**doobdillaacsad** *m.l ld* **doobbadilaacsasho.**
**doobdillaacsasho** *m.l eeg* doobdillaacso. *ld* **doobdillaacsad, doobdillaacsi.**
**doobdillaacsi** *m.l ld* **doobdillaacsasho.**
**doobdillaacso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Miraysasho (geed timir).
**doobgaras** *m.l* Nin muddo badan doob ahaa. *ld* **doobgiris.**
**doobgiris** *m.l ld* **doobgaras.**
**doobgoray** *m.l ld* **doobbogoray.**
**doobguun** *m.l.u* Nin doobnimo ku gaboobey.
**doobi**[1] *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** Weel af ballaaran, dabool lahayn, la tolay ama la qoray oo geela lagu maalo. *ld* **doobke, doobte, toobke, toobte.**
**doobi**[2] *f.mg2* **(-iyay, -isay)** *ld* **doobbi**[2]**.**
**doobir** *m.dh* Ayaan; nasiib.
**doobke** *m.l ld* **doobi**[1]**.**
**doobshiid** *m.dh* Sumad geel oo ah laba shiilood doobada labadeeda dhinac lagu dhigo. *ld* **doobbashiid.**
**doobte** *m.l ld* **doobi**[1]**.**
**dooc** *m.l* War sugan.
**doocdooci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **dooci.**
**doocdoocin** *m.dh ld* **doocin.**
**dooci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax sugan ka raadin (qof). *ld* **doocdooci.**
**doocin** *m.f.dh eeg* dooci. *ld* **doocdoocin.**
**dọod** *m.l.kh* D. ah: nooc kabaha ka mid ah oo saanta geriga laga sameeyo.
**dood**[1] *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Hadal lagu falanqaynaayo arrin lagu muransanyahay oo la rabo in laga gungaaro.
**dood**[2] *m.dh* **(-do,** *m.l***)** 1. *(xis.)* Marka laga hadlayo loojig, waa susun hawraaro ama weedho ah oo ka bilaabanta urur qaadashooyin ah kuna dhammaata go'aan. 2. *(xis.)* Urur hawraaro ama weedho ah oo loo yaqaan afeef iyo hawraar lagu soo gooyay oo loo yaqaan go'aan.
**dood**[3] *f.mg1* **(-day, -dday)** Arrin lagu muransanyahay oo la rabo in lagu gun gaaro ra'yi ka jeedin.
**doodaa** *m.l* **(-aayaal,** *m.l/dh***)** Nin hadal yaqaan ah; aftahan; doode. *ld* **doode.**
**dood-cilmiyeed** *m.l/dh* Shir ay isugu yimaadaan aqoonyahanno oo lagu soo bandhigo afkaar cusub.
**dooddi**[1] *m.l* 1. Orod xoog leh. 2. *ld* **dooddiyid.**
**dooddi**[2] *f.mg1* **(-iyay, -iday; -iyi)** Si xoog leh u ordid; digdigleyn.
**dooddiyid** *m.f.dh eeg* dooddi[2]. *ld* **doodi**[1] **(2).**
**doode** *m.l ld* **doodaa.**
**doodid** *m.f.dh eeg* dood[3]. *ld* **doodis.**
**doodis** *m.dh ld* **doodid.**
**doofaar** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Naasley caws-kunool ah idaha la eg ka ballaaran,leh madax weyn, gano iyo dhogor yar oo hilibkiisu muslimiinta xaaraan ka yahay. *ld* **doonfaar.**
**doofaarad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Haweenay aad u akhlaaq xun. *ld* **doonfaarad.**
**doofaarnimo** *m.dh* 1. Doofaar ahaansho. 2. Qof aad u dabci xun ahaansho. *ld* **doonfaarnimo.**
**doofil** *m.dh.kh* D. ah: timo isdhax yaacsan oo aan muddo la shanlayn.
**doog**[1] *m.l* 1. Caleenta iyo cawska cusub ee uu roobka soo saaro; naq; tigaad. 2. Xilli roob da'ay, dhulku cagaaranyahay dadka iyo xooluhuna baraare ku jiraan. *ld* **doogaad.**
**doog**[2] *m.dh* 1. Soo laba kacleynta uu soo laba kacleeyo nabar hore u biskooday. 2. D. ah: biyo cirka ka yimid oo weel loo hoorsaday. 3. *ld* **daab**[2]**.**
**doog**[3] *f.mg1* **(-gay, -gtay)** 1. Nabar hore u biskooday mar labaad soo kicid. 2. Roob da'aya weel u hoorsasho (qof).
**doogaad** *m.dh ld* **doog**[1]**.**
**doogad** *m.l ld* **doogasho.**
**doogasho** *m.f.dh eeg* doogo. *ld* **doogad.**
**doogayn** *m.f.dh eeg* doogee.
**doogdhabasho** *m.f.dh eeg* doogdhabo.
**doogdhabo** *f.mg3* **(-dhawday, -dhabatay)** Meel doog leh aadid.
**doogdhaw** *m.l* Guuridda loo guuro meel doog leh; doograac.
**doogee** *f.g2* **(-geeyay, -gaysay)** Nafley nabar doog reeba ku dhufasho.
**doogid** *m.f.dh eeg* doog[3].
**doogo** *f.mg3* **(-gtay, -gatay)** Meel roob badan ku di'id.
**doogoobid** *m.f.dh eeg* doogow.
**doogow** *f.mg1* **(-oobay, -owday;-oobi)** Wax doog ka soo baxay noqosho (meel).
**doograac**[1] *m.l* 1. Doogdhaw. 2. *ld* **doograacid.**
**doograac**[2] *f.mg1* **(-cay, -cday)** Meel doog leh u guurid.
**doograacid** *m.f.dh eeg* doograac[2]. *ld* **doograac**[1]**, doograacis.**
**doograacis** *m.dh ld* **doograacid.**
**doogsad** *m.l ld* **doogsasho.**
**doogsasho** *m.f.dh eeg* doogso. *ld* **doogsad, doogsimaad, doogsimo, doogsin.**
**doogsimaad** *m.l ld* **doogsasho.**
**doogsimo** *m.dh ld* **doogsasho.**
**doogsin** *m.dh ld* **doogsasho.**

**doogso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Roob iyo barwaaqo helid. 2. Xoolo biyo la doonid. 3. Ka d.: nabar, dhibaato iwm ka bogsasho.
**dooh** *e.d* Erey geela soconaya loogu dhawaaqo kolkii la doonayo inuu istaago oo joogsado.
**doohad** *m.dh* Dhagax dubnadeed oo wejiga cayaarta loogu talagalay labadiisa dhinac min labo dhibcood ku leh.
**dooh-bibanji** *m.l* Dhagax dubnadeed oo wejiga lagu ciyaaro dhinac laba dhibcood ku leh, dhinacna shan. *ld* **banji-bidooh, biish-bidooh, dooh-bibbiish.**
**dooh-bibiish** *m.l ld* **dooh-bibanji.**
**dooh-bicaddaan** *m.l ld* **caddaan-bidooh.**
**dooh-bijoohaar** *m.l* Dhagax dubnadeed oo wejiga lagu ciyaaro, dhinac laba dhibcood ku leh, dhinaca kalena afar. *ld* **joohaar-bidooh.**
**dooh-bisaliim** *m.l* Dhagax dubnadeed oo wejiga ciyaarta loogu talagalay dhinac laba dhibcood ku leh, dhinaca kalena saddex. *ld* **saliim-bidooh.**
**dooh-bishiish** *m.l* Dhagax dubnadeed oo wejiga lagu ciyaaro dhinac laba dhibcood ku leh, dhinaca kalena lix. *ld* **shiish-bidooh.**
**dooh-biyeeg** *m.l ld* **yeeg-bidooh.**
**dooji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Xoolo si dhaqso ah u geyn meel roob ku da'ay. 2. Meel roob ku di'id. 3. Wadaan iwm biyodarid. 4. Wadaan maqaar ah qoyn si wax loogu waraabin karo.
**doojin** *m.f.dh eeg* dooji. *ld* **doojis.**
**doojis** *m.l ld* **doojin.**
**dool¹** *m.l* **(-lal, ml.)** Qof dilaa ah, tuug khatar ah, bahal halis ah iwm oo meel aan laga aqoon yimid.
**dool²** *m.dh* **(-llo, ml.)** 1. Labada qaybood ee barida dadka ama idaha middood. 2. Doon yar oo webiyada looga tallaabo.
**dool³** *f.mg1* **(-oolay, -ooshay)** Qof, bahal iwm meel aan laga aqoon aadid.
**doolaal** *m.l.kh* 1. D. ah: qof ka tegey meeshiisii oo ku sugan meel kale oo ka fog oo uusan camal ku hayn loogana baahanayn. 2. D. ah: dugaag meelo kala fog ka ugaarsada.
**doolaalo** *m.dh* 1. Doonashada uu neef qoor ah oo qooqan uu doonto wax uu abaahiyo ama saarto. 2. Aadidda la aado meel kale oo aan la iskaga baahnayn.
**doollar** *m.l* Lacagta rasmiga ah ee waddanka Mareykanka.
**doolli** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** Jiir.
**doollo** *m.l* Dhul sare oo siman.
**doolo** *m.dh* Caws dhaadheer, rarada laga sameeyo oo geed gaabyada ka hoos baxa.
**doolshe** *m.l* Macmacaan ka sameysan bur, ukun, caano, sonkor iwm. *ld* **doorshe.**
**doomaar** *m.dh* 1. Naq cayada la bah ah oo degellada ka baxa. 2. Cayo.
**doomayn** *m.f.dh eeg* doomee.
**doombir** *m.dh* Geedsaar buruq weyn oo la cuno leh.
**doomee** *f.mg2* **(-meeyay, -maysay)** Dhul la falay doomo ka soo bixid.
**doomid** *m.f.dh eeg* doon². *ld* **doonis.**
**doomo** *m.l* Nagaarka ka soo hoos baxa dalagga la beero.
**dọon** *m.dh* **(-oomo/-nyo,** *m.l***)** Gaadiid badeed shiraac leh oo markabka ka yar bedenkana ka weyn; xaryan. *ld* **doonni.**
**doon¹** *m.l* 1. Xoolo tabar yar oo aan aroor dheer geli karin. 2. Meel dhulka inyar ka yara kacsan. 3. Ciidda iyo dhoobaha ceelasha dhaadheer hoostooda laga soo saro.
**doon²** *f.g/mg1* **(-oomay, -oontay; -oomi)** 1. *(f.g)* Ceel dhoobo ka soo saarasho. 2. *(f.mg)* Xoolo iwm caatoobid.
**doon³** *f.g1* **(-nay, -ntay; -ni)** 1. Wax rabid. 2. Wax raadin. 3. Gabadh guur laga doonayo reerkooda weydiisasho.
**doonasho** *m.f.dh eeg* doono.
**doondoon¹** *m.l* 1. Raadinta wax aan la hayn ama lumay oo hadba meel laga dayo. 2. *ld* **doondoonid.**
**doondoon²** *f.g1* **(-nay, -ntay; -ni)** Wax aan la hayn ama lumay hadba meel ka dayid.
**doondoonid** *m.f.dh eeg* doondoon². *ld* **doondoon¹ (2).**
**doonfaar** *m.l ld* **doofaar.**
**doonfaarad** *m.dh ld* **doofaarad.**
**doonge** *m.l.kh* 1. D. ah: qof caqli yar. 2. D. ah: dheri weyn cuntada lagu karsado.
**doonid** *m.f.dh eeg* doon³. *ld* **doonis.**
**doonis** *m.dh ld* **doomid.** doonid.
**doonnan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax nin la siiyey ahaansho (gabar).
**doonnanaan** *m.f.dh eeg* doonnan. *ld* **doonnaanansho.**
**doonnanaansho** *m.l/dh ld* **doonnanaan.**
**doonni** *m.dh ld* **dọon**
**doono** *f.g3* **(-ntay, -natay)** Wax raadsasho (nafley).
**doonyeysad** *m.l ld* **doonyeysasho.**
**doonyeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Qof maro doonyeystay ahaansho.
**doonyeysasho** *m.f.dh eeg* doonyeyso. *ld* **doonyeysi, doonyeysad.**
**doonyeysi** *m.l.u ld* **doonyeysasho.**
**doonyeysnaan** *m.f.dh eeg* doonyeysan. *ld* **doonyeysnaansho.**
**doonyeysnaansho** *m.l/dh ld* **doonyeysnaan.**

**doonyeyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Qof fadhiya si doonyo ah maro u xirasho.
**doonyo** *m.dh* Hab qof fadhiyaa uu maro jilbaha iyo dhabarka isugu xiro oo ku nasta.
**dooq** *m.l* Dareen dadka u gaar ah oo qola jecleysiiya waxyaabo isku nooc ah.
**dooqlaawe** *m.l* **(-wayaal,** *m.l/dh***)** Qof aan dooq lahayn.
**dọor** *m.l* **(-rar,** *m.l/***awdaar,** *m.dh***)** 1. Kaalinta uu ka qaato hawl hirgelinteeda. 2. Kal; d.kii hore: mar kowaad. Tus. "D.kii hore baastaa timid". *ld* **dawr**[1], **dowr**[1] **(2).**
**door**[1] *m.l* **(-rar,** *m.l***)** 1. Wax xul ah. 2. In d. ah: wax aan la tirin karin oo qiyaas ahaan badan. 3. *ld* **doorid.**
**door**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** Wax xulid.
**doorad** *m.l ld* **doorasho.**
**dooradduur** *m.dh.u* Kabaraay.
**dooranuug** *m.l* Hal ilmaheeda gaar ula baxda oo nuujisa.
**doorashada dabeecada** *m.dh* (baay) Aragtida isbeddelka ay xayawaanka, iyo dhirtu ay ku noolaadaan, ama ay ku dhintaan marka la fiiriyo awoodda ay ku qabatimaan naftooda degaanka ay ku noolyihiin.
**doorasho** *m.f.dh eeg* dooro[2]. *ld* **doorad.**
**dooray** *m.l* **(-yo,** *m.dh***)** Neef caano yar.
**doorbid** *f.g1* **(-day, -dday)** Wax wax kale ka jeclaansho; fadilid.
**doorbidid** *m.f.dh eeg* doorbid.
**dọori** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Siduu ahaa maahee si kale ka dhigid; wax wax kale dhaafin; beddelid. 3. Sarrifid (lacag).
**doori**[1] *m.l* Ilmo yar, lo' ah oo aan hooyadii lala nuugin.
**doori**[2] *f.mg2* **(-iyay, -isay)** 1. Ilmo yar oo lo'aad hooyadii siduu doono u nuugid. 2. Wax si xun ka dhigid.
**dooribeyn** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Qalab yar oo bikaaco leh oo waxa fog muuqaalkooda soo dhaweeya.
**doorid** *m.f.dh eeg* door[2]. *ld* **door**[1] **(3).**
**doorin** *m.f.dh eeg* doori[2]. *ld* **dooris.**
**dọorin** *m.f.dh eeg* dọori. *ld* **dooris.**
**doorinuug** *m.l/dh ld* **dooritus.**
**dooris** *m.l ld* **doorin.**
**dọoris** *m.l ld* **dọorin.**
**dooriso** *m.dh* Wax doorisa; sidii hore si ka xun ka dhigta; duf (duf iyo d.).
**dooritus** *m.l.kh* D. ah: neef xoolo ah oo marka ilmihiisu nuugayaan dadka iyo xoolaha kale ka fogaada. *ld* **doorinuug.**
**dooro**[1] *m.dh* 1. *(u)* Shimbir aan buubin, guri joog ah oo dadku manaafacaadsadaan; digaag. 2. *(u)* Digaagga middeeda dheddig. 3. Baaro.
**dooro**[2] *f.g3* **(-rtay, -ratay)** 1. Wax xulasho. 2. Cid doorasho ku jirta codsiin.
**doorroone** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh***)** Qof aad u wanaagsan.
**doorsad** *m.l ld* **doorasho.**
**doorsamid** *m.f.dh eeg* doorsan[1]. *ld* **doorsoomid, doorsoon**[1]**.**
**doorsan**[1] *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Wax siduu ahaa si ka duwan noqosho. *ld* **doorsoon**[2] **(2).**
**doorsan**[2] *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax siduu ahaa si ka duwan laga dhigay ahaansho. 2. Qof maankiisu beddelen yahay ahaansho.
**doorsanaan** *m.f.dh eeg* doorsan[2]. *ld* **doorsanaansho.**
**doorsanaansho** *m.l/dh ld* **doorsanaan.**
**doorsasho** *m.f.dh eeg* doorso. *ld* **doorsad, doorsi.**
**doorshaan** *m.l* Cayayaan wasakh ku nool ah oo leh qolof adag, baalal iyo lix lugood; xaarwalwaal.
**doorshe** *m.l ld* **doolshe.**
**doorsi** *m.l ld* **doorsasho.**
**doorso** *f.g/mg3* **(-saday, -satay)** 1. *(f.g)* Wax, wax kale ku beddelasho. 2. *(f.g)* Wax sarrifasho (lacag). 3. *(f.mg)* Cudur ka bogsasho.
**doorsoome** *m.l* **(-mayaal,** *m.l/dh***)** (*xis.*) Xaddi isbeddela sida x oo u taagan xaddi dahsoon ama aan la aqoon, badanaaba ah tiro. Tusaale ahaan: 3y - 1= 8, y waa doorsoome.
**doorsoome-ku-xiran** *m.l* (*xis.*) Haddii y ay tahay fansaarka x, taas oo, haddii fansaarka hal qiime oo y ah uu ku aadayo qiime kasta oo x ah, markaa ay waa doorsoome ku xiran.
**doorsoome-madaxbannaan** *m.l* **(-mayaal ...,** *m.l/dh***)** (*xis.*) Isleeqta y = f(x), doorsoomaha la geshaha ah ee x.
**doorsoomid** *m.dh eeg* doorsoon[2]. *ld* **doorsoon**[1]**; doorsamid.**
**doorsoon**[1] *m.l ld* **Doorsamid; doorsoomid.**
**doorsoon**[2] *f.mg1* **(-oomay, -oontay; -oomi)** 1. Qurmid. 2. *ld* **doorsan**[1]**.**
**doorsoon**[3] *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax sidii hore ka duwan ahaansho; wax beddelan ahaansho.
**doorsoonaan** *m.dh eeg* doorsoon[3]. *ld* **doorsoonaansho.**
**doorsoonaansho** *m.l/dh ld* **doorsoonaan.**
**doorte** *m.l* **(-tayaal,** *m.l/dh***)** Qof cid doorasha u taagan codkiisa siiya.
**doosh** *m.l* 1. Markab ama doon u socota dhanka ay dabayshu ka hayso. 2. D.kii hore: waqti hore oo la soo dhaafay; kal.

**dooshi** *m.l* Xarig isu haya farmaanka doocdiisa bixid iyo doonta.

**doox**[1] *m.l* 1. Saxaro jilicsan oo ay nafleydu dhigaan marka ay cunaan ama cabaan waxyaabo caloosha kiciya; shuban. 2. *(-xyo, m.dh)* Dhul godan oo biyo mareen ah; tog. 3. *ld* **dooxid.**

**doox**[2] *f.g1* **(-xay, -xday)** Wax af leh calool nafley ku dhufasho si uur-kujirtu uga soo dhacdo.

**dooxada rift** *m.dh* (*juqr.*) Waadi ka samaysmay lab dillaac oo barbarro ah dhulka u dhexeeya oo hoos u degay. Dooxadaasi aad bay u dheertahay marka la fiirsho ballaceeda. Tusaale loogu aqoon ogyahay waa dooxada rift oo kala fidsan iyadoo dhexmaraysa Suuriya, Israil, iyo Jordan, iyo bariga Afrika, dherer keedu wuxuu ka badanyahay 4.800 km. (3,000 mayl).

**dooxan**[1] *f.mg1* **(-xmay, -xantay; -xmi)** 1. Wax caloosha laga soo riday noqosho. 2. Nafley aad u shubmid.

**dooxan**[2] *f.mg4* **(-xnaa, -xnayd)** Wax caloosha laga soo riday ahaansho.

**dooxane** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh***)** Nooc warmaha ka mid ah oo dhexda aroor ku leh.

**dooxato** *m.dh.u* Koox burcad ah oo waxa ay arkaan dhaca ama dila.

**dooxid** *m.f.dh eeg* doox[2]. *ld* **doox**[1] **(3).**

**dooxmid** *m.f.dh eeg* dooxan[1].

**dooxnaan** *m.f.dh eeg* dooxan[2]. *ld* **dooxnaansho.**

**dooxnaansho** *m.l/dh ld* **dooxnaan.**

**dooxo**[1] *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Dhul hooseeya oo dhinacyada buuro ama dhulal sarreeya ka xigan.

**dooxo**[2] *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** (*juqr.*) Godan dhuuban, dheer oo dhulka korkiisa ah, oo badanaa leh tiiro hoosaad caadi joogto u ah.

**dooxo-daldalan** *m.dh* **(-ooyin ...,** *m.l***)** (*juqr.*) Waadi laageed ku darma waadi weyn, laagtaas oo ka soo dhacaysa meel joog door ah ka sarraysa waadiga weyn, sidaas darteed biyaha ku qulqulaya waadi laageedkaas waxay ku galaan waadiga weyn si biyo dhac ama daadag ah. D.ooyinka ama waadiyaasha daldalan waxay caan ku yihiin dhulalka socodka baraf weynuhu uu gooyay.

**dooy** *m.l* Dhul ciiddiisu midab gaduudan leedahay.

**dooyee** *f.mg2* **(-yeeyay, -yeysay)** Fardo ku ilaala tegid.

**dooyeyn** *m.f.dh eeg* dooyee. *ld* **dooyeys.**

**dooyeys** *m.l ld* **dooyeyn.**

**dooyo** *m.dh* 1. Col ilaala ah; duul; dad. 2. Caws waaweyn oo dooxooyinka ka baxa oo ay xooluhu daaqaan.

**doqon**[1] *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Nin aan caqli iyo garaad badan lahayn; dabbaal.

**doqon**[2] *m.dh* **(-no,** *m.l***)** Haweeney aan caqli iyo garaad badan lahayn.

**doqondiidsii** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Is d.: isxariifin.

**doqondiidsiin** *m.f.dh eeg* doqondiidsii.

**doqonniimo** *m.dh ld* **doqonnimo.**

**doqonnimo** *m.dh* Doqon ahaansho. *ld* **doqonniimo.**

**doqonoobid** *m.f.dh eeg* doqonow.

**doqonow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Doqon noqosho.

**doqosh** *m.l* Waddo yar oo aan toos ahayn, ciriirina ah oo guryo dhexdooda marta.

**doro** *m.dh* Ciyaarta turubka marka ay laba kooxood oo iska soo horjeeda ay tiro isle'eg iska qabtaan; baatad.

**dorraad** *m.dh* Maalinta la joogo maalinteeda saddexaad ee la soo dhaafay, maalintii shalay ka horreysay. *ld* **darraad, dorraato.**

**dorraato** *m.dh ld* **dorraad.**

**dotoor** *m.l ld* **doktoor.**

**dotoornimo** *m.dh ld* **doktoornimo.**

**dow** *m.l ld* **daw**[1].

**dowddar**[1] *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Qof mashaqeeste ah oo aan wax laheyn. *ld* **dawdar**[1].

**dowddar**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Mashaqeyste aan wax lahayn noqosho (qof). *ld* **dawdar**[2].

**dowddarid** *m.f.dh eeg* dowddar[2]. *ld* **dawdarid.**

**dowddarnimo** *m.dh* Dowddar ahaansho. *ld* **dawdarnimo.**

**dowlad** *m.dh ld* **dawlad.**

**dowladnimo** *m.dh ld* **dawladnimo.**

**dowli**[1] *m.l* 1. *(-iyo, m.dh)* Xarig adag, dheer, oo inta wadaanta lagu xiro, ceelasha lagu shubo. 2. *ld* **duwali (2).** *ld* **dawli**[1].

**dowli**[2] *f.g2* **(-iyay, -isay)** Ceel dowli ku shubid. *ld* **dawli**[2].

**dowlin** *m.f.dh eeg* dowli[2]. *ld* **dawlin, dawlis, dowlis.**

**dowlis** *m.l ld* **dowlin.**

**dowlodamiin** *m.l* Ciyaar dhaqameed laga yaqaan degaanka Banaadir.

**dowr**[1] *m.l* **(-rar,** *m.l***)** 1. Ceel biyihii ka guureen, goof, gorof. 2. *(riw.) ld* **dọor.** Kaalin.

**dowr**[2] *f.mg1* **(-rar/-rtay,** *m.l***)** Ceel biyihii ka guureen oo muddo qallallaa noqosho. *ld* **dawr**[2].

**dowrid** *m.f.dh eeg* dowr[2]. *ld* **dawrid.**

**dowsar** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Cayayaan yaryar oo geedaha iyo looxaanta daloosha oo cuna; xar.

**doxore** *m.l* (**-rayaal,** *m.l/dh*) Qof hadal badan, oo aan xikmad lahayn.

**du'** *f.a eeg* duw.

**dub**[1] *m.l* (**-bab,** *m.l*) 1. Maqaar, harag iwm. 2. Qolof adag oo ay dusha ku yeeshaan geedaha ama miraha qaarkood.

**dųb**[1] *m.l* (**-bab,** *m.l*) *ld* **dib**[1]**.**

**dub**[2] *m.l* (*c.nafl.*) Qaybta adag ee weliba ah lakabka ugu hooseeya ee aragga lafdhabarleyda. Lakabka kale waa d.ka bare. Haraggu wuxuu ka koobanyahay nudo isku xidhayaal miiqan, kuwaas oo ay ku dhex jiraan dhuumaha dhiiggu, (dhammaadka dareenwadka iyo naasleyda) goonka tina ah, qanjidhada dufanka iyo narinnada dhididka.

**dųb**[2] *f.g1* (**-bay, -btay**) Hilib iwm dab ku solid.

**dubaalad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Tidic dun ah oo la geliyo feynuusta, matramakiska, fadiisha iwm oo marka la shido iftiin iyo olol bixiso; liifad.

**dubaale** *m.l ld* **dube.**

**dubaaq** *m.l* Garaad, maskax, xis. *ld* **dibaaq.**

**dubaaqayn** *m.f.dh eeg* dubaaqee.

**dubaaqee** *f.g2* (**-qeeyay, -qaysay**) Cid dubaaqo gaarsiin.

**dubaaqo** *m.dh* Nabar weyn oo jirka gaaray.

**dubaarad** *m.dh* Dhagax dubnadeed oo wejiga cayaarta loogu talaggalay labadiisa dhinac ka wada cad, ama dhibco is la eg ku leh; habar.

**dubaax** *m.l ld* **daabax**[1]**.**

**dubaaxasho** *m.dh ld* **dibaaxasho.**

**dubaaxi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **dibaaxi.**

**dubaaxin** *m.dh ld* **dibaaxin.**

**dubaaxis**[1] *m.l ld* **dubaaxin.**

**dubaaxis**[2] *m.dh ld* **dibaaxis**[2]**.**

**dubaaxo** *f.mg3* (**-xay, -xatay**) *ld* **dibaaxo.**

**duban** *f.mg1* (**-bmay, -bantay; -bmi**) Ciyaarta dubnadda hal gacan ku guulaysasho.

**dųban**[1] *f.mg1* (**-bmay, -bantay; -bmi**) Wax la dubay noqosho.

**dųban**[2] *f.mg4* (**-bnaa, -bnayd**) Wax la dubay ahaansho.

**dųbasho** *m.f.dh eeg* dųbo.

**dubayo** *m.dh* Qaruhu marka uusan weli bislaan. *ld* **bicir.**

**dubayoobid** *m.f.dh eeg* dubayow.

**dubayow** *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) Candho xoolaad oo caano ka dhammaadeen isku dhadid.

**dubbad**[1] *m.l ld* **dibbad.**

**dubbad**[2] *m.dh* (**-do,** *m.l*) Bir kuusan oo lugo ay isku taagto iyo dhego la qabto leh oo tumaalku biraha uu tumayo dusha ka saaro.

**dubbadhac**[1] *m.l ld* **dubbadhicid.**

**dubbadhac**[2] *f.mg1* (**-cay, -cday; -dhici**) Isku d.: is abaabulid; is habayn.

**dubbadhicid** *m.f.dh eeg* dubbadhac[2]. *ld* **dubbadhac**[1]**.**

**dubbarrid** *f.g1* (**-day, -dday**) Isku d.: wax abaabulid; wax habayn.

**dubbarridid** *m.f.dh eeg* dubbarrid.

**dubbasho** *m.dh ld* **dibbasho.**

**dubbe** *m.l* (**-bayaal,** *m.l/dh*) Qalab ka kooban bir kuusan oo qalab kala duwan leh iyo daab madaxa kula jira oo farsamayaqaanku ku garaaco biraha uu farsamaynayo; burris.

**dubbee** *f.g2* (**-beeyay, -beysay**) Wax dubbe ku garaacid.

**dubbeyn** *m.f.dh eeg* dubbee. *ld* **dubbeys.**

**dubbeys** *m.l ld* **dubbeyn.**

**dubbeysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax dubbe lagu garaaco ahaansho.

**dubbeysnaan** *m.f.dh eeg* dubbeysan. *ld* **dubbeysnaansho.**

**dubbeysnaansho** *m.l/dh ld* **dubbeysnaan.**

**dubbo** *f.mg3* (**-btay, -batay**) *ld* **dibbo.**

**dubbur** *m.l* Tuubada dheef-shiidka afkeeda hore ee saxaradu ka baxdo; futo.

**dubburyo** *m.dh ld* **dibbiro.**

**dubburyoo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) *ld* **dibbiryoo.**

**dubburyood** *m.l ld* **dibbiryood.**

**dubdhacsi** *m.l* (*c.nafl.*) Isbedelka degdegga ah ee caydiga laga tegayo loona gudbayo qaangaadh, kaas oo ka dhaca meerta nololeedka lafdhabarla' fara badan iyo berribiyood, tusaale: buuley ilaa cayayaan qaangaadh ah.

**dubdhexaad** *m.l* (*c.nafl.*) Lakab jinsi oo u dhexeeya dub duleedka iyo dub gudeedka, waxaana uu soo saaraa nudo isku-xidhayaal dhiiqa, muruqyada iwm.

**dubduleed** *m.l* 1. *(c.nafl.)* Lakab jinsiyeedka dusha ee uurjifka, kaasi oo u kora timo, ganjidho kala duwan iwm. 2. *(baay.)* Lakabkaugu sareeyo ee unugyada gasturulaha, kaas oo isku beddeli doona dubka sare ee maqaarka iyo habdhiska dareenwadka ee qaangaadhka.

**dube** *m.l* (**-bayaal,** *m.l/dh*) Xeero qaab qabaal leh oo marka raran lagu shubo, miraha qaarkood lagu dubo sida digirta, meseggada iwm; qaloondub. *ld* **dubaale.**

**dubeer** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Awr raray ahaa oo gaboobay.

**dųbid** *m.f.dh eeg* dųb[2].

**dublad** *m.dh ld* **dublo.**

**dublo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Qalab yar oo leh af ballaaran oo wareegsan iyo dabo dhuuban oo

dhuun leh oo weelasha afka dhuubanhooraha lagula shubo. *ld* **diblad, diblo, dublad.**
**dụbmid** *m.f.dh eeg* dụban[1].
**dụbnaan** *m.f.dh eeg* dụban[2]. *ld* **dụbnaansho.**
**dụbnaansho** *m.l/dh ld* **dụbnaan.**
**dubnad** *m.dh* Dhagax yar yar oo qaab sanduuqeed leh oo tirooyin kala duwan oo dhibco ahi ku samaysanyihiin oo dadku ku dheelo. *ld* **dumnad.**
**dubnax¹** *m.l* Naxariis; jixinjix.
**dubnax²** *f.mg1* **(-xay, -xday; -nixi)** U d.: cid dhibaato haysato uga jixinjixid.
**dubnixid** *m.f.dh eeg* dubnax[2].
**dụbo** *f.g3* **(-btay, -batay)** Cunto raran ku bislaysasho.
**dub-sare** *m.l* **(-bab ..., *m.l*)** (*c.nafl.*) Sooloji ahaan lakabka ugu sareeya ee unugyada jidhka xayawaanka.
**dub-soohdin** *m.l* (*fiis.*) Lakab khafiif ah ee dareere oo ku samaysan oogada walax adke ah, taas oo dareeraha uu lakabku ka samaysanyahay uu socdo. Xoogga qalaad isjiidadka ayaa sababa in molikiyuulada dareeraha ee ugu dhow adkuhu ayna dhaqaaqin oo ay taagnaadaan, marka loo eego dareeraha ay ka midka ahaayeen.
**dubudhac** *m.l.u ld* **dibdhac1.**
**dubuq** *m.dh.sh.r* Cod lagu muujiyo wax biyo lagu dhaxriday. *ld* **dumbulukh, dumbuluq.**
**ducaqabe** *m.l* **(-bayaal, *m.l/dh*)** Qof ducaysan.
**ducasho** *m.dh ld* **docosho.**
**ducee** *f.mg2* **(-ceeyay, -ceysay)** Eebbe khayr ka dalbid.
**duceyn** *m.f.dh eeg* ducee.
**duceysad** *m.l ld* **duceysasho.**
**duceysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Qof duco ku dhacday ahaansho.
**duceysasho** *m.f.dh eeg* duceyso. *ld* **duceysad, duceysi.**
**duceysi** *m.l ld* **duceysasho.**
**duceysnaan** *m.f.dh eeg* duceysan. *ld* **duceysnaansho.**
**duceysnaansho** *m.l/dh ld* **duceysnaan.**
**duceyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** 1. Eebbe khayr weyddiisasho. 2. Ka d.: cid duco ka kasbasho.
**ducfi** *m.l* Karti iyo itaaldarro.
**duco¹** *m.dh* **(-ooyin, *m.l*)** Oraah Eebbe khayr lagaga dalbayo.
**duco²** *f.mg3* **(-cday, -catay)** *ld* **doco.**
**ducuumasho** *m.f.dh eeg* ducuumo.
**ducuumo** *f.g3* **(-uuntay, -uumatay)** Si fool xun wax u cunid.
**dud¹** *m.dh* Baadiye, duur.
**dụd¹** *m.dh* Cid meel wada deggan.
**dud²** *f.mg1* **(-day, -dday)** 1. Qof caro muujin isagoo u fooltubaaya qofkuu u caraysnaa. 2. Gurigeeda ka tagid caro awgeed (qof haween ah). Tus. "Xaliima ninkeedii bay ka soo dudday". 3. U d.: wax ul, gacan iwm u baacin.
**dụd²** *f.mg1* **(-day, -dday)** *ld* **did.**
**duddo** *m.dh* **(-ooyin, *m.l*)** Ood ku wareegsan meel la degganyahay.
**duddumagale** *m.l* **(-layaal, *m.l/dh*)** Naasley dabaggaallaha la bah ah, laakiin wax yar ka roon, koox koox u socda, oo duddumooyinka gala; kadabjiir.
**duddumo** *m.dh ld* **duddun.**
**duddumo-yulug** *m.dh* Nooc duddumada ka mid ah oo aan lahayn sal ballaaran lehna fiiq dheer oo dhuuban. *ld* **dundumo-yulug.**
**duddun** *m.l/dh* **(-ooyin, *m.l*)** Taallo dhoob adag ka samaysan, godad leh oo nooc aboorka ka mid ahi candhuuftiisa ku dhiso. *ld* **duddumo, dundumo, dundun³.**
**dudduub** *f.g1* **(-bay, -btay)** Qof, garbaduub u qabasho.
**dudduubid** *m.f.dh eeg* dudduub.
**dudi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **didi.**
**dudid** *m.f.dh eeg* dud[2]. *ld* **dudis.**
**dụdid** *m.dh ld* **didid.**
**dudin** *m.dh ld* **didin.**
**dudis¹** *m.l* Neef irmaan caalsaar samayn.
**dudis²** *m.dh* Neef xoolaad oo ay adagtahay in caanaha laga dhammeeyo.
**dụdmo** *m.dh ld* **didmo.**
**dudmo²** *m.dh* Caro lagu muujiyo fooltub iyo aftuur.
**dudsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax caraysan ahaansho (qof).
**dụdsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **didsan.**
**dudsanaan** *m.f.dh eeg* dudsan. *ld* **dudsanaansho.**
**dụdsanaan** *m.f.dh ld* **didsanaan.**
**dudsanaansho** *m.l/dh ld* **dudsanaan.**
**dụdsanaansho** *m.l/dh ld* **didsanaan.**
**dudsasho** *m.dh ld* **didsasho.**
**dudso** *f.g3* **(-saday, -satay)** *ld* **didso.**
**duf** *m.dh* 1. D. ah: wax rifan, wax calal ah. 2. D. ah: dulli. 3. D. iyo dooriso!: hoog!; ba'!.
**dụf** *m.l/dh* **(-faf, *m.l*)** 1. Dhogor badan oo is-haysata. 2. Wax dhogor leh. 3. Mayrax la jilciyey oo la feeray. 4. Shukumaan.
**dufan** *m.l* **(-nno, *m.dh*)** Subag, saliid, xayr, iwm oo wax lagu iidaanto laguna subkado.
**dufandawaco** *m.dh* Cunno yar oo aan laga dhergin.

**dufandhawr** *m.l* (**-rro**, *m.dh*) Maro ama wax kale oo la gashado si dufanka iwm laysaga ilaaliyo.
**dufantirad** *m.l ld* **dufantirasho.**
**dufantirasho** *m.f.dh eeg* dufantiro. *ld* **dufantirad, dufantiryo (1).**
**dufantire** *m.l* (**-rayaal**, *m.l/dh*) Cad maro ah oo afka iyo faraha la isaga tiro cunnada ka dib.
**dufantiro** *f.mg3* (**-rtay, -ratay**) Dufan iska tirid (qof).
**dufantiryo** *m.dh* 1. *ld* **dufantirasho.** Tiridda dufan layska tiro. 2. Dufandawaco.
**dufayn** *m.dh eeg* dufee.
**dufaysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax la dufeeyey ahaansho.
**dufaysnaan** *m.f.dh eeg* dufaysan. *ld* **dufaysnaansho.**
**dufaysnaansho** *m.l/dh ld* **dufaysnaan.**
**dufee** *f.g2* (**-feeyay, -faysay**) Cid dulli badid.
**dufle** *m.l* Marka sabuulka galleyda ama meseggadu aysaan iniinyahoodu waa-weynaan.
**dufni** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax dufan marin.
**dufnin** *m.f.dh eeg* dufni.
**dufoobid** *m.f.dh eeg* dufow$^2$. *ld* **dufow$^1$.**
**dufow$^1$** *m.l ld* **dufoobid.**
**dufow$^2$** *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) Wax dulloobey noqosho.
**dug** *m.l* (**-gag**, *m.l*) 1. Meel aan dhaxan lahayn; duggaal; dugsi. 2. Dhinaca dabeyshu u socoto.
**dug$^1$** *m.dh* Delebka oo inta la rido aan wax dhibic ah lagu helin (cayaarta delebka).
**dug$^2$** *f.g/mg1* (**-gay, -gtay**) 1. *(f.g)* Wax jihadey u socdeen ka leexin. 2. *(f.mg)* Foorarsasho.
**dugaag** *m.l.u* 1. Bahalaha intooda hilib ku noolka ah. 2. Qof laayaan ah oo naxariis daran.
**dugaagad** *m.dh* (**-do**, *m.l*) Garaangar dahab, qalin iwm ka sameysan oo haweenku gacmaha gashadaan xarrago darteed.
**dugaagnimo** *m.dh* Dugaag ahaansho.
**dugaagoobid** *m.f.dh eeg* dugaagow.
**dugaagow** *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) Dugaag noqosho; bahaloobid.
**dugdhabayn** *m.f.dh eeg* dugdhabee.
**dugdhabee** *f.g2* (**-beeyay, -beysay**) Wax dhinaca galbeed ka marid.
**dugdhabo** *m.dh* Dhinaca galbeed.
**dugey** *e.d* Erey qofkii dhibaato weyni gaarto uu yiraahdo; jabay!; hoogey!; ba'ay!
**duggaafad** *m.dh ld* **dukaafad.**
**duggaal$^1$** *m.l* (**-llo**, *m.dh*) Meel dhaxanta celisa.
**duggaal$^2$** *f.mg1* (**-lay, -latay**) *ld* **duggaali.**
**duggaali** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Ka d.: wax duggaal ka dhigid. *ld* **duggaal$^2$.**
**duggaalid** *m.dh ld* **duggaalin.**
**duggaalin** *m.f.dh eeg* duggaali. *ld* **duggaalid, duggaalis.**
**duggaalis** *m.l ld* **duggaalin.**
**duggaalsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax duggaal leh ahaansho.
**duggaalsanaan** *m.f.dh eeg* duggaalsan. *ld* **duggaalsanaansho.**
**duggaalsanaansho** *m.l/dh ld* **duggaalsanaan.**
**duggadhaanis** *m.l* Qaanjeer cad oo dadka jirkiisa ka muuqata marka uu dhididku ku qallalo.
**dugid** *m.f.dh eeg* dug$^2$.
**dugle** *m.l* Nafley caato ah oo tabardaran.
**dugsad** *m.l ld* **dugsasho.**
**dugsasho** *m.f.dh eeg* dugso. *ld* **dugsad.**
**dugsi** *m.l* (**-iyo**, *m.dh*) 1. Meel duggaal ah. 2. Meel wax lagu barto.
**dugsii** *f.g2* (**-iiyay, -iisay**) Wax duggaal u yeelid.
**dugsiin** *m.f.dh eeg* dugsii. *ld* **dugsiis.**
**dugsiis** *m.l ld* **dugsiin.**
**dugsiley** *m.dh* Ardo quraan dhigata.
**dugso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Meel dhaxan ka gelid.
**dugsoon** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax dugaal leh ahaansho.
**dugsoonaan** *m.f.dh eeg* dugsoon. *ld* **dugsoonaansho.**
**dugsoonaansho** *m.l/dh ld* **dugsoonaan.**
**dugul** *m.l.kh* D. ah: midab aad u madow.
**duhur** *m.l* 1. Waqtiga u dhexeeya harka ilaa casarka. 2. Salaadda xilliga la tukado.
**duhur-kulul** *m.l* Xilliga u dhexeeya 1-da duhurnimo ilaa 2-da.
**duhurnimo** *m.dh* Duhur ahaansho.
**duhursasho** *m.f.dh ld* **duhurso.**
**duhurso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Waqtiga duhurka meel ku sugnaan.
**duji** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Wax dhammaystirid. 2. Wax afgembiyid. 3. *ld* **tuji.**
**dujin** *m.f.dh eeg* duji. *ld* **tuji.** *ld* **dujis.**
**dujis** *m.l ld* **dujin.**
**dukaafad** *m.dh* (**-do**, *m.l*) Meel qashinka lagu daadsho; qashinqub. *ld* **duggaafad, kuddaafad.**
**dukaan** *m.l* (**-nno/-ammo**, *m.dh*) Qol khaanado alaabta la saaro leh oo cuntada, dharka iwm lagu gado.
**dukaanle** *m.l* (**-layaal**, *m.l/dh*) 1. Qof dukaan iibiya. 2. Qof dukaan leh.
**dukad** *m.l ld* **tukasho.**
**dukhun** *m.l ld* **duqus.**

**dukhuun** *m.l* (**-uumo,** *m.dh*) Dad ama xoolo aad u gaboobay oo tabar dhigay; sirqo.
**duko** *f.mg3* (**-ktay, -katay**) *ld* **tuko.**
**dụl** *m.l* (**-lal,** *m.l*) 1. Labada dalool ee sanka middood. 2. Dalool kasta oo yar.
**dul¹** *m.dh* (**-llo, ml.**) 1. Oogada sare ee wax kasta leeyihiin. 2. Meel sare oo dhulka intiisa kale ka yara kacsan. 3. Sabir iyo adkeysi dhibaato loo yeesho.
**dul²** *m.dh* (**-llo,** *m.l*) (*juqr.*) Aad u fidsan, waa heer ama ugu badnaan heer meeleed oo dhul dheer, dhul sare ah.
**dulaandul** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Labada muruq ee dhaadheer oo lafdhabarta labadeeda dhan ku kala yaal midkood; daqay.
**dulalaati** *m.l* Dalool yar, ka bannaan wax is haysta ama jiq oo cirku muuqdo. *ld* **dululaati.**
**dulan¹** *m.l ld* **dulmi¹.**
**dulan²** *f.g1* (**-lmay, -lantay**) *ld* **dulmi².**
**dulbaa'i** *m.l.kh* D. ah: jaho muuqata oo fog; dhinac; doc; xag.
**dulbaax** *m.dh* 1. Xuub jilicsan, cad oo haragga iyo hilibka u kala dhexeeya. 2. Hilib aan marax ahayn. 3. Dooxo.
**dulbadi** *m.dh* Sabir iyo adkeysi badan oo dhibaatooyinka loo yeesho.
**dulbeel¹** *m.l* Dhaawac midda uu dusha ka dhaawacmo neef gaadiid ah oo la rarto.
**dulbeel²** *f.mg1* (**-eelay, -eeshay**) Neef gaadiid ah dusha ka dhaawacmid rar la saaray awgeed.
**dulbeelid** *m.f.dh eeg* dulbeel².
**dulcayaar** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Ku d.: wax dushiis cayaarid.
**dulcayaarid** *m.f.dh eeg* dulcayaar.
**dulci** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Googarad duluc gelin.
**dulcin** *m.f.dh eeg* dulci.
**duldhig** *f.lg1* Wax wax kale ka dhigid.
**duldhigid** *m.f.dh eeg* duldhig.
**duldiir** *m.l* Awr rarku haaro u yeelay.
**dulduleel¹** *m.l ld* **da***ld***alool¹.**
**dulduleel²** *f.mg1* (**-eelay, -eeshay**) *ld* **daldalool².**
**dulduleeli** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **daldalooli.**
**dulduleelid** *m.dh ld* **da***l***daloolid.**
**dulduleelin** *m.dh ld* **daldaloolin.**
**dulduleelis** *m.dh ld* **daldaloolin.**
**duleed** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) 1. Agagaar. 2. Wax gadaashiis dambe.
**duleedi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Wax la gaadayo gadaal ugu imaan. 2. Cid, cid kale uga hiilin.
**duleedin** *m.f.dh eeg* duleedi.
**duleel¹** *m.l ld* **dalool¹.**
**duleel²** *f.mg1* (**-eelay, -eeshay**) *ld* **dalool².**
**duleeli** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **dalooli.**
**duleelid** *m.dh ld* **daloolid.**
**duleelin** *m.dh ld* **daloolin.**
**duleeliye** *m.l ld* **dalooliye.**
**duleeshamid** *m.dh ld* **delooshamid.**
**duleeshan¹** *f.mg1* (**-amay, -antay; -ami**) *ld* **dalooshan¹.**
**duleeshan²** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **dalooshan².**
**duleeshnaan** *m.dh ld* **dalooshnaan.**
**duleeshnaansho** *m.l/dh ld* **dalooshnaan.**
**dulfadhi** *f.g1/2* (**-iyay, -iday/-isay; -iyi**) 1. Wax meel ku sugan la joogid si looga warqabo. 2. Wax duljoogid iyadoo aan wax laga qabaneyn. 3. Wax meel ku sugan ilaalin. Tus. "Ciidan baa na dulfadhiya".
**dulfadhin** *m.dh ld* **dulfadhiyid.**
**dulfadhiyid** *m.f.dh eeg* dulfadhi. *ld* **dulfadhin.**
**dulin** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) 1. Cayayaanka yaryar ee xoolaha ku dul nool; qaniin; deriskunnoole.. 2. *ld* **dulmi¹.**
**dulin-duleed** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Noole dulin ah oo soorihiisa dusha kaga nool. Tus. "Injirta".
**dulin-gudeed** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Noole dulin ah oo soorihiisa ku dhex nool. Tus. "Gooryaan mullaax".
**dulinnimo** *m.dh* (*c.nafl.*) Marka noole uu ku kor noolyahay (dulin dibadeed) ama uu ku dhex noolyahay (dulin gudeed) jidhkanoole kale, kaasi oo uu ka helo wuxuu nafaqo u baahanyahay ayaa loo yaqaan dulinnimo. Dulinnada qaarkood waxyeello badan ma gaadhsiiyan soorahooda, sababta oo ah addii ay dilaan soorahooda waxa dhammaanaya qudkooda, haseyeeshee badankoodu waxay sababaan cudur.
**duljoog** *f.g1* (**-gay, -gtay**) 1. Wax meel ku sugan la joogid si looga warqabo. 2. Hawl iwm iska dul taagnaan iyadoo aan wax laga qabaneyn. 3. Cid dhaqdhaqaaqeed ilaalin.
**duljoogid** *m.f.dh eeg* duljoog.
**dulkahoor¹** *m.dh* Daruur qof korkiisa curatay oo da'day.
**dulkahoor²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Daruur qof dushiisa ku di'id.
**dulkahoorid** *m.f.dh eeg* dulkahoor².
**dulkumalable** *m.l* Ilmo geel oo dhicis ah oo iayada oo sidkeedii waxyar ka dhimman-yihiin soo dhashay.
**dullaal¹** *m.l ld* **dạllaal¹.**
**dullaal²** *f.g1* (**-aalay, -aashay**) *ld* **dạllaal².**
**dullaalid** *m.dh ld* **dạllaalid.**
**dullaalnimo** *m.dh ld* **dạllaalnimo.**
**dullaamid** *m.dh ld* **dillaamid.**

**dullaamo** *m.dh ld* **dillaamo.**
**dullaan$^1$** *m.l ld* **dillaamid.**
**dullaan$^2$** *f.mg1* **(-aamay, -aantay; -aami)** *ld* **dillaan$^2$.**
**dullee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** Qof dulli badid.
**dulleyn** *m.f.dh eeg* dullee.
**dulleysasho** *m.f.dh eeg* dulleyso. *ld* **dulleysi.**
**dulleysi** *m.l ld* **dulleysasho.**
**dulleyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Qof si xun oo bani'aadannimada ka baxsan oo uu raalli ka yahay ula dhaqmid.
**dulli** *m.l* 1. Xaalad dacdarro, dacas, silic iyo sharaf dhacoo cid' ku sugnaato. 2. D. ah: qof liita oo aan wax xun ka xishoon.
**dullinimo** *m.dh* Dulli ahaansho.
**dulloobid** *m.f.dh eeg* dullow$^1$.
**dullow$^1$** *m.l ld* **dulloobid.**
**dullow$^2$** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Dulli noqosho.
**dulmadow** *m.dh.u* Dawacada jaad ka mid ah oo dhabarka madow
**dulman** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax dulmi lagu sameeyey ahaansho. *ld* **dulmisan.**
**dulmanaan** *m.f.dh eeg* dulman. *ld* **dulmanaansho, dulmisanaan, dulmisanaansho.**
**dulmanaansho** *m.l/dh ld* **dulmanaan.**
**dulmar$^1$** *m.l* Hadal si kooban loo sheego.
**dulmar$^2$** *f.g/mg1* **(-ray, -rtay)** 1. *(f.g)* Wax dardarid. 2. *(f.mg)* Hadal si kooban u sheegid.
**dulmarid** *m.f.dh eeg* dulmar$^2$.
**dulmeeran** *m.l* (*xis.*) Shaxan joometiriyeed oo ku dul meeran ama wareegsan kuna oodan shaxan joometiriyeed ee kale. Tusaale ahaan: goobo ayaa lagu dul sawiri karaa geesaha labajibbaarane, markaa goobadu waa shaxan dulmeeran ah labajibbaaranuhuna waa dhexmeeran (*eeg* dhexmeeran).
**dulmi$^1$** *m.l* Fal sameyntiisu cid xadgudub ku tahay. *ld* **dulan$^1$, dulin (2), dulun$^1$.**
**dulmi$^2$** *f.g1/2* **(-iyay, -iday/isay; -iyi)** Cid dulun ku sameyn. *ld* **dulan$^2$, dulin$^2$, dulun$^2$.**
**dulmici** *m.l* Duudseef.
**dulmid** *m.dh ld* **dulmiyid.**
**dulmidiid** *m.l.kh* D. ah: qof aan dadka dulmin gardarradana oggolayn. *ld* **dulmifiir.**
**dulmifiir** *m.l.kh ld* **dulmidiid.**
**dulmiley** *m.dh* Qof dumar ah oo dulmi samaysa.
**dulmilow** *m.l* **(-wyaal,** *m.l/dh*) Nin dulmi sameeya.
**dulmin** *m.dh ld* **dulmiyid.**
**dulmisan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** *ld* **dulman.**
**dulmisanaan** *m.dh ld* **dulmanaan.**
**dulmisanaansho** *m.l/dh ld* **dulmanaan.**
**dulmiyid** *m.dh eeg* dulmi$^2$. *ld* **dulmid, dulmin.**
**dulnool** *f.mg4* **(-laa, -layd)** Ku d.: qof ka faa'iidaysasho; qof dhiigmiirasho.
**dulnoolaan** *m.f.dh eeg* dulnool. *ld* **dulnoolaansho.**
**dulnoolaansho** *m.l/dh ld* **dulnoolaan.**
**dul-ordid** *m.f.dh eeg* dul-orod.
**dul-orod** *f.g1* **(-rday, -rodday; -rdi)** Wax dushooda ku ordid.
**dulqaad** *m.l* Dhabta oo loo adkaysto; sabir.
**dulqaadad** *m.l ld* **dulqaadasho.**
**dulqaadasho** *m.f.dh eeg* dulqaado. *ld* **dulqaadad.**
**dulqaado** *f.mg3* **(-aatay, -aadatay)** U d.: sabir yeelasho.
**dulqami** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Ka d.: cid in ay hadal badan oo aan laga fiirsan tiraahdo ku khasbid.
**dulqamid** *m.dh ld* **dalqamid.**
**dulqamin** *m.f.dh eeg* dulqami.
**dulqan$^1$** *m.l ld* **dalqan$^1$.**
**dulqan$^2$** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** *ld* **dalqan$^2$.**
**dulsaar$^1$** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) 1. Faa'iido laga helo lacag bangi la dhigtay. 2. Lacag dheeraad ah oo laga qaato lacag cid la amahiyey. 3. D. ah: qof ka shaqeeya hay'adda uu ka tirsanyahay mid aan ahayn. 4. D. ah: cid ciddii mas'uuliyaddu ka saarrayd aan ahayn la nool. 5. *ld* **dulsaarid.**
**dulsaar$^2$** *m.dh* Ood weyn oo godaha laga keymamiyo.
**dulsaar$^3$** *f.g/lg1* **(-ray, -rtay)** 1. *(f.lg)* Ood weyn oo oodafada ka kormarid. 2. *(f.g)* Lacag la amaahday faa'iido dheeraad ah ku kordhin.
**dulsaaran$^1$** *f.mg4* **(-rmay, -rantay; -rmi)** Lacag la amaahday faa'iido ku korortay noqosho.
**dulsaaran$^2$** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Ood weyn oo godaha laga keymamiyo ahaansho.
**dulsaarid** *m.f.dh eeg* dulsaar$^3$. *ld* **dulsaar$^1$ (5).**
**dulsaarmid** *m.f.dh eeg* dulsaaran$^1$.
**dulsaarnaan** *m.f.dh eeg* dulsaaran$^2$. *ld* **dulsarnaansho.**
**dulsaarnaansho** *m.l/dh ld* **dulsaarnaan.**
**dulsaaro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** Lacag la amaahday faa'iido dheeraad ah ku kordhisasho.
**dulsabbayn** *m.f.dh eeg* dulsabbee.
**dulsabbee** *f.g2* **(-beeyay -baysay)** Heehaabid.
**duluble** *m.l ld* **dulugle.**
**duluc$^1$** *m.l* **(-cyo,** *m.dh*) 1. Googgaradda haweenka xarigga kor uga jira oo lagu xiro

marka la qaadanayo. 2. Googgaradda xaggeeda sare ee xarigga duluca ah la geliyo.
**duluc[2]** *m.dh* 1. Nuxurka hadalka. 2. Ujeeddada hadalka. Tus. "Dulucda hadalkiisu waa in dagaalka la joojiyo".
**dulucsan** *f.mg4* **(-naa,-nayd)** Googarad wax duluc la geliyay ahaansho.
**dulucsanaan** *m.f.dh eeg* dulucsan. *ld* **dulucsanaansho.**
**dulucsanaansho** *m.l/dh ld* **dulucsanaan.**
**duluf** *m.l/dh* Derin, jawaan, raar, iwm oo duugoobay. *ld* **duruf (1).**
**dulufaaq** *f.mg1* **(-qay, -qtay)** Si dan la'aan ah hore iyo gadaal ugu socosho (qof).
**dulufaaqid** *m.f.dh eeg* dulufaaq.
**dulugle** *m.l.kh* D. ah: qof cayr ah aan hoy lahayn oo nolol-maalmeedkiisa socod ku raadsada.
**duluglee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Qof cayr ah, aan hoy lahayn nolol-maalmeedkiisa socod ku raadin.
**dulugleyn** *m.f.dh eeg* duluglee. *ld* **dulugleys.**
**dulugleys** *m.l ld* **dulugleyn.**
**dululaati** *m.l ld* **dulalaati.**
**dululub** *m.l* **(-byo,** *m.dh*) Meel hoobad ah oo biyuhu ayan ku hakan karin.
**dulun[1]** *m.l ld* **dulmi[1].**
**dulun[2]** *f.g1* **(-lmay, -lantay; -lmi)** *ld* **dulmi[2].**
**dulundulcee** *f.mg2* **(-ceeyay, -ceysay)** Biyo, mas iwm si dulundulco ah u socosho.
**dulundulceyn** *m.f.dh eeg* dulundulcee. *ld* **dulundulceys.**
**dulundulceys** *m.l ld* **dulundulceyn.**
**dulundulceysii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Si dulundulco ah u wadid.
**dulundulceysiin** *m.f.dh eeg* dulundulceysii.
**dulundulco** *m.dh* Socod si talantaalli ah dhinac loogu leexdo oo maska, mulaca, abeesada iwm leeyihiin.
**dulxawaaree** *f.g2* **(-reeyay, -raysay)** Wax dulmarid; wax korduulid.
**dulxawaareyn** *m.f.dh eeg* dulxawaaree.
**dulxumo** *m.f.dh eeg* dulxun.
**dulxun** *f.mg4* **(-umaa, -umayd)** Wax aan sabir lahayn ahaansho.
**dulyar** *f.mg4* **(-raa, -rayd)** Wax aan dulqaad lahayn ahaansho.
**dulyaraan** *m.f.dh eeg* dulyar. *ld* **dulyari, dulyaraansho, dulyaro.**
**dulyaraansho** *m.l/dh ld* **dulyaraan.**
**dulyari** *m.dh ld* **dulyaraan.**
**dulyaro** *m.dh ld* **dulyaraan.**
**dulyeelad** *m.l ld* **dulyeelasho.**
**dulyeelasho** *m.f.dh eeg* dulyeelo. *ld* **dulyeelad.**
**dulyeelo** *f.mg3* **(-eeshay, -eelatay)** Sabir iyo dulqaad ku sifoobid (qof).
**dum(ø)id** *m.f.dh eeg* dųn[2]. *ld* **dumis[2] (*).**
**dumaa** *m.l* Caws gaboobay.
**dumaal[1]** *m.dh* 1. Naag laga dhintay oo nin qaraabo la ahaa ninkeedi hore guursado. 2. Roob yar; shuux.
**dumaal[2]** *f.g1* **(-aalay, -aashay)** Naag nin qaraabo ahi ka dhintay guursasho.
**dumaalid** *m.f.dh eeg* dumaal[2]. *ld* **dumaalis.**
**dumaalis** *m.dh ld* **dumaalid.**
**dumaashi[1]** *m.l* **(-iyaal,** *m.l/dh*) Nin naagta uu qabo walaasheed wax uu u yahay.
**dumaashi[2]** *m.dh* **(-iyaal,** *m.l/dh*) Qof dumar ah, waxa ay u tahay ninka walaasheed qaba.
**duman[1]** *f.mg1* **(-ummay, -umantay; -unmi)** Isu d.: wax isu ururay noqosho (dad ama xoolo).
**duman[2]** *f.mg1* **(-mnaa, -mnayd)** Wax la isu ururiyay ahaansho (dad ama xoolo).
**dumar** *m.l.u* Dadka intiisa dheddig.
**dumarnimo** *m.dh* Dumar ahaansho.
**dumayn** *m.f.dh eeg* dumee. *ld* **dumays.**
**dumays** *m.l ld* **dumayn.**
**dumbul** *m.dh* Baali; areebo.
**dumbulukh** *m.dh.sh.r ld* **dubuq.**
**dumbuluq** *m.dh.sh.r ld* **dubuq.**
**dumbuq** *m.l ld* **buntuq.**
**dumee** *f.g2* **(-meeyay, -maysay)** Maro dun ku dul tolid si loogu qurxiyo.
**dumi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Dhisme burburin. 2. Dhisme furfurid.
**dumid** *m.f.dh eeg* dun[2]. *ld* **dumis[2].**
**dųmid** *m.f.dh eeg* dųn[2]. *ld* **dųmis.**
**dumin** *m.f.dh eeg* dumi. *ld* **dumis[1].**
**dųmis** *m.dh ld* **dųmid.**
**dumis[1]** *m.l ld* **dumin.**
**dumis[2]** *m.dh ld* **dumid.**
**dummad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) 1. Yaanyuur; bisad. 2. Dakhalka doonyaha meesha ugu sarreysa.
**dumnaan** *m.f.dh eeg* duman[2]. *ld* **dumnaansho.**
**dumnaansho** *m.l/dh ld* **dumnaan.**
**dumnad** *m.dh ld* **dubnad.**
**dun[1]** *m.dh* **(-umo,** *m.l*) Liilimo laga soohay cudbi, dhogor, xariir iwm oo laga sameeyo dharka, meeshii ka dillaacdana lagaga tolo.
**dųn[1]** *m.l.kh* D. ah: caws qallalan oo weli daaq ku habboon.
**dun[2]** *f.g1* **(umay, -untay; -umi)** Dad ama xoolo meel isugu ururin.
**dųn[2]** *f.mg1* **(-umay, -untay; -umi)** 1. Dhisme iwm burburid. 2. Gabbal dhicid.
**dundumid** *m.dh ld* **diddimid.**
**dundumo** *m.dh ld* **duddun.**
**dundumo-yulug** *m.dh ld* **duddumo-yulug.**

**dundun[1]** *m.l ld* **diddin[1].**

**dundun[2]** *m.l* Mawduuc, arrin, baab.

**dundun[3]** *m.dh ld* **duddun.**

**dundun[4]** *f.mg1* **(-umay, -untay; -umi)** *ld* **diddin[2].**

**duni** *m.dh* Koon; adduun.

**dunida saddexaad** *m.dh* Waaddamada Aasiya, Afrika, iyo Laatiin Ameerika ayaa laysku yiraahdaa waddamada d. s., waa waddamo aalaaba sabool ah.

**dunji** *m.l* Halka wax ka soo farcamaan.

**dunmid** *m.f.dh eeg* duman[1].

**dunnayn** *m.f.dh eeg* dunnee.

**dunnee** *f.g2* **(-neeyay, -naysay)** Gacan duuban cid si xoog ah ugu dhufasho.

**dunno** *m.dh* Ku dhufashada cid si xoog ah loogu dhufto gacan duuban.

**dunqaare** *m.l* 1. Dalool yar oo weel caanoodka loo yeelo. 2. *ld* **dunqaaro (1).**

**dunqaaree** *f.g2* **(-reeyay, -reysay)** Weel-caanood dalool yar u yeelid.

**dunqaareyn** *m.f.dh eeg* dunqaaree.

**dunqaaro** *m.dh* 1. *ld* **dunqaare.** Caws dhaadheer oo dooxooyinka ka baxa. 2. Waxa Eebbe abuuray ee aan dadka ahayn.

**dunsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la dumiyey ahaansho.

**dunsanaan** *m.f.dh eeg* dunsan. *ld* **dunsanaansho.**

**dunsanaansho** *m.l/dh ld* **dunsanaan.**

**dunuunuc[1]** *m.l ld* **gunuunuc[1].**

**dunuunuc[2]** *f.mg1* **(-cay, -cday)** *ld* **gunuunuc[2].**

**dunuunucid** *m.dh ld* **gunuunucid.**

**dunyir** *m.l* Doonidda gabar yar oo sebi ah iyadoo galaamad lagu riwamayo.

**duq[1]** *m.l* **(-qey/-qeyti,** *m.dh***)** 1. *(-qow, m.dh)* Qof da' weyn. 2. *(-qey/qeyti, m.dh)* Qof bulsho madax u ah. 3. D. ah: wax gaboobay.

**duq[2]** *m.l* Biciid dheddig oo curad ah.

**duq[3]** *m.dh* 1. Haweenay da' weyn. 2. Foorad, dhibic (cayaar).

**duqee** *f.g/mg2* **(-qeeyay, -qeysay)** 1. *(f.g)* Hub culus meel ku garaacid. 2. *(f.g)* Wax burburin. 3. *(f.mg)* Kharabid (matoor). 4. *(f.mg)* Ka d.: arrin oday ka noqosho.

**duqey** *m.dh.w eeg* duq 1 (2).

**duqeyn** *m.f.dh eeg* duqee.

**duqeyti** *m.dh.w eeg* duq 1 (2).

**duqlaal** *f.g1* **(-aalay, -aashay)** 1. Cid dulmiyid. 2. Wax juqa-juqayn.

**duqlaalid** *m.f.dh eeg* duqlaal.

**duqnimo** *m.dh* Duq ahaansho.

**duqoobid** *m.f.dh eeg* duqow[3]. *ld* **duqow[1].**

**duqow[1]** *m.l ld* **duqoobid.**

**duqow[2]** *m.dh.w eeg* duq 1 (1).

**duqow[3]** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Duq noqosho.

**duqsi** *m.l* Cayayaan, duula, laba baal iyo lix addin leh, meelaha wasakhada ka dhasha oo ka qayb qaata faafinta cudurrada. *ld* **daqsi, diqsi, tixsi.**

**duqus** *m.l* Nooc badarka ka mid ah, miro yaryar oo madow leh, waambaha u eg oo canjeerada laga sameysto. *ld* **dukhun.**

**duqush** *m.l* **(-shyo,** *m.dh***)** 1. *ld* **doqosh.** 2. Luuq.

**dur** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Wax caarad dhuuban cid ku mudid. 2. Cid dawo cirbad ku siin. 3. Marag, dood, iwm. iin u yeelid.

**dụr** *m.l* 1. Shilin, kumi iwm dhinaca aan sawirka lahayn. 2. Ciyaarta delebka, qoriga lagu ciyaaro dhiniciisa durka leh.

**duraab[1]** *m.dh* Biyo maax ah oo ceel ku jira.

**duraab[2]** *f.mg1* **(-bay, -btay)** Ceel maaxasho.

**duraabid** *m.f.dh eeg* duraab[2].

**duray** *m.l* (*daaw.*) Cudur fiirus keeno oo dunida oo dhan ku faafsan kaas oo keena halamacoodka sanka, cunaha iyo dhuumaha neefta. Cudurka waxa la isku qaadsiiya qufaco iyo hindhisada.

**durba** *m.dh.fk* D./d.diiba: si degdeg ah, la raagis la'aan, ciyow.

**durbaan** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** (*muus.*) Qori xordan oo labadiisa af harag khafiif ahi ku dahaaranyahay oo ciyaaraha loo tumo, cod weynna bixiya. *ld* **gurbaan.**

**durbaansan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax qaab durbaan leh ahaansho.

**durbaansanaan** *m.f.dh* egg durbansan. *ld* **durbaansanaansho.**

**durbaansanaansho** *m.l/dh eeg* durbaansan. *ld* **durbansanaan.**

**durbadiiba** *m.dh.fk eeg* durba.

**durdur[1]** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** 1. Tog yar oo leh biyo joogto ahaan u qulqula oo aan go'in. 2. D. ah: Biyo si joogto ah u qulqulaya oo aan go'ayn.

**durdur[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Biyo si joogto ah oo aan kala go' lahayn u socosho.

**durduri** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Biyo si joogto ah oo aan kala go' lahayn u socosho.

**dụrduri** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Si culus u ordid (geel); baabbacayn.

**durdurid** *m.f.dh eeg* durdur[2].

**durdurin** *m.f.dh eeg* durduri. *ld* **durduris.**

**dụrdurin** *m.f.dh eeg* dụrduri. *ld* **dụrduris.**

**durduris** *m.l ld* **durdurin.**

**dụrduris** *m.l ld* **dụrdurin.**

**durdur-kulul** *m.l* (**-rro ...,** *m.dh*) (*jool.*) Il dabiici ah oo biyaheedu kululyihiin, taas oo biyo kulul iyo qiiq kor u soo tuurta, amminta u dhexaysa kor u soo tuuridda way isla ekaan kartaa ama way kala duwanaan kartaa.
**durduro** *m.dh* Orod xawli ah oo geela iwm ordaan.
**durduur¹** *m.dh* 1. Rakaad. 2. Ladaab. 3. Biyo la siiyo neef hore u cabbay.
**durduur²** *f.g1* (**-ray, -rtay**) Xoolo hore u cabbay biyo ay ku noq-noqdaan siin.
**durduurasho** *m.f.dh eeg* durduuro.
**durduurid** *m.f.dh eeg* durduur².
**durduuro** *f.mg3* (**-rtay, -ratay**) Xoolo biyo ku noq-noqosho.
**dure** *m.l* Jiilaalka bartamihiisa.
**dureeme** *m.l ld* **dareemo.**
**dureemo** *m.dh ld* **dareemo.**
**dureer¹** *m.l ld* **dareerid.**
**dureer²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) *ld* **dareer².**
**dureeri** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **dareeri (1).**
**dureerid** *m.dh ld* **dareerid.**
**dureerin** *m.dh ld* **dareerin¹.**
**dureersad** *m.l ld* **dareersasho.**
**dureersasho** *m.dh ld* **dareersasho.**
**dureerso** *f.g3* (**-saday, -satay**) *ld* **dareerso.**
**durey** *m.l* Hargab.
**dureysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax durey hayo ahaansho.
**dureysnaan** *m.f.dh eeg* dureysan. *ld* **dureysnaansho.**
**dureysnaansho** *m.l/dh ld* **dureysnaan.**
**durgeyshabeel** *m.l* Mukulaal-duur, weyn oo barabaraha shabeelka oo kale leh. *ld* **dargashabeel.**
**durgi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **durki.**
**durgin** *m.dh ld* **durkin.**
**durgis** *m.l ld* **durkin.**
**duri¹** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Asal; fir; hidde.
**duri²** *f.mg1* (**-ryay, -riday; -ryi**) Hargabid.
**durid** *m.f.dh eeg* dur.
**duriyad** *m.l* (**-do,** *m.l*) Qofka ama noolaha kale ee leh awoowe, ayeeyo, ama awoowe awoowihiisa.
**durji** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **durki.**
**durjid** *m.dh ld* **durkid.**
**durjin** *m.dh ld* **durkin.**
**durjis** *m.l ld* **durkin.**
**durjisad** *m.l ld* **durugsasho.**
**durjisan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) *ld* **durugsan.**
**durjisasho** *m.dh ld* **durugsasho.**
**durjisi** *m.l ld* **durugsasho.**
**durjisnaan** *m.dh ld* **durugsanaan.**
**durjisnaansho** *m.l/dh ld* **durugsanaan.**
**durjiso** *f.g3* (**-stay, -satay**) *ld* **durugso.**
**durki** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Wax meel yiil sikin. 2. Wax fogeyn. *ld* **durgi, durji, durqi.**
**durkid** *m.f.dh eeg* durug. *ld* **durjid, durqid, durqis².**
**durkin** *m.f.dh eeg* durki. *ld* **durgin, durgis, durjin, durjis, durkis, durqin, du**
**durkis** *m.l ld* **durkin.**
**durmad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) *ld* **dummad.**
**durqi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **durki.**
**durqid** *m.dh ld* **durkid.**
**durqin** *m.dh ld* **durkin.**
**durqis¹** *m.l ld* **durkin.**
**durqis²** *m.dh ld* **durkid.**
**durqun** *m.l* Hadal xaniif iyo gardarro leh oo la is dhaafsado.
**durraamad** *m.l ld* **durraamasho.**
**durraamasho** *m.f.dh eeg* durraamo. *ld* **durraamad.**
**durraamo¹** *m.dh.kh* (**-ooyin,** *m.l*) D. ah: neef in lagu allebaryo loogu talaggalay.
**durraamo²** *f.g/lg3* (**-aantay, -aamatay**) 1. *(f.g)* Ilaah baryid. 2. *(f.g/lg)* Ka d./d.: wax weyddiisasho saraadii ku jirto; yu'asho; dhaawasho.
**durrin** *m.dh* (**-imo,** *m.dh*) Dhul bannaan oo degaanka ku wanaagsan. *ld* **derrin.**
**durriyad** *m.dh* Dad aabbe keliya ka soo wada farcamay.
**durruje** *m.l* (**-jayaal,** *m.l/dh*) Nooc quraca waaweyn ka mid ah.
**durruq¹** *m.l.kh* D. ah: neef, cudur iyo da' la tabar darreeyey.
**durruq²** *f.mg1* (**-qay, -qday**) Neef, cudur iyo da' awgeed la tabar darreyn.
**durruqaan** *m.l* 1. Ci'da dameeraha. 2. Hadal edebdarro ku jirto oo qof aan xishoonayni ku hadlo.
**durruqid** *m.f.dh eeg* durruq².
**durruqsad** *m.l ld* **durruqsasho.**
**durruqsasho** *m.f.dh eeg* durruqso. *ld* **durruqsad.**
**durruqso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Si itaal yari iyo jirro ka muuqato u socosho.
**duruf** *m.l* (**duruf/-fyo/-ruuf,** *m.dh*) 1. *ld* **duluf.** Derin, jawaan, raar iwm oo duugoobay. 2. Jawaan maran.
**durug** *f.mg1* (**-rkay, -rugtay; -rki**) 1. Meel ka sikasho. 2. Meel ka fogaansho. *ld* **duruq.**
**durugsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) 1. Wax la durkiyey ahaansho. 2. Wax fogaaday ahaansho. *ld* **durjisan, duruqsan.**
**durugsanaan** *m.f.dh eeg* durugsan. *ld* **durjisnaan, durjisnaansho,durugsanaansho.**
**durugsanaansho** *m.l/dh ld* **durugsanaan.**

**durugsasho** *m.f.dh eeg* durugso. *ld* **durjisad, durjisasho, durugsad, durugsi, duruqsad,**
**durugsi** *m.l ld* **durugsasho.**
**durugso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax meel yaal sikisasho.
**duruq** *f.mg1* **(-rqay, -ruqday; -rqi)** *ld* **durug.**
**duruqsad** *m.l ld* **durugsasho.**
**duruqsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **durugsan.**
**duruqsanaan** *m.dh ld* **durugsanaan.**
**duruqsanaansho** *m.l/dh ld* **durugsanaan.**
**duruqsasho** *m.dh ld* **durugsasho.**
**duruqsi** *m.l ld* **durugsasho.**
**duruqso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** *ld* **durugso.**
**duruuf** *m.dh.w* 1. *ld* **duruufo.** Xaalad lagu suganyahay. 2. *eeg* duruf.
**duruufo** *m.l ld* **duruuf (1).**
**duruus** *m.dh.w eeg* dersi.
**duryamid** *m.dh ld* **guryamid.**
**duryan[1]** *m.l ld* **guryan[1].**
**duryan[2]** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** *ld* **guryan[2].**
**duryid** *m.f.dh eeg* duri[2].
**dus** *f.mg1* **(-say, -stay)** 1. Ka d.: wax ciriiri ah dhex marid. 2. Ka d.: wax ka hoos bixid.
**dusaa** *m.l* Cuddaar.
**dusi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Ka d.: wax, wax kale dhex tararsiin.
**dusid** *m.f.dh eeg* dus.
**dusin** *m.f.dh eeg* dusi.
**dusmee** *f.mg2* **(-meeyay, -meysay)** Ka d.: kayn iwm dhuundhuumasho ku dhex marid.
**dusmeyn** *m.f.dh eeg* dusmee.
**duub[1]** *m.l* **(-bab,** *m.l***)** 1. Maro yar oo si gaar ah madaxa loogu xirto. 2. D. ah: xirmo tubaako, dhis, gaarso iwm ah.
**duub[2]** *f.g1* **(-bay, -btay)** Xoolo si loo kaxeeya meel isugu keenid.
**duub[3]** *f.g/mg1* **(-bay,-btay)** 1. *(f.g)* Dermo, maro, xarig iwm dhowr jeer isku-dulwareejin. 2. *(f.g)* Nabar gaarso ku marid. 3. Cid boqrid. 4. Cajalad, hadal, hees, iwm ku sajalid. 5. *(f.g)* Xoolo si ay u dheereeyaan u kaxayn. 6. *(f.g)* Xoolo jihaday u socdeen ka leexin. 7. *(f.mg)* Isk u d.: qof ku dhegid.
**duuban[1]** *f.mg1* **(-bmay, -bantay; -bmi)** 1. Wax duubmay noqosho. 2. Isku d.: wax midaysan noqosho.
**duuban[2]** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** 1. Derin iwm wax la duubay ahaansho. 2. Nabar wax gaarso lagu maray ahaansho. 3. Cajalad wax hadal lagu duubay ahaansho. 4. Isku d.: wax midaysan ahaansho.
**duubashi** *m.dh* Derin weyn oo duuban oo cusub.
**duubasho** *m.f.dh eeg* duubo.
**duubcad** *m.dh* Askaartii soomaaliyeed oo Talyaanigu u qortay inay 1935 kala qaybgalaan dagaalkii Amxaarada.
**duubduub[1]** *m.l ld* **duudduubid.**
**duubduub[2]** *f.g1* **(-bay, -btay)** *ld* **duudduub[2].**
**duubduuban[1]** *f.mg1* **(-bmay, -bantay; -bmi)** *ld* **duudduuban[1].**
**duubduuban[2]** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **duudduuban.**
**duubduubid** *m.dh ld* **dudduubid.**
**duubduubmid** *m.dh ld* **duudduubmid.**
**duubduubnaan** *m.dh ld* **duudduubnaan.**
**duubduubnaansho** *m.l/dh ld* **duudduubnaan.**
**duubi** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** 1. Lafta shanshada iyo hilibkeeda oo goonni loo gooyey. 2. Nin tol boqorraday. 3. Galoolid; ku marid.
**duubid[1]** *m.f.dh* 1. *eeg* duub[2]. 2. *eeg* duub[3]. *ld* **duubis.**
**duubid[2]** *m.dh* Marka meseggada ama galleyda sabuul ka yeelan rabto.
**duubis** *m.dh ld* **duubid[1].**
**duubmid** *m.f.dh eeg* duuban[1].
**duubnaan** *m.f.dh eeg* duuban[2]. *ld* **duubnaansho.**
**duubnaansho** *m.l/dh ld* **duubnaan.**
**duubo** *f.g3* **(-btay, -batay)** 1. Wax fidsan laalaabasho. 2. Nabar gaarso ku duubasho. 3. Qof boqor ka dhigasho. 4. Duub madaxa ku xirasho. 5. Indho maro ku xirasho. 6. Maro guntasho.
**dųud** *m.dh* 1. Dhir badan oo waaweyn oo xoonsan; toon; kayn. 2. Qof odayga uu ku abtirsanayo aan wax badan ka tirsan. 3. Reer; qabiil.
**duud[1]** *m.l* **(-dad,** *m.l***)** 1. Dhabar. 2. Meel dhulka ka sarreysa oo labada dhan dooxooyin ama togag ka xigan.
**duud[2]** *m.l* **(-dad,** *m.l***)** Biyo yar oo weel biyood salkiisa ku jira. *ld* **duuddo.**
**duud[3]** *m.dh* Buuro xiriira, sanaag.
**duud-dhadhaabeed** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** (*jool.*) Duud bataax ama dhadhaab ah oo in yar ka hooseeya badda ama wabiga dushiisa, oo khatar ku ah bad maaxidda.
**duuddo** *m.dh ld* **duud[2].**
**duudduub[1]** *m.l ld* **duudduubid.**
**duudduub[2]** *f.g1* **(-bay, -btay)** 1. Dhawr jeer isku duubid; isku laablaabid; canyayuubid; haryuubid. 2. Guudmarid. *ld* **duubduub[2].**
**duudduuban[1]** *f.mg1* **(-bmay, -bantay; -bmi)** Wax duudduub yeeshay noqosho. *ld* **duubduuban[1].**
**duudduuban[2]** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Wax duudduub yeeshay ahaansho. *ld* **duubduuban[2].**

**duudduubid** *m.f.dh eeg* duudduub[2]. *ld* **duubduub[1], duubduubid, duudduub[1].**

**duudduubmid** *m.f.dh eeg* duudduuban[1]. *ld* **duubduubmid.**

**duudduubnaan** *m.f.dh eeg* duudduuban[2]. *ld* **duubduubnaan, duubduubnaansho, duudduubnaansho.**

**duudduubnaansho** *m.l/dh ld* **duudduubnaan.**

**duudduur[1]** *m.l* 1. Qarinta wax la qariyo. 2. Si kooban oo hadal loo sheego. 3. Laalaabanka maro iwm yeeshaan.

**duudduur[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Maro iwm laalaab u yeelid. 2. Wax runtooda qarin. 3. Hadal si kooban u sheegid.

**duudgal** *m.l ld* **duudgelid.**

**duudgaloobid** *m.dh eeg* duudgalow[2]. *ld* **duudgalow[1], duurgalow[1], duurgaloobid.**

**duudgalow[1]** *m.l ld* **duurgaloobid.**

**duudgalow[2]** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Badow noqosho (qof). *ld* **duurgalow[2].**

**duud-garaac[1]** *m.l ld* **dhabar-garaac[1].**

**duud-garaac[2]** *f.g1* **(-cay, -cday)** *ld* **dhabar-garaac[2].**

**duud-garaacasho** *m.dh ld* **dhabar-garaacasho.**

**duud-garaacid** *m.dh ld* **dhabar-garaacid.**

**duud-garaaco** *f.g3* **(-cday, -catay)** *ld* **dhabar-garaaco.**

**duudgelid** *m.dh* Duudgaloobidda. *ld* **duudgal.**

**duudi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Weel biyo yar oo salkiisa ku haray ka shubid. 2. Lafo heen ka bixin.

**duudin** *m.f.dh eeg* duudi. *ld* **duudis.**

**duudis** *m.l ld* **duudin.**

**duudlo'aad** *m.l* Geedka gallayda ama meseggadu inta uusan alamada yeelan.

**duud-oogeed** *m.l* (*jool.*) Oogo dhadhaab shiileed ah, inta badan ufuq ahaan, wuxuu samaysmaa marka magma soo herdiyo laba lakab oo dhadhaab lakabeed dhexdood oo halkaa ku qaboobo kuna adkaado; qaradiidu waxay gaadhi kartaa xoogaa sentimitirro ah ama dhowr boqol mitir, laakiin ufuqiisu inta badan wuu ka weynyahay marka la barbardhigo qaradiisa.

**duudsad** *m.l ld* **duudsasho.**

**duudsasho** *m.f.dh eeg* duudso. *ld* **duudsad, duudsi.**

**duudseef** *m.l* Rati aan kurus lahayn.

**duudsi[1]** *m.l* Xaq ama gar qof leeyahay oo la seejiyo.

**duudsi[2]** *m.l ld* **duudsasho.**

**duudsi[3]** *f.lg1* **(-iyay, -iday; -iyi)** Xaq qof lahaa seejin. *ld* **duudsii.**

**duudsii** *f.lg2* **(-iiyay, -iisay)** *ld* **duudsi[3].**

**duudsiin** *m.dh ld* **duudsiyid.**

**duudsiyid** *m.dh eeg* duudsi[3]. *ld* **duudsin.**

**duudso** *f.g3* **(-saday, -satay)** 1. Ilmo duud ku xambaarasho. 2. Biyo yar oo weel salkiisa ku jira ka shubasho.

**duuf[1]** *m.l* 1. Hilib la nacay. 2. *ld* **duufid.**

**dųuf[1]** *m.l* 1. Xaaraan; baqti; wax xun. 2. *ld* **dįif.** 3. *ld* **dųufid.**

**duuf[2]** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Ku d.: cid si loola dagaallamo ku boodid.

**dųuf[2]** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Ka soo d.: soo farabbaxsasho (dagaal); weyrax.

**duufaan** *m.l/dh* **(-nno,** *m.dh***)** Dabayl xoog leh, roob wadata oo waxyeello dhulka gaarsiisa.

**duufaan-kulaalay** *m.l* **(-nno ...,** *m.dh***)** (*juqr.*) Gobol cadaadis hoose leh, dhulkeedu wuu yar yahay, laakiin waxay leedahay duufaan xoog leh, oo ka soo bilaabma gobollada kullalayda, runtii, waxay la mid tahay godan, laakiin way yartahay aadna way u xoog badantahay.

**duufaan-onkodle** *m.l* **(-nno ...,** *m.dh***)** (*fiis.*) Duufaan maayado hawo sare oo xooggan leh, oo sameeya daruuro kumuloonimbas ah oo aad u kobocsan, oo leh dhibco aad u waaweyn, oo yeelan kara baraf dhagax ah, kolkaa danab qulqulka sameysmaa bhaliyo hillaacyo, iyo onkod ka dhashay fididda hawada kulka badan e hilaaca darteed.

**duufid** *m.f.dh eeg* duuf[2]. *ld* **duuf[1] (2).**

**dųufid** *m.f.dh eeg* dųuf[2]. *ld* **dųuuf[1] (3).**

**duuflaal[1]** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** 1. Nin aan wax tashiilan. 2. Nin aan shaqayste ahayn.

**duuflaal[2]** *f.mg1* **(-aalay, -aashay)** Sabool noqosho (cid).

**duuflaalad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** 1. Naag aan wax tashiilan. 2. Naag aan shaqaysato ahayn.

**duuflaalid** *m.f.dh eeg* duuflaal[2].

**duuflaalnimo** *m.dh* Duuflaal ahaansho.

**duufsad** *m.l ld* **duufsasho.**

**dųufsad** *m.l ld* **dįifsasho.**

**duufsamid** *m.f.dh eeg* duufsan[1].

**duufsan[1]** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Wax la duufsaday noqosho.

**duufsan[2]** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la duufsaday ahaansho.

**duufsanaan** *m.f.dh eeg* duufsan[2]. *ld* **duufsanaansho.**

**duufsanaansho** *m.l/dh ld* **duufsanaan.**

**duufsasho** *m.f.dh eeg* duufso. *ld* **duufsad, duufsi.**

**dųufsasho** *m.dh ld* **dįifsasho.**

**duufsi** *m.l ld* **duufsasho.**

**dųufsi** *m.l ld* **dįifsasho.**

**duufso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Cid fal xun in ay samayso u hor kicid.

**dųufso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** *ld* **dįifso.**
**duug[1]** *m.l* Wax muddo badan lagu dhaqmayey.
**duug[2]** *m.l* (*taar.*) (qadiim) Waxay tilmaamaysa waayadii hore, xilliyadii Masaaridii hore, Giriiga, iyo Roomaanka.
**duug[3]** *m.dh* 1. Xoolaha la qalo marka qof dhinto; axan; qoriqaad. 2. *ld* **duugid.**
**duug[4]** *f.g1* **(-gay, -gtay)** 1. Wax xabaalid. 2. Qof muruqyadu xanuunayaan u daliigid. 3. Harag iwm jilcin. 4. Geellisid.
**duugan[1]** *f.mg1* **(-gmay, -gantay; -gmi)** Wax la xabaalay noqosho.
**duugan[2]** *f.mg4* **(-gnaa, -gnayd)** Wax la xabaalay ahaansho.
**duugid** *m.f.dh eeg* duug[3]. *ld* **duug[2] (2), duugis.**
**duugis** *m.dh ld* **duugid.**
**duugkufaar** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Hanti weyn oo ka kooban badanaa dahab iwm oo ummado hore looga haray.
**duugmid** *m.f.dh eeg* duugan[1].
**duugmo** *m.dh* 1. Daliigidda qof muruqyadu xanuunayaan la daliigo. 2. Jilcinta harag la jilciyo, iyada oo la daliigayo.
**duugnaan** *m.f.dh eeg* duugan[2]. *ld* **duugnaansho.**
**duugnaansho** *m.l/dh ld* **duugnaan.**
**duugoobid** *m.f.dh eeg* duugow[2]. *ld* **duugow[1].**
**duugow[1]** *m.l ld* **dugoobid.**
**duugow[2]** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Duug noqosho (wax).
**duuh** *f.a* I tus!
**duul[1]** *m.l* (*baay.*) Heer loo isticmaalo kala soocidda noolayaasha, kaas oo ka kooban tiro sinjiyaddoodu ay isku egyihiin ama ay isku dhawyihiin.
**dųul[1]** *m.l* **(-lal,** *m.l*) 1. Dad aad u badan oo aan la aqoon. 2. Jinni.
**duul[2]** *f.mg1* **(-uulay, -uushay)** 1. Diyaarad, shimbir iwm hawada dhexdeeda marid. 2. Diyaarad iwm ku safrid.
**dųul[2]** *f.mg1* **(-uulay, -uushay)** Dad badan in ay dagaal qaadaan u bixid.
**duulaa** *m.l* Halaq halis ah, boodda dheer oo madow.
**dųulal** *m.l/dh ld* **dųul[1] (2).**
**duulduul[1]** *m.l* 1. Fudayd iyo wax ka fiirsasho la'aan cidi ku sifoowdo. 2. *ld* **duulduulid.**
**duulduul[2]** *f.mg1* **(-uulay, -uushay)** Fudayd iyo wax ka fiirsasho la'aan ku kicid.
**duulduulid** *m.f.dh eeg* duulduul[2]. *ld* **duulduul[1] (2).**
**duule** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Qof dhibaato badan, dhallin yar.
**dųule** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Col; qof dųulaya.
**duuli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Diyaarad iwm hawada dhexdeeda ku wadid.
**dųuli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Col dagaal u hoggaamin.
**duulid** *m.f.dh eeg* duul[2]. *ld* **duulis.**
**dųulid** *m.f.dh eeg* dųul[2]. *ld* **dųulis.**
**duulin** *m.f.dh eeg* duuli.
**dųulin** *m.f.dh eeg* dųuli.
**duulis** *m.dh ld* **duulid.**
**dųulis** *m.dh ld* **dųulid.**
**duuliye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh*) Qof diyaaradaha wada.
**dųuliye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh*) Taliye.
**dųullaan** *m.l* 1. *ld* **dųullan, dųullimaad.** Aadidda col dagaal aado. 2. D. ah: col in ay dagaal qaadaan u socda.
**dųullan** *m.l ld* **dųullaan (1).**
**duullimaad** *m.l* Ku socoshada diyaarad, shimbir iwm hawada ku dhex socdaan.
**dųullimaad** *m.l ld* **dųullaan (1).**
**duumadhawr[1]** *m.l.kh* D. ah: qof sugaya dhimashada qof uu dhaxalkiisa leeyahay.
**duumadhawr[2]** *m.dh* 1. Gabar yar, oo aan weli qaan gaarin oo xigsiisan loo siiyay nin walaasheed ka dhimatay. 2. Koox caafimaad ah oo la dagaallanta cudurka kaneecada.
**duumo** *m.dh* (*daaw.*) Cudur qandho qabow iyo kulayl isugu jirta leh oo dadku ka qaadaan kaneecada nooceeda dheddig.
**duun** *m.l* D.kayga, d.kaaga iwm: laftayda, laftaada iwm.
**duunkiyeel** *m.l* Qof madax adag oo aan talada dadka raacin ee sidii uu doono yeela.
**duunyo** *m.dh* 1. Hanti, maal. 2. Bahaayin.
**duur** *m.l* 1. Meel geedo badan oo jiq ah leh, oo aan cidi degganayn. 2. D.gal: duudgaloobidda (qof). 3. *(-rar, m.l)* Nooc cawska ka mid ah oo aad u dhaadheer, oo hawdka ka baxa xooluhuna cunaan.
**duurgal** *m.l* 1. Neef aan xoolaha raacin. 2. *ld* **duurgelid.** Qof ehelkiisa ka carara. 3. Hanti ajuuro ahaan loo siiyo dadka dhirta wax ku daweeya. 4. *ld* **duurgelid.**
**duurgaloobid** *m.dh ld* **duudgaloobid.**
**duurgalow[1]** *m.l ld* **duudgaloobid.**
**duurgalow[2]** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** *ld* **duudgalow[2].**
**duurgelid** *m.dh* Diididda ruux diido in uu ehelkiisa la noolaado. *ld* **duurgal (2).**
**duurjoog** *m.dh* 1. ldcidla'joog. Nafleyda inta duurka ku nool ee dadka nacfiga u leh. 2. Dhammaan xaywaanka aan ladhaqan (saynis).

**duurxul¹** *m.l* 1. Hadal sarbeeb ah oo cid loo jeediyo. 2. *ld* **duurxul.**

**duurxul²** *f.mg1* **(-ulay, -ushay)** U d.: hadal sarbeeb ah cid u jeedin.

**duurxulid** *m.f.dh eeg* duurxul². *ld* **duurxul¹ (2).**

**duw** *f.g/mg1* **(-uway, -uday; f.a: du')** 1. *(f.g)* Wax leexin. 2. *(f.g)* Cid wax tusid. 3. *(f.mg)* Ku d.: wax meeshii lala rabay ku toosin; aadsiin; ku leexin. 4. (f.mg) Isku d./isu d.: wax isku dubbarrid.

**duwali** *m.l* 1. Wax dawladaha adduunka oo dhan u dhexeeya. 2. *ld* **dowli 1 (2).**

**duwan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Ka d.: wax la duway ahaansho. 2. Kala d.: wax, wax kale aan la nooc ahayn ahaansho.

**duwanaan** *m.f.dh eeg* duwan. *ld* **duwanaansho.**

**duwanaansho** *m.l/dh eeg* duwanow. *ld* **duwanaan.**

**duwanow** *f.mg3* **(-naaday, -nnatay)** Ka d.: wax aan wax kale la nooc ahayn noqosho.

**duwasho** *m.f.dh eeg* duwo.

**duwid** *m.f.dh eeg* duw.

**duwo** *f.g3* **(-uday/-uwaday, -uwatay)** Wax leexsasho (cid).

**dux¹** *m.dh* Dufan, dheef, shux.

**dux²** *m.l* **(-yo,** *m.dh***)** (*baay.*) Koox iskudhis oorgaanika ah oo laga helo noolayasha kuwaas oo aan ku milmin biyaha haseyeeshee ku milma milayaasha oorgaanikada sida koloorofoom, baasiin iwm.

**dux³** *f.mg1* **(-xay, -xday)** Laf iwm dufan dibadda u soo saarid.

**dux-foosfeyt** *m.l* **(-tyo,** *m.dh***)** (*kiim.*) Dux ay ku jirto koox foosfeyt oo qayb muhiim ka ah molikiyuulka. Waxa laga soo dhiraan dhirriyey gilisarool ku dhegsan laba asiidh duxeed, koox foosfeyt iyo beys naytaroojiin. D. f.ku waa waxyaabaha ugu muhiimsan ee ay ka samaysanyihiin xuubabka unuggu.

**duxi¹** *m.dh ld* **dixi.**

**duxi²** *f.g2* **(-xiyay, -xisay)** Laf iwm dux ka dhalin.

**duxid** *m.f.dh eeg* dux³.

**duxin** *m.f.dh eeg* duxi². *ld* **duxis.**

**duxis** *m.l ld* **duxin.**

**duxsad** *m.l ld* **duxsasho.**

**duxsasho** *m.f.dh eeg* duxso. *ld* **duxsad, duxsi.**

**duxsi** *m.l ld* **duxsasho.**

**duxso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Laf iwm dux ka miirasho.

# E

**e**[1] (e') *m.dh* Xarafka shanaad ee alifka soomaaliga, kana mid ah shaqallada.

**e**[2] **(-e)** *xi. ld* **ee**[1]**.**

**ebed** *m.l.fk ld* **abad.**

**eber** *m.l* 1. Tiro xisaabeed oo marka ay kaligeed tahay aan macne lahayn, laakiin marka tiradu midig ka raacdo toban ku dhufata. 2. Barta kala barta toganaha iyo tabanaha xisaabta. 3. E. ah: wax ama meel maran.

**eber sugan** *m.l* (*fiis.*) Heerkulka ugu hooseeya ee aragti ahaan suurtagala. Waa heerkulka tamar socodka molikiyuulada iyo atamadu uu ugu hooseyo, wuxuuna u dhigmaa -273.15 C ama -459.67 F.

**ebi**[1] *m.dh ld* **ibi.**

**ebi**[2] *f.g1* **(-byay, -biday; -byi)** Hawl hore loo billaabay ama qabyo ahayd dhammaystirid.

**ebinefiriin** *m.l* (*baay.*) Hormoon uu soo daayo medullaha qanjidh kelyoodku, kaas oo kordhiya garacaa wadnaha, kor u qaada awoodda iyo dheeraynta dhaqdhaqaaqa muruqyada iyo kordhinta dhaqsaha iyo qotada neefsiga, si uu ugu diyaariyo jidhka cabsi, orod ama dagaal. Waxa kale oo uu joojiyaa dheefshiidka iyo qashinsaarka.

**ebtelee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** *ld* **ibtilee.**

**ebteleyn** *m.f.dh ld* **ibtileyn.**

**ebteleysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** *ld* **ibtileysan.**

**ebteleysnaan** *m.dh ld* **ibtileysnaan.**

**ebteleysnaansho** *m.l/dh ld* **ibtileysnaan.**

**ebtelo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) *ld* **ibtilo.**

**ebteloobid** *m.dh ld* **ibtiloobid.**

**ebtelow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** *ld* **ibtilow.**

**ebtilee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** *ld* **ibtilee.**

**ebtileyn** *m.dh ld* **ibtileyn.**

**ebtilo** *m.dh ld* **ibtilo.**

**ebyamid** *m.f.dh eeg* ebyan[1]. *ld* **ebyoomid.**

**ebyan**[1] *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la dhammaystiray noqosho. *ld* **ebyoon**[1]**.**

**ebyan**[2] *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la dhammaystiray ahaansho. *ld* **ebyoon**[2]**.**

**ebyanaan** *m.f.dh eeg* ebyan[2]. *ld* **ebyanaansho, ebyoonaan, ebyoonaansho.**

**ebyanaansho** *m.l/dh ld* **ebyanaan.**

**ebyid** *m.f.dh eeg* ebi[2].

**ebyoomid** *m.dh ld* **ebyamid.**

**ebyoon**[1] *f.mg1* **(-oomay, -oontay; -oomi)** *ld* **ebyan**[1]**.**

**ebyoon**[2] *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **ebyan**[2]**.**

**ebyoonaan** *m.dh ld* **ebyanaan.**

**ebyoonaansho** *m.l/dh ld* **ebyanaan.**

**edbi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Qof anshax xun toosin. 2. Asluub fiican cid ku barbaarin.

**edbin** *m.dh eeg* edbi.

**edeb** *m.dh* Asluub iyo anshax wanaagsan.

**edebdaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax anshax iyo asluub xun ahaansho.

**edebdarnaan** *m.f.dh eeg* edebdaran. *ld* **edebdarnaansho, edebdarro.**

**edebdarnaansho** *m.l/dh ld* **edebdarnaan.**

**edebdarri** *m.dh ld* **edebdarro (1).**

**edebdarro** *m.dh* 1. *ld* **edebdarri.** Anshax iyo asluub xun. 2. *ld* **edebdarnaan.**

**edebdarroo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Ka e.: anshax xun ku kicid.

**edebdarrood** *m.f.l eeg* edebdarroo.

**edebsami** *m.dh* Anshax ama asluub wanaagsan oo cidi ku sifowdo. *ld* **edebsamo.**

**edebsamo** *m.dh ld* **edebsami.**

**edebsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax anshax fiican ahaansho (qof).

**edebsanaan** *m.f.dh eeg* edebsan. *ld* **edebsanaansho.**

**edebsanaansho** *m.l/dh ld* **edebsanaan.**

**edebsasho** *m.f.dh eeg* edebso.

**edebso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Ilmo anshax wanaagsan u yeelasho.

**edebyeelasho** *m.f.dh eeg* edebyeelo.

**edebyeelo** *f.mg3* **(-eeshay, -eelatay)** Ka e.: edeb lahaansho; dhaqan wanaagsan yeelasho.

**edeg**[1] *m.l* **(-gyo,** *m.dh*) 1. Xero yar oo dhasha xoolaha irmaan lagu xereeyo. 2. Meel ciriiryoon.

**edeg[2]** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Maqal xoolaad xero yar gelin.
**edegkudhufaan** *m.l* Orgi yar oo caano nuug isagoo ah xiniinyaha laga baxshay. *ld* **ciddikudhufaan.**
**edegshoomo** *m.l* Edeg dagiiranka lagu ugaarsado.
**edgid** *m.f.dh eeg* edeg[2].
**ee[1]** *xi.* 1. Eray lagu xiriiriyo laba weerood aan xor ahayn. Tus. “Nin wanaagsan ee geesi ah”, “Xarunta dhexe ee xisbiga”. 2. Eray lagu xiriiriyo laba weerood xor ah. Tus. “Ha kicin wuu bukaa ee ama wuu bukaa ee ha kicin”, “Meel kastaba aynu ka eegno ee heli mayno”, “Cali wuu shaqayay ee Maryam baa seexatay”. *ld* **e.**
**ee[2]** *u.j* Eray qof lala hadlayo dareenkiisa lagu soo jeediyo. Tus. “Ee aabbe!”. *ld* **eeyaa.**
**eebasho** *m.f.dh eeg* eebo[2].
**eebbe** *m.l* Sarreeyaha awoodda leh oo wax kasta abuura oo weligiis jirey, jirina doona; Ilaah; Rabbi, Guulle, waaq, madhinte, weyne.
**eebo[1]** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Nooc ka mid ah warmaha yaryar oo la tuuro. 2. Balaayo.
**eebo[2]** *f.g3* **(-btay, -batay)** Magangelid (qof).
**eed[1]** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** 1. Denbi cid uusan ku caddayn lagu soo oogey. 2. Gef; denbi.
**eed[2]** *f.g1* **(-day, -dday)** Fal, arrin iwm samayntooda natiijo xun kala kulmid.
**eedaad[1]** *m.l* 1. Rafaad; silic; saxariir. 2. Xanuun daran.
**eedaad[2]** *f.mg1* **(-day, -dday)** 1. Rafaad badan la kulmid. 2. Xanuun daran la kulmid.
**eedaadid** *m.f.dh eeg* eedaad[2].
**eedaamid** *m.dh ld* **aadaamid.**
**eedaan[1]** *m.l ld* **aadaamid.**
**eedaan[2]** *f.mg1* **(-day, -dday)** *ld* **aadaan[2].**
**eedaq** *m.l* Caano garoor ah.
**eedayn** *m.f.dh eeg* eedee. *ld* **eedays.**
**eedays** *m.l ld* **eedayn.**
**eedaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax dembi loo haysto ahaansho; eed saarid.
**eedaysane** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh***)** Qof dembi loo haysta laakiin weli aan caddeyn; tuhun dembi.
**eedaysasho** *m.f.dh eeg* eedayso. *ld* **eedaysi.**
**eedaysi** *m.l ld* **eedaysasho.**
**eedaysnaan** *m.f.dh eeg* eedaysan. *ld* **eedaysnaansho.**
**eedaysnaansho** *m.l/dh ld* **eedaysnaan.**
**eedayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Eed isu jeedin.
**eedbax[1]** *m.l.kh* E. ah: wax uu isku daafaco qof eed lo haysto.
**eedbax[2]** *f.mg1* **(-xay, -xday; -bixi)** Cid eed loo haystay iska daaficid.
**eedbixid** *m.f.dh eeg* eedbax[2].
**eeddo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Haweeneyda aabaha la dhalatay. 2. Haweeneyda aabuhu qabo oo aan hooyada ahayn; aayo. 3. U.j: eeddoy! 4. U.j: wiilka aan eeddada u ahayow!; gabadha aan eeddada u ahayey!
**eedee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** Cid eed u jeedin.
**eedid** *m.f.dh eeg* eed[2]. *ld* **eedis.**
**eedis** *m.dh ld* **eedid.**
**eedoobid** *m.f.dh eeg* eedow.
**eedow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Eed gelid.
**eedqaad** *m.l* 1. E. ah: xumaan la falay eeddeeda qaadid. 2. *ld* **eedqaadid.**
**eedqaadid** *m.dh* Xumaan la falay eeddeeda qaadid. *ld* **eedqaad (2), eedqaadis.**
**eedqaadis** *m.dh ld* **eedqaadid.**
**eedsasho** *m.f.dh eeg* eedso.
**eedsheegasho** *m.f.dh eeg* eedsheego.
**eedsheego** *f.mg3* **(-gtay, -gatay)** Godob laga galay sheegasho.
**eedsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Fal, arrin iwm ah oo cidi samaysay in ay natijijo xun kala kulanto gayeysiin.
**eedsiin** *m.f.dh eeg* eedsii. *ld* **eedsiis.**
**eedsiis** *m.l ld* **eedsiin.**
**eedso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Fal, arrin iwm samayntooda natiijo xun kala kulmid.
**ęeg** *m.l.fk* 1. ęegga: waqtiga markaa la joogo; imminka, hadda. 2. ęeggayga, ęeggaga iwm: markayga, markaaga iwm.
***eeg*[1]** *m.l* 1. Meel laas u eg. 2. Meel la qoday oo biyuhu fariistaan.
***eeg*[2]** *f.g1* **(-gay, -gtay)** 1. Qof ama wax indho ku hayn. Tus. “Beerta *eeg*”. 2. Soo ee.: booqasho ku tegid (meel). Tus. “Cali oo jiraan baan soo eegay”. 3. Ka ee.: halis ka ilaalin. Tus. “Carruurta dabka kaa *eeg*”. 4. Ku ee.: wax ku tijaabin. Tus. “Albaabka furaha ku *eeg*”. 5. Isu ee.: isbarbardhigid dad, waxyaabo, arrin iwm. Tus. “Labada qoraal isueeg”. 6. Iska ee.: wax, waxyeelladooda ka foojignaan.
**eegi** *m.dh* **(-iyaal,** *m.l***)** Meel sarreysa oo si fiican hareeraha looga arki karo.
**eegid** *m.f.dh eeg eeg*[2].
**eegmo** *m.dh* Daymo; fiiro.
**eel** *m.l* Dhibaato aad u ballaaran.
**eelo** *m.dh* Deero.
**eeraan** *m.l* 1. Socod ama orod badan. 2. Ee. ah: nooc geela ka mid ah oo dhaadheer.

**eeraarin** *m.l* (*bot.*) Geed faalala oo leh xidido laga sameeyo xargaha adag sida dawliska iwm.
**eerg** *m.l* (**-gag,** *m.l*) (*fiis.*) Halbeegga C.G.S. ee tamarta. 1 eerg = 10 juul.
**eeri** *m.l* Koob weyn oon dheg lahayn oo muqmadda lagu dhigo.
**eeridhaban** *m.l.u ld* **eridhaban.**
**eeriggo'an** *m.l/dh ld* **geeriggo'an.**
**eersad** *m.l ld* **eersasho.**
**eersasho** *m.f.dh eeg* eerso. *ld* **eersad, eersi.**
**eersi** *m.l ld* **eersasho.**
**eerso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Dhibaato dhacday cid u aanayn. Tus. "Muraayadihii iga jabay Axmed baan u eersanayaa".
**eex** *m.dh* Garsoor aan caddaalad lagu fulin oo cid xaqeeda lagu seejiyo. *ld* **eexo¹.**
**eexasho** *m.f.dh eeg* eexo².
**eexayn** *m.dh eeg* eexee.
**eexaysasho** *m.f.dh eeg* eexayso. *ld* **eexaysi.**
**eexaysi** *m.l ld* **eexaysasho.**
**eexayso** *f.g3* (**-stay, -satay**) Eex iyo dan moodid.
**eexee** *f.g2* (**-xeeyay, -xaysay**) Eex iyo dan moodid.
**eexi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Samafal gaar ah (qof u) falid; u turid.
**eexin** *m.f.dh eeg* eexi. *ld* **eexis.**
**eexis** *m.l ld* **eexin.**
**eexlow** *m.l* (**-wyo,** *m.dh*) Qof eex badan.
**eexo¹** *m.dh ld* **eex.**
**eexo²** *f.mg3* (**-xday, -xatay**) Eex ku kicid (cid).
**eey¹** *m.l* (**-eey/-yo,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Naasley dab joog ah, yeyda ay isku bah yihiin, hilib cun ah, oo loo adeegsado ugaarsiga iyo ilaalinta guryaha, xoolaha, beeraha iwm. *ld* **ey¹.**
**eey²** *m.dh* (**-eey/-yo,** *m.dh*) Eey dheddig ah. *ld* **eeyad, ey².**
**eey³** *e.d* Erey dareen: ehi!, oh! *ld* **eeyaa.**
**eeyaa** *e.d ld* **eey³.**
**eeyad** *m.dh ld* **eey².**
**eg** *f.mg4* (**ekaa, ekayd**) 1. Arrin in la yeelo ku wanaagsan ahaansho. Tus. "Waxaa eg in salaadda waqtigeeda la tukado". 2. Ku e.: wax aan meel dhaafin ahansho. 3. U e.: wax, wax kaale ay qaabka isaga mid yihiin ahaansho. 4. La e. ama le'eg: wax, wax kale la jin ah ahaansho.
**eger** *m.dh ld* **igar.**
**egsosfeer** *m.l* (*c.fal.*) Gibilka ugu fog atmoosfeerka dhulka.
**ehel** *m.l* Qaraabo, sokeeye, xigto. *ld* **ahal, ahalo, ehelo.**
**ehelakhayr** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) *ld* **ehelukhayr.**
**ehelnimo** *m.dh* Ehel ahaansho.
**ehelo** *m.dh ld* **ehel.**
**ehelukhayr** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Qof caadeystay samaynta xumaha oo aan ku dhaqmin caqiidada islaamkaa. *ld* **ehelakhayr, ehlukhayr.**
**ehelunnaar** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) *ld* **ahlunaar.**
**ehlakhayr** *m.l ld* **ehelukhayr.**
**ehlukhayr** *m.l ld* **ehelukhayr.**
**ekaad** *m.l ld* **ekaansho** (1).
**ekaan** *m.f.dh eeg* eg. *ld* **ekaansho** (2).
**ekaansho** *m.l/dh eeg* ekow. *ld* **Ekaad; ekaan.**
**ekayn** *m.f.dh eeg* ekee.
**ekaysii** *f.g2* (**-iiyay, -iisay**) Wax isle'eg ama wax kale u eg, ka dhigid.
**ekaysiin** *m.f.dh eeg* ekaysii.
**ekee** *f.g/mg2* (**-keeyay, -kaysay**) 1. Xolo meel ku caashaqid. 2.(f.g) Labo wax ama ka badan wax isle'eg ka dhigid. 3. *(f.mg)* Ku e.: wax meel ku joojin. 4. *(f.mg)* Isu e.: wax qaabkiisa isu yeelid.
**ekinokookas** *m.l* (*baay.*) Deriskunoole ka mid ah qaybta "Tapeworms" dhererkiisu gaaro 8 mm.
**ekisrey** *m.l* (*fiis.*) Fallaaro elektaromagneetiyeed oo leh dherermowjadeed aad u gaaban (beyond the ultraviolet) kuwaaso leh awood weyn oo ay ku dhex galaan walaxda uusan ifku dhex mari karin. Fallaraha ekis waxay sameysmaan marka elektaroons tamar aad u sarreysa leh ay ku dhacaan maaddo. Waxa loo isticmaala cuduraqoonsi ee farsamada raadiyo- graafiga iyo noocyada qaarkood raajo ku daaweynta.
**ekistarasistol** *m.l* (*daaw.*) Garaac wadne oo ka bilowdey meel ahayn halkuu caadi ahaan ka bilawanjiray, "Sinoatrial node".
**ekogaraafi** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) (*daaw.*) Farsamada adeegsata mawjadaha ultarasawndiga ah si loo darso qaabka gudaha ee jirka.
**ekokardiyogaraafi** *m.l* (*daaw.*) Isticmaalka mawjado ultrasawnd ah si loo ogaado shaqada iyo garaaca wadnaha.
**ekow** *f.mg3* (**-kaaday, -kaatay**) 1. Xoolo meel ku baahid. 2. Ku e.: meel ku sugnaan. 3. U e.: wax, wax kale muuqaalkiisa leh noqosho. 4. La e.: wax, wax kale la jin ah noqosho.
**elegtroonig** *m.l* Habab kala duwan oo ay adeegsadaan aaladaha elegtaroonka ku shaqeeya sida raadarada, telefeeshinnada, combiyuutarka iwm. *ld* **eletaaroonig, eletroonig.**
**elektarogardiyogaraam (EKG)** *m.l* (**-myo,** *m.dh*) (*daaw.*) (EKG) Ku qorista, shaqo koronteedka wadnaha warqad socota dusheed.

**elektaroon** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) (*fiis.*) Saxar saleed sita saldanab tabaneed.
**elektaroon-kaaftoon** *m.l.u* (**-nno,** *m.dh*) (*kiim.*) Elektaroon dibedeedka atamka ee ka qaybgala samaynta dabarrada kiimikaad.
**eletaaroonig** *m.l ld* **elegtroonig.**
**eletroonig** *m.l ld* **elegtroonig.**
**elji** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Goodir lab oo aad u da' weyn.
**embolas** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) (*daaw.*) Walax, sida: xinjir, dufan, hawo, xabka ilamaha, dhiigaa raaca ka dibna ku joogsada meel oo xididka awda; dhiiggana halkaas wareegiisa ku joojiya.
**emen** *m.dh* Meel jiq ah oo dhirtu ku badantahay kuna fiican ku dhuumashada, badanaana dugaagga aan laga waayin.
**emfiseema** *m.l* (*daaw.*) Ereygu wuxu ka soo jeedaa gariig micnihiisuna waxa weeye "dabeyl gashay soohyada" waxaase loo isticmaalaa xaalad cudur gaar u ah sambabada taaso ay keentay jiidmadii iyo isku soo roorkii (elasticity) sambabada oo luntay. Waxa yaraada isdhaafshadii O2 iyo CO2 markas waxaa timaadda dhibaato neefsasho.
**endoorfiino** *m.l* (*baay.*) Dareen-mootiye bebtoyd ah oo laga helo qanjidhka bituwitary iyo haybutalmaska, kaasi oo leh astaamaha kaar jebiyaha.
**engeg[1]** *m.l* Wax aan qoyanayn.
**engeg[2]** *f.mg1* (**-gay, -gtay**) Wax qoyanaa qalalid.
**engegan** *f.mg4* (**-gnaa, -gnayd**) Wax qalalay ahaansho.
**engegid** *m.f.dh eeg* engeg[2].
**engegnaan** *m.f.dh eeg* engegan. *ld* **engeg-naansho.**
**engegnaansho** *m.l/dh ld* **engegnaan.**
**engegsad** *m.l ld* **engegsasho.**
**engegsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax engegay ahaansho.
**engegsanaan** *m.f.dh eeg* engegsan. *ld* **engegsanaansho.**
**engegsanaansho** *m.l/dh ld* **engegsanaan.**
**engegsasho** *m.f.dh eeg* engegso. *ld* **engegsad, engegsi.**
**engegsi** *m.l ld* **engegsasho.**
**engegso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Wax qoyan qalalsasho (cid).
**engeji** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax qoyaan ka qalajin.
**engejin** *m.f.dh eeg* engeji. *ld* **engejis.**
**engejis** *m.l ld* **engejin.**
**entameeba** *m.dh* (*baay.*) Nooc ameebaha ka mid ah oo qaarkood deriskunool yahay siiba qaybta dheefshiidka ee dadka. "E. Histolytica" wuxu dhexgalaa oo baabi'iyaa xiidmaha isagoo keena xundhur iyo daloolinta xiidmaha, wuxuuna ku fidi karaa beerka oo ay ku sameeysmi karto malax.
**eraley** *m.dh ld* **eriley (1).**
**eralow** *m.l ld* **erilow.**
**ered** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) Awood qofka Eebbe siiyo oo habaarkiisa iyo ducadiisuba kacdo.
**ereg[1]** *m.dh* Wax cid si ku-meelgaar ah loogu dhiibto.
**ereg[2]** *f.g1* (**-rgay, -regtay; -rgi**) Ereg u bixin, u dhiibid.
**erey** *m.l* (**-yo,** *m.dh*) 1. Dhawaaq kasta oo weer ka mid ah oo macne lagu garto gudbiya; kelmed. 2. Muran aan loo bogin.
**ereybixi** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Ereyo cusub samayn.
**ereybixin[1]** *m.f.dh eeg* ereybixi.
**ereybixin[2]** *m.dh* 1. *(nax.)* Siinta magac u gaar ah laa siiyo farsamo; fikrad, cilmiyeed iwm. 2. Wadajirka ereyo u gaar ah hal bed aqooneed ama farsamo.
**erey-dareen** *m.l* (*nax.*) Cod muujinaya hadlaha shucuurtiisa sida yaab, naxdin farxad iwm. Tus. "Ba'a!", "Alla hayow!".
**ereyfur** *m.l* (*nax.*) Wadajirka ereyo u gaar ah hal bed aqooneed ama farsamo, iyadoo erey walba la qeexayo waxa uu yahay.
**ergan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax la ergay ahaansho (xoolo, alaab iwm).
**erganaan** *m.f.dh eeg* ergan. *ld* **erganaansho.**
**erganaansho** *m.l/dh ld* **erganaan.**
**ergasho** *m.f.dh eeg* ergo.
**ergee** *f.g/mg2* (**-geeyay, -geysay**) Farriin, war iwm tol, qolo dawlad iwm u qaadid.
**ergey** *m.l* (**-go,** *m.dh*) 1. Qof farriin, war ama arrin gaar ah loo dhiibo oo tol, qolo ama dawlad gaarsiiya. 2. Qof loo doortay inuu dal kale wakiil uga noqdo wadankiisa. Tus. "Saalax waa ergeyga soomaaliya u jooga jimciyadda quruumaha ka dhexeysa".
**ergeyn** *m.f.dh eeg* ergee.
**ergeysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) 1. Wax la oggoladay ahaansho (farriin, arrin iwm). 2. Wax ergo loo dhiibto ahaansho (farriin, arrin iwm).
**ergeysasho** *m.f.dh eeg* ergeyso.
**ergeysii** *f.g2* (**-iiyay, -iisay**) Wax ergo ahaan cid u siin.
**ergeysiin** *m.f.dh eeg* ergeysii.
**ergeyso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) Ergey dirasho.

**ergi** *f.lg2* **(-iyay, -isay)** Xoolo, alaab iwm. in muddo ah cid siin.
**ergid** *m.f.dh eeg* ereg$^2$.
**ergin** *m.f.dh eeg* ergi. *ld* **ergis.**
**ergis** *m.l ld* **ergin.**
**ergisan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la ergey ahaansho.
**ergisasho** *m.f.dh eeg* ergiso.
**ergisnaan** *m.f.dh eeg* ergisan. *ld* **ergisnaansho.**
**ergisnaansho** *m.l/dh ld* **ergisnaan.**
**ergiso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Xoolo alaab iwm ereg u dhiibasho ama u qaadasho.
**ergo$^1$** *m.dh.w* 1. *eeg* ergey. 2. Dhambaal nabad lagu doonayo.
**ergo$^2$** *f.g3* **(-gaday, -gatay)** Ereg u qaadasho ama u dhiibasho (wax).
**ergoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Ergo aadid.
**ergood** *m.f.l eeg* ergoo.
**eri$^1$** *m.l* 1. *ld* **ari.** 2. Cayrinta la cayriyo xoolo, dad, baabuur iwm.
**eri$^2$** *m.l ld* **eryid.**
**eri$^3$** *f.g1/2* **(-ryay, -riday/risay; -ryi)** 1. Wax cayrin. 2. Nafley meel ay ku noolayd in ay joogto u diidid. 3. Ku e.: dalool wax ku librin.
**eridhaban** *m.l.u* Hal dhashay oo ilmihii laga reebay. *ld* **eeridhaban.**
**eriley** *m.dh* **(-yo,** *m.l/dh***)** 1. *ld* **eraley.** Naag qaylo badan oo dad la dhaqankeedu xunyahay. 2. Dadka ariga dhaqda.
**erilow** *m.l* **(-wyo,** *m.dh***)** Nin qaylo badan oo dad la dhaqankiisu xunyahay. *ld* **eralow.**
**erin** *m.dh ld* **eryid.**
**erkeg$^1$** *m.l* **(-nno** *m.dh***)** *ld* **irkig$^1$.**
**erkeg$^2$** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** *ld* **irkig$^2$.**
**erkegid** *m.dh ld* **irkigid.**
**erkegsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **irkigsan.**
**erkegsanaan** *m.dh ld* **irkigsanaan.**
**erkegsanaansho** *m.l/dh ld* **irkigsanaan.**
**eryad** *m.l ld* **eryasho.**
**eryasho** *m.f.dh eeg* eryo. *ld* **eryad.**
**eryid** *m.f.dh eeg* eri$^3$. *ld* **eri$^2$, erin.**
**eryo** *f.g3* **(-yaday, -yatay)** Wax ordayo cayrin.
**eryoo** *f.g3* **(-ooday, -ootay)** Wax ordaya cayrsasho.
**eryood** *m.f.l eeg* eryoo.
**etooloji** *m.l* (*baay.*) Barashada bayoolajiga asawga xayawaanka.
**exayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Dan awgeed wax u doorasho (cid).
**ey$^1$** *m.l ld* **eey$^1$.**
**ey$^2$** *m.dh ld* **eey$^2$.**
**eyddin** *m.dh* **(-imo,** *m.l***)** 1. Xanuun daran oo saableyda wareema; oof. 2. Noocyada geela mid ka mid ah. 3. Meesha qodaxdu muddo nabar ka samaysan. 4. Tolliin gacmeed ka horreeya tolliinka harqaanka.
**eydhis** *m.l* (*daaw.)*(AIDS) Cudur uu keeno fiirus wuxuuna ku yimaadaa fiiruska oo baabi'ya qaybhoosaad ka mid ah unugyada "linfosaytis" la yiraahdo taaso keenta hoos u dhicid difaaca jirka. E.ku, sida badan, wuxu ka mid yahay cudurrada galmada.
**eyfaad$^1$** *m.l* Arrin murugsan daawo u helid. *ld* **eynfaad$^1$.**
**eyfaad$^2$** *f.g1* **(-day, -dday)** Dhibaato culus awgeed la dalaabid. *ld* **eynfaad$^2$.**
**eyfaadid** *m.f.dh eeg* eyfaad$^2$. *ld* **eynfaadid.**
**eyfaadsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax eynfaad ku dhacay ahaansho (qof). *ld* **eynfaadsan.**
**eyfaadsanaan** *m.dh ld* **eyfaadsanaansho, eynfaadsanaan, eynfaadsanaansho.**
**eyfaadsanaansho** *m.l/dh ld* **eyfaadsanaan.**
**eymaanyo** *m.l* 1. Nooc kalluunka ka mid ah oo hoosta isaga dhejiya maraakiibta, qubada iwm si uu cunto uga helo. 2. Nooc boolaboolada ka mid ah.
**eynaad** *m.l* (*bot.*) Geed leh caleemo yaryar, qodxo gaagaaban, ur silloon iyo asal guduudan; tarraxo. *ld* **eynood.**
**eynfaad$^1$** *m.l ld* **eyfaad$^1$.**
**eynfaad$^2$** *f.mg1* **(-day, -dday)** *ld* **eyfaad$^2$.**
**eynfaadid** *m.dh ld* **eyfaadid.**
**eynfaadsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **eyfaadsan.**
**eynfaadsanaan** *m.dh ld* **eyfaadsanaan.**
**eynfaadsanaansho** *m.l/dh ld* **eynfaadsanaan.**
**eyni** *m.l* Cumri; qeyr; da'.
**eynood** *m.l ld* **eynaad.**
**eysin$^1$** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Wiilka walaashu dhasho.
**eysin$^2$** *m.dh* **(-nno,** *m.dh***)** Gabadha walaashu dhasho.

# F

**f (fa')** *m.dh* Xarafka lixaad ee xuruufta afka soomaaliga, waana shibbane.
**faa'** *m.dh* (*c.nafl.*) Shimbir yar oo dhoor iyo daba dheer leh oo qoollayda in yar ka weyn.
**faad** *f.mg1* **(-day, -dday)** Cunto, cabbid, daawo iwm nafaqo iwm waxtarkii ay lahayd raagid awgeed lumin.
**faaddir** *m.l/dh* **(-riin,** *m.dh***)** Bil soon nin aan soonayn.
**faaddirad** *m.dh* Bil soon haweenay af-furan.
**faaddirnimo** *m.dh* Faaddir ahaansho.
**faadid** *m.f.dh eeg* faad.
**faadir** *m.l* **(-riin,** *m.dh***)** *ld* **faaddir.**
**faadumo** *m.dh* Farta u dhaxeysa faryarada iyo fardhexaadda.
**faaf**[1] *m.l* 1. Meesha wabiyadu iyo daadadku ku fatahaan. 2. *ld* **faafid.**
**faaf**[2] *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Biyo, cudur, war iwm meel ku baahid. *ld* **faah**[2]**, faax**[2]**.**
**faafi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** War, cudur iwm meel si ballaaran ugu baahin. *ld* **faahi, faaxi (2).**
**faafid** *m.f.dh eeg* faaf[2]. *ld* **faaf**[1] **(2), faah**[1]**, faahid, faax**[1] **(2), faaxid.**
**faafin**[1] *m.f.dh eeg* faafi. *ld* **faafis, faahin, faahis, faaxin, faaxis.**
**faafin**[2] *m.dh* F. rasmi ah: wareegto rasmi ah.
**faafis** *m.l ld* **faafin**[1]**.**
**faafreeb** *m.l* Guddiga baara filimada, jaraa'idka, buugaagta iyo riwaayadaha inta aan loo bandhigin dadweynaha.
**faafto** *m.dh* Ceel maaxda oo dowlis lagaga cabbo.
**faag** *f.g1* **(-gay, -gtay)** 1. Dhul iyadoo aan hoos loo dheereyn qodid. 2. Geed, koor iwm laga qorayo qaabayn.
**faagad** *m.l ld* **faagasho.**
**faagasho** *m.f.dh eeg* faago. *ld* **faagad.**
**faagid** *m.f.dh eeg* faag.
**faago** *f.g/mg3* **(-gtay, -gatay)** 1. *(f.g)* Dibi jixinaya raaf dhul ku jiidid. 2. *(f.g)* Dhul hoos u qodid. 3. *(f.mg)* Ka f.: in yar ka fogaasho.
**faah**[1] *m.l ld* **faaf**[1] **(2), faafid.**
**faah**[2] *f.mg1 ld* **faaf**[2]**.**
**faahfaah** *m.l.kh* F. ah: sii caddays (hadal iwm); waxkasheeg; faallo.
**faahfaahi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Si buuxda arrin u sharaxid.
**faahfaahin** *m.f.dh eeg* faahfaahi. *ld* **faahfaahis.**
**faahfaahis** *m.l ld* **faahfaahin.**
**faahfaahsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la faahfaahiyey ahaansho.
**faahfaahsanaan** *m.f.dh eeg* faahfaahsan. *ld* **faahfaahsanaansho.**
**faahfaahsanaansho** *m.l/dh ld* **faahfaahsanaan.**
**faahi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Cid magaceed, war iwm baahin. *ld* **faafi.**
**faahid** *m.f.dh ld* **faafid.**
**faahin**[1] *m.l* **(-miin** *m.dh***)** Qof fahmo badan.
**faahin**[2] *m.f.dh ld* **faafin**[1]**.**
**faahis** *m.l ld* **faafin**[1]**.**
**faa'id** *f.g1* **(-day, -dday)** *ld* **faa'iid.**
**faa'idaddoon** *m.l.kh ld* **faa'iidaddoon.**
**faa'idee** *f.mg2* **(-deeyay, -deysay)** *ld* **faa'iidee.**
**faa'ideyn** *m.f.dh ld* **faa'iideyn.**
**faa'ideysad** *m.l ld* **faa'iidaysasho.**
**faa'ideysasho** *m.dh ld* **faa'iideysasho.**
**faa'ideysi** *m.l ld* **faa'iideysasho.**
**faa'ideyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** *ld* **faa'iideyso.**
**faa'idid** *m.dh ld* **faa'iidid.**
**faa'ido** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** *ld* **faa'iido.**
**faa'iid** *f.g1* **(-day, -dday)** Munaafacaad dheeraad ah oo wax loo hawl galay ka helid. *ld* **faa'id.**
**faa'iidaddoon** *m.l.kh* F. ah: qof u halgamaya inuu faa'iid0 helo. *ld* **faa'idaddoon, faa'iidoddoon.**
**faa'iidee** *f.mg2* **(-deeyay, -deysay)** U f.: cid faa'iido u tarid. *ld* **faa'idee.**
**faa'iideyn** *m.dh eeg* faa'iidee. *ld* **faa'ideyn.**
**faa'iideysad** *m.l ld* **faa'iideysasho.**
**faa'iideysasho** *m.dh eeg* faa'iideyso. *ld* **faa'ideysad, faa'ideysasho, faa'ideysi, faa'iideys**
**faa'iideysi** *m.l ld* **faa'iideysasho.**

**faa'iideyso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) 1. Wax kororsasho (cid). 2. Ka f.: si dhagari ku jirto cid dan uga fushad. *ld* **faa'ideyso.**
**faa'iidid** *m.f.dh eeg* faa'iid. *ld* **faa'idid.**
**faa'iido** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) 1. Munaafacaad dheeraad ah oo wax loo hawl galay laga helo. 2. Badeeca marka la gado, inta raasumaalkii hore ku korortá. *ld* **faa'ido, feydo[1].**
**faa'iidoddoon** *m.l.kh ld* **faa'iidaddoon.**
**faajafaajo** *m.dh* Qof ladan isaga oo aan dan lahayn tago meelo kala duwan, ama waxaan muhim ahayn lacag ku kharajgarayo.
**faajafajoo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) Qof ladan oo waxan muhim ahayn lacag badan ku kharajgarayn, xarrago ama faakihaysi dartii.
**faajafajood** *m.f.l eeg* faajafaajoo.
**faajeer** *m.l* (**-rro** *m.dh*) Nin bakhayl ah oo aan xilkas ahayn.
**faajir** *m.l* (**-riin/-rro,** *m.dh*) Nin wax diintu xaaraantimaysay sameeya.
**faajirad** *m.dh* Naag wax diinta xaaraantimaysay samaysa.
**faajirnimo** *m.dh* Faajir ahaansho.
**faakharad** *m.dh* Dabayl ka dhacda xeebaha badweynta Hindiya xilliga dayrta.
**faakihaysad** *m.l ld* **faakihaysasho.**
**faakihaysasho** *m.f.dh eeg* faakihayso. *ld* **faakihaysad, faakihaysi.**
**faakihaysi** *m.l ld* **faakihaysasho.**
**faakihayso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) Raaxo waqti isku dhaafin.
**faal** *m.l* Farsamo loo adeegsado kuul, aleel, turub, dhulxarriiqid iwm oo lagu mala'awaalo wax dhacay ama dhici doona.
**faalal[1]** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) 1. Agagaar, hareer. 2. Socod aan meel lagu tegin. 3. *ld* **faalalid.**
**faalal[2]** *f.mg1* (**-alay, -ashay**) 1. Dhul ku kor faafid. 2. Lugabaxsi meel aan fogeyn ku tegid.
**faalalid** *m.f.dh eeg* faalal[2]. *ld* **faalal[1] (3).**
**faalallow** *m.l* (**-wyo,** *m.dh*) 1. Nin faalka yaqaan. 2. Sixirrow. *ld* **faalshow, faashow.**
**faalan** *f.mg1* (**-lmay, -lantay; -lmi**) *ld* **falan[2].**
**faalaxgooddi[1]** *m.l ld* **falaxgooddiyid.**
**faalaxgooddi[2]** *f.mg1/2* (**-iyay, -iday/-isay; -iyi**) *ld* **falaxgooddi[2].**
**faalaxgooddin** *m.dh ld* **falaxgooddiyid.**
**faalaxgooddis** *m.l ld* **falaxgooddiyid.**
**faalaxgooddiyid** *m.dh ld* **falaxgooddiyid.**
**faali** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Faal dhigid.
**faalig** *f.g1* (**-gay, -gtay**) 1. Si aan nidaamsanayn wax u feteshid. 2. Si aan nidaamsanayn wax u cunid. *ld* **faalug.**
**faaligid** *m.f.dh eeg* faalig. *ld* **faalugid.**
**faalij** *m.l* Xubnaqalal.
**faalikad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Jirrid geed weyn oo go'an oo dhismo loogu talaggalay.
**faalin** *m.f.dh eeg* faali. *ld* **faalis.**
**faalis** *m.l ld* **faalin.**
**faaliye** *m.l* (**-yayaal** *m.l/dh*) Faallalow.
**faallayn** *m.f.dh eeg* faallee.
**faalle** *m.l ld* **faallo.**
**faallee** *f.g2* (**-leeyay, -laysay**) Faallo wax ka bixin.
**faallo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Faahfaahin lagaga hadlayo dhacdo, meel, wax iwm. *ld* **faalle.**
**faalloo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) Ka f.: wax faallo ka bixin.
**faallood** *m.f.l eeg* faalloo.
**faalmid** *m.dh ld* **falmid.**
**faalshow** *m.l ld* **faalallow.**
**faaltow** *m.l* 1. Markab aan waqti u go'an lahayn oo kolkuu imaanayo iyo mar kale la kala aqoon. 2. Qof dawdar ah oo hadba meel aan laga filayn taga. 3. Dibi banjoog ah.
**faalug** *f.g1* (**-gay, -gtay**) *ld* **faalig.**
**faalugid** *m.f.dh ld* **faaligid.**
**faambi[1]** *m.l* 1. Si aan habboonayn oo wax loo cuno. 2. Qasidda wax nidaamsan la isku qaso. *ld* **faambiyid.**
**faambi[2]** *f.g1/2* (**-iyay, -iday/isay; -iyi**) 1. Si aan habboonayn wax u cunid. 2. Wax nidaamsan isku qasid.
**faambin** *m.dh ld* **faambiyid.**
**faambiyid** *m.f.dh eeg* faambi[2]. *ld* **faambi[1], faambin.**
**faan[1]** *m.l* Hadal aan dhab ahayn oo cid lagu ammaano.
**faan[2]** *m.dh* (**-no,** *m.l*) 1. Ilig dheer. 2. Foolasha maroodiga ee dhaadheer midkood.
**faan[3]** *f.mg1* (**-nay, -ntay**) Hadal aan dhab ahayn isku ammaanid.
**faanfaan[1]** *m.l* 1. Fal kibir ku jiro oo cid muujiso si loogu ammaano. 2. *ld* **faanfaanid.**
**faanfaan[2]** *f.mg1* (**-nay, -ntay**) Fal kibir ku jiro muujin si loogu ammaano.
**faanfaanid** *m.f.dh eeg* faanfaan[2]. *ld* **faanfaan[1] (2).**
**faani** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Faan ka sheegid.
**faanid** *m.f.dh eeg* faan[3].
**faanin** *m.f.dh eeg* faani. *ld* **faanis.**
**faanis** *m.l ld* **faanin.**
**faansan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) La ammaanay ahaansho (qof).
**faansanaan** *m.f.dh eeg* faansanaan. *ld* **faansanaansho.**
**faansanaansho** *m.l/dh ld* **faansanaan.**
**faantax** *m.dh ld* **fantax.**
**faanto** *m.dh* Xaar lo'aad oo qoyan.

**farammuggo** *m.dh ld* **farammaggooggo.**
**faran**¹ *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** *ld* **fartoon.**
**faran**² *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** 1. Wax farriin la faray ahaansho. 2. Wax fandharan ahaansho (nabar).
**farandulle** *m.l* Orod labada gacmood iyo labada addin dadku ku ordo. *ld* **firindiglo.**
**farandullee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Lugo iyo gacmo wada jira ku ordid (dad). *ld* **firindiglee.**
**farandulleyn** *m.f.dh eeg* farandullee. *ld* **farandulleys, firindigleyn, firinndigleys.**
**farandulleys** *m.l ld* **farandulleyn.**
**faranfar** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** (*c.nafl.*) Naasley yar, god uu dhulka ka qotay ku nool oo leh laba ilig oo dhaadheer iyo af dhuuban. *ld* **ferenfer.**
**faranfardayn** *m.f.dh eeg* faranfardee.
**faranfardee** *f.mg2* **(-deeyay, -daysay)** 1. Faranfardo samayn, birinbirqayn. 2. Kor u boodboodid (siiba kalluunka marka biyaha laga soo saaro).
**faranfardo** *m.dh* Orod boodboodid leh oo ay sameeyaan xoolaha iyo carruurtu xilliyada barwaaqada ah.
**faranji** *m.l.kh ld* **ferenji.**
**faranjiyad** *m.dh.kh ld* **ferenjiyad.**
**farankaboolo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Waraq boosto ee yar oo lagu dhejiyo baqshadaha dushooda.
**faraq**¹ *m.l* **(-qyo,** *m.dh***)** 1. Daliigo yaryar oo badan oo laamaha geeduhu yeeshaan; raamo. 2. Dun soohan ama wax u eg oo maryaha dacalkooda iyo alaabadii kaloo la qurxina hayo loo yeelo oo laga lullulo; bul; taarash.
**faraq**² *m.l* (*xis.*) Inta ay laba xaddi is-dheeryihiin ama jawaabta la helo marka laba xaddi ama tibaax la kala gooyo. *ld* **farqi.**
**faraqaad** *m.l* 1. Qaadidda raadka faraha siiba kuwa gacanta iyada oo lagu sameeynayo xaanshi iwm dushooda si dembi iwm ee uu qofku galay loo raadsho. 2. *ld* **faraqaadid.**
**faraqaad**¹ *m.l.u* 1. Dagaal lays farasaaro. 2. Tuugo aan weynayn. 3. Qof baara faraha dadka dembiyada lagu soo eedeeyo. 4. *ld* **faraqaadid.**
**faraqaad**² *f.mg1* **(-day, -dday)** U f.: cid dagaal ku billabid.
**faraqaadid** *m.f.dh eeg* faraqaad². *ld* **faraqaad**¹ **(4).**
**faraqabsi** *m.l* 1. Ul yar, dhagax iwm oo la qaato si aan loo fara marraan. 2. Lacag yar oo cid safrayso la siiyo.
**faraqaris** *m.l* Cabbir da'mada roobka lagu cabbiro oo rays-qotonku faraha dhexdooda le'egyahay. *ld* **faraqarrar**¹ **(3).**
**faraqarrar**¹ *m.l* 1. Fantaxda u dhaxeysa faraha nafleyda. 2. Cudur faraha dhexdooda ku dhaca oo dhaliya dhaawac xanuun badan. 3. *ld* **faraqaris.**
**faraqarrar**² *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Faraha dhexdooda nabarro ku yeelasho.
**faraqarrarid** *m.f.dh eeg* faraqarrar².
**faraqarrarsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax faraqarraray ahaansho.
**faraqarrarsanaan** *m.f.dh eeg* faraqarrarsan. *ld* **faraqarrarsanaansho.**
**faraqarrarsanaansho** *m.l/dh ld* **faraqarrar-sanaan.**
**faraqsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax faraq leh ahaansho.
**faraqsanaan** *m.f.dh eeg* faraqsan. *ld* **faraq-sanaansho.**
**faraqsanaansho** *m.l/dh ld* **faraqsanaan.**
**faraqxirasho** *m.f.dh eeg* faraqxiro.
**faraqxiro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** Ku f.: saaxiibnimo awgeed cid ula socosho.
**faras** *m.l* **(-rdo/-rso,** *m.l***)** 1. *(c.nafl.)* Naasley qurxan, dheereysa, afar addin leh, guudka iyo qanaanta halab dheer oo jilicsan ku leh oo loo adeegasado fuulidda, rarashada iyo falashada beeraha. 2. Fardaha kooda lab.
**farasaar**¹ *m.l* 1. Dagaal laba qof ka dhex dhaca oo aan wax weyn lays gaarsiin. 2. Lacag yar oo horumarin ahaan la isu siiyo. 3. *ld* **farasaarid.**
**farasaar**² *f.g1* **(-ray, -rtay)** Dagaal aan weyneyn cid u geysasho.
**farasaarid** *m.f.dh eeg* farasaar². *ld* **farsaar**¹ **(3).**
**farasayr** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Ku f.: si kama dambays ah wax u diidid.
**farasayrid** *m.f.dh eeg* farasayr.
**farasho** *m.f.dh eeg* faro. *ld* **faarasho.**
**farasmagaale** *m.l ld* **farasmagaalo.**
**farasmagaalo** *m.dh* Bartamaha magaalada. *ld* **farasmagaale.**
**faratoonyo** *m.dh ld* **faraddaanyo.**
**farax**¹ *m.l* Dareen nayaayiro iyo naallo leh. *ld* **faarax**¹**.**
**farax**² *f.mg1* **(-rxay, -raxday; -rxi)** *ld* **faarax**²**.**
**faraxal**¹ *m.l* Biyo yar oo faraha lagu dhaqo. *ld* **faradhaq**¹**, farammayr.**
**faraxal**² *f.mg1* **(-alay, -ashay)** Cid gacmo u dhaqid. *ld* **faradhaq**²**.**
**faraxalad** *m.l ld* **faraxalasho.**
**faraxalan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax farahiisu dhaqanyihiin ahaansho. *ld* **faradhaqan.**

**faraxalasho** *m.f.dh eeg* faraxalo. *ld* **faradhaqad, faradhaqasho, farammayrasho, faraxalad**
**faraxalid** *m.f.dh eeg* faraxal². *ld* **faradhaqid.**
**faraxalnaan** *m.f.dh eeg* faraxalan. *ld* **faradhaqnaan, faradhaqnaansho, faraxalnaansho.**
**faraxalnaansho** *m.l/dh ld* **faraxalnaan.**
**faraxalo** *f.mg3* **(-ashay, -alatay)** 1. Biyo faro ku dhaqasho. 2. Ka f.: hawl lagu guda jirey ebyid. *ld* **faradhaqo, farammayro.**
**faraxsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax farax dareemaya ahaansho. *ld* **faaraxsan, farxaansan.**
**faraxsanaan** *m.f.dh eeg* faraxsan. *ld* **faaraxsanaan, faaraxsanaansho, faraxsanaansho.**
**faraxsanaansho** *m.l/dh ld* **faraxsanaan.**
**faraxumee** *f.g2* **(-meeyay, -meysay)** Qof dumar ah oo aan kugu mehersanayn si qasab ah ugu tegid.
**faraxumeyn** *m.f.dh eeg* faraxumee. *ld* **faraxumo (2).**
**faraxumo** *m.dh* 1. Tuugo iyo wax qaadqaad. 2. *ld* **faraxumeyn.**
**faraxuunsho** *m.dh* 1. Summad xoolaha lagu dhigo oo raadka xuunshada u eg. 2. Qof fulay ah. 3. Geed abaareed, leh laamo dhuudhuuban oo la cuno.
**farayar** *f.mg4* **(-raa, -rayd)** Wax aan tiro badnayn ahaansho.
**farayaraan** *m.f.dh eeg* farayar. *ld* **farayaraansho, farayari, farayaro.**
**farayaraansho** *m.l/dh ld* **farayaraan.**
**farayaraysasho** *m.f.dh eeg* farayarayso. *ld* **farayaraysi.**
**farayaraysi** *m.l ld* **farayaraysasho.**
**farayarayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Ku f.: wax si wanaagsan u farsamayn.
**farayari** *m.dh ld* **farayaraan.**
**farayaro** *m.dh ld* **farayaraan.**
**farayn** *m.f.dh eeg* faree. *ld* **farays.**
**farays** *m.l ld* **farayn.**
**farbarasho** *m.dh* 1. Barashada qoridda iyo akhrinta ee af. 2. Aqoonta qaabbilsan qurxinta habka qoridda.
**farbaro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** 1. Qof wax dhigasho billaabid. 2. Qof farshaxannimo billaabid.
**farcamid** *m.f.dh eeg* farcan².
**farcan¹** *m.l* 1. Aabbayaalkii laga soo unkamay. 2. Badasho; tarmid.
**farcan²** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** 1. Wax tarmay noqosho. 2. Ka f.: wax meel ka soo unkamay noqosho.
**fardadhaari** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** Nin fardaha aad u yaqaan.
**fardadhacsi** *m.l* Nooc ciyaaraha dhallinyarada ka mid ah.
**fardafuul¹** *m.l* 1. Aqoon loo adeegsado sida fardaha loo fuulo. 2. F. ah: qof ku xeel dheer sida fardaha loo fuulo.
**fardafuul²** *f.g1* **(-uulay, -uushay)** Faras dusha ka korid.
**fardafuulid** *m.f.dh eeg* fardafuul². *ld* **fardafuulis.**
**fardafuulis** *m.dh ld* **fardafuulid.**
**fardhexo** *m.dh* Farta u dhexeysa murugsatada iyo kayarada.
**fardo** *m.l.w eeg* faras.
**fardooley¹** *m.dh.u* 1. Rag fardo leh ama fuli yaqaan. 2. Ciidan hubaysan oo fardaha ku dagaala.
**fardooley²** *m.dh.u* (*taar.*) Qarniyadii dhexe waxaa loo yiqiin askari, badanaa ka dhasha dabaqadda sare, una shaqeeya boqorka ama taliya waqtiyada dagaalka.
**faree** *f.g2* **(-reeyay, -raysay)** Cunto, cabid iwm faro dhex gelin.
**farfar¹** *m.l* 1. F. ah: meel biyo dhow oo laasaska laga qoto; xaarxaar. 2. Furuqdhoon. *ld* **faarfaar¹.**
**farfar²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Dix biyo ka gureen iwm qodqodid. *ld* **faarfaar².**
**farfarid** *m.f.dh eeg* farfar². *ld* **faarfaarid.**
**fargad¹** *m.l ld* **fargasho.**
**fargad²** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Keebka buntukha.
**fargal** *m.l* 1. *(-llo, m.dh) ld* **fargashi.** 2. *ld* **faraggal.**
**fargan** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** 1. Qori yar, farraaro leh oo labadiisa farraar isugu xiranyihiin cijir laga gamo quruurux, fud iwm; farlaash. 2. Ciyaar carruureed.
**fargannax¹** *m.l ld* **farkannax.**
**fargannax²** *f.mg1* **(-xay, -xday)** *ld* **farkannax².**
**fargannaxsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **farkannaxsan.**
**fargannaxsanaan** *m.dh ld* **farkannax-sanaan.**
**fargannaxsanaansho** *m.l/dh ld* **farkannaxsanaan.**
**fargannixid** *m.dh ld* **farkannixid.**
**fargashi** *m.l* Kaatun, faraanti. *ld* **fargal (1).**
**fargasho** *m.f.dh eeg* fargo. *ld* **fargad¹, fergad, fergasho, firgad, firgasho.**
**fargax** *m.l* Foolbeenaad, fooldiin (hasha geela).
**fargeeto** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Shay maacuunka ka mid ah, faro leh oo loo adeegsado in wax lagu cuno. 2. Faraley.
**fargo** *f.mg3* **(-gaday, -gatay)** 1. Nafley sii dhimaynaysa galgalasho. 2. Nafley la hayo, si

ay u baxsato awgeed dhaqdhaqaaq xoog leh samayn. *ld* **fergo, firgo.**
**farid** *m.f.dh eeg* far². *ld* **faarid.**
**fariid** *m.l* 1. Nin karti iyo caqli badan; diric. 2. *(fk)* Waa tahay, waa hagaag.
**fariidad** *m.dh.kh* F. ah: haweeney karti iyo caqli badan.
**fariidnimo** *m.dh* Fariid ahaansho.
**fariin** *m.l* Qalab baabuurka ku samaysan oo loogu talaggalay inuu joojiyo ama hakiyo socodka baabuurka.
**fariisad** *m.l ld* **fariisasho.**
**fariisasho** *m.f.dh eeg* fariiso. *ld* **fadhiisad, fadhiisasho, fariisad.**
**fariisi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax salka dhul u dhigid. 2. Cid fadhi ku soo dhaweyn. 3. Ka f.: cid shaqo ka joojin. 4. Caano iwm garoorin. *ld* **fadhiisi.**
**fariisin¹** *m.f.dh eeg* fariisi. *ld* **fadhiisin¹.**
**fariisin²** *m.l* 1. Meel xoolo ama dad la dejiyey. 2. Hantida ugu horreysa ee macallin quraan laga siiyo arday markaas loo keenay. 3. Dhanka laga fariisto lo'da marka la lisayo. 4. Mingis-seeridda marxaladda labaad. *ld* **fadhiisin².**
**fariiso** *f.g/mg3* **(-stay, -satay)** 1. *(f.g)* Salka meel saarid. 2. *(f.mg)* Dareere garoorid. 3. *(f.mg)* Ka f.: wax ka joogsasho. *ld* **fadhiiso.**
**farjaawi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** *ld* **jaawi².**
**farjaawin** *m.dh ld* **jaawin.**
**farjaawis** *m.l ld* **jaawin.**
**farjaw** *m.l ld* **jaawo.**
**farjawi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** *ld* **jaawi².**
**farjawin** *m.dh ld* **jaawin.**
**farjawis** *m.l ld* **jaawin.**
**farkannax¹** *m.l* Dareen cabsi leh oo qofka ku dhaliya in uu wax gacmahiisa ku jira xukumi kari waayo. *ld* **farakannax¹, fargannax¹.**
**farkannax²** *f.mg1* **(-xay, -xday)** Dareen cabsi leh oo qofka ku dhaliya in uu wax gacmahiisa ku jira xukumi kari waayid. *ld* **farakannax², fargannax².**
**farkannaxsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax farkannax hayo ahaansho. *ld* **farakannaxsan, fargannaxsan.**
**farkannaxsanaan** *m.f.dh eeg* farkannaxsan. *ld* **farakannaxsanaan, farakannaxsanaansho, fargannaxsa**
**farkannaxsanaansho** *m.l/dh ld* **farkannax-sanaan.**
**farkannixid** *m.f.dh eeg* farkannax². *ld* **farakannixid, fargannixid.**
**farkuddoon** *m.l.kh* F. ah: wax si loo helo adagtahay; dhif, naadir.
**farma'** *m.dh.sh.r* Si kedis iyo degdeg ah oo loo boodo ama loo ordo. *ld* **farmac.**
**farmaajo** *m.dh* Cunto laga sameeyo caano la garooriyey lana qallajiyay.
**farmac** *m.dh.sh.r ld* **farma'.**
**farmashiye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** Dukaanka daawooyinka lagu iibiyo. *ld* **farmasi.**
**farmasi** *m.l ld* **farmashiye.**
**farmi¹** *m.l* Culaab la saaro maraakiibta markay faaruqa tahay si loo dheellitiro culayskooda.
**farmi²** *f.g1* **(-iyay, -iday; -iyi)** Markab faaruq ah si miisaankiisa la isugu dheellitiro culays saarid.
**farmid** *m.dh ld* **fartoomid.**
**farmiyid** *m.f.dh eeg* farmi².
**farmuq** *f.g1* **(-qay, -qday)** Cid wax ku tuhmid.
**farmuqid** *m.f.dh eeg* farmuq.
**farnaan** *m.f.dh eeg* faran². *ld* **farnaansho.**
**farnaansho** *m.l/dh ld* **farnaan.**
**faro** *f.g/lg3* **(-rtay, -ratay)** 1. Wax fandharasho. 2. Cid farriin u dhiibasho.
**farooley** *m.dh* Qalab bir ah oo daab dheer oo qori ah leh oo beeraha looga shaqeeyo. *ld* **faraley (2).**
**farow** *m.l* **(-wyo,** *m.dh***)** 1. Gammaan dibadeed, leh midab isugu jira diillimo caddaan iyo madow ah oo laga helo Afrika kaliya. 2. Xoolaha aadka u cayila. 3. Xararka rarada lagu dhigo jaad ka mid ah.
**farqi¹** *m.l* Kala duwanaanta laba wax ama ka badan leeyihiin. *ld* **faraq.**
**farqi²** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax faraq u yeelid.
**farqin** *m.f.dh eeg* farqi². *ld* **farqis.**
**farqis** *m.l ld* **farqin.**
**farraar** *m.l/dh* **(-rro,** *m.dh***)** Labada ganood ee ul, hangool, iwm hal cirif ku leeyahay midkood. *ld* **faraar.**
**farraarre** *m.l* Meereeyeyaasha u dhexeeya dhulka iyo cirjeexda midkood; Mariikh.
**farriin** *m.dh* **(-iimo,** *m.l***)** Hadal aan qorrayn oo qof loo dhiibo si uu u gaarsiiyo qof kale; adeeg.
**farriiq¹** *m.l* 1. Butaaco, firdhad, finnin. 2. Tarriiq, dillaac.
**farriiq²** *f.g/mg1* **(-qay, -qday)** 1. *(f.g)* Dareere yar meel ka soo dhiijin. 2. *(f.mg)* Dareere yar meel ka soo dhiiqid.
**farriiqid** *m.f.dh eeg* farriiq².
**farriiqo** *m.dh ld* **farriiq¹ (1).**
**farsamabarad** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** Qof xirfad baranaya.
**farsamadhaari** *m.l.kh* F. ah: qof farsamo aad u yaqaan.

**farsamaxumaan** *m.dh eeg* farsamaxun. *ld* **farsamaxumaansho, farsamaxumi, farsamaxumo.**
**farsamaxumaansho** *m.l/dh ld* **farsama-xumaan.**
**farsamaxumi** *m.dh ld* **farsamaxumaan.**
**farsamaxumo** *m.dh ld* **farsamaxumaan.**
**farsamaxun** *f.mg4* **(-umaa, -umayd)** Wax farsamo gacanta lagu sameeyo iin lahaansho.
**farsamayaqaan** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) Qof farsamo gaar ah oo gacanta laga qabto aqoon u leh.
**farsamayaqaannimo** *m.dh* Farsamayaqaan ahaansho.
**farsamayn** *m.f.dh eeg* farsamee.
**farsamaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la farsameeyey ahaansho.
**farsamaysnaan** *m.f.dh eeg* farsamaysan. *ld* **farsamaysnaansho.**
**farsamaysnaansho** *m.l/dh ld* **farsamaysnaan.**
**farsamee** *f.g2* **(-meeyay, -maysay)** Hawl tab iyo aqoon u baahan qabasho.
**farsamo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Aqoon iyo tab lagu qabto hawlgacmeed.
**farshaxan** *m.l* 1. Fanka qoridda, aslidda, soohidda, falkinta iwm. 2. Qof fanka qoridda, aslidda iwm aad u yaqaan.
**farshaxannimo** *m.dh* Farshaxan ahaansho.
**farshiid** *m.dh* Dhalo aad u yar oo subagga, saliidda iwm lagu cabbiro.
**farsho** *m.dh* Waab alaabo kala geddisan lagu iibiyo. *ld* **firsho (1).**
**farsug** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Farqoraal sixitaankeeda sugid.
**farsug̣** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Arday in looxa macallinku cashar ugu qoro sugid.
**farsugid** *m.f.dh eeg* farsug.
**farsug̣id** *m.f.dh eeg* farsug̣.
**fartoomid** *m.f.dh eeg* fartoon. *ld* **farmid.**
**fartoon** *f.mg1* **(-oomay, -oontay; -oomi)** Sidii loo baahnaa amar u qaadasho (qof). *ld* **faran¹.**
**faruur¹** *m.l* Cirir.
**faruur²** *m.dh* **(-ro/-ryo,** *m.l*) 1. Labada bushumood oo afka nafleyda middood. 2. *(daaw.)* Kala jeex faruurta sare ku sameysma iin awgeed.
**faruur³** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Hoore (sida biyaha iwm) marin u dillaacin. 2. Bushin dillaacin.
**faruuran¹** *f.mg1* **(-rmay, -rantay; -rmi)** Wax meel weyn dillaacsaday noqosho (hoore).
**faruuran²** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax faruur dillaacsan leh ahaansho.
**faruurid** *m.f.dh eeg* faruur³.
**faruurmid** *m.f.dh eeg* faruuran¹.
**faruurnaan** *m.f.dh eeg* faruuran². *ld* **faruurnaansho.**
**faruurnansho** *m.l/dh ld* **faruurnaan.**
**faruurxir¹** *m.l* 1. Xarig yar oo layskula xiro faruurta awrta iyo hoggaanka. 2. *ld* **faruurxirid.**
**faruurxir²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Awr xarig faruur kaga xirid.
**faruurxiran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax faruur laga xirey ahaansho (awr).
**faruurxirid** *m.f.dh eeg* faruurxir². *ld* **faruurxir¹ (2).**
**faruurxirnaan** *m.f.dh eeg* faruurxiran. *ld* **faruurxirnaansho.**
**faruurxirnaansho** *m.l/dh ld* **faruurxirnaan.**
**farxaan** *m.l.kh* F. ah: qof farxadi hayso.
**farxaanad** *m.dh.kh* Haweeney farxadi hayso.
**farxaansan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **faraxsan.**
**farxaansanaan** *m.dh ld* **faraxsanaan.**
**farxaansanaansho** *m.l/dh ld* **faraxsanaan.**
**farxad** *m.dh ld* **farax¹.**
**farxamid** *m.f.dh eeg* farxan¹.
**farxan¹** *f.mg1* **(-xamay, -xantay; -xmi)** Miro kuwa kale ku darsan noqosho.
**farxan²** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Miro wax kale ku darsan ahaansho.
**farxanaan** *m.f.dh eeg* farxan². *ld* **farxanaansho.**
**farxanaansho** *m.l/dh ld* **farxanaan.**
**farxi** *f.g/mg2* **(-iyay, -isay)** Ka f.: cid farxad gelin.
**farxid** *m.f.dh eeg* farax². *ld* **faarxid.**
**farxin** *m.f.dh eeg* farxi.
**farxumaan** *m.f.dh eeg* farxun. *ld* **farxumaansho.**
**farxumaansho** *m.l/dh ld* **farxumaan.**
**farxumi** *m.dh* 1. Hab qoraal-gacmeed oo qof wax u qoro oo ay adagtahay si loo akhriyo. 2. Hab aan quruxsanayn oo qof u sameeyo farshaxan. *ld* **farxumo.**
**farxumo** *m.dh ld* **farxumi.**
**farxun** *f.mg4* **(-umaa, -umayd)** 1. Qof qoraal-gacmeedkiisa si loo akhriyo ay adagtahay ahaansho. 2. Qof farshaxannimadiisu aanay wanaagsanayn ahaansho.
**faryaro** *m.dh* Gacmaha iyo lugaha farahooda midda ugu yar.
**fas** *m.l* **(-sas,** *m.l*) 1. *ld* **fad (3).** Dhagxaanta qaaliga ah cad laga gooyo oo fargashiyada lagu dhejiyo si ay u yeeshaan qurux. 2. Waraaqaha turubka inta tobanle ka sarreysa. 3. Warqad turub oo aan la qaban karin.
**fasaaxad** *m.dh* Hadal kari ogaan; codkarnimo. *ld* **fasaaxo.**
**fasaaxo** *m.dh ld* **fasaaxad.**

**fasahaad¹** *m.dh* 1. Dawga toosan oo laga leexdo. 2. Kibir.
**fasahaad²** *f.mg1* **(-day, -dday)** 1. Dawga toosan ka weecasho. 2. Kibrid.
**fasahaadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Dawga toosan ka weecin. 2. Cid kibrin.
**fasahaadid** *m.f.dh eeg* fasahaad².
**fasahaadin** *m.f.dh eeg* fasahaadi. *ld* **fasahaadis.**
**fasahaadis** *m.l ld* **fasahaadin.**
**fasahaadsan** *f.mg4* **(-sanaa, -sanayd)** Wax fasahaaday ahaansho.
**fasahaadsanaan** *m.f.dh eeg* fasahaadsan. *ld* **fasahaadsanaansho.**
**fasahaadsanaansho** *m.l/dh ld* **fasahaadsanaan.**
**fasakh¹** *m.l* Furidda haweeney laga furo saygeeda isaga oo aan ogeyn ama ka raali ahayn. *ld* **fasakhid.**
**fasakh²** *f.g/mg1* **(-khay, -khday)** 1. *(f.g)* Haweeney saygeeda oo aan ogeyn ama raali ka ahayn furid (qaalli). 2. *(f.mg)* Dhar iwm liinbixid. *ld* **fasaq².**
**fasakhan¹** *f.mg1* **(-khmay, -khantay; -khmi)** Wax liinbaxay noqosho (dhar iwm). *ld* **fasaqan¹.**
**fasakhan²** *f.mg4* **(-khnaa, -khnayd)** Wax la fasakhay ahaansho. *ld* **fasaqan².**
**fasakhasho** *m.f.dh eeg* fasakho. *ld* **fasaqasho.**
**fasakhid** *m.f.dh eeg* fasakh². *ld* **fasakh¹, fasaq¹, fasaqid.**
**fasakhmid** *m.f.dh eeg* fasakhan¹. *ld* **fasaqmid.**
**fasakhnaan** *m.f.dh eeg* fasakhan². *ld* **fasakhnaansho, fasaqnaan, fasaqnaan-sho.**
**fasakhnaansho** *m.l/dh ld* **fasakhnaan.**
**fasakho** *f.g3* **(-khday, -khatay)** Haweeney saygeeda oo aan ogeyn ama ka raalli ahayn iska furid. *ld* **fasaqo.**
**fasal** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** 1. Qaybaha buug lee-yahay midkood. 2. Heerarka waxbarashada dugsiga midkood. 3. Xilli wax la beeri karo. 4. Dalagga hal xilli beer ka soo go'a.
**fasaleeti** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** 1. Maro yar oo afka lagu tirto. 2. Maro yar oo midabo leh oo haweenku madaxa saartaan; masar. *ld* **safaleeti.**
**fasaq¹** *m.l ld* **fasakhid.**
**fasaq²** *f.g/mg1* **(-qday, -qatay)** *ld* **fasakh².**
**fasaqan¹** *f.mg1* **(-qnaa, -qnayd)** *ld* **fasakhan¹.**
**fasaqan²** *f.mg4* **(-qnaa, -qnayd)** *ld* **fasakhan².**
**fasaqasho** *m.dh ld* **fasakhasho.**
**fasaqid** *m.dh ld* **fasakhid.**
**fasaqmid** *m.dh ld* **fasakhmid.**
**fasaqnaan** *m.dh ld* **fasakhnaan.**
**fasaqnaansho** *m.l/dh ld* **fasakhnaan.**
**fasaqo** *f.g3* **(-qday, -qatay)** *ld* **fasakho.**
**fasas¹** *m.l* 1. *(daaw.)* Caallir dhaawac yeesho. 2. F. ah: neef si wada jir ah loo qasho, qofkii lahaana hadhow si wadajir ah loogu gudo.
**fasas²** *f.mg1* **(-say, -stay)** (*daaw.*) Dhaawac caallirid.
**fasasi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** (*daaw.*) Dhaawac caallirin.
**fasasid** *m.f.dh eeg* fasas².
**fasasin** *m.f.dh eeg* fasasi.
**fasaso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Fasas qaybsasho.
**fasax¹** *m.l* 1. Oggolaan. 2. Nasasho hawlaha iyo dugsiyada lagaga nasto.
**fasax²** *f.g1* **(-xay, -xday; -sixi)** 1. Oggolaansho siin. 2. Hawl ka nasin (cid).
**fasaxid** *m.f.dh ld* **fasixid.**
**faseexad** *m.dh* Bir yar oo layskula dhejiyo qalbacyada, albaabada, daaqadaha iwm.
**fashal¹** *m.l* 1. Guuldarro. 2. *ld* **fashalid.**
**fashal²** *f.g/mg1* **(-alay, -ashay)** 1. Guuldarro la kulmid. 2. *ld* **fashali.** *ld* **fashil².**
**fashalaad** *m.dh ld* **fashalid.**
**fashalan¹** *f.mg1* **(-lmay, -lantay; -lmi)** Wax fashal la kulmay noqosho. *ld* **fashilan¹.**
**fashalan²** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax fashal la kulmay ahaansho. *ld* **fashilan².**
**fashali** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Fashal ku ridid. *ld* **fashili.**
**fashalid** *m.f.dh eeg* fashal². *ld* **fashal¹** (2), **fashalaad, fashil¹, fashilaad, fash**
**fashalmid** *m.f.dh eeg* fashalan¹. *ld* **fashilmid.**
**fashalnaan** *m.f.dh eeg* fashalan². *ld* **fashalnaansho, fashilnaan, fashilnaan-sho.**
**fashalnaansho** *m.l/dh ld* **fashalnaan.**
**fashaq¹** *m.l.kh* 1. Qoyaan. 2. F. ah: wax aad u qoyan.
**fashaq²** *f.mg1* **(-qay, -qday)** Wax aad u qoyid.
**fashaqi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Dhar iwm biyo ku dhex ridid.
**fashaqid** *m.f.dh eeg* fashaq².
**fashaqin** *m.f.dh eeg* fashaqi. *ld* **fashaqis.**
**fashaqis** *m.l ld* **fashaqin.**
**fashaqsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax fashaqay ahaansho.
**fashaqsanaan** *m.f.dh eeg* fashaqsan. *ld* **fashaqsanaansho.**
**fashaqsanaansho** *m.l/dh ld* **fashaqsanaan.**
**fashiiq** *m.l* Shuux.
**fashiiste** *m.l ld* **fajiiste.**
**fashiistennimo** *m.dh ld* **fajiistennimo.**
**fashil¹** *m.l ld* **fashalid.**
**fashil²** *f.mg1* **(-ilay, -ishay)** *ld* **fashal².**
**fashilaad** *m.dh ld* **fashalid.**
**fashilan¹** *f.mg1* **(-lmay, -lantay; -lmi)** *ld* **fashalan¹.**
**fashilan²** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** *ld* **fashalan².**

**fashili** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **fashali.**
**fashilid** *m.dh ld* **fashalid.**
**fashilin** *m.dh ld* **fashalin.**
**fashilmid** *m.dh ld* **fashalmid.**
**fashilnaan** *m.dh ld* **fashalnaan.**
**fashilnaansho** *m.l/dh ld* **fashalnaan.**
**fasiix** *m.l.kh* 1. F. ah: qof hadalka si fiican u jeedin yaqaan. 2. Hadal bayaan ah oo si qeexan loo yiri.
**fasiixnimo** *m.dh* Fasiix ahaansho.
**fasil¹** *m.l* Tolidda la tolo shaar, surweel iwm si loo gashado. *ld* **fasir¹ (2).**
**fasil²** *f.g1* **(-ilay, -ishay)** Shaar, surweel iwm si loo gashan karo u tolid. *ld* **fasir² (2).**
**fasilaad** *m.dh ld* **fasiraad.**
**fasilan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax la fasilay ahaansho. *ld* **fasiran (2).**
**fasilid** *m.f.dh eeg* fasil². *ld* **fasirid.**
**fasilnaan** *m.f.dh eeg* fasilan. *ld* **fasilnaansho, fasirnaan, fasirnaansho.**
**fasilnaansho** *m.l/dh ld* **fasilnaan.**
**fasir¹** *m.l ld* **Fasiraad; fasil¹.**
**fasir²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Wax laga hadlayo faahfaahin ka bixin. 2. *ld* **fasil².**
**fasiraad** *m.dh* Micne; laqbo; caddeyn. *ld* **fasilaad, fasir¹ (1).**
**fasiran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** 1. Wax la fasiray ahaansho. 2. *ld* **fasilan.**
**fasirasho** *m.f.dh eeg* fasiro.
**fasirid** *m.dh eeg* fasir². *ld* **fasilid.**
**fasirnaan** *m.dh ld* **fasilnaan.**
**fasirnaansho** *m.l/dh ld* **fasilnaan.**
**fasiro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** Wax fasir u helid.
**fasixid** *m.f.dh eeg* fasax². *ld* **fasaxid.**
**fataal¹** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** Nin aan wax tashiilan.
**fataal²** *f.mg1* **(-alay, -ashay)** Ku f.: hanti ku ciyaarid.
**fataalad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Haweeney aan hantida tashiilin.
**fataalid** *m.f.dh eeg* fataal².
**fataalnimo** *m.dh* Fataal ahaansho.
**fataan** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Qof dadka isku dira; fidnoole; diradiroole.
**fataanad** *m.dh* Haweeney dadka isku dirta.
**fataax¹** *m.l ld* **fitaaxid.**
**fataax²** *f.mg1* **(-xay, -xday)** *ld* **fitaax².**
**fataaxi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **fitaaxi.**
**fataaxid** *m.dh ld* **fitaaxid.**
**fataaxin** *m.dh ld* **fitaaxin.**
**fataaxsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **fitaaxsan.**
**fataaxsanaan** *m.dh ld* **fitaaxsanaan.**
**fataaxsanaansho** *m.l/dh ld* **fitaaxsanaan.**
**fatah¹** *m.l ld* **fatihid.**
**fatah²** *f.g/mg1* **(-hay, -hday; -tihi)** 1. *(f.g)* Wax meel ku jira ka daadin. 2. *(f.mg)* Ku f.: cid si xisaab la'aan ah wax u siin. 3. *(f.mg)* Biyo meel ku faafid.
**fatahaad** *m.dh* Jabsashada ay biyo, bad, webi iwm ay jabsadaan xaydaankii ay ku jireen.
**fatahan¹** *f.mg1* **(-hmay, -hantay; -hmi)** Wax la fatahay noqosho.
**fatahan²** *f.mg4* **(-hnaa, -hnayd)** Wax la fatahay ahaansho.
**fatahmid** *m.f.dh eeg* fatahan¹.
**fatahnaan** *m.f.dh eeg* fatahan². *ld* **fatahnaansho.**
**fatahnaansho** *m.l/dh ld* **fatahnaan.**
**fatash¹** *m.l* Baaritaan meel ama wax lagu sameeyo. *ld* **fatish¹, fetesh¹.**
**fatash²** *f.g1* **(-shay, -shtay)** Meel ama wax baaritaan ku sameyn. *ld* **fatish², fetesh².**
**fatashid** *m.f.dh ld* **fatishid, feteshid.**
**fatasho** *f.g3* **(-shtay, -shatay)** Wax, wax kale ka dhex baarasho. *ld* **fatisho, fetesho.**
**fati** *m.l* 1. Dhiriq lo'aad. 2. Wax aad u badan oo aan cidina wax ka waayeyn.
**fatihid** *m.f.dh eeg* fatah². *ld* **fatah¹.**
**fatiil** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** Liifad. *ld* **fatiilad.**
**fatiilad** *m.dh ld* **fatiil.**
**fatish¹** *m.l ld* **fatash¹.**
**fatish²** *f.g1* **(-shay, -shatay)** *ld* **fatash².**
**fatishid** *m.dh ld* **fatashid.**
**fatisho** *f.g3* **(-ishtay, -ishatay)** *ld* **fatasho.**
**fatuurad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Baabuur yar oo gudaha ku leh kuraas jilicsan oo lagu fariisto, dhinacyadana albaabo iyo muraayado. *ld* **fatuuro.**
**fatuuro** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** *ld* **fatuurad.**
**fatuux** *m.l* Tamuux, bataax, bacad.
**fatwo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Jawaabta mufti ka baxsho arrin diin ku saabsan oo adag.
**fawee** *f.g2* **(-weeyay, -weysay)** Maro fawo u yeelid.
**faweyn** *m.f.dh eeg* fawee.
**fawna** *m.dh ld* **foona.**
**fawo** *m.dh* 1. Dun midab leh oo dharka qurxiso. 2. *ld* **fuwo.**
**fax¹** *m.dh.sh.r* F. ka dheh: dhidid, nabro iwm si lama filaan ah hal mar ay soo wada baxaan.
**fax²** *f.mg1* **(-xay, -xday)** Dhidid, nabro iwm si lama filaan ah hal mar ay soo wada bixid.
**faxal¹** *m.l* (*bot.*) Rimaygacmeed lagu sameeyo geedaha aan labaabshaha ahayn sida timirta iyadoo la goynaayo khaylka lab oo marka la qallajiyo lala dhaco khaylka dheddig oo geedkiisii ku yaal.
**faxal²** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** (*baay.*) 1. Xubuub cufan oo ka kooban gaamaytyada lab ee iniinta geedka, kuwaas oo ka baxa iyaga oo farabadan kiishfaxalka. 2. Labada laab ee sare

ee faxal-sidaha geedka kuwaas oo had iyo jeer midabkoodu yahay hurdi, laab waliba waxa uu ka koobanyahay laba kiishfaxal oo ay ku dhex jiraan boodh faxal badani, kuwaas oo soo baxa marka faxalku qarxo.
**faxal³** *f.g1* **(-xlay, -xashay; -xli)** (*bot.*)Faxal sameyn.
**faxalside** *m.l* **(-dayaal,** *m.l/dh*) (*baay.*) Mid ka mid ah qaybaha taranka ee lab ee ubaxa. Waxay ka koobantahay qayb sare oo bacrinsami karta (faxal) oo ku dul taalla liif dheer oo ma dhaleys ah.
**faxan** *f.mg4* **(-xnaa, -xnayd)** Wax deeq badan ahaansho.
**faxane** *m.l* Deeq badane (Ilaah).
**faxdi** *m.l* **(-iyo,** *m.l/dh*) 1. Deeq. 2. Qof deeqsi ah.
**faxid** *m.f.dh eeg* fax². *ld* **faxis.**
**faxis** *m.l ld* **faxid.**
**faxlid tallow** *m.l* **(-wyo,** *m.dh*) Gudbinta faxalka ee laga soo qaado faxalsidaha geed loona gudbiyo fur ubo-ubaxda geed kale.
**faxlid¹** *m.f.dh eeg* faxal³.
**faxlid²** *m.dh* (*bot.*) Dariiqadda uu faxalku ku tago sibiisha fur ubo-ubax.
**faxnaan** *m.f.dh eeg* faxan. *ld* **faxnaansho.**
**faxnaansho** *m.l/dh ld* **faxnaan.**
**faxshar¹** *m.l ld* **facshar¹.**
**faxshar²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** *ld* **facshar².**
**faxsharid** *m.dh ld* **facsharid.**
**faxsharmid** *m.dh ld* **facsharmid.**
**fay¹** *m.l* **(-yo,** *m.dh*) 1. Kabihii waayadii hore haweenku qaadan jireen afkooda hore oo godan caaraddiisa. 2. Caarad; gees.
**fay²** *f.mg1* **(-aaday, -ayday)** Xaalad caafimaadqab ku sugnaansho; ladnaansho.
**fayaabi** *m.dh ld* **fayoobaan.**
**fayad** *m.dh ld* **fayo.**
**fayadaysan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax fay qaba ahaansho (xoolo ama dad).
**fayadaysnaan** *m.f.dh eeg* fayadaysan. *ld* **fayadaysnaansho.**
**fayadaysnaansho** *m.l/dh ld* **fayadaysnaan.**
**fayadhawr** *m.l* (*daaw.*) Qayb ka mid ah cilmiga dhakhtarnimo oo lagu barto ka hortagga cudurrada. *ld* **fayodhow.**
**fayaqab¹** *m.l* 1. Xaalad jirro la'aaneed oo lagu suganyahay. 2. *ld* **fayaqabid.**
**fayaqab²** *f.mg1* **(-bay, -btay)** Xaalad caafimaadqab ku sugnaan.
**fayaqabid** *m.f.dh eeg* fayaqab². *ld* **fayaqab¹ (2).**
**fayiig¹** *m.l* Daymo aan indhaha aad loo kala qaadeyn iyadoo la fiirinayo wax fog ama iftiin xoog badan oo indhaha ka horyimaada.
**fayiig²** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Ku f.: wax indho ku baniixin.
**fayiigid** *m.f.dh eeg* fayiig².
**fayiigsad** *m.l ld* **fayiigsasho.**
**fayiigsasho** *m.f.dh eeg* fayiigso. *ld* **fayiigsad, fayiigsi.**
**fayiigsi** *m.l ld* **fayiigsasho.**
**fayiigso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Indho binixsi samayn.
**fayiix** *m.dh ld* **feex.**
**fayl¹** *m.l* **(-lal,** *m.l*) 1. Gal. 2. Kaabiga ugu sarreeya ceel afkiisa.
**fayl²** *m.dh* **(-lo,** *m.l*) Boqonta lugta.
**faylaggoo** *f.g2* **(-gooyay, -goysay)** 1. Nafley boqongoyn. 2. Cid khasaare ballaaran u geysasho.
**faylaggoyn** *m.f.dh eeg* faylaggoo.
**faylam** *m.l* **(-yo,** *m.dh*) (*baay.*) Heer loo isticmaalo kala soocidda noolaha kaas oo ka kooban hal ama in ka badan oo isku dhow oo dir. Faylamka waxa ka mid ah borotosoowa, borifera, nimatoodha, artaroboodho, moolaska iyo koordhaata.
**faylasuuf** *m.l* **(-fyo,** *m.dh*) Nin cilmiga falsafada yaqaan.
**faylduub¹** *m.l* Qaab loo xiro neef si aanu u cararin iyadoo boqonta xarig looga dhuujinayo.
**faylduub²** *f.g1* **(-bay, -btay)** Neef si uusan u cararin boqonta xarig kaga giijin.
**faylduuban** *f.mg4* **(-naa,-nayd)** Neef, wax la faylduubay ahaansho.
**faylduubid** *m.f.dh eeg* faylduub².
**faylduubnaan** *m.f.dh eeg* faylduuban. *ld* **fay*ld*uubnaansho.**
**faylduubnaansho** *m.l/dh ld* **fay*ld*uubnaan.**
**fayo** *m.dh* Caafimad, jiro la'aan, bedqabid. *ld* **fayad.**
**fayodhowr** *m.l* (*daaw.*) Cilmiga caafimaadka iyo aqoonta ilaalinta caafimaadka gaar ahaan horumarinta nadaafadda.
**fayoobaan** *m.f.dh eeg* fayow. *ld* **fayaabi, fayoobaansho, fayoobi.**
**fayoobaansho** *m.l/dh ld* **fayoobaan.**
**fayoobi** *m.dh ld* **fayoobaan.**
**fayow** *f.mg4* **(-oobaa, -oobayd)** Wax caafimaad qaba ahaansho.
**fayraq** *m.l* **(-qyo** *m.dh*) Maro si dhuudhuub ah loo jeexay jeex ka mid ah.
**fayras** *m.l* **(-syo,** *m.dh*) (*daaw.*) Saxar aad u yar oo aan lagu arki karin weyneyso fudud ama aan lagu shaandhayn karin shaandho, laakiinse awood u leh, inuu ku dhalo kuna dheefsado unug kale dhexdiisa.
**fays** *m.dh* Catir.

**faytamiin** *m.l.u* (**-no**, *m.dh*) (*baay.*) Mid ka mid ah iskudhisyada oorgaanikada ah ee noolayaashu uga haahanyihiin xaddi yar si ay cafimaadkooda u sugaan. *ld* **fitamiin**
**fayx** *m.dh ld* **feex.**
**febraayo** *m.dh* Bisha labaad ee sanadka miilaadiga ah.
**feddo** *m.dh* (**-ooyin**, *m.l*) Dhul sare oo siman.
**feded** *m.l* (**-ddo**, *m.dh*) Wax cabsi awgeed uga cararid.
**fededi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Qof in uu cabsi awgeed wax uga cararo gayeysiin.
**fededid** *m.f.dh eeg* feded.
**fededin** *m.f.dh eeg* fededi.
**federaal** *m.l ld* **federaali.**
**federaali** *m.l* (*siyaa.*) Midow dhex mara gobollo madaxbannaan oo mid waliba leedahy sharcigeeda gudaha, laakiin uu ka dhexeeyo dastuur kaliya. *ld* **federaal.**
**federaalnimo** *m.dh* Federaal ahaansho.
**feed** *m.dh* Dhul sare oo fidsan.
**feedh** *m.dh* (**-dho**, *m.l*) (*daaw.*) Mid ka mid ah lafaha dhuudhuuban oo xoodan, kuwaas oo sameeya qafis daboola ilaaliyana wadnaha iyo sambabada. Feedhuhu waxay u samaysanyihiin lammaane ku xidhan taxanaha lafdhabarta xammaaratada, shimbiraha iyo naasleyda) ilaa iyo kalxanta oo xagga hore ah.
**feegaar**[1] *m.l* 1. Far la iska qoro iyadoo aan dan laga lahayn. 2. Farbarasho qof sameeyo.
**feegaar**[2] *f.mg1* (**-ray, -rtay**) 1. Far aan dan laga lahayn qorid. 2. Farbarasho samayn.
**feegaarid** *m.f.dh eeg* feegaar[2].
**feejig** *f.mg4* (**-gaa, -gayd**) *ld* **feeyig.**
**feejigaan** *m.dh ld* **feeyigaan.**
**feejigaansho** *m.l/dh ld* **feeyigaansho.**
**feejigan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **feeyig.**
**feejignaan** *m.dh ld* **feeyignaan.**
**feejignaansho** *m.l/dh ld* **feeyignaan.**
**feen** *m.l/dh* Cadad yaryar oo ku hara laf hilib laga cunay.
**feenad** *m.l ld* **feenasho.**
**feenasho** *m.f.dh eeg* feeno. *ld* **feenad.**
**feeni** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Laf feen ka dhammayn.
**feenin** *m.f.dh eeg* feeni.
**feeno** *f.g3* (**-ntay, -natay**) Laf hilib ku haray ka dhammaysasho.
**fęer** *m.l* (**-rar**, *m.l*) Dhufashada wax lagu dhufto gacanta oo duuban.
**feer**[1] *m.dh* (**-ro**, *m.l*) 1. Lafaha dhuudhuuban, xooggan ee ku xeeran dhawraarintana u ah uur ku jirta nafleyda inteeda sare. 2. Hareer; gees, dhinac. 3. *(w)* Qaaxo.
**feer**[2] *f.g/mg1* (**-ray, -rtay**) 1. *(f.g)* Fara duuban wax ku dhufasho. 2. *(f.g)* Tin iwm shanleyn. 3. *(f.g)* Wax dalliig u dillaacin. 4. *(f.mg)* Roob da'ayay joogsasho.
**feeraar** *m.l* Kala fogaan, kala durugsanaan.
**feeraari** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax kala durgin. *ld* **firaari.**
**feeraarin** *m.f.dh eeg* feeraari. *ld* **feeraaris, firaarin, firaaris.**
**feeraaris** *m.l ld* **feeraarin.**
**feeraarsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax la feeraariyay ahaansho. *ld* **firaarsan.**
**feeraarsanaan** *m.f.dh eeg* feeraarsan. *ld* **feeraarsanaansho, firaarsanaan, firaar-sanaansho.**
**feeraarsanaansho** *m.l/dh ld* **feeraarsanaan.**
**feeracaso** *m.dh* Balag digir oo qoyaankii ka baxay si fiicanna aan u qallalin.
**feerad** *m.l ld* **feerasho.**
**feerafuglayn** *m.dh* Hiqhiqlayn.
**feerafuglee** *f.mg2* (**-leeyay, -leeysay**) Hiqhiqlayn.
**feerafuglo** *m.dh* Hiqhiq.
**feeragashi**[1] *m.l* (**-iyo**, *m.dh*) Funaanad;garan ama shaati.
**feeragashi**[2] *m.dh* Derin, raar iwm oo weyn oo aqal soomaaliga labada docood ama mid laga geliyo marka la dhisayo.
**feeran** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Wax la feeray ahaansho.
**feerasho** *m.f.dh eeg* feero. *ld* **feerad.**
**feercalaan** *m.dh* (**-nno**, *m.l*) Feeraha midda ugu yar uguna dambaysa.
**feerid** *m.f.dh eeg* feer[3].
**feernaan** *m.f.dh eeg* feeran. *ld* **feernaansho.**
**feernaansho** *m.l/dh ld* **feernaan.**
**feero**[1] *m.dh* (**-ooyin**, *m.l*) Qalab bir ah, gacan la qabto leh, oo dharka lagu kaawiyadeeyo; kaawiyad.
**feero**[2] *m.l.w eeg* feer[1]; qaaxo.
**feero**[3] *f.g3* (**-rtay, -ratay**) 1. Timo shanlo ku habaysasho. 2. Caw, mayrax iwm jeexjeexasho.
**feertamid** *m.f.dh eeg* feertan[2].
**feertan**[1] *m.l* 1. Ciyaar laba qof feer ay ku tartamaan. 2. Isdhaafsashada laba qof feer ku dagaallamaan.
**feertan**[2] *f.mg1* (**-amay, -antay; -ami**) 1. Laba qof feer ku tartamid. 2. Feer ku dagaallamid.
**feertin** *m.l ld* **feytin.**
**feeryahan** *m.l* (**-nno**, *m.dh*) Nin xeeladaha feerka yaqaan.
**feetin** *m.l* (**-nno**, *m.dh*) Qori qallalan oo caarad dhuuban leh oo wax muda. *ld* **feertin, feytin.**

**feex** *m.dh* (**-xo,** *m.l*) (*daaw.*) Buro carjaw ah, oogada nafleyda ka soo baxda jug hore oo gaartey awgeed. *ld* **faax¹ (3), fayiix, fiix².**
**feeyig** *f.mg4* (**-gaa, -gayd**) 1. Wax digtoon ahaansho. 2. Wax dhiillo hayso ahaansho. *ld* **feejig, feejigan, feeyigan, foojig, foojigan.**
**feeyigaan** *m.f.dh eeg* feeyig. *ld* **feejigaan, feejigaansho, feejignaan, feejignaansho**
**feeyigaansho** *m.l/dh ld* **feeyigaan.**
**feeyigan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **feeyig.**
**feeyignaan** *m.dh ld* **feeyigaan.**
**feeyignaansho** *m.l/dh ld* **feeyigaan.**
**feeys** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) Maro calal ama cutub mayrax ah oo lagu tirtiro weelasha la culo; catir, cidaad.
**fejiciso** *m.dh ld* **fajiciso.**
**feker¹** *m.l* (**afkaar,** *m.dh*) 1. Garasho. 2. Wax qofka maskaxdiisa ku soo dhaca oo uu iskula hadlo. *ld* **fakar¹, fikir¹.**
**feker²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) 1. Fikrad raadin. 2. Wax maan ku hayn. *ld* **fakar², fikir².**
**fekerid** *m.f.dh eeg* feker². *ld* **fakarid, fikirid.**
**fekersan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax fekeraya ahaansho. *ld* **fakarsan, fikirsan.**
**fekersanaan** *m.f.dh eeg* fekersan. *ld* **fakarsanaan, fakarsanaansho, fekersanaansho, fikir**
**fekersanaansho** *m.l/dh ld* **fekersanaan.**
**fekersii** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Ka f.: qof feker ku abuurid. *ld* **fakarsii, fikirsii.**
**fekersiin** *m.f.dh eeg* fekersii. *ld* **fakarsiin, fikirsiin.**
**fekrad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Ra'yi. *ld* **fikrad.**
**feleg** *m.l* 1. Cilmi al f.: xiddigaha wareeggooda iyo sida ay dadka u saameeyaan. 2. Xiddig weyn. 3. *(-gyo, m.dh)* Ayaandarro, dhibaato, hoog, masiibo. *ld* **fąlag.**
**fennid** *f.g1* (**-day, -dday**) Wax feteshid.
**fennidid** *m.f.dh eeg* fennid.
**fenooloji** *m.l* Sayniska ku shuqul leh raadka ay ku yeeshaan isbeddelka xilliyadu xoolaha iyo dhirtaba.
**ferdan** *f.mg1* (**-naa, -nayd**) Wax fered ku dhacay ahaansho (qof).
**ferdanaan** *m.f.dh eeg* ferdan. *ld* **ferdanaansho.**
**ferdanaansho** *m.l/dh ld* **ferdanaan.**
**ferdibax¹** *m.l* Iyadoo ruuxaan la adeegsanayo qof wax ka dahsoon loo sheego.
**ferdibax²** *f.mg1* (**-xay, -xday**) U f.: ruuxaan isku soo dejin si qof wax ka dahsoon loogu sheego.
**ferdibbixid** *m.f.dh eeg* ferdibax².
**ferdid** *m.f.dh eeg* fered².
**fered¹** *m.l* 1. Wax wanaagsan oo khayr leh. Tus. "Fered Alla ha kuu furo". 2. Inkaar, habaar.
**fered²** *f.g1* (**-rday, -redday**) Qof inkaar la helid.
**ferenfer** *m.l ld* **faranfar.**
**ferenji** *m.l.* Nin cad oo aan muslin ahayn.
**ferenjiyad** *m.dh.kh* Haweeney cad oo aan muslin ahayn.
**fergad** *m.l ld* **fargasho.**
**fergasho** *m.dh ld* **fargasho.**
**fergo** *f.mg3* (**-gaday, -gatay**) *ld* **fargo.**
**feterinari** *m.l* Xanaanada xoolaha.
**fetesh¹** *m.l ld* **fatash¹.**
**fetesh²** *f.g1* (**-shay, -shtay**) *ld* **fatash².**
**feteshid** *m.dh ld* **fatashid.**
**fetesho** *f.g3* (**-shtay, -shatay**) *ld* **fatasho.**
**feyd** *f.g1* (**-day, -dday**) 1. Wax, wax ku gudban ka weecin. 2. Wax, wax ku daboolan ka qaadid.
**feydad** *m.l ld* **feydasho.**
**feydan** *f.mg4* (**-dnaa, -dnayd**) Wax la feydey ahaansho.
**feydasho** *m.f.dh eeg* feydo². *ld* **feydad.**
**feydid** *m.f.dh eeg* feyd.
**feydnaan** *m.f.dh eeg* feydan. *ld* **feyd-naansho.**
**feydnaansho** *m.l/dh ld* **feydnaan.**
**feydo¹** *m.dh ld* **faa'iido.**
**feydo²** *f.g3* (**-ytay, -ydatay**) Qayb jirka ka mid ah maro ka qaadid.
**feygamuur** *m.dh* Nooc kabo soomaaliga ka mid ah oo leh suun dambe iyo mid faraha dushooda saaran, labo maqaar oo adag oo cagta labadeed dhinac kor uga tagaan iyo indhal ay gasho far dhexaadda lugta.
**feynuus** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) Qalab guryaha lagu iftiinsado leh sal gaas lagu shubo, gal quraarad ah iyo liifad holacda. *ld* **faanuus.**
**feytin** *m.l ld* **feertin, feetin.**
**fibrin** *m.l* (*baay.*) Borotiinta aan milmin ee samaysa miiqa yaryar ee laga helo meelaha dhaawacma, kuwaas oo aasaas u ah xinjirowga dhiigga.
**fibrinojiin** *m.l* Borotiinta ku milan balaasmada dhiigga, taas oo marka si habboon loo firfircooniyo isu beddesha miiqaq fibrin oo aan milmayn.
**ficil¹** *m.l* 1. *ld* **ficilo.** Dareen cid loogu hiillinayo. 2. *(afcaal, m.dh/facaayil, m.l)* Waxqabad.
**ficil²** *m.l* (**afcaal,** *m.dh/* **faacaayil,** *m.l*) (*nax.*) Fal.
**ficilo** *m.dh ld* **ficil1**
**ficiloo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) U f.: ficilo samayn.

**ficilood** *m.f.l eeg* ficiloo.
**ficiltamid** *m.f.dh eeg* ficiltan². *ld* **ficiltan¹ (2).**
**ficiltan¹** *m.l* 1. Dareen tartan xin lihi ku jiro oo cid ku dhaca ama muujiso. 2. *ld* **ficiltamid.**
**ficiltan²** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** U f.: tartan dareen xin lihi ku jiro ku kicid ama muujin.
**fid** *f.mg1* **(-day, -dday)** Wax meel ku baahid.
**fiddayn** *m.f.dh eeg* fiddee.
**fidde** *m.l* Werdi loo akhriyo dadka dhinta. *ld* **fiddow, fidyo.**
**fiddee** *f.g2* **(-deeyay, -deysay)** U f.: qof dhintay werdi u akhriyid.
**fiddi** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) Ul yar, dhuuban oo lagu ciyaaro shacdurka.
**fiddow** *m.l ld* **fidde.**
**fidhikhi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **firikhi.**
**fidhikhin** *m.dh ld* **firikhin.**
**fidi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax baahin. 2. Wax kala bixin.
**fidid** *m.f.dh eeg* fid. *ld* **fiditaan.**
**fidin** *m.f.dh eeg* fidi. *ld* **fidis.**
**fidis** *m.l ld* **fidin.**
**fiditaan** *m.l ld* **fidid.**
**fidmad** *m.dh ld* **fidno.**
**fidmawade** *m.l ld* **fidnawale.**
**fidmawale** *m.l ld* **fidnawale.**
**fidmayn** *m.dh ld* **fidnayn.**
**fidmee** *f.g2* **(-meeyay, -meysay)** *ld* **fidnee.**
**fidmo** *m.dh ld* **fidno.**
**fidmoole** *m.l ld* **fidnoole.**
**fidnad** *m.dh ld* **fidno.**
**fidnawade** *m.l ld* **fidnawale.**
**fidnawale** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Qof dadka isku dira oo fidna ku dhex beera. *ld* **fidmawade, fidmawale, fidnawade.**
**fidnayn** *m.f.dh eeg* fidnee. *ld* **fidmayn.**
**fidnee** *f.g2* **(-neeyay, -naysay)** Fidno ku abuurid. *ld* **fidmee.**
**fidno** *m.dh* 1. Colaad iyo isnecbaan dad dhex taal, rabsho, qalaanqal. 2. Nin f. badan: fidnawale.
**fidnoole** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Qof dadka isku dira oo colaad dhex dhiga.
**fidro** *m.dh* (*dii.*) Seko dadka laga bixiyo oo ay waajib ku tahay in uu bixiyo qof kasta oo muslin ah oo awooda dhammaadka bisha Ramadaan.
**fidsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la kala bixiyey ahaansho.
**fidsanaan** *m.f.dh eeg* fidsan. *ld* **fidsa-naansho.**
**fidsanaansho** *m.l/dh ld* **fidsanaan.**
**fidsasho** *m.f.dh eeg* fidso.
**fidso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax kala baxsasho.
**fidyo** *m.dh ld* **fidde.**
**fig¹** *m.dh ld* **fiq.**
**fig²** *m.dh* **(-gyo,** *m.dh*) (*jool.*) Meesha fiigan ee buurta, ee ka dul taagan dhulka ku wareegsan ama buurta inteeda kale.
**figee** *f.g2* **(-geeyay, -geysay)** Cid iyadoo caloosha dhulka loo dhigayo garbadduub u xirid.
**figeyn** *m.f.dh eeg* figee. *ld* **figeys.**
**figeys** *m.l ld* **figeyn.**
**figeysan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la figeeyey ahaansho.
**figeysnaan** *m.f.dh eeg* figeysan. *ld* **figeys-naansho.**
**figeysnaansho** *m.l/dh ld* **figeysnaan.**
**figle** *m.l* Kor u taaggidda wadaan biyeysan si xoog iyo xeelad leh kor loogu taago.
**figlee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** Figle samayn.
**figleyn** *m.f.dh eeg* figlee. *ld* **figleys.**
**figleys** *m.l ld* **figleyn.**
**fiic** *m.l.kh* F. ah: qof karti iyo hufnaan ku sifoobey.
**fiican** *f.mg4* **(-cnaa, -cnayd)** 1. Wax wanaagsan ahaansho. 2. Ku f.: wax si gaar ah wax ugu wanaagsan ahaansho.
**fiicnaan** *m.f.dh eeg* fiican. *ld* **fiicnaansho.**
**fiicnaansho** *m.l/dh eeg* fiicnow. *ld* **fiicnaan.**
**fiicnayn** *m.f.dh eeg* fiicnee.
**fiicnee** *f.g2* **(-neeyay, -naysay)** Wax wanaagsan ka dhigid.
**fiicnow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** Wax wanaagsan noqosho.
**fiid¹** *m.l* **(-dad,** *m.l*) Amminta u dhexeysa maqribka illaa cishaha.
**fiid²** *m.dh.u* 1. Buur, laan iwm meesha ugu sarreysa. 2. Ubax.
**fiidaaddow** *m.l.fk* Waqtiga aasku madoobaado.
**fiidcaarre** *m.l* **(-ayaal,** *m.l/dh*) Fiid-horaad. *ld* **fiidcarre.**
**fiidcarraysad** *m.l ld* **fiidcarraysasho.**
**fiidcarraysasho** *m.f.dh eeg* fiidcarrayso. *ld* **fiidcarraysad, fiidcarraysi.**
**fiidcarraysi** *m.l ld* **fiidcarraysasho.**
**fiidcarrayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Fiidka hore arrin qabsasho.
**fiidcarre** *m.l ld* **fiidcaarre.**
**fiid-dambe** *m.l* Xilliga u dhexeya maqribka illaa cishaha.
**fiid-dhacsad** *m.l ld* **fiid-dhacsasho.**
**fiid-dhacsasho** *m.f.dh eeg* fiid-dhacso. *ld* **fiid-dhacsad, fiid-dhacsi.**
**fiid-dhacsi** *m.l ld* **fiid-dhacsasho.**
**fiid-dhacso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Geed ubax daadin.
**fiidgoosad** *m.l ld* **fiiidgoosasho.**

**fiidgoosasho** *m.f.dh eeg* fiidgooso. *ld* **fiidgoosad, fiidgoosi.**
**fiidgoosi** *m.l ld* **fiidgoosasho.**
**fiidgooso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Fiid hawl qabasho.
**fiidgooyo** *m.dh* Hawl la qabto fiid-horaadka. *ld* **fiid-horor.**
**fiid-horaad** *m.l* Fiidka intiisa hore.
**fiid-horor**[1] *m.l* 1. Weerar dad lagu qaaday waqti fiid ah. 2. *ld* **fiid-gooyo.**
**fiid-horor**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Waqti fiid ah dad weerar ku qaadid. 2. Fiid-horaad wax qabasho.
**fiid-hororid** *m.f.dh eeg* fiid-horor[2].
**fiidi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** 1. Geed ubax bixin. 2. U f.: xoolo, fiid daajin.
**fiidimo** *m.dh* Cuntada fiidkii la cuno; casho.
**fiidin** *m.f.dh eeg* fiidi.
**fiidmaal**[1] *m.l* Maalidda xoolaha fiidkii la maalo.
**fiidmaal**[2] *f.g1* **(-aalay, -aashay)** Xoolo fiid maalid.
**fiidmaalid** *m.f.dh eeg* fiidmaal[2].
**fiidmeer** *m.dh* Haad naasleyda ka mid ah, cayayaanka ku nool leh, baalal xuub adag oo ay wax ku dareento oo habeenkii duusha; kibilli.
**fiidnimo** *m.dh.fk* Waqti fiid ah.
**fiidraac**[1] *m.l* Guurada habeenka qaybtiisa hore la sameeyo. *ld* **fiidraacid.**
**fiidraac**[2] *f.mg1* **(-cay, -cday)** Fiid-horaad guurid.
**fiidraacid** *m.f.dh eeg* fiidraac[2]. *ld* **fiidraac**[1]**.**
**fiidsad** *m.l ld* **fiidsasho.**
**fiidsasho** *m.f.dh eeg* fiidso. *ld* **fiidsad, fiidsi.**
**fiidsi** *m.l ld* **fiidsasho.**
**fiidso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Waqti fiid ah maararroobid.
**fiig**[1] *m.l ld* **fiigid.**
**fiig**[2] *f.mg1* **(-gay, gtay)** 1. Neef qalo la cararid. 2. Irdhoobid.
**fiigaal** *m.l.kh ld* **fiigtaal.**
**fiigacarar**[1] *m.l ld* **fiigacararid.**
**fiigacarar**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Carar aan meel loo socdo la aqoon cararid; fiigid; baydadid.
**fiigcararid** *m.f.dh eeg* fiigcarar[2]. *ld* **fiig-carar**[1]**.**
**fiigid** *m.f.dh eeg* fiig[2]. *ld* **fiig**[1]**.**
**fiigsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la fiijiyey ahaansho.
**fiigsanaan** *m.f.dh eeg* fiigsan. *ld* **fiigsa-naansho.**
**fiigsanaansho** *m.l/dh ld* **fiigsanaan.**
**fiigtaal** *m.l.kh* 1. F. ah: neef tood ama fiige ah oo ay adagtahay in la maalo. 2. F. ah: neef didsan oo aan la qaban karin. *ld* **fiigaal.**
**fiijaan** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** *ld* **fujaan.**
**fiiji** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Fooryid.
**fįiji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax didid.
**fiijin** *m.f.dh eeg* fiiji. *ld* **fiijis.**
**fįijin** *m.f.dh eeg* fįiji. *ld* **fįijis.**
**fiijis** *m.l ld* **fiijin.**
**fįijis** *m.l ld* **fįijin.**
**fiil** *m.l* Midab cad oo geela iyo farduhu yeshaan.
**fiillo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Aqal weyn oo gooni u go'an oo deyd leh.
**fiilo** *m.dh* 1. Daliigo bir ama naxaas ama macdan kale ka samaysan oo korontada la raacsiyo. 2. *(muus.)* Xargaha shareerada.
**fiin** *m.dh* 1. Jaad ka mid ah shimbiraha oo leh qaylo dheer oo meel fog laga maqlo, dadkuna rumaysanyahay inay ka digto colaad ama roob badan; galaw, dhebed. 2. Geed, buur iwm. meeshooda ugu sarreysa. 3. Kuul yaryar oo haweenku xirto.
**fiin barbaar** *m.dh* Findoob.
**fiindhayn** *m.f.dh eeg* fiindhee. *ld* **fiindhays, fiindho.**
**fiindhays** *m.l ld* **fiindhayn.**
**fiindhee** *f.g2* **(-dheeyay, -dhaysay)** 1. Sabuul qob ka qaadid. 2. Wax kala shaandhayn.
**fiindho** *m.dh ld* **fiindhayn.**
**fiiq**[1] *m.l* **(-qyo,** *m.dh***)** 1. Caarad, af. 2. Qalista indhaha. 3. Qashin. 4. Meesha u sarreysa wax dheer.
**fiiq**[2] *m.dh ld* **fuuq**[2]**.**
**fiiq**[3] *f.g/mg1* **(-qay, -qday)** 1. *(f.g)* Wax diir ka qaadid. 2. *(f.g)* Wax caarad dhuuban u yeelid. 3. *(f.g)* Indho qalid. 4. *(f.g)* Meel xaaqid. 5. *(f.mg)* Far ku f., gacan ku f.: wax dhuuban wax ku tilmaamid.
**fiiqan**[1] *f.mg1* **(-qmay, -qantay; -qmi)** 1. Wax dubka laga qaaday noqosho. 2. Wax caarad dhuuban loo yeelay noqosho.
**fiiqan**[2] *f.mg4* **(-qnaa, -qnayd)** 1. Wax dubka laga qaaday ahaansho. 2. Wax caarad dhuuban loo yeelay ahaansho. 3. Wax indhaha laga qalay ahaansho. 4. Wax qashin laga xaaqay ahaansho.
**fiiqasho** *m.f.dh eeg* fiiqo.
**fiiqid** *m.f.dh eeg* fiiq[3].
**fiiqmid** *m.f.dh eeg* fiiqan[1].
**fiiqnaan** *m.f.dh eeg* fiiqan[2]. *ld* **fiiqnaansho.**
**fiiqnaansho** *m.l/dh ld* **fiiqnaan.**
**fiiqo** *f.g3* **(-qday, -qatay)** 1. Wax dub ka qaadasho. 2. Wax caarad dhuuban u yeelasho. 3. Meel qashin ka xaarasho.
**fiiqsad** *m.l ld* **fiiqsasho.**
**fiiqsasho** *m.f.dh eeg* fiiqso. *ld* **fiiqsad, fiiqsi.**
**fiiqsi** *m.l ld* **fiiqsasho.**

**fiiqsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Hoore cid aayar kabbisiin.
**fiiqsiin** *m.f.dh eeg* fiiqsii.
**fiiqso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Hoore aayar kabbasho.
**fiiqtamid** *m.f.dh eeg* fiiqtan². *ld* **fiiqtan¹ (3).**
**fiiqtan¹** *m.l* 1. Kabbaysi aayar-aayar ah oo caano loo wadaago. 2. Si tartiib ah oo caano loo dhamo. 3. *ld* **fiiqtamid.**
**fiiqtan²** *f.g1* **(-amay, -antay; -ami)** 1. Kabbaysi aayar-aayar ah caano u wadaagid. 2. Si tartiib ah caano u dhamid.
**fiiqtin** *m.l* **(-inno,** *m.dh***)** Qori af dhuuban oo wax mudi kara.
**fiiqtukaale** *m.l* Fiiqsi caano laga dhergey lagu sameeyo iyadoo lagu soo noqno-qanayo.
**fiiqtukaalee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Fiiqtukaale samayn.
**fiiqtukaaleyn** *m.f.dh eeg* fiiqtukaalee.
**fiiqtukaaleysad** *m.l ld* **fiiqtukaaleysasho.**
**fiiqtukaaleysasho** *m.f.dh eeg* fiiqtukaaleyso. *ld* **fiiqtukaaleysad.**
**fiiqtukaaleyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Caano si fiiqtukaale ah u dhamid.
**fiir¹** *m.l* Nacayb loo muujiyo nafley meel ku cusub.
**fiir²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Nafley meel ku cusub nacayb u muujin.
**fiiradarro** *m.dh* Caqli gaabni, fahmayaro.
**fiiradheer** *f.mg4* **(-raa, -rayd)** Wax garasho wanaagasan ahaansho (qof).
**fiiradheeraan** *m.f.dh eeg* fiiradheer. *ld* **fiiradheeraansho, fiiradheeri.**
**fiiradheeraansho** *m.l/dh ld* **fiiradheeraan.**
**fiiradheeri** *m.dh ld* **fiiradheeraan.**
**fiiraggaaban** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Wax feker yar ahaansho (qof).
**fiiraggaabi** *m.dh ld* **fiiraggaabnaan.**
**fiiraggaabnaan** *m.f.dh eeg* fiiraggaaban. *ld* **fiiraggaabi, fiiraggaabnaansho, fiirag-gaabni.**
**fiiraggaabnaansho** *m.l/dh ld* **fiiraggaab-naan.**
**fiiraggaabni** *m.dh ld* **fiiraggaabnaan.**
**fiiri** *f.g/mg2* **(-iyay, -isay)** 1.(f.g) Wax eegid. 2. *(f.g)* Wax ka fekerid. 3. *(f.mg)* Isu f.: waxyaabo isbarbardhigid. 4. *(f.mg)* Ka f.: wax, wax kale ka ilaalin. 5. *(f.mg)* Ka f.: cid wax ka sixid. 6. *(f.mg)* Ku f.: wax, wax kale ku tijaabin. 7. *(f.mg)* U f.: cid wax u raadin.
**fiirid** *m.f.dh eeg* fiir².
**fiirin** *m.f.dh eeg* fiiri.
**fiiro** *m.dh* 1. Daymo, eegmo. 2. Feker. 3. F. gaar: wax si gaar ah in loo eego loo baahanyahay.
**fiirsad** *m.l ld* **fiirsasho.**
**fiirsasho** *m.f.dh eeg* fiirso. *ld* **fiirsad, fiirsi.**
**fiirsi** *m.l ld* **fiirsasho.**
**fiirso** *f.g3* **(-saday, -satay)** 1. Wax meel ka dayasho. 2. U f.: wax si fiican uga fekerid.
**fiirus** *m.l* (*baay.*) Noole yaryar oo aan lagu arki karin mikariskoobka caadiga ah oo keena cudurro halis u ah xoolaha, dadka iyo geedaha.
**fiish** *m.l* 1. Daaf. 2. Malaxda ka timaad indhaha marka daaf ku dhaco.
**fiisika** *m.dh ld* **fiisiko.**
**fiisikis** *m.l ld* **fiisiko.**
**fiisiko** *m.dh* Barashada xeerarka suga dhismaha uunka marka loo eego maatarka iyo tamarta ee ay ka koobantahay. Caado ahaan, barashada waxa loo qaybin jirey qaybo: kul, ileys, jabaq, danab iyo birlabnimo, iyo mekaaniko. *ld* **fiisika, fiisikis, fisika, fisikis, fisiko.**
**fiistola** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** Isudalooshamid aan caadi ahayn ee labo xubnood oo uurkujirtada ka mid ah ama xubin jirka dibeddiisa.
**fiito** *m.dh* 1. Ubax aan weli dillacin o isku duuban. 2. Caws cosob ah oo aan la daaqin. 3. Dhaawac biskoon waayey. 4. Cudur idaha irmaan naasaha ka gala.
**fiix¹** *m.l* 1. Firfir subag ah oo marka caanaha la lulo dul sabbeeya. 2. Fuf. 3. Dufan yar oo ka dhashiima laf qorrax taal. 4. *ld* **fiixid.**
**fiix²** *m.dh ld* **feex.**
**fiix³** *f.mg1* **(-xay, -xday)** 1. Caano firfir yeelasho. 2. Wax sida dhidid, biyo iwm meel ka soo kor bixid. 3. Geed fufid.
**fiixi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Caano firfir ka keenid. 2. Wax ka dhididin. 3. Geed fuf yeelasho.
**fiixid** *m.f.dh eeg* fiix³. *ld* **fiix¹ (4).**
**fiixin** *m.f.dh eeg* fiixi.
**fijaan** *m.l ld* **fujaan.**
**fikad** *m.l ld* **fakasho.**
**fikasho** *m.dh ld* **fakasho.**
**fiki** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **faki.**
**fikin** *m.dh ld* **fakin.**
**fikir¹** *m.l ld* **feker¹.**
**fikir²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** *ld* **feker².**
**fikirid** *m.dh ld* **fekerid.**
**fikirsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **fekersan.**
**fikirsanaan** *m.dh ld* **fekersanaan.**
**fikirsanaansho** *m.l/dh ld* **fekersanaan.**
**fikirsii** *f.mg2* **(-iiyay, -iisay)** *ld* **fekersii.**
**fikirsiin** *m.dh ld* **fekersiin.**
**fiko** *f.mg3* **(-kaday, -katay)** *ld* **fako.**
**fikrad** *m.dh ld* **fekrad.**

**fil¹** *m.l* 1. Wadarta sano ee noole jiro. 2. Da', cimri. 3. La f.: isku da'ah; isku gu'yaal jira.
**fil²** *f.mg1* **(-ilay, -ishay)** 1. F./u f.: wax malayn. 2. Wax rajayn.
**filaariya** *m.l* (*daaw.*) Deriskunool ka tirsan qaybta "nematodeka" wuxuuna wax yeelleeyaa soohyada xiriirinta iyo linfaatikada.
**filad** *m.l ld* **filasho.**
**filan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** 1. Ku f.: wax, wax kale deeqa ahaansho. 2. Isku f.: wax aan cid wax uga baahnayn ahaansho.
**filanwaa** *m.l.fk* Dhacdo yaab iyo amankaag leh oo aan la sugeyn. *ld* **filawaa.**
**filasho** *m.f.dh eeg* filo. *ld* **filad, filitaan (2).**
**filawaa** *m.l.fk ld* **filanwaa.**
**filaysad** *m.l ld* **facaysasho.**
**filaysasho** *m.f.dh ld* **facaysasho.**
**filaysi** *m.l ld* **facaysasho.**
**filayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** *ld* **facayso.**
**filbax¹** *m.l* Bixinta la bixiyo saami cid lagu lahaa.
**filbax²** *f.g1* **(-xay, -xday)** Saami cid lagu lahaa bixin.
**filbixid** *m.f.dh eeg* filbax².
**fildaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax foolxun ahaansho.
**fildarnaan** *m.f.dh eeg* fildaran. *ld* **fi***ld***arnaansho.**
**fildarnaansho** *m.l/dh ld* **fi***ld***arnaan.**
**fildarro** *m.dh* Foolxumo.
**filfil** *m.dh* Miro yaryar, madmadow leh dhadhan kulul oo uu dhalo geed faalala oo ka baxa dhulka kulul.
**filfili** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax filfil ku darid. 2. Cid dhibaato gaarsiin.
**filfilin** *m.f.dh eeg* filfili.
**filfillaa** *m.l* Xabag cadaadeed, weli aan adkaan oo marka la cuno lagu dibbiro.
**filgan¹** *m.l ld* **filgin.**
**filgan²** *f.mg1* **(-nay, -ntay)** Wax la filgay ahaansho.
**filgasho** *m.f.dh eeg* filgo.
**filgid** *m.f.dh eeg* filig².
**filgin** *m.l* **(-immo,** *m.dh*) 1. Qori xooggan oo afka loo dhuubo si wax loogu qodo. 2. Guntin ay wax ku guntadaan haweenka oo ah dacal hoosaadka googaradda. *ld* **filgan¹.**
**filgo** *f.g3* **(-gaday, -gatay)** Wax meel ka baarasho.
**filid** *m.f.dh eeg* fil². *ld* **filitaan (1).**
**filig¹** *m.l* 1. Qalab yar oo inta sun lagu shubo cayayaanka lagu buufiyo. 2. Sun hoore ah oo cayayaanka lagu buufiyo.
**filig²** *f.g1* **(-gay, -gtay)** 1. Wax nidaamsanaa kala daadin. 2. Wax iska filqid.
**filim** *m.l ld* **filin**
**filin** *m.l* **(-mmo/aflaam,** *m.dh*) 1. Daliig dheer, dhuuban, xalleefsan oo dusha laga mariyo maaddo dareemi og iftiinka oo wax lagu sawiro. 2. Muuqaallo sawirro ah, dhaqdhaqaaqa hadala oo la daawado. 3. Fagaaraha lagu daawado aflaanta; shaneemo. *ld* **filim.**
**filiq** *f.g1* **(-lqay, -liqday; -lqi)** Wax sayrin.
**filiqsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la filqay ahaansho. *ld* **firiqsan.**
**filiqsanaan** *m.f.dh eeg* filiqsan. *ld* **filiqsanaansho, firiqsanaan, firiqsanaansho.**
**filiqsanaansho** *m.l/dh ld* **filiqsanaan.**
**filiqsanaanta-qawmiyadaha** *m.dh* (*juqr.*) Barashada sayniseed ee fliqsanaanta goboleed ee faracyada ama jinsiyadaha bani-aadamka iyo dhaqamadooda.
**filitaan** *m.l ld* **Filid;** *ld* **filasho.**
**fillamid** *m.f.dh eeg* fillan². *ld* **fillan¹.**
**fillan¹** *m.l ld* **fillamid.**
**fillan²** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Ku f.: dhib ama hawl ama wax la bixinayo, dad badan wadaajin, u qaybin; xisaabtamid.
**filnaan** *m.f.dh eeg* filan. *ld* **filnaansho.**
**filnaansho** *m.l/dh eeg* filnow. *ld* **filnaan.**
**filnaysii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Ku f.: wax, wax kale deeqsiin.
**filnaysiin** *m.f.dh eeg* filnaysii.
**filnow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** Ku f.: wax, wax kale baahi tiri kara noqosho.
**filo** *f.g3* **(-ishay, -ilatay)** Wax malaysasho.
**filoojani** *m.l* **(-iyaal,** *m.l*) (*baay.*) Taariikhda tadawurka ee noole ama koox noolayaal ah oo xidhiidh ka dhexeeyo.
**filqad** *m.l ld* **filqasho.**
**filqasho** *m.f.dh eeg* filqo. *ld* **filqad.**
**filqid** *m.f.dh eeg* filiq.
**filqo** *f.mg3* **(-qaday, -qatay)** Wax wax hayay ama la hayay ama wax ku mudnaa ama ku tiirsanaa, xoog sidbasho ku jirto u boodid, u bixid, u siibasho.
**filsamaan** *m.f.dh eeg* filsan. *ld* **filsa-maansho, filsami.**
**filsamaansho** *m.l/dh ld* **filsamaan.**
**filsami** *m.dh ld* **filsamaan.**
**filsan** *f.mg4* **(-amaa, -amayd)** Wax muuqaal qurxoon leh ahaansho.
**filweyn** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax da' weyn ahaansho.
**filweynaan** *m.f.dh eeg* filweyn. *ld* **filweynaansho, filweyni.**

**filweynaansho** *m.l/dh ld* **filweynaan.**
**filweyni** *m.dh ld* **filweynaan.**
**fin**[1] *m.l* (**-nan,** *m.l*) Nabar oogada nafleyda ka soo baxa oo mid xun iyo mid sanba leh; kasoobbax; dhullax.
**fin**[2] *m.l* (**-nan,** *m.l*) (*daaw.*) Nabarro yaryar oo ka soo baxa maqaarka intiisa sare. Sida badan waxa lagu arkaa jadeecada.
**findhicil** *m.l* 1. Geed quwaax dhuux adag oo leh laamo gaagaaban, qodxo dhaadheer, caleemo yaryar iyo asal. 2. Cunto la cunayo wax yar oo kaga hara ilkaha dhexdooda. 3. *(-illo, m.dh)* Qori yar oo cuntada ilkaha dhexdooda ku harta looga saaro.
**findhicilasho** *m.f.dh eeg* findhicilo.
**findhicilo** *f.g3* (**-ishay, -ilatay**) Findhicil ilko ka baxsasho.
**findhir** *f.g1* (**-ray, -rtay**) *ld* **fandhar.**
**findhiri** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **fandhar.**
**findhirid** *m.dh ld* **fandharid.**
**findhirin** *m.dh ld* **fandharid.**
**findhiris** *m.l ld* **fandharid.**
**findoob**[1] *m.l* Fin yaryar oo aan cudur ahayn oo dadka dhallinta yar wejigooda ka soo yaaca.
**findoob**[2] *m.l* (*daaw.*) Fin yar oo malax afka ku wata oo maqaarka ka soo baxa waxay noqon kartaa infekshin baktiiriyaad ee daloollada maqaarka oo xirmay iyo dufan ay soo daayeen qanjirrada xayrta ee maqaarka ku yaal.
**finiin**[1] *m.l* (**-nno,** *m.dh*) 1. Cadad yaryar oo meeshi ay ku dhegganaayeen xoog iyo dhaqso uga soo fuqay, ama uga soo ganmay. 2. Ciyaar carruureed ah dhaqxaan yaryar oo faraha lagu gamayo. *ld* **faniin**[1]**.**
**finiin**[2] *f.mg1* (**-nay, -ntay**) 1. Wax ordaya xoog uga dhicid. Tus. "Baabuurkii ayuu xoog uga finiinay". 2. Wax meeshii ay joogeen ama ku dhegganaayeen xoog uga soo go'id ama uga soo ganmid. Tus. "Dhagax baa soo finiinay". 3. Xoolo gaar u cararid. Tus. "Faras baa naga finiinay". *ld* **faniin**[2]**.**
**finiini** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Wax ordaya wax dul saaran ka ridid. 2. Wax sida biyo dhagax iwm xoog u firdhin. Tus. "Axmed baa biyo nagu finiiniyey". 3. Neef xooluuhu ku jirey ka cayrin. *ld* **faniini.**
**finiinid** *m.f.dh eeg* finiin[2]. *ld* **faniinid.**
**finiinin** *m.f.dh eeg* finiini. *ld* **faniinin, faniinis, finiinis..**
**finiinis** *m.l ld* **finiinin.**
**finiinsad** *m.l ld* **finiinsasho.**
**finiinsasho** *m.f.dh eeg* finiinso. *ld* **finiinsad, finiinsi.**
**finiinsi** *m.l ld* **finiinsasho.**
**finiinso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Wax badan oo wada jira oo ordaya, mid ka mid ah gooni u leexsasho.
**finixsad** *m.l ld* **finixsasho.**
**finixsasho** *m.f.dh eeg* finixso. *ld* **finixsad, finixsi.**
**finixsi** *m.l ld* **finixsasho.**
**finixso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Dood ama hadal hore oo loo qaadan waayey daba socosho.
**finjil** *f.g1* (**-ilay, -ishay**) Sabuul badar iniino ka fujin.
**finjilid** *m.f.dh eeg* finjil.
**finnaaq** *m.l.kh* F. ah: neef irmaan oo aan caano badan lahayn; baaqimo. *ld* **finnaaqo.**
**finnaaqo** *m.dh.kh ld* **finnaaq.**
**finnaaqsasho** *m.f.dh eeg* finnaaqso. *ld* **finnaaqsi.**
**finnaaqsi** *m.l ld* **finnaaqsasho.**
**finnaaqso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Neef baaqimo ah maalid.
**fintir** *m.l* (**fintir,** *m.dh*) (*bot.*) Geed yar oo jilicsan oo lug tool ah oo ubax qurxoon kor ku leh, hoosna buruq kuusan oo kulul oo xooluhu ku dhacaartaan waxna lagu dhayo; wamme.
**fiq** *m.dh* Buurta meesha ugu sarreysa. *ld* **fig.**
**fiqi**[1] *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) 1. Axkaamta laga soo qaatay Qur'aanka iyo xadiiska Nabiga. 2. Qof ku xeel dheer diinta islaamka.
**fiqi**[2] *f.g2* (**-iyay, -isay**) Cid hoos ula hadlid. *ld* **faqi.**
**fiqibburaale** *m.l* Nooc rooxaanta dadka ku dhacda ka mid ah.
**fiqid** *m.f.dh ld* **faqid.**
**fiqiduur** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Wadaad aan aqoon dheer u lahayn diinta kuna qaraabta.
**fiqin** *m.f.dh eeg* fiqi[2]. *ld* **faqin, faqis.**
**fir** *m.l* Cagaarka ka soo baxa meel laga guuray; fuf.
**fir**[1] *m.l* 1. Taxanaha abtirsiimada ee laga soo askumay. 2. Cagaarka ugu horreeya ee geedaha ka soo baxa. *ld* **firfir**[1]**.**
**fir**[2] *f.g1* (**-ray, -rtay**) 1. Timo, caw iwm feerid. 2. Geedo cagaar yar bixin.
**firaaqayn** *m.f.dh eeg* firaaqee.
**firaaqee** *f.g2* (**-qeeyay, -qaysay**) Firaaqo ka dhigid (meel).
**firaaqo** *m.dh* 1. Meel aan cidi joogin ama aan wax oollin. 2. Meel aan ciriiri ahayn.
**firaaqoobid** *m.f.dh eeg* firaaqow.
**firaaqow** *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) Firaaqo noqosho.
**firaari** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **feeraari.**
**firaarin** *m.dh ld* **feeraarin.**

**firaaris** *m.l ld* **feeraarin.**
**firaarsan** *f.mg4 ld* **feeraarsan.**
**firaarsanaan** *m.dh ld* **feeraarsanaan.**
**firaarsanaansho** *m.l/dh ld* **feeraarsanaan.**
**firaash¹** *m.l* **(-shyo/furshaan,** *m.dh*) 1. Joodari. 2. Maryaha, bustaha iwm ee la dul saaro joodariga. *ld* **furaash.**
**firaash²** *f.g1* **(-shay, -shtay)** Maro, buste iwm joodari dul saarid.
**firaashan** *f.mg4* **(-shnaa, -shnayd)** Wax la firaashay ahaansho.
**firaashid** *m.f.dh eeg* firaash².
**firaashnaan** *m.f.dh eeg* firaashan. *ld* **firaashnaansho.**
**firaashnaansho** *m.l/dh ld* **firaashnaan.**
**firasho** *m.f.dh eeg* firo².
**firayn** *m.f.dh eeg* firee.
**fircoon** *m.l* 1. Magac boqorradii Masaaridii hore. 2. F. ah: qof naxariis la'.
**firdhaad** *m.l* 1. Wax weyn oo qarxaday ama col jabay, waxa ka soo go'a ama ka soo yaaca. 2. Dad ama xoolo kala yaacid. *ld* **firdhad (1).**
**firdhad** *m.l ld* **Firdhaad; firdhasho.**
**firdhan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax wada jirey oo kala yaacay ahaansho.
**firdhanaan** *m.f.dh eeg* firdhan. *ld* **firdhanaansho.**
**firdhanaansho** *m.l/dh ld* **firdhanaan.**
**firdhasho** *m.f.dh eeg* firdho. *ld* **firdhad (2).**
**firdhi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Kala tuurtuurid; kala yaacin. *ld* **firiri.**
**firdhid** *m.f.dh eeg* firir². *ld* **firir¹, firirid.**
**firdhin** *m.f.dh eeg* firdhi. *ld* **firirin.**
**firdhis** *m.l* Barabaro yaryar oo midab ah oo neef cad oo xoolaha ku firirsan jirkiisa.
**firdhisan** *f.mg4* **(-snaa, -sanyd)** *ld* **firirsan.**
**firdhisnaan** *m.dh ld* **firirsanaan.**
**firdhisnaansho** *m.l/dh ld* **firirsanaan.**
**firdhiso** *m.dh* Xabbad gumuc firdha leh.
**firdho** *f.mg3* **(-dhaday, -dhatay)** Wax qarxaday ama col jabay, wax ka kala yaacid, ka soo go'id.
**firdowso** *m.dh* Siddeedda janno middood.
**fire** *m.l ld* **firin.**
**firee** *f.g2* **(-reeyay, -raysay)** 1. Wax firo u yeelid. 2. Waraaq turub oo gembisan dhanka kale u rogid. 3. Kala f.: wax meeshu u jeedey ma ahee meel kale u jeedin.
**fireyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Haad turub geddisasho.
**firfir¹** *m.l* 1. Burcad yaryar oo caanaha marka la lulo kor sabbeeya. 2. F. ah: caano la lulay oo firfir yeeshay. 3. Dhidid f. ah: dhidid kala googo'an oo oogada nafleyda ka yimaad. 4. *ld* **fir¹.**
**firfir²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Caano la lulay firfir yeelasho.
**firfircoon** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof hawl iwm u dhiifoon ahaansho.
**firfircoonaan** *m.f.dh eeg* firfircoon. *ld* **firfircoonaansho, firfircooni.**
**firfircoonaansho** *m.l/dh ld* **firfircoonaan.**
**firfircooni** *m.dh ld* **firfircoonaan.**
**firfirid** *m.f.dh eeg* firfir².
**firgad¹** *m.l ld* **fargasho.**
**firgad²** *m.dh ld* **fargad².**
**firgasho** *m.dh ld* **fargasho.**
**firgo** *f.mg3* **(-gaday, -gatay)** *ld* **fargo.**
**firi** *m.dh* Abuur, iniin.
**firid** *m.f.dh eeg* fir².
**firiimaale** *m.l* (*bot.*) Geed gaab aan qodax lahayn oo leh laamo dhuudhuuban kana mid ah dhirta daawada.
**firiiric** *m.l* Nabarro yaryar oo jirka dadka ka soo baxa waqtiyada kulaylka ah; roobsugow. *ld* **furuuruc.**
**firijideer** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Qaboojiye. *ld* **firijiteer.**
**firijiteer** *m.l ld* **firijideer.**
**firikhi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Is f.: Qof dadka iskalaweyn noqosho. *ld* **fidhikhi.**
**firikhin** *m.f.dh eeg* firikhi. *ld* **fidhikhin.**
**firiley** *m.dh* 1. Meseggo. 2. Badar.
**firimbi** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) Aalad yar oo bir ama caag ah oo leh laba dalool oo marka la afuufo sii daysa foori dheer. *ld* **firinbi.**
**firin** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) Qori yar oo dhuuban oo ilig ama ka badan leh, badi ahaanna xardhan oo timaha lagu feero. *ld* **fire.**
**firinbi** *m.l ld* **firimbi.**
**firindiglee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** *ld* **farandullee.**
**firindigleyn** *m.dh ld* **farandulleyn.**
**firindigleys** *m.l ld* **farandulleyn.**
**firindiglo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) *ld* **farandulle.**
**firinfirle** *m.l* Neef mar hore dhalay oo caano yareeyay oo aan la caweysimin ee geeljiruhu fiidka hore maalo; juno.
**firiqo** *m.l/dh* **(-ooyin,** *m.l*) Wiil yar ama gabar yar oo anshax xun.
**firiqsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **filiqsan.**
**firiqsanaan** *m.dh ld* **filiqsanaan.**
**firiqsanaansho** *m.l/dh ld* **filiqsanaan.**
**firir¹** *m.l* 1. Cadad ama dhibco yaryar oo ka soo faniinay wax is haystay ama qarxay. 2. *ld* **firdhid.**
**firir²** *f.mg1* **(firdhay/firiray, firirtay; -rdhi/-riri)** F./kala f.: wax wada jirey kala yaacid.

**firiri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **firdhi.**
**firirid** *m.dh ld* **firdhid.**
**firirin** *m.dh ld* **firdhin.**
**firirsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax wada jirey oo kala yaacay ahaansho. *ld* **firdhisan.**
**firirsanaan** *m.f.dh eeg* firirsan. *ld* **firdhisnaan, firdhisnaansho, firirsa-naansho.**
**firirsanaansho** *m.l/dh ld* **firirsanaan.**
**firo¹** *m.dh* 1. Wax jajabay oo habaasoobey oo dabayshu qaaddo; saxar, boor. 2. Nooc ka mid ah ciyaarta turubka oo lagu khammaaro.
**firo²** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** Timo iwm feerasho.
**firoobid** *m.f.dh eeg* firow.
**firow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** 1. Wax firo yeelasho. 2. Waraaq turub oo gembisan dhanka kale isu geddiyid.
**firqo** *m.dh* Dad koox ah; horin.
**firqoon** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Nafley orgeysan ahaansho (ariga, lo'da iwm).
**firqoonaan** *m.f.dh eeg* firqoon. *ld* **firqoonaansho.**
**firqoonaansho** *m.l/dh ld* **firqoonaan.**
**firshaysan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax firshoobay ahaansho (degaan).
**firshaysnaan** *m.f.dh eeg* firshaysan. *ld* **firshaysnaansho.**
**firshaysnaansho** *m.l/dh ld* **firshaysnaan.**
**firsho** *m.dh* 1. *(-ooyin, m.l) ld* **farsho.** Waab alaabo kala geddisan lagu iibiyo. 2. Degaan aan bacrin ahayn.
**firshoobid** *m.f.dh eeg* firshow.
**firshow** *f.mg1* **(-oobay, -oowday; -oobi)** Firsho noqosho (degaan).
**firxad** *m.l ld* **firxasho.**
**firxasho** *m.f.dh eeg* firxo. *ld* **firxad.**
**firxo** *f.mg3* **(-xaday, -xatay)** 1. Si aan nidaamsanayn u cararid. 2. Kala f.: wax wada jirey meelo kala duwan u kala cararid.
**fisika** *m.dh ld* **fiisiko.**
**fisikada qaraamiga** *m.l* (*fiis.*) Qaybaha fisikiska ee soo jireenka ahaa ilaa qarnigii 19aad, ka hor aragtida kuwaantum iyo u-eegidda intaan la ogaan. F. q.u waxa ay badanaa ku dhisnayd mekaanikada niyuutan iyo aragtida birlabdanabeedka ee Jaymis Maakiswel.
**fisikis** *m.l ld* **fiisiko.**
**fisiko** *m.dh ld* **fiisiko.**
**fisiq** *m.l ld* **fisqi.**
**fisiyooloji** *m.l* (*baay.*) Barashada shaqooyin-ka dhismayaasha iyo dariiqooyinka bayo-kiimikeed ee ka dhaca dhismayaasha iyo noolaha guud ahaanba.
**fisqi** *m.l* Falal xun oo aan diinta iyo dhaqankuba oggolayn. *ld* **fisiq, fusqi, fusuq.**
**fitaax¹** *m.l* 1. Wax aan ciriiri ahayn. 2. *ld* **fitaaxid.**
**fitaax²** *f.mg1* **(-xay, -xday)** Wax waasac noqosho. *ld* **fataax².**
**fitaaxi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax ballaarin. *ld* **fataaxi.**
**fitaaxid** *m.f.dh eeg* fitaax². *ld* **fataax¹, fataaxid, fitaax¹.**
**fitaaxin** *m.f.dh eeg* fitaaxi. *ld* **fataaxin.**
**fitaaxsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la fitaaxiyey ahaansho (xero). *ld* **fataaxsan.**
**fitaaxsanaan** *m.f.dh eeg* fitaaxsan. *ld* **fataaxsanaan, fataaxsanaansho, fitaax-sanaansho.**
**fitaaxsanaansho** *m.l/dh ld* **fitaaxsanaan.**
**fitamiin** *m.l.u* **(-no,** *m.dh***)** Qayb ka mid ah nafaqooyinka cuntada laga helo oo jirka ka shaqaysiisa. *ld* **faytamiin.**
**fitilig** *m.dh* 1. *(-go, m.l)* Xarig yar, guntin leh oo ka laallaada dabinka oo inta godka la geliyo garangarta iyo dhidibku isuhayaan. 2. *(sh.r)* F. dheh: si dhegdheg ah u dhaqaaqidda ama isu rogidda.
**fix** *m.dh.sh.r* Qosol f. la dheh: aad u qoslid.
**fixlayn** *m.f.dh eeg* fixlee.
**fixlee** *f.mg2* **(-leeyay, -laysay)** Aad u qoslid.
**fiyooliin** *m.l* (*muus.*) Nooc ka mid ah qalabka muusikada.
**fiyoor** *m.l* **(-ro,** *m.dh***)** (*juqr.*) Bad-jiid dheer oo dhuuban oo gala dhulka xeebta badda, kaas oo leh dhinacyo tiiradoodu ay taagantahay.
**fog** *f.mg4* **(-gaa, -gayd)** 1. Wax durugsan ahaansho. 2. Ka f.: wax, wax kale ka durugsan ahaansho.
**fogaad** *m.l ld* **fogaansho.**
**fogaan¹** *m.f.dh eeg* fog. *ld* **fogaansho.**
**fogaan²** *m.dh* (*xis.*) Summad d. Dhererka xarriijin u dhexeysa laba barood, xarriiqood sallax iwm. Tusaale ahaan, f.ta u dhexeysa laba xarriiqood oo barbarro ah waa dhererka xarriijin qotanta ee isku xirta labadooda; halbegga caalamiga ah ee f.ta waa mitir (m.).
**fogaansho** *m.l/dh eeg* fogow. *ld* **Fogaan; fogaan.**
**fogaan-xagleedka u dhexaysa laba barood** *m.dh* (*xis.*) Fogaanta u dhexaysa laba barood marka laga cabbiro xagasha u dhexeysa laba xarriqood oo mara baraha iyo bar tixraac oo wadaag ah. Tusaale ahaan fogaan xagleedka u dhexeya baraha A iyo B iyada oo loo eegayo barta T waa xagasha ATB.
**fogee** *f.g2* **(-geeyay, -geysay)** 1. Cid ama wax meel durugsan geyn. 2. Cid shisheeyenimo ula dhaqmid.
**fogeyn** *m.f.dh eeg* fogee.

**fogow** *f.mg3* **(-gaaday, -gaatay)** Meel durugsan tegid.

**folkaano** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** (*jool.*) Dhul qaab toobineed leh oo ku yaal oogada dhulka oo ay samaysay maagma xoog ugu soo baxay oogada dhulka; dhadhaab dhalaashan, ama laarfa, ayaa ugu dambeynta soo baxa, oo marmarka qaarkood leh qarax xoog leh, burbur dhadhaabeed iyo dambas ayaana hawada u baxa. Soo bixidda laarfaha, ama qaraxyada ayaa inta badan ka dhiga f. ney yeelato qaabka kur-toobineed ama buur, kaddibna si tartiib ah ayay dhismayaal u sameeyaan waxyaalihii soo baxay, kasoo si aadna u qaro weyn uguna tuulma hareeraha daloolka. F.oyinka sida badan badaha agtooda ayay ku suganyihiin. Folkaanku wuxuu noqon karaa: mid nool, mid hurda ama mid aan noolaynba oon dib dambe u qarxaynin.

**foloora** *m.dh* (*juqr.*) Nafleyda dhirta ee gobol ama kal jiyoolojiyeed. Foloora wuxuu la xiriira erayga foona oo loo isticmaalo nafleyda xayawaanka.

**fongor**[1] *m.dh* 1. Dabci xumi qof leeyahay. 2. Summad xoolaha lagu dhigo. 3. *ld* **fangar 1.** Meel wax ka go'een daloolka ay yeelato.

**fongor**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Cid takoorid. 2. Wax dalool u yeelid.

**fongoran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** 1. Wax la fongoray ahaansho. 2. *ld* **fangaran.** Wax cad ka maqanyahay ahaansho.

**fongorid** *m.f.dh eeg* fongor[2].

**fongornaan** *m.f.dh eeg* fongoran. *ld* **fongornaansho.**

**fongornaansho** *m.l/dh ld* **fongornaan.**

**fontaano** *m.dh ld* **foontaano.**

**fooc**[1] *m.l* **(-cyo,** *m.dh***)** Dhul, jir iwm. wax ka soo taagan.

**fooc**[2] *f.mg1* **(-cay, -cday)** 1. Wax siman kor u soo kuusmid. 2. Abuur dhul kasoo bixid.

**foocaar** *m.dh* 1. Saddexda xiddigood oo godintu ka samaysantahay. 2. Meesha doonyaha iyo maraakiibta lagu xiro si aan dabayshu u qaadin.

**fooci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax kor u soo kuusid. 2. Jago ka qaadid (qof).

**foocid** *m.f.dh eeg* fooc[2].

**foocin** *m.f.dh eeg* fooci.

**fooc-lalmada** *m.l* **(-cyo ...,** *m.l***)** (*daaw.*) Fooc, sida badan san, oo ka baxa xuubka malaaska. Sida badan waxa laga helaa sanka iyo daaloollada kale oo sanka xiga, wuxu keenaa awdid, daloollada, infekshin muddo dheer iyo sandareer.

**foocsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax soo foocay ahaansho.

**foocsanaan** *m.f.dh eeg* foocsan. *ld* **foocsanaansho.**

**foocsnaansho** *m.l/dh ld* **foocsanaan.**

**food** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** 1. Timaha intooda hore ee wejiga korkiisa ku beegan. 2. F. u reeb: timo yar oo loogu reebo madaxa carruurta, siiba gabdhaha, meel wejiga korkiisa ku beegan. 3. Aqal soomaaliga meesha irridda korkeeda ku beegan.

**foodcadde** *m.l* (*bot.*) Geed-nagaar, wada cad, leh bul weyn oo jilicsan oo dhiigga nabarrada ka socda lagu joojiyo.

**foodcase** *m.l* Geed ubax cas leh oo geela iyo ariguba daaqiisa jecelyihiin.

**fooddad** *m.l/dh* **(-do,** *m.l***)** Garbasaar.

**foodgoo** *f.g2* **(-ooyay, -ooysay)** Gabarnimo ku aroosid.

**foodgooyo** *m.dh* 1. Wax foodda sare laga jaro. 2. *ld* **foodgoyn.**

**foodgoyn** *m.f.dh eeg* foodgoo. *ld* **foodgooyo (2).**

**foodi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Isu f.: laba wax ama ka badan isbarbardhigid.

**foodin** *m.f.dh eeg* foodi.

**foodley** *m.dh* Gabar yar oo aan weli qaangaarin; dhoocil.

**foodsaar**[1] *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** 1. Raar aqalka miyiga wejiga hore laga saaro. 2. Gabbaad. 3. *ld* **foodshareer.** Maro haweenku wejiga saartaan. 4. *ld* **foodsaarid.**

**foodsaar**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Wax kafool kafool uga hor tegid. 2. Meel ku gabbasho.

**foodsaarid** *m.f.dh eeg* foodsaar[2]. *ld* **foodsaar**[1] **(4).**

**foodshareer** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** 1. *ld* **foodsaar 1 (3).** 2. Timaha foodda oo inta salxanyaha soo dhaafa wejiga yareeya oo foolxumeeya; wejiga qaarkiisa kore oo aan dadku badanaa timo ku lahayn, timo ka baxa.

**foof**[1] *m.l* 1. Xoolo daaq doonad ah. 2. Meesha xooluhu daaqaan. 3. Inta u dhexeysa xerada iyo daaqsinta. 4. Kadin geel ah. 5. Daaq. 6. *ld* **foofid.** *ld* **soof**[1]**.**

**foof**[2] *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Xoolo daaq doonasho. *ld* **soof**[2]**.**

**foofi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Xoolo daaq geyn. *ld* **soofi.**

**foofid** *m.f.dh eeg* foof[2]. *ld* **foof**[1] **(6), soof**[1]**, soofid.**

**foofin** *m.f.dh eeg* foofi. *ld* **foofis, soofin, soofis.**

**foofis** *m.l ld* **foofin.**

**foofiye** *m.l* (**-yayaal**, *m.l/dh*) (*baay.*) Meel yar oo diisan oo ku taalla badhtanka qaybta dambe ee natiinaha qaar ka mid ah lafdhabarleyda. Waa meesha ugu muhiimsan ee uu ku soo dhaco ilaysku, waana halka aasaaska u weyn ee ragga. Waxa laga helaa qorratada, qaar ka mid ah shimbiraha iyo garadleyda ay ku jiraan dadku.
**foofsad** *m.l ld* **foofsasho.**
**foofsasho** *m.f.dh eeg* foofso. *ld* **foofsad, foofsi, soofsad, soofsasho, soofsi.**
**foofsi** *m.l ld* **foofsasho.**
**foofso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Xoolo daaq geysasho. *ld* **soofso.**
**foog** *m.dh* 1. F.ta/berri f.ta: maalinta gelinkeeda hore; subax. 2. Berri.
**foogan** *f.mg4* (**-gnaa, -gnayd**) Wax soo taagan oo aan meel laga maro lahayn ahaansho.
**foognaan** *m.f.dh eeg* foogan. *ld* **foognaansho.**
**foognaansho** *m.l/dh ld* **foognaan.**
**foohaar** *m.l* Xarrago dhar waaweyn loo qaato oo is tustus iyo kibir ku jiraan.
**foohaari** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Is f.: xarrago iyo isweyneyn dhar waaweyn u qaadasho oo dadka is tustusid.
**foohaarin** *m.f.dh eeg* foohaari.
**foojig** *f.mg4* (**-gaa, -gayd**) *ld* **feeyig.**
**foojigaan** *m.dh ld* **feeyigaan.**
**foojigaansho** *m.l/dh ld* **feeyigaan.**
**foojigan** *f.mg4* (**-gaa, -gayd**) *ld* **feeyig.**
**foojignaan** *m.dh ld* **feeyigaan.**
**foojignaansho** *m.l/dh ld* **feeyigaan.**
**fookh** *m.l ld* **fooq.**
**fookhad** *m.dh* Ur udgoon oo ka soo baxa cunto geedeysan oo bisil ama la bisleynayo.
**fookhadayn** *m.f.dh eeg* fookhadee.
**fookhadee** *f.g2* (**-deeyay, -daysay**) Cunto fookhad u yeelid.
**fool¹** *m.l* (**-lal**, *m.l*) 1. Weji. 2. Afarta ilig ee dhoollaha u dhexeeya midkood. 3. Jiko. 4. Toos; horay.
**fool²** *m.dh* Dareen xanuun leh oo dheddigga qabta marka ay umulayaan.
**fool³** *m.dh* (*daaw.*) Qabashooyin isku xig xiga oo dhallaan iyo mandheer uga soo baxaan ilma-sidaha naag xaamilad ah.
**fool⁴** *f.mg1* (**-oolay, -ooshay**) 1. Ka f.: dhibaato iwm ka gudbid. 2. Ka f.: karti dheeraad ah cid kaga rayn.
**foolad** *m.l ld* **foolasho.**
**foolasho** *m.f.dh eeg* foolo. *ld* **foolad.**
**foolaxgooddi¹** *m.l ld* **falaxgooddiyid.**
**foolaxgooddi²** *f.g1/2* (**-iyay, -iday/-isay; -iyi**) *ld* **falaxgooddi².**
**foolaxgooddin** *m.dh ld* **falaxgooddiyid.**
**foolaxgooddis** *m.l ld* **falaxgooddiyid.**
**foolaxgooddiyid** *m.dh ld* **falaxgooddiyid.**
**foolaxgootayn** *m.f.dh eeg* foolaxgootee.
**foolaxgootee** *f.mg2* (**-teeyay, -taysay**) U f: cid u faanid.
**foolbaxo** *f.mg3* (**-xday, -xatay**) Fooltagid.
**foolbaxsad** *m.l ld* **foolbaxsasho.**
**foolbaxsasho** *m.f.dh eeg* foolbaxso. *ld* **foolbaxsad, foolbaxsi.**
**foolbaxsi** *m.l ld* **foolbaxsasho.**
**foolbaxso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) 1. Bun marsasho. 2. Foolcararid.
**foolbeenaad** *m.dh ld* **foo***ld***iin.**
**foolcarar¹** *m.l* Naasley foolanaysa oo xanuun la luntay. *ld* **foolcararid.**
**foolcarar²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Naasley xanuun la cararid.
**foolcararid** *m.f.dh eeg* foolcarar². *ld* **foolcarar¹.**
**fooldhabasho** *m.f.dh eeg* fooldhabo.
**fooldhabo** *f.g3* (**-btay, -batay**) Bun la dubay jirka marsasho.
**fooldhaq¹** *m.l* 1. F. ah: biyo yar oo wejiga lagu dhaqo. 2. *ld* **fooldhiqid.**
**fooldhaq²** *f.mg1* (**-qay, -qday; -dhiqi**) U f.: cid wejiga u dhaqid.
**fooldhaqasho** *m.f.dh eeg* foodhaqo.
**fooldhaqo** *f.g3* (**-qday, -qatay**) Weji mayrasho.
**fooldhaw** *m.l* Bun la dubay oo jirka la marsado.
**fooldhiqid** *m.f.dh eeg* fooldhaq². *ld* **foo***ld***haq¹** (2).
**fooldiin** *m.l* Xanuun fooleed qabta dheddigoodka dhalaya marka ay soo sid dhoweeyaan. *ld* **foolbeenaad.**
**foolhallaabid** *m.f.dh eeg* foolhallow². *ld* **foolhallow¹** (2), **fooltag¹, fooltegid.**
**foolhallow¹** *m.l* 1. Dheddig foolanaya oo xanuun la lumay. 2. *ld* **foolhallaabid.**
**foolhallow²** *f.mg1* (**-laabay,-lowday; -laabi**) Dheddigood foolanaya xanuun la lumid. *ld* **fooltag².**
**fooli** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Dheddig foolanaya ilaalin.
**foolid** *m.f.dh eeg* fool⁴.
**foolin** *m.f.dh eeg* fooli . *ld* **foolis.**
**foolis** *m.l ld* **foolin.**
**foolkaano-dambaseed** *m.l* (**-dyo**, *m.dh*) (*jool.*) Qurubyo yaryar oo laarfa, oo badanaa leh qaab goobo, kaasoo dibadda u soo tuurtay foolkaano iyadoo dareere ah, adkaanaysana markey soo dhacdo.
**foolmaroodi** *m.l* Labada ilig ee dhaadheer ee maroodiga gafuurkiisa ka taagan.

**foolnugayl** *m.l* 1. Cabsi badi qof leeyahay. 2. Xishood badi qof leeyahay.
**foolnuglaan** *m.f.dh eeg* foolnugul. *ld* **foolnuglaansho.**
**foolnuglaansho** *m.l/dh ld* **foolnuglaan.**
**foolnugul** *f.mg4* **(-glaa, -glayd)** 1. Wax cabsi badan ahaansho. 2. Wax xishood badanahaansho.
**foolo** *f.mg3* **(-ooshay, -oolatay)** Fooldareemid.
**foolshareer** *m.l* Timo wejiga qofka qaybtiisa sare ka soo baxa.
**foolt** *m.l* (*fiis.*) Summad V. Halbeegga caalamiga ee keyd faraqa ama xoogga danab wadidda (x.d.w.), waxaana loo qeexaa keyd faraqa u dhexeeya laba barood oo ku yaalla gudbiye sida qulqul danab oo le'eg hal ambiyeer, marka awoodda ku baxday laba barood inta u dhexeysa ay tahay hal waat. Waxa loogu magac daray aqoonyahankii Alisaandaroo Foolt.
**fooltag¹** *m.l ld* **foolhallaabid.**
**fooltag²** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** *ld* **foolhallow².**
**foolt-beege** *m.l* **(-gayaal,** *m.l/dh*) (*fiis.*) Qalab lagu cabbiro xaddiga keyd faraqa ee u dhexeeya laba barood. F. waxaa mareegta loogu xidhaa barbarro.
**fooltegid** *m.dh ld* **foolhallaabid.**
**fooltub¹** *m.l* Yuur ka muuqata qof wejigiisa marka uu xanaaqo. *ld* **fooltubid.**
**fooltub²** *f.mg1* **(-bay, -btay)** Weji yuur ka muujin.
**fooltubid** *m.f.dh eeg* fooltub². *ld* **fooltub¹.**
**foolwaa** *m.l* (*xis.*) Xaddi leh laxaad, hase yeeshee aan lahayn jiho. Barbar dhig leeb.
**foolwanaagsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax qurxoon ahaansho.
**foolwanaagsanaan** *m.f.dh eeg* foolwanaagsan. *ld* **foolwanaagsaansho.**
**foolwanaagsanaansho** *m.l/dh ld* **foolwanaagsanaan.**
**foolxumaan** *m.f.dh eeg* foolxun. *ld* **foolxumaansho, foolxumi, foolxumo.**
**foolxumaansho** *m.l/dh eeg* foolxumow. *ld* **foolxumaan.**
**foolxumi** *m.dh ld* **foolxumaan.**
**foolxumo** *m.dh ld* **foolxumaan.**
**foolxumow** *f.mg3* **(-maaday, -maatay)** Wax foolxun noqosho.
**foolxun** *f.mg4* **(-umaa, -umayd)** Wax aan qurxoonayn ahaansho.
**foon** *m.l* Weel muggiisa wax lagu rido, oo la buuxsho, ama la miiso, wax lagu sii daro oo laga taalleeyo; cunnada weelka qarkiisa madaxa kala baxda oo fooca ah.
**foona** *m.dh* (*juqr.*) Nafleyda xayawaanka ee gobol ama kal jiyoolojiyeed. Foona waxay la xiriirtaa erayga foloora oo isna loo isticmaalo nafleyda dhirta. *ld* **fawna.**
**foondhaaf¹** *m.l.kh* F. ah: weel qaadkiisa badar ka badan lagu shubay.
**foondhaaf²** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Wax muggiisa badar ka badan lagu shubay noqosho (weel).
**foondhaafi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax muggiisii badar ka badan ku shubid (weel).
**foondhaafid** *m.f.dh eeg* foondhaaf².
**foondhaafin** *m.f.dh eeg* foondhaafi. *ld* **foondhaafis.**
**foondhaafis** *m.l ld* **foondhaafin.**
**foontaano** *m.dh* Dar dhis ah oo dhexda ku leh ilo kor biyo u sayraya ayadoo isla darka biyuhu ku soo noqonayaan. *ld* **fontaano, funtaano.**
**fooq** *m.l* **(-qaq,** *m.ll***-qyo,** *m.dh*) Guri, guri kale ka dul dhisan; dabaq. *ld* **fookh.**
**foor** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Ciyaar turub, dubnad iwm cid uga dhicid.
**foorad** *m.dh* Hal mar oo qof ciyaar turub, dubnad iwm. looga dhaco. *ld* **fooro.**
**foorar¹** *m.l ld* **foororid.**
**foorar²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** *ld* **fooror².**
**foorari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **foorori.**
**foorarid** *m.dh ld* **foororid.**
**foorarin** *m.dh ld* **foororin.**
**fooraris** *m.l ld* **foororin.**
**foorarsad** *m.l ld* **foororsasho.**
**foorarsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **foororsan.**
**foorarsanaan** *m.dh ld* **foororsanaan.**
**foorarsanaansho** *m.l/dh ld* **foororsanaan.**
**foorarsasho** *m.dh ld* **foororsasho.**
**foorarsi** *m.l ld* **foororsasho.**
**foorarso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** *ld* **foororso.**
**foore** *m.l* Dabayl dhaxan badan oo habeenkii soo dhacda.
**foori¹** *m.dh* Dhawaaq yeera marka bushimaha laysu dhaweeyo oo neef xoog leh la afuufo.
**foori²** *f.mg1/2* **(-ryay, -iday/isay; -ryi)** Bushimaha oo laysu dhoweeyo oo neef xooggan lagu afuufo cod ka yeerin.
**foorid** *m.f.dh eeg* foor. *ld* **fooris.**
**fooridhiileyn** *m.f.dh eeg* fooridhiillee.
**fooridhiille** *m.dh* Foori si degdeg ah geela loogu kiciyo.
**fooridhiillee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Si degdeg ah geel foori ugu kicin.
**fooriggaalle** *m.l* 1. Foori gaar ah oo geela lagu dheelmo. 2. Foori qofka faraxsani ku maararoobo.
**fooriggaallee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Foori gaalle samayn.

**fooriggaalleyn** *m.f.dh eeg* fooriggaallee.
**foorin** *m.dh ld* **fooryid.**
**fooris** *m.dh ld* **foorid.**
**foormaliin** *m.dh* (*kiim.*) Milan ka kooban biyo iyo 40% oo "formaldehyde" ah loona isticmaalo jeermidile (sterilization) ama dhajiye (fixative) gaar ahaan qaybta cudur barashada (pathology) waxaana lagu dilaa "antharax spores".
**foorno** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Tinaarka rootiga lagu dubo.
**fooro** *m.dh ld* **foorad.**
**fooror**[1] *m.l* 1. Iyadoo la taaganyahay qaarka sare oo hoos loo laallaadiyo. 2. *ld* **foororid.**
**fooror**[2] *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Iyadoo la taaganyahay qaarka sare hoos u laallaadin. *ld* **foorar**[2]**.**
**foorori** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax madaxiisa hoos marin. *ld* **foorari.**
**foororid** *m.f.dh eeg* fooror[2]. *ld* **foorar**[1]**, foorarid, fooror**[1] **(2).**
**foororin** *m.f.dh eeg* foorori. *ld* **foorarin, fooraris, foororis.**
**foororis** *m.l ld* **foororin.**
**foororsad** *m.l ld* **foororsasho.**
**foororsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) 1. Wax la foorariyey ahaansho. 2. Wax madaxa loo hoos mariyey ahaansho. *ld* **foorarsan.**
**foororsanaan** *m.f.dh eeg* foororsan. *ld* **foorarsanaan, foorarsanaansho, foororsanaansho.**
**foororsanaansho** *m.l/dh ld* **foororsanaan.**
**foororsasho** *m.f.dh eeg* foororso. *ld* **foorarsad, foorarsasho, foorarsi, foororsad.**
**foororsi** *m.l ld* **foororsasho.**
**foororso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Iyadoo la taaganyahay qaarka sare hoos u laallaadsasho. *ld* **foorarso.**
**fooryid** *m.f.dh eeg* foori[2]. *ld* **foorin.**
**foos** *m.l* (**-sas** *m.l*) 1. Dad badan oo hubaysan. 2. F. ah: qofka qaybinaya turubka qofka ku xiga ee midig ka jira.
**foosil** *m.l* (**-lo,** *m.dh*) (*jool.*) Hadhaaga ama raadadka ka sii muuqda raqda noole hore u jiri jirey.
**foosto** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) *ld* **fuusto.**
**footon** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) (*fiis.*) Saxar leh cuf neg oo le'eg eber, kana kooban kuwaantam kaah birlab-danabeed. F.ka waxa kale oo lagu tilmaamaa halbeeg tamar oo le'eg hf, taas oo ah ay tahay madoorsoomaha blaank iyo f oo ah rakaadka kaahinta oo lagu cabbiro Heertis. F.nadu waxa ay ku socdaan xawaaraha ileyska.
**footoobeegid** *m.dh* (*fiis.*) Barashada kaahinta la arko, gaar ahaan xisaabinta iyo cabbiraadda itaalka iftiimeed, falaqaska iftiimeed iwm. Xaaladaha qaarkood, xisaabinta f.du waxa ay gaartaa ilaa hirarka birlab-danabeedka ee casaan-hoosaadka iyo altaraafiyooletka.
**footoosintasis** *m.l* (*baay.*) Dariiqadda kiimikeed ee ay dhirta cagaarani ku samaystaan iskudhisyo orgaanikeed iyaga oo ka samaysanaya kaarboon laba ogsaydh, biyo iyo ilays.
**foox** *m.l* Xabag laga helo geedaha qaarkood, sida maydiga oo loo shito udgin; beeyo; luubaan.
**fooxaalli**[1] *m.l* 1. Geesinnimo been ah oo la muujiyo. 2. Cagajuglayn been ah oo la muujiyo.
**fooxaalli**[2] *f.mg1/2* (**-iyay, -iday/isay; -iyi**) 1. Geesinnimo been ah muujin. 2. Cagajuglayn been ah muujin.
**fooxaallin** *m.dh ld* **fooxaalliyid.**
**fooxaalliyid** *m.f.dh eeg* fooxaalli[2]. *ld* **fooxaallin.**
**fooxi** *f.g/mg2* (**-iyay, -isay**) 1. *(f.g)* Foox shidid. 2. *(f.g)* Foox ka faallin. 3. *(f.mg)* Cabsasho.
**fooxin** *m.f.dh eeg* fooxi. *ld* **fooxis.**
**fooxis** *m.l ld* **fooxin.**
**fooxiso** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Haweeney fooxa ka faallisa.
**fooxiye** *m.l* Nin fooxa ka faalliya.
**fooxle** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) Wadaad joogto ahaan u fooxiya.
**fosforas** *m.l* (*kiim.*) Curiye bir ma ahe oo adke ah aadna u firfircoon; waana curiyaha labaad ururka V ee tusaha kalgalka.
**fowliil**[1] *m.l* Soo foocsanaan ama iin ku taal shay siman ama sulux ah. *ld* **fowriir**[1]**.**
**fowliil**[2] *f.mg1* (**-iilay, -iishay**) Wax siman ama sulux ah ka soo foocsanaansho. *ld* **fowriir**[2]**.**
**fowliilid** *m.f.dh eeg* fowliil[2]. *ld* **fowriirid.**
**fowriir**[1] *m.l ld* **fowliil**[1]**.**
**fowriir**[2] *f.mg1* (**-ray, -rtay**) *ld* **fowliil**[2]**.**
**fowriirid** *m.dh ld* **fowliilid.**
**fud** *m.l* (**-dad,** *m.l*) Kuus ciid ah oo is haysta.
**fudayd** *m.l* 1. Culaysyaraanta wax leeyihiin. 2. Dabci wax ka fiirsasho la'aaneed oo qof ku sifoobo. 3. *ld* **fududaan.** Firfircooni.
**fudaydi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **fududee.**
**fudaydin** *m.dh ld* **fududayn.**
**fudaydsad** *m.l ld* **fududaysasho.**
**fudaydsasho** *m.dh ld* **fududaysasho.**
**fudaydsi** *m.l ld* **fududaysasho.**
**fudaydso** *f.g3* (**-saday, -satay**) *ld* **fududayso.**
**fud-barafeed** *m.l* (*fiis.*) Cadad biyo fadhiista ah oo ku samaysma dhulka dushiisa, marka

heerkulka hawadu uu hoos u dhaco ilaa iyo ka hoos.
**fudfudayd** *m.l ld* **fududaan.**
**fudfudud** *f.mg4* **(-daa, -dayd)** *ld* **fudud.**
**fudud** *f.mg4* **(-daa, -dayd)** 1. Wax aan cuslayn ahaansho. 2. Wax sahlan ahaansho. 3. Wax fadaq ah ahaansho. 4. Wax firfircoon ahaansho. *ld* **fudfudud.**
**fududaan** *m.f.dh eeg* fudud. *ld* **fudayd, fudfudayd, fududaansho.**
**fududaansho** *m.l/dh eeg* fududow. *ld* **fududaan.**
**fududayn** *m.f.dh eeg* fududee. *ld* **fudaydin.**
**fududaysad** *m.l ld* **fududaysasho.**
**fududaysasho** *m.f.dh eeg* fududayso. *ld* **fudaydsad, fudaydsasho, fudaydsi, fududaysad.**
**fududaysi** *m.l ld* **fududaysasho.**
**fududayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** 1. Wax culus fudayd ka dhigasho. 2. Wax adag sahal ka dhigasho. *ld* **fudaydso.**
**fududee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** 1. Wax fudayd ka dhigid. 2. Wax sahal ka dhigid. *ld* **fudaydi.**
**fududow** *f.mg3* **(-daaday, -daatay)** 1. Wax fudayd noqosho. 2. Wax sahal noqosho. 3. Qof fadaq noqosho. 4. Qof wax firfircoon noqosho.
**fudul** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** Bur, ciid, sokor iwm ah oo is haysta.
**fuf**[1] *m.l* Dhir la jaray ama la daaqay fiidda ka soo baxda iyadoo aan roob ku di'in.
**fuf**[2] *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Dhir la jaray ama la daaqay iyadoo aan roob ku di'in fiid bixin.
**fufid** *m.f.dh eeg* fuf[2].
**fujaan** *m.l* **(-nno/fanaajiin/faraajiin,** *m.dh***)** Weel yar oo dheg leh oo sida badan dhoob ka samaysan oo dareeraha lagu shubto. *ld* **fijaan.**
**fujaas**[1] *m.l ld* **fajaas**[1]**.**
**fujaas**[2] *f.g1* **(-say, -stay)** *ld* **fajaas**[2]**.**
**fujaasid** *m.dh ld* **fajaasid.**
**fuji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax meel ku dheggan rujin. 2. Dharbaaxo f.: qof dhabanaanayn.
**fujin** *m.f.dh eeg* fuji.
**fujisasho** *m.dh ld* **fuqsasho.**
**fujiso** *f.g3* **(-stay, -satay)** *ld* **fuqso.**
**fujo** *m.dh* 1. Ijaar la siiyo cid lagula heshiiyey hawl fulinteedu muddo soconayso. 2. *ld* **fajo.**
**ful** *f.mg1* **(-ulay, -ushay)** 1. Xoolo wabax ah ama dhaan cokan ceel ka tegid. 2. Hawl ama arrin hirgelid.
**fulaaliso** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** (*dii.*) Ducooyin la akhriyo ama cashar la qoro marka haweenay foolanaaysaa sahal u dhali weydo. *ld* **falaaliso.**
**fulabbaji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Falal cid lagu cabsigelinayo samayn.
**fulabbajin** *m.f.dh eeg* fulabbaji. *ld* **fulab-bajis.**
**fulabbajis** *m.l ld* **fulabbajin.**
**fulannimo** *m.dh ld* **fuleynnimo.**
**fule** *m.l ld* **fuley.**
**fuley** *m.l* **(-yo,** *m.dh***)** Qof cabsi badan.
**fuleynnimo** *m.dh* Fuley ahaansho.
**fulful** *m.l* Raar geeddigu kala fogyahay oo aan marriin lahayn.
**fuli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Xoolo wabax ah ama dhaan cokan ceel ka wadid. 2. Hawl ama arrin hirgelin.
**fulid** *m.f.dh eeg* ful.
**fulin** *m.f.dh eeg* fuli.
**fuliye** *m.l* **(-yayaal** *m.l/dh***)** Qof hawl ama arrin hirgeliya.
**fullaac**[1] *m.l* **(-cyo** *m.dh***)** Cad yar oo ka soo dillaacay shay uu ka mid ahaa (qori).
**fullaac**[2] *f.mg1* **(-cay, -cday)** Cad yar sida qori iwm shay uu ka mid ahaa ka soo dillaacid.
**fullaaci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax, wax uu ka mid ahaa ka dillaacin.
**fullaacid** *m.f.dh eeg* fullaac[2].
**fullaacin** *m.f.dh eeg* fullaaci.
**fullaacsad** *m.l ld* **fullaacsasho.**
**fullaacsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la fullaaciyey ahaansho.
**fullaacsanaan** *m.f.dh eeg* fullaacsan. *ld* **fullaacsanaansho.**
**fullaacsanaansho** *m.l/dh ld* **fullaacsanaan.**
**fullaacsasho** *m.f.dh eeg* fullaacso. *ld* **fullaacsad, fullaacsi.**
**fullaacsi** *m.l ld* **fullaacsasho.**
**fullaacso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax, wax kale ka dillaacsasho.
**fulul**[1] *m.l* 1. Saxro (xayawaan ama dad) oo markaas la saxrooday. 2. *ld* **fululid.**
**fulul**[2] *f.mg1* **(-ulay, -ushay)** Wax aasnaa sida xidid dibad u soo bixid.
**fululi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax aasnaa sida xidid iwm dibad u soo bixid.
**fululid** *m.f.dh eeg* fulul[2]. *ld* **fulul**[1] **(2).**
**fululin** *m.f.dh eeg* fululi.
**funaanad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** 1. Feeragashi aan gacmo lahayn oo shaati laga hoos qaato; garan. 2. Hu' jilicsan oo sida shaatiga u tolan oo kulaylaha la qaato. 3. Hu' culus oo kor laga qaato oo badi ahaan ka samaysan dhogor oo dhaxanta laga gashado.
**funjuqi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Miro qolof ka saarid.
**funjuqin** *m.f.dh eeg* funjuqi. *ld* **funjuqis.**
**funjuqis** *m.l.u ld* **funjuqin.**

**funjuqsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Miro wax la funjuqay ahaansho.
**funjuqsanaan** *m.f.dh eeg* funjuqsan. *ld* **funjuqsanaansho.**
**funjuqsanaansho** *m.l/dh ld* **funjuqsanaan.**
**funjuqsasho** *m.f.dh eeg* funjuqso.
**funjuqso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Miro qolof kala bixid.
**funnay** *m.l* Dibi, orgi, wan, fool xun oo aan qoodh ahayn.
**funtaano** *m.dh ld* **foontaano.**
**fuq¹** *m.l* **(-qaq,** *m.l***)** 1. Labada daan oo afka midkood. 2. Wax, wax kale oo adag ka soo go'ay. 3. *ld* **fuqid.**
**fuq²** *f.mg1* **(-qay, -qday)** Wax, wax uu ka mid ahaa ka soo go'id.
**fuqaraa** *m.dh.w eeg* faqiir.
**fuqdo** *m.dh* 1. Geed yar oo aan lahayn xididdo hoos jira oo ciidda iska dul saaran. 2. Wax aan sal adag lahayn oo sahal loo siibi karo. 3. Sabirdarrada uu leeyahay qof aan ka dhursugi karin duruufaha adag.
**fuqid** *m.f.dh eeg* fuq². *ld* **fuq¹ (3).**
**fuqsad** *m.l ld* **fuqsasho.**
**fuqsasho** *m.f.dh eeg* fuqso. *ld* **fujisasho, fuqsad.**
**fuqso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax meel ku dheggan ka ruqsasho. *ld* **fujiso.**
**fur¹** *m.l* **(-rar,** *m.l***)** Wax afka looga shiro weel, sida buraashad, dhalo,iwm.
**fur²** *m.dh* **(-ro,** *m.l***)** Summad xoolaha lagu asteeyo oo dhegta inteeda sare la gooyo.
**fur³** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Albaab, dariishad iwm ballaqid. 2. Guntin xarig kala bixin. 3. Gaadiid rar ka dhigid. 4. Halxiraale fasirid. 5. Mashruuc, dhisme iwm ballaarintooda ku dhawaaqid. 6. Xabbado badan ridid. 7. Wax meel ku jira sii dayn. 8. Haweeney la qabo dalaaqid.
**furaad** *m.dh* **(-dyo,** *m.dh***)** Idiin si gaar ah loo qurxiyey oo carruurta lagu xambaaro.
**furaadsad** *m.l ld* **furaadsasho.**
**furaadsasho** *m.f.dh eeg* furaadso. *ld* **furaadsad, furaadsi.**
**furaadsi** *m.l ld* **furaadsasho.**
**furaadso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Carruur furaad ku xambaarasho.
**furaash** *m.l ld* **firaash¹.**
**furaley** *m.dh* **(-yo,** *m.l***)** Sarrifka rubaabka mid ka mid ah oo u dhigma 10 senti.
**furan¹** *f.mg1* **(-rmay, -rantay; -rmi)** Wax la furay noqosho.
**furan²** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** 1. Albaab, dariishad iwm wax la ballaqay ahaansho. 2. Wax guntintiisa la kala furay ahaansho (xarig). 3. Wax meel ku xirnaa wax la sii daayey ahaansho. 4. Halxiraale wax, la fasiray ahaansho. 5. Haweeney wax la dalaaqay ahaansho. 6. Awr wax rarkii laga dhigay ahaansho. 7. Mashruuc, dhisme, barnaamij iwm hawshooda wax la billaabay ahaansho.
**furasho** *m.f.dh eeg* furo.
**furayn** *m.f.dh eeg* furee.
**furaysasho** *m.f.dh eeg* furayso.
**furayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Wax fur ku xirasho.
**furdaami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Cid sixir ka daaweyn. 2. Arrin iwm xal u raadin.
**furdaamin** *m.f.dh eeg* furdaami. *ld* **furdaamis.**
**furdaamis** *m.l ld* **furdaamin.**
**furdad** *m.dh ld* **furdo.**
**furdo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Meel xeeb ku taal oo loogu talagalay in ay doonyaha, maraakiibta iwm ku xirtaan. 2. Meel loogu talagalay in alaabada ganacsiga oo dal imaanaysa ama ka baxaysa lagu canshuuro. *ld* **furdad.**
**fure** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh***)** 1. Qalab bir ah oo qaabab iyo weynaan kala duwan leh oo lagu furo ama lagu xiro qufullada iwm. 2. Xal. 3. Calaamad loo adeegsado tusmada maababka.
**furee** *f.g2* **(-reeyay, -raysay)** Wax fure ku xirid.
**furfur¹** *m.l.kh* F. ah: soor gallay oo maraq lagu kariyay oo aan budo lagu darin si ayna isku dhegin.
**furfur²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Wax xubnihii uu ka koobnaa kala bixbixin. 2. Arrin xalkeeda fududayn.
**furfurad** *m.l ld* **furfurasho.**
**furfuran¹** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** 1. Wax bashaashnimo ka muqaato ahaansho (qof). 2. Wax xubnihii uu isugu jirey la kala bixiyey ahaansho. 3. Tolmo wax duntii isu haysey furatay ahaansho.
**furfurasho** *m.f.dh eeg* furfuro. *ld* **furfurad.**
**furfurdayn** *m.f.dh eeg* furfurdee.
**furfurdee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** Qori, ul, dhagax iwm xoog u tuurid.
**furfurdo** *m.dh* Tuuryo xoog leh.
**furfurid** *m.f.dh eeg* furfur².
**furfurista-garaafeed ee isle'eg** *m.dh* (*xis.*) Hab lagu furfuro isle'egyo wadajira iyada oo la sawirayo garaafka isle'eg kasta. Furfurista labada isle'eg waxa ku siiya kulannada baraha is goyska, madaama barahani ay raali geliyaan qiimeyaal isku mid ah ee x iyo y.
**furfurnaan** *m.f.dh eeg* furfuran². *ld* **furfurnaansho.**
**furfurnaansho** *m.l/dh ld* **furfurnaan.**

**furfuro** *f.g/mg3* **(-rtay, -ratay)** 1. *(f.g)* Wax xubnihii uu ka koobnaa u kala baxsasho. 2. *(f.mg)* Tolmo duntii isu haysay ka furasho. 3. *(f.mg)* Wax xubnihii uu isugu jirey u kala bixid.
**furid** *m.f.dh eeg* fur³. *ld* **furitaan, furniin, furriin.**
**furin¹** *m.l ld* **furun¹.**
**furin²** *m.dh ld* **furun².**
**furitaan** *m.l ld* **furid.**
**furmaati** *m.l.kh* F.ah: salab, hu' iwm oo laga furtay qof la diley ama la qabtay.
**furmaato** *m.dh* Heshiis dhexmara laba qolo oo dagaallansan si aysan isaga layn maxaabiista dagaalka ay ku kala qabsadeen.
**furmasho** *m.f.dh eeg* furmo.
**furmid** *m.f.dh eeg* furan¹.
**furmo¹** *m.dh* Meel geeddi ku nasto.
**furmo²** *f.mg3* **(-maday, -matay)** Wax furan noqosho.
**furnaan** *m.f.dh eeg* furan². *ld* **furnaansho.**
**furnaansho** *m.l/dh ld* **furnaan.**
**furniin** *m.l ld* **furid.**
**furo** *f.g/mg3* **(-rtay, -ratay)** 1. *(f.g)* Albaab iwm ballaqsasho. 2. *(f.g)* Wax xarig ku xirnaa ka baxsasho. 3. *(f.g)* Wax horay loo dhacay xoog ku soo ceshasho. 4. *(f.g)* Wax sida dhar, lacag iwm cid xoog uga qaadasho. 5. *(f.g)* Qof qaan u xirnaa si loo furo qaantii loo haystey bixin. 6. *(f.g)* Kitaab qur'aan iibsasho. 7. *(f.mg)* Ka f.: saaxiibtinnimo qof lala lahaa burin.
**furqaan** *m.l* 1. Kitaabkii Eebbe u soo dhiibey Nebi Maxamed. 2. Diinta Islaamka.
**furriin** *m.l ld* **furid.**
**fursad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** 1. Xaalaad ku habboon in wax la qabsado. 2. Waqti wax la qabto.
**fursanaansho** *m.l/dh ld* **fursanaan.**
**fursasho** *m.f.dh eeg* furso.
**furso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Ka f.: Wax ka kaaftoomid.
**furtuur-folkaaneed** *m.l* (*jool.*) Soo dirqinta waxyaabo adke, dareere, ama neef ah, iyadoo folkaane uu ka soo saarayo dhulka gudihiisa una soo saarayo ilaa dhulka dushiisa.
**furun¹** *m.l* 1. Rooti. 2. Tinnaarka rootiga lagu dubo. *ld* **furin¹.**
**furun²** *m.dh* 1. Maro ay raggu kor ka qaataan. 2. Goobta dagaalku ka aloosanyahay. *ld* **furin².**
**furuq** *m.l* (*daaw.*) Cudur la isqaadsiiyo oo muddo gaaban, waxaa keena fiirus. Astaamo: qandho iyo finan nabar ku reeba maqaarka.
**furuqbiyoole** *m.l* (*daaw.*) Nooc furuqa ka mid ah oo halkii ay nabarrada malaxi ka geli lahayd biyo ka galaan.
**furuqdhaw** *m.l ld* **furuqdhoon.**
**furuqdhoon** *m.l* Godad yaryar oo furuqu jirka dadka ku reebo. *ld* **furuqdhaw.**
**furuukh** *m.dh.w eeg* farakh.
**furuuruc** *m.l ld* **firiiric.**
**furux¹** *m.l* Kalagoosyada oogada oo lafuhu iska galaan midkood.
**furux²** *f.mg1* **(-rxay, -ruxday; -rxi)** Kala f.: murgacasho. *ld* **furxo.**
**furuxsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la kala furxiyey ahaansho.
**furuxsanaan** *m.f.dh eeg* furuxsan. *ld* **furuxsanaansho.**
**furuxsanaansho** *m.l/dh ld* **furuxsanaan.**
**furxasho** *m.dh ld* **furxid.**
**furxi** *f.lg2* **(-iyay, -isay)** Laba xubnood oo is haaysta kala goyska ka kalabixin.
**furxid** *m.f.dh eeg* furux². *ld* **furxasho.**
**furxin** *m.f.dh eeg* furxi. *ld* **furxis.**
**furxis** *m.l ld* **furxin.**
**furxo** *f.g3* **(-xaday, -xatay)** *ld* **furux².**
**fushad** *m.f.l eeg* fusho.
**fushade** *m.l* 1. Roob badan oo bartamaha guga da'a. 2. Xilli gu' bartankiis ah oo roob badani da'o.
**fusho** *f.g3* **(-shaday, -shatay)** 1. Xoolo wabax ah ceel ka kaxaysasho. 2. Wax dani ku jirto qabsasho.
**fushuqi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Maro si jugayn ah u dhiqid.
**fushuqin** *m.f.dh eeg* fushuqi. *ld* **fushuqis.**
**fushuqis** *m.l ld* **fushuqin.**
**fushuqsad** *m.l ld* **fushuqsasho.**
**fushuqsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la fushuqiyey ahaansho (dhar).
**fushuqsanaan** *m.f.dh eeg* fushuqsan. *ld* **fushuqsanaansho.**
**fushuqsanaansho** *m.l/dh ld* **fushuqsanaan.**
**fushuqsasho** *m.f.dh eeg* fushuqso. *ld* **fushuqsad, fushuqsi.**
**fushuqsi** *m.l ld* **fushuqsasho.**
**fushuqso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Maro si fushuqsi ah u dhaqid.
**fusqi** *m.l ld* **fisqi.**
**fusuq** *m.l ld* **fisqi.**
**futaxumeeye** *m.l* Surweel daba gaab ah.
**futo** *m.dh* 1. Afka malawadku ku dhammaado oo saxaradu ka baxdo. 2. Halka dhulka la dhigto marka dadku fariisanayo; sal.
**futuux** *m.l* **(-xyo,** *m.dh***)** Xilliga doonyuhu bilaabaan gooshidda oo ku beegan bisha oktoobar.

**fųud** *m.l* (cabbir cagood) Cabbir wax lagu cabbiro oo u dhigma yaardi saddex meelood loo qaybiyey meeshiis.

**fuud[1]** *m.l* Dhacaanka ka baxa hilib xoolaad ama mallay iwm. oo biyo lagu kariyey; maraq.

**fuud[2]** *f.g1* **(-day, -dday)** Hoore si tartiib ah uga dhergid.

**fuudafuude** *m.dh* **(-dayaal,** *m.l/dh*) Digir fuud laga dhigay.

**fuud-dhuug** *m.l* Bushinta hoose meesheeda godan oo timaha yari ka baxaan.

**fuudi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** U f.: cunto jilicsan si tartiib ah cid u siin.

**fuudid** *m.f.dh eeg* fuud[2].

**fuudin** *m.f.dh eeg* fuudi.

**fuudsad** *m.l ld* **fuudsasho.**

**fuudsasho** *m.f.dh eeg* fuudso. *ld* **fuudsad, fuudsi.**

**fuudsi** *m.l ld* **fuudsasho.**

**fuudsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Nafley maraq cabsiin.

**fuudsiin** *m.f.dh eeg* fuudsii.

**fuudso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Si tartiib ah hoore u cabbid.

**fuujis** *m.l* Ceel cabbiddiisa marba cid ama koox loo daayo.

**fuul** *f.g1* **(-uulay, -uushay)** 1. Wax kor u tafid. 2. Wax dushiisa ku boodid. 3. Haweeney kufsasho.

**fuuli** *f.lg2* **(-iyay, -isay)** 1. Nafley meel aanay kori karin saarid. 2. Maxas gaadid ku qaadid. *ld* **fuulsii, fuushii.**

**fuulid** *m.f.dh eeg* fuul. *ld* **fuulis[2], fuullimaad, fuulmo.**

**fuulin[1]** *m.f.dh eeg* fuuli. *ld* **fuulis[1], fuulsiin, fuushiin.**

**fuulin[2]** *m.l* **(-immo,** *m.dh*) Muruqa bawdada ragga.

**fuulis[1]** *m.l ld* **fuulin[1].**

**fuulis[2]** *m.dh ld* **fuulid.**

**fuullaan** *m.l* Aqoonta iyo isticmaalka fardaha iyo rakuub fuulidda.

**fuullaandhaaf** *m.l.kh* F. ah: nin aad ugu xeel dheer fuulidda fardaha; fardadhaari.

**fuullimaad** *m.l ld* **fuulid.**

**fuulmo** *m.dh* 1. Galmo. 2. *ld* **fuulid.**

**fuulsii** *f.g2* (-iiyay, -iisay) *ld* **fuuli.**

**fuulsiin** *m.dh ld* **fuulin[1].**

**fuundi** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) Nin xirfadda daaraha lagu dhiso yaqaan; wastaad.

**fuundo** *m.dh ld* **fuunto.**

**fuundoobid** *m.dh ld* **fuuntoobid.**

**fuundow** *f.mg1* **(-oobay, -oowday)** *ld* **fuuntow.**

**fuunto** *m.dh.kh* Ukun waqtigii la isticmaali lahaa dhaaftay oo aan waxtar lahayn. *ld* **fuundo.**

**fuuntoobid** *m.f.dh eeg* fuuntow. *ld* **fuundoobid.**

**fuuntow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Ukun fuunto noqosho. *ld* **fuundow.**

**fuuq[1]** *m.l* **(-qyo,** *m.dh*) Dhuunta baaruudda xabbadda qarxisaa ku jirto; qashir.

**fuuq[2]** *m.dh* 1. Shanqarta ka yeerta kolka biyaha, caanaha iwm xoog loogu soo nuugo bushimaha oo urursan oo loo dhoweeyo; fiq; fururuq. 2. In yar oo kol la fuuqsado. *ld* **fiiq[2].**

**fuuq[3]** *f.g1* **(-qay, -qday)** Hoore si tartiib ah uga dhergid.

**fuuqbax** *m.l* (*daaw.*) Biyaha oo ka yaraada soohyada jirka, waxayna ka iman kartaa: qaadasho la'aan biyo jirka ku filan. Biyo badan oo ka baxa jirka (dhidid, matag, shuban). Astaamo: harraad badan, itaal darro iyo lallabo.

**fuuqdhabiil** *m.l.kh* **(-llo,** *m.dh*) Qof aad u dhabiil badan oo aan oggolayn in ay waxyar dhaafaan.

**fuuqdhabiilnimo** *m.dh* Fuuqdhabiil ahaansho.

**fuuqid** *m.f.dh eeg* fuuq[3].

**fuuqsad** *m.l ld* **fuuqsasho.**

**fuuqsasho** *m.f.dh eeg* fuuqso. *ld* **fuuqsad, fuuqsi.**

**fuuqsi** *m.l ld* **fuuqsasho.**

**fuuqso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax hiinsasho.

**fųur[1]** *m.l* 1. Geed gaab aad u baxay oo dhulka qariyey. 2. Wax dhulka ka soo fooca. 3. F. ah: caano dhanaanay oo intii faarka ahayd kor soo martay.

**fųur[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** 1. Dibirid. 2. Dhulka ka soo foocid. 3. Caano dhanaan awgeed faar kor soo marid.

**fuuraa** *m.l* Dhicis xoolaad oo isagoo bakhti ah dhashay.

**fųurid** *m.f.dh eeg* fųur[2].

**fųursan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax fuurey ahaansho.

**fųursanaan** *m.f.dh eeg* fųursan. *ld* **fųursanaansho.**

**fuuryeel** *f.g1* **(-eelay, -eeshay)** Ka f.: wax la qaybsanayo qof qaybta uu ku leeyahay siin inta aan la qaybin.

**fuuryeelid** *m.f.dh eeg* fuuryeel.

**fuushan** *f.g4* **(-naa, -nayd)** Wax, wax kale dusha ka saaran ahaansho.

**fuushanaan** *m.f.dh eeg* fuushan. *ld* **fuushanaansho.**

**fuushanaansho** *m.l/dh ld* **fushanaan.**

**fuushii** *f.g2* (**-iiyay, -iisay**) *ld* **fuuli.**
**fuushiin** *m.dh* *ld* **fuulin[1].**
**fuusto** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Weel bir ah, adag, qaab dhululubo leh oo laba boqol oo litir qaada; barmiil. *ld* **foosto.**
**fuwo** *m.l* 1. Xidid asalkiisa lagu rinjiyo cawda. 2. Dhar aan xariir iyo suuf midna ahayn oo tayadiisu xuntahay. 3. *ld* **fawo.**
**fuxshi** *m.l* Fal xun oo aan diinta iyo dhaqankuba oggolayn.

# G

**g (ga')** *m.dh* Xarafka toddobaad ee xuruufta afka soomaliga, ahna shibbane.
**gaab** *m.l* Qof ama wax dheererkiisu gaabanyahay.
**gaaban** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Wax aan joog dheer lahayn ahaansho.
**gaabbaguul**[1] *m.l* U habeendhixidda meel dheer oo geeddi loo yahay.
**gaabbaguul**[2] *f.g1* **(-uulay, -uushay)** Meel dheer oo geeddi loo yahay u-habeendhixid.
**gaabbaguulid** *m.f.dh eeg* gaabbaguul[2].
**gaabbayn** *m.f.dh eeg* gaabbee.
**gaabbee** *f.mg2* **(-beeyay, -beysay)** Aayar socosho.
**gaabi**[1] *m.dh* Qiyaas dheerer oo intii laga rabay ka gaaban.
**gaabi**[2] *f.g/mg2* **(-iyay, -isay)** 1. *(f.g)* Wax dheeraa wax ka dhimid. 2. *(f.mg)* Aayar u socosho.
**gaabin** *m.f.dh eeg* gaabi[2]. *ld* **gaabis.**
**gaabis** *m.l* 1. G. ah: socod yaraan. 2. *ld* **gaabin.**
**gaabnaan** *m.f.dh eeg* gaaban. *ld* **gaabnaansho, gaabni.**
**gaabnaansho** *m.l/dh ld* **gaabnaan.**
**gaabni** *m.dh ld* **gaabnaan.**
**gaabsad** *m.l ld* **gaabsasho.**
**gaabsasho** *m.f.dh eeg* gaabso. *ld* **gaabsad.**
**gaabshow** *m.l.kh* G. ah: nafley aayar u socota oo aan dheerayn.
**gaabsi** *m.l* Galmo aan xalaal ahayn.
**gaabso** *f.g/mg3* **(-saday, -satay)** 1. *(f.g)* Wax dheer, wax gaaban ka dhigasho. 2. *(f.mg)* Codka g.: cod hoos u dhigid. 3. *(f.mg)* Ka g.: wax ka tanaasulid.
**gaaci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Qof dagaal ku jira ul iwm u taagid. 2. Dareera xoog meel ugu shubid.
**gaacin** *m.f.dh eeg* gaaci. *ld* **gaacis.**
**gaacis** *m.l ld* **gaacin.**
**gaad**[1] *m.dh* 1. Geedsaar leh miro macaan oo la cuno oo goroyaduna aad u jeceshahay, isla markaasna looga dhigto kabdhoodka (goonnibaarka) ciyaarta shacdurka. 2. Ul gaaban oo xooggan.
**gaad**[2] *f.g1* **(-day, -dday)** Nafley si lama filaan ah ugu kedin.
**gaadaami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Awr la rarayo luqunta iyo jeeniga hore isku xirid si aanu u kicin.
**gaadaamid** *m.f.dh eeg* gaadaan[2].
**gaadaamin** *m.f.dh eeg* gaadaami. *ld* **gaadaamis.**
**gaadaamis** *m.l ld* **gaadaamin.**
**gaadaan**[1] *m.l* Qarqarsi.
**gaadaan**[2] *f.g1* **(-aamay, -aantay; -aami)** Awr la rarayo luqunta iyo jeeniga hore iskaga xirid si aanu u kicin.
**gaadaansad** *m.l ld* **gaadaansasho.**
**gaadaansan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax si gaadaan ah loo xiray ahaansho (awr la rarayo).
**gaadaansanaan** *m.f.dh eeg* gaadaansan. *ld* **gaadaansanaansho.**
**gaadaansanaansho** *m.l/dh ld* **gaadaansanaan.**
**gaadaansasho** *m.f.dh eeg* gaadaanso. *ld* **gaadaansad, gaadaansi.**
**gaadaansi** *m.l ld* **gaadaansasho.**
**gaadaanso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Awr la rarayo si gaadaan ah u xirasho.
**gaadaar** *m.dh* 1. Haan duug ah. 2. Weel yar oo daawada xoolaha lagu dhayo lagu shubo.
**gaadaddo** *m.dh* Nafley badda ku jirta oo xiddigtadhul u eg.
**gaadala-aqoon** *m.dh ld* **gadaala-aqoon.**
**gaadasho** *m.f.dh eeg* gaado[2].
**gąadasho** *m.f.dh eeg* gąado.
**gaaddabbuur**[1] *m.l* 1. Orod aan dheereyn. 2. Faalaxgooddi dad badan sameeyaan oo cid lagu guulguulayo.
**gaaddabbuur**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** U g.: guulguul samayn (cid).
**gaaddabbuurid** *m.f.dh eeg* gaaddabbuur[2].
**gaaddaxir** *m.l* Waxyaabaha lagu qurxiyo fardaha marka la heenseeyo.
**gaaddo** *m.dh* 1. Xabad. 2. *(-ooyin, m.l)* Ulo af dhuuban lehoo shacdurka lagu ciyaaro.

**gaade** *m.l* (**-dayaal,** *m.l/dh*) 1. Col yar oo hubaysan oo isu raaca in ay wax dilaan; dooxato. 2. Xanuun sambabada wareema.
**gaadeeryo** *m.dh* 1. Dheddigga goodirka. 2. Nooc ka mid ah deerada buuraha ku nool. 3. Nooc carmada ka mid ah.
**gaadid** *m.f.dh eeg* gaad². *ld* **gaadis, gaadmo, gaadniin.**
**gaadiid** *m.l.u* Wax kasta oo la rarto, laguna guuri karo.
**gaadiidsad** *m.l ld* **gaadiidsasho.**
**gaadiidsasho** *m.f.dh eeg* gaadiidso. *ld* **gaadiidsad, gaadiidsi.**
**gaadiidsi** *m.l ld* **gaadiidsasho.**
**gaadiidso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Wax gaadiid ka dhigasho.
**gaadis** *m.l ld* **gaadid.**
**gaadmo** *m.dh* Kedinta si lama filaan ah wax loogu kediyo. *ld* **gaadid.**
**gaadniin** *m.l ld* **gaadid.**
**gąado** *f.g3* (**-atay, -adatay**) Wax si gaar ah u qiimeyn.
**gaado¹** *m.l* Asluub; dhaqan.
**gaado²** *f.g3* (**-atay, -adatay**) Wax gaadmo ku dilid ama ku qabasho.
**gaadoowe** *m.l* Kalluun xeebta aan ka fogaan oo leh diillimo dheerer ahaan ugu mardimaysan.
**gaaf¹** *m.l* (**-faf,** *m.l*) 1. Xaflad loo sameeyo labada is aroosay maalinta ay toddoba baxayaan. 2. Dhisme ku meelgaar ah. 3. Kaltan. 4. Dad shir u fadhiya looga arrinsanayo xaajo waxku'ool ah. 5. Hareer. 6. Dibad. 7. Meesha gorayada ku dhasho. 8. Midab geelu yeesho oo madow xigeen ah.
**gaaf²** *f.mg1* (**-fay, -ftay**) Wax ka dheeraan iyada oo muujinaya diidmo iyo nicitaan (nafley).
**gaafabbax¹** *m.l ld* **gaafabbixid.**
**gaafabbax²** *f.mg1* (**-xay, -xday; -bixi**) Reer u gaar ah yeelasho (wiil).
**gaafabbixi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Miile (kal) siin (qof).
**gaafabbixid** *m.f.dh eeg* gaafabbax². *ld* **gaafabbax¹.**
**gaafabbixin** *m.f.dh eeg* gaafabbixi.
**gaafal** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Bedenka gudihiisa kuraasi ku rakiban ragga seebinaya ku fadhiistaan.
**gaafammeer¹** *m.l ld* **gaafmeerid.**
**gaafammeer²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) *ld* **gaafmeer².**
**gaafammeerid** *m.f.dh ld* **gaafmeerid.**
**gaafan** *f.mg4* (**-fnaa, -fnayd**) 1. Wax diyaar ah ahaansho. 2. Midab gaar ah yeelasho (neef geel ah).
**gaafasho** *m.dh eeg* gaafo².
**gaafeysad** *m.l ld* **gaafeysasho.**
**gaafeysasho** *m.f.dh eeg* gaafeyso. *ld* **gaafeysad, gaafeysi.**
**gaafeysi** *m.l ld* **gaafeysasho.**
**gaafeyso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) Wax kaltan ku qaybsasho.
**gaafid** *m.f.dh eeg* gaaf².
**gaafmeer¹** *m.l* 1. Socodka uu qof sameeyo isaga oo iska ilaalinayo in ay cidi aragto; kormeer; afmeer. 2. *ld* **gaafmeerid.** *ld* **gaafammeer¹, gaafwareeg¹.**
**gaafmeer²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Meel cidla ah socosho iyada oo layska ilaalinayo dad; kormeerid; afmeerid. *ld* **gaafammeer², gaafwareeg².**
**gaafmeerid** *m.f.dh eeg* gaafmeer². *ld* **gaafammeer¹, gaafammeerid, gaafmeer¹ (2), gaafwa**
**gaafnaan** *m.f.dh eeg* gaafan. *ld* **gaafa-naansho.**
**gaafnaansho** *m.l/dh ld* **gaafnaan.**
**gaafnow** *f.mg3* (**-naaday, -naatay**) Wax diyaar ah noqosho.
**gaafo¹** *m.l* 1. Waqti dheer. 2. Miileysi; kaltan.
**gaafo²** *f.mg3* (**-ftay, -fatay**) 1. Bawdyo kala fogeyn (hal). 2. U g.: wax qabashadooda isu diyaarin. 3. U g.: wax baajintooda isku hawlid. 4. Ku g.: wax dhan walba ka marid.
**gaafootamid** *m.f.dh eeg* gaafootan². *ld* **gaafootan¹ (2).**
**gaafootan¹** *m.l* 1. Kaltan. 2. *ld* **gaafootamid.**
**gaafootan²** *f.mg1* (**-amay, -antay; -ami**) Wax ku kaltamid.
**gaafwareeg¹** *m.l* 1. *ld* **gaafmeerid.** 2. Cidlada oo lagu ambado.
**gaafwareeg²** *f.mg1* (**-gay, -gtay**) 1. *ld* **gaafmeer 2.** Ku g.: meel ku agwareegid. 2. Cidla wareegid.
**gaafwareegid** *m.dh eeg* gaafwareeg². *ld* **gaafmeerid.**
**gaag** *m.l* Wax aan tira badnayn.
**gaagax¹** *m.l ld* **gaaggax¹.**
**gaagax²** *f.mg1* (**-xay, -xday**) *ld* **gaaggax².**
**gaagaxsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **gaaggaxsan.**
**gaagaxsanaan** *m.dh ld* **gaaggaxsanaan.**
**gaagaxsanaansho** *m.l/dh ld* **gaaggax-sanaan.**
**gaaggax¹** *m.l* 1. Marka neef godlani wax gansado (qoonsado) oo caanuhu ku cararaan; godolnaqsi. 2. *ld* **gaaggixid.**
**gaaggax²** *f.mg1* (**-xay, -xday; -gixi**) Godolkii ku baabi'id, wax la qoonsaday darteed. *ld* **gaagax².**
**gaaggaxsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Xoolo gaaggaxay ahaansho. *ld* **gaagaxsan.**

**gaaggaxsanaan** *m.f.dh eeg* gaaggaxsan. *ld* **gaagaxsanaan, gaagaxsanaansho, gaaggaxsanaansho.**
**gaaggaxsanaansho** *m.l/dh ld* **gaaggax- sanaan.**
**gaaggixi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Neef godlan wax uu gansado oo caanuhu uga iman waayaan ku samayn.
**gaaggixid** *m.f.dh eeg* gaaggax². *ld* **gaagax¹, gaaggax¹, gaagixid.**
**gaaggixin** *m.f.dh eeg* gaaggixi. *ld* **gaaggixis, gaagixin, gaagixis.**
**gaaggixis** *m.l ld* **gaaggixin.**
**gaaggur** *m.dh* **(-rro,** *m.dh***)** Godka shinnida malabka ku kaydsato.
**gaagixi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **gaaggixi.**
**gaagixid** *m.dh ld* **gaaggixid.**
**gaagixin** *m.dh ld* **gaaggixin.**
**gaagixis** *m.l ld* **gaaggixin.**
**gaagurre** *m.l* Inan ku jira da'dii uu qaadan lahaa tababbar ciidan.
**gaahi** *m.dh* Meel aan naq lahayn, oomanana ah oo aan cidi joogin. *ld* **gahayr¹ (4).**
**gaahiir¹** *m.dh ld* **Gaahi; gahayr.**
**gaahiir²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Gahayr noqosho (miro).
**gaahiirid** *m.f.dh eeg* gaahiir².
**gaajabbeel¹** *m.l* Reebidda gaajo ku haysay lagu reebo cunto yar. *ld* **qaajabbeel¹.**
**gaajabbeel²** *f.mg1* **(-eelay, -eeshay)** Nafley baahneyd gaajo iska reebid. *ld* **qaajabbeel².**
**gaajabbeelid** *m.f.dh eeg* gaajabbeel². *ld* **qaajabbeelid.**
**gaajaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax gaajo hayso ahaansho. *ld* **qaajaysan.**
**gaajaysnaan** *m.f.dh eeg* gaajaysan. *ld* **gaajaysnaansho, qaajaysnaan, qaajasnaansho.**
**gaajaysnaansho** *m.l/dh ld* **gaajaysnaan.**
**gaajo** *m.dh* Dareen jirku dareemo marka cuntadu ka raagto. *ld* **qaajo.**
**gaajoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Gaajo dareemid.
**gaajood** *m.f.l eeg* gaajoo.
**gaal¹** *m.l* **(-lo,** *m.dh***)** 1. Nin aan muslin ahayn. 2. Nin aan raxmad lahayn. 3. *ld* **faranji.** 4. *ld* **ceelgeel:** Ceel biyo badan oo aan dhano la hayn; ceelgaal. 5. *ld* **geel (haruubgaal, xeryagaal** iwm**).**
**gaal²** ***m.dh*** 1. Haweeney aan muslin ahayn. 2. Haweeney aan raxmad lahayn; gaalad. 3. Hab; dabeecad.
**gaalad** *m.dh* Haweeney aan muslin ahayn.
**gaalayn** *m.f.dh eeg* gaalee.
**gaalee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** Cid gaal ka dhigid.
**gaalib¹** *m.l* Nooc fardaha orodkooda ka mid ah.
**gaalib²** *f.mg1* **(-bay, -btay)** Faras orod aan dheerayn samayn.
**gaalibid** *m.f.dh eeg* gaalib².
**gaalis** *m.l* **(-syo,** *m.dh***)** (*xis.*) Urur tirooyin ah ama baro ah oo ku yaalla habdhis kulan oo qeexaya dhammaan qiimayaasha u dhexeeya laba bar dhammaad. Haddii labada bar dhammaad ay jiraan g.ka waa gaalin oodan, haddii an ku jirinna waa g. furan.
**gaalis furan** *m.l* **(-syo ...,** *m.dh***)** (*xis.*) Urur ka kooban tirooyinka u dhexeeya laba tiro oo la isa siiyey oo aan ku jirin bar dhammaadyada. G.ka f. ee u dhexeeya laba tiro oo maangal ah a iyo b waxa loo qoraa (a,b). Marka g.ka f. lagu muujinayo xarriiq tiro bar dhammaadyada goobo ayaa la geliyaa.
**gaalis-xidhan** *m.l* **(-syo ...,** *m.dh***)** (*xis.*) Urur ka kooban tirooyinka u dhexeeya laba tiro oo la isa siiyey oo ay ku jiraan bar dhammaadyada. Gaaliska xidhan ee u dhexeyaa laba tiro oo maangal ah a iyo b waxa loo qoraa [a,b]. Marka gaaliska xidhan lagu muujinayo xarriiq tiro bar dhammaadyada waxa ugu calaamadeeyaa goobo gudahooda la madoobeeyay.
**gaallan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax aan muddo lagu dhaqmin ahaansho.
**gaallanaan** *m.f.dh eeg* gaallan. *ld* **gaallanaansho.**
**gaallanaansho** *m.l/dh ld* **gaallanaan.**
**gaallays¹** *m.l.kh* Waran g. ah: nooc warmaha waaweyn ka mid ah lagu dagaallamo.
**gaallays²** *m.dh.kh* Toorrey g. ah: toorrey dheer oo birsulub leh oo lagu dagaallamo.
**gaalleef** *m.dh* **(-ffo,** *m.***)** 1. Nooc ka mid ah toorreyda oo godan. 2. Mindi dheer oo godan oo qaab toorrey leh.
**gaalli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax aayar u wadid. 2. Wax yarayn.
**gaallin** *m.f.dh eeg* gaalli.
**gaallisee** *f.g2* **(-seeyay, -seysay)** 1. Durbaan la garaacayo tallaabo la helid. 2. Cid ku dul wareegid.
**gaalliseyn** *m.f.dh eeg* gaallisee.
**gaalliso** *m.dh* Nooc ciyaaraha lagu jaameeyo ka mid ah.
**gaalnimo** *m.dh* Gaal ahaansho.
**gaaloobid** *m.f.dh eeg* gaalow².
**gaalow¹** *m.l* Miro ka baxa geed abaareedka qaarkiis.
**gaalow²** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Gaal noqosho.
**gaalshire** *m.l* Xabsi.

**gaameyt** *m.l* **(-yo,** *m.dh***)** (*baay.*) Unug taran oo dhex gala gaamayt kale, si uu u abuuro bacrimane.
**gaamur** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Aad u xoogaysi (nafley).
**gaamurid** *m.f.dh eeg* gaamur.
**gaan** *m.l* 1. Wax xooggan oo adkaysi leh. 2. Geel aan irmaanayn. 3. G. ah: wax aad u badan.
**gaane** *m.l.u.kh* G. ah: geel aan irmaaneyn.
**gaannan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax xoog badan yeeshay ahaansho.
**gaannanaan** *m.f.dh eeg* gaannan. *ld* **gaannanaansho.**
**gaannanaansho** *m.l/dh ld* **gannaanaan.**
**gaanni**[1] *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** 1. Yaxaas lab oo dilaa ah. 2. Ugaarta nooceeda waaweyn; ishin.
**gaanni**[2] *m.dh.kh* G. ah: fardo xoog, cayil iyo adkaysi isku darsaday.
**gaantay** *m.l* **(-yo,** *m.dh***)** (*jool.*) Xabuub khafiif oo dhadhaab lakabeed oo ka dhashay dhoobo, waxa laga yabaa iney ku sameysantey cadaadis culeyska dhadhabaha kor saaran dartood, ama sibidhow (cementation), sida nuuradda.
**gąar** *m.l* 1. Xuub ku dahaaran ilmo dhashay. 2. Dhiil, abxad iwm wax korka looga dahaaro. 3. Urun.
**gaar**[1] *m.l* 1. Wax cid si gooni ah u khuseeya. 2. Qof loo xilsaaray, inuu ilaaliyo xafiis, dukaan iwm. 3. G. ah: khaas ah.4. Dhaawac callirsan.
**gaar**[2] *m.l* (*nax.*) Magac guud iyo magac g.
**gaar**[3] *f.g/mg1* **(-ray, -rtay)** 1. *(f.g)* Meel tegid. 2. *(f.g)* Cid, cid ka horreysa ka daba tegid. 3. *(f.g)* Jir canannno ku suntid. 4. *(f.g)* Dhiil, abxad iwm dahaarid. 5. *(f.mg)* Wax, wax ku filnaansho.
**gaaraabbidhaan** *m.l ld* **gaaraabbidhood.**
**gaaraabbidhood** *m.l* Cayayaan yar, duula oo qaarka dambe ku leh maaddo iftiin bixisa habeenkii. *ld*, **gaaraabbidhaan**
**gaararro** *m.dh* 1. Nooc kalluunka ka mid ah. 2. Dabada raha.
**gaarcadde** *m.l ld* **garcadde.**
**gaardi**[1] *m.l* Socod habeysan oo tallaabada la isla helayo oo ciidammada u gaar ah.
**gaardi**[2] *f.mg1/2* **(-iyay, -iday/-isay; -iyi)** Socod habeysan oo tallabada la isla helayo.
**gaardin** *m.dh ld* **gaardiyid.**
**gaardis** *m.l ld* **gaardiyid.**
**gaardisii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Cid gaardi ku socodsiin.
**gaardisiin** *m.f.dh eeg* gaardisii.
**gaardiyid** *m.f.dh eeg* gaardi[2]. *ld* **gaardin, gaardis.**
**gaarhaye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** Qof loo xilsaaray inuu ilaaliyo guri, xafiis iwm.
**gaarheyn** *m.dh* Gaarhaye ahaansho.
**gaari**[1] *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** 1. *(gawaari, m.dh)* Gaadiid dhuleed matoor leh oo dadka iyo xamuulka lagu qaado. 2. Gaarigacan.
**gaari**[2] *m.dh* Haweeney maamulka aqalkeeda iyo nadaafadda jirka aad u ilaalisa oo uga adag.
**gaarid** *m.f.dh eeg* gaar[3]. *ld* **gaarniin.**
**gaariddameer** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Qalab oogo fidsan, laba shaag wax lagu rarto, oo dameer, baqal iwm jiidaan.
**gaarifaras** *m.l* **(-syo,** *m.dh***)** Gaadiid rakaab fuula oo faras jiida.
**gaarigacan** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Gaadiid dhuleed yar, matoor lahayn, gacanta lagu wado oo hal shaag leh. *ld* **gaarigacmeed.**
**gaarigacmeed** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** *ld* **gaarigacan.**
**gaarinnimo** *m.dh* Gaari ahaansho.
**gaariwale** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** Nin gaaridameer, gaarifaras iwm ku shaqeeya.
**gaarniin** *m.l ld* **gaarid.**
**gaaroodi**[1] *m.l* Dhul didib ah, bannaan oo ay ka baxaan dhir dhaadheer oo teelteel ah iyo dixin.
**gaaroodi**[2] *f.g2* **(-iyay, -isay)** Xubin bararan wax kulul ku kubbayn.
**gaaroodin** *m.f.dh eeg* gaaroodi[2].
**gaarrax** *m.l* Ilmo dacdarro iyo arrad ka muuqdaan.
**gaarsii** *f.lg2* **(-iiyay, -iisay)** 1. Ammaano meel loo rabo geyn. 2. Cid meel geyn. 3. Wax, cid si habboon ugu qaybin.
**gaarsiin** *m.f.dh eeg* gaarsii. *ld* **gaarsiis.**
**gaarsiis** *m.l ld* **gaarsiin.**
**gaas** *m.l* 1. Dareere loo isticmaalo ifsashada aqallada iyo cunto karinta. 2. *(-sas, m.l)* Ciidamo badan oo hal meel laga xukumo; qayb.
**gaasabbax**[1] *m.l* 1. Kabbixidda nafley ka samatabbaxdo dhibaato jiilaal. 2. *ld* **gaasabbixid.**
**gaasabbax**[2] *f.g/mg1* **(-xay, -xday, -bixi)** Dhibaato iyo rafaad jiilaal keenay cid ka samatabixin.
**gaasabbixi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Dhibaato iyo rafaad jiilaal keenay cid ka samatabixin.
**gaasabbixid** *m.f.dh eeg* gaasabbax[2]. *ld* **gaasabbax**[1] **(2).**
**gaasabbixin** *m.f.dh eeg* gasabbixi.
**gaashaaman** *f.mg4* **(-mnaa, -mnayd)** 1. Wax hubkii uu isku difaaci lahaa u dhanyahay

ahaansho. 2. Wax dahaar adag oo aan hub fudud kari karin leh ahaansho.
**gaashaamasho** *m.f.dh eeg* gaashaamo.
**gaashaambuur** *m.dh* Dad dhawr qolo ah oo ciidamada isku darsaday oo xooggooda mideeyay.
**gaashaambuuraysad** *m.l ld* **gaashaambuuraysasho.**
**gaashaambuuraysasho** *m.f.dh eeg* gaashaambuurayso. *ld* **gaashaambuuray-sad, gaashaambuuraysi, gaashaam- buursasho**
**gaashaambuuraysi** *m.l ld* **gashaambuuray-sasho.**
**gaashaambuurayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Cid gaashaambuur la noqosho. *ld* **gaashaambuurso.**
**gaashaambuursad** *m.l ld* **gaashaambuuraysasho.**
**gaashaambuursasho** *m.l/dh ld* **gaashaambuuraysasho.**
**gaashaambuursi** *m.l ld* **gaashaambuuraysasho.**
**gaashaambuurso** *f.g3* **(-saday, -satay)** *ld* **gaashaambuurayso.**
**gaashaamnaan** *m.f.dh eeg* gaashaaman.
**gaashaamo** *f.mg3* **(-aantay, -aamatay)** Ka g.: wax soo socda waxyeeladooda ka tabaabushaysasho.
**gaashaan** *m.l* **(-nno/-ammo,** *m.dh*) Qalab bir ama harag adag ah, oo looga gabbado riddada warmaha, fallaaraha iwm.
**gaashaandaduur** *m.l* Difaac. *ld* **gaashaandaduurid.**
**gaashaandaduurid** *m.dh ld* **gaashaandaduur.**
**gaashaandhig¹** *m.l* 1. Quwadda dal u qaabbilsan in ay ka difaacdo cadowga dibadda. 2. *ld* **gaashaandhigid.**
**gaashaandhig²** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** U g.: wax iska daaficid.
**gaashaandhigid** *m.f.dh eeg* gaashaandhig². *ld* **gaashaandhig¹ (2).**
**gaashaanle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) 1. Darajada ciidan oo u dhexeysa dhamme iyo gaashaanle-dhexe. 2. Biciid lab oo haraggiisa laga sameeyn karo gaashaan.
**gaashaanqaad** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) Qof qaangaaray oo dagaal ka qaybgali karo. *ld* **gaashaanxajis.**
**gaashaanxajis** *m.l ld* **gaashaanqaad.**
**gaashgaash** *m.l* Majabbaxsi.
**gaashi** *m.dh* **(-iyo,** *m.l*) Bar weyn oo midab ah oo ku taal neef xoola ah oogadiisa. *ld* **gaasho, geesho.**
**gaasho** *m.dh ld* **gaashi.**
**gaasir¹** *m.l.kh* Wax, miisaankiisa ama cabbirkiisu aannu dhammayn.
**gaasir²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Wax, miisaankiisa ama cabbirkiisa wax ka dhimid.
**gaasiran¹** *f.mg1* **(-rmay, -rantay, -rmi)** Wax gaasir ah noqosho.
**gaasiran²** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax gaasir ah ahaansho.
**gaasirid** *m.f.dh eeg* gaasir².
**gaasirmid** *m.f.dh eeg* gaasiran¹.
**gaasirnaan** *m.f.dh eeg* gaasiran². *ld* **gaasirnaansho.**
**gaasirnaansho** *m.l/dh ld* **gaasirnaan.**
**gaastarig-cariye** *m.l* **(-gayaal,** *m.l/dh*) (*c.nafl.*)Hormoon laga sameeyo qaybta xiidmaha ugu xigta ee caloosha. Soo deyntiisa waxaa fududeeya cunnada caloosha soo gasha; dhiigga ayuu raaca wuxuu fududeeya soo deynta dheecaanka caloosha.
**gaatamid** *m.f.dh eeg* gaatan². *ld* **gaatan¹ (2).**
**gaatan¹** *m.l* 1. Socod dhukis ah oo wax lagu gaadayo (nafley). 2. *ld* **gaatamid.**
**gaatan²** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Dhukin iyada oo wax la gaadayo.
**gaatir** *m.dh* 1.Haragga oogada oo adkaada, siiba kan sacabbada iyo cagaha. 2. Harag qolof adag noqday oo shafka, goroflegedka iyo cagaha geelu ku yeesho. 3. Geed-nagaaraad oo yar. *ld* **gaatur.**
**gaatiroobid** *m.f.dh eeg* gaatirow. *ld* **gaaturoobid.**
**gaatirow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Gaatir noqosho. *ld* **gaaturow.**
**gaatur** *m.dh ld* **gaatir.**
**gaaturoobid** *m.dh ld* **gaatiroobid.**
**gaaturow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** *ld* **gaatirow.**
**gaawe** *m.l* **(-wayaal,** *m.l/dh*) Haruub weyn oo geela lagu maalo, toobe; haruubgaal.
**gaaweeto** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Weel yar, macdan ah, dheg leh oo ciidanku wax ku shubto.
**gaax** *m.dh* 1. Caano isgaaray oo candho xoolaad ku baaqday. 2. Wixii waqtigii la soo saari jirey aan la soo saarin ee la urursho oo dib loo dhigo oo dhan.
**gaaxasho** *m.f.dh eeg* gaaxo.
**gaaxi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Candho xoolaad caano ku baajin.
**gaaxin** *m.f.dh eeg* gaaxi.
**gaaxo** *f.mg3* **(-xday, -xatay)** Candho xoolaad caano ku baaqasho.
**gaaxsad** *m.l ld* **gaaxsasho.**
**gaaxsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax caano ku baaqdeen ahaansho (candho xoolaad).

**gaaxsanaan** *m.f.dh eeg* gaaxsan. *ld* **gaaxsanaansho.**
**gaaxsanaansho** *m.l/dh ld* **gaaxsanaan.**
**gaaxsasho** *m.f.dh eeg* gaaxso. *ld* **gaaxsad, gaaxsi.**
**gaaxsi** *m.l ld* **gaaxsasho.**
**gaaxso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Candho xoolaad caano ku baajisasho.
**gaayimad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Waraaqo yaryar oo gadaal isaga dheggan oo wax lagu qoro; nootbuug.
**gab**[1] *m.dh.sh.r* Cod lagu muujiyo shanqar gaaban oo kedis ah. *ld* **geb**[1]**.**
**gab**[2] *f.g1* **(-bay, -btay)** 1. Xil saaran ka soo bixi waayid (qof). 2. Wax samayntiisa awood u waayid. *ld* **geb**[2]**.**
**gabaabsad** *m.l ld* **gabaabsasho.**
**gabaabsasho** *m.f.dh eeg* gabaabso. *ld* **gabaabsad, gabaabsi.**
**gabaabsi** *m.l ld* **gabaabsasho.**
**gabaabso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax sii dhammaanaya oo wax yar ka dambeeyaan noqosho.
**gabaaddiir** *m.dh.kh* 1. Meel dhibaato saameysay oo aan dad iyo duunyo ku noolayn. 2. Dhibaato weyn. *ld* **gabaahiir, gaabahiiro.**
**gabaahiir** *m.dh.kh ld* **gabaaddiir.**
**gabaahiiro** *m.dh.kh ld* **gabaaddiir.**
**gabaaraggeddi**[1] *m.l* 1. Gadgeddoonka wax marar badan oo isku xiga sameeyaan. 2. *ld* **gabaaraggeddin.**
**gabaaraggeddi**[2] *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax dhawr jeer oo isku xiga dabageddin.
**gabaaraggeddin** *m.f.dh* gabaaraggeddi[2]. *ld* **gabaaraggeddi**[1] **(2).**
**gabaaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** *ld* **gabran.**
**gabaarasho** *m.f.dh ld* **gabrasho.**
**gabaarnaan** *m.dh ld* **gabranaan.**
**gabaarnaansho** *m.l/dh ld* **gabranaan.**
**gabaaro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** *ld* **gabro.**
**gabaayoox** *m.l ld* **gabayre.**
**gabac**[1] *m.l* Hodmid meel ama wax lagu hodmo.
**gabac**[2] *f.g1* **(-cay, -cday)** Hawl, arrin iwm hodid.
**gabaddanaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax dhaxan badani hayso ahaansho.
**gabaddanaysnaan** *m.f.dh eeg* gabaddanaysan. *ld* **gabaddanaysnaansho.**
**gabaddanaysnaansho** *m.l/dh ld* **gabaddan-aysnaan.**
**gabaddano** *m.dh* Dhaxan badan oo dabayl wadata; dayradhaaf.
**gabaddanoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Gabadano dareemid.
**gabaddanood** *m.f.l eeg* gabadanoo.
**gabadh** *m.dh* **(-bdho,** *m.l***)** *ld* **gabar**[2]
**gabaggabee** *f.g2* **(-beeyay, -beysay)** Wax gabagabo ku samayn. *ld* **gebagebee.**
**gabaggabeyn** *m.f.dh eeg* gabagabee. *ld* **gebaggebeyn.**
**gabaggabeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la gabagabeeyay ahaansho. *ld* **gebagge- beysan.**
**gabaggabeysnaan** *m.f.dh eeg* gabagga- beysan. *ld* **gabaggabeysnaansho, gebaggebeysnaan.**
**gabaggabeysnaansho** *m.l/dh ld* **gabagga-beysnaan.**
**gabaggabo** *m.dh* 1. Dhac weyn. 2. Dhameystirka lagu sameeyo hawl, arrin iwm. *ld* **gebaggebo.**
**gabal** *m.l ld* **gobol.**
**gaban**[1] *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** 1. Inan yar. 2. Deero yar oo lab ah. 3. G. ah: wax tiro yar. *ld* **gibin**[1]**, gifin**[1]**.**
**gaban**[2] *m.dh* **(-bno,** *m.l***)** 1. Gabar yar. 2. Deero yar oo dheddig. *ld* **gibin**[2]**, gifin**[2]**.**
**gąbar** *lg1* **(-bray, -bartay; -bri)** 1. *(f.g)* Cid wax khayaanid. 2. *(f.lg)* Wax badan meel isugu keenid.
**gabar**[1] *m.l* Midab madow oo iduhu dhabarka ku yeeshaan.
**gabar**[2] *m.dh* **(-bdho,** *m.l***)** 1. Haweyney aan weli la guursan; inan. 2. Cadrad. *ld* **geber, gabadh.**
**gabareymaanyo** *m.dh* Nafley la rumeysan-yahay inay badda ku nooshahay, taasoo qaarka sarana ka ah gabar qaarka dambena mallay.
**gabarnimo** *m.dh* Gabar ahaansho.
**gabarraale** *m.l* Nooc kalluunka ka mid ah.
**gabas** *m.l* 1. Nooc warmaha waaweyn ka mid ah. 2. Hanti.
**gabax**[1] *m.l.kh* Meel bannaan oo dabayl iyo dhaxan badan.
**gabax**[2] *f.mg1* **(-xay, -xday)** Si tartiib ah oo aan biyo dhig lahayn u di'id (roob).
**gabaxle** *m.l* Roob biyo yar oo aan biyo dhig lahayn, muddo dheerna da'a.
**gabay**[1] *m.l* **(-yo,** *m.dh***)** Nooc maansada ka mid ah oo leh qaafiyad, luuq iwm oo aan muusig loo tumin.
**gabay**[2] *f.mg1* **(-byay, -bayday; -byi)** Gabay tirin.
**gabayaa** *m.l ld* **gabyaa.**
**gabaye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** Meel hadba waqti go'an oo lagu heshiiyey ay ganacsatadu wax ku kala iibsadaan; carwo.

**gabayoox** *m.l ld* **gabaayoox.**

**gabayre** *m.l* 1. Meel dhaxan badan oo aan gabbaad lahayn. 2. Dhaxan badan. *ld* **gabaayoox, gabayoox.**

**gabaysii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Ka g.: qof gabay ku beerid.

**gabaysiin** *m.f.dh eeg* gabaysii.

**gabbaad** *m.l* **(-do,** *m.dh*) Wax, wax kale looga gabbado.

**gabbaadsasho** *m.f.dh eeg* gabbaadso. *ld* **gabbaadsi.**

**gabbaadsi** *m.l ld* **gabbaadsasho.**

**gabbaadso** *f.g3* **(-saday, -satay)** ka g.: wax gabbaad ka dhigasho.

**gabbaan[1]** *m.l.kh* G. ah: neef aan caano badan lahayn.

**gabbaan[2]** *m.l* Nooc miisaan ah. *ld* **gabne, gabno, gibbaan.**

**gabbaannimo** *m.dh* Gabbaan ahaansho. *ld* **gibbaannimo.**

**gabbaati[1]** *m.l* Hanti yar oo laga bixiyo gabar la guursanayo oo yaradka ka horreeya.

**gabbaati[2]** *f.g1* **(-iyay, -iday; -iyi)** Hanti yar, markaas gabar la guursanayo, ka bixin.

**gabbaatiyid** *m.f.dh eeg* gabbaati[2].

**gabbad[1]** *m.l ld* **gabbasho.**

**gabbad[2]** *m.dh* **(-dyo,** *m.dh*) Xantoobo.

**gabbal[1]** *m.l* Qorrax sii dhaceysa.

**gabbal[2]** *m.dh* **(-lo,** *m.l*) Bar oo ku taal neef xoola ah oogadiisa.

**gabbalday** *m.l ld* **gabba*ld*aye.**

**gabbaldaye** *m.l* Geed-gaab la beero oo leh caleemo balballaaran iyo ubax wareegsan oo hurud ah oo hadba meesha qorraxdu ka jirto u jeesta oo laga miiro mirihiisa saliid. *ld* **gabba*ld*ay.**

**gabbaldhac** *m.l* Waqti qorraxdu sii dhacayso iftiinkeeduna gabaabsi yahay. *ld* **gabba*ld*hicid.**

**gabbaldhacsad** *m.l ld* **gabba*ld*hacsasho.**

**gabbaldhacsasho** *m.f.dh* egg gabbaldhacso. *ld* **gabba*ld*hacsad, gabba*ld*hacsi.**

**gabbaldhacsi** *m.l ld* **gabba*ld*hacsasho.**

**gabbaldhacso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Ku g.: ilaa gabbal dhaca meel joogid. 2. U g.: wax samayntooda ilaa gabbaldhaca sugid.

**gabbaldhici** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** U g.: ilaa qorraxdhaca wax meel ku hayn.

**gabbaldhicid** *m.dh ld* **gabba*ld*hac.**

**gabbaldhicin** *m.f.dh* egg gabbaldhici.

**gabbalee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** Gabbalo yeelasho.

**gabbaleyn** *m.f.dh eeg* gabbalee.

**gabbalgaab** *m.l* Galabnimada inteeda dambe ee gabbaldhaca ka horreysa. *ld* **gabbalgaabad.**

**gabbalgaabad** *m.l ld* **gabbalgaab.**

**gabbalgaabsad** *m.l ld* **gabbalgaabsasho.**

**gabbalgaabsasho** *m.f.dh eeg* gabbalgaabso. *ld* **gabbalgaabsad, gabbalgaabsi.**

**gabbalgaabsi** *m.l ld* **gabbalgaabsasho.**

**gabbalgaabso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Ku g.: ilaa waqtiga go qorraxdu dhicidda ku dhowaato meel ku sugnaansho.

**gabbaljiif** *m.l* 1. Gabbalgaab. 2. Qof wahsi badan oo aan shaqada jecleyn.

**gabbalsiidhac** *m.l ld* **qorraxdhac.**

**gabbar** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Cid gabbaro siin.

**gabbaro** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Lacag ama hanti kale oo beelo meel wada daggani bixiyaan oo la siiyo dowlad ama boqortooyo; sedo, ammaan.

**gabbasho** *m.f.dh eeg* gabbo. *ld* **gabbad[1], gabbood, gambad, gambasho.**

**gabbi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Nabar la soo tuuray balfin, weecin, celin.

**gabbigabbi** *m.dh.u* Ilaalo koox ah oo loo diro col inay soo indha-idheeyaan. *ld* **gabgabbi.**

**gabbin** *m.f.dh eeg* gabbi. *ld* **gabbis.**

**gabbis** *m.l ld* **gabbin.**

**gabbo** *f.mg3* **(-baday, -batay)** Wax la soo riday ama lo soo tuuray gabbaad ka gelid. *ld* **gabboo, gambo[2].**

**gabboo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** *ld* **gabbo.**

**gabbood** *m.l ld* **gabbasho.**

**gabcid** *m.f.dh eeg* gabac[2].

**gabdhomid** *m.f.dh eeg* gabdhon.

**gabdhon** *f.mg1* **(-omay, -ontay; -omi)** Daadasho, hoorid (roob).

**gabee** *f.g2* **(-beeyay, -beysay)** 1. Socod cag culus oo aad mooddo in qofka tallaabsigu dhibayo. 2. Dabin qaab saab leh oo shinbiraha lagu dabo.

**gabeyn** *m.f.dh eeg* gabee.

**gabeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la gabeeyey ahaansho (nafley).

**gabeysnaan** *m.f.dh eeg* gabeysan. *ld* **gabeysnaansho.**

**gabgab** *m.dh.sh.r* G. leh: erey lagu muujiyo cagajiidid ama ciirciirid.

**gabgabbi** *m.dh.u ld* **gabbigabbi.**

**gabgable** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Qof gabgab sameeya.

**gabgablee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** 1. Gabgab samayn. 2. Falal cagajuglayn cid loola yimaado.

**gabgableyn** *m.f.dh eeg* gabgablee.

**gabid** *m.f.dh eeg* gab. *ld* **gabniin, gebid.**

**gabiib** *m.dh.kh* Dhul carro san ah oo aan qaniin lahayn. *ld* **gebiib.**
**gabiyo** *m.l* (*jool.*) Carro tuulka ku samaysma webiga labadiisa dacal marka uu fataho.
**gablami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid gablan ka dhigid. *ld* **goblami.**
**gablamid** *m.f.dh eeg* gablan[2]. *ld* **goblamid.**
**gablamin** *m.f.dh eeg* gablami. *ld* **goblamin.**
**gablan[1]** *m.l.kh* Qof gaboobay oo aan carruur lahayn. *ld* **goblan[1].**
**gablan[2]** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** 1. Qof carruurtii ka le'atay noqosho. 2. Qof gaboobay oo aan carruur lahayn noqosho. *ld* **goblan[2].**
**gablannimo** *m.dh* Gablan ahaansho. *ld* **goblannimo.**
**gablee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Socod cagajiid ah oo aan qasad lahayn samayn.
**gabley** *m.dh* Nooc shimbiraha ka mid ah; habas.
**gableyn** *m.f.dh eeg* gablee.
**gableyshimbir** *m.dh* Ciyaar dhaqameed oo qaabka loo dheelo ama dhaqdhaqaaqeeda laga soo minguuriyay shimbirka la yiraahdo gabley.
**gablool[1]** *m.l.kh* Candho guran oo aan caano lahayn. *ld* **gabto, gabtood, gabtool[1].**
**gablool[2]** *f.mg1* **(-oolay, -ooshay)** Wax guran oo aan caano lahayn noqosho. *ld* **gabtool[2].**
**gabloolid** *m.f.dh eeg* gablool[2]. *ld* **gabtoolid.**
**gabne** *m.l ld* **gabbaan[2].**
**gabniin** *m.l ld* **gabid.**
**gabno** *m.dh ld* **gabbaan[2].**
**gaboobid** *m.f.dh eeg* gabow[2].
**gabood** *m.dh* Dulmi; gardarro, eex.
**gaboodfal[1]** *m.l* 1. Gardarro bareer ah oo cid lagu sameeyo. 2. *ld* **gaboodfalid.**
**gaboodfal[2]** *f.mg1* **(-alay, -ashay)** Ku g.: gardarro bareer ah cid ku samayn.
**gaboodfalid** *m.f.dh eeg* gaboodfal[2]. *ld* **gaboodfal[1] (2).**
**gabooley** *m.dh* Ragga gabooyaha ku hubeysan.
**gabooy** *m.l ld* **gaboy.**
**gabooyaale** *m.l* Qof gabooye ku ugaarsada. *ld* **gabooyaaley.**
**gabooyaaley** *m.dh ld* **gabooyaale.**
**gabooye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh*) Galka fallaaraha lagu rito; qule. *ld* **gabooyo.**
**gabooyo** *m.l ld* **gabooye.**
**gabow[1]** *m.l* Duqnimo iyo da'weyni nafleydu gaarto markay muddo dheer noolaato.
**gabow[2]** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** 1. Muddo badan noolaansho. 2. Da' weyn oo aan wax la qabsan karin gaarid.
**gabowsho** *m.l* Gabow; gaboobid.
**gaboy** *m.l* **(gaboy,** *m.dh*) Qof ugaarsiga ku nool. *ld* **gabooy.**
**gabraar[1]** *m.l* **(-ro,** *m.dh*) Nin ugaarsada.
**gabraar[2]** *m.l/dh* Dabidda, qabashada iyo laynta ugaarta.
**gabraarad** *m.l ld* **gabraarasho.**
**gabraarasho** *m.f.dh eeg* gabraaro. *ld* **gabraarad.**
**gabraarato** *m.dh.u* Dad ugaarsiga ku nool.
**gabraaro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** Ugaar laysasho.
**gabramid** *m.f.dh eeg* gabran[1].
**gabran** *f.g4* **(-naa, -nayd)** Wax badan oo meel wada fadhiya noqosho.
**gąbran** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la khayaamay ahaansho (cid).
**gabranaan** *m.f.dh eeg* gabran. *ld* **gabaarnaan, gaabaarnaansho, gabra naansho.**
**gąbranaan** *m.f.dh eeg* gąbran. *ld* **gąbranaansho.**
**gabranaansho** *m.l/dh ld* **gabranaan.**
**gąbranaansho** *m.l/dh ld* **gąbranaan.**
**gabrar** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Caalir.
**gabrasho** *m.f.dh eeg* gabro. *ld* **gabaarasho.**
**gabrid** *m.f.dh eeg* gąbar.
**gabro** *f.g3* **(-raday, -ratay)** Nafley badan meel wada fariisasho. *ld* **gabaaro.**
**gabsas** *m.dh* (*c.nafl.*) Naasley yar oo gafuur dhuuban, dabo dheer oo duf badan iyo midab casaan xigeen ah leh oo ku nool meelaha jiqda ah; saangur.
**gabsho** *m.dh* Caano aad u dhanaanaaday oo isbeddel ku dhacay.
**gabshoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Gabsho noqosho.
**gabshood** *m.f.l eeg* gabshoo.
**gabto** *m.dh ld* **gablool[1].**
**gabtood** *m.l ld* **gablool[1].**
**gabtool[1]** *m.l ld* **gablool[1].**
**gabtool[2]** *f.mg1* **(-oolay, -ooshay)** *ld* **gablool[2].**
**gabtoolid** *m.dh ld* **gabloolid.**
**gabxarar** *m.l* Leg; sakaar.
**gabxid** *m.f.dh eeg* gabax[2].
**gabxo** *m.dh* Meel aan dhir iyo caws midna lahayn oo lamadegaan ah.
**gabyaa** *m.l* Nin hal-abuurka maansada yaqaan. *ld* **gabayaa.**
**gabyid** *m.f.dh eeg* gabay[2].
**gacal** *m.l.u* 1. Jacayl cid loo hayo. 2. Saaxiibtinnimo, qaraabannimo, iwm oo cid ka dhexeysa.
**gacalcun** *m.l* Cay kaftan ku dheehanyahay oo dad gacal ahi isujeediyaan. *ld* **gacalcunid.**
**gacalcunid** *m.dh ld* **gacalcun.**
**gacaliso** *m.dh* Qof haween ah oo aad loo jecelyahay. *ld* **gacalo (1).**
**gacaliye** *m.l* Nin aad loo jecelyahay.

**gacalnimo** *m.dh* Gacal ahaansho.
**gacalo** *m.dh ld* **Gacaliso; gacaltooyo.**
**gacalsad** *m.l ld* **gacalsasho.**
**gacalsasho** *m.f.dh eeg* gacalso. *ld* **gacalsad, gacalsi.**
**gacalsi** *m.l ld* **gacalsasho.**
**gacalso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Qof gacal ka dhigasho.
**gacaltooyo** *m.dh* Is jeclaan iyo is qaddarin dad ka dhexeysa. *ld* **gacalo (2).**
**gacan xoodnaan** *m.dh* **(-cmo ...,** *m.l*) Gacanka goobada ee xoodan halka bar ee xodka.
**gacan¹** *m.l* **(-ammo/-nno,** *m.dh*) Khoori.
**gacan²** *m.l* **(-ammo/-nno,** *m.dh*) (*xis.*) Xarriiq toosan ee ka timaada xuddunta kuna dhammaata bar ku taalla meeriska goobada ama fogaanta ka bilaabata xuddunta kubbad, kuna dhammaata bar ku taal dusha kubbadda.
**gacan³** *m.dh* **(-cmo,** *m.l*) 1. Xubinta faraha leh ee dadka wax ku qabsado. 2. Xubin dheer, madaxa maroodiga ka laallaadda oo uu wax ku qabsado kana neefsado. 3. Dhegta weelasha iwm.
**gacan-adag** *f.mg1* **(-kaa, -kayd)** Wax, waxbixinta ku adagtahay ahaansho (qof); bakhayl; muudal, dhabcaal.
**gacan-adayg¹** *m.l.kh* Bakhaylnimo.
**gacan-adayg²** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Ku g.: hanti ku bakhaylid (qof).
**gacan-adaygid** *m.f.dh eeg* gacan-adayg².
**gacan-adkaan** *m.f.dh eeg* gacan-adag. *ld* **gacan-adkaansho**
**gacan-adkaansho** *m.l/dh eeg* gacan-adkow. *ld* **gacan-adkanaan.**
**gacan-adkow** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Ku g.: wax hanti ku bakhaylay noqosho (qof).
**gacandhaaf¹** *m.l* 1. Faragelinta idan la'aan lagu sameeyo wax qof kale leeyahay. 2. *ld* **gacandhaaf.**
**gacandhaaf²** *f.g1* **(-fay, -ftay)** Wax dad kale leeyahay idin la'aan faragelin.
**gacandhaafid** *m.f.dh eeg* gacandhaaf². *ld* **gacandhaaf¹ (2).**
**gacandhiib¹** *m.l* Qof laga dhintay waxa la siiyo.
**gacandhiib²** *f.g1* **(-bay, -btay)** Qof laga dhintay wax siin.
**gacandhiibid** *m.f.dh eeg* gacandhiib².
**gacandho** *m.dh ld* **gaxandho.**
**gacandur** *m.l* (*daaw.*) Mudidda xididdada dhiigga celiya midkood (aroore).
**gacangal** *f.mg1* **(-alay, -ashay; -geli)** 1. Dhibaato la kulmid. 2. U g.: qof cadow ah ka xoog badan oo aan u tureyn gacantiisa gelid.
**gacangeli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Cid dhibaato dhaxalsiin. 2. U g.: cid kale oo cadow ah gacantooda gelin.
**gacangelid** *m.f.dh eeg* gacangal².
**gacangelin** *m.f.dh eeg* gacangeli. *ld* **gacangelis.**
**gacangelis** *m.l ld* **gacangelin**
**gacanhaadi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** 1. U g.: cid gacan u lulid ayadoo salaan loola jeedo. 2. U g.: cid gacan u lulid iyadoo la wacayo.
**gacanhaadin** *m.f.dh eeg* gacanhaadi. *ld* **gacanhaadis.**
**gacanhaadis** *m.l ld* **gacanhaadin.**
**gacanhelid** *m.dh* Qof kaalmo u fidiyid.
**gacanjiiddo** *m.dh* Cad hilib ah oo yaalla lafdhabarka, misigta korkeeda.
**gacankudhiigle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Qof dambi dil ahi ku cad yahay.
**gacankutaagle** *m.l* Nin keligii tashade ah oo aan garqaadan.
**gacanqaad¹** *m.l* 1. Dagaal yar oo gacan la adeegsanayo. 2. Salaan kalgacaltooyo. 3. Siin; waxbixin. 4. *ld* **gacanqaadid.**
**gacanqaad²** *f.g/mg1* **(-day, -dday)** 1. *(f.g)* Cid gacan ku salaamid. 2. *(f.g)* Qof xaal siin. 3. *(f.mg)* Dagaal bilaabid. 4. *(f.mg)* U g.: cid wax ugu deeqid.
**gacanqaadid** *m.f.dh eeg* gacanqaad². *ld* **gacanqaad¹ (4).**
**gacanqabad** *m.l ld* **gacanqabasho.**
**gacanqabasho** *m.f.dh eeg* gacanqabo. *ld* **gacanqabad.**
**gacanqabo** *f.g3* **(-btay, -batay)** Cid taageerid.
**gacanqabsad** *m.l ld* **gacanqabsasho.**
**gacanqabsasho** *m.f.dh eeg* gacanqabso. *ld* **gacanqabsad, gacanqabsi (4).**
**gacanqabsi** *m.l* 1. Ul ama wax la mid ah oo marka la socdo gacanta lagu qaato. 2. Lacag yar oo lagama maarmaanka lagu iibsado. 3. Lacag yar oo ganacsi lagu bilaabo. 4. *ld* **gacanqabasho.**
**gacanqabso** *f.g3* **(-saday, -satay)** 1. Faa'iido badan helid. 2. Nin, gabar uu guursaday oo aan ciddeedu dhisin kaxaysasho.
**gacansaar¹** *m.l* 1. Iib qiimaha la bixinayo marka wax la kala gato. 2. Xiriir saaxiibnimo oo dhex mara laba qof ama ka badan. 3. G. ah: lacag caddaan ah oo wax lagu kala iibsado. 4. *ld* **gacansaarid.**
**gacansaar²** *f.g/mg1* **(-ray, -rtay)** 1. *(f.g)* Cid, cid dagaal ka dhexeesa la heshiin. 2. *(f.mg)* Is g.: cid, cid kale dagaal gacanta la adeegsanayo isweydaarasho.

**gacansaarid** *m.f.dh eeg* gacansaar². *ld* **gacansaar¹ (4).**
**gacansarrayn** *m.f.dh eeg* gacansarree.
**gacansarree** *f.mg2* **(-reeyay, -raysay)** Ka g.: wax ka lib keenid.
**gacansayr¹** *m.l* 1. Diidmo. 2. *ld* **gacansayrid.**
**gacansayr²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Ku g.: talo, amar iwm si qayaxan u diidid.
**gacansayrid** *m.f.dh eeg* gacansayr². *ld* **gacansayr¹ (2).**
**gacansiin** *m.dh* Gargaaridda, caawinidda.
**gacantogaale** *m.l ld* **gacantogaaleyn.**
**gacantogaalee** *f.g2* **(-eeyay, -eysay)** 1. Wax durugsan laacid. 2. Ammaano loo dhiibtay ku takrifalid (qof). 3. Hanti si tashiil la'aan ah u isticmaalid.
**gacantogaaleyn** *m.f.dh eeg* gacantogaalee. *ld* **gacantogaale, gacantogaaleys.**
**gacantogaaleys** *m.l ld* **gacantogaaleyn.**
**gacantogaaleysad** *m.l ld* **gacantogaaleysasho.**
**gacantogaaleysasho** *m.f.dh eeg* gacanto-gaaleyso. *ld* **gacantogaalaysad, gacanto-gaaleysi.**
**gacantogaaleysi** *m.l ld* **gacantogaalaysasho.**
**gacantogaaleyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** 1. Wax durugsan laacid. 2. Ammaano loo dhiibtay ku takrifalasho (qof).
**gacanyare¹** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh*) Kaaliye; hoosjiooge.
**gacanyare²** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh*) (*taar.*) Bulshadii dhulgoosiga ninka ilaaliya boqorka, una qabta hawlaha militriga, kaddibna hela dhul uu ku noolaado.
**gacayr** *m.dh* Geed yar oo laamo jilicsan oo la cuno leh.
**gacmadheere** *m.l* Geed faalala oo leh bari wayn oo xooluhu ku harraadbeelaan.
**gacmagelis** *m.l* Harag, shiraac, balaastig iwm oo gacmaha la gashado.
**gacmagooye** *m.l* Nooc geed oo saaqe ah.
**gacnabar** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Farabar.
**gacnabarid** *m.f.dh eeg* gacnabar.
**gacnagube** *m.l* **(-bayaal,** *m.l/dh*) Geed faalala oo geedaha kale isku maro, leh laamo caleemo leh, oo dhecaankiisu jirka guba.
**gacnootis** *m.l* **(-syo,** *m.dh*) Jiididda qof keligiis ah dowlis labada gacmood ku soo jiido; Nintoocsi.
**gad** *f.g1* **(-day, -dday)** 1. Badeeco lacag ku beddelid. 2. Wax tirid. Tus. "Roob baa raadkii gaday." 3. Weyso burin.
**gadaafee** *f.g2* **(-eeyay, -eeysay)** Cid gardareysasho.
**gadaafeyn** *m.f.dh eeg* gadaafee *ld* **gadaafays.**
**gadaafeys** *m.l ld* **gadaafeyn.**
**gadaafo** *m.dh* Dulmi, gardarro.
**gadaal** *m.dh* Docda dhabarka ku aaddan; xagga dambe; dib.
**gadaal baah** *m.l* (*fiis.*) Baahidda ama qalloocsanka hirar, marka ay dhexmarayaan dalool ama la laabmayaan wareegga geftinka oodan ama hor-joogsi sida derbi.
**gadaala-aqoon** *m.dh* 1. Aqoonta xooluhu u leeyihiin kudmada (awr). 2. Kasmo iyo aqoon u lahaasho xubnaha taranka: isutaggooda iyo sida caruurta loo dhalo ama u dhalato. *ld* **gaadala-aqoon.**
**gadaalabbar¹** *m.l* 1. Barashada, qaabka iyo xeeladaha kudmada. 2. *ld* **gadaalabbarid.**
**gadaalabbar²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Qaabka iyo xeeladaha kudmada barid.
**gadaalabbarid** *m.f.dh eeg* gadaalabbar². *ld* **gadaalabbar¹ (2).**
**gadaale** *s.* Dib xiga; gadaaleeya.
**gadaalkagaar** *m.l* Qof dhawaan meherad, balwad iwm bilaabay oo aan waaya-aragnimo u lahayn. *ld* **gadaalmagaar.**
**gadaalmagaar** *m.l ld* **gadaalkagaar.**
**gadaalo** *m.l.u* 1. Waayo dambe. 2. Xubnaha taranka ee dhaddigga.
**gadaaman** *f.mg4* **(-mnaa, -mnayd)** Wax gadaan loo yeelay ahaansho.
**gadaamanaan** *m.f.dh eeg* gadaaman. *ld* **gadaamanaansho.**
**gadaamanaansho** *m.l/dh ld* **gadaamanaan.**
**gadaan** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) 1. Saabka weelasha qaarkiisa kore. 2. Qoriga ku wareegsan saabka fooddiisa sare.
**gadaawe** *m.l* Nooc kalluunka badda ka mid ah. *ld* **geddawe.**
**gadabad** *m.dh* Nooc badda kalluunka ka mid ah.
**gadaf¹** *m.l* 1. Wax qaab wareegsan leh. 2. Wax lagu qariyo wax kale. *ld* **gedef¹.**
**gadaf²** *f.g1* **(-dfay, -daftay; -dfi)** 1. Wax qaab wareegsan u yeelid. 2. Wax, wax kale ku dahaarid. *ld* **gedef².**
**gadangatee** *f.mg2* **(-teeyay, -teysay)** Aayar u socosho.
**gadangateyn** *m.f.dh eeg* gadangatee.
**gadangato** *m.dh* Socod aayar loo soconayo ayadoo hadba cabbaar loo nasanayo socodka.
**gadasho** *m.f.dh eeg* gado.
**gadawaar¹** *m.l* Cirku marka uu qaawan yahay oo uusan daruur lahayn.
**gadawaar²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Daruur beelid (cir).
**gadawaarid** *m.f.dh eeg* gadawaar².

**gaddi** *f.g1/2* (-iyay, -diday/-isay; -iyi) *ld* **geddi²**.
**gaddiifad** *m.dh ld* **kaddiifad.**
**gaddin** *m.dh ld* **geddiyid.**
**gaddis** *m.l ld* **geddis.**
**gaddisad** *m.l ld* **geddisad.**
**gaddisan** *f.mg4* (-snaa, -snayd) *ld* **geddisan.**
**gaddisasho** *m.dh ld* **geddisasho.**
**gaddisley** *m.dh ld* **geddisley.**
**gaddisnaan** *m.dh ld* **geddisnaan.**
**gaddisnaansho** *m.l/dh ld* **geddisnaan.**
**gaddiso** *f.g3* (-stay, -satay) *ld* **geddiso.**
**gaddiyid** *m.dh ld* **geddiyid.**
**gaddoomid** *m.dh ld* **geddoomid.**
**gaddoon¹** *m.l ld* **geddoomid.**
**gaddoon²** *f.mg1* (-oomay, -oontay; -oomi) *ld* **geddoon².**
**gadfan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax, wax ku gadaaman ahaansho. 2. Wax, wax kale dahaar looga dhigay ahaansho. *ld* **gedfan.**
**gadfanaan** *m.f.dh eeg* gadfan. *ld* **gadfanaansho, gedfanaan, gedfa- naansho.**
**gadfanaansho** *m.l/dh ld* **gadfanaan.**
**gadfid** *m.f.dh eeg* gadaf². *ld* **gedfid.**
**gadgaddi** *f.g1/2* (-iyay, -iday/isay; -iyi) *ld* **gedgeddi.**
**gadgaddin** *m.f.dh ld* **gedgeddiyid.**
**gadgaddis** *m.l ld* **gedgeddiyid.**
**gadgaddiyid** *m.dh ld* **gedgeddiyid.**
**gadgaddoomid** *m.dh ld* **gedgeddoomid.**
**gadgaddoon¹** *m.l ld* **gedgeddoomid.**
**gadgaddoon²** *f.mg1* (-oomay, -oontay; -oomi) *ld* **gedgeddoon².**
**gadhoorad** *m.dh ld* **kalloorad.**
**gadhuus** *m.dh* Kaalinta kan biyaha daraya ka xigta.
**gadid** *m.f.dh eeg* gad.
**gadiid** *m.l* Waqtiga kala bara gelinka hore iyo gelinka dambe.
**gadiir** *m.l* Nooc ka mid ah kalluunka badda. *ld* **gediir.**
**gado** *f.g3* **(-atay, -adatay)** Badeeco lacag ku baddalasho.
**gadoob** *m.l* **(-byo,** *m.dh*) 1. Saabley. 2. Qaybta dambe ee lafdhabarta. 3. Weel aan buuxin.
**gadood¹** *m.l* 1. Lo'gisi iwm weeyraxa ay sameeyaan. 2. Kacdoon dad badani sameeyaan, iyagoo si adag uga dhiidhiyaya wax ay diiddanyihiin. 3.*ld* **gadoodid.** *ld* **gedaad¹, gedood¹, gidaad¹.**
**gadood²** *f.mg1* **(-day, -dday)** 1. Lo'gisi iwm weyrixid. 2. Dad badan, wax ay diiddanyihiin si adag uga dhiidhiyid. *ld* **gedaad², gedood², gidaad².**
**gadoodid** *m.f.dh eeg* gadood². *ld* **gadood¹, gedaad¹, gedaadid, gedood¹, gedoodid,**
**gadoodsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax gadooday ahaansho. *ld* **gedaadsan, gedoodsan, gidaadsan.**
**gadoodsanaan** *m.f.dh eeg* gadoodsan. *ld* **gadoodsanaansho; gedoodsanaan, gedoodsanaansho.**
**gadoodsanaansho** *m.l/dh ld* **gadoodsanaan.**
**gadoon¹** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) Meel godan oo ciid adag ama dhadhaab ah oo marka roobku da'o xareedda laga dhurto.
**gadoon²** *m.dh* Haan gorof ah oo la tuuray.
**gadow** *m.l* **(-wyo,** *m.dh*) Ul ama ka badan oo wareegsan, oo lagu xiro afka sare ee saab, wadaan, iwm. *ld* **gedow.**
**gaf¹** *m.l* **(-faf,** *m.l*) 1. Khalad. 2. Meelkadhac. *ld* **gef.**
**gaf²** *f.g/mg1* **(-fay, -ftay)** 1. *(f.g)* Khalad samayn. 2. *(f.g)* Haleeli waayid. 3. *(f.mg)* U g.: cid meelkadhac ku samayn.
**gafane** *m.l* **(-nayaal,** *m.l*) Dulin shilinta ka weyn, maqaar jilicsan oo ku nool dhiigga nafleyda.
**gafid** *m.f.dh eeg* gaf². *ld* **gefid.**
**gafsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax gaf sameeyey ahaansho.
**gafsanaan** *m.f.dh eeg* gafsan. *ld* **gafsanaansho, gefsanaan, gefsanaansho.**
**gafsanaansho** *m.l/dh ld* **gafsanaan.**
**gafuur** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Afka iyo sanka nafleyda.
**gafuurtaag¹** *m.l* 1. Kibir iyo isla weyni wajiga ka muuqda. 2. *ld* **gafuurtaagid.**
**gafuurtaag²** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Kibir iyo isla weyni weji ka muujin.
**gafuurtaagid** *m.f.dh eeg* gafuurtaag². *ld* **gafuurtaag¹ (2).**
**gag** *m.dh* 1. *(sh.r)* cod lagu muujiyo jug xoog leh. 2. G. ah: qof mintid ah oo gacan'adag.
**gaggab¹** *m.l* 1. Kufidda iyo miyirbeelidda uu dhaliyo nabar surka ku dhacay. 2. Xanuun surka culaysiya. 3. *ld* **gaggabid.**
**gaggab²** *f.mg1* **(-bay, -btay)** 1. Nabar surka ku dhacay la miyir beelid. 2. Xanuun surka culaysiya dareemid.
**gaggabaysad** *m.l ld* **goggobeysasho.**
**gaggabaysasho** *m.dh ld* **gobbobaysasho.**
**gaggabaysi** *m.l ld* **goggobaysasho.**
**gaggabayso** *f.g3* (-stay, -satay) *ld* **goggobayso.**
**gaggabi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid, nabar ay la miyir beesho surka kaga dhufasho.
**gaggabid** *m.f.dh eeg* gaggab². *ld* **gaggab¹ (3).**
**gaggabin** *m.f.dh eeg* gaggabi. *ld* **gaggabis.**
**gaggabis** *m.l ld* **gaggabin.**

**gaggabo** *m.dh* Dawakhid.
**gaggabo** *m.dh ld* **goggobo.**
**gaggabsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la gaggabiyey ahaansho.
**gaggabsanaan** *m.f.dh eeg* gaggabsan. *ld* **gaggabsanaansho.**
**gaggabsanaansho** *m.l/dh ld* **gaggabsanaan.**
**gahayr**[1] *m.l.kh* 1. *ld* **gaahiir 1.** Miro aan bislaan, curdannimadiina dhaafay. 2. G. ah: gabar inannimmo ku weynaatay. 3. Wax aan jilicsanayn; adag. 4. *ld* **gaahi.**
**gahayr**[2] *m.dh* Geed gaab u eg dhafaruurta oo leh laamo dhuudhuuban oo aqallada lagu dhisto.
**gahayr**[3] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** 1. Miro curdan dhaafid. 2. Qof doobnimo ku weynaansho. *ld* **gahayrow.**
**gahayrid** *m.f.dh eeg* gahayr³. *ld* **gahayroobid.**
**gahayroobid** *m.f.dh ld* **gahayrid.**
**gahayrow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Gahayr noqosho. *ld* **gahayr.**
**gahnay** *m.l* Xarig yaryar, xaskul ah oo rarada, dhambalaha iwm lagu sameeyo.
**gal**[1] *m.l* **(-lal,** *m.l*) 1. Meel godan oo biyo ku jiraan. 2. Warqad adag oo xaashiya lagu kaydiyo; fayl.
**gal**[2] *m.l/dh* **(-lal,** *m.l*) 1. Nuur dayaxa isku wareejiya. 2. Buqshad. 3. Shay wax lagu xafido (sida seef, billaawe iwm).
**gal**[3] *f.g/mg1* **(galay, gashay; geli)** 1. *(f.g)* Wax dhexdi ama gudihii gaarid. 2. *(f.g)* Arrin, hawl iwm wax ka qabasho. 3. *(f.mg)* Ka g.:god muhiim ah qof uga hor marid (shax). 4. *(f.mg)* U g.: shisheey isu dhiibid. 5. *(f.mg)* U g.: cid maqan howl u qabasho. 6. *(f.mg)* U g.: cid meel ugu gabbasho. 7. *(f.mg)* Ku g.: Wax laga quustay heliddooda noqosho (baadi).
**galaabbax**[1] *m.l* Socod badan oo meel horay iyo gadaal loogu socdo. *ld* **galoobbax¹.**
**galaabbax**[2] *f.mg1* **(-xay, -xday)** Meel horey iyo gadaal ugu noqnoqosho. *ld* **galoobbax².**
**galaabbixid** *m.f.dh eeg* galaabbax². *ld* **galaabbixis, galoobbid.**
**galaabbixis** *m.dh ld* **galaabbixid.**
**galaaciif** *m.l* Nooc kalluunka badda ka mid ah oo habeenkii ifa.
**galaafasho** *m.f.dh eeg* galaafo.
**galaafo** *f.g3* **(-ftay, -fatay)** Cid waxyeelladeeda sabab u noqosho.
**galaal**[1] *m.dh* 1. Diillin cad oo madaxa idaha bartanka kaga tal. 2. Dambas, nuurad iwm oo qof la fooray wejiga laga mariyo.
**galaal**[2] *f.g1* **(-aalay, -aashay)** Qof laga badiyey turub wajiga dambas, nuurad iwm ka marin.
**galaalan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax galaali ku taal ahaansho.
**galaalasho** *m.f.dh eeg* galaalo.
**galaalgali** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax dildilleyn. *ld* **galgali.**
**galaalgalin** *m.f.dh eeg* galaalgali. *ld* **galgalin, galgalis.**
**galaalid** *m.f.dh eeg* galaal².
**galaalnaan** *m.f.dh eeg* galaalan. *ld* **galaalnaansho.**
**galaalnaansho** *m.l/dh ld* **galaalnaan.**
**galaalo**[1] *m.dh* Neef ido ah oo madaxa madow oo foolka calaamad cad ku leh.
**galaalo**[2] *f.g3* **(-ltay, -latay)** Cid galaal marsasho.
**galaami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Ubad xoolaad oo habartood la maalayo, si uu u nuugo hadba dhan ka soo gelid.
**galaamid** *m.f.dh eeg* galaan². *ld* **galaamis².**
**galaamin** *m.f.dh eeg* galaami. *ld* **galaamis¹.**
**galaamis**[1] *m.l ld* **galaamin.**
**galaamis**[2] *m.dh ld* **galaamid.**
**galaammurux** *m.l ld* **garaammurux.**
**galaan**[1] *m.l* **(-nno,** *m.dh*) 1. Xarig awrka lagu keeneeyo. 2. Weel yar oo biyaha lagu darsado. 3. Weel dheg leh oo afar litir qaada. 4. Saab digaagga lagu qaado marka la guuraayo.
**galaan**[2] *f.g1* **(-aamay, -aantay; -aami)** Si gaar ah timo u tidcid.
**galaangalad** *m.l ld* **galgalasho.**
**galaangalasho** *m.dh ld* **galgalasho.**
**galaangali** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax dildilleyn. *ld* **galgali.**
**galaangalin** *m.f.dh eeg* galaangali. *ld* **galaangalis, galgalin, galgalis.**
**galaangalis** *m.l ld* **galaangalin.**
**galaangalo** *f.mg3* **(-gashay, -galatay)** *ld* **galgalo.**
**galaas** *m.l* **(-syo,** *m.dh*) 1. Weel macdan ah oo wax lagu shubto. 2. Fasal.
**galaayoox** *m.l* **(-xo,** *m.dh*) 1. Meel dhaxan badan leh. 2. Dhaxan badan.
**galaayuus**[1] *m.l* 1. Qaylo, dhaadasho. 2. Olol iyo juuc badan oo ay nirguhu sameeyaan markay gaajoodaan.
**galaayuus**[2] *f.mg1* **(-say, -stay)** 1. Qaylid, dhaadasho. 2. Nirgo gaajooday olol iyo juuc badan samayn.
**galaayuusid** *m.f.dh eeg* galaayuus².
**galab** *m.dh* **(-lbo,** *m.l*) Gelinka dambe ee maalinta.
**galabaysad** *m.l ld* **galabaysasho.**
**galabaysasho** *m.f.dh eeg* galabayso. *ld* **galabaysad, galabaysi.**

**galabaysi** *m.l ld* **galabaysasho.**
**galabayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Ku g.: galab meel joogid.
**galabcarraabid** *m.f.dh eeg* galabcarraw².
**galabcarraw¹** *m.l* Socod waqti galab ah la socdo.
**galabcarraw²** *f.mg1* **(-abay, -awday)** Waqti galab ah socosho.
**galabdheer** *m.dh* Xilliga u dhexeeya saddexda galabnimo ilaa afarta.
**galabgaab** *m.l* Galabnimada inteeda dambe ee qorraxdhaca ka horreysa. *ld* **galab- gaabad.**
**galabgaabad** *m.l ld* **galabgaab.**
**galabnimo** *m.dh.fk* Waqti galab ah.
**galabsad** *m.l ld* **galabsasho.**
**galabsasho** *m.f.dh eeg* galabso. *ld* **galabsad, galabsi.**
**galabsi** *m.l ld* **galabsasho.**
**galabso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Cid fal xun oo lagu sameeyey istaahilid.
**galac¹** *m.l* **(-cyo,** *m.dh***)** Waran af ballaaran oo birtiisu wada soofeysantahay.
**galac²** *m.dh.sh.r* Cod lagu muujiyo if kedis ah.
**galaclee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Wax iftiin badan oo indhaha dhibeya leh ahaansho.
**galacleyn** *m.f.dh eeg* galaclee.
**galaktoos** *m.l* (*kiim.*) Sonkor sahlan (C6 H12 O6), taas oo dabeeci ahaan ka timaadda mid ka mid ah maxsuulka dheefshiidka insaymeed ee sonkor caanoodda laaktows, asal ahaanna waa xabag carbeed.
**galangal** *m.l* Dabayl qabow oo ka soo horreysa roobka; saxansaxo.
**galangalcayn** *m.f.dh eeg* galangalcee. *ld* **galcad, galcasho.**
**galangalcee** *f.g2* **(-ceeyay, -caysay)** Xamaarasho.
**galangalco** *m.dh* 1. Si leexleexasho oo wax xamaaranaya u socod. 2. Dabayl.
**galangalcoobid** *m.f.dh eeg* gangalcow.
**galangalcow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Cayil ama dhereg la socon waayid.
**galasac¹** *m.l* Caano dhaynimadii ka tegay welina aan suusac noqon.
**galasac²** *f.mg1* **(-cay, -cday)** Caano heer ay dhaynimadii ka tegeen, suusacna aanay noqon gaarid.
**galasicid** *m.f.dh eeg* galasac².
**galawkooma** *m.dh* (*daaw.*) Xaalad cudureed oo cadaadiska isha dhexdeeda uu aad u sarreeyo wuxuuna keeni karaa indhabeel.
**galax** *m.l* 1. Caano dhay ah oo la qaboojiyey. 2. *ld* **kalax.**
**galayax** *m.l* Wax midabkiisu cad yahay.
**galaykojiin** *m.l* **(-nyo/-no,** *m.dh***)** (*kiim.*) Boolisakarayd ka kooban bolimeer gulukows ah oo faracyo badan leh oo laga helo nudaha xayawaanka, gaar ahaan beerka iyo unugyada muruqyada. Waa kaydka muhiimka ah ee tamarta kaarboo- haydrayd ee unugyada xayawaanka, waxaanay u egtahay rucub xubuub ah oo saxarro yar ah.
**galayn** *m.f.dh eeg* galee.
**galaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax gal ku jira ahaansho.
**galaysnaan** *m.f.dh eeg* galaysan. *ld* **galaysnaansho.**
**galaysnaansho** *m.l/dh ld* **galaysnaan.**
**galbasho** *m.f.dh eeg* galbo.
**galbeed** *m.l* Dhanka qorraxdu u dhacdo; bogox, bugux.
**galbeedi** *m.l.kh* Wax kastoo galbeed loo nisbeeyo.
**galbi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Aroos aqalgeyn. 2. Cid meel aadeysa sagootin. *ld* **gelbi.**
**galbin** *m.f.dh eeg* galbi. *ld* **galbis¹, gelbin, gelbis.**
**galbis¹** *m.l ld* **galbin.**
**galbis²** *m.l* Ciyaar dumarka u gaar ah oo la cayaaro, sida buraanburka, munaasabadaha aroosyada.
**galbo** *f.mg3* **(-baday, -batay)** 1. Galab carraabid. 2. Tegid aan soo noqosho lahayn sameyn. 3. Aqalgelid (guur).
**galcad** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** Xamaarad. *ld* **galangalcayn.**
**galcasho** *m.dh ld* **galangalcayn.**
**galco** *f.mg3* **(-caday, -catay)** Xamaarasho. *ld* **galangalcee.**
**galda'** *f.mg1* **(-'ay, -'day; -di'i)** Ku g.: cid si ba'an ugu goodiyid.
**gal-dayax** *m.l* (*c.fal.*) Giraan ilays ah oo ku wareegsan dayaxa ama qorraxda marka qorraxda laga dhex arko wiriqaha daruur sare oo khafiif ah oo ku gudban sokadeeda.
**galdhacsad** *m.l ld* **ga***ld***hacsasho.**
**galdhacsasho** *m.f.dh eeg* galdhacso. *ld* **ga***ld***hacsad, ga***ld***hacsi.**
**galdhacsi** *m.l ld* **ga***ld***hacsasho.**
**galdhacso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Nafley sida mas, abeeso iwm xuubka sare ridid.
**galdi'id** *m.f.dh eeg* galda'.
**gale** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** 1. Cudur ku dhaca xubnaha taranka ee dadka, oo keena dhabar xanuun iyo dhalmo la'aan; jabto. 2. Dabayl xoog leh. 3. Gebi tog.
**galee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** 1. Wax gal ku ridid. 2. Shax badin.

**galgaal¹** *m.l* 1. Xiddig soo baxa, marka dirirku u dhowaado dayaxa. 2. Dheddig gool noqotay (xoolo).
**galgaal²** *f.mg1* **(-aalay, -aashay)** Nafley dheddig gooloobid.
**galgaalbixin** *m.dh* Allabari loo sameeyo in looga hortago waxyeelo galgaal ka timid.
**galgaalid** *m.f.dh eeg* galgaal².
**galgalad** *m.l ld* **galgalasho.**
**galgalasho** *m.f.dh eeg* galgalo. *ld* **galangalasho, galangalad, galgalad.**
**galgali** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **galaalgali.**
**galgalin** *m.dh ld* **galaalgalin.**
**galgalis** *m.l ld* **galaalgalin.**
**galgalo** *f.mg3* **(-laday, -latay)** Dhulka oo la jiifo hadba dhan isu rogid. *ld* **galangalo.**
**galiilyo** *m.dh* Walbahaar daran oo ka dhasha xaajo caloolyow leh.
**galiilyoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Walbahaar daran lahaansho.
**galiilyood** *m.f.l eeg* galiilyoo.
**gallad¹** *m.dh* Deeq; liibaan; abaal; mahad.
**gallad²** *f.g/mg1* **(-day, -dday)** 1. *(f.g)* Cid abaal u gelid. 2. *(f.mg)* Ku g.: nimco weyn bixin (Eebbe). *ld* **galladee.**
**galladayn** *m.f.dh ld* **galladid.**
**galladaysad** *m.l ld* **galladaysasho.**
**galladaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax gallad la kulmay ahaansho.
**galladaysasho** *m.dh eeg* galladayso. *ld* **galladaysad, galladaysi.**
**galladaysi** *m.l ld* **galladaysasho.**
**galladaysnaan** *m.f.dh eeg* galladaysan. *ld* **galladaysnaansho.**
**galladaysnaansho** *m.l/dh ld* **galladaysnaan.**
**galladayso** *f.g/mg3* **(-stay, -satay)** 1. *(f.g)* Cid abaal u gelid si abaalgud looga helo. 2. *(f.mg)* Ku g.: cid nimco weyn siin (Eebbe).
**galladee** *f.g2* **(-deeyay, -deysay)** *ld* **gallad².**
**galladid** *m.f.dh eeg* gallad². *ld* **galladayn.**
**gallayr** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Nooc haadda ka mid ah, la bah ah dafada, hilib cun ah, manjo iyo af guduudan leh oo loo adeegsan karo ugaarsiga iyo ilaalinta beeraha. *ld* **gariir¹ (2).**
**gallayrrayn** *m.f.dh eeg* gallayrree. *ld* **gallayryayn.**
**gallayrree** *f.g2* **(-reeyay, -raysay)** Sida gallayr u qaylin. *ld* **gallayryee.**
**gallayryayn** *m.dh ld* **gallayrrayn.**
**gallayryee** *f.mg2* **(-yeeyay, -yeysay)** *ld* **gallayrree.**
**galley** *m.dh* Geed ka mid ah dalagga la beerto oo leh caleemo balballaaran, dhaadheerna, wuxuuna dhalaa iniino badar oo la cuno lagana miiro saliid; arabbikhi.
**galli** *m.l* Dhagax adag oo aan si sahal ah loo jebin karin oo ceelasha salkooda ku jira.
**galliimid** *m.dh ld* **gelliimid.**
**galliin¹** *m.l ld* **gelliin¹.**
**galliin²** *f.mg1* **(-nay, -ntay)** U g.: Laba dhinac oo dhibaato dhextaalay heshiisiin; ergayn. *ld* **gelliin².**
**gallimid** *m.dh ld* **gellimid.**
**galmo** *m.dh* 1. Isu tegidda ragga iyo haweenka. 2. *ld* **gelid.**
**galmoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** U g.: nin, naag u tegid.
**galmood** *m.f.l eeg* galmoo.
**galniin** *m.l ld* **gelid.**
**galoobbar** *m.l* Bardhul.
**galoobbax¹** *m.l ld* **galaabbax¹.**
**galoobbax²** *f.mg1* **(-xay, -xday)** *ld* **galaabbax².**
**galoobbixid** *m.dh ld* **galaabbixid.**
**galoof¹** *m.l.kh* G. ah: ishkin dheddig oo aan irmaaneyn.
**galoof²** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Neef xoolo ah, wax aan irmaanayn rimanaynna noqosho. *ld* **galoofow.**
**galoofaad¹** *m.l* Daal iyo dhibaata badan oo lagala kulmo socod dheer.
**galoofaad²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Daal, dhibaato badan socod dheer kala kulmi.
**galoofaadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid galoofaad gayeeysiin.
**galoofaadid** *m.f.dh eeg* galoofaad². *ld* **galoofaadis².**
**galoofaadin** *m.f.dh eeg* galoofaadi. *ld* **galoofaadis¹.**
**galoofaadis¹** *m.l ld* **galoofaadin.**
**galoofaadis²** *m.dh ld* **galoofaadid.**
**galoofid** *m.f.dh eeg* galoof². *ld* **galoofoobid.**
**galoofnimo** *m.dh* Galoof ahaansho.
**galoof-olol¹** *m.l* 1. Ololidda neef geel ah oo guran oo u olola sida neef irmaan oo ubad u xiranyahay. 2. *ld* **galoof-ololid.**
**galoof-olol²** *f.mg1* **(-olay, -oshay)** Neef geel ah oo guran sida neef irmaan u ololid.
**galoof-ololid** *m.f.dh eeg* galoof-olol². *ld* **galoof-olol¹ (2).**
**galoofoobid** *m.dh ld* **galoofid.**
**galoofow** *f.mg1* **(-oobay, -owday: -oobi)** *ld* **galoof².**
**galool¹** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** 1. Geed weyn, qaydarka la bah ah, laf adag, mayrax adag iyo asal wanaagsan leh. 2. Duub wareegsan oo liifad, tubaako iwm ka sameysan. 3. Xidid hab gaar ah loo wareejiyay oo sagaarada lagu dabo.

**galool²** *m.dh* 1. Qayb ka mid ah mindhicirta nafleyda. 2. Qayb ka mid ah debinka ugaarta loo dhigo.
**galool³** *f.g1* **(-oolay, -ooshay)** Xarig iwm dhawr jeer isku wareejin si duub looga dhigo.
**galoolan¹** *f.mg1* **(-lmay, -lantay; -lmi)** Wax la galoolay noqosho.
**galoolan²** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax la galoolay ahaansho.
**galoolid** *m.f.dh eeg* galool³.
**galoolmid** *m.f.dh eeg* galoolan¹.
**galoolnaan** *m.f.dh eeg* galoolan². *ld* **galoolnaansho.**
**galoolnaansho** *m.l/dh ld* **galoolnaan.**
**galow¹** *m.l* Labka fiinta.
**galow²** *m.dh ld* **halow².**
**galshaysad** *m.l ld* **galshaysasho.**
**galshaysasho** *m.f.dh eeg* galshayso. *ld* **galshaysad, galshaysi.**
**galshaysi** *m.l ld* **galshaysasho.**
**galshayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Galsho samaysasho.
**galsho** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Ceel yar oo laga sameeyo ballida hareereheeda si biyuhu ugu miiraan.
**galti** *m.l* **(galti/-iyo,** *m.dh*) Qof tegay degaan uusan dhaqankiisa aqoon.
**galtibbax¹** *m.l ld* **galtibbixid.**
**galtibbax²** *f.mg1* **(-xay, -xday; -bixi)** Qof, degaan uu ku cusub yahay dhaqankiisa la qabsasho.
**galtibbixi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Qof galtinimo ka saarid.
**galtibbixid** *m.f.dh eeg* galtibbax². *ld* **galtibbax¹.**
**galtibbixin** *m.f.dh eeg* galtibbixi.
**galtimacruuf** *m.l.kh* Qof ismooda in uu ilbax yahay laakiinse aan ahayn.
**galtinnimo** *m.dh* Galti ahaansho.
**galtiyad** *m.dh* Haweeney tagtay degaan aanay dhaqankiisa aqoon.
**galuus** *m.l ld* **guluus.**
**galxiddigaale** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Haro aad u weyn oo biyo badani ku jiraan.
**gam** *m.dh.sh.r* Cod lagu muujiyo qof ama wax dilidda. Tus. "G. ka sii".
**gama'¹** *m.l* 1. Gelidda la galo hurdo. 2. *ld* **gam'id.**
**gama'²** *f.mg1* **(-m'ay, -ma'day; -m'i)** Hurdo gelid.
**gamaamad¹** *m.l* 1. Dedidda wax la qarinayo wax kale lagu dedo. 2. *ld* **gamaamadid.** *ld* **gamaamud¹.**
**gamaamad²** *f.g1* **(-day, -dday)** Wax la qarinayo dedid. *ld* **gamaamud².**
**gamaamadan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Wax la gamaamaday ahaansho. *ld* **gamaamudan.**
**gamaamadid** *m.f.dh eeg* gamaamad². *ld* **gamaamad¹, gamaamamud¹, gamaamudid.**
**gamaamadnaan** *m.f.dh eeg* gamaamadan. *ld* **gamaamadnaansho, gamaamudnaan, gamaamudnaansho.**
**gamaamadnaansho** *m.l/dh ld* **gamaamad - naan.**
**gamaamud¹** *m.l ld* **gamaamad¹.**
**gamaamud²** *f.g1* **(-day, -dday)** *ld* **gamaamad².**
**gamaamudan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** *ld* **gamaamadan.**
**gamaamudid** *m.dh ld* **gamaamadid.**
**gamaamudnaan** *m.dh ld* **gamaamadnaan.**
**gamaamudnaansho** *m.l/dh ld* **gamaamadnaan.**
**gamaanyo** *m.dh* Lulmo; hurdo.
**gamaanyoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Gamaanyo dareemid.
**gamaanyood** *m.f.l eeg* gamaanyoo.
**gamaar¹** *m.l* 1. Ur ka soo baxa harag, iwm oo aad u gubtay. 2. Gubashada wax ay aad u gubtaan. 3. *ld* **gamaarid.**
**gamaar²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** 1. Dambas noqosho (dab). 2. Si ba'an u gubasho.
**gamaari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax dambas ka dhigid. 2. Wax si ba'an u gubid.
**gamaarid** *m.f.dh eeg* gamaar². *ld* **gamaar¹ (3).**
**gamaarin** *m.f.dh eeg* gamaari.
**gamaayaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Qof gamaanyo hayso ahaansho.
**gamaayaysnaan** *m.f.dh eeg* amaayaysan. *ld* **gamaayaysnaansho.**
**gamaayaysnaansho** *m.l/dh ld* **gamaayays naan.**
**gamas** *m.l* **(-syo,** *m.dh*) Warmaha yaryar jaad ka mid ah; hooto, dhegley.
**gama'san** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax hurdo galay ahaansho.
**gama'sanaan** *m.f.dh eeg* gama'san. *ld* **gama'sanaansho.**
**gama'sanaansho** *m.l/dh ld* **gama'sanaan.**
**gamashi¹** *m.l* 1. Xilliga naqu caddaado ee xooluhu caano yareeyo. 2. *ld* **gamashiyid.**
**gamashi²** *f.mg1* **(-iyay, -iday; -iyi)** Naq, waqti uu caddaaday gaarid.
**gamashiyid** *m.f.dh eeg* gamashi². *ld* **gamashi¹ (2).**
**gama'sii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Nafley hurdisiin.
**gama'siin** *m.dh eeg* gama'sii.
**gambad** *m.l ld* **gabbasho.**

**gambalaali** *m.l* 1. Qalalaase. 2. Damaashaadka cid guul ku dhaadaneysaa sa- mayso.
**gambar** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Shey ka samaysan afar lugood oo gaaban iyo maqaar isku haya, garbo lahayn oo lagu fadhiisto. *ld* **gember, wambar.**
**gambaraash** *m.l* Socod tartiib ah oo aan meel fog la gaareyn. *ld* **gimbiraash.**
**gambasho** *m.dh ld* **gabbasho.**
**gambaysad** *m.l ld* **gambaysasho.**
**gambaysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax madaxa gambo u saarantahay ahaansho.
**gambaysasho** *m.f.dh eeg* gambayso. *ld* **gambaysad, gambaysi.**
**gambaysi** *m.l ld* **gambaysasho.**
**gambaysnaan** *m.f.dh eeg* gambaysan. *ld* **gambaysnaansho.**
**gambaysnaansho** *m.l/dh ld* **gambaysnaan.**
**gambayso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) Gambo madax saarasho.
**gambi**[1] *m.l ld* **gembiyid.**
**gambi**[2] *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **gembi**[2].
**gambin** *m.dh ld* **gembiyid.**
**gambis** *m.l ld* **gembiyid.**
**gambisan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) *ld* **gembisan.**
**gambise** *m.l ld* **gembise.**
**gambisnaan** *m.dh ld* **gembisnaan.**
**gambisnaansho** *m.l/dh ld* **gembisnaan.**
**gambiyid** *m.dh ld* **gembiyid.**
**gambo**[1] *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) 1. Maro madow, qafiif ah, daldalool leh oo haweenku madaxa saartaan. 2. Kumi (lacag). 3. Geeso xoolaad oo gadaal u jeeda.
**gambo**[2] *f.mg3* (**-baday, -batay**) Wax la soo tuuray ka leexasho. *ld* **gabbo.**
**gambool** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Bur weyn oo madax buuran leh.
**gambooley** *m.dh.u* Haweenka inta gambo xirata oo la qabo ama la guursaday; naago, dumar.
**gamboon** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **gemboon.**
**gamboonaan** *m.dh ld* **gemboonaan.**
**gamboonaansho** *m.l/dh ld* **gemboonaan.**
**gamboor** *m.l* Geed qodxo dhaadheer iyo caleemo kharaar leh oo geela cunaa ku dhinto.
**gambuus** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) (*muus.*) Nooc ka mid ah qalabka muusikada lagu tumo oo ka samaysan qori ama bir wareegsan oo hal dhinac harag kaga haaranyahay.
**gam'i** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Nafley hurdisiin.
**gamid** *m.dh ld* **ganid.**
**gam'id** *m.f.dh eeg* gama'[2]. *ld* **gama'**[1] **(2).**
**gamiimid** *m.f.dh eeg* gamiin.
**gamiin** *f.mg1* (**-iimay, -iintay; -iimi**) 1. Nafley tiiraanyo ka muuqato ahaansho. 2. Cunto ka caanadiidid.
**gamiitofayt** *m.l* (**-tyo,** *m.dh*) (*bot.*) Faca ku dhex jira meertada nololeed ee dhirta, kaas oo muujinaya organnada taranka ee dhalaya gaameytyo.
**gam'in** *m.f.dh eeg* gam'i.
**gam'iwaa**[1] *m.l* Hurdada oo la iska waayo.
**gam'iwaa**[2] *f.mg1* (**-aayay, -aayday; -aayi**) Hurdo iska waayid.
**gam'iwaayid** *m.f.dh eeg* gam'iwaa[2].
**gammaan**[1] *m.l.u* Naasleyda qayb ka mid ah oo ay ka mid yihiin fardaha, baqlaha, dameeraha iyo farowga.
**gammaan**[2] *m.dh* Nooc kalluunka badda ka mid ah.
**gammaaran** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Wax aan geeso lahayn ahaansho (sac).
**gammaarnaan** *m.f.dh eeg* gammaaran. *ld* **gammaarnaansho.**
**gammaarnaansho** *m.l/dh ld* **gammaar- naan.**
**gamooje** *m.l* Dhaxan.
**gamran** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Qof lixaad leh ahaansho.
**gamranaan** *m.f.dh ld* **gamranaansho.**
**gamranaansho** *m.l/dh ld* **gamranaan.**
**gamuun** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Ul yar, dhuuban, afka hore ka gammooxan, gadaalna fantax iyo baalal ku leh oo qaansada laga gemo.
**gamuunayn** *m.f.dh eeg* gamuunnee.
**gamuunee** *f.g2* (**-neeyay, -naysay**) Gemuun ku ganid.
**gamuur**[1] *m.l.kh ld* **gamuux**[1].
**gamuur**[2] *f.g1* (**-ray, -rtay**) *ld* **gamuux**[2].
**gamuuran** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **gamuuxan.**
**gamuurid** *m.f.dh ld* **gamuuxid.**
**gamuurnaan** *m.dh ld* **gamuuxnaan.**
**gamuurnaansho** *m.l/dh ld* **gamuuxnaan.**
**gamuux**[1] *m.l.kh* G. ah: wax aan caarad fiiqan oo wax mudi karta lahayn. *ld* **gamuur**[1], **gumuux**[1], **guxuun**[1].
**gamuux**[2] *f.g1* (**-xay, -xday**) Wax aan af wax mudi kara lahayn ka dhigid. *ld* **gamuur**[2], **gumuux**[2], **guxuun**[2].
**gamuuxan** *f.mg4* (**-xnaa, -xnayd**) Wax aan af fiiqan lahayn ahaansho. *ld* **gamuuran, gumuuxan, guxuuman.**
**gamuuxid** *m.f.dh eeg* gamuux[2]. *ld* **gamuurid, gumuuxid, guxuumid.**
**gamuuxnaan** *m.f.dh eeg* gamuuxan. *ld* **gamuurnaan, gamuurnaansho, gamuuxnaansho**
**gamuuxnaansho** *m.l/dh ld* **gamuuxnaan.**

**gan**[1] *m.l* 1. Dhogorta nafleyda oogadeeda ka baxda. 2. Farqaha dhan-hoosaadka dermada, kebedda iyo raarka. 3. Heer dhaqaale, bulsho ama siyaasad.

**gan**[2] *m.dh* (**-ano,** *m.l*) 1. Gammuunka halkiisa dambe oo jeexan oo xarigga la saaro marka la gamayo. 2. Labada ilig ee sare middood. 3. Bir, qori iwm qoroofan oo wax la suro.

**gan**[3] *f.g1* (**-amay, -antay; -ami**) Xabbad, fallaar iwm ridid, tuurid. *ld* **gen.**

**ganaax**[1] *m.l* (**-xyo,** *m.dh*) Ciqaab maaliyadeed oo cid xeer jebisay lagu xukumo in ay bixiso.

**ganaax**[2] *f.g1* (**-xay, -xday**) Ciqaab maaliyadeed cid dambi fashay bixinteeda ku xukumid.

**ganaaxan** *f.mg4* (**-xnaa, -xnayd**) Wax la ganaaxay ahaansho.

**ganaaxid** *m.f.dh eeg* ganaax[2].

**ganaaxnaan** *m.f.dh eeg* ganaaxan. *ld* **ganaaxnaansho.**

**ganaaxnaansho** *m.l/dh ld* **ganaaxnaan.**

**ganac**[1] *m.l* (**-cyo,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Xubin dhuuban oo ku taalla caloosha hoosteeda; waxay ka laallaaddaa oo dhacaankeeda ku shubtaa godanta (xiidmaha madaxdooda hore oo caloosha xiga).

**ganac**[2] *m.dh* Beec; iib.

**ganacjaban** *f.mg4* (**-bnaa, -bnayd**) Wax raqiis ah ahaansho.

**ganacjabnaan** *m.f.dh eeg* ganacjaban. *ld* **ganacjabnaansho.**

**ganacjabnaansho** *m.l/dh ld* **ganacjabnaan.**

**ganacjebi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Badeeco qiimaheeda hoos u dhigid.

**ganacjebin** *m.f.dh eeg* ganacjebi.

**ganacsad** *m.l ld* **ganacsasho.**

**ganacsasho** *m.f.dh eeg* ganacso. *ld* **ganacsad, ganacsi (2).**

**ganacsato** *m.dh.u* Dad meheraddooda tahay ganacsi.

**ganacsi** *m.l* 1. Xirfad ku saleysan is dhaafsi badeeco, lacag iwm. 2. *ld* **ganacsasho.**

**ganacso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Ka g.: ganacsi sameyn.

**ganaf** *m.l* (**-fyo,** *m.dh*) Gafuur.

**ganan** *f.mg4* (**-nnaa, -nnayd**) 1. Wax la tuuray ahaansho. 2. Wax fallaari ku dhacday ahaansho. *ld* **genan.**

**ganasho** *m.f.dh eeg* gano. *ld* **genasho.**

**ganato** *m.dh.u* Dad ku nool ugaarsi.

**gandaal** *m.l* Harag laga bixiyo weylaha dhinta oo inta si gaar ah loo dhiso lagu godliyo sacii dhalay.

**gandab** *f.mg1* (**-bay, -btay**) Nafley jirran, si tartiib ah socosho.

**gandabi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Nafley jirran tartiib u socodsiin.

**gandabid** *m.f.dh eeg* gandab.

**gandabin** *m.f.dh eeg* gandabi. *ld* **gandabis.**

**gandabis** *m.l* Daal iyo dhibaata badan oo lagala kulmo socod dheer. *ld* **gandabin.**

**gandi** *m.l ld* **gendi.**

**gandoob**[1] *m.l ld* **gantoob**[1]**.**

**gandoob**[2] *f.g1* (**-bay, -btay**) *ld* **gantoob**[2]**.**

**gandooban** *f.mg4* (**-bnaa, -bnayd**) *ld* **gantooban.**

**gandoobid** *m.dh ld* **gantoobid.**

**gandoobnaan** *m.dh ld* **gantoobnaan.**

**gandoobnaansho** *m.l/dh ld* **gantoobnaan.**

**gandood**[1] *m.l ld* **qandoodid.**

**gandood**[2] *f.g1* (**-day, -dday**) *ld* **qandood**[2]**.**

**gandoodid** *m.dh ld* **qandoodid.**

**gane** *m.l* (**-nayaal,** *m.l/dh*) Bir, qori, iwm qaroofan oo wax la suro.

**gangaamid** *m.f.dh eeg* gangaan. *ld* **ganguumid.**

**gangaan** *f.g1* (**-aamay, -aantay; -aami**) Wax si wacan u dhisid (aqal).

**gangeeti** *m.l* Nooc jaadka ka mid ah oo tuulada Gangeeti ka baxa.

**ganguuman** *f.mg4* (**-mnaa, -mnayd**) Geed iwm wax jirridda laga jaray ahaansho.

**ganguumid** *m.f.dh eeg* ganguun.

**ganguumnaan** *m.f.dh eeg* ganguuman. *ld* **ganguumnaansho.**

**ganguumnaansho** *m.l/dh ld* **ganguumnaan.**

**ganguun** *f.g1* (**-uumay, -uuntay, -uumi**) Geed iwm jirridda ka jarid.

**ganid** *m.f.dh eeg* gan[3]. *ld* **gamid, ganiin, gemid.**

**ganjabsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Neef xoola ah wax jirro ka muuqata ahaansho.

**ganjabsanaan** *m.f.dh eeg* ganjabsan. *ld* **ganjabsanaansho.**

**ganjabsanaansho** *m.l/dh ld* **ganjabnaan.**

**ganjidh-tarmeed** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Organno had iyo jeer lammaane ah oo laga helo xayawaanka, kuwaas oo soo saara gaameytyo.

**ganley** *m.dh* (**-layaal,** *m.l/dh*) (*c.nafl*) Dir ka mid ah faylam hoosaadka siliyofaara; xubnaha dirkana noloshooda oo dhan waxay leeyihiin gan.

**gannaan** *m.f.dh eeg* ganan. *ld* **gannaansho, gennaan, gennaansho.**

**gannaansho** *m.l/dh ld* **gannaan.**

**gannad**[1] *m.l* 1. Cayayaan u eg gendiga oo xoolaha dhiigga ka nuugta ayadoo geela ku reebta cudurka dhukaanka. 2. Caatoobidda xoolaha siiba geela marka dhukaanka ku

dhaco ama abaari hesho; jaynaf. 3. *ld* **gannadid.**
**gannad[2]** *f.mg1* **(-day, -dday)** Nafley kacsan ahaansho.
**gannadid** *m.f.dh eeg* gannad[2]. *ld* **gannad[1] (3).**
**ganniin** *m.l ld* **ganid.**
**gano** *f.g3* **(-ntay, -natay)** Ugaar fallaar ku dhufsasho. *ld* **geno.**
**gansasho** *m.f.dh ld* **gensasho.**
**ganso** *f.g3* **(-saday, -satay)** *ld* **genso.**
**gantaal[1]** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) 1. Wax la ganay oo fallaar iwm. 2. Qalab ama hub halis ah oo meel fog wax ka dila. *ld* **gentaal[1].**
**gantaal[2]** *m.dh ld* **gantaalid.**
**gantaal[3]** *m.dh* Gantaal ganid.
**gantafaruur** *m.l ld* **docfaruur[1].**
**gantafaruurid** *m.dh ld* **docfaruurid.**
**gantoob[1]** *m.l* 1. Xijaab ka samaysan kebed ama dermo oo kala qaybiya aqal gudihiisa. 2. Wax la soo gaabshay; aan la dhammaystirin. *ld* **gandoob[1].**
**gantoob[2]** *f.g1* **(-bay, -btay)** Aqal, derin, maro iwm ku kala qoqobid. *ld* **gandoob[2].**
**gantooban** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Wax gantoob loo yeelay ahaansho. *ld* **gandooban.**
**gantoobid** *m.f.dh eeg* gantoob[2]. *ld* **gandoobid.**
**gantoobnaan** *m.f.dh eeg* gantooban. *ld* **gandoobnaan, gandoobnaansho, gantoobnaansho.**
**gantoobnaansho** *m.l/dh ld* **gantoobnaan.**
**ganuun** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) 1. Haruub yar oo xoolaha lagu maalo (ari). 2. Ceel, meel salkiisa ka mid ah oo biyo ka soo maaxdaan.
**ganuuni** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Haan, dhiil iwm haruub ku daboolid.
**ganuunin** *m.f.dh eeg* ganuuni. *ld* **ganuunis.**
**ganuunis** *m.l ld* **ganuunin.**
**ganuunsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax ganuun loo yeelay ahaansho (haan, dhiil iwm).
**ganuunsanaan** *m.f.dh eeg* ganuunsan. *ld* **ganuunsanaansho.**
**ganuunsanaansho** *m.l/dh ld* **ganuunsanaan.**
**ganuunsasho** *m.f.dh eeg* ganuunso.
**ganuunso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Ganuun u yeelasho.
**gar[1]** *m.l* **(-rar,** *m.l*) 1. Timaha ka baxa dhabannada iyo daamanka ragga. 2. Halka ay isaga yimaadaan labada daan. 3. Garraarka haweenka guntintiisa. 4. Dhan, dhinac. 5. Xarig adag oo awrta lagu raro. 6. Wadnaha intiisa adag oo baruurta yeelata. *ld* **ger.**
**gar[2]** *m.dh* 1. Dood loogu xaqsoorayo laba dhinac oo arrin isku haya. 2. Daw; xaq.
**gar[3]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Caaradda ama afka astaan ama midab gaar ah uga yeelid.
**garaabbiido** *m.dh ld* **garab'aydo.**
**garaabbiidoobid** *m.f.dh eeg* garaabbiidow.
**garaabbiidow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Garaabbiido qaadid (neef geel ah).
**garaabid** *m.f.dh eeg* garow[2].
**garaac[1]** *m.l* 1. Ku dhufashada wax si xoog iyo noqnoqosho leh wax kale loogu dhufto. 2. Nuugid badan. 3. *ld* **garaacid.**
**garaac[2]** *m.dh.u* Dhir la beerto oo la cuno inta ay curdanka tahay oo aanay weli miro yeelan.
**garaac[3]** *f.g1* **(-cay, -cday)** 1. Wax si xoog iyo noqnoqosho leh wax kale ugu dhufasho. 2. Dhaaryid. 3. Nafley gacan wax ku yeelid. 4. Makiinad wax ku qorid. 5. Gacan kaga dhawaajin (qalab muusiko).
**garaacan** *f.mg4* **(-cnaa, -cnayd)** Wax la garaacay ahaansho.
**garaacid** *m.f.dh eeg* garaac[3]. *ld* **garaac[1] (3), garaacis.**
**garaacis** *m.dh ld* **garaacid.**
**garaacnaan** *m.f.dh eeg* garaacan. *ld* **garaac-naansho.**
**garaacnaansho** *m.l/dh ld* **garaacnaan.**
**garaad** *m.l* Kartida maskaxdu u leedahay waxgarashada; caqli; dhug.
**garaad** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) Nin qolo madax u ah; ugaas; wabar.
**garaadaysasho** *m.dh ld* **garaadsasho.**
**garaadayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** *ld* **garaadso.**
**garaadlaawe** *m.l* **(-wayaal,** *m.l/dh*) Qof aan fahamsanayn xaaladda lagu suganyahay; aan lahayn garaad fiican.
**garaadley** *m.dh* (*c.nafl.*) Duul ka tirsan naasleyda oo ay ka mid yihiin daayeerada iyo dadka.
**garaadsasho** *m.f.dh eeg* garaadso. *ld* **garaadaysasho, garaadsi.**
**garaadsi** *m.l ld* **garaadsasho.**
**garaadso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Da' wax lagu fahmi karo gaarid. *ld* **garaadayso.**
**garaadxumaan** *m.f.dh eeg* garaadxun. *ld* **garaadxumaamsho, garaadxumi, garaadxumo.**
**garaadxumaansho** *m.f.l ld* **garaadxumaan.**
**garaadxumi** *m.dh ld* **garaadxumaan.**
**garaadxumo** *m.dh* Garasho iyo caqli gaabida cidi ku sugantahay. *ld* **garaad-xumaan.**
**garaadxun** *f.mg4* **(-umaa, -umayd)** Wax aan caqli ku filan lahayn ahaansho.
**garaadyar** *f.mg4* **(-raa, -rayd)** Qof caqli yar ahaansho.
**garaadyaraan** *m.f.dh eeg* garaadyar. *ld* **garaadyari, garaadyaro.**

**garaadyari** *m.dh ld* **garaadyaraan.**
**garaadyaro** *m.dh ld* **garaadyaraan.**
**garaadyeelad** *m.l* Fil wax lagu kala garto gaarid. *ld* **garaadyeelasho.**
**garaadyeelasho** *m.dh ld* **garaadyeelaad.**
**garaaf** *m.l* (**-fyo,** *m.dh*) (*xis.*) Jaantus muujinaya xiriirka ka dhexeeya laba tiro ama laba xaddi. Waxa la adegsadaa dhididibbo iyo kulanno.
**garaam** *m.l ld* **garaamme.**
**garaam atam** *m.l eeg* mool.
**garaam-isudhigan** *m.l* (**-mmo ...,** *m.l*) (*xis.*) Culays isudhiganka walaxi leedahay oo lagu tibaaxay garaamyo.
**garaamme** *m.l* 1. Kiilo kun meelood loo qaybiyey meel ka mid ah. 2. Raashin, hal meel xaq u leeyahay. *ld* **garaam, garaammo, garaan.**
**garaammo** *m.l* 1. *ld* **garaamme.** 2.*ld* **garoomey.**
**garaammurux** *m.l* Waxyaalo aan isku midab ekayn oo isku darsamay oo midab hor leh oo isku googoo'an yeeshay. *ld* **galaammurux.**
**garaan** *m.l ld* **garaamme.**
**garaangar**[1] *m.dh ld* **garangar**[1]**.**
**garaangar**[2] *f.mg1* (**-ray, -rtay**) *ld* **garangar**[2]**.**
**garaangari** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **garangari.**
**garaangarid** *m.dh ld* **garangarid.**
**garaangarin** *m.dh ld* **garangarin.**
**garaangaris** *m.l ld* **garangarin.**
**garaangir**[1] *m.dh* (**-ro,** *m.l*) *ld* **garangar**[1]**.**
**garaangir**[2] *f.mg1* (**-ray, -rtay**) *ld* **garangar**[2]**.**
**garaangiri** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **garangari.**
**garaangirid** *m.dh ld* **garangarid.**
**garaangirin** *m.dh ld* **garangarin.**
**garaangiris** *m.l ld* **garangarin.**
**garaar** *m.dh* (**-ro,** *m.l*) 1.Jileec xusullada gacmuhu yeeshaan oo gadaal gacmuhu u jirdaacmaan. 2.Duuduub iyo mardimo dadka cayilani surka ku yeeshaan. 3.Dhaqdhaqaaq; dikaan.
**garaari** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Qof suuxay ahaansho. Tus. "Far garaarisa baa laga waayay".
**garaarin** *m.f.dh eeg* garaari.
**garaash** *m.l* (**-shyo,** *m.dh*) Meesha baabuurta lagu dayac-tiro ama habeenkii la dhigto.
**garab** *m.l* (**-rbo,** *m.dh*) 1. Lafta isu haysa karraysta, sararta iyo gacanta. 2. Baalka shimbiraha. 3. Kaalmo af iyo addin leh. 4. Daruura is haysta oo da'aysa.
**garab'aydo** *m.dh* Cudur xoolaha ku dhaca oo garabka ka soo bixiya kasoobbax weyn oo badi ahaan dila neefka uu ku dhaco. *ld* **garaabbiido, garabgooye.**
**garabcad** *m.dh* Shilin cudurro badan xoolaha u keenta oo korka ku leh baro caddaan ah.
**garabdaar** *m.l* Garasho dheeraad ah oo qof wax aan weli dhicin uu ku mala awaalo; uurkubaalnimo.
**garabdhig** *f.lg1* (**-gay, -gtay**) Isbarbardhig.
**garabdhigid** *m.f.dh eeg* garabdhig.
**garabgal**[1] *m.l* 1. Taakuleynta loo geysto qof tabar yar iyada oo gacanta laga qabanayo. 2. *ld* **garabgelid.**
**garabgal**[2] *f.g1* (**-alay, -ashay**) Cid tabar yar taakulo siin iyada oo la tukubinayo.
**garabgelid** *m.f.dh eeg* garabgal[2]. *ld* **garabgal**[1] **(2), garabgelyo.**
**garabgelyo** *m.dh ld* **garabgelid.**
**garabgooye** *m.l ld* **garab'aydo.**
**garabgoroyayn** *m.f.dh eeg* garabgoroyee. *ld* **garabgoroyays.**
**garabgoroyays** *m.l ld* **garabgoroyayn.**
**garabgoroyee** *f.mg2* (**-yeeyay, -yaysay**) U g.: laba qof oo diriraysa midkood si aan toos ahayn ugu hiilin.
**garabgoroyo** *m.dh* Si dadban oo laba qof oo dirireysa midkood loogu hiiliyo. *ld* **garbaggoroyo.**
**garabhagooji** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Si aan toos ahayn cid garab u siin.
**garabhagoojin** *m.f.dh eeg* garabhagooji. *ld* **garabbagoojis.**
**garabhagoojis** *m.l ld* **garahagoojin.**
**garabjiid** *m.dh* Summad geela lagu dhigo oo ah alif ku jiidan garabka fooddiisa ilaa cududda meesha ay iska galaan.
**garabkutaaglayn** *m.dh ld* **garabkutaagle.**
**garabkutaagle** *m.l* Awood maammul oo si aan sharci ahayn loo adeegsado. *ld* **garabkutaaglayn.**
**garabqabad** *m.l ld* **garabqabasho.**
**garabqabasho** *m.f.dh eeg* garabqabo. *ld* **garabqabad.**
**garabqabo** *f.g3* (**-btay, -batay**) Cid taageerid.
**garabqodo** *m.dh* Nooc ka mid ah xarar lagu sameeyo weelasha wax lagu shubto marka la tolayo; lugdheer; macatab.
**garabsaar**[1] *m.l* Maro iwm oo marka culays la qaadayo garabka la saarto si culeyska la iskaga xajiyo.
**garabsaar**[2] *f.g1* (**-ray, -rtay**) Is jirid. Tus. "G. dab!".
**garabsaarid** *m.f.dh* egg garabsaar[2].
**garabsad** *m.l ld* **garabsasho.**
**garabsasho** *m.dh eeg* garabso. *ld* **garabsad, garabsi.**
**garabsi** *m.l ld* **garabsasho.**
**garabsii** *f.g2* (**-iiyay, -iisay**) Cid taakulayn.

**garabsiin** *m.f.dh eeg* garabsii.
**garabso** *f.g3* **(-saday, -satay)** 1. Cid garab ka dhigasho. 2. Wax garab saarasho.
**garabtaag** *f.lg1* **(-gay, -gtay)** Fidinta gorayo, cantalaay iwm ay baalka fidiyaan; is g.: qof taageerid.
**garabtaagan** *f.g4* **(-gnaa, -gnayd)** Wax, wax taageeraya ahaansho (cid).
**garabtaagid** *m.f.dh eeg* garabtaag.
**garabtaagnaan** *m.f.dh eeg* garabtaagan. *ld* **garabtaagnaansho.**
**garabtaagnaansho** *m.l/dh ld* **garabtaagnaan.**
**garabweyn** *m.dh* Neef ishkin ah oo rimay la'aan ku dhaafay da'dii ay rimi lahayd.
**garabyeel¹** *m.l* Garab u noqod; taageero; hiillo.
**garabyeel²** *f.mg1* **(-eelay, -eeshay)** Gacanqabasho; taageero siin.
**garabyeelid** *m.f.dh eeg* garabyeel².
**garac¹** *m.l* **(garac/-cyo,** *m.dh***)** Ilmo aan meher ku dhalan; wacal; wecel.
**garac²** *f.mg1* **(-cay, -cday)** *ld* **garco.**
**garacad** *m.dh* Gabar aan meher xalaal ah ku dhalan.
**garad** *m.l ld* **garasho.**
**garaddax** *m.l* Nooc xamaaratada ka mid ah oo leh dabo shanle u eg oo dhadhaabaha gasha; dabasaqaf.
**garaggaro** *m.dh* Caws waaweyn oo abjadyada iwm laga sameeyo. *ld* **gargaro.**
**gar-allayn** *m.f.dh eeg* gar-allee.
**gar-allee** *f.mg2* **(-laayay, laysay)** "Gar-alle" ku helin.
**garan¹** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Hu' hoosaad qafiif ah oo shaatiga laga hoos gashado si uu dhididka uga ilaaliyo.
**garan²** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax qaarka hore midab ku leh ahaansho (ri').
**garanayt** *m.l* **(-tyo,** *m.dh***)** (*jool.*) Dhadhaabo wiriqyadeedu waaweynyihiin oo dhulka hoostiisa ku adkaata. Macaadinta "quartz" iyo "feldspar" iyo kuwo kale ayaa dhadhaabtaan laga helaa. G.ku wuxuu ka mid yahay dhadhaabaha ugu adag uguna adkaysi badan, waa kan loogu heli ogyahay dhadhaab shiileedda hoose, waana dhadhaabta ugu badan dhulka.
**garangar¹** *m.dh* **(-ro,** *m.l***)** 1. Bir wareegsan dhexda ka bannaan oo carruurtu ku ciyaarto. 2. Hab loo dego oo aqallada lagu wareejiyo xoolaha. *ld* **garaangar, garaangir, giraan, giraangir, girangir,**
**garangar²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Wax si dilindillo ah u socosho. *ld* **garaangar², garaangir², giraangir², giringir².**
**garangari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax wareegsan dilindillayn. *ld* **garaangari, garaangiri, giraangiri, girangiri, gir**
**garangarid** ***m.f.dh*** garangar². *ld* **garaangarid, garaangirid, giraangirid, giringirid.**
**garangarin** *m.f.dh eeg* garangari. *ld* **garaangarin, garangaaris, garangaris, garaangirin,**
**garangaris** *m.l ld* **garangarin.**
**garangoor** *m.f.kh* Malax adag oo dhiig yari ku jiro.
**garangoorri** *m.dh* Shilin weyn oo xoolaha waxyeeleysa.
**garannuug** *m.dh* Jaad ugaarta waaweyn ka mid ah oo geeso iyo sur dheer leh. *ld* **gerennuug, gerinnuug.**
**garansii** *f.lg2* **(-iiyay, -iisay)** 1. Cid wax xusuusin. 2. Cid wax ka dhaadhicin.
**garansiin** *m.f.dh eeg* garansii. *ld* **garansiis.**
**garansiis** *m.l ld* **garansiin.**
**garansoon** *f.g4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax, wax xusuusan ahaansho. 2. Wax, wax fahamsan ahaansho.
**garansoonaan** *m.f.dh eeg* garansoon. *ld* **garansoonaansho.**
**garansoonaansho** *m.l/dh ld* **garansoonaan.**
**garanwaa** *m.l* Wax garasho waayidda.
**garas** *m.l* Geed weyn oo ka mid ah geedmadowga ama geed-abaareedka oo leh miro la cuno iyo hoos wanaagsan.
**garasho** *m.f.dh eeg* garo². *ld* **garad, garowsho.**
**garawaan¹** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Koob bir ah oo dheg leh oo wax lagu shubto.
**garawaan²** *m.dh* **(-nno,** *m.l***)** Awr badan oo badeeco sida; safar.
**garawaati** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** Maro dhuuban, xariir ka sameysan oo shaarka kulleetigiisa lagu xirto.
**garays** *m.l* **(-syo,** *m.dh***)** Guntiino midabbo leh oo haweenku xirtaan.
**garaysad** *m.l ld* **garaysasho.**
**garaysasho** *m.f.dh eeg* garayso. *ld* **garaysad, garaysi.**
**garaysi** *m.l ld* **garaysasho.**
**garayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** 1. *(f.g)* Wax, inuu garyahay qirid. 2. *(f.mg)* Garays xirasho. 3. *(f.mg)* Garraar xirasho.
**garbab** *m.l* Cudur lo'da garbaha kaga dhaca. *ld* **garbaggarbow.**
**garbabbeel¹** *m.l* 1. Dhaawac gaara garbaha gaadiidka la rarto. 2. *ld* **garbabbeelid.**
**garbabbeel²** *f.mg1* **(-eelay, -eeshay)** Gaadiid la rarto garbaha ka dhaawacmid.
**garbabbeelid** *m.f.dh eeg* garbabbeel². *ld* **garbabbeel¹ (2).**

**garbacad** *m.dh* 1. Shilin cudurro badan xoolaha u keenta oo korka ku leh baro caddaan ah. 2. *ld* **curdaalo.** Roob bilow ah cordaalo.

**garbadduub**[1] *m.l* G. u qabo/g. u xir: qabashada cid gacmaha gadaal loo qabto ama loo xiro. *ld* **gardadduub**[1]**.**

**garbadduub**[2] *f.mg1* **(-bay, -btay)** U g.: cid gacmaheeda gadaal qabasho ama u xirid. *ld* **gardadduub**[2]**.**

**garbadduuban** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Cid gacmaheeda gadaal qabasho ahaansho. *ld* **gardadduuban.**

**garbadduubid** *m.f.dh eeg* garbadduub[2]. *ld* **gardadduubid.**

**garbadduubnaan** *m.dh eeg* garbadduuban. *ld* **garbadduubnaansho, gardadduub- naan, gardadduubnaans**

**garbadduubnaansho** *m.l ld* **gardadduub-naan.**

**garbadhac**[1] *m.l* Kala rayn waayidda ay kala rayn waayaan laba qof oo legdemaaya.

**garbadhac**[2] *f.g1* **(-cay, -cday)** Laba qof oo legdemaaya, kala rayn waayid.

**garbadheere** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh***)** Biicid lab oo aan weyneyn.

**garbadhicid** *m.f.dh eeg* garbadhac 2

**garbaggale** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** Shaati. *ld* **garbaggashi.**

**garbaggarbow** *m.l ld* **garbab.**

**garbaggashi** *m.l ld* **garbaggale.**

**garbaggoroyo** *m.dh* Dhirta faleenka, shalabowga, waabaayada leh dadka ka shaqaysta. *ld* **garabgoroyo.**

**garbarraar** *m.l* **(-ryo,** *m.dh***)** Bayd faal, oo manjaha iyo tan ka sarreysa min hal ka ah, madaxa iyo tan ka hoosaysana min labo.

**garbasaar** *m.l/dh* **(-rro,** *m.dh***/-ro,** *m.l***)** Maro jilicsan oo haweenku kor ka qaataan.

**garbasaarad** *m.l ld* **garbasaarasho.**

**garbasaarasho** *m.f.dh eeg* garbasaaro. *ld* **garbasaarad.**

**garbasaaro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** Garbasaar isku dadid.

**garbi**[1] *m.dh* Geed cadaadka u eg kase weyn.

**garbi**[2] *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Cid, garab ku riixid. 2. Wax, garab ku qaadid.

**garbin** *m.f.dh eeg* garbi[2]. *ld* **garbis.**

**garbis** *m.l ld* **garbin.**

**garbixi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Arrin la isku hayo cid kala doodid.

**garbixin** *m.f.dh eeg* garbixi.

**garbo**[1] *m.l* Xiddigaha dallaallida u horreeya oo u dhexeeya dirirka iyo bayaxawda.

**garbo**[2] *m.dh* Meel godan oo biyo ku jiraan oo qusur ah oo ay sameeyaan biyaha kor ka soo dhaca; galxiddigaale.

**garcad** *m.dh ld* **garcasho.**

**garcadde** *m.l* Bariid ama baasto aan sanuunad ama suugo lahayn oo caano ama iidaan kale lagu daray. *ld* **gaarcadde.**

**garcasho** *m.f.dh eeg* garco. *ld* **garcad, garcid.**

**garceesaan** *m.l* 1. Geed boqoshaaga u eg oo badanaaba dundumooyinka ka baxa. 2. Magac loogu yeero qof leh gar dhuuban sida midka ceesaanka.

**garci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Haweeney meher la'aan uurayn.

**garcid** *m.dh ld* **garcasho.**

**garcin** *m.f.dh eeg* garci. *ld* **garcis.**

**garcis** *m.l ld* **garcin.**

**garco** *f.mg3* **(-caday, -catay)** Meher la'aan uuraysasho. *ld* **garac**[2]**.**

**garcuneed** *m.l* Gar ka baxay cunaha hoostiisa.

**gardaad** *m.l* Xabad; gaaddo; laab.

**gardaadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Si loo xambaaro, ilmo afartan beri jirey lugaha u kala bixin; bannaanbixin.

**gardaadin** *m.f.dh eeg* gardaadi. *ld* **gardaadis.**

**gardaadis** *m.l ld* **gardaadin.**

**gardadduub**[1] *m.l ld* **garbadduub**[1]**.**

**gardadduub**[2] *f.g1* **(-bay, -btay)** *ld* **garbadduub**[2]**.**

**gardadduuban** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** *ld* **garbadduuban.**

**gardadduubid** *m.dh ld* **garbadduubid.**

**gardadduubnaan** *m.dh ld* **garbadduub- naan.**

**gardadduubnaansho** *m.l/dh ld* **garbad-duubnaan.**

**gardaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax gardarro falay ahaansho.

**gardarnaan** *m.f.dh eeg* gardaran. *ld* **gardarnaansho.**

**gardarnaansho** *m.l/dh ld* **gardarnaan.**

**gardarraysad** *m.l ld* **gardarraysasho.**

**gardarraysasho** *m.f.dh eeg* gardarrayso. *ld* **gardarraysad, gardarraysi.**

**gardarraysi** *m.l ld* **gardarraysasho.**

**gardarrayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Cid gardarro ku samayn.

**gardarri** *m.dh ld* **gardarro.**

**gardarro** *m.dh* Xumaan aan la mutaysan oo qof, qof kale ku sameeyo; gef; gaboodfal. *ld* **gardarri.**

**gardarroo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Ku g.: waxaan gar ahayn qof ku samayn.

**gardarrood** *m.f.l eeg* gardarroo.

**gardhalad** *m.l* Bil bilatay kaddib markay u buuxsameen soddon beri bishii ka horreysay.

**geyfanow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Wax hawl qabashadeeda u diyaar ah noqosho. *ld* **geyfnow.**
**geyfnaan** *m.f.dh eeg* geyfan. *ld* **geyfanaan, geyfanaansho, geyfnaansho.**
**geyfnaansho** *m.l/dh eeg* geyfnow. *ld* **geyfanaansho.**
**geygeysiin** *m.f.dh eeg* geyeysii. *ld* **gayeysiin, geyoodsiin.**
**geyi** *m.l* Dhul; dal. *ld* **gayi, giyi.**
**geyid** *m.f.dh eeg* gey.
**geylaami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax culus xoog u tuurid.
**geylaamin** *m.f.dh eeg* geylaami. *ld* **geylaamis.**
**geylaamis** *m.l ld* **geylaamin.**
**geylaan¹** *m.l* Dhicidda wax culusi dhulka xoog ugu dhacaan.
**geylaan²** *m.dh.u* Timo aad u dheer sida kuwa fardaha guudkooda ka baxa.
**geyllamid** *m.f.dh eeg* geyllan².
**geyllan¹** *m.l* 1. Dadaal badan. 2. Si daran oo loo dagaallamo.
**geyllan²** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** 1. Dadaal badan muujin. 2. Si daran u dagaallamid.
**geyn** *m.f.dh eeg* gee.
**geyngeyn** *m.l.u* 1. Midab lo'da iyo riyaha oo ah midabbo badan oo isku dhafan, meel loo raacana aan lahayn. 2. Baro uskag ah.
**geyoo** *f.g3* **(-ooday, -ootay)** 1. Heer ama si la isgaarsiiyo. 2. Ka g.: dhaqan xun sameyntiisa ka waantoobid. *ld* **gayoo.**
**geyoobid** *m.f.dh eeg* geyow.
**geyood** *m.f.l eeg* geyoo.
**geyoodsii** *f.lg2* **(-iiyay, -iisay)** *ld* **geyeysii.**
**geyoodsiin** *m.dh ld* **geyeysiin.**
**geyow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Ka g.: fal dhameystirkiisa awood u waayid.
**geyr¹** *m.l* Qaybta baabuurta iwm u qaabilsan isbeddelka dhaqdhaqaaqa iyo xawliga; marsho.
**geyr²** *m.dh* Caro badan.
**geyrad** *m.l ld* **geyrasho.**
**geyrasho** *m.f.dh eeg* geyro. *ld* **geyrad.**
**geyre** *m.l* 1. Dabeyl qabow oo soo dhacda galabnimada xilliga xagaaga. 2. Neecaw udgoon, muddo yar socota, oo galabnimada wakhtiga kulaylaha ka timaadda xagga badda.
**geyro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** Caro muujin.
**geysasho** *m.f.dh eeg* geyso.
**geyso** *f.g/lg3* **(-stay, -satay)** 1. Wax meel ku sugan meel kale dhigasho. 2. Cid wax gaarsiin. 3. Cid waxtarid.
**gibbaan** *m.l ld* **gabbaan².**
**gibbaannimo** *m.dh ld* **gabbaannimo.**
**gibil¹** *m.l* Haragga ama maqaarka sare ee dadka iyo xoolaha.
**gibil²** *m.l* (*jool.*) Atomosfeer: hawada ku gedfan dhulka oo badanaa isugu jirta neefo ay ka mid yihiin ogsajiin (21%), Naytrojiin (78%), kaarboon dhayogsayd (0.03%), Argon (0.94%), Helium iyo neefo kale oo ku yar gibilka (0.01%) marka ay hawadu qallalantahay, iyo uumi-biyood xaddegiisu doorsoomo.
**gibil³** *m.dh* **(-llo,** *m.dh***)** Saan korka laga saaro awrka marka rarka loo dhammeeyo; lammo.
**gibil-biyood** *m.l* (*jool.*) Dhammaan biyaha dunida, kuwaas oo ka soocan oogada dhulka, iyo gibilka.
**gibilcad** *m.dh.u* Dadka midibkiisu cad yahay.
**gibillo** *m.dh* Daruuro badan oo biyeysan
**gibilmadoobaad** *m.l* Raadka ka muuqda oogada nafley ee ay ku reebto murugo, jirro iwm. *ld* **gibilmadoobaansho.**
**gibilmadoobaansho** *m.l/dh eeg* gibilmadoobow. *ld* **gibilmadoobaad.**
**gibilmadoobow** *f.mg3* **(-baaday, -baatay)** Wax gibilmadoobaad ku dhacay noqosho.
**gibilmadow** *m.dh.u* Dadka midabkiisu madow yahay.
**gibilxeer** *m.l* Xarig aad u dheer la isticmaalo in geel korkiis rar oo dhan ku xirayo.
**gibin¹** *m.l ld* **gaban¹.**
**gibin²** *m.dh ld* **gaban².**
**gibir** *m.l* Cashuur dadka laga qaado sannadkiiba mar.
**gibli** *m.l* (*c.cimi.*) Dabayl qallalan oo kulul, kana dhacda dalka Libiya ee Woqooyiga Afrika oo gaarta ilaa Yurub.
**gidaad¹** *m.l ld* **gadood¹.**
**gidaad²** *f.mg1* **(-day, -dday)** *ld* **gadood².**
**gidaadid** *m.dh ld* **gadoodid.**
**gidaadsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **gadoodsan.**
**gidaadsanaan** *m.dh ld* **gadoodsanaan.**
**gidaadsanaansho** *m.l/dh ld* **gadoodsanaan.**
**gidaar** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Dhisme ballac leh, dhagax, shamiinto, iwm ka samaysan, oo wax celiya, ama waxyaabo lagu kala qoqobo; derbi.
**gidaar-unug** *m.l* (*baay.*) Lakab sare oo adag oo ku wareegsan xuubka unugga ee dhirta iyo bakteeriyada laakiin unugga xayawaanku ma leh. Gidaarka unuggu waxa uu ilaaliyaa qaabna u yeelaa unugga dhirta maacila'da ama wuxuu siiyaa taageero makaanikeed.
**giddi** *m.l* Wax aan kala maqnayn; wadajir; dhammaan.

**giddicune** *m.l* (**-nayaal**, *m.l/dh*) Noole cuna hilib iyo miro iwm.
**giddiquute** *m.l ld* **giddicune.**
**gidir** *m.dh* Dheddig aad u naasa yaryar oo aan ilmaheeda caano deeqsiin karin.
**gifin**¹ *m.l ld* **gaban**¹**.**
**gifin**² *m.dh ld* **gaban**²**.**
**gigtir**¹ *m.l ld* **gigtirid.**
**gigtir**² *f.g1* (**-ray, -rtay**) Maro iwm si laalaabka loo bi'iyo aad u kala jiidid.
**gigtiran** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Wax la gigtiray ahaansho.
**gigtirid** *m.f.dh eeg* gigtir². *ld* **gigtir**¹**.**
**gigtirnaan** *m.f.dh eeg* gigtiran. *ld* **gigtirnaansho.**
**gigtirnaansho** *m.l/dh ld* **gigtirnaan.**
**giig** *f.mg1* (**-gay, -gtay**) 1. Ka g.: wax ka dhergid. 2. Ka g.: wax ka joogsasho iyada oo laga cabsanayo.
**giigid** *m.f.dh eeg* giig.
**giigsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax aad loo giijiyey ahaansho (xarig, maro, iwm). *ld* **giijisan.**
**giigsanaan** *m.f.dh eeg* giigsan. *ld* **giigsanaansho, giijisanaan, giijisanaansho.**
**giigsanaansho** *m.l/dh ld* **giigsanaan.**
**giiji** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Xarig iwm xoog u togid.
**giijin** *m.f.dh eeg* giiji. *ld* **giijis.**
**giijis** *m.l ld* **giijin.**
**giijisan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) *ld* **giigsan.**
**giijisanaan** *m.dh ld* **giigsanaan.**
**giijisanaansho** *m.l/dh ld* **giigsanaan.**
**giijisasho** *m.f.dh eeg* giijiso.
**giijisnaan** *m.dh ld* **giigsanaan.**
**giijisnaansho** *m.l/dh ld* **giigsanaan.**
**giijiso** *f.g3* (**-stay, -satay**) Xarig, maro iwm si tognaan ah u qabasho u xirasho.
**giindho** *m.dh* Nooc lo'da ka mid ah oo geesa yaryar.
**giir**¹ *m.l* 1. Madow iyo caddaan si isle'eg isuga jira; jiir. 2. Dhogor dhaadheer oo orgida, dameeraha, biciidka iwm tunkooda ka baxda. 3. Wejitub; biriir; u furuqdhoon.
**giir**² *f.g1* (**-ray, -rtay**) Midabbo kala duwan wax u yeelid; giir u yeelid.
**giiran** *f.mg1* (**-rmay, -rantay**) Wax midab giir ah leh ahaansho.
**giirasho** *m.f.dh eeg* giiro.
**giirbaq** *m.l* Midab giir ah oo midabbo kale ku dhafanyihiin.
**giircad** *m.l* Midab madow oo caddaan badani ku dhafanyahay.
**giircas** *m.l* Midab guduudan oo caddaan yari ku dhafanyahay.
**giirgiir**¹ *m.l* Midab ay yeeshaan lo'da iyo riyaha oo baro dambas madow ah oo meelo kala duwan oogada kaga yaal.
**giirgiir**² *f.g1* (**-ray, -rtay**) Midabayn aan habaysanayn; giir badan u yeelid.
**giirgiiran** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Wax la giirgiiray ahaansho.
**giirgiirid** *m.f.dh eeg* giirgiir². *ld* **giirgiiris.**
**giirgiiris** *m.dh ld* **giirgiirid.**
**giirgiirnaan** *m.f.dh eeg* giirgiiran. *ld* **giirgiirnaansho.**
**giirgiirnaansho** *m.l/dh ld* **giirgiirnaan.**
**giirid** *m.f.dh eeg* giir².
**giirmadow** *m.l* Midab cad oo madow badani ku dhafan yahay
**giirnaan** *m.f.dh eeg* giiran. *ld* **giirnaansho.**
**giirnaansho** *m.l/dh ld* **giirnaan.**
**giiro** *f.g/mg3* (**-rtay, -ratay**) 1. *(f.g)* Calaamado kala duwan wax u yeelasho. 2. *(f.mg)* Ku g.: wax in la fuliyo la isku ogaa iyadoo xanaaq la muujinayo ka bixid.
**giirre** *m.l* Neef lo'aad oo midab giir ah leh.
**giirtaag**¹ *m.l* Orgi yar oo da'diisu u dhexeyso shumbul iyo uguufaa.
**giirtaag**² *f.mg1* (**-gay, -gtay**) Neef riyo ah oo neef kale la diriraya dhogor kicin.
**giirtaagid** *m.f.dh eeg* giirtaag².
**giiryaalannimo** *m.dh* Giiryaale ahaansho.
**giiryaale** *m.l* Qof aad fuley u ah.
**giis**¹ *m.l* 1. Cod gaaban oo lagu heeso ama lagu gabyo. 2. Maanso; guluuluc. 3. *ld* **giisid.**
**giis**² *f.mg1* (**-say, -stay**) Cod gaaban ku heesid; guluulucid.
**giisid** *m.f.dh eeg* giis². *ld* **giis**¹ **(3).**
**gilgil**¹ *m.l ld* **gilgilid.**
**gilgil**² *f.g1* (**-ilay, -ishay**) Wax si xooq leh u ruxid.
**gilgilad** *m.l ld* **gilgilasho.**
**gilgilan** *f.mg1* (**-lmay, -lantay; -lmi**) Wax la gilgilay noqosho.
**gilgilasho** *m.f.dh eeg* gilgilo. *ld* **gilgilad.**
**gilgilid** *m.f.dh eeg* gilgil². *ld* **gilgil**¹**.**
**gilgilmid** *m.f.dh eeg* gilgilan.
**gilgilo** *f.mg3* (**-laday, -latay**) 1. Awr iwm suu u daadiyo wax korka ka saaran isruxid. 2. Ka g.: xumaan cid lagu samayn lahaa ka horimaansho.
**gilingil** *m.l* Shimbir yar oo leh qoor guduudan iyo dhalo cad.
**gimbiraash** *m.l ld* **gambaraash.**
**gingimid** *m.f.dh eeg* gingin². *ld* **gingin**¹**.**
**gingin**¹ *m.l ld* **gingimid.**
**gingin**² *f.mg1* (**-imay, -intay; -imi**) Hab iyo qaab wanaagsan u yeelid (aqal).
**gini** *m.l ld* **geni.**

**giraan** *m.dh* (**-nno,** *m.l*) *ld* **garangar[1].**
**giraangir[1]** *m.dh* (**-ro,** *m.l*) *ld* **garangar[1].**
**giraangir[2]** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) *ld* **garangar[2].**
**giraangiri** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **garangari.**
**giraangirid** *f.dh ld* **garangarid.**
**giraangirin** *m.dh ld* **garangarin.**
**giraangiris** *m.l ld* **garangarin.**
**giraansan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax qaab wareegsan leh noqosho.
**giraansanaan** *m.f.dh eeg* giraansan. *ld* **giraansanaansho.**
**giraansanaansho** *m.l/dh ld* **giraansanaan.**
**girangir** *m.l ld* **garangar.**
**girangiri** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **garangari.**
**girangirin** *m.dh ld* **garangarin.**
**girgir[1]** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) 1. Wax wareegsan afkiisa sare. 2. Mindi dhankeeda aan wax goyn.
**girgir[2]** *f.g1* (**-ray, -rtay**) Wax xariiqid.
**girgire** *m.l* (**-rayaal,** *m.l*) Shay dhoob ah ama dhagax laga qoro oo qaab mooye leh iyo laba meelood oo la qabsado oo wax lagu karsado; burjike.
**girgirid** *m.f.dh eeg* girgir[2].
**girifgirif** *m.dh.sh.r* G. leh: cod lagu muujiyo ordidda degdegsan.
**giriirixi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Is g.: isa soo mataxid.
**giriirixin** *m.f.dh eeg* giriirixi.
**giringir[1]** *m.dh* (**-ro,** *m.l*) *ld* **garangar[1].**
**giringir[2]** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) *ld* **garangar[2].**
**giringiri** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **garangari.**
**giringirid** *m.dh ld* **garangarid.**
**giringirin** *m.dh ld* **garangarin.**
**giringiris** *m.l ld* **garangarin.**
**girligaan** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Qori boobe ah oo waayadii hore lagu dagaallami jirey.
**gisi** *m.dh.u* Naasley lo'da la bah ah oo duurjoog ah; lo'gisi; lo'gesi. *ld* **gesi.**
**giyi** *m.l ld* **geyi.**
**go'[1]** *m.l* (**-'yaal,** *m.l/dh*) 1. Maro aan afka isaga tolnayn oo raggu xirto ama huwado. 2. Gabal; cad.
**go'[2]** *f.mg1* (**-'ay, -'day**) 1. Wax meel ka jarmid. 2. Dhimasho. 3. Wax wada jiray qaar, goonni uga soocmid. 4. U g.: niyadda wada siin. 5. Biyo iwm meel ka dhammmaansho. 5. Caano baqid.
**go'aami** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Arrin go'aan ka gaarid.
**go'aamin** *m.f.dh eeg* go'aami.
**go'aan** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Guddoonsiga xaajo laga dooday meelmarinteeda la guddoonsado.
**go'aangaarid** *m.dh* Isku raacidda la isku raaco go'aan.
**go'aansad** *m.l ld* **go'aansasho.**
**go'aansasho** *m.f.dh eeg* go'aanso. *ld* **go'aansad, go'aansi.**
**go'aansi** *m.l ld* **go'aansasho.**
**go'aanso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Go'aan ka dhigasho.
**go'an[1]** *m.dh* Xilliga dayrta oo uu da'o roob badan ama yar.
**go'an[2]** *f.mg4* (**-'naa, -'nayd**) Wax la gooyay ahaansho.
**gob[1]** *m.l* Geed-qodxeed dheer oo leh miro la cuno oo macaan oo ag kuwa xammurka.
**gob[2]** *m.dh.u* 1. Qof dad la dhaqan wanaagsan oo asluub loo bogo leh. 2. G. ah: inta talada u haysa bulsho meel ku wada nool.
**gobannimaddoon** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) 1. Jabhad hubaysan oo u dagaallanta xurriyada gobol ama dal. 2. Qof ka tirsan jabhad.
**gobannimo** *m.dh* 1. Gob ahaansho. 2. Xurriyad, madaxbannaan. 3. *ld* **gobnimo.**
**goblami** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **gablami.**
**goblamid** *m.dh ld* **gablamid.**
**goblamin** *m.dh ld* **gablamin.**
**goblan[1]** *m.l.kh ld* **gablan[1].**
**goblan[2]** *f.mg1* (**-amay, -antay; -ami**) *ld* **gablan[2].**
**goblannimo** *m.dh ld* **gablannimo.**
**gobnimo** *m.dh* Gob ahaansho. *ld* **gobannimo** (3).
**gobo'** *m.dh* 1. Shay ka samaysan qori ama maqaar oo gammuunada lagu rito; gabooyo; qulux; qonox. 2. Dhibic.
**gobol** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) 1. Qayb, cad. 2. Qaybaha dal u qaybsan yahay middood. *ld* **gabal.**
**gobo'layn** *m.f.dh eeg* gobo'lee.
**gobolaysad** *m.l ld* **gobolaysasho.**
**gobolaysasho** *m.f.dh eeg* gobolayso. *ld* **gobolaysad, gobolaysi.**
**gobolaysi** *m.l* 1. Xiriir kalgacayl oo ka dhexeeya dad isku gobol ah. 2. *ld* **gobolaysasho.**
**gobolayso** *f.g3* (**-stay, -satay**) Is g.: cid si gobolaysi ah u raacid.
**gobol-dabiici** *m.l* (**-llo ...,** *m.dh*) (*juqr.*) Meel gudaha xuduuddeeda ay ka jiraan darajo sare ee mid ahaansho qaabeed, marka la bar-bar dhigayo meelo kale, ha ahaato xagga kala sarraynta, cimilada, degaanka, sidaas darteed ilaa xad mid ahaansho qaabeed ee xagga dhaqaaqa dadka.
**gobo'lee** *f.mg2* (**-leeyay, -laysay**) Hoore, dhibic-dhibic u dhicid.

**gobol-kulaale-xige** *m.l* (**-llo ...,** *m.dh*) (*juqr.*) Gobolka u dhexeeya kulaleyaasha iyo gobolka dhexdhexaadka ah. Wuu ka duwanyahay kulaaleyaasha wuxunna leeyahay xilliyo kala duwan oo ay ugu muhiimsanyihiin jiilaalka iyo xagaagu, cimiladuse guud ahaan way ka diirantahay gobolka dhexdhexaadka ah.
**gobo'maqaar** *m.l* Gobaha maqaarka ka samaysan.
**gobyahandhoorre** *m.l ld* **gebiyahandhoor-re.**
**gocad** *m.l ld* **gocasho.**
**gocasho** *m.f.dh eeg* goco. *ld* **gocad, gocosho.**
**gocgoc** *m.l* In yar oo hoore ah oo weel salkiisa ku haray.
**goco** *f.g3* (**-cday/-coday, -catay/-cotay**) Dhacdo lahan-reeb ah dib u xusuusasho; tebid; garwaaqsasho.
**gocondho** *m.dh ld* **gaxandho.**
**gocoorre** *m.l* Nooc kalluunka badda ka mid ah.
**gocor** *m.l* Qof aan waxtar ahayn.
**gocosho** *m.dh ld* **gocasho.**
**gocoso** *m.dh* Bari yar oo dhulka laga qoto oo geedka xaynxayndhadu dhalo oo la cuno.
**gocoy** *m.l.kh ld* **gocoyo.**
**gocoyo** *m.dh.kh* G. ah: weel tolliinkiisii la ebyey oo aan weli la xoolayn. *ld* **gocoy.**
**god¹** *m.l* 1. *(-dad, m.l)* Dalool dheer oo hulan oo dhulka ka samysma ama laga sameeyey. 2. Siddeed iyo tobanka hogood ee dayaxa midkood.
**god²** *f.g1* (**-day, -dday**) 1. Wax qalloocin. 2. Wax deri u yeelid.
**godadle** *m.l* 1. Nin naaga guursi badan oo xiisaalow ah. 2. Nin labo naag ama ka badan isku kol qaba.
**godadoobid** *m.f.dh eeg* godadow².
**godadow¹** *m.l* Ciyaar lagu ciyaaro quruurux ku jira 12 god oo 6 iyo 6 isaga soo horjeedda; laylo.
**godadow²** *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) Laylo ciyaarid.
**godan¹** *m.dh* 1. Xiidmaha yar yar meesha qalloocan ee ay ka lowdaan. 2. *ld* **godin.** Magac falag.
**godan²** *f.mg4* (**-dnaa, -dnayd**) Wax la godey ahaansho.
**godane** *m.l* (**-nayaal,** *m.l/dh*) Xeero weyn.
**godan-weyn** *m.dh* (*juqr.*) Dooxo ballaaran oo ku dhacda oogada dhulka. Dooxadaasi waxay fidsantahay fogaansho gaaraysa dhawr boqol oo mayl.
**godasho** *m.f.dh eeg* godo².
**goddawoco** *m.dh* God dawadu gasho; booraandawoco.
**god-dhurwaa** *m.l* God dhurwaagu galo.
**godgal¹** *m.l* Qof dhintay, habeenka ama maalinta ugu horreysa ee uu qabriga u hoydo.
**godgal²** *f.mg1* (**-alay, -ashay; -geli**) 1. Qof dhintay, qabri u hoyasho. 2. U g.: wax sababtiisa awgeed u dhimo.
**godgelid** *m.f.dh eeg* godgal².
**godgoddo** *m.dh* Nooc libaax badeedka ka mid ah.
**godid** *m.f.dh eeg* god².
**godimmo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) *ld* **godin.**
**godin** *m.dh* (**-dmo,** *ml.*) 1. *ld* **godimmo, gudimmo, gudin.** Qalab bir ah oo faaska ka yar oo leh daab gaaban oo qori ah oo geedaha lagu jaro. 2. Xiddigaha raqaha loo yaqaan kuwa ugu horreeya. 3. *ld* **godan¹.**
**godkucarar** *m.l* G. ah: dhurwaa iwm oo habeennimo ugaarsi ku daahay oo waagii ku baryey oo baryey oo godkiisii tiigaaya. *ld* **godkuroor.**
**godkunoole** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) Kunoole god ama dhagax hoostii.
**godkuroor** *m.l ld* **godkucarar.**
**godlad** *m.l ld* **godlasho.**
**godlan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax godladay ahaansho.
**godlanaan** *m.f.dh eeg* godlan. *ld* **godlanaansho.**
**godlanaansho** *m.l/dh ld* **godlanaan.**
**godlasho** *m.f.dh eeg* godlo. *ld* **godlad.**
**godli** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **godol².**
**godlid** *m.f.dh eeg* godol². *ld* **godlin, godol¹.**
**godlin** *m.dh ld* **godlid.**
**godlo** *f.mg3* (**-laday, -latay**) Neef irmaan godol keenid.
**godnaan** *m.f.dh eeg* godan. *ld* **godnaansho.**
**godnaansho** *m.l/dh ld* **godnaan.**
**godo¹** *m.dh* 1. Meel ay doqowda talada gooysaa ku shiraan. 2. Godad yaryar oo shinnidu samayso oo ay malabka iyo ugaxda ay ku hoyiso. 3. Daliig yar oo daruur ah.
**godo²** *f.g/mg3* (**-otay, -odatay**) 1. *(f.g)* Wax qalloocasho. 2. *(f.mg)* Qalloocsamid. Tus. "Cali lixdan sano markuu gaaray ayuu gotay".
**godob¹** *m.l* (**-bo,** *m.l/dh*) Meel weyn oo godan oo dhinacyada ay ka xigaan duullayaal iyo taagag oo caws iyo geeda faalala ay ka baxaan oo jiilaalka la daaqo.
**godob²** *m.dh* Xadgudub qof lagu sameeyo oo aan laga xaalmarin oo reeba utun iyo qaan.
**godobreed** *m.l ld* **godobtir.**

**godobsad** *m.l ld* **godobsasho.**
**godobsasho** *m.f.dh eeg* godobso. *ld* **godobsad, godobsi.**
**godobsi** *m.l ld* **godobsasho.**
**godobso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Cid godob ka gelid.
**godobtir** *m.l* Gabar la siiyo reer dad laga dilay si heshiis uga dhex dhasho; godobreeb.
**gododootamid** *m.f.dh eeg* gododootan². *ld* **godootamid.**
**gododootan¹** *m.l ld* **godootan¹**
**gododootan²** *f.g1* **(-ootamay, -ootantay)** *ld* **godootan²**
**godol¹** *m.l* 1. Caano hal mar candho irmaan ku soo dhaca. 2. *ld* **godlid.**
**godol²** *f.g1* **(-dlay, -doshay; -dli)** Neef irmaan si loo maalo candhada ka salaaxid. *ld* **godli.**
**go'doomayn** *m.dh ld* **go'doomin.**
**go'doomee** *f.g2* **(-meeyay, -meysay)** *ld* **go'doomi.**
**go'doomi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid meel ku xannibid. *ld* **go'doomee.**
**go'doomid** *m.f.dh eeg* go'doon².
**go'doomin** *m.f.dh eeg* go'doomi. *ld* **go'doomayn.**
**go'doon¹** *m.l.kh* G. ah: xaalad cid geyaysiisa in uu meel ku xayirmo.
**go'doon²** *f.mg1* **(-oomay, -oontay; -oomi)** Meel, wax aan la geli karin lagana bixi karin noqosho.
**godootamid** *m.f.dh eeg* godootan².
**godootan¹** *m.l* Ciyaaridda la ciyaaro, ciyaarta godadowga.
**godootan²** *f.g1* **(-amay, -antay; -ami)** Ciyaarta godadowga ciyaarid.
**godshinni** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** Godka shinnidu ku hoyato.
**godwaa** *m.l* Dibad.
**gofe** *m.l* Nooc ka mid ah gorgorka waaweyn.
**gog¹** *m.l* **(-gag,** *m.l***)** Dheegga geela saantiisa.
**gog²** *f.g/mg1* **(-gay, -gtay)** 1. Wax is haysta, wax ka jarid. 2. Ka g.: Qaan horay loo qabay xoog cid uga godid.
**gogan** *f.mg4* **(-gnaa, -gnayd)** Wax la gogay ahaansho.
**gogasho** *m.f.dh eeg* gogo.
**goggobbeysad** *m.l ld* **goggobeysasho.**
**goggobbeysasho** *m.dh ld* **goggobeysasho.**
**goggobbeysi** *m.l ld* **goggobeysasho.**
**goggobbeyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** *ld* **goggobeyso.**
**goggobbo** *m.dh ld* **goggobo.**
**goggobeysad** *m.l ld* **goggobaysasho.**
**goggobeysasho** *m.f.dh eeg* goggobeyso. *ld* **gaggabeysad, gaggabeysasho, gaggabeysi, goggobbeys**
**goggobeysi** *m.l ld* **goggobeysasho.**
**goggobeyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Ciid ku waysaysasho. *ld* **gaggabeyso, goggob-beyso.**
**goggobo** *m.dh* 1. Geed-nagaar leh caleemo yaryar iyo xididdo lagu daweeyo cudurro badan waxna lagu dhayo. 2. Ciidda oo lagu weyseysto. *ld* **gaggabo, geggebo, goggobbo.**
**goggomi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Hoore yar weel ka shubid.
**goggomin** *m.f.dh eeg* goggomi.
**goggon** *m.l* In yar oo hoore ah oo weel salkiisa ku haray.
**goggonsad** *m.l ld* **goggonsasho.**
**goggonsasho** *m.f.dh eeg* goggonso. *ld* **goggonsad, goggonsi.**
**goggonsi** *m.l ld* **goggonsasho.**
**goggonso** *f.g3* **(-saday, -satay)** In yar oo hoore ah weel ka shubasho.
**goglad** *m.l ld* **goglasho.**
**goglamid** *m.f.dh eeg* goglan¹.
**goglan¹** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Wax la goglay noqosho.
**goglan²** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la goglay ahaansho.
**goglanaan** *m.f.dh eeg* goglan². *ld* **goglanaansho.**
**goglanaansho** *m.l/dh ld* **goglanaan.**
**goglasho** *m.f.dh eeg* goglo. *ld* **goglad.**
**goglid** *m.f.dh eeg* gogol².
**goglo** *f.g3* **(-laday, -latay)** Gogol dhigasho.
**gogo** *f.g3* **(-gtay, -gatay)** Hilib iwm qarsoodi wax uga goosasho.
**gogol¹** *m.dh* **(-glo,** *m.l***)** 1. Wax kasta oo dhul la dhigto si loogu seexdo ama loogu fariisto. 2. Shir yar oo dad is-rabaa arrin kaga xaajoodaan.
**gogol²** *f.g1* **(-glay, -goshay; -gli)** 1. Wax dhul ku fidsasho si loogu seexdo ama loogu fariisto. 2. Sariir firaashid.
**gogoldhaaf¹** *m.l* Oggolanshaha naag la qabo ay oggolato in uu u galmoodo nin kale.
**gogoldhaaf²** *f.g1* **(-fay, -ftay)** Naag la qabo nin kale in uu u galmoodo aqbalid.
**gogoldhaafid** *m.f.dh eeg* gogoldhaaf².
**gogoldhig** *m.l* Arar; hordhac.
**gogoldhigad** *m.l* 1. Keenidda cidi, cid ay wax ka tabanayso keento madal si ay ugala xaajooto arrintaas. 2. Gogoldhigasho; ararsasho. *ld* **gogoldhigasho.**
**gogoldhigasho** *m.dh ld* **gogoldhigad.**
**gogol-ku-laab** *m.l* Lacag lagu qariyo gabar lala baxay gogoshii ay ku seexan jirtay.

**gogollaab** *m.l* Maalinta ugu dambeysa tacsi la dhigayay.
**gogolxaar** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** U g.: wax la rabo in la sameeyo waxyaabo sahlaya samayn.
**gogolxaarid** *m.f.dh eeg* gogolxaar.
**go'id** *m.f.dh eeg* go'$^2$. *ld* **go'niin.**
**gojaxo** *m.dh ld* **gojoxo.**
**gojilic** *m.l* Meesha u dhexeysa feercalaanta iyo misigta ee jirka dadka iyo xoolaha.
**gojoxo** *m.dh* Hilibka saaran shafka geela. *ld* **gojaxo.**
**gol** *m.dh* **(-lo,** *m.l***)** 1. Nafleyda labadeeda dhinac oo jilicsan. 2. Dhul geedo badan oo qaniin leh oo xoolaha daaqaa ku jirradaan. 3. Daaddegga buuraha. 4. Cudur xoolaha ku dhaca oo ay ka qaadaan gendiga. 5. Foorad. 6. Maryaha dumarka oo la maraarsado laabkooda hore oo caloosha ku abbaaran; nabas. 7. G. lahaan: ujeeddo; dan.
**golaadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Arrin gola keenid.
**golaadin** *m.f.dh eeg* golaadi.
**golacas** *m.dh* 1. Nooc sagaarada ka mid ah. 2. Qorraxda galabnimo, gaar ahaan markay ugu kulushahay. 3. Dawaco khatar ah.
**golafariisad** *m.l ld* **golafariisasho.**
**golafariisasho** *m.f.dh eeg* golafariiso. *ld* **golafariisad, golafariisi.**
**golafariisi** *m.l ld* **golafariisasho.**
**golafariiso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** U g.: cid gabar laga doonayo marti u noqosho.
**golajoog** *m.l* 1. Haybad iyo muuqaal qurxoon oo qof leeyahay. 2. Goobjoog. 3. Qof waaya-aragnimo dheeraad u leh sida garta loo qaado.
**golakafuul** *m.l* Gabay aan la soo diyaarin oo gole laga jeediyo.
**gola-kakac** *m.l* Qof aftahannimo dheeraad ah leh.
**gola-kataag** *m.l* Qof leh dabci wanaagsan oo uu dadka kale kaga duwanyahay, sida geesinnimo, sakhinnimo, aftahannimo iwm.
**gola-la-taliyaasha** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** (*siyaa.*) Koox dad ah oo la magacaabay ama loo xushay talo bixinta, sharci dejinta ama qorshe samaynta.
**golayn** *m.f.dh eeg* golee.
**golcas** *m.dh.u* 1. jaad ugaarta ka mid ah oo gollaha cas. 2. Qorrax casar. 3. *ld* **gollacas.**
**goldaloolo** *m.dh* 1. Meel doc ka bannaan ama ka daloosha oo wax laga cabsanayaa ka iman karo. 2. Iin. *ld* **goldaloosho.**
**goldaloosho** *m.dh ld* **goldaloolo.**
**goldoox$^1$** *m.l* 1. Goldillaacinta neef dhali waayey gosha laga dillaaciyo, si ilmaha looga soo saaro. 2. G. ah: ilmaha gosha laga soo bixiyo. 3. *ld* **goldooxid.**
**goldoox$^2$** *f.g1* **(-xay, -xday)** 1. Dheddig dhali waayey golkadillaacin si ilmo looga dhaliyo. 2. Arrin qarsoodi ah kashifid.
**goldooxid** *m.f.dh eeg* goldoox$^2$. *ld* **goldoox$^1$ (3).**
**gole** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** 1. Meel dad si joogto ah isugu yimaaddaan oo ay danahooda ugaga wada hadlaan. 2. Goob, fagaaro. 3. Mudanayaal si dastuuri ah dad u soo doortay. *ld* **gale.**
**golee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** 1. Cudurka gosha xoolo ku ridid. 2. Gole ka dhigid; gole u dhigid. 3. Gool ka dhelin.
**gole-ku-simid** *m.dh* (*siyaa.*) Awodda xukunka maamuka ee ay bixisay Ururkii Qaramada dagaalkii kowaad ka dib.
**golgoley** *m.dh* Ciyaar baxaarradu yaxaaska ku maaweeliyaan.
**goli** *f.mg1* **(-lyay, -liday; -lyi)** La g.: nin naag u galmoosho.
**goljilic** *m.dh* Oogada labadeeda dhinac, halka ay ku dhammaadaan feeraha, goljilic; gol. *ld* **gollan.**
**gollacas** *m.dh* Nooc dawacada ka mid ah, madow oo ariga aad u laysa. *ld* **golcas.**
**gollan** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** *ld* **goljilic.**
**golmaran** *m.f.kh* 1. Dheddig xoolaad ama dad oo aan uurkiisa ilmo ku jirin, caruurna nuujineyna. 2. Oori ciddoodi jirtay oo faramaran kaga timid. 3. Nin aan hub sidan.
**golmaranoobid** *m.f.dh eeg* golmaranow.
**golmaranow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Golmaran noqosho.
**golmoon** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **goommoon.**
**golmoonaan** *m.dh ld* **goommoonaan.**
**golmoonaansho** *m.l/dh ld* **gommoonaan.**
**golmud** *m.l* 1. Caano bur iyo biyo u kala miirmay. 2. Cudur idaha ku dhaca.
**goloblayn** *m.f.dh eeg* goloblee.
**goloblee** *f.mg2* **(-leeyay, -laysay)** Dan la'aan u warwareegid.
**golobuliin** *m.l* (*c.nafl.*) Mid ka tirsan qayb borotiin ah oo ku milma milancusbeed aan rasiin ahayn kuna xargaga kulka. Qaybta badan oo golobuliin ah ayaa dhiigga ku jira: alfa, beeta iyo gaamma golobuliinka qaarkood ayaa ah ka hortagayaasha jeermiga iwm. Qaarna waxayd qaadaan: birta, dufanka iyo kobbarka dhiigga ku jira.
**gololo** *m.dh* 1. Summadda xoolaha lagu dhigo mid ka mid ah. 2. Hadal si wanaagsan loo jeediyey. 3. Dhis qaab qaanso leh oo meel loo dhiso.

**golongol[1]** *m.l* 1. Godasho nafley caloosheedu aad u godanto gaajo iwm darteed. 2. *ld* **golongolid.**
**golongol[2]** *f.mg1* **(-olay, -oshay)** Nafley gaajo iwm darteed la godasho.
**golongolid** *m.f.dh eeg* golongol[2]. *ld* **golongol[1]** **(2).**
**golongolsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax golongol hayo ahaansho (nafley).
**golongolsanaan** *m.f.dh eeg* golongolsan. *ld* **golongolsanaansho.**
**golongolsanaansho** *m.l/dh ld* **golongol-sanaan.**
**golos** *m.f.kh* 1. Nin dheer oo toosan. 2. G. ah: neef geel ah oo cadho korkiisa ku dhan tahay.
**golqaniinyo** *m.dh* Qaniinyada gosha laga qaniino hal irmaan si loo liso.
**golrod** *m.l* Cudur ariga qoobabka ka gala oo marka arigu meel dhiiqo ah ama qoyan maro labada qoob dhexdoodu dillaacyo raafdillaac. *ld* **gommod[1].**
**golroonaansho** *m.l/dh eeg* golroonow.
**golroonow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** Ka g.: cid libaysasho.
**golxad** *m.l ld* **golxob.**
**golxo** *m.dh* Soo godnaanta qaarka sare in yar godanyahay.
**golxob** *m.l/dh* **(-bo,** *m.l***)** Toorrey dheer godan oo lagu dagaallamo. *ld* **golxad.**
**golyid** *m.f.dh eeg* goli.
**gommod[1]** *m.l* Cudur raafafka ariga ku dhaca; raafdillaac. *ld* **golrod.**
**gommod[2]** *m.dh* **(-do/gondo,** *m.l***)** Cagta geela; cagaf.
**gommod[3]** *f.mg1* **(-day, -dday)** Cudur gommodka ka qaadid
**gommodid** *m.f.dh eeg* gommod[3].
**gomosh** *m.l ld* **gomoshaa.**
**gomoshaa** *m.l* Geedgaab caleemo balballaaran leh iyo miro macaanoo la cuno. *ld* **gomosh.**
**go'naan** *m.f.dh eeg* go'an. *ld* **go'naansho.**
**go'naansho** *m.l/dh ld* **go'naan.**
**gondaddeg** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** U g.: arrin si fiican uga baarandegid.
**gondaddegid** *m.f.dh eeg* gondaddeg.
**gondagal[1]** *m.l* Wax hoosta laga galo, si loo dugsado ama dhibaato loogaga gaashaansho.
**gondagal[2]** *f.g1* **(-lay, -ashay)** Wax hoosta ka gelid.
**gondagelid** *m.f.dh eeg* gondagal[2].
**gondaqabad** *m.l ld* **gondaqabasho.**
**gondaqabasho** *m.f.dh eeg* gondaqabo. *ld* **gondaqabad, gondaqabsad, gondaqab-sasho.**
**gondaqabo** *f.g3* **(-btay, -batay)** 1. Luga qabasho. 2. Cid aad u baryid. *ld* **gondaqabso.**
**gondaqabsad** *m.l ld* **gondaqabasho.**
**gondaqabso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** *ld* **gondaqabo.**
**gondo** *m.l* 1. Cago; lugo. 2. Dhowaan; ag. 3. *eeg* gommod.
**gondol** *f.g1* **(-olay, -oshay)** Wax dumin ama baabi'in.
**gondolid** *m.f.dh eeg* gondol.
**gonfi** *m.dh* Bir adag oo dhuuban oo sida godinta daab qori ah leh oo ceelasha; xabaalaha iwm lagu qodo.
**gongomi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Hoor yar oo weel salki ku haray shubid.
**gongomin** *m.f.dh eeg* gongomi.
**gongon** *m.l* Hoor yar oo weel salkiisa ku haray; goror.
**gongonsad** *m.l ld* **gongonsasho.**
**gongonsasho** *m.f.dh eeg* gongonso. *ld* **gongonsad, gongonsi.**
**gongonsi** *m.l ld* **gongonsasho.**
**gongonso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Hoore yar oo weel salkiisa ku jira ka shubasho
**go'niin** *m.l ld* **go'id.**
**gonle** *m.l* Gammuunka aan loogu tala gelin in fallaar la geliyo. Waa lagu toogasho bartaa; kab-genka.
**goo** *f.g/mg2* **(-ooyay, -oysay)** 1. *(f.g)* Wax jarid. 2. *(f.g)* Xaajo go'aan ka gaarid. 3. *(f.g)* Qaraabo saaxiib iwm xiriir u jarid. 4. *(f.mg)* Ka g.: tiro mid kale ka jarid (xisaab). 5. *(f.mg)* Ka g.: ilmo nuugmo ka joojin. 6. *(f.mg)* Ka g.: wax, wax kale ka leexin. 7. *(f.mg)* Ka g.: cid dambi ay gashay kajeebid. 8. *(f.mg)* Ku g.: meel wax ku xannibid. 9. *(f.mg)* Ku g.: hadal iwm xad gaar ah kujoojin. 10. *(f.mg)* La g.: wax ka baxsasho. 11. *(f.mg)* U g.: cida ballan kaga bixid.
**goob[1]** *m.l* 1. Si wadajir ah oo wax loo qabto (beer). 2. Meesha badarka lagu ururiyo marka beerta laga soo jaro.
**goob[2]** *m.dh* **(-bo,** *m.l***)** 1. Meel bannaan oo lagu soo bandhigo ciyaaraha. 2. Wax qeyb qeyb u yaalo middood. 3. Meesha ay herintu degto marka ay oroobka tahay. 4. *(riw.)* Meesha lagu sameeyo masraxi-yadda.
**goob[3]** *f.g1* **(-bay, -btay)** Wax baadiddoonid.
**goobaab[1]** *m.dh* **(-bo,** *m.l***)** Xarriiq sida gadowga u wareegsan oo meel bannaan ku taal: dhibceheedu isku in bay wadaageheeda u wada jiraan oo uma kala dhowa. *ld* **goobaabin, koobaab[1], koobaabin.**

**goobaab²** *f.g1* **(-bay, -btay)** Xarriiq wareegsan samayn. *ld* **koobaab².**
**goobaaban** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Wax la goobaabay ahaansho. *ld* **koobaaban.**
**goobaabasho** *m.f.dh eeg* goobaabo. *ld* **koobaabasho.**
**goobaabid** *m.f.dh eeg* goobaab². *ld* **koobaabid.**
**goobaabin** *m.dh ld* **goobaab¹.**
**goobaabnaan** *m.f.dh eeg* goobaaban. *ld* **goobaabnaansho, koobaabnaan, koobaabnaansho.**
**goobaabnaansho** *m.l/dh ld* **goobaabnaan.**
**goobaabo** *f.g3* **(-btay, -batay)** Goobaab samaysasho. *ld* **koobaabo.**
**goobaal** *m.l/dh* **(-layaal,** *m.l/dh***)** Raadinta wax maqan la raadiyo.
**goobada-aartig** *m.dh* (*juqr.*) Xarriq marta loolka 66° 32' ee woqooyi oo badanaa loo qaato 66° 30'.
**goobada-antaartig** *m.dh* (*juqr.*) Xariiqda marta loolka 66°32' ee koonfureed oo badanaa loo qaato 66° 30'
**goobali** *m.l* Dheddig curad ah oo aan rimmanayn.
**goobare** *m.l.kh* Nin aan markaa naag qabin waxse horay u soo guursaday.
**goobasho** *m.f.dh eeg* goobo².
**goobataal** *m.l* Agagaarka meel la degganyahay.
**goobayn** *m.f.dh eeg* goobee.
**goobdumis** *m.l.kh* G. ah: qof ciyaaraha dhabqiya ama fadqalaleeya.
**goobee** *f.g2* **(-beeyay, -baysay)** Wax goob-goob ka dhigid.
**goobi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** La g.: beer shaqadeeda u duulid.
**goobid** *m.f.dh eeg* goob³. *ld* **goobis.**
**goobin** *m.f.dh eeg* goobi.
**goobis** *m.dh ld* **goobid.**
**goobjoog** *m.l* Qof dhacdo markay dhacday ogaa.
**goob-milixeed** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** (*juqr.*) God, hore ay ugu jireen biyo, kaas oo tuullimaad cusbo ah looga tegay uumi baxa biyaha ku dhacay awgiis.
**goobo¹** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Shaxan ka samaysan hal xarriiq oo wareegsan oo xuduntiisu fogaan isle'eg u jirto bar kasta oo xarriiqda ka mid ah. 2. Summad goobo ah.
**goobo²** *f.g/mg3* **(-btay, -batay)** 1. *(f.g)* Wax lumay ama maqan raadsasho. 2. *(f.mg)* Ku g.: cid si wada jir ah wax u yeelid
**goobo-hale** *m.l/dh* **(-layaal,** *m.l/dh***)** (*xis.*) Goobo ama kubbad leh gacan dhererkiisu le'egyahay hal halbeeg.
**goob-waqtiyeed** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** (*juqr.*) Waqtiga bar kasta oo dhulka dushiisa ah kaasoo laga xisaabiyo booska qorraxda.
**goobxaarad** *m.l ld* **goobxaarasho.**
**goobxaarasho** *m.f.dh eeg* goobxaaro. *ld* **goobxaarad.**
**goobxaaro** *f.g3* **(-raday, -ratay)** U g.: hawl wax ka qabashadeed isu diyaarin.
**goobyaal¹** *m.l* 1. Geed dhuuban oo aan caleen lahayn oo mariid halis ah leh. 2. Qof aan tartammada ku guulaysan. 3. Warwareegidda la warwareego iyada oo wax ka sugayo.
**goobyaal²** *f.mg1* **(-yiil, -tiil; -aalli)** Warwareegid iyado wax la sugayo.
**goobyaalid** *m.f.dh eeg* goobyaal².
**goocaac** *f.mg1* **(-cay, -cday)** Meel dan la'aan u yuururid.
**goocaacid** *m.f.dh eeg* goocaac.
**good** *m.l* **(-dad,** *m.l***)** 1. Halaq midab guduud-xigeen iyo sun halis ah leh oo madaxa ka madow. 2. Nin ku caanbaxay ciyaar gaar ah.
**gọod** *m.l* **(-dad,** *m.l***)** Maro; dhar; go'.
**goodaaddo** *m.dh* 1. Xammaarato qorratada u eg laakiin ka weyn, oo sun halis ah leh oo jilfaha iyo godadka gasha. 2. Laandheyr; siriq.
**goodali** *m.l* **(-iyaal,** *m.dh***)** Tol meyta xusaaya fadhiga uu jilib jilib u kala fadhiisto.
**goodari** *m.l ld* **joodari.**
**goodasho** *m.f.dh eeg* goodo.
**gooddi¹** *m.l* 1. Haddidaad. 2. *(-iyo, m.dh)* Dacal; dhinac.
**gooddi²** *f.mg1/2* **(-iyay, -iday/isay; -iyi)** U g.: hadal cabsigelin leh cid u jeedin.
**gooddin** *m.dh ld* **gooddiyid.**
**gooddiyid** *m.f.dh eeg* gooddi². *ld* **gooddin.**
**goodile** *m.l* **(-layaal, ml/dh)** Joodari; furaash.
**goodir** *m.l* 1. Ugaar weyn oo leh geeso dhaadheer oo marooqsan iyo diillimo dhinacyada kaga yaal. 2. G.ah: midab madow-xigeen ah oo geelu yeesho.
**goodircad** *m.l* Midab geel oo ah madow caddaan ku badan yahay
**goodirmadow** *m.l* Midab geel oo ah caddaan madow ku badanyahay
**goodo** *f.mg3* **(-ootay, -oodatay)** Roob da'aya soo dhowaasho.
**goof¹** *m.l* **(-faf,** *m.l***)** 1. Beer gabowday oo aan badar ka baxayn. 2. Ceel, webi, tog iwm oo biyihii ka gureen. 3. G. ah: god indhood oo ishii ka maqan. 4. G. ah: qof aan caqli badan lahayn.
**goof²** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Wax, waxtarkiisi gabay noqosho (beer, ceel iwm).

**goofaadhi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Ubad xoolaad candho aan caano ku jirin nuugid. *ld* **goofaari.**
**goofaadhiyid** *m.f.dh eeg* goofaadhi. *ld* **goofaarin.**
**goofaari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **goofaadhi.**
**goofaarin** *m.dh ld* **goofaadhiyid.**
**goofid** *m.f.dh eeg* goof[2].
**goofood** *m.l* Nooc libaax badeedka ka mid ah.
**googgaa** *e.d* Erey la sheegayo markaas googgaale la bandhiggi rabo.
**googgaale** *m.l* Halxiraale da'yartu isku maaweeliso, oo ay isku xujeeyaan sheegidda macnaha sarbeebta ah.
**googgaaleysad** *m.l ld* **googgaaleysasho.**
**googgaaleysasho** *m.f.dh eeg* googaaleyso. *ld* **googgaaleysad, googgaaleysi.**
**googgaaleysi** *m.l ld* **googgaaleysasho.**
**googgaaleyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Googaaleysi ciyaarid.
**googgarad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Maro hoosaad duluc leh dheer oo dumarku qaarka dambe ku xirtaan. *ld* **gorgorad.**
**googgaradayn** *m.f.dh eeg* googgaradee.
**googgaradee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** Googgarad ka dhigid (maro).
**googgo'[1]** *m.l.u* 1. Wax cad-cad aan is haysan noqday. 2. Lacag sarrif ah oo yar.
**googgo'[2]** *f.mg1* **(-'ay, -'day)** Cad cad noqosho (wax).
**googgo'an** *f.mg4* **(-'naa, -'nayd)** Wax cad cad u kala qeybsamay ahaansho.
**googgo'id** *m.f.dh eeg* googgo'[2].
**googgo'naan** *m.f.dh eeg* googgo'an. *ld* **googgo'naansho.**
**googgo'naansho** *m.l/dh ld* **googgo'naan.**
**googgoo** *f.g/mg2* **(-gooyay, -goysay)** 1. *(f.g)* Wax cad-cad ka dhigid. 2. *(f.mg)* Wax ka dhuumasho.
**googgoos** *m.l* G. ah: harag lagu naqshadeeyay midibbo kala soocan. *ld* **goosgoos (3).**
**googgoosad** *m.l ld* **googgoosasho.**
**googgoosasho** *m.f.dh eeg* googgooso. *ld* **googgoosad.**
**googgooso** *f.g/mg3* **(-stay, -satay)** 1. *(f.g)* Wax qaybo u jarjarasho. 2. *(f.mg)* Cid hadal la qeybsasho.
**googgoyn** *m.f.dh eeg* googgoo.
**gooh[1]** *m.l* 1. Nooc ka mid ah ololka geela. 2. Catow.
**gooh[2]** *f.mg1* **(-hay, -hday)** 1. Neef geel ah ololid. 2. Cataabid.
**goohid** *m.f.dh eeg* gooh[2].
**gooji** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Sayn kor u qaadid (geel).
**goojin** *m.f.dh eeg* gooji. *ld* **goojis, goojo.**
**goojis** *m.l ld* **goojin.**
**goojo** *m.dh* Kor u qaaddidda saynta uu kor u qaado dheddig geel oo rimman. *ld* **goojin.**
**gọojo** *m.dh* Dawo hoore ah oo dhibic-dhibic afka looga qaato.
**gọol** *m.l* **(-lal,** *m.l***)** Ciyaaraha kubbadda dhibcaha lagu tartamayo oo middood la helo.
**gool[1]** *m.l* **(-lal,** *m.l***)** 1. Ciyaarta godadowga afar xabbadood oo isku god ku jira. 2. Awr buuran. 3. Waraaqaha maraakiibta iyo dayaaradaha ay u adeegsadaan safarradooda.
**gool[3]** *m.dh* **(-lo,** *m.l***)** 1. Libaax dheddig. 2. Neef dheddig oo buuran. 3. Neef dheddig oo rimay la'aan ku weynaaday.
**goolboodo** *m.dh* Naag kibir iyo dagaal badan.
**gọolhaye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** Ciyaartoy gọolka kubbadda ka ilaaliya. *ld* **gọolwale.**
**goolibbaar[1]** *m.l ld* **goonnibbaar[1].**
**goolibbaar[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** *ld* **goonnibbaar[2].**
**goolibbaarid** *m.dh ld* **goonnibbaarid.**
**goollawaraabe** *m.l* Bahalhiglo.
**gooloobid** *m.f.dh eeg* goolow.
**goolow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Gool noqosho.
**gọolwale** *m.l* **(-layaal,** *m.l***)** *ld* **goolhaye.**
**goombaar** *m.dh* Naag aan karti ay aqalkeeda ku maamusho lahayn; basari; baali.
**goomman** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **goommoon.**
**goommanaan** *m.dh ld* **goommoonaan.**
**goommanaansho** *m.l/dh ld* **goommoonaan.**
**goomme** *m.l* Nooc doofaarka ka mid ah oo aan ilka waaweyn lahayn.
**goommoon** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax gaajo, harraad iyo daal oogadiisa ka muuqda ahaansho. *ld* **golmoon, goomman.**
**goommoonaan** *m.f.dh eeg* goommoon. *ld* **golmoonaan, goolmoonaansho, goommanaan.**
**goomoonaansho** *m.l/dh ld* **goommoonaan.**
**goon[1]** *m.l* 1. Bari yar, miraha galleyda le'eg; qolof khafiif leh, la cuno, oo dhulka laga qoto. 2. *(-ooman, m.l)* Dhafoor. 3. *(-nyo, m.l)* Dhinac.
**goon[2]** *m.l* (*c.nafl.*) Dalool, kiish ama qanjir dhacaan soo sara, sida daloolka ugxaanleyda.
**goon[3]** *m.dh.u* Buuro dhagax ah oo badaha dhexdooda iyo xeebaha ku yaal; shacaab.
**gooni[1]** *m.dh* 1. g: ah: meel gaar ah. 2. *(fk)* Wax keligii ah. *ld* **goonni.**

**gooni[2]** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Ka g.: wax badhiisa ka duwan ahaansho.

**gooniddaaq** *m.l.kh* G. ah: neef xoolo ah ama ugaar oo kelidiis gaar u daaqa.

**gooni-u-goosasho** *m.dh* (*siyaa.*) Ka goosasho koox, ama gobol uu ka goosto kooxdii ka weynayd ama waddan marka la kala qeybiyo sidii hore uu ahaa, ama uu ka go'a koox.

**goonjab** *m.l* Xanuun dhafoorka aad u xanuujiya. *ld* **goonjebshe.**

**goonjebshe** *m.l ld* **goonjab.**

**goonni** *m.dh ld* **gooni.**

**goonnibbaar[1]** *m.l* Wax toogashada lagu barto. *ld* **goolobbaar[1].**

**goonnibbaar[2]** *f.g1* (**-ray, -rtay**) Wax xabbad ku ridid. *ld* **goolibbaar[2].**

**goonnibbaarid** *m.f.dh* goonibbaar[2]. *ld* **goolibbaarid.**

**goonnidaaq** *m.l* G. ah: biciid, deero, geri iwm. oo aan la daaqin raxan ee cidlajoog ah.

**goonno** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Googgarad gaabaan oo aan duluc lahayn oo haweenku qaataan.

**goor** *m.dh* 1. Waqti la yaqaan oo bilow iyo dhammaad leh; kol; xilli; waqti; ammin. 2. G.tiiba: isla waqtigii. 3. Goor ka goor ama ka goor ka goor: waqti ilaa waqti.

**gooraamid** *m.f.dh eeg* gooraan.

**gooraan** *f.g/mg1* (**-aamay, -aantay; -aami**) 1. *(f.g)* Wax hareerayn. 2. *(f.mg)* Maanso tirin.

**gooriilla** *m.l ld* **goriilla.**

**gooryaan** *m.l.u* Deriskunool dhuuban, dheer, cad, oo caloosha nafleyda qaarkeed ku nool.

**gooryaan-miiq** *m.l.u* (*c.nafl.*) Deris ku nool ka tirsan qaybta la yiraahdo "nematode" wuxuu ku noolyahay qaybta sare ee xiidmaha waaweyn dhediggu (12 mm.) way ka weyntahay labka. Dabada ayuu ka soo baxaa, ukuntiisana ku daadiyaa waana dhintaa. Haddii ukumaha qof liqo way dillaacayaan. Wuxu keenaa cudur caruurta addunka oo dhan ku dhaca.

**gooryaan-mulaax** *m.l.u* (*c.nafl*) Midkasta oo ka tirsan koox gooryaan ah oo kor dheer oo dhuuban leh, wuxuuna ku dul noolyahay xiidmaha dadka iyo lafdhabarleyda.

**gooryoomid** *m.f.dh eeg* gooryoon[2].

**gooryoon[1]** *m.l* Harraad aad u badan; asqo.

**gooryoon[2]** *f.mg1* (**-oomay, -oontay; -oomi**) Nafley aad u harraadid.

**goos** *m.l* Nooc ka mid ah banaatiikhdii waayadii hore faransiisku samayn jirey.

**goosaar[1]** *m.dh ld* **koosaar[1].**

**goosaar[2]** *f.g1* (**-ray, -rtay**) *ld* **koosaar[2].**

**goosaaran** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **koosaaran.**

**goosaarasho** *m.dh ld* **koosaarasho.**

**goosaarid** *m.dh ld* **koosaarid.**

**goosaarnaan** *m.dh ld* **koosaarnaan.**

**goosaarnaansho** *m.l/dh ld* **koosaarnaan.**

**goosaaro** *f.g3* (**-rtay, -ratay**) *ld* **koosaaro.**

**goosad** *m.l* 1. Koox ari ah oo lumay. 2. *ld* **goosasho.**

**goosan[1]** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) 1. Koox ari ah oo luntay. 2. Koox aan badnayn oo ciidan ah.

**goosan[2]** *f.mg1* (**-smay, -santay; -smi**) Qayb ari soofay ka mid ah lumid.

**goosarad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Timir 25 kiilo ah oo callaal, jawaan iwm ku jirta. *ld* **koosarad.**

**goosasho** *m.f.dh eeg* gooso. *ld* **goosad** (2), **goosi.**

**goosato[1]** *m.dh* 1. Kasoobax weyn oo meesha uu ka soo baxo gooya. 2. Cambaarmadow. *ld* **goosey[1], gooye.**

**goosato[2]** *m.dh* Geed weyn oo aan qodax lahayn oo dhala miro macaan oo la cuno. *ld* **goosey[2].**

**goosey[1]** *m.l ld* **goosaato[1].**

**goosey[2]** *m.dh ld* **goosato[2].**

**goosgoos** *m.l* 1. Ereyo ama dood laba qof isdhafsato. 2. *(riw.)* Maadeys gaaban oo aan duluc keliya ka hadleyn ee arrima dhawr ah midba la soo bandhigo. 3. *ld* **googgoos.**

**goosh[1]** *m.l* 1. Safar. 2. *ld* **goshid.**

**goosh[2]** *f.mg1* (**-shay, -shtay**) Iskaga g.: bad, dhul, cir ku safrid.

**gooshid** *m.f.dh eeg* goosh[2]. *ld* **goos[1]** (2).

**goosi** *m.l ld* **goosasho.**

**goosin** *m.dh* (**-nno,** *m.dh*) Hormo xoolaad.

**goosmid** *m.f.dh eeg* goosan[2].

**gooso** *f.g/mg3* (**-stay, -satay**) 1. *(f.g)* Wax, wax ka jarasho. 2. *(f.g)* Wax mutansasho. Tus. "Cali abaalmarintii la siiyey waa goostay". 3. *(f.g)* Arrin fulinteed go'aansasho. Tus. "Caasha waxay goosatay in ay guursato." 4. *(f.mg)* Cid baxsasho. Tus. "Cali waa goostay."

**gootow** *m.l.kh* G. ah: nin dhallin yar oo aan weli guursan; doob.

**goox** *m.l* Meel aan gabbaad lahayn oo dhaxan badan leh.

**gooye** *m.l* (**-yayaal,** *m.l/dh*) *ld* **goosato[1].**

**gooyoogunto** *m.dh* Maro, badanaa hoos laga qaato oo aan toox lahayn.

**gor** *m.l* Dambar horaadka neefka rimman candhadiisa ku soo dhaca inta uusan dhalin ka hor.

**goray** *m.l* (**-yo,** *m.dh*) 1.Gorayo lab. 2. G. ah: awr aan gulgulada soo ridi karin.

**gordan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax madaxa midab ku leh ahaansho (neef riyo ah). 2. Wax qaarka hore madow ahaansho (neef ido ah).
**gordanaan** *m.f.dh eeg* gordan. *ld* **gordanaansho.**
**gordanaansho** *m.l/dh ld* **gordanaan.**
**gorfayn** *m.f.dh eeg* gorfee. *ld* **gorfays.**
**gorfays** *m.l ld* **gorfayn.**
**gorfe** *m.l* **(-fayaal,** *m.l/dh***)** Nooc ka mid ah gorgorka oo ka weyn guduriga.
**gorfee** *f.g2* **(-feeyay, -faysay)** Arrin laga doodayey si fiican uga hadlid.
**gorfi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Haan dhiil haruub, iwm hoore ka dhammayn.
**gorfin** *m.f.dh eeg* gorfi. *ld* **gorfis.**
**gorfis** *m.l ld* **gorfin.**
**gorgor** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Nooc haadda hilib-kunoolka ah ka mid ah, jaadad badan u kala baxda, xoog badan oo duullimaad dheer.
**gorgorad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** *ld* **googgaarad.**
**gorgorafuul** *m.l* Gorgoro been ah oo beec lagu kordhiyo
**gorgori** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Shay beec ah qiimihiisa cid weyddiin.
**gorgorin** *m.f.dh eeg* gorgori. *ld* **gorgoris, gorgoro.**
**gorgoris** *m.l ld* **gorgorin.**
**gorgoro** *m.dh* Weyddiinta shay beec ah cid qiimihiisa la weyddiiyo. *ld* **gorgorin.**
**gorgortamid** *m.f.dh eeg* gorgortan². *ld* **gorgortan¹.**
**gorgortan¹** *m.l* Isdhaafsiga laba qof oo wax kala gadanaya ay isdhaafsadaan gorgoro. *ld* **gorgortamid.**
**gorgortan²** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Laba qof oo wax kala gadanaya gorgoro isdhaafsi.
**gori** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Neef rimman gor keenid.
**goriilla** *m.l* Nooc daayeerka ka mid ah oo dadka u eg oo ku nool Afrika oo dhererkiisu gaaro laba mitir ama ka badan. *ld* **gooriilla.**
**gorin** *m.f.dh eeg* gori. *ld* **goris.**
**goris** *m.l ld* **gorin.**
**gorod¹** *m.l* Neef madaxa midab gaar ah ku leh; neef gordan.
**gorod²** *m.dh* 1. Madax. 2. Qaarka hore ee xoolaha.
**gorodgoo** *f.g2* **(-gooyay, -goysay)** Wax madax ka jarid.
**gorodgoyn** *m.f.dh eeg* gorodgoo.
**gorof** *m.l* **(-fyo,** *m.dh***)** 1. G. ah: haruub ama weel duug ah ceel iwm oo aan muddo la isticmaalin. 2. Haruub.
**gorofleged** *m.l* Lugta dambe ee geela meesha maqaarka adag leh oo marka uu fadhiyo dhulka ku hayo.
**gorofsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax meel yaal oo aan nuuxsaneyn ama la xooray ahaansho.
**gorofsanaan** *m.f.dh eeg* gorofsan. *ld* **gorofsanaansho.**
**gorofsanaansho** *m.l/dh ld* **gorofsanaan.**
**goronyo** *m.dh ld* **goroyo.**
**goror¹** *m.l* 1. Dhiig sanka ka yimaada. 2. Hoore yar oo weel salkiis ku jira. 3. *ld* **gororid.**
**goror²** *f.g/mg1* **(-ray, -rtay)** 1. *(f.g)* Istaag ku daalid. 2. *(f.mg)* Dhiig sanka ka imaansho.
**gorori** *f.g2* **(-iyay, -isay)** In yar oo hoore ah oo weel salkiis ku haray ka shubid.
**gororid** *m.f.dh eeg* gorord². *ld* **goror¹ (3).**
**gororin** *m.f.dh eeg* gorori.
**goroyacawl** *m.dh* Goroyo dheddig.
**goroyakaxaaris** *m.dh* Gubtahanyo. *ld* **goroyoxaaris.**
**goroyo** *m.dh* Haadda dunida ku nool midda ugu weyn, aan duulin, sur dheer oo aan dhogor lahayn, baalal qurxoon leh oo hilibkeeda la cuno.
**goroyoxaaris** *m.l/dh ld* **goroyakaxaaris.**
**gorros¹** *m.l* 1. Madaxa oo hoos loo laalaadiyo. 2. *ld* **gorrosid.**
**gorros²** *f.mg1* **(-say, -stay)** Madax hoos u laalaadin (ido).
**gorrosid** *m.f.dh eeg* gorros². *ld* **gorros¹ (2).**
**gorse** *m.l* 1. Miskiin. 2. Neef xoolo ah oo looga tagay jirro ama duqnimo awgeed.
**goryaan** *m.l ld* **gooryaan.**
**goryaan-u-eke** *m.l* **(-ayaal,** *m.l/dh***)** (*c.nafl.*) Nooc gooryaanka ka mid ah oo labada afba dhiigga ku dhuuqa. Waxa laga helaa waddamada cimilada kulul, biyaha iyo dhulka qoyan dhexdooda. Qaar ka mid ah waxay dhiigga ka dhuqaan xoolaha iyo dadkaba qaniinyaduna waxay sameysa cuncun mararna caabuq ama infekshin.
**goshongol** *m.dh* Geedgaab faalala oo leh bari weyn oo dharka lagu dhaqdo waxna lagu daaweeyo.
**goso** *m.dh* Maroodi dheddig. *ld* **qalanjo.**
**gosol** *m.dh* **(-llo,** *m.dh***)** Wiyil dheddig.
**gotin** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Meel godan oo biyuhu fariistaan.
**gow** *m.dh ld* **gaw.**
**gọw** *m.l ld* **gąw.**
**gowdi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax aad u raadin.
**gowdin** *m.f.dh eeg* gowdi.
**gowl** *m.dh ld* **gawl.**

**gowlac** *m.dh* Geed-nagaar yar oo laba bariyood leh (lax iyo wan) oo la cuno.

**gowlallo** *m.dh* Geed-quwaax leh dheecaan kharaar oo khadka laga sameysto iyo asal fiican. *ld* **gawlallo.**

**gowle** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) Ciyaar jaan iyo or leh oo badanaa haweenku ciyaaraan. 2. Guuxa libaaxa.

**gowr** *m.l* Xubinta taranka haweenka.

**gowrac**[1] *m.l* 1. Biraynta xoolaha la qalanayo la bireeyo si hilibkoodu u xalaaloobo. 2. *ld* **gowricid.**

**gowrac**[2] *f.g1* (**-cay, -cday; -rici**) Wax birayn.

**gowracan** *f.mg4* (**-cnaa, -cnayd**) Wax la gowracay ahaansho.

**gowracasho** *m.f.dh eeg* gowraco.

**gowracato** *m.dh* 1. Cudur faraha lugaha ku dhaca oo nabarro u yeela. 2. Fin hunguriga ka soo baxo oo badanaa loo dhinto. 3. Geed yar oo leh laamo buurbuuran oo aroorro leh.

**gowracnaan** *m.f.dh eeg* gowracan. *ld* **gowracnaansho.**

**gowracnaansho** *m.l/dh ld* **gowracnaan.**

**gowraco** *f.g3* (**-cday, -catay**) Neef gowrac ku xalaalaysasho.

**gowre** *m.l* Dabayl qabow oo soo dhacda galabnimada iyo habeennimada xilliga xagaaga.

**gowricid** *m.f.dh eeg* gowrac[2]. *ld* **gowrac**[1] **(2).**

**gowriir**[1] *m.l* 1. Qandood. 2. *ld* **gowriirid.**

**gowriir**[2] *f.g1* (**-ray, -rtay**) Dul g.: wax ku qandoodsasho; wax ku kor foorarso. *ld* **gowriirso.**

**gowriirid** *m.f.dh eeg* gowriir[2]. *ld* **gowiir**[1] **(2), gowriirsad, gowriirsasho, gowriirsi.**

**gowriirsad** *m.l ld* **gowriirid.**

**gowriirsasho** *m.f.dh ld* **gowriirid.**

**gowriirsi** *m.l ld* **gowriirid.**

**gowriirso** *f.g3* (**-saday, -satay**) *ld* **gowriir**[2]**.**

**gows**[1] *m.l* Surta inteeda cillanka ukunta u eg.

**gows**[2] *m.dh* (**-so,** *m.l*) (*c.nafl.*) Ilkaha qofka, iligga 6aad, 7aad iyo 8aad oo dhinac walba ee saamanka waxaa la yiraahda gows.

**gowsdambeed** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) Gowsaha gowska ugu dambeeya.

**gowsdheero** *m.dh* Gows inta debca wax yar kor u soo baxa oo dabadeed wax lala calalin waayo: takhtar yaqaan oo baxsha haddaan loo helin xooluhu waa ku dhibtoodaan.

**gows-haysad** *m.l ld* **gows-haysasho.**

**gows-haysasho** *m.f.dh eeg* gows-hayso. *ld* **gows-haysad.**

**gows-hayso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) 1. Arrin aan la jeclayn, ka hadalkeed, iska ilaalin, ka aammusid. 2. Ka g.: qof diiddan ahaansho.

**gows-horaad** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) Ilka gowska ka hormaraya.

**gowti** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Tuur; fiiq.

**goxod** *m.l* Nooc caws yar ka mid ah. *ld* **guxud.**

**goyn** *m.f.dh eeg* goo. *ld* **goys, goysmo.**

**goys** *m.l ld* **goyn.**

**goysmo** *m.dh ld* **goyn.**

**gu'** *m.l* 1. Afarta nur oo sanadu u qeybsanto midkood: wuxuu u dhexeeyaa diraacda (jiilaal) iyo xagaaga, waana xilli roob. 2. 12-bilood; sano.

**gub**[1] *m.l eeg* gumaar; dhaawac dab oo biskood.

**gub**[2] *f.g1* (**-bay, -btay**) Dab ku dhejin, qabadsiin.

**gubaangub** *m.l ld* **gubungub.**

**gubaas** *m.dh* Budo madow oo dhiilaha ama haamaha la culay marka la catireeyo ka soo daata.

**gubad** *m.l* 1. *ld* **gubato.** Dhul dab geedihii sare ka dhammeeyey. 2. Dab. 3. *ld* **gubasho.**

**guban**[1] *m.dh.u* Dhul-xeebeed, kulul, aan geedo lahayn, cusboole ah oo ku dhereran badda cas.

**guban**[2] *f.mg4* (**-bnaa, -bnayd**) Wax dab maray ahaansho.

**gubasho**[1] *m.f.dh eeg* gubo. *ld* **gubad (3).**

**gubasho**[2] *m.dh* (*kiim.*) Falgal kimikaad ee walaxi si dhakhso ah ula falgasho ogsijiin, maxsuulkuna noqdo kul iyo ileys. Falgallada noocaani, badanaaba waa silsiladda falgallada xidiidshaha xorta ah.

**gubato** *m.dh* 1. Cudur lo'da ku dhaca oo haragga ka guba. 2. *ld* **gubad (1).**

**gube** *m.l* 1. Maddane. 2. *ld* **guube.**

**gubid** *m.f.dh eeg* gub[2]. *ld* **gubis, gubniin.**

**gubis** *m.dh ld* **gubid.**

**gubnaan** *m.f.dh eeg* guban. *ld* **gubnaansho.**

**gubnaansho** *m.l/dh ld* **gubnaan.**

**gubniin** *m.l ld* **gubid.**

**gubnood** *m.l* Cunta la karinayo inta weelka salkiisa ku dhegta;gugub, qolof.

**gubo** *f.mg3* (**-btay, -batay**) 1. Dab ku waxyeelloobid. 2. Kulayl dareemid. 3. Ka g.: waxyeello cid loo geestay ka xanaaqid.

**gubtaanyo** *m.dh ld* **gubtahanyo.**

**gubtahanyo** *m.dh* Geed saar dhirta daawada leh ka mid ah oo dhirta kale isku mara, lehna xaad iyo xajiin aad u daran. *ld* **gubtaanyo.**

**gubte** *m.l* Waxyaaba dhaqso u holca.

**gubungub** *m.l* Nooc cawska ka mid ah oo leh fiid xanaf leh oo laga dhigto kashkaash, weelashana lagu deebiyo. *ld* **gubaangub.**

**gucaad** *m.l.kh* (**-dyo,** *m.dh*) G. ah: nafley socodka ku gaabisa.

**gucaadnimo** *m.dh* Gucaad ahaansho.

**gucle** *m.l* Orod gaaban. *ld* **rucle.**
**guclee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Orod gaaban ordid.
**gucleyn** *m.f.dh eeg* guclee. *ld* **gucleys.**
**gucleys** *m.l ld* **gucleyn.**
**gucummaale** *m.l* 1. Libaax lab oo aad u weyn. 2. G. ah: nafley aad u dhogor leh.
**gucun** *m.l.u* **(-mmo,** *m.dh*) 1. Duub yar oo caw, argeeg, qabo iwm oo weelasha la tolayo meerisyada kor iyo hoos laga mariyo. 2. Gas yar oo ku hara weelasha la tolo oo laga jaro inta aan la xoolayn. 3. Cad dun ah.
**gud¹** *m.dh* Geed-gaab laamo dhuudhuuban leh oo dhala miro macaan oo loo yaqaan yicib.
**gud²** *f.g/mg1* **(-day, -dday)** 1. *(f.g)* Cid buuryo ka goyn. 2. *(f.g)* Deyn bixin. 3. *(f.mg)* Habeen socosho. 4. *(f.mg)* Ku g.: haweenay daba gurid.
**gudaal** *m.l/dh* Socod habeenkii la socdo; guure. *ld* **gudid.**
**gudaggal** *f.g1* **(-alay, -ashay; -geli)** Hawl iwm u gondadegid.
**gudaggelid** *m.f.dh eeg* gudaggal.
**gudan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Wax la guday ahaansho.
**gudasho** *m.f.dh eeg* gudo².
**gudban¹** *m.dh* 1. Xiddig u dhexeysa bayaxawda iyo libcasta. 2. Naag madax adag.
**gudban²** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax babac u yaal ahaansho. 2. Ku g.: wax, wax kale ku aaddan ahaansho.
**gudbanaan** *m.f.dh eeg* gudban. *ld* **gudbanaansho.**
**gudbanaansho** *m.l/dh ld* **gudbanaan.**
**gudbe¹** *m.l* Qof tartan ama imtixaan ku guuleystay.
**gudbe²** *m.l.kh* (*nax.*) G. ah: fal wax qabadkii u tallaabo wax kale ama yeele iyo layeele u baahan. Tus. "Cali baa aqalkii dhisay".
**gudbi** *f.g/lg2* **(-iyay, -isay)** G./u g.: wax, wax kale dhaafin.
**gudbid** *m.f.dh eeg* gudub². *ld* **gudub¹ (3).**
**gudbin** *m.f.dh eeg* gudbi. *ld* **gudbis (3).**
**gudbin-firfircoon** *m.l* (*baay.*) Socodka walxahu ay kaga gudbiyaan xuubabka unugyo nool, inta badan wuxuu ka soo horjeedaa ribnaanta tiro: waa dariiqad u baahan tamar dheefsasho.
**gudbin-gudbiye-milme** *m.l* (*kiim.*) Isbedelka kiimikaad ee ka dhasha saldanab danabeed oo la dhexmariyey hoorar gudbiye ah (gudbiye-milmeyaal).
**gudbis** *m.l* 1. Meydhaan. 2. Nooc legdinta ka mid ah oo qofka xagga dambe la isu dhaafiyo. 3. *ld* **gudbin.**
**gudbitaan-danabeed** *m.l* (*fiis.*) Rogaalka caabbitaanka (lammaanaha caabbiga P) ee walax. Waxa lagu cabbiraa saymen (S) halkii oom (S/omega). Gudbin danabeed (mdh.): maritaanka saldanab dhexmaro walax (gudbiye), marka ay badad danab saamayso walaxdaasi.
**gudbitaan-kul** *m.l* (*fiis.*) Cabbirka kartida ay walaxi ku gudbiso kul.
**gudbiye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh*) (*c.nafl*) Noole, sida badan cayayaan oo ka qaada deriskunoole qof oo u gudbiya qof kale sidaas darteed ay cudur u keenaan. Sida kaneecadu u tahay gudbiyaha duumada, filaariyasiga iyo qandho dillaanta.
**gudboon** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax habboon ahaansho. 2. Wax wax kale la siman ahaansho. Tus. "Marka la joogo ùgarasboorama Xamar iyo Kismaayo waa g.yihiin."
**gudboonaan** *m.f.dh eeg* gudboon. *ld* **gudboonaansho.**
**gudboonaansho** *m.l/dh ld* **gudboonaan.**
**gudcur** *m.l* 1. Iftiin la'aan; mugdi. 2. Bisha dayaxa lagu tiriyo qaybteeda dambe; mugdi.
**gudcuri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Gudcur ka dhigid.
**gudcurin** *m.f.dh eeg* gudcuri. *ld* **gudcuris.**
**gudcuris** *m.l ld* **gudcurin.**
**guddi** *m.l/dh* **(-iyo,** *m.dh*) 1. Dad loo xilsaaray inay ka arrimiyaan xaajo doodi ka taagantahay. 2. Dad loo xilsaaray inay socodsiiyaan maamul dawladeed, shirkadeed iwm.
**guddoomi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Guddoon ridid.
**guddoomid** *m.f.dh eeg* guddoon².
**guddoomin** *m.f.dh eeg* guddoomi. *ld* **guddoomis.**
**guddoomis** *m.l ld* **guddoomin.**
**guddoomiye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l*) Nin madax u ah guddi. *ld* **guddoonshe.**
**guddoon¹** *m.l* 1. Go'aan. 2. Maamul guddoomiye madax ka yahay.
**guddoon²** *f.mg1* **(-oomay, -oontay; -oomi)** 1. Wax aqbalid. 2. Wax qaadasho.
**guddoonsad** *m.l ld* **guddoonsasho.**
**guddoonsasho** *m.f.dh eeg* guddoonso. *ld* **guddoonsad, guddoonsi.**
**guddoonshe** *m.l ld* **guddoomiye.**
**guddoonsi** *m.l ld* **guddoonsasho.**
**guddoonsii** *f.lg2* **(-iiyay, -iisay)** Cid wax u dhiibid.
**guddoonsiin** *m.f.dh eeg* guddoonsii.
**guddoonso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Arrin go'aan ka qaadasho.

**gudgude** *m.l* Roob habeen da'a oo dhaqso dhul weyn maaruqa.
**gudguduud** *m.l* 1. Midab, midab guduud ahi meela dhowra kaga jiro. 2. Waabberi.
**gudid** *m.f.dh eeg* gud². *ld* **gudaal, gudmo (2), gudniin.**
**gudimmo** *m.dh ld* **godin (1).**
**gudin** *m.dh ld* **godin (1).**
**gudmo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Waddo yar. 2. *ld* **gudid.**
**gudnaan** *m.f.dh eeg* gudan. *ld* **gudnaansho.**
**gudnaansho** *m.l/dh ld* **gudnaan.**
**gudniin** *m.l ld* **gudid.**
**gudniinka-ragga** *m.l* (*daaw.*) Buuryada wiilasha oo la gooyo sida badan waxa loo sameeyaa sabab diimeed ama caado, laakiin mararka qaarkood daweyn ayuu noqdaa.
**gudo¹** *m.l.fk* Wax mug leh dhexdiisa.
**gudo²** *f.g3* **(-dday, -datay)** 1. Waajib oofin. 2. Wax cid lagu lahaa ama laga tirsanayey ka goosasho. 3. Caruur buuryo ka goyn.
**gudo-noqod-dhan** *m.l* (*fiis.*) Marka fallaadh ilays kaga dhacdo dusha dhextaal cufnaan obtikaad yar, xagal abbaar ka weyn xagal qirinqiirka, halkii ay uga gudbi lahayd dhextaalka cufnaanta yar ayay dib ugu soo noqotaa dhextaalka cufnaanta badan.
**gudoodi** *m.l* 1. Habeen gudihiis. 2. Guure; socod habeen.
**gudo-unug** *m.l.u* (*baay.*) Unugga dhexdiisa, tusaale ahaan: waxqabadka insaymada badankoodu waxay ka dhacaan unugyada dhexdooda.
**gudow** *m.l* Xaflad la sameeyo marka carruurta la gudayo.
**gudub¹** *m.l* 1. Hab cayaarta waalada loo dheelo oo laba qof si isweydaar ah gacmaha isu dhaafsadaan. 2. Babac. 3. *ld* **gudbid.**
**gudub²** *f.g/mg1* **(-dbay, -dubtay; -dbi)** 1. *(f.g)* Wax dhaafid. 2. *(f.mg)* Ku g.: wax dhexdooda wax kale ku goyn.
**gudur** *m.l* 1. Hilib jiir ah oo adag. 2. *ld* **guduri.** Nooc gorgorka ka mid ah oo leh qoor diiran iyo midab madow.
**guduri** *m.l ld* **gudur (2).**
**guduud** *m.l.kh* Midab dhiigga u eg.
**guduudan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Wax midab guduud ah leh ahaansho.
**guduudane** *m.l* Bahal bisadda u eg kase weyn oo midab guduudan leh oo ariga cuna.
**guduudasho** *m.f.dh eeg* guduudo².
**guduudi¹** *m.l* Nooc ka mid ah masaggada, yaryar oo cas cas. *ld* **guduudshe.**
**guduudi²** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax guduud ka dhigid.
**guduudin** *m.f.dh eeg* guduudi².
**guduudnaan** *m.f.dh eeg* guduudan. *ld* **guduudnaansho.**
**guduudnaansho** *m.l/dh ld* **guduudnaan.**
**guduudo¹** *m.dh* Nooc kalluunka ka mid ah. *ld* **guduudow.**
**guduudo²** *f.mg3* **(-uutay, -uudatay)** Wax midab guduudan yeeshay noqosho.
**guduudow** *m.l ld* **guduudo¹.**
**guduudshe** *m.l ld* **guduudi¹.**
**guf¹** *m.l* **(-faf,** *m.l*) 1. Cad yar oo maro ah weelasha haruubkooda lagu cufeyo. 2. Hambo. 3. Maro.
**guf²** *m.dh* Hanti yar oo la siiyo qaraabada ama waalidka gabar la aroosay.
**gufaaco¹** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Roob dabayl soo harbinayso. 2. Hirar waaweyn oo dabayli ku dheehantahay oo badda kacsani soo daacdo.
**gufaaco²** *m.dh* (*juqr.*) Gobol cadaadis gibilkiisu hooseeyo, oo kala ah laba nooc. Nooc wuxuu gaar u yahay loolalka cimiladoodu ay tahay meel dhexaadka; nooca kalena waxaa loo yaqaanaa gufaacada kulaaleyda. Labada nooc waa isu egyihiin, sababtoo ah labaduba waxay uga dhac aan galoob-badhka woqooyi si lid saacad wareeg ah, galoob-badhka koonfureedna si saacad wareg ah.
**gufaacoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Dixiri sanqada geela gudaheeda ka abuurmo neef xoog leh uga soo saarid.
**gufaacood** *m.f.l eeg* gufaacoo.
**gufacaale** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Roob badan oo dabayl xooggani waddo.
**gufar** *m.l* Wax yar oo adag oo hoos uga degey hoore meel ku jira.
**gufaysad** *m.l ld* **gufaysasho.**
**gufaysasho** *m.f.dh eeg* gufayso. *ld* **gufaysad, gufaysi.**
**gufaysi** *m.l ld* **gufaysasho.**
**gufayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Meel daloosha guf ku cufaysasho.
**gufee** *f.g2* **(-feeyay, -feysay)** Meel guf gelin.
**gufeyn** *m.f.dh eeg* gufee. *ld* **cufayn, cufays, gufeys (2).**
**gufeys** *m.l* **(-syo,** *m.dh*) 1. Xakab yar oo ka dambeeya xakabka horyaalka ah. 2. *ld* **gufeyn.**
**gufeysan¹** *f.mg1* **(-smay, -santay; -smid)** Wax la gufeeyey noqosho. *ld* **cufaysan¹.**
**gufeysan²** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax guf loo yeelay ahaansho. *ld* **cufaysan².**
**gufeysmid** *m.f.dh eeg* gufeysan¹. *ld* **cufaysmid.**

**gufeysnaan** *m.f.dh eeg* gufeysan[2]. *ld* **cufaysnaan, cufaysnaansho, gufeysnaansho.**
**gufeysnaansho** *m.l/dh ld* **gufeysnaan.**
**gufi** *m.dh* 1. Jirrid xabaalan oo geed la jaray ka hartay. 2. Sabuul gallay oo mirihii laga finjilay.
**gugac[1]** *m.l ld* **guguc[1].**
**gugac[2]** *f.mg1* **(-gcay, -gacday)** *ld* **guguc[2].**
**gugcid** *m.dh eeg* guguc[2].
**guggumme** *m.l* Balal godadka duddumooginka gala oo addimo leh. *ld* **gungume.**
**guggundhaw** *m.l* Koor hal carrab leh oo jalaqda ka weyn boodaantana ka yar oo geela loo xiro.
**gugub** *m.l* Cunto yar oo weelka lagu karinayo salkiisa ku dhegta; gubnood.
**guguc[1]** *m.l* Onkod. *ld* **gugac[1].**
**guguc[2]** *f.mg1* **(-gcay, -gucday; -gci)** Onkod sameyn. *ld* **gugac[2].**
**gugunto** *m.dh* Guunto; orgeysguur.
**guguntoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Neef dheddig oo tabsan abaahi waayid.
**guguntood** *m.f.l eeg* guguntoo.
**guhaad** *m.dh* 1. Baxaalli; dabci. 2. Caro, xanaaq.
**guhaadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Qof ka caraysiin. 2. Qof guubaabin.
**guhaadin** *m.f.dh eeg* guhaadi. *ld* **guhaadis.**
**guhaadis** *m.l ld* **guhaadin.**
**guho** *m.dh* 1. Foolxumo. 2. Laabad; goolad.
**gujee** *f.g2* **(-eeyay, -eysay)** Gujo ku dhufasho (candho xoolaad). *ld* **guji.**
**gujeyn** *m.f.dh eeg* gujee. *ld* **gujeys, gujin, gujis (2).**
**gujeys** *m.l ld* **gujeyn.**
**gujeysad** *m.l ld* **gujeysasho.**
**gujeysasho** *m.f.dh eeg* gujeyso. *ld* **gujeysad, gujeysi.**
**gujeysi** *m.l* Guro awr hoosin u yeelasho. *ld* **gujeysasho.**
**gujeyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** 1. Neef caano yar, caano ka raadsasho. 2. Candho maran caano ka raadsasho
**guji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **gujee.**
**gujin** *m.dh ld* **gujeyn.**
**gujis** *m.l* **(-syo,** *m.dh*) 1. Markab dagaal oo quusa. 2. *ld* **gujeyn.**
**gujo** *m.dh* Gacanta oo duuban oo xoog loogu dhufto candho neef irmaan si loo maalo.
**gulaal[1]** *m.l* 1. G. ah: awr aan doobbada soo ridi karin; gorayciil; doobbogoray. 2. G. ah: nin aan codkar ahayn. 3. *ld* **gulaalid.**
**gulaal[2]** *f.g1* **(-aalay, -aashay)** Qodax, nabar iwm neef geel ah addin ka iimayn.
**gulaalan[1]** *f.mg1* **(-lmay, -lantay; -lmi)** 1. Wax doobbo ka soo dhici weyday noqosho (awr). 2. Wax iin lug ku leh noqosho (neef geel).
**gulaalan[2]** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** 1. Wax doobbo ka soo dhici weyday ahaansho (awr). 2. Wax iin lug ku leh ahaansho (neef geel).
**gulaalid** *m.f.dh eeg* gulaal[2]. *ld* **gulaal[1] (3).**
**gulaalmid** *m.f.dh eeg* gulaalan[1].
**gulaalnaan** *m.f.dh eeg* gulaalan. *ld* **gulaalnaansho.**
**gulaalnaansho** *m.l/dh ld* **gulaalnaan.**
**gulaan** *m.l* 1. Geedgaab caleemo dhanaan, daranta la bah ah, oo geelu daaqo. 2. Neef ama qof hagaas noqday oo korriimadii ka xumaatay.
**gulfi** *f.g1* **(-iyay, -isay)** 1. Ciidan dagaal gelin. 2. Orod aan xawli lahayn ordid.
**gulfid** *m.f.dh eeg* guluf[2]. *ld* **guluf[1] (3).**
**gulfin** *m.f.dh eeg* gulfi. *ld* **gulfis.**
**gulfis** *m.l ld* **gulfin.**
**gulguladillaacsad** *m.l ld* **gulguladillaacsasho.**
**gulguladillaacsasho** *m.f.dh eeg* gulguladillaacso. *ld* **gulguladillaacsad.**
**gulguladillaacso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Awr qoor ah doobbo soo ridid bilaabid. 2. Qof codkar ah noqosho.
**gulgulo** *m.dh* Xubinta awrku ka doobbiyo; doobbo.
**gulguloo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Gulgulo soo ridid (awr).
**gulgulood** *m.f.l eeg* gulguloo.
**guluc** *m.dh* 1. Rogrogmadka isha guruxeeda. 2. Meel laabato ah; guho.
**gulucsii** *f.mg2* **(-iiyay, -iisay)** Isha guruxeeda rogrogmasho.
**gulucsiin** *m.f.dh eeg* gulucsii.
**guluf[1]** *m.l* 1. Koox yar oo fardooley ah oo dagaal u jeedda. 2. Orod aan xawli ahayn oo waqtiga dhiillada iyo colaadda la sameeyo. 3. *ld* **gulfid.**
**guluf[2]** *f.mg1* **(-lfay, -luftay; -lfi)** 1. Koox yar oo fardooley ah dagaal aadid. 2. Orod aan xawli ahayn waqti coolad iyo dhiillo jirto samayn.
**gulukows** *m.dh* (*kiim.*) Sonkor badankeeda laga helo dhirta iyo xaywaanka. G.tu waa il ay tamar badan ka helaan noolayaashu. Sonkorta xilliga neefsashada waxa ku dhaca ogsidhayn taas oo soo saarta kaarboon laba ogsaydh leh, biyo iyo tamar. Dhirtu waxay ku heshaa g.ta habka footoosintasiska, waxaanay u keydsantaa istaarj ahaan,

xayawaankana waxay uga timaadaa dheefshiidka ku dhaca dhaysakaraydhyada iyo boolosakraydh-yada, waxaanay u keydsantaa staarj xayawaan ahaan.

**gulukows burburin** *m.dh* (*baay.*) Falgallo bayokiimikeed oo taxane ah, oo guluukowsta loo jejebiyo bayruufeyt iyada oo loo sii daynayo tamar loo isticmaali karo qaabka ATP.

**gulungulcee** *f.mg2* **(-ceeyay, -ceysay)** Biyo, mas iwm si dulundulco ah u socosho. *ld* **dulundulcee.**

**gulungulceyn** *m.f.dh eeg* gulungulcee. *ld* **dulundulceyn.**

**gulungulco** *m.dh* 1. Qaab gaaban oo kankoonsan leh; kuusan; lucuuman. 2. Daruur cufan oo biyo sidda ama da'aysa. 3. *ld* **gulungulceyn.** *ld* **dulundulco.**

**guluub** *m.l* **(-byo,** *m.dh***)** Aalad yar, kuusan, if bixisa oo tooshashka iyo korontooyinka lagu xiro.

**guluuluc**[1] *m.l* 1. Hoos u qaadidda gabay ama hees, hoos loo qaado. 2. *ld* **guluuulucid.**

**guluuluc**[2] *f.mg1* **(-cay, -cday)** Hees ama gabay hoos u qaadid.

**guluulucid** *m.f.dh eeg* guluuluc[2]. *ld* **guluuluc**[1] **(2).**

**guluus** *m.l* **(-syo,** *m.dh***)** Shay xalleefsan oo sida badan dharka la xirto dacal looga tolo suu isugu xiro laba daraf; badhan. *ld* **galuus.**

**gumaad**[1] *m.l* 1. Baabi'inta wax la baabi'iyo. 2. *ld* **gumaadid.**

**gumaad**[2] *f.g1* **(-aaday, -aatay)** Wax baabi'in.

**gumaadid** *m.f.dh eeg* gumaad[2]. *ld* **gumaad**[1] **(2).**

**gumaar** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** 1. Halka bisqintu ka baxdo oo xubnaha taranka ee dadka ka sarreysa. 2. *(-rro, m.dh)* Dhaawac dab oo biskooday.

**gumaax**[1] *m.l* 1. Bir aan af ama caarad dhuuban lahayn. 2. *ld* **gumaaxid.**

**gumaax**[2] *f.g1* **(-xay, -xday)** Bir wax aan af ama caarad dhuuban lahayn ka dhigid.

**gumaaxan**[1] *f.mg1* **(-xmay, -xantay; -xmi)** Wax gumaaxmay noqosho.

**gumaaxan**[2] *f.mg4* **(-xnaa, -xnayd)** Wax la gumaaxay ahaansho.

**gumaaxid** *m.f.dh eeg* gumaax[2]. *ld* **gumaax**[1] **(2).**

**gumaaxmid** *m.f.dh eeg* gumaaxan[1].

**gumaaxnaan** *m.f.dh eeg* gumaaxan[2]. *ld* **gumaaxnaansho.**

**gumaaxnaansho** *m.l/dh ld* **gumaaxnaan.**

**gumac** *m.l ld* **gumuc.**

**gumar** *m.l/dh* Geedgaab qodax, mayrax, xabag iyo miro leh oo ka mid ah dhirta daawada leh.

**gumbur** *m.l/dh* **(-ro,** *m.l***)** Buur yar; kur.

**gumburi** *m.l* Dameer dibadeed ku nool gobollada Nugaal iyo Sanaag.

**gumeysad** *m.l ld* **gumeysasho.**

**gumeysasho** *m.f.dh eeg* gumeyso. *ld* **gumeysad, gumeysi.**

**gumeysi** *m.l* 1. Hab dawladaha waaweyni kaga maroorsadaan dawladaha yaryar xorriyaddooda, dhaqaalahooda iwm. 2. *ld* **gumeysasho.**

**gumeyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Cid addoonsasho.

**gumeyste** *m.l* **(-tayaal,** *m.l/dh***)** Qof wax addoonsada.

**gummaad** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** Cunto; gasiin.

**gummud** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** 1. Dabo sigaar; haash. 2. Wax la jaray sida gacan iwm inta ka harta.

**gumre** *m.l ld* **gunre.**

**gumuc** *m.l* **(-cyo,** *m.dh***)** 1. Xabbad; rasaas. 2. Salka, fuuqa barta fargaddu ku dhacdo. *ld* **gumac.**

**gumuux**[1] *m.l ld* **gamuux**[1]**.**

**gumuux**[2] *f.g1* **(-xay, -xday)** *ld* **gamuux**[2]**.**

**gumuuxan** *f.mg4* **(-xnaa, -xnayd)** *ld* **gamuuxan.**

**gumuuxid** *m.dh ld* **gamuuxid.**

**gumuuxnaan** *m.dh ld* **gamuuxnaan.**

**gumuuxnaansho** *m.l/dh ld* **gamuuxnaan.**

**gun** *m.dh* 1. Dad tol yari lagu liido. 2. Dadweyne; tol. 3. Weel halka uu ka unkamo. 4. Jirridda geedka iwm.

**gunaad** *m.l* Nabar kor ka biskooday oo hoos ka jirran.

**gunaadsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Dhaawac wax hoos ka buka ahaansho.

**gunaadsanaan** *m.f.dh eeg* gunaadsan. *ld* **gunaadsanaansho.**

**gunaadsanaansho** *m.l/dh ld* **gunaadsanaan.**

**gunaanad**[1] *m.l* 1. Dhammaystiridda wax la dhamaystiro. 2. *ld* **gunaanadid.**

**gunaanad**[2] *f.g1* **(-day, -dday)** 1. Qof dhimanaya quraan ku akhriyid. 2. Dood iwm dhammaystirid.

**gunaanadan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Wax la gunaanday ahaansho.

**gunaanadid** *m.f.dh eeg* gunaanad[2]. *ld* **gunaanad**[1] **(2).**

**gunaanadnaan** *m.f.dh eeg* gunaanadan. *ld* **gunaanadnaansho.**

**gunaanadnaansho** *m.l/dh ld* **gunaanad- naan.**

**gunaanadseeg**[1] *m.l* 1. Yaasimin la'aanta uu la kulmo qof dhintay. 2. *ld* **gunaanad- seegid.**

**gunaanadseeg²** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Qof dhintay, gunaanad waayid.
**gunaanadseegid** *m.f.dh eeg* gunaanadseeg². *ld* **gunaanadseeg¹ (2).**
**gunbur** *m.dh* **(-ro,** *m.l*) (*juqr.*) Qayb yar oo dhulka dushiisa ka mid ah oo ka kacsan waxyaabaha hareeraheeda ah, kana joog hoosaysa buur.
**gundhaw** *m.l* Cayayaan, salka hoose ka gooya geedka digirta iyo qaraha.
**gundhawr** *m.l* 1. Bartamaha gaashaanka. 2. Xoogaa masaggo ah oo lagu reebo mooyaha marka wax lagu tumayo.
**gundhi¹** *m.l* 1. *ld* **gundhis.** Bir yar oo caarad dhuuban iyo gawl leh oo kabaha iwm lagu tolo. 2. *ld* **gundhin.**
**gundhi²** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Xarig, madax iwm si tartiib ah oo aan joogto ahayn u nuuxin.
**gundhig¹** *m.l* Wax la biirinayo ama la tarminayo inta ugu horreysa oo laga bilaabo; saldhig; raasamaal.
**gundhig²** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Wax la biirinayo ama la tarminayo intooda ugu horreysa asaasid.
**gundhigad** *m.l ld* **gundhigasho.**
**gundhigasho** *m.f.dh eeg* gundhigo. *ld* **gundhigad.**
**gundhigid** *m.f.dh eeg* gundhig².
**gundhigo** *f.g3* **(-gtay, -gatay)** Wax la biirsanayo ama la taransanayo intii ugu horreysey billaabid.
**gundhin** *m.f.dh eeg* gundhi². *ld* **gundhi¹ (2).**
**gundhis** *m.l* Bir daab qori ah leh, afkana fantax ku leh oo wax lagu tolo.
**gundho** *m.dh* Asaas; gaw; sal.
**gungaar¹** *m.l ld* **gungaarid.**
**gungaar²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Ka g.: wax ka jibakeenid; ka salgaarid.
**gungaarid** *m.f.dh eeg* gungaar². *ld* **gungaar¹.**
**gungume** *m.l ld* **guggume.**
**gungunnaf** *m.l* Oraho ama falal cid sameyso oo keeni kara iska hor imaad.
**gunjis** *m.l* (*muus.*) Durbaan yar oo u eg midka la yiraahdo mokhoddon, waxaana loo adeegsadaa ciyaarta aw-daare.
**gunnad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Weel yar oo caw, dun iwm ka samaysan oo leh midabyo badan iyo aabbur waxyaabaha udgoon oo la shito lagu rito.
**gunnee** *f.g2* **(-neeyay, -neysay)** 1. Cid gunno siin. 2. Caano sanka u saarid sac aan godlanayn oo la doonayo in la liso.
**gunneyn** *m.f.dh eeg* gunnee. *ld* **gunneys.**
**gunneys** *m.l ld* **gunnayn.**
**gunnimo** *m.dh* Gun ahaansho.
**gunno** *m.dh* 1. Lacag la siiyo cid shaqo dheeraad ah qabatay. 2. Hanti yar oo cid loogu naxariisto ama lagu laaluusho. *ld* **guno.**
**guno** *m.dh ld* **gunno.**
**gunray** *m.l ld* **gunre.**
**gunre** *m.l* Geedquwaax qodax iyo xabag leh oo ka mid ah dhirta dawada. *ld* **gumre, gunray, gunro.**
**gunro** *m.l ld* **gunre.**
**gunrog¹** *m.l.kh* G. ah: wadaan, jawaan iwm oo gudihiisa kor la mariyay.
**gunrog²** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Wadaan, jawaan, iwm gudihiisa kor soo marin.
**gunrogan** *f.mg4* **(-gnaa, -gnayd)** Wax la gunrogey ahaansho.
**gunrogid** *m.f.dh eeg* gunrog².
**gunrognaan** *m.dh eeg* gunrogan. *ld* **gunrognaansho.**
**gunrognaansho** *m.l/dh ld* **gunrognaan.**
**guntamid** *m.f.dh eeg* guntan¹.
**guntan¹** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** 1. Xarig iwm wax la guntay noqosho. 2. Dhiig iwm wax fariistay noqosho.
**guntan²** *f.g/mg4* **(-naa, -nayd)** 1. *(f.g)* Wax qaarka dambe maro uga xiran ahaansho. 2 (f.mg) Xarig iwm wax guntin leh ahaansho. 3. *(f.mg)* Dhiig iwm wax fadhiya ahaansho.
**guntanaan** *m.f.dh eeg* guntan. *ld* **guntanaansho.**
**guntanaansho** *m.l/dh ld* **guntanaan.**
**guntane** *m.l* Bayd faal oo manjaha ka ah labo, saddexda hogood oo kalana min hal.
**guntasho** *m.f.dh eeg* gunto.
**gunti¹** *m.l* 1. Marada raggu hoos ka qaato labadeeda duub oo yaryar oo ay ku leedahay la simaadka labada fiiq oo miskaha. 2. Hab go'yaasha dharka raggu u xirto.
**gunti²** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** U g.: cid maro hoos ugu xirid.
**guntid** *m.f.dh eeg* gunud².
**guntiino** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Maro ay haweenku xirtaan oo 4 yaardi ama ka badan ah.
**guntin** *m.dh* **(-imo,** *m.l*) 1. *eeg* gunti. 2. In yar oo maro ama wax kale ah oo meel ku xiran. 3. Siriq.
**guntin-dareen** *m.dh* **(-no ...,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Nud dareenwade isku cufan oo ka kooban unugyo jidh iyo xidhiidhiyo dareen wade oo had iyo jeer ku xidhan kiish ka samaysan nudo isku xidhayaal. Lafdhabarleyda badankeeda guntinta dareenwade waxa laga helaa dibadda habdhiska darenwadka dhexe.

Waxa ka reebban guntin dareenwadaha salka ah ee maskaxda.

**gunto** *f.g/mg3* (**-taday, -tatay**) 1. *(f.g)* Wax si loo xafido meel ku xirasho. 2. *(f.mg)* Maro sabarka ku xirasho. 3. *(f.mg)* U g.: hawl qabashadeeda isu diyaarin.

**gunud**[1] *m.dh* Meesha xarig ama laba ay isaga xirmaan.

**gunud**[2] *f.mg1* (**-ntay, -nudday; -nti**) Xarig iwm guntin u yeelid.

**gunuunuc**[1] *m.l* Hadal hoos loo yiraahdo oo diidmo ku jirto. *ld* **dunuunuc**[1], **gunuunus**[1], **gunuus**[1].

**gunuunuc**[2] *f.mg2* (**-cay, -cday**) Hadal diidmo ku jirto hoos u dhihid. *ld* **dunuunuc**[2], **gunuunus**[2], **gunuus**[2].

**gunuunucid** *m.f.dh eeg* gunuunuc[2]. *ld* **dunuunucid, gunuunsid, gunuusid.**

**gunuunus**[1] *m.l ld* **gunuunuc**[1].

**gunuunus**[2] *f.mg1* (**-say, -stay**) *ld* **gunuunuc**[2].

**gunuunusid** *m.dh ld* **gunuunucid.**

**gunuus**[1] *m.l ld* **gunuunuc**[1].

**gunuus**[2] *f.mg1* (**-say, -stay**) *ld* **gunuunuc**[2].

**gunuusid** *m.dh ld* **gunuunucid.**

**gur** *f.g/mg1* (**-ray, -rtay**) 1. *(f.g)* Geedo, timo iwm jarid. 2. *(f.g)* Wax meel yiil ka qaadid. 3. *(f.g)* Cunto digsi ku jirta ka bixin. 4. *(f.g)* Miro geed ku yaal ka goyn. 5. *(f.g)* War qof ka jiibin. 6. *(f.mg) ld* **gụr**[2].

**gụr**[1] *m.dh* 1. Gacanta bidix. 2. Gardarro.

**gụr**[2] *f.mg1* (**-ray, -rtay**) 1. Neef irmaanaa candhadiisa caano ka idlaasho. 7. Ceel biyo lahaa dawrid. *ld* **gur**[2] **(6).**

**guraabbaas**[1] *m.l* 1. Hadal badan oo aan murti lahayn oo qof carraysani ku hadlo. 2. *ld* **guraabbaasid.**

**guraabbaas**[2] *f.mg1* (**-say, -stay**) Hadal badan oo aan murti lahayn oo caro ku jirto dhihid.

**guraabbaasid** *m.f.dh eeg* guraabbaas[2]. *ld* **guraabbaas**[1] **(2).**

**guraanti** *m.dh* 1. Geri dheddig oo weyn. 2. *ld* **guraati.**

**guraati** *m.dh ld* **guraanti.**

**gurad** *m.l ld* **gurasho.**

**guran** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) 1. Wax aan caano lahayn ahaansho. 2. Wax aan biyo lahayn ahaansho. 3. Wax weelkay ku jireen laga saaray ahaansho (cunno).

**gụran**[1] *m.l* Geel aan irmaanayn; horweyn.

**gụran**[2] *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Neef irmaan canihii ka dhamaasho.

**guranyo** *m.l* Geedka diirta marka uu laba dhegood dhaafo oo laanna uusan weli yeelan. *ld* **gureeyo.**

**gurasho** *m.f.dh eeg* guro[2]. *ld* **gurad.**

**gurayn** *m.f.dh eeg* guree.

**gurayo** *m.dh* Naag aan nasiib wanaagsanayn.

**gurbaan** *m.l ld* **durbaan.**

**gurbi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax badan oo daadsan midba mar qaadid.

**gurbin** *m.f.dh eeg* gurbi.

**gurbood** *m.l.u* Dhallaan; carruur.

**gurdamid** *m.f.dh eeg* gurdan[2]. *ld* **gurdan**[1].

**gurdan**[1] *m.l* 1. Sharqanta ka yeerta orodka fardaha iwm. 2. *ld* **gurdamid.**

**gurdan**[2] *f.mg1* (**-amay, -antay; -ami**) Fardo iwm gurdan samayn.

**gurdanraac**[1] *m.l.kh* G. ah: raacidda wax ordaya la raaco iyadoo aan la hubsan.

**gurdanraac**[2] *f.mg1* (**-cay, -cday**) Iyadoo aan la hubsan wax ordaya raacid.

**gurdanraacid** *m.f.dh eeg* gurdanraac[2].

**gurdowalaaq** *m.l* Orgi aan gaarin da'dii uu riyaha ku rimin lahaa.

**gurdowalaaqnimo** *m.dh* Gurdowalaaq ahaansho.

**gure** *m.l* (**-rayaal,** *m.l/dh*) 1. Qarsin. 2. Fandhaal.

**guree** *f.g2* (**-reeyay, -reysay**) Gaadiid guro u sameyn.

**gureeyo** *m.dh* Geedka digirta marka uu laba dhegood dhaafo laamana uusan weli yeelan.

**gurey** *m.l* Nin gacanta bidixda uga isticmaal badan gacanta midigta.

**gureyo** *m.dh* Naag gacanta bidixda uga isticmaal badan gacanta midigta.

**gurgur** *m.l.u* 1. Aqal Soomaaliga inta aan qoriga iyo rarada ahayn. 2. Awr hayin.

**gurgurshaa** *m.l* Rati xoog leh, hayin ah oo gurgurka iyo maxasta la saaro. *ld* **gurgurshe.**

**gurgurshe** *m.l ld* **gurgurshaa.**

**gurguurad**[1] *m.l ld* **gurguurasho.**

**gurguurad**[2] *m.l.kh* G. ah: ilmo marxaladdii fadhiga iyo istaagga u dhexeeya oo jilbaha iyo labada gacmood ku socda.

**gurguurasho** *m.f.dh eeg* gurguuro. *ld* **gurguurad.**

**gurguuro** *f.g3* (**-rtay, -ratay**) Gacmaha iyo lowyaha ku socosho (qof).

**gurguurto** *m.dh.u* Cudur ummulaha ilmagaleenka kaga dhaca labada toddobaad oo u horreysa dhalmada.

**guri**[1] *m.l* (**-ryo,** *m.l*) 1. Hooy; aqal. 2. G. ah: nafley heshay difaac ka celiya waxyeellada cudur horay ugu dhacay.

**guri**[2] *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Nafley irmaan, maalid iyo nuugid ka dhaafid. 2. La g.: cid xumo wadda la sii wadid, si loo tuso waxyeelladeeda.

**guricas** *m.l* Xero la degganaa oo markaas laga guurey.
**gurid** *m.f.dh eeg* gur. *ld* **gurniin.**
**gụrid** *m.f.dh eeg* gụr². *ld* **gụrniin.**
**guridambays** *m.l* Carruur isku hooyo ah kan ugu dambeeya.
**guridambaysnimo** *m.dh* Guridambays ahaansho.
**guriggal¹** *m.l ld* **guriggelid.**
**guriggal²** *f.mg1* **(-alay, -ashay; -geli)** Laba qof oo isguursaday markii ugu horraysay si rasmi ah guri u wada gelid.
**guriggee** *f.g2* **(-geeyay, -geysay)** Aroos aqalgeyn.
**guriggelid** *m.f.dh eeg* guriggal². *ld* **guriggal¹.**
**guriggeyn** *m.f.dh eeg* guriggee.
**gurijoog** *m.dh.u* 1. Haweeney aqalkeeda ka shaqaysa oo aan shaqo kale lahayn. 2. Xayawaanka dadka la nool, sida bisadda eeyga iwm.
**guri-kuhar** *m.l.u* **(-ryo,** *m.dh***)** Dad iyo duunyo inta jilicsan oo aan ka fogaan karin guriga hareerahiisa.
**gurin** *m.f.dh eeg* guri².
**gu'rin** *m.l.kh* Neef dheddig oo gu'ga uurowday.
**gurisamaad** *m.l* Degaan barwaaqo iyo nabad leh.
**guriyoobid** *m.f.dh eeg* guriyow².
**guriyow¹** *m.l.kh* G. ah: cudur guri noqday (nafley).
**guriyow²** *f.g1* **(-oobay, -oowday; -oobi)** Nafley cudur guri ka noqosho.
**gurmad¹** *m.l* **(-yo,** *m.dh***)** 1. G. ah: gargaar degdeg ah oo cid loo fidiyo. 2. G.ka booliska: koox ka mid ah booliska oo heegan u ah meeshii ay rabsho ka dhacdo. 3. Tababar ciidameed oo waajib ku ah dhallinta qaangaarka ah ee dal u dhashay. 4. *ld* **gurmasho.**
**gurmaggo'an** *f.mg4* **(-'naa, -'nayd)** Wax salka laga jaray ahaansho.
**gurmaggo'naan** *m.f.dh eeg* gurmaggo'an. *ld* **gurmaggo'naansho.**
**gurmaggo'naansho** *m.l/dh ld* **gurmaggo'naan.**
**gurmaggoo** *f.g2* **(-ooyay, -ooysay)** Geed iwm salka ka goyn.
**gurmaggoyn** *m.f.dh eeg* gurmaggoo.
**gurmasho** *m.f.dh eeg* gurmo. *ld* **gurmad (4).**
**gurmo** *f.mg3* **(-maday, -matay)** Cid gargaar degdeg ah u fidin.
**gurnaan** *m.f.dh eeg* guran. *ld* **gurnaansho.**
**gụrnaan** *m.f.dh eeg* gụran². *ld* **gụrnaansho.**
**gurnaansho** *m.l/dh ld* **gurnaan.**
**gụrnaansho** *m.l/dh ld* **gụrnaan.**
**gurniin** *m.l ld* **gurid.**
**gụrniin** *m.l ld* **gụrid.**
**guro¹** *m.dh* 1. Meel godan oo gaadiid raran dushiisa laga sameeyo oo la saaro carruur, maqal iwm. 2. Rako.
**guro²** *f.g/mg3* **(-rtay, -ratay)** 1. *(f.g)* Wax meel yaal ka qaadasho. 2. *(f.g)* Miro geed ka goosasho. 3. *(fg.)* Cunto iwm weel ka baxsasho. 4. *(f.mg)* Kala g.: wax lagu tartamayey kala badin waayid. 5. *(f.mg)* Kala g.: waxyaalo isku dhex jiray kala saarid. 6. *(f.mg)* Kala g.: col is-hor fadhiya dib u kala qaadasho. 7. *(f.mg)* La g.: hadallo qadaf ah isdhaafsasho. 8. *(f.mg)* Dib u g.: si tartiib ah xeeladi ku jirto gadaal ugu noqosho.
**gurood** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** Wadda yar; wadiiqo; diqdiq.
**gurrac** *m.l* Qallooc; dabcixumo.
**gurrac²** *f.g1* **(-cay, -cday)** Wax qalloocin.
**gurracan¹** *f.g1* **(-cmay, -cantay; -cmi)** Wax la gurracay noqosho.
**gurracan²** *f.mg4* **(-cnaa, -cnayd)** Wax la gurracay ahaansho.
**gurracmid** *m.f.dh eeg* gurracan¹.
**gurracnaan** *m.f.dh eeg* gurracan². *ld* **gurracnaansho.**
**gurracnaansho** *m.l/dh ld* **gurracnaan.**
**gurran** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof adeegsiga gacanta bidix ku badsada ahaansho.
**gurranaan** *m.f.dh eeg* gurran. *ld* **gurranaansho.**
**gurranaansho** *m.l/dh ld* **gurranaan.**
**gurraysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Ilmo yar wax niyadda laga dilay ahaansho.
**gurraysnaan** *m.f.dh eeg* gurraysan. *ld* **gurraysnaansho.**
**gurraysnaansho** *m.l/dh ld* **gurraysnaan.**
**gurree** *f.g2* **(-reeyay, -reysay)** Ilmo yar niyadda laga dilay ahaansho.
**gurreyn** *m.f.dh eeg* gurree.
**gurricid** *m.f.dh eeg* gurrac².
**gurro** *m.dh* Dhibaatada niyadda ka gaarta ilmo ay korisay naag aabbihii qabo.
**gursasho** *m.f.dh eeg* gurso.
**gurso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Dheri dab saaran, dhul iwm dareere dhuuqid.
**gurub** *m.l.kh* G. ah: digir yar oo ku harta beer la gurtay.
**gurubsad** *m.l ld* **gurubsasho.**
**gurubsasho** *m.f.dh eeg* gurubso. *ld* **gurub- sad, gurubsi.**
**gurubsi** *m.l ld* **gurubsasho.**
**gurubso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax meel daadsan mid mid u qaadasho.

**guruddambays** *m.l* **(-syo,** *m.dh*) Wiil ama gabar hooyo ku dhalmaddeysay oo wax ay dhasho ugu dambaysa. *ld* **garuddambays.**
**guruf** *m.dh* Qolofta qaraha marka buruqda laga cuno.
**gurumo** *m.dh.kh* G. ah: ri' geeso gaagaaban.
**guruurctamid** *m.f.dh eeg* guruuructan.
**guruuructan** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Gunuunuc is waydaarasho.
**gurux** *m.l* 1. Isha inteeda kuusan ee baararka ka hooseysa. 2. Dhaqdhaqaaqa isha.
**gurxad** *m.l ld* **gurxasho.**
**gurxamid** *m.f.dh eeg* gurxan ².
**gurxan¹** *m.l* Cod gaar ah oo nafleyda qaarkeed samayso oo badanaa ku lug leh guhaad ama wax doon (libaax, ey, iwm).
**gurxan²** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Gurxan samayn.
**gurxasho** *m.f.dh eeg* gurxo. *ld* **gurxad.**
**gurxo** *f.mg3* **(-xaday, -xatay)** Sal ku socosho (curyaan).
**guryamid** *m.f.dh eeg* guryan². *ld* **duryamid.**
**guryan¹** *m.l* Hadal badan oo aan murti lahayn. *ld* **duryan¹.**
**guryan²** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Hadal badan oo aan murti lahayn dabeebasho. *ld* **duryan².**
**guryannoqo** *f.mg3* **(-qday, -qotay)** Xero laga soo guurey u noqosho (xoolo).
**guryannoqod** *m.l ld* **guryannoqosho.**
**guryonnoqosho** *m.f.dh eeg* guryannoqo. *ld* **guryannoqod.**
**gus** *m.l* **(-sas, m.)** Xubinta taranka ee ragga.
**gusoore** *m.l* 1. Bartamaha guga. 2. Bar-waaqo. *ld* **gu'soore.**
**gu'soore** *m.l ld* **gusoore.**
**guubaabi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid inay wax ku tallaabsato ku boorin.
**guubaabin** *m.f.dh eeg* guubaabi. *ld* **guu-baabo.**
**guubaabo** *m.dh* Hadal loo jeediyo cid la rabo inay arrin ku tallaabsato. *ld* **guubaabin.**
**guube** *m.l* Xuub weyn xab ka buuxo oo ka soo horreeya ilmaha dhalashadiisa (geel). *ld* **gube.**
**guubi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Hal dhalaysa guube keenid
**guubin** *m.f.dh eeg* guubi. *ld* **guubis.**
**guubis** *m.l ld* **guumis.**
**guud** *m.l* 1. Aan gaar ahayn. 2. Timaha dheer oo fardaha iwm surkooda, dhinaca kore, ku yaal. 3. Timaha weyn oo madaxa oo dadka deysto. 4. Wax kor u dheer, madaxa ugu korreeya; kore; sare; baar.
**guudaamid** *m.f.dh eeg* guudan².
**guudaan¹** *m.l* Nooc cudur ka mid ah cudurrada geelaha oo geeri leh.
**guudaan²** *f.mg1* **(-aamay, -aantay; -aami)** Geel guudaan haya ahaansho.
**guudadley** *m.dh* Qof dumar ah oo guudad leh.
**guudey** *m.dh* Sagaarada weyn ee dheddig.
**guudfuul¹** *m.l ld* **guudfuulid.**
**guudfuul²** *f.g1* **(-uulay, -uushay)** Xakame la'aan fuulid (faras).
**guudfuulid** *m.f.dh eeg* guudfuul². *ld* **guudfuul¹.**
**guudlihi** *m.dh* Magac guud oo ay wadaagaan haweenka iyo farduhu.
**guudmar¹** *m.l ld* **guudmarid.**
**guudmar²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Hadal duuban oo kormar ah ku hadlid.
**guudmarid** *m.f.dh eeg* guudmar². *ld* **guudmar¹.**
**guugguule** *m.l* Shimbir cidiisu "guu-guu" tahay; dhoor buu leeyahay; hud'hud.
**guul¹** *m.l* 1. Xoolo aroor ah oo ka dhaxay xeradoodii. 2. *ld* **guulid.**
**guul²** *m.dh* **(-lo,** *m.l*) Dagaalka ama tartanka oo lagu adkaado; lib; libin; liibaan.
**guul³** *f.g/mg1* **(-uulay, -uushay)** 1. *(f.g)* Cid haddadid. 2.(f.mg) Xoolo aroor ama wabax ah meel ceelka u dhow habeen u hoyasho. 3. *(f.mg)* Xoolo iwm dhaan isugu keenid. Tus. "Geelii wuxuu isugu guulmay gasada".
**guulaamee** *f.mg2* **(-meeyay, -meysay)** Daruuro badan oo biyeysan cirka heehaabid.
**guulaameyn** *m.f.dh eeg* guulaamee.
**guulaamo** *m.dh* 1. Daruuro waaweyn oo biyeysan, madow oo cirka maaxa. 2. Qiiq si xoog leh isu qabsaday. *ld* **guuleeto.**
**guulalloobid** *m.f.dh eeg* guulallow².
**guulallow¹** *m.l* Welwel iyo cabsi ku dhasha qofka marka uu ka baqayo dhibaato ku soo fool leh.
**guulallow²** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Dhibaato ku soo fool leh awgeed welwel iyo cabsi dareemid.
**guulallowsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax guulallow hayo ahaansho (qof).
**guulallowsanaan** *m.f.dh eeg* guulallowsan. *ld* **gulalallowsanaansho.**
**guulallowsanaansho** *m.l/dh ld* **guulallowsanaan.**
**guulan** *f.mg1* **(-lmay, -lantay; -lmi)** Wax isu ururay oo gadaal u gurtay noqosho.
**guulato** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Naag aan sarriig lahayn oo martidu ku soo dhiirran aqalkeeda.
**guuldarraysad** *m.l ld* **guu*ld*arraysasho.**

**guuldarraysasho** *m.f.dh eeg* guuldarrayso. *ld* **guu*ld*arraysad, guu*ld*arraysi.**
**guuldarraysi** *m.l ld* **guu*ld*arraysasho.**
**guuldarrayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Guuldarro la kulmid.
**guuldarro** *m.dh* Ku fashilmidda dagaal, tartan iwm lagu fashilmo.
**guuleeto** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) *ld* **guulaamo.**
**guuleysad** *m.l ld* **guuleysasho.**
**guuleysasho** *m.f.dh eeg* guulayso. *ld* **guuleysad, guuleysi.**
**guuleysi** *m.l ld* **guuleysasho.**
**guuleyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Lib helid.
**guuli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Xoolo aroor ama wabax ah meel aan xeradeeda ahayn habeyn ku hoyn.
**guulid** *m.f.dh eeg* guul[3]. *ld* **guul[1] (2).**
**guulin** *m.f.dh eeg* guuli. *ld* **guulis.**
**guulis** *m.l ld* **guulin.**
**guulle** *m.l* Ilaah; Eebbe.
**guulmid** *m.f.dh eeg* guulan.
**guulwade** *m.l* **(-dayaal,** *m.l*) Mid ka mid ah ciidamada maleesiyada ummadda.
**guumeys[1]** *m.l* Nin da' weyn oo aan weli guursan.
**guumeys[2]** *m.l/dh* Shimbir ka mid ah shimbiraha habeenkii ugaarsada oo leh madax ballaaran iyo indho waaweyn oo baalal adagi ku xariiranyihiin.
**guumeys[3]** *m.dh* Gabar inannimo ku weynaatay oo aan la guursan.
**guumeysoobid** *m.f.dh eeg* guumeysow.
**guumeysow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Gummeys noqosho (haweenay).
**guumis** *m.l* **(-syo,** *m.dh*) Rati qaalin ugubi ku curatay. *ld* **guubis.**
**guun** *m.l/dh.kh* Qof fil weyn oo aan da'du ka muuqan.
**guunguun** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) Biito; nooc ciyaar caruureed.
**guunso** *m.dh* Surta inteeda adag; gaws.
**guunto** *m.dh.kh* G. ah: neef dheddig oo wax rimiya waayey.
**guuntoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Neef dheddig, lab orgeeya waayid. *ld* **guuntow.**
**guuntoobid** *m.dh ld* **guuntood.**
**guuntood** *m.f.l eeg* guuntoo. *ld* **guuntoobid.**
**guuntow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** *ld* **guuntoo.**
**guunyo** *m.dh ld* **guuyo.**
**guur[1]** *m.l* 1. Xiriir mideynaya nin iyo naag ayadoo wada noolaanshahooda lagu saleynayo heshiis sharciyeysan oo dammaanad u ah xaas inuu unkamo. 2. Meel la degganaa ka tegid (cid, reer, dad).
**guur[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Reer meel uu degganaa ka guurid, ayadoo uu meel kale degayo.
**guurarraac** *m.l* Bahal wahmi ah oo carruurta lagu cabsiiyo. *ld* **reerguure-raac.**
**guurasocod** *m.l* Socodka habeenkii la socdo; dheelmad.
**guurayn** *m.f.dh eeg* guuree. *ld* **guurays, guureggelid.**
**guurays** *m.l ld* **guurayn.**
**guuraysii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Nafley habeen wadid. *ld* **guureggeli.**
**guuraysiin** *m.f.dh eeg* guuraysii. *ld* **guureggelin.**
**guurdoon** *m.l.kh* 1. Qof in uu guursado diyaar u ah. 2. Qof gaaray da'dii lagu guursan lahaa.
**guure** *m.l* Socodka habeenkii la socdo. *ld* **guureggal[1].**
**guuree** *f.mg2* **(-reeyay, -raysay)** Habeen socosho. *ld* **guureggal[2].**
**guureggal[1]** *m.l ld* **guure.**
**guureggal[2]** *f.mg1* **(-lay, -shay)** *ld* **guuree.**
**guureggeli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **guuraysii.**
**guureggelid** *m.dh ld* **guurayn.**
**guureggelin** *m.dh ld* **guuraysiin.**
**guurgal** *m.l.kh* Gabar gaartay da'dii ay guri iyo nin ku hanan lahayd.
**guuri** *f.g/mg2* **(-iyay, -isay)** 1. *(f.g)* Aroos gelbin. 2. *(f.g)* Qoraal meel kala ku naqilid. 3. *(f.mg)* U g.: wiil ama gabar u aroosin.
**guurid** *m.f.dh eeg* guur[2]. *ld* **guuris[2].**
**guurin** *m.f.dh eeg* guuri. *ld* **guuris[1].**
**guuris[1]** *m.l ld* **guurin.**
**guuris[2]** *m.dh ld* **guurid.**
**guuroobid** *m.f.dh eeg* guurow[2].
**guurow[1]** *m.l* Qayb ka mid ah maansada oo gabayga la miisaan ah.
**guurow[2]** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Guurow tirin.
**guurre** *m.l* Orod gaaban; rucle.
**guurree** *f.g/mg2* **(-reeyay, -reysay)** 1. *(f.g)* Cid hagardaamayn. 2. *(f.mg)* Rucleyn (orod).
**guurreyn** *m.f.dh eeg* guurree.
**guurro** *m.dh* Hagardaamo; luggooyo.
**guursad** *m.l ld* **guursasho.**
**guursasho** *m.f.dh* guurso. *ld* **guursad, guursi.**
**guursi** *m.l ld* **guursasho.**
**guursimo** *m.dh.kh* G. ah: naag ku jirta ayaamihii hore ee guurka.
**guurso** *f.g3* **(-saday, -satay)** 1. Naag ama nin xiriir guur cid la samaysasho. 2. Qoraal meel ku qoran meel kale ku naqilasho.
**guurti** *m.dh* **(-iyo,** *m.l*) Guddi; ikhyaar; duqow.

**guurto** *m.dh* 1. Hantida qaybaheeda la rari karo, sida xoolaha nool. 2. G. ah: reer miyi xoolo dhaqato ah oo hadba meeshii deegaan leh u guura.
**guuto** *m.dh.u* (**-ooyin,** *m.l*) 1. Qaybaha ciidamadu u qaybsanyihiin mid ka mid ah oo gaasna ka yar, ururna ka badan. 2. Dad badan oo wadajira.
**guux¹** *m.l* 1. Cod weyn oo cunaha awr, goray iwm ka soo baxa. 2. Codka matoorrada. 3. Cudur geela cunaha ka barariya. 4. *ld* **guuxid.**
**guux²** *f.mg1* (**-xay, -xday**) 1. Cod weyn sameyn (awr, goray iwm). 2. Matoor cod samayn. 3. U g.: wax u riyaaqid.
**guuxaweyn** *m.dh* Qoorta geela inteeda hoose.
**guuxid** *m.f.dh eeg* guux². *ld* **guux¹ (4).**
**guuxo** *m.dh* Cune; doobbo.
**guuyo** *m.dh* 1. Maal, xoolo. 2. Nooc sagaarada ka mid ah. 3. Nafley gaaban oo tabar yar. *ld* **guunyo.**
**guwaaniin** *m.l* (*baay.*) Mid ka mid ah kuwa ugu muhiimsan beysaska nukliyootaydhada iyo asiidh bu'eedyada DNA iyo RNA. Waxa laga soo dhiraan dhirriyey buurin.
**guxud** *m.l ld* **goxod.**
**guxuuman** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **gamuuxan.**
**guxuumid** *m.dh ld* **gamuuxid.**
**guxuumnaan** *m.dh ld* **gamuuxanaan.**
**guxuumnaansho** *m.l/dh ld* **gamuuxnaan.**
**guxuun¹** *m.l ld* **gamuux¹.**
**guxuun²** *f.g1* (**-uumay, -uuntay**) *ld* **gamuux².**
**guxuushaa** *m.l* Nin aad u da' weyn.
**gu'yaal jire** *m.l* (**-rayaal,** *m.l/dh*) Dhir jiri karta ama noolaan karta sannada badan oo dhali karta ama aan dhalin sannadka hore.

# H

**h (ha')** *m.dh* Xarafka siddeedaad ee farta soomaaliga, ahna shibbane.
**ha** *qr.* 1. *(nax.)* Qurub ka hormara falka wax lagu farayo cid kale. Tus. "Wiilasha buugta ha akhriyeen". 2. Qurub ka hormara falka wax lagu reebayo (fal amar diidmo). Tus. "Ha keenin!".
**haa** *qr. ld* **haah.**
**haabad** *m.l ld* **haabasho.**
**haabasho** *m.f.dh eeg* haabo. *ld* **haabad.**
**haabo** *f.g3* **(-btay, -batay)** Wax in yar durugsan gacan ku laacid.
**haaco** *m.l* Qof aad u garaad yar; qof macangag ah.
**haacoonimo** *m.dh* Haaco ahaansho (qof).
**haad** *m.dh* **(-dad,** *m.l*) Baylah, goldaloolo.
**hąad**$^{1}$ *m.l* 1. Buunshe. 2. H. ah: qof fudfudud. 3. Xad. 4. *(-dad, m.l)* Hal turub afartiisa qaybood mid ka mid ah. 5. Inta qof hal mar isku cuno (turub). 6. Dhinaca loo oggolyahay in baabuur waddada ka maro. 7. Cudur maskaxeed geela ku dhaca.
**hąad**$^{2}$ *m.l* **(haad,** *m.dh*) Nafleyda inta duusha oo baalka leh.
**hąad**$^{3}$ *f.mg1* **(-day, -dday)** 1. Wax baalal leh dhul kor uga kicid. 2. Ka h.: naf, qof ka bixid. Tus. "Cali way ka haadday".
**haadaan** *m.dh* **(-aamo,** *m.l*) 1. Dhul jeexan, weyn oo hoos u dheer; qar ama bohol. 2. Geedka dharkeynka.
**haadahaade** *m.l* **(-dayaal,** *m.l/dh*) Cayayaan yaryar, caddaan xigeen ah, baalal jilicsan leh oo meseggeda ku dhasha.
**haadey** *e.d* Erey dareen tilmaama, taah naag murugaysan la qayliso. *ld* **hoohey.**
**hąad-hąad**$^{1}$ *m.l.kh* Fudfudayd xagga dabeecadda ah.
**hąad-hąad**$^{2}$ *f.mg1* **(-day, -dday)** Fudfudayd muujin.
**hąad-hąadid** *m.f.dh eeg* hąad-hąad$^{2}$.
**haadi** *f.g/mg2* **(-iyay, -isay)** 1. Badar la tumay buunshe ka saarid. 2. Haad cayrin. 3. Diyaarad kicin. 4. Gacan h.: gacan ruxid oo salaan ama baaq looga golleyahay. *ld* **haati.**
**haadid** *m.f.dh eeg* hąad$^{3}$. *ld* **haadis**$^{2}$**.**
**haadin** *m.f.dh eeg* haadi. *ld* **haadis**$^{1}$**, haatin.**
**haadis**$^{1}$ *m.l ld* **haadin.**
**haadis**$^{2}$ *m.dh ld* **haadid.**
**haad-ka-adag** *m.dh* Shimbir galleyrka u eg oo madax weyn, majo guduudan iyo ciddiyo dhaadheer leh.
**haad-kacarar** *m.l.kh* H. ah: qof fulay ah. *ld* **haad-karoor.**
**haad-karoor** *m.l.kh ld* **haad-kacarar.**
**haadraac** *m.l* **(-cyo,** *m.dh*) Warmooge; suufi.
**haadsasho** *m.f.dh eeg* haadso.
**hąadsasho** *m.f.dh eeg* hąadso.
**haadso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Cid dhibaato haysata darteed uga faa'iideysasho.
**hąadso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Badar buunsho ka saarasho.
**haadun** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) Dad cayr ah; haawey.
**haag** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Ka h.: Wax aad uga dhergid.
**haagid** *m.f.dh eeg* haag.
**haah** *qr.* Qurub tilmaama oggolaansho ama wax ku raacid. *ld* **haa, haaheeyo, hahey.**
**ha'ahaatee** *xi. ld* **hayeeshee.**
**haaheeyarraac** *m.l* **(-cyo,** *m.dh*) Qof wixii loo sheego rumaysta.
**haaheeyo** *qr. ld* **haah.**
**haahey** *qr. ld* **haa.**
**haajir**$^{1}$ *m.l* 1. Qof dal durugsan aadaya. 2. *ld* **haajirid.** *ld* **haayir**$^{1}$ **(3).**
**haajir**$^{2}$ *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Qof meeshii uu ku noolaa ka qaxid. *ld* **haayir**$^{2}$**.**
**haajirid** *m.f.dh eeg* haajir$^{2}$. *ld* **haajir**$^{1}$ **(2), haayir**$^{1}$ **(3), haayirid.**
**haaka** *e.d* Mahadnaq; baga! *ld* **haakaalle, haakah, hakah.**
**haakaalle** *e.d ld* **haaka.**
**haakah** *e.d ld* **haaka.**
**haal** *m.dh* Isxilsaar; aabayeel.

**haalaati** *m.l* Dareenka ku dhasha qof marka uu waayo wax uu caadeystey, sida sigaarka iwm; xaraarad; hamuun. *ld* **halaati, halalaati.**
**haalbeeg** *m.l* (**-gyo,** *m.dh*) Meesha nafleydu u nugushahay oo haddii lagu dhufto ay adagtahay in uu ka kaco.
**haalhayn** *m.f.dh eeg* haalhee.
**haalhee** *f.mg2* (**-heeyay, -haysay**) Wax isu xilsaarid.
**haamaan** *m.l ld* **hamaan¹.**
**haamadday** *m.l ld* **hamaday.**
**haamanad** *m.dh* (**-dyo,** *m.dh*) Naag naxariis daran oo xalaal iyo xaaraan isugu mid yihiin. *ld* **hamaanad.**
**haami** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax si aad ah loo jecelyahay qalbi ku hayn.
**haamin** *m.f.dh eeg* haami.
**haan¹** *m.l* (**-nan,** *m.l*) 1. Galowda, rubadda. 2. Weel yar, saab iyo haruub leh oo biyaha iyo caanaha lagu shubto.
**haan²** *m.dh* (**-aamo,** *m.l*) 1. Weel aagaanka ka weyn, saab iyo haruub leh oo biyaha iyo caanaha lagu shubto. 2. Weel weyn oo bir ama shamiinto ka samaysan oo biyaha iyo shidaalka lagu kaydsado.
**haandawaco** *m.dh* Adaahi.
**haandhurwaa** *m.dh* 1. Dhoondhurwaa; adaahi; haandawaco. 2. Buulallo weyn oo quraanyada geeedaha dushooda ka samaysata.
**haaneed¹** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) 1. Dhinaca bidixeed ee geela laga istaago marka la lisayo. 2. Hab wanaagsan, habsami.
**haaneed²** *f.g1* (**-day, -dday**) 1. Hal iyadoo bidixda laga taaganyahay haruubka jilibka lagu hayo lisid. 2. *ld* **haneedi.** *ld* **haaneedi.**
**haaneedi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Haaneed ka dhigid; qurxin. 2. Lisid u diyaarin (geed). 3. *ld* **haneed².**
**haaneedid** *m.f.dh eeg* haaneed². *ld* **haaneedis.**
**haaneedin** *m.f.dh eeg* haaneedi.
**haaneedis** *m.dh* Haaneedka iska taagid oo lisid (geel). *ld* **haaneedid.**
**haaneedsad** *m.l ld* **haaneedsasho.**
**haaneedsasho** *m.f.dh eeg* haaneedso. *ld* **haaneedsad.**
**haaneedso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) 1. Hal godlan si loo maalo isbahardaadin. 2. Hal haaneedka ka maalid iyada oo dhiilka jilibka lagu hayo ama la saarayo.
**haanse** *m.l* (**-sayaal,** *m.l/dh*) Qaab qurxoon oo wax loo yeelo.
**haansee** *f.g2* (**-seeyay, -seysay**) Wax qurxin.
**haanseyn** *m.f.dh eeg* haansee.
**haanseysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax la haanseeyay ahaansho
**haanseysnaan** *m.f.dh eeg* haanseysan. *ld* **haanseysnaansho.**
**haanseysnaansho** *m.l/dh ld* **haanseysnaan.**
**haantaawilfid** *m.f.dh* (**-fay, -ftay**) *eeg* haantaawilif².
**haantaawilif¹** *m.l* Dhibaato kala lumisa dad wada nool iyo xoolahooda.
**haantaawilif²** *f.mg1* (**-fay, -ftay**) Cido, ama dad iyo duunyo dhibaato darteed kala lumid.
**haanyoo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) U h.: qof, qof kale kalgacal awgiis u soo ordid.
**haanyood** *m.f.l eeg* haanyoo.
**haar** *m.dh* (**-ro,** *m.l*) 1. Raadka nabar ama dhaawac bogsooday ku reebo oogada. 2. Meel bannaan oo aan dhir lahayn. 3. Taag, buur gaaban.
**ḥaar¹** *m.l* Qaylo, taah, dhaqdhaqaaq iwm oo uu sameeyo qof xanuun badani hayo.
**ḥaar²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Xanuun awgiis la taahid (qof).
**haaraamid** *m.f.dh eeg* haaraan². *ld* **haa-raan¹.**
**haaraan¹** *m.l* 1. Eedeynta cid wax ayna qabin oo ay ka gubanayso lagu eedeeyo. 2. Ceebayn cid loo jeediyo. *ld* **haaraamid.**
**haaraan²** *f.g1* (**-aamay, -aantay; -aami**) 1. Ku h.: eed aan sal lahayn cid u jeedin. 2. Cid ceebeyn.
**haarayn** *m.f.dh eeg* haaree.
**haaree** *f.g2* (**-reeyay, -raysay**) Qof haar u yeelid.
**haarguduud** *m.dh* Meel leh xammuuradda maryaha la gasho.
**haarid** *m.f.dh eeg* ḥaar².
**haaruf** *m.dh* Nabarrada ay cadhada iwm ay oogada ku reebaan.
**haasaase** *m.l* Wax la filayo in ay ka dhashaan hawl soconeysa.
**haasaawayn** *m.f.dh eeg* haasaawee. *ld* **haasaawin.**
**haasaawe** *m.l* 1. Sheeko maaweelo leh oo laba qof ama ka badan dhex marta. 2. Sheeko nin iyo naag isku xodxodanaya dhax marta.
**haasaawee** *f.g2* (**-weeyay, -waysay**) 1. Cid sheeko maaweelo leh u sheegid. 2. Nin iyo naag sheeko xodxodasho leh isweydaarsasho. *ld* **haasaawi.**
**haasaawi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **haasaawee.**
**haasaawid** *m.f.dh eeg* haasow². *ld* **haasow¹.**
**haasaawin** *m.dh ld* **haasaaweyn.**
**haash** *m.l* (**-shash,** *m.l*) 1. Sigaar la cabbay inta ugu dambaysa; gumud. 2. *ld* **qaash.**
**haashaar** *m.l* Muuqaal qurux iyo xarrago leh; shoob, mardaadi.

**haasow**[1] *m.l ld* **haasaawid.**
**haasow**[2] *f.mg1* **(-saaway,-saawday;-saawi)** La h.: haasaawe samayn.
**haatan** *fk.* Hadda tan la joogo; amminka, hadda.
**haati** *f.g/mg2* **(-iyay, -isay)** *ld* **haadi.**
**haatif** *m.l* Wax hadalkooda la maqlo oo aan muuqan. *ld* **haatuf.**
**haatin** *m.f.dh ld* **haadin.**
**haatuf** *m.l ld* **haatif.**
**haaw**[1] *m.dh* Firo, biddo.
**haaw**[2] *f.mg1* **(-way, -wday)** Ciid bidid.
**haawad** *m.l ld* **haawasho.**
**haawasho** *m.f.dh eeg* haawo. *ld* **haawad.**
**haawey** *m.dh* Dad sabool ah oo ku nool qaraab iyo wixii ay helaan.
**haawi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Weel af bannaan dabayl u dhigid.
**haawid** *m.f.dh eeg* haaw[2].
**haawilood** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) Uurjiifka libaax badeedka.
**haawin** *m.f.dh eeg* haawi. *ld* **haawis.**
**haawis** *m.l* 1. Hardaf dheer. 2. *ld* **haawin.**
**haawiya** *m.dh* Naar ka mid ah toddobada naarood.
**haawo** *f.mg3* **(-waday, -watay)** 1. Weel af bannaan dabayl qaadasho. 2. Si qarsoodi la'aan ah wax u sheegid.
**haayid** *m.dh.u* (**-dyo,** *m.l*) Nooc kalluunka ka mid ah.
**haayir**[1] *m.l* (**-rro,** *m.l/dh*) 1. Col weyn oo hubaysan. 2. Libaax badeed weyn oo dadka cuna. 3. *ld* **haajirid.**
**haayir**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** *ld* **haajir**[2]**.**
**haayirid** *m.dh ld* **haajirid.**
**hab**[1] *m.l* (**-bab,** *m.l*) 1. Sida wax loo qabto ama loo sameeyo. 2. Caano ama biyo aan badnayn oo loogu talaggalay in carruurta la siiyo. 3. *ld* **habid.**
**hab**[2] *m.l* (**-bab,** *m.l*) (*nax.*) Habka uu hadluhu u soo bandhigo hawlaha (ama sifooyinka) ay falalku muujiyaan.
**hab**[3] *m.dh* Habsiin.
**hab**[4] *f.g/mg1* **(-bay, -btay)** 1. *(f.g)* Ilmo dhashay caano ama biyo ku qabasho. 2. *(f.mg)* Weel, hoore dhibic-dhibic u sii dayn.
**habaab** *m.l.kh* (**-byo,** *m.dh*) H. ah: dabinkabood; lumid. *ld* **habow**[1] **(2).**
**habaabi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Qof marinka toosan ka weecin.
**habaabid** *m.f.dh eeg* habow[2]. *ld* **habow**[1]**.**
**habaabin** *m.f.dh eeg* habaabi. *ld* **habaabis.**
**habaabis** *m.l ld* **habaabin.**
**habaar**[1] *m.l* Dhibaato cid Eebbe looga baryo.
**habaar**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** Cid belaayo haleesha Ilaah uga baryid.
**habaaran**[1] *f.mg1* **(-rmay, -rantay; -rmi)** Wax habaar ku dhacay ahaansho.
**habaaran**[2] *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax habaar ku dhacay noqosho.
**habaarid** *m.f.dh eeg* habaar[2].
**habaarmid** *m.f.dh eeg* habaaran[1].
**habaarnaan** *m.f.dh eeg* habaaran[2]. *ld* **habaarnaansho.**
**habaarnaansho** *m.l/dh ld* **habaarnaan.**
**habaarqabe** *m.l* (**-bayaal,** *m.l/dh*) 1. Qof dhib badan. 2. Qof waalidkii habaaray.
**habaarramid** *m.f.dh eeg* habaarran.
**habaarran** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** (*dii.*) In Eebbe cid waxyeello gaarsiiyo baryid.
**habaartamid** *m.f.dh eeg* habaartan.
**habaartan** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Is habaarramid (laba qof).
**habaas** *m.l* 1. Ciid budo ah oo dabayshu kiciso. 2. H. ah: jimic (xoolo).
**habaasi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** 1. Boor kicin. 2. Neef riman candho keenid; carin; gorin.
**habaasin** *m.f.dh eeg* habaasi.
**habac**[1] *m.dh* 1. Daal iyo kala daadsanaan wax ku yimaad. 2. Dhereg. 3. Biyo ceel ama weel ku raagey.
**habac**[2] *f.mg1* **(-bcay, -bacday; -bci)** 1. Daal iyo kala daadsanaan la kulmid. 2. Wax ka dhergid. 3. Weel biyo sii deyn.
**habacsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax habac ku dhacay ahaansho.
**habacsanaan** *m.f.dh eeg* habacsan. *ld* **habacsanaansho.**
**habacsanaansho** *m.l/dh ld* **habacsanaan.**
**habaq** *m.dh.sh.r* H. ku dheh: meel isku tuurid (daal iwm dartii).
**habaqle** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) 1. Socod si kala dambayn ah qofba mar u yimaado. 2. H. ah: dad si kala dambaysa qofba mar u yimaado. 3. Daal ama gaajo la luudidda.
**habaqlee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Si habaqle ah u socosho.
**habaqleyn** *m.f.dh eeg* habaqlee.
**habar**[1] *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Haruubka haanta.
**habar**[2] *m.dh* (**-bro, ml.**) 1. Naag duq ah. 2. Hooyo. 3. Dubaarad, dubnad.
**habar-ari** *m.dh* 1. Roobka deyrta ugu horreeya. 2. Bilaha soomaaliga mid ka mid ah. *ld* **habar-eri.**
**habardugaag** *m.l.u* Dugaag oo dhan.
**habar-eri** *m.dh ld* **habar-ari.**
**habarey-maanyo** *m.dh* Nafley la aaminsanyahay in ay badda ku nooshahay oo

qaarka sare gabar ka ah qaarka dambena mallaay. *ld* **gabarey-maanyo.**

**habarjinni** *m.dh* Naag jinni ah oo la aaminsanyahay in ay ku nooshahay meelaha biyuhu ku jiraan.

**habaroobid** *m.f.dh eeg* habarow². *ld* **habarow¹.**

**habarow¹** *m.l ld* **habaroobid.**

**habarow²** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Habar noqosho.

**habarticaa** *m.l* 1. Nagaar buruq weyn iyo ubax qurxoon leh. 2. *ld* **habarticay.** Shimbir food dheer oo ci' badan.

**habarticay** *m.l ld* **habarticaa** (2).

**habarwacad** *m.l ld* **habarwacasho.**

**habarwacasho** *m.f.dh eeg* habarwaco. *ld* **habarwacad.**

**habarwaco** *f.mg3* **(-cday, -ctay)** U h.: qof dhibaato haysato ehelo u qayladhaansasho.

**habarwadaag** *m.l.u* Walaalo isku hooyo keliya ah.

**habaryar** *m.dh* **(-ro,** *m.l***)** Hooyada walaasheed.

**habas** *m.l* **(-syo,** *m.dh***)** Shimbir yar oo midab dambas ah leh oo badanaa dhulka dhabbacda.

**habay¹** *m.l* 1. H. ah: weel cusub oo la tolay, markaa la agloolay oo hoorihii lagu shubo sii daaya. 2. *ld* **habyid.** *ld* **habayo.**

**habay²** *f.mg1* **(-byay, -bayday; -byi)** Weel dareere lagu shubay sii dayn.

**habayn** *m.f.dh eeg* habee. *ld* **habays.**

**habayo** *m.l* 1. Weel biyood. 2. *ld* **habay¹.**

**habays** *m.l ld* **habayn.**

**habaysan¹** *f.mg1* **(-smay, -santay; -smi)** Wax la nadaamiyey noqosho.

**habaysan²** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la nadaamiyey ahaansho.

**habaysmid** *m.f.dh eeg* habaysan¹.

**habaysnaan** *m.f.dh eeg* habaysan². *ld* **habaysnaansho.**

**habaysnaansho** *m.l/dh ld* **habaysnaan.**

**habban** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **habboon.**

**habbanaan** *m.dh ld* **habboonaan.**

**habbanaansho** *m.l/dh ld* **habboonaan.**

**habbi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Ku h.: Wax culus oo ballaaran ku daboolid. 2. Wax culus ku dhufasho.

**habbin** *m.f.dh eeg* habbi. *ld* **habbis.**

**habbis** *m.l ld* **habbin.**

**habbiso** *m.dh* Culays mar mar dadka fuula oo fahmada iyo waxqabadka ka qaada.

**habboon** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax hagaagsan ahaansho. 2. Ku h.: Wax, wax ku fiican ahaansho. *ld* **habban.**

**habboonaan** *m.f.dh eeg* habboon. *ld* **habbanaan, habbanaansho, habboonaansho.**

**habboonaansho** *m.l/dh ld* **habboonaan.**

**habcid** *m.f.dh eeg* habac².

**habciye** *m.dh* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** (*daaw.*) Dawooyin yareeya shaqada qaybaha jirka.

**habdaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax aan la nidaamin ahaansho.

**habdarnaan** *m.f.dh eeg* habdaran. *ld* **habdarnaansho.**

**habdarnaansho** *m.l/dh ld* **habdarnaan.**

**habdarro** *m.dh* Nidaamdarro.

**habdhaqaaq** *m.l* (*fiis.*) *eeg* isle'egta socodka. Qaybta mekaanikada ee la xiriirta socodka walxaha, taas oo aan lagu tixgelinin xoogaggii dhaliyey socodkaasi.

**habdhis** *m.l* **(-syo,** *m.dh***)** Xubno isku shaqo ah oo jirka nafleyda ka mid ah sida kuwa dheefshiidka, wareegga dhiigga iwm.

**habdhis-dareen-wade** *m.l* **(-dayaal,** *m.l***)** (*baay.*) Habdhiska unugyada iyo nudaha xayawaannada unugyo badanleyda ahi ay ugu kala gudbiyaan wararka unugyada dareenka iyo organnada dhaqdhaqaaqa, sida, muruqyada iyo qanjidhada.

**habdhis-deegaan** *m.l* **(-no,** *m.dh***)** (*baay.*) Beel bayolojiyeed iyo deegaanka muuqaaleed ee la xidhiidha iyada.

**habdhiska dareen-iswada** *m.l* (*c.nafl.*) Qaybta dareenwadka dhexe ee lafdha-barleyda taas oo ka qaada guyooyinka dareenwade qaabilayaasha, geysana miiq-yada muruqyada sisiban ee wadnaha, dheefmareenka iyo organnada kale ee gudaha.

**habdhis-kulan** *m.l* **(-syo ...,** *m.dh***)** (*xis.*) Qaanuun, bar kasta oo ku taalla dulalaati lagu muujiyo urur tirooyin ah.

**habdhis-limfeed** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** (*c.nafl.*) Dhuumo shaqadoodu isku xidhantahay, kuwaas oo ka soo qaada hooraha nudaha una gudbiya qulqulka dhiigga.

**habdhis-tiro-labaale** *m.l* **(-syo ...,** *m.dh***)** (*xis.*) Habdhis tiro oo ku salaysan sal laba godadka 0 iyo 1 oo keliya ayaa la adeegsadaa, halka habdhiska tobanle lagu adeegsado toban god. Godadka waxa ay u taaganyihiin koowaad, labaadyo, afraadyo, siddedaadyo, toban iyo lixaadyo iwm; halka habdhiska tobanle ay u taaganyihiin koowaadyo, tobnaadyo, boqollaadyo iwm.

**habdhis-tobanle** *m.l* **(-syo ...,** *m.dh***)** (*xis.*) Habdhis tiro ee ku salaysan tirada toban. Tirooyinka waxaa lagu muujiyaa godadka 0, 1, 2, 3, 4, 5, 6, 7, 8, iyo 9 oo qiimahoodu ku

xiran yahay hadba rugta ay yaalliin (*eeg* sal tiro).
**habe** *m.l* 1. Weel aan biyaha ama caanaha si fiican u celin karin. 2. Dhulka ciiddiisu biyaha si sahlan u sii deyso.
**habee** *f.g2* **(-beeyay, -baysay)** H./isku h.: wax kala daadsan ama aan nidaamsanayn isku duwid.
**habeed** *m.dh* Raadka kaadida geelu lugihiisa dambe ku reebto.
**habeedi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Isku h.: geel kaadi isku daadin.
**habeedin** *m.f.dh eeg* habeedi. *ld* **habeedis.**
**habeedis** *m.l ld* **habeedin.**
**habeen** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Waqtiga u dhexeeya kolka qarraxdu dhacdo iyo kolka ay soo baxayso. *ld* **hameen.**
**habeen firfircoone** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh***)** Noolayaasha firfircoon habeenkii; xayawaanka noocan ahi wuxuu cuntadiisa raadsadaa habeenkii.
**habeenbar** *m.l* Bartamaha habeenka.
**habeendhax** *m.l* **(-xyo,** *m.dh***)** 1. Safar habeen lagu dhaxo. 2. Gunno yar oo la siiyo qof shaqo meel u aaday.
**habeeniso** *m.dh eeg* habeeno.
**habeenkahar** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Hooska ay yeeshaan walxuhu subaxnimada hore.
**habeennimo** *m.dh.fk* Waqti habeen ah.
**habeeno** *m.dh* Iin araggu yeesho oo si fiican habeenkii aan wax loo arag. *ld* **habeeniso.**
**hab-farsamadeed** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** 1. Hab gaar ee wax qabad, badanaa hab la xiriira xirfad gacan ka qabasho. 2. Xirfad iyo awood ee farshaxan, isboorti ama waxqabasho gacmeed, taasoo aad horay ugu martay tababar iyo hawl gacmeed.
**habhab** *m.dh* 1. Socod ama orod gaabis ah oo culays ku jiro. 2. Fudfudayd si aan laga fiirsan hawl loo qabto.
**habhablee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Habhab u socosho.
**habhableh** *f.mg4* **(-lahaa, -lahayd)** Qof habhablaya ahaansho.
**habhableyn** *m.f.dh eeg* habhablee.
**habheeb** *m.dh* **(-bo,** *m.l***)** Meel aan cidi degganayn oo halis ah.
**habi** *m.l* Caqli, maan.
**habid** *m.f.dh eeg* hab$^{4}$.
**habiiraq$^{1}$** *m.l* Socod aayar ah oo si joogto ah hoore u socdo.
**habiiraq$^{2}$** *f.mg1* **(-qay, -qday)** Hoore si aayar ah oo joogto ah u socosho.
**habiiraqid** *m.f.dh eeg* habiiraq$^{2}$.
**habila'aan** *m.dh* Caqli yari, nacasnimo.
**habilaawe** *m.l* **(-wayaal,** *m.l/dh***)** Qof aan caqli badan lahayn.
**habjaq$^{1}$** *m.l* Socod cagajiid ah. *ld* **habjaqle.**
**habjaq$^{2}$** *f.mg1* **(-qay, -qday)** Socod cagajiid ah socosho.
**habjaqid** *m.f.dh eeg* habjaq$^{2}$.
**habjaqle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** *ld* **habjaq$^{1}$.**
**habjaqlee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Si habjaq ah u socosho.
**habjaqleyn** *m.f.dh eeg* habjaqlee.
**hab-kulxidh** *m.l* (*fiis.*) Hab kul daynaa-mikaad oo dhaca ama dhammaysyirma iyada oo aanu kul soo gelin kana bixin. Guud ahaan, isbeddelka kul-xidh waxa uu keenaa kor u-kaca ama hoos u-dhaca heerkulka.
**hablo** *m.l.w* Tiro gabdho ah oo hal ka badan.
**habow$^{1}$** *m.l* 1. Dhumidda laga dhumo jidka toosan. 2. *ld* **haabab.** H. ah: qof jidkii toosnaa ka dhumay. 3. H. ah: dad cayr la dalaabay. 4. *ld* **habaabid.**
**habow$^{2}$** *f.mg1* **(-baabay,-baabtay;-baabi)** 1. Jidka toosan ka lumid. 2. Cayrnimo la dalaabid.
**habqaad** *m.dh* Dhiil yar oo ilmaha caanaha loogu shubo.
**habqamid** *m.f.dh eeg* habqan$^{2}$.
**habqan$^{1}$** *m.l* 1. Socod daal iyo dhibaato darteed dad wada socda ku kala haraan. 2. Dhawaaq dad kala dambeeyaa isdhaafsadaan.
**habqan$^{2}$** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Habqan samayn.
**habqoraxeed** *m.l* Qorraxda iyo meereyaasha waaweyn ee ku dul wareega.
**habrasho** *m.f.dh eeg* habro.
**habrawadaag$^{1}$** *m.dh* Dad hooyooyinkood walaalo yihiin.
**habrawadaag$^{2}$** *m.l.u* Dad hooyooyinkood walaalo.
**habro** *f.g3* **(-raday, -ratay)** Cid si wanaagsan oo aan hagrasho lahayn wax ugu qabasho.
**habroor$^{1}$** *m.l ld* **habroorid.**
**habroor$^{2}$** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Ilmo macluul ah abaydiminta aan ku habaysnayn darteed ahaansho.
**habroorid** *m.f.dh eeg* habroor$^{2}$.
**habsaamid** *m.f.dh eeg* habsaan$^{2}$. *ld* **habsaan$^{1}$.**
**habsaan$^{1}$** *m.l* 1. Daahid qof ka daaho meel laga sugayey. 2. H. ah: Qof ka daahay meel laga sugayey. 3. *ld* **habsaamid.**
**habsaan$^{2}$** *f.mg1* **(-aamay, -aantay; -aami)** Wax dib u dhacay ahaansho.
**habsabbuux** *m.l* Baddu marka ay kacsantahay.
**habsad** *m.l ld* **habsasho.**

**habsamaan** *m.f.dh eeg* habsan. *ld* **habsamaansho, habsami.**

**habsamaansho** *m.l/dh ld* **habsamaan.**

**habsami** *m.dh* Si asluub iyo maamuus leh oo loo dhaqmo. *ld* **habsamaan.**

**habsan** *f.mg4* **(-amaa, -amayd)** Wax si fiican loo farsameeyey ahaansho.

**habsasho** *m.f.dh eeg* habso$^{2}$. *ld* **habsad.**

**habsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Cid kalgacayl dartii isku duubid.

**habsiin** *m.f.dh eeg* habsii.

**habso$^{1}$** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Caaryidda ama buuxsamidda badda marmarka qaarkoodka dhaca.

**habso$^{2}$** *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Si aan habsamayn u fariisasho. 2. Ku h.: abaar, cudur iwm si cid u saamayn. Tus. "Abaar baa dalka ku habsatay".

**habuuq$^{1}$** *m.l.u* **(-qyo,** *m.dh***)** Sabuulka marka iniinihiisu jilacsanyihiin laakiin uu cunnimo galo; iniino meseggo ama galley oo curdun ah. *ld* **haquuq$^{1}$.**

**habuuq$^{2}$** *f.mg1* **(-qay, -qday)** Beer, waqti sabuulkeeda la cuni karo gaarid. *ld* **haquuq$^{2}$.**

**habuuqid** *m.f.dh eeg* habuuq$^{2}$. *ld* **haquuqid.**

**habuuqsasho** *m.f.dh eeg* habuuqso. *ld* **haquuqsasho.**

**habuuqso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Habuuq gurasho. *ld* **haquuqso.**

**habxumaan** *m.f.dh eeg* habxun. *ld* **habxumaansho, habxumi, habxumo.**

**habxumi** *m.dh ld* **habxumaan.**

**habxumo** *m.dh* Si aan wanaagsanayn oo wax yihiin. *ld* **habxumaan.**

**habxun** *f.mg4* **(-umaa, -umayd)** 1. Wax aan si habboon isugu dubaridnayn ahaansho. 2. Qof si aan wanaagsanayn wax u farsameeyey ahaansho.

**hąd** *m.dh* 1. Dhimashada. 2. Wed. 3. *ld* **hed.**

**had$^{1}$** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** 1. Waqti la yaqaan oo bilaw iyo dhammaad leh; goor, kol, ammin. 2. H. iyo goor ama had iyo jeer: mar kastaba. 3. H.ahaa: goortan, waqti-gaan. 4. H.ba: kolkii in la joogaba; marmar. 5. H.da: goorta la joogo; amminka. 6. H.daa: waqtigaan, goortan. 7. H.daba: sidaas darteed. 8. H.dana: kol labaad, kol dambe; misana. 9. H.dee: sidaas darteed, haddaba. 10. H.deer: hadda, amminka.11. H.ma?: goorma? 12. H.diiba: waqtiga la joogo; amminka, hadda.

**had$^{2}$** *xi. eeg* haddii.

**had$^{3}$** *f.mg1* **(-day, -dday)** 1.Wax fahmid ama garasho. 2. Wax xusuusid. 3. Qof dilid.

**hadaadumid** *m.f.dh eeg* hadaadun$^{2}$. *ld* **hadaadun$^{1}$ (2).**

**hadaadun$^{1}$** *m.l* 1. Cayrnimo iyo gaajo darteed oo la dalaabo. 2. *ld* **hadaadumid.**

**hadaadun$^{2}$** *f.mg1* **(-umay, -untay; -umi)** Cayrnimo iyo gaajo darteed la dalaabid.

**hadaaf$^{1}$** *m.l* 1. Socod tartiib loo socdo. 2. *ld* **hadaafid.**

**hadaaf$^{2}$** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Socod tartiib ah socosho.

**hadaafi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Nafley tartiib u wadid.

**hadaafid** *m.f.dh eeg* hadaaf$^{2}$. *ld* **hadaaf$^{1}$ (2).**

**hadaafin** *m.f.dh eeg* hadaafi. *ld* **hadaafis.**

**hadaafis** *m.l ld* **hadaafin.**

**hadaaq$^{1}$** *m.l* 1. Hadal aan la garanayn oo carruurta aan hadalbaran ku dhawaaqdo marka ay ciyaarayaan. 2. Hadal aan micno lahayn. 3. *ld* **hadaaqid.**

**hadaaq$^{2}$** *f.mg1* **(-qay, -qday)** 1. Carruur hadal barad ah hadal aan la garanayn ku dhawaaqid. 2. Hadal aan micno lahayn dhihid.

**hadaaqid** *m.f.dh eeg* hadaaq$^{2}$. *ld* **hadaaq$^{1}$ (3).**

**hadaayad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Daboolka sufriyada. *ld* **hado, hayaayad.**

**hadaf$^{1}$** *m.l* **(-fyo/ahdaaf,** *m.dh***)** 1. Ujeeddo, himilo. 2. *ld* **hadfid.**

**hadaf$^{2}$** *m.dh* Laamo geed oo ay caleemo badan ku yaalliin.

**hadaf$^{3}$** *f.mg1* **(-dfay, -dafay; -dfi)** Wax ka ilduufid.

**hadal$^{1}$** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** Dhawaaq afka dadka ka soo baxa, ereyo ka kooban oo macno leh.

**hadal$^{2}$** *f.mg1* **(-dlay, -dashay; -dli)** Ereyo macno leh sheegid.

**hadalbadi** *m.dh* Dabeecad qof leeyahay oo ah in uu had iyo jeer sheego hadal tiro badan oo aan loo baahnayn. *ld* **hadalbadni.**

**hadalbadni** *m.dh ld* **hadalbadi.**

**hadalcun** *m.l* Qof aan hadalku si bayaan ah uga soo bixin.

**hadalhayn** *m.f.dh eeg* hadalhee.

**hadalhee** *f.g2* **(-heeyay, -haysay)** 1. Wax muhimad gaar ah la siiyo wax ku saabsan sheeggiddiisa ku celcelin. 2. Qof maqan wax ku saabsan sheegid.

**hadaljeeli** *m.dh* Rabitaan qof rabo in uu ka hadlo mar kasta meel hadal lagu hayo.

**hadalla'aan** *m.dh* Aamusnaan.

**hadalsii** *f.mg2* **(-iiyay, -iisay)** Ka h.: Qof in uu hadlo ku qasbid.

**hadalsiin** *m.f.dh eeg* hadalsii.

**hadaltiro** *m.dh* Hadal badan oo aan loo baahnayn.

**hadalyaqaan** *m.l.kh* H. ah: qof cod kar ah.
**hadar** *f.mg1* (**-dray, -dartay; -dri**) 1. Qof jirran ama waalan hadal aan micno lahayn ku hadlid. 2. Wax runta ka fog ku faanid.
**haddaayey** *fk.* Goor dhoweyd.
**haddee** *fk.* Sidaas darteed; haddaba.
**haddid**[1] *m.l ld* **haddidid.**
**haddid**[2] *f.g1* (**-day, -dday**) Cid cabsi gelin. *ld* **handad**[2]**.**
**haddidaad** *m.dh* Hadal ama ficil cid lagu cabsi gelinayo. *ld* **haddidid.**
**haddidid** *m.f.dh eeg* haddid[2]. *ld* **haddid**[1]**, haddidaad, handad**[1]**, handadaad, handadid**
**haddii** ***xi.*** 1. Erey lagu xiriiriyo weer shardiley ama waqtiley ah. Tus. "Haddii aad dersiga akhrin lahayd, imtixaanka waad ku gudbi lahayd", "Haddii Warsame yimaado, farriintayda gaarsii". 2. H. kale: haddii sidaas aysan noqon.
**hadee** *f.g2* (**-deeyay, -deysay**) 1. Qof dhintay quraan u akhrin. 2. Digsi dabool saarid.
**hadeec**[1] *m.l* Socod luudid ah oo nafley aad u tamar yari socoto. *ld* **hudeec**[1]**.**
**hadeec**[2] *f.mg1* (**-cay, -cday**) Nafley aad u tamar yar luudid. *ld* **hudeec**[2]**.**
**hadeecid** *m.f.dh eeg* hadeec[2]. *ld* **hudeecid.**
**hadeyn** *m.f.dh eeg* hadee.
**hadeysan**[1] *f.mg1* (**-smay, -santay; -smi**) Digsi wax la daboolay noqosho.
**hadeysan**[2] *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax la daboolay ahaansho.
**hadeysmid** *m.f.dh eeg* hadeysan[1].
**hadeysnaan** *m.f.dh eeg* hadeysan[2]. *ld* **hadeysnaansho.**
**hadeysnaansho** *m.l/dh ld* **hadeysnaan.**
**hadfid** *m.f.dh eeg* hadaf[3]. *ld* **hadaf**[1]**.**
**hadhaaseera** *m.dh* Dumarka xadrada saarka Booranaha ugu sarreeya ama heerka labaad kaga jira.
**hadhiin** *m.l.u* Afarta haad ee turubka mid ka mid ah.
**hadhiino** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) 1. Qof dhaxalkii uu lahaa la seejijay. 2. Qof wax qabadkiisu aad u yaryahay.
**hadhow** *fk.* Had dhow, goor aan fogeyn oo soo socota. *ld* **hadhowto.**
**hadhowto** *fk. ld* **hadhow.**
**hadi** *m.l* Geed quwaax xabag udgoon oo laga ganacsado leh.
**hadid** *m.f.dh eeg* had[3].
**hadiid** *f.mg1* (**-day, -dday**) 1. Ku h.: si hunguri weyni ku jirto wax u boobid. 2. Ku h.: si ku celcelis ah qalab aan af lahayn wax ugu goyn.
**hadiidid** *m.f.dh eeg* hadiid.
**hadimee** *f.g2* (**-meeyay, -meysay**) Cid hadimo gaarsiin.
**hadimeyn** *m.f.dh eeg* hadimee.
**hadimo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Dhibaato weyn oo khiyaamo ku jirto.
**hadiyad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Hanti yar oo cid la sharfayo loo geeyo; deeq
**hadiyee** *f.g2* (**-yeeyay, -yeysay**) Qof dhintay quraan u akhrin.
**hadli** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Ka h.: hadalsii.
**hadlid** *m.f.dh eeg* hadal[2].
**hadlin** *m.f.dh eeg* hadli.
**hado** *m.dh* 1. Geeri. 2. *ld* **hadaayad.**
**hadoodil**[1] *m.l* 1. Balbalo. 2. Dedidda meel dusha sare laga dedo si har loogu yeelo. 3. *ld* **hadoodilid.**
**hadoodil**[2] *f.g1* (**-ilay, -ishay**) Wax har u yeelid.
**hadoodilan** *f.mg4* (**-lnaa, -lnayd**) Wax dusha laga dedey si har loogu yeelo ahaansho. *ld* **hadoodillan.**
**hadoodilid** *m.f.dh eeg* hadoodil[2]. *ld* **hadoodil**[1] (3).
**hadoodillan** *f.mg4* (**-lnaa, -lnayd**) *ld* **hadoodilan.**
**hadoodillanaan** *m.dh ld* **hadoodilnaan.**
**hadoodillanaansho** *m.l/dh ld* **hadoodilnaan.**
**hadoodilnaan** *m.f.dh eeg* hadoodilan. *ld* **hadoodillanaan, hadoodillanaansho, hadoodilnaansho**
**hadoodilnaansho** *m.l/dh ld* **hadoodilnaan.**
**hadoof** *m.l* Hadal aan waxba ka jirin.
**hadrid** *m.f.dh eeg* hadar.
**hadur** *m.l* 1. War badan oo aan murti lahayn. 2. H. ah: qof hadal badan oo aan murti lahayn ku hadla.
**haduuf** *m.l ld* **huduf.**
**hadwad** *m.l ld* **hadwasho.**
**hadwasho** *m.f.dh eeg* hadwo. *ld* **hadwad.**
**hadwo** *f.mg3* (**-waday, -watay**) Dad, Xoolo wax kala aqoon meel uu ka yimid iyo meel uu u socdo noqosho.
**haf** *f.g1* (**-fay, -ftay**) 1. Wax, wax kale ku qaldid. 2. Wax halmaamid.
**hąf**[1] *m.dh.sh.r* Cod lagu muujiyo hąfidda.
**hąf**[2] *f.g1* (**-fay, -ftay**) Cunto boobid.
**hafad** *m.l ld* **hafasho.**
**hafar**[1] *m.l* Masabididda wax been ah oo aan cid la siin lagu masabido. *ld* **hafaryo, hafriin, hafriinyo.**
**hafar**[2] *f.g1* (**-fray, -fartay; -fri**) Qof wax aan la siin ku masabidid.
**hafaran** *f.mg1* (**-rmay, -rantay; -rmi**) Qof la hafray noqosho.

**hafarmid** *m.f.dh eeg* hafaran.
**hafaryo** *m.dh ld* **hafrid.**
**hafasho** *m.f.dh eeg* hafo. *ld* **hafad.**
**hafeef** *m.dh* 1. Dabayl kulul. 2. Kulaylka gubashada jirka laga dareemo.
**hafeefasho** *m.f.dh eeg* hafeefo.
**hafeefo** *f.g3* **(-ftay, -fatay)** Jir gubtey xanuun ka dareemid.
**hafi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Nafley si uu u harqado biyo quusin. 2. Hilib dab ku yacyacoodin.
**hąfid** *m.f.dh eeg* hąf[2].
**hafid[2]** *m.f.dh eeg* haf.
**hafin** *m.f.dh eeg* hafi. *ld* **hafis.**
**hafis** *m.l ld* **hafin.**
**hafisan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Hilib wax karin carunka looga saaray ahaansho.
**hafisnaan** *m.f.dh eeg* hafisan. *ld* **hafisnaansho**
**hafisnaansho** *m.l/dh ld* **hafisnaan.**
**hafo** *f.mg3* **(-ftay, -fatay)** Nafley biyo ku qaraqmid.
**hafran** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof wax aan la siinin lagu masabiday ahaansho.
**hafranaan** *m.f.dh eeg* hafran. *ld* **hafranaansho.**
**hafranaansho** *m.l/dh ld* **hafranaan.**
**hafrid** *m.f.dh eeg* hafar[2]. *ld* **hafaryo, hafriin, hafriinyo.**
**hafriin** *m.dh ld* **hafrid.**
**hafriinyo** *m.l ld* **hafrid.**
**haftabbax[1]** *m.l.kh ld* **haftibbax[1].**
**haftabbax[2]** *f.mg1* (-xay, -xday) *ld* **haftibbax[2].**
**haftabixid** *m.dh ld* **haftibbixid.**
**haftayn** *m.f.dh Eeg* haftee. *ld* **hafteys.**
**haftee** *f.g2* **(-eeyay, -eysay)** Nafley aad u cayrin si ay u xiiqdo.
**hafteys** *m.l ld* **haftayn**
**haftibbax[1]** *m.l.kh* Xiiqid la'aanta nafleydu gaarto markay muddo oroddo kaddib. *ld* **haftabbax[1].**
**haftibbax[2]** *f.mg1* **(-xay, -xday)** Nafley heer aanay xiiqayn gaarid, markay muddo orodday kaddib. *ld* **haftabbax[2].**
**haftibixid** *m.f.dh eeg* haftibbax[2]. *ld* **haftabbixid.**
**hafto** *m.dh* Daal aan lala ordi karin, markay nafley muddo orodo kaddib; neeftuur.
**haftoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Xiiqid ama xuurto dareemid.
**haftood** *m.f.l eeg* haftoo.
**hag** *e.d* Cod lagu isticmaalo in dameer socodsiiyo; yalla!
**hąg** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Qof indho la' hoggaamin.
**hagaag[1]** *m.l* **(-gyo,** *m.dh*) 1. Oogada dadka inteeda hore; soojeed. 2. H. ah: toos; wanaag; sax. 3. *ld* **hagaagid.**
**hagaag[2]** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** 1. Wax sidii laga rabay noqosho. 2. Ka h.: wax ama meel ka tegid. 3. Ku h.: wax, ama meel si toos ah u abbaarid.
**hagaagid** *m.f.dh eeg* hagaag[2]. *ld* **hagaag[1] (3).**
**hagaagsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax wanaagsan ama toosan ahaansho. 2. Ku h.: Wax, wax ku habboon ahaansho.
**hagaagsanaan** *m.f.dh eeg* hagaagsan. *ld* **hagaagsanaansho.**
**hagaagsanaansho** *m.l/dh ld* **hagaagsanaan.**
**hagaagsasho** *m.f.dh eeg* hagaagso.
**hagaagso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax si toosan ama wanaagsan ka dhigasho.
**hagaaji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. *(f.g)* Wax toosin ama wanaajin. 2. *(f.mg)* Ku h.: wax meel uu u socdo ku toosin. 3. *(f.mg)* Ku h.: warqad, farriin, alaab iwm cidda ay u socoto meesha laga heli karo u dirid.
**hagaajin** *m.f.dh eeg* hagaaji. *ld* **hagaajis.**
**hagaajis** *m.l ld* **hagaajin.**
**hagaas[1]** *m.l.kh* 1. H. ah: xumaanshaha korriimada hore ee ubadka nafleyda. 2. *ld* **hagaasid.**
**hagaas[2]** *f.mg1* **(-say, -stay)** Nafley aan korriimo fiican helin noqosho.
**hagaasi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Nafley korriimo xumo dhaxalsiin.
**hagaasid** *m.f.dh eeg* hagaas[2]. *ld* **hagaas[1] (2).**
**hagaasin** *m.f.dh eeg* hagaasi.
**hagabsad** *m.l ld* **hagabsasho.**
**hagabsasho** *m.f.dh eeg* hagabso. *ld* **hagabsad, hagabsi, hakabsad, hakab-sasho, hakabsi.**
**hagabsi** *m.l ld* **hagabsasho.**
**hagabso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Aragti yari awgeed tartiib u socosho. 2. Wax aan la garanayn ka hadlid. *ld* **hakabso.**
**hagag[1]** *m.l* Inkiridda laysku inkiro wax laysku ogaa.
**hagag[2]** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Wax laysku ogaa inkirid.
**hagagid** *m.f.dh eeg* hagag[2].
**hagan** *f.mg4* **(-gnaa, -gnayd)** Wax la hagay ahaansho (awr).
**hagar** *m.dh* Isku ladidda hawl ama arrin wax ka qabashadeeda la isku lado; xoogdhabiil; dhagar.
**hagarbax[1]** *m.l* 1. Si aan hagari ku jirin oo wax loo qabto. 2. *ld* **hagarbixid.**
**hagarbax[2]** *f.mg1* **(-xay, -xday; -bixi)** Si aan hagari ku jirin oo wax loo qabto.

**hagarbey** *m.l* (**-yo,** *m.dh*) Hanti la siiyo cid wax dhexdhexaadisey.
**hagarbixid** *m.f.dh eeg* hagarbax². *ld* **hagarbax¹** (2).
**hagardaamayn** *m.f.dh eeg* hagardaamee.
**hagardaamee** *f.g2* (**-meeyay,-maysay**) Cid hagardaamo ku samayn.
**hagardaamo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Dhibaato cid aan ka digtoonayn lagu sameeyo. *ld* **hagardaanyo.**
**hagardaanyo** *m.dh ld* **hagardaamo.**
**haghag¹** *m.l* Iin qof yeesho oo u diidda in uu hadalka si bayaan ah u yiraahdo; shigshigid. *ld* **haghago.**
**haghag²** *f.mg1* (**-gay, -gtay**) *ld* **haghaglee.**
**haghagid** *m.dh ld* **haghaglayn.**
**haghagle** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) Qof hadalka shigshiga; shigshigow.
**haghaglee** *f.mg2* (**-leeyay, -laysay**) Shigshigid. *ld* **haghag².**
**haghagleyn** *m.dh eeg* haghagaglee. *ld* **haghagid.**
**haghago** *m.dh ld* **haghag¹.**
**hagid** *m.f.dh eeg* hag. *ld* **hagis.**
**hagis** *m.dh ld* **hagid.**
**hagnaan** *m.f.dh eeg* hagan. *ld* **hagnaansho.**
**hagnaansho** *m.l/dh ld* **hagnaan.**
**hagoog¹** *m.dh* (**-go,** *m.l*) 1. Maro qaarka sare ee dadka oo aan indhuhu ku jirin lagu daboolo. 2. Sida marada hagoogta ah loo xirto. 3. Gambada haweenku madaxa saartaan. 4. Koofiyadda inteeda wejiga hareysa.
**hagoog²** *f.g1* (**-gay, -gtay**) 1. Wax dedid. 2. Meel har u yeelid.
**hagoogad** *m.l ld* **hagoogasho.**
**hagoogan** *f.mg4* (**-gnaa, -gnayd**) Wax hagoog leh ahaansho.
**hagoogasho** *m.f.dh eeg* hagoogo. *ld* **hagoogad.**
**hagoogid** *m.f.dh eeg* hagoog².
**hagoognaan** *m.f.dh eeg* hagoogan. *ld* **hagoognaansho.**
**hagoognaansho** *m.l/dh ld* **hagoognaan.**
**hagoogo** *f.g3* (**-gtay, -gatay**) 1. Maro qaarka sare oo aan indhuhu ku jirin ku daboolasho. 2. Haweenay ganbo madaxa saarasho.
**hagooji** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax hagoog u yeelid.
**hagoojin** *m.f.dh eeg* hagooji. *ld* **hagoojis.**
**hagoojis** *m.l ld* **hagoojin.**
**hagrad** *m.l ld* **hagrasho.**
**hagrasho** *m.f.dh eeg* hagro. *ld* **hagrad.**
**hagro** *f.g3* (**-raday, -ratay**) Si aan daacad ahayn wax u qabasho.

**hah¹** *m.dh* Dhadhan ama ur kulul oo dhirta qaarkeed yeeshaan.
**hah²** *e.d* Eray lagu dhawaaqo marka wax la kahdo ama xanuun la dareemo.
**hakaabsad** *m.l ld* **hakaabsasho.**
**hakaabsasho** *m.f.dh eeg* hakaabso. *ld* **hakaabsad, hakaabsi.**
**hakaabsi** *m.l ld* **hakaabsasho.**
**hakaabso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) 1. Guri, xero iwm irriddiisa xirid. 2. Nafley dagaalamaysa booddo isu diyaarin.
**hakabsad** *m.l ld* **hagabsasho.**
**hakabsasho** *m.dh ld* **hagabsasho.**
**hakabsi** *m.l ld* **hagabsasho.**
**hakabso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) *ld* **hagabso.**
**hakad** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) 1. Joogsad yar oo wax soconayey sameeyaan. 2. Astaan qoraal oo kala qoqobta ereyada iyo weeraha. 3. *ld* **hakasho.**
**hakad-wadneed** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) (*c.nafl*) Wejiga garaaca wadnaha ka dhex dhaca labada isku soo urur ee wadnaha, marka ay muruqyada wadnuhu dabcaan ee caloolyaradana dhiiggu ka buuxsamo.
**hakah** *e.d ld* **haaka.**
**hakasho** *m.f.dh eeg* hako. *ld* **hakad.**
**haki** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax in yar joojin.
**hakin** *m.f.dh eeg* haki. *ld* **hakis.**
**hakis¹** *m.l ld* **hakin.**
**hakis²** *m.l* (*fiis.*) Summad: X. Dhalanka mareeg leh saagin ama madhxin oo wadajir ahaan caabbiga mareegta kula dhaliya xayir. Hakiska waxaa lagu cabbiraa oom.
**hako** *f.mg3* (**-kaday, -katay**) In yar joogsasho.
**hal¹** *m.l* (**-lo,** *m.l*) 1. Tirada eber iyo laba u dhexeysa; kow. Tus. "Wuxuu dhalay hal wiil iyo hal gabar". 2. Eray; hadal. 3. H. ah: Wax isku duuban ama wada jira. Tus. "Annagu hal baynu nahay". 4. Meel; xag. Tus. "Halkan dhig: meeshan dhig".
**hal²** *m.dh* (**-lo,** *m.l*) Neef geel dhedig ah oo curtay.
**halaag¹** *m.l* 1. Baaba'; le'asho. 2. *ld* **halaagid.**
**halaag²** *f.g1* (**-gay, -gtay**) Wax baaba' ka dhigid. *ld* **halaaji, hallig².**
**halaagan¹** *f.mg1* (**-gmay, -gantay; -gmi**) Wax baaba'ay noqosho. *ld* **halligan¹.**
**halaagan²** *f.mg4* (**-gnaa, -gnayd**) Wax baaba'ay ahaansho. *ld* **halligan².**
**halaagid** *m.f.dh eeg* halaag². *ld* **halaag¹** (2), **halaajin, halaajis, hallig¹, hallig**
**halaagmid** *m.f.dh eeg* halaagan¹. *ld* **halligmid.**
**halaagnaan** *m.f.dh eeg* halaagan². *ld* **halaagnaansho, hallignaan, hallignaan-sho.**

**halaagnaansho** *m.l/dh ld* **halaagnaan.**
**halaaji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **halaag².**
**halaajin** *m.dh ld* **halaagid.**
**halaajis** *m.l ld* **halaagid.**
**halaalac¹** *m.l.kh* H. ah: dhalaal badan oo ka soo baxa wax aad u iftiimaya; dhaldhalaal.
**halaalac²** *f.mg1* **(-cay, -cday; -lici)** Wax dhalaal badan bixin.
**halaalicid** *m.f.dh eeg* halaalac².
**halaamacoodka sooh-maskaxeedka** *m.l* (*daaw.*) Halaamacoodka maskaxda waxa keeni kara fiirus ama baktiiriya ama waxay ka iman kartaa jir kahsi ka yimid talaal.
**halaammacayn** *m.dh ld* **halaammacoodin.**
**halaammacays** *m.l ld* **halaammacoodin.**
**halaammacaysad** *m.l ld* **halaammacaysasho.**
**halaammacaysasho** *m.f.dh eeg* halaama-cayso. *ld* **halaammacaysad, halaamma-caysi.**
**halaammacaysi** *m.l ld* **halaammacaysasho.**
**halaammacayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Hilib halaammaco ka dhigasho.
**halaammacee** *f.g2* **(-ceeyay, -ceysay)** *ld* **halaammacoodi.**
**halaammaco** *m.dh* Hilib dab lagu dubey oo aan la bisleyn.
**halaammacood** *m.l* Wax dab lagu dubay oo aan la bislayn
**halaammacoodi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax iyadoo aan la bisleynayn dab ku dubid. *ld* **halaammacee.**
**halaammacoodin** *m.f.dh eeg* halaamma-coodi. *ld* **halaammacayn, halaamma-cays, halaammacoodis.**
**halaammacoodis** *m.l ld* **halaammacoodin.**
**halaanhal¹** *m.l* 1. Hadal been ah oo cid lagu beerdulucsanayo. 2.Hees jiib leh, aan jaan lahayn oo wiglada la bah ah.
**halaanhal²** *f.mg1* **(-alay, -ashay)** 1. Hadal been ah cid ku beerdulucsasho. 2.Halaanhal tirin.
**halaanhali** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1.Hawl si degdeg ah u qabasho.2.Halaanhal tirin.
**halaanhalid** *m.f.dh eeg* halaanhal².
**halaanhalin** *m.f.dh eeg* halaanhali. *ld* **halaanhalis.**
**halaanhalis** *m.l ld* **halaanhalin.**
**halaaq¹** *m.l* 1. Ruugista xooluhu ruugaan lafaha. 2. *ld* **halaaqid.**
**halaaq²** *f.g1* **(-qay, -qday)** Xoolo lafo ruugid.
**halaaqid** *m.f.dh eeg* halaaq². *ld* **halaaq¹ (2).**
**halaaqo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Kala qaadidda qof kala qaado afka hurdo ama daal awgiis; hamaansasho.
**halaaqoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Hurdo ama daal awgood af la kala qaadid; hamaanso.
**halaaqood** *m.f.l eeg* halaaqoo.
**halaati** *m.l ld* **haalaati.**
**halab** *m.dh* Timo rag, jilicsan oo dheer.
**halabaysad** *m.l ld* **halabaysasho.**
**halabaysasho** *m.f.dh eeg* halabayso. *ld* **halabaysad, halabaysi.**
**halabaysi** *m.l ld* **halabaysasho.**
**halabayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** 1. Timo halab ah samaysasho. 2. Xoolo la soo dhacay hilib ka qalasho.
**halabo** *m.dh* 1. Hawl la qabtay wax ka soo baxa. 2. H. ah: Hilibka laga qasho xoolo la soo dhacay. 3. Hanti xoolaad.
**halabsad** *m.l ld* **halabsasho.**
**halabsasho** *m.f.dh eeg* halabso. *ld* **halabsad, halabsi.**
**halabsi** *m.l ld* **halabsasho.**
**halabso** *f.g3* **(-saday, -satay)** 1. Wax ordaya fuulid. 2. Faras fuulid iyadoo aan rakaabka cagta la saarin.
**hal-abuur¹** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Curinta maansada.
**hal-abuur²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Maanso curin.
**hal-abuurid** *m.f.dh eeg* hal-abuur². *ld* **hal-abuuris.**
**hal-abuuris** *m.dh ld* **hal-abuurid.**
**halac** *m.l* 1. Uumi kulul. 2. Olol. 3. H. ah: qof hamuun gorayo leh ama aad u cir weyn.
**halacsad** *m.l ld* **halacsasho.**
**halacsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la halciyay ahaansho (hilib).
**halacsanaan** *m.f.dh eeg* halacsan. *ld* **halacsanaansho.**
**halacsanaansho** *m.l/dh ld* **halacsanaan.**
**halacsasho** *m.f.dh eeg* halacso. *ld* **halacsad, halacsi.**
**halacsi** *m.l ld* **halacsasho.**
**halacso** *f.g3* **(-saday, -satay)** 1. Wax iyadoo aan la bisleynayn olol ku dubasho. 2. Iyadoo aan laga bogan wax eegid.
**hal-adayg** *m.l* Dabeecad qof leeyahay oo ah in uusan go'aankiisa ka noqon. *ld* **hal-adkaan.**
**hal-adkaan** *m.dh ld* **hal-adayg, hal-adkaansho.**
**hal-adkaansho** *m.l ld* **hal-adkaan.**
**halakayn** *m.f.dh eeg* halakee.
**halakaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax halako ku dhacday ahaansho.
**halakaysnaan** *m.f.dh eeg* halakaysan. *ld* **halakaysnaansho**
**halakaysnaansho** *m.l/dh ld* **halakaysnaan.**
**halakee** *f.g2* **(-keeyay, -kaysay)** Nafley dhaawac culus gaarsiin.
**halako** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Dhaawac culus.
**halalaati** *m.l ld* **haalaati.**

**halalac**[1] *m.l ld* **halalicid.**
**halalac**[2] *m.dh.sh.r* H. dheh: cod lagu muujiyo dhaldhalaal.
**halalac**[3] *f.mg1* **(-cay, -cday; -lici)** Wax dhaldhalaalid.
**halalaco** *m.dh* Cudur geedka digirta ku dhaca oo caleenta ka daadiya.
**halalicid** *m.f.dh* egg halalac[3]. *ld* **halalac**[1].
**halamacood** *m.l* Holac.
**halamash** *m.l* Socod kala daadsan oo si fool xun loo socdo. *ld* **halamashle (1).**
**halamashle** *m.l* **(-shayaal,** *m.l/dh*) 1. *ld* **halamash.** 2. Daal, harraad iyo gaajo badan la kulmid. *ld* **halamash.**
**halamashlee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** Si halamash ah u socosho.
**halamashleyn** *m.f.dh eeg* halamashlee.
**halaq** *m.l* **(-qyo,** *m.dh*) 1. Xamaaratada inta bogga ku socota sida maska, goodka iwm. 2. Nooc ka mid ah masaska. 3. Jinni.
**halaqdile** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) 1. Nooc ka mid ah shimbiraha ugaarsada. 2. Geesi, halyeey.
**halaqjaflayn** *m.f.dh eeg* halaqjaflee. *ld* **halaqjaflays.**
**halaqjaflays** *m.l ld* **halaqjaflayn.**
**halaqjaflaysad** *m.l ld* **halaqjaflaysasho.**
**halaqjaflaysasho** *m.f.dh eeg* halaqjaflayso. *ld* **halaqjaflaysad, halaqjaflaysi.**
**halaqjaflaysi** *m.l ld* **halaqjaflaysasho.**
**halaqjaflayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Saddexda goor ee wax la cuno ka hor halaqjafle cunid.
**halaqjafle** *m.l* Cunto yar oo saddexda goor ee wax la cuno maalinta, ka hor la cuno oo cuntada lagu sugo .
**halaqjaflee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** Halaqjafle cunid.
**halaqjalaqlayn** *m.f.dh eeg* halaqjalaqlee.
**halaqjalaqlaysad** *m.l ld* **halaqjalaqlaysasho.**
**halaqjalaqlaysasho** *m.f.dh eeg* halaqjalaq-layso. *ld* **halaqjalaqlaysad, halaqjalaq-laysi.**
**halaqjalaqlaysi** *m.l ld* **halaqjalaqlaysasho.**
**halaqjalaqlayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Arrin laga hadlaayo wax yar ka sheegid.
**halaqjalaqlee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Arrin laga hadlaayo wax yar ka sheegid.
**halas** *m.l ld* **halase.**
**halase** *m.l* Dab korka dambas ka saaran-yahay hoosna ka nool. *ld* **halas.**
**halaydh** *m.l* **(-dhyo,** *m.dh*) (*kiim.*) Iskudhis uu ku jiro halojiin.
**halbeeg** *m.l* **(-gyo,** *m.dh*) Xaddi lagu heshiiyey in uu u taaganyahay cabbir (mitir, dherer, seken, ammin, kiilogaraam, cuf iwm).
**halbeeg H.C.** *m.l* **(-yo H.C.,** *m.dh*) (*xis.*) H.ga H.C. (Habka Caalamiga) waa hab caalamku ay wadajir ahaan isugu raaceen, loona adeegsado laamaha cilmiga. Habkani waxa uu ku salaysanyahay habka M.K.S. (mitir, kiilogaram iyo seken), waxanau beddelay habka C.G.S. (santimitir, garaam iyo seken) iyo F.B.S. (fuudh, bawnd iyo seken).
**halbowle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) 1. Xididdaha waaweyn ee wadnaha dhiigga ka qaada oo oogada wada gaarsiiya midkood. 2. Meel ama wax muhiim ah.
**halbowle-bawdeed** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Halbowle ka soo baxa halbowle diba-deedka misigta, wuxuuna waraabiya muruqyada bawdada.
**halbowle-buufiye** *m.l* **(-layaal ...,** *m.l/dh*) (*c.nafl.*) Halbowlaha ugu weyn ee dhiigga gaadhsiiya madaxa.
**halcaamood** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) Nooc masaska dheereeya ka mid ah oo aan wax yeello lahayn. *ld* **mascaanood.**
**halcad** *m.l ld* **halcasho.**
**halcasho** *m.f.dh eeg* halco. *ld* **halcad.**
**halci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Hilib olol ku dubid.
**halcin** *m.f.dh eeg* halci. *ld* **halcis.**
**halcis** *m.l ld* **halcin.**
**halco** *f.mg3* **(-caday, -catay)** Jir gubtay kul ka dareemid.
**halcun** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) 1. Carjawda ka soo fiiqan cunaha ragga. 2. Qof hadalka shigshiga.
**haldhaa** *m.l* **(-aayo,** *m.dh*) Gorayada keeda lab.
**haldhac** *m.l* **(-cyo,** *m.dh*) 1. Eray ama hadal aan la doonayn in la sheego oo si aan loo qasdiyin u soo dhacay. 2. Deelqaaf; gaf. 3. *(u)* Miro bislaaday oo soo daatay.
**haldhacsad** *m.l ld* **ha***ld***hacsasho.**
**haldhacsasho** *m.f.dh eeg* haldhacso. *ld* **haldhacsad, haldhacsi.**
**haldhacsi** *m.l ld* **haldhacsasho.**
**haldhacso** *f.g3* **(-saday, -satay)** 1. Geed miro bislaaday daadin. 2. Ka h.: xog la qari-nayey cid ka helid.
**haldhaji** *m.l ld* **dhaji.**
**haldhami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Badar haldhan ka saarid.
**haldhamin** *m.f.dh eeg* haldhami. *ld* **haldhamis.**
**haldhamis** *m.l ld* **ha***ld***hamin.**
**haldhan** *m.l* Badar buunshadii laga saaray.
**haldhansad** *m.l ld* **haldhansasho.**
**haldhansan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Badar wax haldhankii laga saaray ahaansho.
**haldhansanaan** *m.f.dh eeg* haldhansan. *ld* **haldhansanaansho.**

**haldhansanaansho** *m.l/dh ld* **haldansanaan.**
**haldhansasho** *m.f.dh eeg* haldhanso. *ld* **haldhansad, ha*ld*hansi.**
**haldhansi** *m.l ld* **haldhansasho.**
**haldhanso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Badar haldhan kala bixid.
**haldheji** *m.l ld* **dhaji.**
**haldhurre** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh*) 1. Haldhaa gooni daaq ah. 2. Cunug gorayo kali ku ah. 3. H. ah: miro sooc ah ama qof ama neef xoolo ah oo door ah.
**haleel¹** *m.l ld* **haleelid.**
**haleel²** *f.g1* **(-eelay, -eeshay)** 1. Wax la kulmid. 2. Wax helitaankoodu muhiim yahay la kulmid.
**haleela-rin** *m.l* Hal marka ay dhasho si dhaqso ah u rinta.
**haleelid** *m.f.dh eeg* haleel². *ld* **haleel¹.**
**haleelo** *m.dh.u* Geel markaa dhalay.
**haleelsii** *f.lg2* **(-iiyay, -iisay)** Wax, wax kale la kulansiin. *ld* **haleeshii.**
**haleelsiin** *m.f.dh eeg* haleelsii. *ld* **haleeshiin.**
**haleeshii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** *ld* **haleelsii.**
**haleeshiin** *m.dh ld* **haleelsiin.**
**halgaad¹** *m.dh* **(-do,** *m.l*) 1. Wax sida ul, bur, qori ah oo gacanta lagu tuuro si wax loogu dhufto. 2. Tuuryo gacameed. 3. H. ah: ul weyn.
**halgaad²** *f.g1* **(-day, -dday)** Waran, ul iwm cid ku tuurid.
**halgaadee** *f.g2* **(-deeyay, -deysay)** Ul weyn wax la dhicid.
**halgaadeyn** *m.f.dh eeg* halgaadee.
**halgaadid** *m.f.dh eeg* halgaad².
**halgame** *m.l* **(-mayaal,** *m.l/dh*) Madaxa herinta, xagga toogta iyo ilaalinta habdhaqankooda.
**halgamid** *m.f.dh eeg* halgan³.
**halgan¹** *m.l* Hawl ama wax kale oo qabashadooda loo dagaallamo ama loollan loo galo.
**halgan²** *m.dh* Herinta inta ugu toog badan marka hargaantiga laga reebo.
**halgan³** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Wax u dagaalamid ama u loollamid.
**halhaleel** *fk.* Si dhaqso ah; degdeg. *ld* **hallahalla, hallihalli.**
**halhayn** *m.f.dh eeg* halhee. *ld* **halhays.**
**halhays** *m.l* 1. Erey ama weer qof caadaysto in uu hadalkiisa soo dhexgeliyo had iyo jeer; halqabsi. 2. *ld* **halhayn.**
**halhee** *f.g2* **(-heeyay, -haysay)** Mar kasta wax ama qof ka hadlid.
**haliil** *f.mg1* **(-iilay, -iishay)** Ku h.: wax si xad dhaaf ah ugu degdegid (sida wax heliddood ama qof wax gaarsiintii).
**haliilid** *m.f.dh eeg* haliil.
**halis** *m.dh* 1. Xaalad waxyeello weyn keenta. 2. H. ah: khatar ah (meel).
**halisnimo** *m.dh* Halis ahaansho.
**haljaflaysad** *m.l ld* **haljalaflaysasho.**
**haljaflaysasho** *m.dh ld* **haljalaflaysasho.**
**haljaflaysi** *m.l ld* **haljalaflaysasho.**
**haljaflayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** *ld* **haljalaflayso.**
**haljafle** *m.l ld* **haljalafle.**
**haljalaflaysasho** *m.f.dh eeg* haljalaflayso. *ld* **haljaflaysad, haljaflaysasho, haljaflaysi, haljala**
**haljalaflaysi** *m.l ld* **haljalaflaysasho.**
**haljalaflayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Neef waddo ku socda siiba geela geedaha jidka dhinacyadiisa ku yaal hadba laan ka goosasho. *ld* **haljaflayso.**
**haljalafle** *m.l* Goosashada neef waddo ku socda siiba geela, uu geedaha jidka-dhinaciisa ku yaal hadba laan ka goosto. *ld* **haljafle.**
**halkable** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) 1. Qof aan gabay fiican aqoon oo hadba hal soo rida. 2. Gabarey-maanyo.
**halked** *m.dh* **(-dyo,** *m.l*) Nooc libaax-badeedka ka mid ah.
**halkudheg** *m.l* **(-gyo,** *m.dh*) 1. Dulucda hadalka ku jirta. 2. Hadal kooban oo murti xambaarsan.
**hallaabid** *m.f.dh eeg* hallow².
**halladaadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax baylahin.
**halladaadin** *m.f.dh eeg* halladaadi.
**halladaado** *m.dh* Isku ladidda wax qabashadooda la isku lado; baylax, dacdarro.
**hallagaasheego** *m.dh* Istus tookh; faan.
**hallahalla** *m.dh ld* **halhaleel.**
**hallayn** *m.f.dh eeg* hallee. *ld* **hallays.**
**hallays** *m.l ld* **hallayn.**
**hallaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la halleeyey ahaansho.
**hallaysnaan** *m.f.dh eeg* hallaysan. *ld* **hallaysnaansho.**
**hallaysnaansho** *m.l/dh ld* **hallaysnaan.**
**hallee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** 1. Wax qarribid. 2. Ku h.: qof wax ku aaminid.
**hallig¹** *m.l ld* **halaagid.**
**hallig²** *f.g1* **(-gay, -gtay)** *ld* **halaag².**
**halligan¹** *f.mg1* **(-gmay, -gantay; -gmi)** *ld* **halaagan¹.**
**halligan²** *f.mg4* **(-gnaa, -gnayd)** *ld* **halaagan².**
**halligid** *m.dh ld* **halaagid.**
**halligis** *m.dh ld* **halaagid.**

**hawlla'aansho** *m.l/dh eeg* hawlla'ow. *ld* **hawlla'aan.**
**hawllan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof wax hawl haya ahaansho. *ld* **hawlloon, hawshoon.**
**hawllanaan** *m.dh eeg* hawllan. *ld* **hawlla-naansho, hawlloonaan, hawlloonaansho.**
**hawllanaansho** *m.l/dh ld* **hawllanaan.**
**hawllanow** *f.mg1* **(-way, -wday)** Wax hawl ku mashquulsan noqosho.
**hawlla'ow** *f.mg3* **(-'aaday, -'aatay)** Wax aan shaqo lahayn noqosho.
**hawlloon** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **hawllan.**
**hawlloonaan** *m.dh ld* **hawllanaan.**
**hawlloonaansho** *m.l/dh ld* **hawllanaan.**
**hawlmaalmeed** *m.l* Shaqo maalin la qabto.
**hawl-obtikeed** *m.dh* (*fiis.*) Awoodda ay u leeyihiin iskudhisyada qaarkood in ay ku wareegaan sallaxa ciriflanimada ee sallax ilays cirifaysan marka ilays la dhex mariyo. H. o.da waxaa laga arki karaa wiriqaha, neefaha, hoorarka iyo milannada.
**hawlqaad** *m.l.kh* Qof shaqayn awood leh.
**hawlwadaag** *m.l* Ishtiraakiya; hantiwadaag.
**hawlwadeen** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** 1. Qofka hawsha kala haga ama maamula. 2. Shaqaale.
**hawlyar** *f.mg4* **(-raa, -rayd)** Dhib yar; fudud.
**hawlyaraan** *m.f.dh eeg* hawlyar. *ld* **hawlyaraansho, hawlyari.**
**hawlyaraansho** *m.l/dh ld* **hawlyaraan.**
**hawlyarayn** *m.f.dh eeg* hawlyaree.
**hawlyaraysad** *m.l ld* **hawlyaraysasho.**
**hawlyaraysasho** *m.f.dh eeg* hawlyarayso. *ld* **hawlyaraysad, hawlyaraysi.**
**hawlyaraysi** *m.l ld* **hawlyaraysasho.**
**hawlyarayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** 1. Ka h.: hawl wax ka qabashadeeda sahlasho. 2. Ka h.: arrin ka welwelid la'aan.
**hawlyaree** *f.g2* **(-reeyay, -raysay)** U h.: wax qabashadooda cid u fududeyn.
**hawlyari** *m.dh* Si aan dhib lahayn oo lagu suganyahay. *ld* **hawlyaraan.**
**hawo** *m.dh* 1. Dabayl gabow. 2. Inta cirka iyo dhulka u dhexeysa oo eberka ah. 3. Wax maanka laga jecelyahay. 4. Damac.
**hawohankaag¹** *m.l* Waayidda la waayo wax rajo ama han weyn loo lahaa. *ld* **hawohankaagid.**
**hawohankaag²** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Wax heliddooda rajo wayn laga lahaa waayid.
**hawohankaagid** *m.f.dh eeg* hawohankaag². *ld* **hawohankaag¹.**
**hawohankaaji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Qof wax uu rajo weyn ka lahaa helitaankooda in uu waayo gayeysiin.
**hawohankaajin** *m.f.dh eeg* hawohankaaji. *ld* **hawohankaajis.**
**hawohankaajis** *m.l ld* **hawohankaajin.**
**hawoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Wax damcid.
**hawood** *m.f.l eeg* hawoo.
**hawraar** *m.dh* Hadal; oraah; weer.
**hawshoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Hawl ku mashquulid.
**hawshood** *m.f.l eeg* hawshoo.
**hawshoon** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **hawllan.**
**hawshoonaan** *m.dh ld* **hawllanaan.**
**hawshoonaansho** *m.l/dh ld* **hawllanaan.**
**hawtulhamag** *m.l* 1. Cayayaan duulduula, habeenkii dabka ifkiisa soo raaca oo ku gubta. 2. Qof aan kala aqoon wax u roon iyo waxa u daran. 3. H. ah: meel aad mugdi u ah ama aad gudcur u ah.
**hay** *f.g/mg2* **(-yay, -ysay)** 1. *(f.g)* Wax xafidid. 2. *(f.mg)* La h.: wax kahelid. 3. *(f.mg.)* U h.: rati, hal abaahisiin.
**hayaami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Meel fog oo roob ka da'ay xoolo u rarid.
**hayaamid** *m.f.dh eeg* hayaan².
**hayaamin** *m.f.dh eeg* hayaami.
**hayaamiso** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Xasharad xareedeeyaha u eg, duusha, oo la aaminsanyahay in ay cudur siddo. 2. *ld* **hayoomiso, huyuumiso.** Cudur hindhiso iyo illin badan leh oo laga qaado hayaamisada iwm; hinjibiso.
**hayaan¹** *m.l* 1. Dhawr geeddi, aan kala go' lahayn, oo meel fog loogu guuro. 2. H. ah: dad iyo xoolo guuraya oo meel fog u socda.
**hayaan²** *f.mg1* **(-aamay, -aantay; -aami)** Dhawr geeddi oo aan kala go' lahayn meel fog ugu guurid.
**hayaay** *m.dh* 1.H. baaqid; h. u yeerid. 2. *(e.d)* Waryaa!; naayaa!
**hayaayad** *m.dh ld* **hadaayad.**
**hay'ad** *m.f.dh ld* **hey'ad.**
**hayb** *m.dh* Qolo, tol, jinsiyad iwm oo ay cidi ka soo jeeddo.
**haybaari** *f.mg3* **(-iyay, -isay)** Baadi xogteed cid weyddiin.
**haybaarin** *m.f.dh eeg* haybaari. *ld* **hay-baaris.**
**haybaaris** *m.l ld* **haybaarin.**
**haybaaro** *m.dh* Baafinta la baafiyo wax lumay.
**haybaarsad** *m.l ld* **haybaarsasho.**
**haybaarsasho** *m.f.dh eeg* haybaarso. *ld* **haybaarsad, haybaarsi.**
**haybaarsi** *m.l ld* **haybaarsasho.**
**haybaarso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Baadi xogteeda cid weyddiisasho.
**haybad** *m.dh* Sharaf, xishood, golajoog iwm oo cid ka muuqda.

**haybadeysad** *m.l ld* **haybadeysasho.**
**haybadeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Qof laga habadayso.
**haybadeysasho** *m.f.dh eeg* haybadeyso. *ld* **haybadeysad, habadeysi, haybaysad, haybaysasho.**
**haybadeysi** *m.l ld* **haybadeysasho.**
**haybadeysnaan** *m.f.dh eeg* habadeysan. *ld* **habadeysnaansho.**
**haybadeysnaansho** *-m.l/dh ld* **habadeysnaan.**
**haybadeyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Ka h.: Cid amarkeeda si xushmadi ku jirto u fulin. *ld* **haybayso.**
**haybasi** *m.l ld* **haybadeysasho.**
**haybaysad** *m.l ld* **haybadeysasho.**
**haybaysasho** *m.dh ld* **haybadeysasho.**
**haybayso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** *ld* **haybadeyso.**
**haybe** *m.l* Midab madow-dhalaal ah; hurre.
**haybermetrobiya** *m.l* **(-ooyin, ml.)** (*daaw.*) Xaalad arag oo ay fallaraha ifku ku dhacayaan meel ka dambeysa xuubka aragga (reetina) marka qofku si caadi ah wax u eegayo. Wixii yaal meel ka dhaw lix mitir si fiican u muuqan maayan, wixii yaal lix mitir meel ka fogna si fiican u muuqan mayaan laaki in mararka qaarkood indhaha oo la khasbo ayaa lagu arkaa. Waxa ugu fiican ayadoo la qaato muraayadaha indhaha oo takhtar uu qoro.
**haybi** *f.lg2* **(-iyay, -isay)** 1. Baadi cid weyddiin. 2. Wax cid weyddiin.
**haybin** *m.f.dh eeg* haybi. *ld* **haybis.**
**haybis** *m.l ld* **haybin.**
**haybotayrodism** *m.l* (*daaw.*) Shaqada qanjirdhiiga taayrodka oo yaraata. Haddii lagu dhasho oo an la daawayn waxay keeneysa karaetiniism. Haddii qof weyn ku dhacdo waxay keentaa hoos u dhac maskax iyo jirba, qabow dareen dheeraad ah, garaaca wadnaha oo yaraada, culeyska oo kordha iyo maqaarka oo dildillaca.
**haybsad** *m.l ld* **haybsasho.**
**haybsasho** *m.f.dh eeg* haybso. *ld* **haybsad, haybsi.**
**haybsi** *m.l ld* **haybsasho.**
**haybso** *f.g3* **(-saday, -satay)** 1. Cid haybtiisa weyddiin. 2. Cid wax weyddiisasho.
**haydaarayn** *m.f.dh eeg* haydaaree. *ld* **haydaarays.**
**haydaarays** *m.l ld* **haydaarayn**
**haydaaree** *f.g2* **(-eeyay, -eeysay)** Cid haydaaro u gaysasho.
**haydaaro** *m.dh* 1. Dhib, luggooyo iwm oo cid loo geysto. 2. Weyddiin badan oo cid aan wax hayn la weyddiiyo. *ld* **haydaarto.**
**haydaarto** *m.dh ld* **haydaaro.**
**haydal¹** *m.l* h. ah: neef ido ah oo caato ah.
**haydal²** *f.mg1* **(-lay, -ashay)** Neef ido ah caatoobid.
**haydalan¹** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Neef ido ah wax caatoobey noqosho.
**haydalan²** *f.mg1* **(-lmay, -lantay; -lmi)** Neef ido ah wax caato ah ahaansho.
**haydalid** *m.f.dh eeg* haydal².
**haydalmid** *m.f.dh eeg* haydalan¹.
**haydalnaan** *m.f.dh eeg* haydalan². *ld* **haydalnaansho.**
**haydalnaansho** *m.l/dh ld* **haydalnaan.**
**haydarojiin** *m.l* (*kiim.*) Summadda H. Curiye neef ah oo ur iyo midab midna aan lahayn. Waa curiyaha ugu fudud uguna badan adduunka. Wuxuu ku jiraa biyaha iyo dhammaan iskudhisyada organikada ah.
**haydarojiinayn** *m.dh* (*kiim.*) Falgalka dhexmara iskudhis iyo haydarojiin.
**haydarojiin-cursan** *m.l* (*kiim.*) Nooc gaar ah oo haydarojiin aad u firfircoon ah oo la rumeysan yahay inuu jiri karo muddo gaaban oo u dhaxaysa marka uu sameysmo iyo marka uu u muuqdo xumbo ahaan.
**haydarokaarboon** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** (*kiim.*) Iskudhisyada kiimikaad ee ka kooban karboon iyo haydarojiin oo keliya.
**haydarokoloorik asiidh** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** (*kiim.*) (HCl) Hoor bida oo midablaawe ah oo sameysma marka haydarojiin koloraydh lagu daro biyo.
**haydaro'ogsaydh** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** (*kiim.*) Iskudhis uu ku jiro ayoonka OH- ama kooxda -OH.
**haydh** *m.l* **(-ooyin,** *m.l***)** (*fiis.*) Hummaagga oo yeesha iin-muuqaal, ayna sababtay, bikaaco ama muraayad xoodan. Haydh midabkeeda humaaggu waxa uu yeeshaa hariiryo midabaysan, taas oo ay ugu wacantahay hannaanka kala geddisan ee ay midabada kala geddisan u qalloocdaan.
**haydka aayoonaynta** *m.l* (*fiis.*) Tamarta loo baahan yahay si atomka gaaska (uumiga) looga saaro elegtroon.
**haydroograafi** *m.l* (*juqr.*) Maaddada la xiriirta barashada biyaha ee dunida dusheeda ah, gaar ahaan marka la fiirinayo muuqaallada dabiiciga ah, rugaha, mugga, iwm.
**haye** *fk.* Waa tahay; hawraarsan; hallayeelo. *ld* **hayeh.**

**hayeeshaale** *m.l* (**-layaal**, *m.l/dh*) Qof wax kasta oo loola yimaaddo aan hadal ka keenin.
**hayeeshee** *xi.* Saas ay tahay; laakiin. *ld* **ha'ahaatee, hase ahaatee, haseyeeshee, yeel⁴.**
**hayimi** *f.g2* Wax layliyid; dabcin.
**hayimin** *m.f.dh eeg* hayimi.
**hayin** *m.l* (**-nno/-immo**, *m.dh*) 1. Rati la rarto oo aan buubaal ahayn. 2. H. ah: hayiminta.
**hayinnimo** *m.dh* Hayin ahaansho.
**hayjad** *m.dh* H. ah: meel cidla ah oo aan degaan u dhaweyn.
**hayl** *m.l* Iniino qolof ku dahaaranyahay, oo cuntada, shaaha, iwm lagu udgiyo. *ld* **heyl.**
**hąyl¹** *m.dh* (**-lo**, *m.l*) 1. Summad xoolaha loo yeelo iyadoo dhegta in yar hoos loo jeexayo. 2. Mirraaq yar oo maro dacalkeeda laga jeexay. *ld* **haylaan².**
**hąyl²** *f.g1* (**-ylay, -yshay**) 1. Neef summad hayl ah u yeelid. 2. Wax si dherer ah u dillaacin. *ld* **haylaamee, haylyaamee.**
**haylaamayn** *m.dh ld* **haylid.**
**haylaamee** *f.g2* (**-meeyay, -meysay**) *ld* **hąyl².**
**haylaamid** *m.f.dh eeg* haylaan³. *ld* **haylaan¹ (2).**
**haylaan¹** *m.l* 1. Shuban aan la celin karin. 2. *ld* **haylaamid.**
**haylaan²** *m.dh* (**-aamo**, *m.l*) 1. *ld* **hąyl¹.** 2. Faraqyada maryaha.
**haylaan³** *f.mg1* (**-aamay, -aantay; -aami**) Wax shuban isku habeediyey noqosho.
**haylan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax hayl lagu suntay ahaansho.
**haylid** *m.f.dh eeg* hayl². *ld* **haylaamayn, haylyaamayn.**
**haylnaan** *m.f.dh eeg* haylan. *ld* **haylnaansho.**
**haylnaansho** *m.l/dh ld* **haylnaan.**
**haylyaamayn** *m.dh ld* **haylid.**
**haylyaamee** *f.g2* (**-meeyay, -meysay**) *ld* **hąyl².**
**hayn¹** *m.l* Geed abaareed aan qodax lahayn; dalluug.
**hayn²** *m.f.dh eeg* hay. *ld* **hays².**
**hayn-darro** *m.dh* (*daaw.*) Soo dhaafid aan la ogeyn ee kaadida ama saxarada.
**hayoomiso** *m.dh ld* **hayaamiso (2).**
**hayraf¹** *m.l* Qubashada uu dhiig ka qubto meel la saray.
**hayraf²** *f.mg1* (**-fay, -ftay**) Meel la saray dhiig ka qubasho.
**hayrafid** *m.f.dh eeg* hayraf².
**hayras** *m.l* (**-syo**, *m.dh*) Neecaw qabow oo ka dambaysa roob da'ay; yalalaxo.
**hays¹** *m.l* Meel godan oo kuruska iyo misigta geela u dhexeysa.
**hays²** *m.l ld* **hayn².**
**haysad** *m.l ld* **haysasho.**
**haysamo** *m.dh* Cankuhays, uur, uurdhaj, wax dhalaya (masaggada, galleyda iwm marka ay uurka yihiin).
**haysasho** *m.f.dh eeg* hayso. *ld* **haysad, haysi.**
**haysi** *m.l ld* **haysasho.**
**haysimo** *m.dh* 1. Filka wanka loo hayn karo (idaha). 2. Laboodka iyo dheddiga xoolaha isu hayntooda. 3. *ld* **haystimo.** Wallac (naag).
**hayso** *f.g/mg3* (**-stay, -satay**) 1. *(f.g)* Wax ku dhegid. 2. *(f.g)* Wax gacan ku hayn. 3. *(f.mg)* U h.: wax, wax u malayn. “Cali waxaan u haystaa in uu wanaagsanyahay”. 4.(f.mg) U h.: cid wax u qabsasho. 5. *(f.mg)* Isu h.: cid wax aanay ahayn ismoodid. 6. *(f.mg)* La h.: cid xiriir fiican la yeelasho. 7. *(f.mg)* La h.: hees, war iwm dhegeysigooda dhegta u raaricin.
**haystimo** *m.dh ld* **haysimo (3).**
**hebdi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Hebed ka dhigid (dheddig xoolaad).
**hebdid** *m.f.dh eeg* hebed². *ld* **hebdin.**
**hebdin** *m.f.dh eeg* hebdi. *ld* **hebdid (2).**
**hebed¹** *m.l.kh* H. ah: neef irmaan oo ilmo kasta nuugi karo ama qof kasta maali karo.
**hebed²** *f.mg1* (**-bday, -bedday; -bdi**) 1. Hebed noqosho. 2. *ld* **hebdi.**
**hebednimo** *m.dh* Hebed ahaansho.
**hebel** *m.l* Qof aan la aqoon magaciisa ama aan la doonayn in la sheego.
**heblaa** *m.dh ld* **heblaayo.**
**heblaayo** *m.dh* Haweeney aan magaceeda la aqoon ama aan la doonayn in la sheego. *ld* **heblaa.**
**hed** *m.dh* Wax la cuno. *ld* **hąd (3).**
**hedo** *m.dh* Geeri.
**hee** *fk.* Erey “ku maqlay” ka dhigan oo qofka loo yeeraa yiraahdo. *ld* **heeh.**
**heec¹** *m.l* Itaaldarro ka muuqata dad ama xoolo ay baahi, cudur, iwm hayso.
**heec²** *f.mg1* (**-cay, -cday**) Dad ama xoolo, itaal darro awgeed la luudid.
**heecid** *m.f.dh eeg* heec².
**heeco** *m.dh* (**-ooyin**, *m.l*) Nayl rajo ah.
**heed** *m.dh* Nooc badarka ka mid ah oo miro yaryar leh.
**heedaddaamid** *m.f.dh eeg* heedaddaan². *ld* **heedaddaan¹.**
**heedaddaan¹** *m.l* 1. Socod tartiib ah oo qof wareersani socdo. 2. *ld* **heedaddaamid.**
**heedaddaan²** *f.mg1* (**-aamay, -aantay; -aami**) Si wareer ku jiro tartiib ugu socosho.
**heedhe** *fk. ld* **hee.**

**heeg** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Neef lug hore iyo lug dambe iskaga xirid.
**heegaheego** *m.dh ld* **heekaheeko.**
**heegan¹** *m.l/dh* 1. Col yar oo col weyn dib u reeba; raacdareeb. 2. Wax diyaar ah. 3. *ld* **heegmid.** *ld* **heeggan¹.**
**heegan²** *f.mg1* **(-gmay, -gantay; -gmi)** 1. Wax heegan ahaansho. 2. Wax diyaar ahaansho.
**heegan³** *f.mg4* **(-gnaa, -gnayd)** Wax la heegay ama heegan ahaansho. *ld* **heeggan².**
**heeggan¹** *m.l ld* **heegan¹.**
**heeggan²** *f.mg4* **(-gnaa, -gnayd)** *ld* **heegan³.**
**heegganaan** *m.dh ld* **heegnaan.**
**heegganaansho** *m.l/dh ld* **heegnaan.**
**heegid** *m.f.dh eeg* heeg.
**heegmid** *m.f.dh eeg* heegan². *ld* **heegan¹.**
**heegnaan** *m.f.dh eeg* heegan³. *ld* **heegganaan, heegganaansho, heegnaan-sho.**
**heegnaansho** *m.l/dh ld* **heegnaan.**
**heego** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Daruurta saymaha da'aya ka korreysa oo aan weli di'in..
**heehaab¹** *m.l ld* **heehow¹.**
**heehaab²** *f.mg1* **(-bay, -btay)** *ld* **heehow².**
**heehaabid** *m.f.dh eeg* heehow². *ld* **heehow¹.**
**heehow¹** *m.l* Sabbeynta wax fudud biyo dushooda ama hawada dhexdeeda dul sabbeeyaan. *ld* **heehaabid.**
**heehow²** *f.mg1* **(-haabay, haabtay; -haabi)** Wax fudud biyo, hawo iwm dul sabbayn. *ld* **heehaab².**
**heekaheeko** *m.dh* Wax heegan ah. *ld* **heegaheego.**
**heel¹** *m.l* 1. Meel, ood, buuro iwm ay ku wareegsanyihiin. 2. Agagaar.
**heel²** *m.dh* Hoore yar oo weel salkiisa ku haray.
**heelad** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** 1. Sabo. 2. Buur dhaadhaceed oo gabbaad laga dhigto. 3. *ld* **heelasho.**
**heelasho** *m.f.dh eeg* heelo. *ld* **heelad.**
**heeli** *m.l* Miraha higlaha oo bislaaday.
**heellan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Qof wax u dhega nugul ahaansho. 2. Qof wax u diyaar ah ahaansho. *ld* **heelloon.**
**heellanaan** *m.f.dh eeg* heellan. *ld* **heellanaansho, helloonaan, helloonaan-sho.**
**heellanaansho** *m.l/dh ld* **heellanaan.**
**heello** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Nooc heesaha jacaylka ah ka mid ah oo waayadii hore la qaadi jirey.
**heelloon** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **heellan.**
**heelloonaan** *m.dh ld* **heellanaan.**
**heelloonaansho** *m.l/dh ld* **heellanaan.**
**heelo** *f.mg3* **(-eeshay, -eelatay)** Wax ku dhowaasho.
**heemaal** *m.l* 1. Dhiil la culay oo caano lagu garooriyey marka laga shubo murudka ku hara. 2. Qaab wanaagsan oo wax leeyihiin. 3. *(-lo, m.dh)* Agagaar.
**heemaar** *m.l* 1. Budo yar oo lagu bitiyo subag la shiilayo si xantadu hoos u degto. 2. Heerka uu sameeyo dareere weel ku jira. 3. Hoore yar oo weel salkii ku jira.
**heemaari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax heensasho.
**heemaarin** *m.f.dh eeg* heemaari.
**heemaarsad** *m.l ld* **heemaarsasho.**
**heemaarsasho** *m.f.dh eeg* heemaarso. *ld* **heemaarsad, heemaarsi.**
**heemaarsi** *m.l ld* **heemaarsasho.**
**heemaarso** *f.g3* **(-saday, -satay)** 1. Wax heensasho. 2. Wax dufan ka qaadasho.
**heemasho** *m.f.dh eeg* heemo.
**heemi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax ilaa dhibicda ugu dambaysa cabbid; gorori. 2. Wax heen ka qaadid.
**heemin** *m.f.dh eeg* heemi.
**heemo¹** *m.dh* Illin ama duuf aan layska tirin.
**heemo²** *f.mg3* **(-maday, -matay)** 1. Degid isu diyaarin. 2. Ku h.: wax ku soo uruurid.
**heen¹** *m.l* 1. Dufanka kor fuula fuudka, hilib la karinayo. 2. Hoore yar oo weel salkiis ku haray.
**heen²** *m.dh* Subagga fuudka ama maraqa.
**heensad** *m.l ld* **heensasho.**
**heensarraar** *m.l* **(-rro/ryo,** *m.dh***)** Tiirar gaagaaban, tarraarro leh oo aqalka guradiisa lagu mudo lana saaro duubashida iwm.
**heensasaar** *m.l* Alaab fardaha lagu qurxiyo.
**heensasho** *m.f.dh eeg* heenso. *ld* **heensad, heensi, hiinsad, hiinsasho, hiinsi.**
**heensayn** *m.f.dh eeg* heensee.
**heensaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Faras heense la saaray ahaansho.
**heense** *m.l* **(-sayaal,** *m.l/dh***)** Inta fardaha la saaro kolka la fuulayo (koore, xakame iwm).
**heensee** *f.g2* Faras heense saarid.
**heenseysnaan** *m.f.dh eeg* heenseysan. *ld* **heenseysnaansho.**
**heenseysnaansho** *m.l/dh ld* **heenseyanaan.**
**heensi** *m.l ld* **heensasho.**
**heenso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Hoore ilaa dhibicda ugu dambaysa gororsasho. *ld* **hiinso.**
**heer tirobeel yare** *m.l ld* **tirobeed yare.**
**heer¹** *m.l* **(-rar,** *m.l***)** 1. Dareere weel lagu shubay raadka uu reebo. 2. Jago; derejo.
**heer²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Wax goyn. 2. Wax heeraar ku samayn.

**heeraab** *m.l* (**-bo,** *m.l*) Docda hoose ee doonyaha tiir dheer oo ku yaal oo isu haya, shalmaankuna madaxa hoose ku hayo.
**heeraar¹** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) 1. Timo wareeg ah oo gabdhaha aan weli qaan gaarin loogu reebo madaxa. 2. Ood iwm oo meel ku wareegsan.
**heeraar²** *f.g1* (**-ray, -rtay**) 1. Gabar yar oo aan weli qaangaarin, iyadoo food loo reebayo dhalada ka xiirid. 2. Ood iwm meel ku wareejin.
**heeraaran** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) 1. Wax heeraar loo yeelay ahaansho (gabar). 2. Ood iwm meel ku wareegsan.
**heeraarasho** *m.f.dh eeg* heeraaro.
**heeraarid** *m.f.dh eeg* heeraar².
**heeraarnaan** *m.f.dh eeg* heeraaran. *ld* **heeraarnaansho.**
**heeraarnaansho** *m.l ld* **heeraaran.**
**heeraaro** *f.g3* (**-rtay, -ratay**) Heeraar samaysasho.
**heeran¹** *m.l.kh ld* **heerin.**
**heeran²** *f.mg1* (**-rmay, -rantay; -rmi**) 1. Wax la jaray noqosho. 2. Heerin u safrid.
**heeran³** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Wax la jaray ahaansho.
**heer-badeed** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) (*juqr.*) Heerka baddu haddii aaney jirin mowjado, hirar ama haraaci.
**heer-dhul** *m.l* (*fiis.*) Xaalad tamareedka neg, uguna hoose, ee molikiyuul, atam ama bu'. Tusaale ahaan, marka elektaroonka atamka hydaroojin ugu dhow bu'da, ayaa heerka tamarta atamka haydaroojin ugu hooseeyaa. Taas ayaa ah heer dhulka atamka.
**heer-diirane** *m.l* (*xis.*) Inta jeer ee la sammeeyo xigsinaynta.
**heerid** *m.f.dh eeg* heer².
**heerin** *m.l.kh* H. ah: gabdho in la guursado darteed isu raaca oo dalka u mara. *ld* **heeran¹.**
**heerkul** *m.l* (**-lyo/-lo,** *m.l/dh*) (*fiis.*) Garaadaha kulka shay, inta baddanna waxaa lagu cabbiraa qiyaasta garaadaha santigiraydh (selsis) ama qiyaasta fahranhayt ama waxa lagu qiyaasaa heerkulbeeg.
**heerkul qiirqiir** *m.l* (*fiis.*) Heerkulka heer ka sareeya, aanay neefi ku hooroobeyn, xataa haddii la kordhiyo cadaadiska saaran.
**heerkulbeeg** *m.l* (**-gyo,** *m.dh*) (*fiis.*) Aalad loo isticmaalo qiyaasta heerkulka badanaa iyada oo isbeddelayo mugga meerkuriga ama isbiirada ku jirta dhuun quraarad ah oo dabo wareegsan leh. *ld* **heerkulbeege.**
**heerkulbeege** *m.l ld* **heerkulbeeg.**
**heermid** *m.f.dh eeg* heeran².
**heernaan** *m.f.dh eeg* heeran³. *ld* **heernaan-sho.**
**heernaansho** *m.l/dh ld* **heernaan.**
**heer-suge** *m.l* (**-gayaal,** *m.l/dh*) (*xis.*) Tirada dhinac u taxyada ama joog u taxyada ee ku jira sugaha.
**heer-tamar** *m.dh* (*kiim.*) (Atam). Dhiska elektarooneed ee tilmaamaya sida elektaroonada ku gadaaman bu'du u habaysanyihiin, gaar ahaan heertamarrada ay ku sugan yihiin. Elektaroon kasta waxa xaaladdiisa. Lagu asteeyaa afarta tiro kuwaantam.
**heer-tamar electaroon** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) (*kiim.*) Kuwantamka ugu muhimsan tiradiisa n waxay soo saarta heerka ugu muhimsan ee tamarta, waxayna leedahay qiimaha 1, 2, 3 iwm (markastoo tirada badato, elegtoroonku wuu ka sii fogaadaa bu'da).
**heertamarta-k** *m.dh eeg* atam.
**heertis** *m.l* Summad: Hz. Halbeegga Caalamiga ee rakaadka loona qeexo rakaadka fafaalo kaleed oo leh kal hal seken ah.
**heer-xood** *m.l* (**-rar xood,** *m.l*) Darajada isle'egta u taagan xood ama dul.
**heeryee** *f.g2* (**-yeeyay, -yeysay**) Wax heeryo saarid. *ld* **reeryee.**
**heeryeyn** *m.f.dh eeg* heeryee. *ld* **reeryeyn.**
**heeryeysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax heeryo la saaray ahaansho. *ld* **reeryeysan.**
**heeryeysnaan** *m.f.dh eeg* heeryeysan. *ld* **heeryeysnaansho, reeryeysnaan, reeryeysnaansho.**
**heeryeysnaansho** *m.l/dh ld* **heeryeysnaan.**
**heeryo** *m.dh* Rarada awrka kolka la rarayo dusha laga saaro. *ld* **reeryo.**
**hees¹** *m.l/dh* (**-so,** *m.l*) Tix hab dhisan leh oo lagu luuqeeyo.
**hees²** *f.mg1* (**-say, -stay**) Hees qaadid.
**heesaa** *m.l* (**-aayaal,** *m.l/dh*) Qof heesta ku luuqayn yaqaana.
**heesaannimo** *m.dh* Heesaa ahaansho.
**heeshi** *m.l* Barwaaqo.
**heesid** *m.f.dh eeg* hees².
**heetayn** *m.f.dh eeg* heetee.
**heetee** *f.g2* (**-eeyay, -eeysay**) Si wareeg ah u safasho (dad).
**heeti** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) 1. Xarrago la liicliicid. 2. *ld* **hiti.**
**heetin** *m.f.dh* 1. *eeg* heeti. 2. *ld* **heetis.**
**heetis** *m.l ld* **heetin (2).**
**heeto** *m.dh* Saf wareegsan oo dad ah.
**hegtar** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Cabbir beereed u dhigma boqol mitir oo isku wareeg ah.

**hel** *f.g1* (**-elay, -eshay**) Wax lumay arkid.
**helengayn** *m.f.dh eeg* helengee.
**helengee** *f.g2* (**-geeyay, -geysay**) Nafley helengo la dhicid.
**helengo** *m.dh* Dhenged.
**helid** *m.f.dh eeg* hel.
**helikobtar** *m.l/dh* (**-rro,** *m.l/dh*) Nooc ka mid ah diyaaradaha oo qumaati u kaca.
**helli** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Neef irmaan canug uu dhalay si uu u godliyo ku sii dayn.
**hellin** *m.f.dh eeg* helli. *ld* **hellis.**
**hellis** *m.l ld* **hellin.**
**helloon** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax la heli karo ahaansho.
**helloonaan** *m.f.dh eeg* helloon. *ld* **helloonaansho.**
**helloonaansho** *m.l/dh ld* **helloonaan.**
**hengel¹** *m.l* Dibibiro; buurnaan. *ld* **hingil¹.**
**hengel²** *m.dh ld* **hangal².**
**her** *m.dh* (**-ro,** *m.l*) 1. Riyo ama ido ku nool degaan aysan u dhalan. 2. Nooc idaha ama riyaha ka mid ah oo baryari u dhashay.
**hergal¹** *m.l ld* **hargal¹.**
**hergal²** *f.mg2* (**-galay, -gashay**) *ld* **hargal².**
**hergalid** *m.dh ld* **hargalid.**
**hergalmo** *m.dh ld* **hargal¹.**
**hergeb** *m.l ld* **hargab¹.**
**hergebsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **har-gabsan.**
**hergebsanaan** *m.dh ld* **hargabsanaan.**
**hergebsanaansho** *m.l ld* **hargabsanaan.**
**hergeli** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **hargali.**
**hergelin** *m.dh ld* **hargelin.**
**hergelis** *m.dh ld* **hargelin.**
**herin¹** *m.dh/l* Qof soo dhammaystay tababbarka xeeladaha ugaarsiga oo heri-noobay.
**herin²** *m.dh.u* Koox ugaarsato ah oo bahowday oo xeer iyo xeeladba wadaagta.
**her-isle'eg-xigsineed** *m.l* (**-rar ...,** *m.l*) (*xis.*) Heerka diiranaha ugu sarreeya ee ku jira isle'eg xigsineed.
**herso** *f.g3* (**-saday, -satay**) *ld* **harso.**
**hertamid** *m.dh ld* **hardamid.**
**hertan¹** *m.l ld* **hardamid.**
**hertan²** *f.mg1* (**-amay, -antay; -ami**) *ld* **hardan².**
**herti¹** *m.l ld* **hardi¹.**
**herti²** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **hardi².**
**hertin** *m.dh ld* **hardiyid.**
**heshii** *f.mg2* (**-iiyay, -iisay**) La h.: qof arrin ku raacid.
**heshiin** *m.f.dh eeg* heshii. *ld* **heshiis.**
**heshiis** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) 1. Isku raacidda arrin go'aankeed la isku raaco. 2. *ld* **heshiin.**
**heshiisii** *f.g2* (**-iiyay, -iisay**) Dad heshiis ka dhex dhalin.
**heshiisiin** *m.f.dh eeg* heshiisii.
**hey'ad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Maamul xafiis iyo shaqaale u gaar ah leh; wakaalad. *ld* **hay'ad.**
**heyl** *m.l ld* **hayl.**
**heyr** *m.l* Shiir; shohor.
**heys** *m.l* H. ah: kurus in yar dhan u janjeera.
**hib** *m.dh.sh.r* Cod lagu muujiyo wax ilaa qarka la buuxiyo.
**hibaaq** *m.l* 1. Ubax udgoon. 2. Udgoon.
**hibasho** *m.f.dh eeg* hibo².
**hibee** *f.g2* (**-beeyay, -beysay**) Wax, hibo u bixin.
**hibeyn** *m.f.dh eeg* hibee.
**hibitiq¹** *m.l* 1. Daadashada hoore dhibic-dhibic uga daato wax; hibiiriq. 2. *ld* **hibitiqid.**
**hibitiq²** *f.mg1* (**-qay, -qday**) Hoore dhibic-dhibic u soo dhicid.
**hibitiqid** *m.f.dh eeg* hibitiq². *ld* **hibitiq¹ (2).**
**hibnoosis** *m.l* (*daaw.*) Xaalad hurdo ahaaneed ee lagu sameeyo sida badan qof u jenjera duufsashada iyo xasuusta dhacdooyinkii hore; waxaana sameeya qof xeeladda hibnoosiga yaqaan (hypnotist).
**hibo¹** *m.dh* Deeq aan dan gaar ah laga lahayn oo cid la siiyo.
**hibo²** *f.g3* (**-btay, -batay**) Dhacdo la dhibsado dib u xasuusasho.
**hiddarraac¹** *m.l* 1. Baaridda dad ama xoolo meesha asalkoodu ka soo jeedo la raadiyo. 2. Qof ku dhaqma caadooyinka soo jireenka ah ee dadkiisa. 3. *ld* **hiddarraacid.**
**hiddarraac²** *f.g/mg1* (**-cay, -cday**) 1. *(f.g)* Dad ama xoolo abkood iyo isirkood baarid. 2. *(f.mg)* Dad iyo xoolo firkood raacid.
**hiddarraacid** *m.f.dh ld* **hiddarraac¹ (3).**
**hidde** *m.l* Soo yaal fil weyn oo la iska dhexlo oo ummad gaar ahi leedahay. *ld* **hiddo.**
**hiddiwaale** *m.l* 1. *ld* **hirimmaale.** 2. Qof dadka been ku maaweeliya.
**hiddo** *m.l* (**-ooyin,** *m.l*) *ld* **hidde.**
**hiddo-barasho** *m.dh* (*baay.*) Laan ka mid ah cilmiga bayoolojiga oo ku shuqul leh barashada hiddaha iyo kala duwanaanshaha.
**hiddo-barasho tirada dadka** *m.l* (*baay.*) Barashada filiqsanaanta, dhaxlidda, kala duwananshaha koox noole ah oo isku sinji ah.
**hiddo-sheeg** *m.l* (**-gyo,** *m.dh*) (*baay.*) Samayska hiddo-side ee noole, taa waxa loola jeedaa isku darka aliilada uu leeyahay.
**hiddoside** *m.l* (**-dyaal,** *m.l/dh*) (*baay.*) Halbeeg hidde oo ka kooban DNA. H. waxa loo

qeexi karaa in uu yahay dhererka ugu gaaban ee koromosoom kaas oo aan la jejibin karin, ama mari karo dhalan geddis-hiddoside; labada halbeegba waxa loo garan karaa hal lammaane oo sal u ah taxanaha niyukliyootaydhka, kaas oo sameeya DNA.

**hididdiilo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Filasho la fisho wax la sugayey. *ld* **yididdiilo.**

**hidin** *m.dh* Kartida loo yeesho wax bixinta.

**hifasho** *m.f.dh eeg* hifo.

**hifo** *f.mg3* **(-ftay, -fatay)** Dhacdo hore ka eed sheegasho.

**hig** *m.dh.sh.r* Cod lagu muujiyo buuxidda.

**higaag**[1] *m.l* 1. Suun ama xarig weelasha qaarkood lagu dhuujiyo si aysan u furmin. 3. Dibbiro, fuur.

**higaag**[2] *f.g1* **(-gay, -gtay)** Suun weel ku dhuujin.

**higaagad** *m.l ld* **higaagasho.**

**higaagan**[1] *f.mg1* **(-gmay, -gantay; -gmi)** Wax fuursan ama dibbirsan noqosho.

**higaagan**[2] *f.mg4* **(-gnaa, -gnayd)** 1. Wax higaag ku xiran ahaansho. 2. Wax fuursan ahaansho.

**higaagasho** *m.f.dh eeg* higaago. *ld* **higaagad.**

**higaagid** *m.f.dh eeg* higaag[2].

**higaagmid** *m.f.dh eeg* higaagan[1].

**higaagnaan** *m.f.dh eeg* higaagan[2]. *ld* **higaagnaansho.**

**higaago** *f.g3* **(-gtay, -gatay)** Weel higaag ku dhuujisasho

**higgaad** *m.dh* Ku dhawaaqidda ama qoridda xuruufta erey ka koobanyahay. *ld* **hikaad, hingaad.**

**higgaadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Xuruufta erey ka koobanyahay qorid ama ku dhawaaqid. *ld* **hikaadi.**

**higgaadin** *m.f.dh eeg* higgaadi. *ld* **higgaadis, hikaadin, hikaadis, hingaadin, hingaadi**

**higgaadis** *m.l ld* **higgaadin.**

**higgasho** *m.dh ld* **hingood.**

**higgo**[1] *m.dh ld* **hingo**[1]**.**

**higgo**[2] *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** *ld* **hingo**[2]**.**

**higgoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** *ld* **hingoo.**

**higgood** *m.l ld* **hingood.**

**higil** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** Muuqaal meel fog laga arko oo aan la sixi karin waxa uu yahay.

**higley** *m.l ld* **higlo.**

**higlo** *m.dh* Geed dhirta waaweyn ka mid ah oo aan qodax lahayn, weligiis cagaaran, miro la cunana leh. *ld* **higley.**

**higsasho** *m.f.dh eeg* higso.

**higso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Si degdegsiinyo leh, wax horay u tegey u tiigsasho.

**hiif**[1] *m.l* Ereyo huruuf ku jiro oo loo jeediyo cid aan la jeclayn. *ld* **huuf**[1]**.**

**hiif**[2] *f.g1* **(-fay, -ftay)** Ereyo huruuf ku jiro cid aan la jeclayn u jeedin. *ld* **huuf**[2]**.**

**hiifid** *m.f.dh eeg* hiif[2]. *ld* **huufid.**

**hiig** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Harag, suun iwm hiige ku xoqid.

**hiigasho** *m.f.dh eeg* hiigo.

**hiige** *m.l* **(-gayaal,** *m.l/dh***)** Qori, bir iwm oo hargaha, saamaha iwm lagu jilciyo.

**hiigid** *m.f.dh eeg* hiig.

**hiigo** *f.g3* **(-gtay, -gatay)** Meel isku xoqid (xoolo)

**hiihiile** *m.l* Mariid waabaayo daran leh.

**hiijo** *m.dh* Nac iyo colaad ku dhalata qof wax la gaarsiiyo.

**hiil** *m.dh* Digo xoolaad oo uruurtay.

**hiil**[1] *m.l* Taageero la siiyo laba qof ama ka badan oo wax isku haysta midkood. *ld* **hiillo.**

**hiil**[2] *f.mg1* **(-lay; -iishay)** *ld* **hiili.**

**hiilee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** Dab iwm hiil ku shubid.

**hiileyn** *m.f.dh eeg* hiilee.

**hiileysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la hiileeyay ahaansho.

**hiileysasho** *m.f.dh eeg* hiileyso.

**hiileysnaan** *m.f.dh eeg* hiileysan. *ld* **hiileysnaansho.**

**hiileysnaansho** *m.l ld* **hiileysnaan.**

**hiileyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Dab iwm hiil ku shubasho.

**hiilgurasho** *m.f.dh eeg* hiilguro.

**hiilguro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** Meel dhow u guurid.

**hiili** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Qof, qof kale uga danaanin. *ld* **hiil**[2]**, hiilli.**

**hiilid** *m.f.dh ld* **hiilin.**

**hiilin** *m.f.dh eeg* hiili. *ld* **hiilid, hiilis, hiillin, hiillis.**

**hiilis** *m.l ld* **hiilin.**

**hiiliyam** *m.l* (*kiim.*) Neef hal atamle ah oo midab aan lahayn; xubinta ugu horreysa neefaha wahsada (ururka 0 ee tusaha kalgalka curiyayaasha).

**hiilley** *m.dh* Meesha ay sagaaradu si joogto ah ugu saxarooto.

**hiilli** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** *ld* **hiili.**

**hiillin** *m.dh ld* **hiilin.**

**hiillis** *m.l ld* **hiilin.**

**hiillo** *m.dh ld* **hiil**[1]**.**

**hiilyam** *m.l* (*kiim.*) Mid ka mid ah neefaha naadirka ah ee ku jira hawada, dhammaantood waxay ka koobanyihiin boqolkiiba .01 ee hawada qallalan; xaddiga hiiliyam mid buu ka yahay 200,000.

**hiimammow** *m.l* Waqtiga ay kala guurayaan habeenka iyo maalintu ee aan indhuhu si fiican wax u arkin. *ld* **himahiime, himhimmow, huumammow.**

**hiimammowsad** *m.l ld* **hiimammowsasho.**

**hiimammowsasho** *m.f.dh eeg* hiimammow-so. *ld* **hiimammowsad, himammowsi, huumammowsad, huumammowsi**

**hiimammowsi** *m.l ld* **hiimammowsasho.**

**hiimammowso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Wax arki waayid. *ld* **huumammowso.**

**hiimo** *m.dh* (*kiim.*) Molikiyuul bir ka kooban, kaas oo ugu xidhan borotiinnada sida kooinsaymyada ama kooxo falgallada dedjiya si ay u sameeyaan hiimoboro-tiinno.

**hiimofiiliya** *m.dh* (*daaw.*) Astaan ama cudur lagu yaqaanno labka, kaas oo awoodda xinjirowda dhiigga ay ka maqantahay.

**hiimoglobiin** *m.l* (*c.nafl.*) Mid la mid ah koox borotiinno ah oo wareegsan oo badanaaba laga helo xayawaanka iyada oo loo adeegsado inay qaadaan ogsajinta dhiigga.

**hiindo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Hooyo.

**hiinraac** *m.l* **(-cyo,** *m.dh***)** Qof si fudud u rumaysta hadallada naca iyo diradiruhu ku jiro.

**hiinraag[1]** *m.l ld* **hinraag[1].**

**hiinraag[2]** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Wax meel tuuran noqosho (alaab). *ld* **hinraag[2].**

**hiinraagid** *m.dh* Wax meel tuuran ahaansho (alaab). *ld* **hinraagid.**

**hiinsad** *m.l ld* **heensasho.**

**hiinsasho** *m.dh ld* **heensasho.**

**hiinsi** *m.l ld* **heensasho.**

**hiinso** *f.g3* **(-saday, -satay)** *ld* **heenso.**

**hiiqley** *m.dh ld* **xiiqley.**

**hiir** *m.dh* 1. Arooryo hore. 2. Salxanyo dhaadheer. *ld* **hiiro.**

**hiirammaal[1]** *m.l* Maalidda xoolaha subax hore intaysan qorraxdu soobixin la maalo.

**hiirammaal[2]** *f.g1* **(-lay, -shay)** Xoolo intaysan qorraxdu soo bixin maalid.

**hiirammaalid** *m.f.dh eeg* hiirammaal[2]. *ld* **hiirammaalis.**

**hiirammaalis** *m.dh ld* **hiirammaalid.**

**hiireysad** *m.l ld* **hiireysasho.**

**hiireysasho** *m.f.dh eeg* hiireyso. *ld* **hiireysad, hiireysi.**

**hiireysi** *m.l ld* **hiireysasho.**

**hiireyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Arooryo hore kallihid.

**hiiro** *m.dh ld* **hiir.**

**hiirtaayo** *m.dh* Xusuusashada ama gocoshada dhib hore u dhacay. *ld* **hiitaanyo.**

**hiitaanyo** *m.dh ld* **hiirtaayo.**

**hijra** *m.dh ld* **hijro.**

**hijro** *m.dh* Dhibaato dhacday awgeed oo meel laga tago. *ld* **hijra.**

**hikaad** *m.dh ld* **higgaad.**

**hikaadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **higgaadi.**

**hikaadin** *m.dh ld* **higgaadin.**

**hikaadis** *m.l ld* **higgaadin.**

**hil[1]** *m.l* **(-lal,** *m.l***)** 1. Boqol siib oo caw ah oo isku xiran. 2. Meel jiq ah oo webiga jiinkiisa ah. 3. Suuman ama xargo lagu xiro weelasha. 4. In culays ah oo nafley mar qaadi karto (h.kiisa, h.keeda). 5. Jawaan, derin iwm oo dhowraarin looga dhigo qarbadka la dhaansado.

**hil[2]** *f.g/mg1* **(-ilay, -ishay)** 1. *(f.g)* Weel xarig, suun iwm afka kaga dhuujin. 2. *(f.g)* Wax dhowraarin u yeelid. 3. *(f.mg)* Ku h.: gaadiid wax uu qaadi karo saarid.

**hilaad** *m.dh* Wax aan tiradoodu sugnayn.

**hilaadi** *f.g1/2* **(-iyay, -iday/isay; -iyi)** 1. Wax qiyaastooda malayn. 2. Wax odorosid (roob).

**hilaadin** *m.dh ld* **hilaadiyid.**

**hilaadis** *m.l ld* **hilaadiyid.**

**hilaadiyid** *m.f.dh eeg* hilaadi. *ld* **hilaadin, hilaadis.**

**hilan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** 1. Wax hil lagu xiray ahaansho (weel). 2. Wax tankiisu u dhanyahay oo aan wax kale qaadi karin ahaansho (gaadiid).

**hilasho** *m.f.dh eeg* hilo[2].

**hilay** *m.l* 1. Xarig weel lagu hilo. 2. *(-yo, m.dh)* Derin yar oo duug ah. 3. *(-yo, m.dh)* Callaal caw ka samaysan oo timirta lagu rito.

**hilbawadaag[1]** *m.l* Xiriir qaraabannimo.

**hilbawadaag[2]** *m.dh.u* Dad xiriir qaraaban-nimo ka dhexeeyo. *ld* **hilbawadaageen.**

**hilbawadaageen** *m.l ld* **hilbawadaag[2].**

**hilbee** *f.g2* **(-beeyay, -beysay)** 1. Wax cad-cad u googoyn. 2. Neef qalid. 3. Qof tumid ilaa uu jilco.

**hilbeyn** *m.f.dh eeg* hilbee.

**hilbeysad** *m.l ld* **hilbeysasho.**

**hilbeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax tumid lagu jilciyey ahaansho.

**hilbeysasho** *m.f.dh eeg* hilbeyso. *ld* **hilbeysad, hilbeysi.**

**hilbeysi** *m.l ld* **hilbeysasho.**

**hilbeysnaan** *m.f.dh eeg* hilbeysan. *ld* **hilbeysnaansho.**

**hilbeysnaansho** *m.l/dh ld* **hilbeysnaan.**

**hilbeyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** 1. Neef qalasho. 2. Nafley naaxid.

**hile** *m.l* Xarig aan dheereyn oo xababka lagu raro marka la dhaansho.

**hilib** *m.l* (**-lbo,** *m.l*) Jiirta iyo baruurta ka baxda oogada nafleyda.
**hilibcinjir** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Dhiig fariistay dhaawac awgiis.
**hilibcune** *m.l* (**-nayaal,** *m.l/dh*) (*c.nafl.*) Xayawaan quuta cunto ka timid xayawaan. Hilib cunayaashul waxay leeyihiin ilko fiiqfiiqan oo si fiican u jar jari kara hilibka. Tusaale: libaaxa.
**hilibdalqe** *m.l* Hilib yar oo dhuuban oo dalqada korkeeda ka soo laallaada. *ld* **hilibdalqo.**
**hilibdalqo** *m.dh ld* **hilibdalqe.**
**hilible** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) 1. Qof hilibka ka ganacsada; kawaanle. 2. Kawaan.
**hiliblee** *f.g2* (**-leeyay, -leysay**) Hilib ka ganacsasho.
**hilibleyn** *m.f.dh eeg* hiliblee.
**hilibsafan** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Dildillaac cirbaha dadka yeeshaan. *ld* **safan.**
**hilibtahan** *m.l.kh* Qof hilibka aad u cuno. *ld* **hilibyahan.**
**hilib-ure** *m.l* (**-rayaal,** *m.l/dh*) Hilib ku yaal sarcanyaha iyo kilkilooyinka xoolaha.
**hilibyahan** *m.l.kh ld* **hilibtahan.**
**hilid** *m.f.dh eeg* hil².
**hilif** *m.l/dh* (**-fyo,** *m.l/dh*) 1. Cad yar oo maro, derin, raar iwm oo duug ah. 2. Ruux bar yar.
**hilin** *m.l* (**-immo/-nno,** *m.dh*) Waddo ay samaysay cagta dadka ama xoolaha.
**hillaab** *m.dh ld* **hullaabid.**
**hillaabad** *m.l ld* **hullaabasho.**
**hillaabasho** *m.dh ld* **hullaabasho.**
**hillaabid** *m.dh ld* **hullaabid.**
**hillaabo** *f.g3* (**-btay, -batay**) *ld* **hullaabo.**
**hillaac¹** *m.l* (**-cyo,** *m.dh*) Iftiin xoog leh oo daruuraha isku dhaca ay bixiyaan waqtiga roobka.
**hillaac²** *f.mg1* (**-cay, -cday**) Daruuro isku dhacay iftiin bixin.
**hillaacid** *m.f.dh eeg* hillaac².
**hillow** *f.g1* (**-oobay, -owday; -oobi**) *ld* **hullow.**
**hilmaamid** *m.dh ld* **halmaamid.**
**hilmaan¹** *m.l ld* **halmaamid.**
**hilmaan²** *f.g1* (**-aamay, -aantay; -aami**) *ld* **halmaan².**
**hilmaansii** *f.lg2* (**-iiyay, -iisay**) *ld* **halmaansii.**
**hilmaansiin** *m.dh ld* **halmaansiin.**
**hilnaan** *m.f.dh eeg* hilan. *ld* **hilnaansho.**
**hilnaansho** *m.l/dh ld* **hilnaan.**
**hilo¹** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Webiga meelaha xooluhu biyaha ka cabbaan.
**hilo²** *f.g/mg. 3* (**-ishay, -ilatay**) 1. *(f.g)* Weel afkiisa xarig ku dhuujisasho si aan wax uga daadan. 2. *(f.mg)* Ku h.: gaadiid xamuul culus saarasho.
**hiloobid** *m.f.dh eeg* hilow².
**hilow¹** *m.l* Dareen jacayl ku jiro oo qof ama meel loo qabo.
**hilow²** *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) Xiiso qof ama meel u qabid.
**hilqad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) 1. Biro sida faraatiga u galgaloolan oo daahyada iyo qoriga lagu xirayo isku haya. 2. Dhegaha dumarku ay qaataan middood. 3. Fadhi dad badan si wareeg ah u fadhiyaan. 4. Summad xoolaha lagu dhigo.
**himahiime** *m.l ld* **hiimammow.**
**himbiriirsad** *m.l ld* **himbiriirsasho.**
**himbiriirsasho** *m.f.dh eeg* himbiriirso. *ld* **himbiriirsad, himbiriirsi.**
**himbiriirsi** *m.l ld* **himbiriirsasho.**
**himbiriirso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Indho biniixin si wax aan si fiican u muuqan loo arko.
**himhimmow** *m.l ld* **himammow.**
**himil** *m.dh* Laamo la isku xirey oo wax lagu dhiso.
**himilaqaad** *m.l* Qof gaashaanqaad ah.
**himilayn** *m.f.dh eeg* himilee.
**himilee** *f.g2* (**-leeyay, -laysay**) Wax cabbirkooda ama qiyaastooda raadin.
**himilo** *m.dh* 1. Hawo; riyo. 2. Himmad galmo.
**himir** *m.dh* Geed-mirood, miro macaan, laf adag, oo fandhaallada, dhurayaasha iwm laga qoro. *ld* **hamir.**
**himise** *m.l* Iftiinka liciifka ah ee qorrax soo baxa iyo qorrax dhaca.
**himli** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax culayskooda qiyaasid.
**himlin** *m.f.dh eeg* himli.
**himmad** *m.dh ld* **himmo.**
**himmadjab¹** *m.l ld* **himmajab.**
**himmadjab²** *f.mg1* (**-bay, -btay**) *ld* **himmajab².**
**himmadjabid** *m.dh ld* **himmajabid.**
**himmadjabsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **himmajabsan.**
**himmadjabsanaan** *m.l/dh ld* **himmajabsanaan.**
**himmadjabsanaansho** *m.l/dh ld* **himmajabsanaan.**
**himmadjebi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **himma-jebi.**
**himmadjebin** *m.dh ld* **himmajebin.**
**himmadjebis** *m.l ld* **himmajebin.**
**himmajab¹** *m.l* Niyadxumo ku dhacda qof wax uu u hanweynyahay waayay. *ld* **himmadjab¹.**

**himmajab[2]** *f.mg1* **(-bay, -btay)** Qof wax uu u hanweynyahay waayey niyadxumo dareemid. *ld* **himmadjab[2].**

**himmajabid** *m.f.dh eeg* himmajab[2]. *ld* **himmadjabid.**

**himmajabsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax himmajabay ahaansho. *ld* **himmadjabsan.**

**himmajabsanaan** *m.f.dh eeg* himmajabsan. *ld* **himmadjabsanaan, himmadjabsanaansho, himmajabsanaa**

**himmajabsanaansho** *m.l/dh ld* **himmajabsanaan.**

**himmajebi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid himmadjab ku ridid. *ld* **himmadjebi.**

**himmajebin** *m.f.dh eeg* himmajebi. *ld* **himmadjebin, himmadjebis, himma-jebis.**

**himmajebis** *m.l ld* **himmajebin.**

**himmo** *m.dh* Niyad rabitaan oo wax loo hayo.

**himmoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Rabitaan galmo dareemid.

**himood** *m.f.l eeg* himmoo.

**hinaas[1]** *m.l* Masayr. *ld* **hinaaso.**

**hinaas[2]** *f.mg1* **(-say, -stay)** Masayr dareemid.

**hinaase** *m.l* **(-sayaal,** *m.l/dh*) 1. Hinaas. 2. Qof masayr badan.

**hinaasi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid masayr ku abuurid.

**hinaasid** *m.f.dh eeg* hinaas[2].

**hinaasin** *m.f.dh eeg* hinaasi[2].

**hinaaso** *m.dh ld* **hinaas[1].**

**hinaayo** *m.dh* Uurkutaallo.

**hindhis** *f.mg1* **(-say, -stay)** Hindhiso sii dayn.

**hindhisid** *m.f.dh eeg* hindhis.

**hindhiso** *m.dh* Neef kedis ah, xoog leh, wadata duuf oo laga sii daayo sanka iyo afka.

**hindis** *f.g1* **(-say, -stay)** Wax cusub oo aan hore u jirin abuurid.

**hindisaad** *m.dh* Abuuridda wax aan hore u jirin oo cusub la abuuro. *ld* **hindisid.**

**hindise** *m.l* **(-ayaal, ml./***m.dh*) 1. Wax cusub. 2. Himilo. *ld* **hindiso.**

**hindisid** *m.f.dh eeg* hindis. *ld* **hindisaad.**

**hindiso** *m.dh ld* **hindise.**

**hindisoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Wax gaaristood ku taamid.

**hindisood** *m.f.l eeg* hindisoo.

**hinfiriir** *m.l ld* **hanfariir.**

**hingaad** *m.dh ld* **higgaad.**

**hingaadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **higgaadi.**

**hingaadin** *m.dh ld* **higgaadin.**

**hingaadis** *m.l ld* **higgaadin.**

**hingasho** *m.dh ld* **hingood.**

**hingil[1]** *m.l ld* **hengel[1].**

**hingil[2]** *f.g1* **(-ilay, -ishay)** Dibbirid; is'afuufid.

**hingilan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax dibbirsan ahaansho.

**hingilid** *m.f.dh eeg* hingil[2].

**hingilnaan** *m.f.dh eeg* hingilan. *ld* **hingilnaansho.**

**hingilnaansho** *m.l/dh ld* **hingilnaan.**

**hingo[1]** *m.dh* Neef si xoog leh dhuunta dadka u soo marta oo qaarka sare dhaqaajisa. *ld* **higgo[1], hungo (2).**

**hingo[2]** *f.mg3* **(-gaday, -gatay)** *ld* **hingoo.**

**hingoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Higgo sii deyn. *ld* **higgo[2], higgoo, hingo.**

**hingood** *m.f.l eeg* hingoo. *ld* **higgasho, higgood, hingasho.**

**hinifsad** *m.l ld* **hinifsasho.**

**hinifsasho** *m.f.dh eeg* hinifso. *ld* **hinifsad, hinifsi.**

**hinifsi** *m.l ld* **hinifsasho.**

**hinifso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Dareere yar oo weel salkiisa ku jira ka laacid.

**hinji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax culus in yar kor u qaadid. 2. Culays weyn qaadid.

**hinjibiso** *m.dh* 1. Hayaamiso; hayoomiso. 2. Cudur hinjibisadu keento.

**hinjin** *m.f.dh eeg* hinji. *ld* **hinjis.**

**hinjis** *m.l ld* **hinjin.**

**hinjisasho** *m.f.dh eeg* hinjiso.

**hinjiso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Wax culus qaadasho.

**hinni** *m.l* **(-iyo,** *m.l/dh*) Meel dhirtu ku badantahay; jiq.

**hinnig** *m.l.kh* H. ah: qof gaaban, caato ah oo tabardaran.

**hinnigsan** *f.mg1* **(-naa, -nayd)** Qof hinnig ahaansho.

**hinnigsanaan** *m.f.dh eeg* hinnigsan. *ld* **hinnigsaanaansho.**

**hinnigsanaansho** *m.l/dh ld* **hinnigsanaan.**

**hinqad** *m.l ld* **hinqasho.**

**hinqasho** *m.f.dh eeg* hinqo. *ld* **hinqad.**

**hinqi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax taageero yar oo kicin kara, ama dhaqaajin kara siin.

**hinqin** *m.f.dh eeg* hinqi.

**hinqo** *f.mg3* **(-qaday, -qatay)** Kicid u hollasho.

**hinraag[1]** *m.l* 1. Cod weyn oo qof aad u jirran ka so baxa. 2. Cida libaaxa. *ld* **hiinraag[1].**

**hinraag[2]** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** 1. Qof aad u jirran cod weyn soo saarid. 2. Libaax ciyid. *ld* **hiinraag[2].**

**hinraagid** *m.f.dh eeg* hinraag[2].

**hintaaqayn** *m.dh ld* **hantaaqayn.**

**hintaaqee** *f.g2* **(-qeeyay, -qeysay)** *ld* **hantaaqee.**

**hintaaqo** *m.dh ld* **hantaaqo.**

**hintaaqoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** *ld* **hantaaqoo.**
**hintaaqood** *m.l ld* **hantaaqood.**
**hintifaay** *m.l* **(-yo,** *m.dh*) *ld* **hintifay.**
**hintifay** *m.l* **(-yo,** *m.dh*) Nooc dhurwaaga ka mid ah oo gaagaaban, madax buuran oo geela iyo xoolaha kaleba laaya. *ld* **hintifaay.**
**hiqhiq** *m.dh.sh.r* Oohin hag-hakasho leh oo hingada u eg; feerafuglo.
**hiqhiqlayn** *m.f.dh* hiqhiqlee. *ld* **hiqlayn, hiqlays.**
**hiqhiqlee** *f.mg2* **(-leeyay, -laysay)** Oohin hag-hakasho leh oo hingada u eg samayn. *ld* **hiqlee.**
**hiqlayn** *m.dh ld* **hiqhiqlayn.**
**hiqlays** *m.l ld* **hiqhiqlayn.**
**hiqlee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** *ld* **hiqhiqlee.**
**hir**[1] *m.l* **(-rar,** *m.l*) 1. Dhaqdhaqaaq biyaha baddu sameeyaan o heerkoodu kor iyo hoos ugu kaco. 2. Muuqaal fog ee caad, bad, buuro iwm ah. 3. Mowjadaha hawada ee baahiya codadka iyo muuqaallada; mowjad.
**hir**[2] *m.l* **(-rar,** *m.l*) (*fiis.*) Labid kaleed ee dhextaal ama dululaati. Marka uu hir socdo, garurka ayaa tamarta meel ka kexeeya, geeyana meel kale.
**hir**[3] *m.dh* Nafley bar yar oo buuralayda ku nool (ari).
**hir**[4] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Meel dheer ka soo muuqasho.
**hiraab** *m.dh* **(-bo,** *m.l*) 1. Saacadaha dambe ee habeenka inta aan waagu beryin. 2. Cuntada soonka ee la cuno habeenka saacadihiisa dambe inta aan waagu beryin.
**hiraabad** *m.l ld* **hiraabasho.**
**hiraabasho** *m.f.dh eeg* hiraabo. *ld* **hiraabad.**
**hiraabo** *f.mg3* **(-btay, -batay)** Suxuur cunid.
**hiraabood** *m.l* Habeenka qaybtiisa dambe intaysan qorraxdu soo bixin.
**hiraaci**[1] *m.l.kh* H. ah: biyo, war, weel iwm balli ka buuxsamaya.
**hiraaci**[2] *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Biyo fadhiya dhaqdhaqaaq yar samayn. 2. Balli, war, weel iwm biyo ka buuxsamid. *ld* **haraaci**[2]**.**
**hiraacin** *m.f.dh eeg* hiraaci[2]. *ld* **haraacin.**
**hiraahir**[1] *m.l* Neeftuur xooluhu sameeyaan marka ay qorrax kulul qabato. *ld* **haraahir**[1]**, haraanhir**[1]**, hiraanhir**[1]**.**
**hiraahir**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Nafley qorrax kulul qabatay neeftuur samayn. *ld* **haraahir**[2]**, haraanhir**[2]**, hiraanhir**[2]**.**
**hiraahirid** *m.f.dh eeg* hiraahir[2]. *ld* **haraahirid, haraanhirid, hiraanhirid.**
**hiraahirsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax hiraanhir hayo ahaansho (nafley). *ld* **haraahirsan, haraanhirsan, hiraan-hirsan.**
**hiraahirsanaan** *m.f.dh eeg* hiraahirsan. *ld* **haraahirsanaan, haraahirsanaansho, haraanhirsanaan**
**hiraahirsanaansho** *m.l/dh ld* **hiraahirsan-aan.**
**hiraanhir**[1] *m.l ld* **hiraahir**[1]**.**
**hiraanhir**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** *ld* **hiraahir**[2]**.**
**hiraanhirid** *m.dh ld* **hiraahirid.**
**hiraanhirsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **hiraahirsan.**
**hiraanhirsanaan** *m.l ld* **hiraahirsanaan.**
**hiraanhirsanaansho** *m.l/dh ld* **hiraahirsa-naan.**
**hirad** *m.l ld* **hirasho.**
**hirasho** *m.f.dh eeg* hiro. *ld* **hirad.**
**hirgal** *f.mg1* **(-alay, -ashay; -geli)** Hawl, shaqo iwm sidii loogu talaggalay u fulid.
**hirgeli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Hawl, shaqo iwm sidii loogu talaggalay u fulin.
**hirgelid** *m.f.dh eeg* hirgal.
**hirgelin** *m.f.dh eeg* hirgeli.
**hirid** *m.f.dh eeg* hir[3].
**hirig** *m.dh* Xidh, hawd, juq, jiq iwm oo marka la dhex maro, dadka iyo xoolaha maqaarkooda dhibaato soo gaarsiiya.
**hirimaddubbe** *m.l* Ciyaar hiddaha iyo dhaqanka ka mid ah, laga dheelo aroosyada laga ciyaaro degmada Boosaaso iyo agagaarkeeda.
**hirimmaale** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Nooc ciyaarta sayliciga ka mid ah, laga ciyaaro aroosyada lagana dheelo xeebaha badda cas. *ld* **hiddiwaale, hiyiwaale (2).**
**hiriq** *m.dh.sh.r* Cod lagu muujiyo hirqashada. Tus. "H. ka dheh".
**hirjab** *m.l* **(-byo,** *m.dh*) Xeebta meesha hirka baddu ku baab'o.
**hiro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** Ku h./u h.: cabsi, baahi iwm cid ula tegid si kaalmo looga helo.
**hirqad** *m.l ld* **hirqasho.**
**hirqan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof ama wax dheregsan ahaansho.
**hirqanaan** *m.f.dh eeg* hirqan. *ld* **hirqa-naansho.**
**hirqanaansho** *m.l/dh ld* **hirqanaan.**
**hirqasho** *m.f.dh ld* **harqasho.**
**hirqi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Qof wax ka dhergin. *ld* **harqi (3).**
**hirqin** *m.f.dh ld* **harqin.**
**hirqo** *f.mg3* **(-qaday, -qatay)** 1. Biyo weel ka buuxsasho. 2. Cunto ama biyo si aad ah uga dhergid. *ld* **harqo.**

**hirwo** *m.dh* Nooc ka mid ah ciyaaraha jaanta iyo jiibta leh oo dhaantada isku bahyihiin.
**histeeriya** *m.dh* (*daaw.*) Xaalad cudur maskaxeed oo astaamaheeda ugu waaweyn ay ka mid yihiin caadifad aan dagganeyn kalahadal, duufsasho u dabacsanaan iwm.
**histoogaraam** *m.l* (**-mmo,** *m.dh*) (*xis.*) Muujin garaafeedka ee 'data' kooxaysan, ama garaf bedeed leh ballacyo saamiggal la ah doorsoomaha ku yaalla dhidibka jiifa iyo rakaadyada ku yaalla dhidibka taagan.
**histooloji** *m.l* (*baay.*) Barashada nudaha noolayaasha iyada oo la adeegsanayo weyneyso.
**hitayn** *m.f.dh eeg* hitee.
**hitee** *f.g2* (**-teeyay, -taysay**) 1. Cid ka aargudasho. 2. Qof ceeb ka rogid.
**hiti** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Dhuti. *ld* **heeti (2).**
**hitin** *m.dh eeg* hiti. *ld* **heetin, heetis.**
**hitiq** *f.mg1* (**-qay, -qday**) Qof si tabar yari ku jirto u socosho.
**hitiqi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Nafley hitiq u socodsiin; luudin.
**hitiqid** *m.f.dh eeg* hitiq.
**hitiqin** *m.f.dh eeg* hitiqi. *ld* **hitiqis.**
**hitiqis** *m.l ld* **hitiqin.**
**hito** *m.dh* 1. Gudashada cid eed gashay laga guto. 2. Rogidda ceeb la iska rogo.
**hitrosaygas** *m.l* (*baay.*) Marka la sharxayo noole labo aliil oo kala duwan leh, kaas oo xukuma muuqaal gaar ah. Xaaladda muuqaalka nooluhu soo saaray waxay noqonaysaa mid ku xidhan aliilka shiiqiyaha ah.
**hiwaawir¹** *m.l* Shuruf.
**hiwaawir²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Urid.
**hiwaawirid** *m.f.dh eeg* hiwaawir².
**hiwaayad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Xiisaynta wax si gaar ah loo xiiseeyo.
**hiyi** *m.l* Laab; kal; qalbi; niyad.
**hiyikac¹** *m.l* Welwel iyo degganaan la'aan ku dhasha qof niyadda laga rabo awgeed. *ld* **hawakac¹, niyadkac¹, niyakac¹.**
**hiyikac²** *f.mg1* (**-cay, -cday; -kici**) Welwel iyo degganaan la'aan dareemid, wax niyadda laga rabo awgeed. *ld* **hawakac², niyadkac², niyakac².**
**hiyikicid** *m.f.dh eeg* hiyikac². *ld* **hawakicid, niyadkicid, niyakicid.**
**hiyil** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Duud dhagax ah, is haysta oo ku dhereran xeebaha.
**hiyiwaale** *m.l* 1. Kasha waxyaalo saldhig iyo xasilloonaan u diida, ku soo rida; hiyiga waala oo kiciya. 2. *ld* **hirimmaale.**
**hobay** *m.l* 1. Dhul boor ah oo ay ku badantahay sarmaanta iyo qansaxa. 2. H. ah: meel cidla ciirsila' ah.
**hobbobboro** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Jaadadka neberiga mid ka mid ah oo yar oo caano leh; waxay leedahay gafuur afka shinbiraha u qaab eg oo qalka kore keliya ilko ku leh, hilibkana waa ay cuntaa. *ld* **hoonbaro.**
**hobol** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) *ld* **hoobal.**
**hobshee** *f.mg2* (**-eeyay, -eysay**) Si xarrago leh u luga baxsasho.
**hobsheyn** *m.f.dh eeg* hobshee.
**hod¹** *m.dh* Meel taag hoostiis ah, godan oo biyo fariisin leh.
**hod²** *f.g1* (**-bay, -btay**) Qof dagid; khatalid.
**hodan¹** *m.l.kh* (**-nno,** *m.dh*) H. ah: qof hanti badan leh. *ld* **hodon.**
**hodan²** *f.mg1* (**-dmay, -dantay; -dmi**) 1. Qof hanti badan leh noqosho. 2. Wax la dagay noqosho.
**hodannimo** *m.dh* Hodan ahaansho. *ld* **hodantinnimo, hodantooyo, hodontinnimo.**
**hodanoobid** *m.f.dh eeg* hodanow.
**hodanow** *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) Qof hanti leh noqosho.
**hodantinnimo** *m.dh ld* **hodannimo.**
**hodantooyo** *m.dh* Lahaanshada hanti badan la yeesho. *ld* **hodannimo.**
**hodid** *m.f.dh eeg* hod².
**hodmi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Qof hodon ka dhigid.
**hodmid** *m.f.dh eeg* hodan².
**hodmin** *m.f.dh eeg* hodmi.
**hodon** *m.l ld* **hodan¹.**
**hodontinnimo** *m.dh ld* **hodannimo.**
**hog** *m.l/dh* (**-gag/-go,** *m.l*) 1. Meel hoos u qodan; god. 2. God deb lagu shido oo hilib lagu dubo. 3. God daawo ku jirto oo ariga ama lo'da lagu dhayo.
**hogad** *m.l ld* **hogasho.**
**hogagoo** *f.mg2* (**-ooyay, -ooysay**) Xoolo jilaal soo maray naq-horaad ku qaboobid.
**hogagoyn** *m.f.dh eeg* hogagoo.
**hogasho** *m.f.dh eeg* hogo². *ld* **hogad.**
**hogatus¹** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) 1. Tusaale cid arrin laga siiyo. 2. Sawir iyo wax u eg oo wax lagu muujiyo.
**hogatus²** *f.g1* (**-say, -stay**) Cid wax tusaalayn.
**hogatusaalee** *f.g2* (**-leeyay, -leysay**) *ld* **hogotusaalee.**
**hogatusaaleyn** *m.dh ld* **hogotusaalee.**
**hogatusid** *m.f.dh eeg* hogatus².
**hogbad** *m.l ld* **hogbasho.**
**hogbasho** *m.f.dh eeg* hogbo. *ld* **hogbad.**

**hogbo** *f.mg3* (**-baday, -batay**) U h.: wax samayntooda isku deyid.
**hogdhagax** *m.l* (**-xyo,** *m.dh*) 1. Meel hog ah oo dhagaxa laga guro. 2. Meesha dhagaxa lagu gubo si nuurad looga dhigo.
**hogee** *f.g2* (**-geeyay, -geysay**) Hilib hog ku bislayn.
**hogeyn** *m.f.dh eeg* hogee. *ld* **hogeys.**
**hogeys** *m.l ld* **hogeyn.**
**hogeysad** *m.l ld* **hogeysasho.**
**hogeysan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax hog lagu bisleeyey ahaansho.
**hogeysasho** *m.f.dh eeg* hogeyso. *ld* **hogey-sad, hogeysi.**
**hogeysi** *m.l ld* **hogeysasho.**
**hogeysnaan** *m.f.dh eeg* hogeysan. *ld* **hogeys-naansho.**
**hogeysnaansho** *m.l/dh ld* **hogeysnaan.**
**hogeyso** *f.g3* (**-stay, -satay**) Wax hog ku bislaysasho.
**hoggaami** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Awr hoggaan ku wadid. 2. Dad hor kicid ama meel tusid. 3. Wafdi, hay'ad iwm madax u noqosho.
**hoggaamin** *m.f.dh eeg* hoggaami. *ld* **hoggaamis.**
**hoggaamis** *m.l ld* **hoggaamin.**
**hoggaamiye** *m.l* (**-yayaal,** *m.l/dh*) 1. *ld* **hoggaanshe.** Qof dad hor kaca. 2. Qof wax maamula.
**hoggaan** *m.l* (**-aamo,** *m.dh*) 1. Xarigga awrta la rarto luqunta iyo madaxa lagaga xiro oo lagu wado. 2. Maamul sare ee hay'ad dowladeed u qaabilsan arrimo gaar ah. 3. Qof howl-wadeen ah.
**hoggaansamid** *m.f.dh eeg* hoggaansan¹.
**hoggaansan¹** *f.mg1* (**-amay, -antay; -ami**) Wax arrin, xeer iwm oggol noqosho (qof).
**hoggaansan²** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) 1. Wax xeer, arrin iwm oggol ahaansho (qof). 2. Wax hoggaan lagu wado ahaansho (awr).
**hoggaansanaan** *m.f.dh eeg* hoggaansan². *ld* **hoggaansanaansho.**
**hoggaansanaansho** *m.l/dh ld* **hoggaansa-naan.**
**hoggaanshe** *m.l ld* **hoggaamiye.**
**hogmacdan** *m.dh* (**-no,** *m.dh*) Godka macdanta laga qodo.
**hogo¹** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Roobka ugu horreeya ee xilliga guga ama dayrta kulaylka ka dhasha.
**hogo²** *f.g3* (**-gtay, -gatay**) Nafley meel is tubid.
**hogob** *m.l/dh* (**-byo,** *m.dh*) Dhul hooseeya oo dhir badan leh.
**hogocraac** *f.mg1* (**-cay, -cday**) *ld* **hogolraac.**
**hogocraacid** *m.f.dh ld* **hogolraacid.**
**hogof** *m.dh* (**-gfo,** *m.l*) Iin luguhu la qalloocdaan oo ay isku soo jeestaan.
**hogoggoli** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Wax isku laabid. 2. Arrin go'aan ka gaarid.
**hogoggolin** *m.f.dh eeg* hogoggoli.
**hogol** *m.dh.u* 1. Daruur. 2. Sayn roob ah oo meel ka curtay.
**hogolraac** *f.mg1* (**-cay, -cday**) Meel roob ka da'ay u guurid; roobraac. *ld* **hogocraac.**
**hogolraacid** *m.f.dh eeg* hogolraac. *ld* **hogocraacid.**
**hogoraacid** *m.f.dh eeg* hogoraac.
**hogotusaalee** *f.g2* (**-eeyay, -eysay**) Arrin xaqiiqdeeda wax ka sheegid. *ld* **hogatusaalee.**
**hogotusaaleyn** *m.f.dh eeg* hogotusaalee. *ld* **hogatusaaleyn.**
**hoh** *e.d* Erey yaabka iyo baqdinta iyo xanuunku ay dadka ka soo saaraan; hoyey!, caku!, hah!.
**hohob¹** *m.l* Kabdaha nooc ka mid ah.
**hohob²** *m.dh* 1. Geed aan qodax lahayn oo miro la cuno oo macaan bixiya una eg gomoshaaga. 2. *(w)* Miraha geedkaas.
**hoji** *f.g/mg2* (**-iyay, -isay**) 1. *(f.g)* Wax socda joojin. 2. *(f.mg)* U h.: cid wax u jeedsiin.
**hojin** *m.f.dh eeg* hoji. *ld* **hojis.**
**hojis** *m.l ld* **hojin.**
**hol** *f.g1* (**-olay, -oshay**) Wax isku dayid; tijaabin.
**holac¹** *m.l* (**-yo,** *m.dh*) Kulayl; dab; olol; holoc.
**holac²** *m.l* (*daaw.*) Xaalad cudur oo ka timaadda falgal jirku kaga hortagayo dhibaato dibedda uga timid, waxay xaaladdaasu noqon kartaa: mid muddo gaaban ama mid muddo dheer. H.a muddada gaaban waa falgal difaac oo deg-deg ah oo ay soohyadu kaga hortagaan dhibaato ka timaadda: jermi nool, walax kiimikaad ama fiisikaado. Astamaha: xanuun, kul, casaan, barar iyo hawl gab. Xididdada dhiiga ee goobta waxaasi ka dhacayaan way dabcayaan oo ballaaranayaan sidaas darteed socodka dhiigga waa ku badanyahay goobtaas. Unugyada cad-cad galaan soohyada waxayna bilaawaan in heeraaryeeyaan baktiiriyada iyo waxyaabaha dibedda ka yimid soohyada waxay cunaan wixii dhintay oo way nadiifinayaan marar waxa sameysma malax waxaana bilowda biskood.
**holac-cad-hunguri** *m.l* (**-cyo ..,** *m.dh*) (*daaw.*) Halaamacood hunguriga cad oo neeftu marto sida badan ka yimaada infekshin marka hore ku dhaca cunaha iyo sanka, oo

ay keeneen fiirus ama baktiiriya. Cudurku wuxuu keena xanfaf laabta hoose, qufac xanuun leh, waxaa aalaaba weheliya dhuun-neef-holac (bronchites).

**holac-dulul** *m.l* (**-cyo ..,** *m.dh*) (*daaw.*) Halaamacoodka mid ama ka badan ee dulalka agagaarka sanka ku yaal oo hawadu ku jirto.

**holac-kaadihays** *m.l* (**-cyo ..,** *m.dh*) (*daaw.*) Halaamacoodka kaadihaysta, inta badan waxa keena baktiiriyada "escherichia coli". Astaamo: kaadirabid badan, kaadi gubid iwm.

**holac-kaadimareen** *m.l* (**-cyo ..,** *m.dh*) (*daaw.*) Halaamacoodka kaadi mareenka cadkiisa hore, waxaana sida badan keena jabti (specific urethritis), ama infekshin ka yimaada cudurrada galmada (nonspecific urethritis).

**holac-kiishyaro** *m.l* (**-cyo ...,** *m.dh*) (*daaw.*) Halaamacoodka kiish yar oo ka sameysma hunguriga iyo xiidmaha. Marka ay xiidmaha ka sameysmanto waxay keentaa; xanuun uurkujirtada hoose, shuban ama calool joogsi.

**holac-qabsiinood** *m.l* (**-cyo ..,** *m.dh*) (*daaw.*) Jirrada ama h. q. oo astaanta ugu horreysa ay tahay uur xanuun dhinaca midig ee hoose. Waxaa weheliya, sida badan, matag iyo qandho.

**holac-xuub-ubuceed** *m.l* (**-cyo ...,** *m.dh*) (*daaw.*) Halaamacoodka xuubka ubacda. Infekshinka Iaad ee xuubka waxa keena baktiiriya dhiigga la socda, sida: bleeumokooko, baktiiriyada qaaxada, iwm. Astamo: xanuun ku faafsan uurkujirtada, qandho, iyo culeyska jirka oo is dhima. Biyo ayaa xuubka fariisan kara ama infekshinka ayaa sii kordhiya uur biyood horay u jiray. Infekshinka 2aad xuubka waxa keena dalooshamid ama dillac ka dhaca xubin ka mid ah uurkujirtada xubnaheeda - sida boog xiidmeed, qabsin waxaana u sabab ah soo gelitaanka jeermi iyo dhacaanka xubnaha uurkujirtada oo waxyeelleya xuubkaas.

**holac-xuub-wadneed** *m.l* (**-cyo ..,** *m.dh*) (*daaw.*) Halaamacood muddo gaaban ama muddo dheer ee xuubka wadnaha (pericardium) ku daboolan.

**holan** *m.l ld* **holon.**

**holansad** *m.l ld* **holmisasho.**

**holansan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax holan lagu dubay ahaansho.

**holansanaan** *m.f.dh eeg* holansan. *ld* **holansanaansho**

**holansanaansho** *m.l/dh ld* **holansanaan.**

**holansasho** *m.dh ld* **holmisasho.**

**holanso** *f.g3* **(-saday, -satay)** *ld* **holmiso.**

**holce** *m.l* **(-cayaal,** *m.l/dh*) Waxyaabo si sahlan dabka u qabsan og, sida aalkolada, baansiinka iwm.

**holci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Dab holac ka keenid. 2. Wax gubid.

**holcid** *m.f.dh eeg* holoc². 

**holcin** *m.f.dh eeg* holci.

**holgan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Qof dulman ahaansho. 2. Qof diifi ka muuqato ahaansho.

**holganaan** *m.f.dh eeg* holgan. *ld* **holganaansho.**

**holganaansho** *m.l/dh ld* **holganaan.**

**holid** *m.f.dh eeg* hol. *ld* **holis.**

**holis** *m.l ld* **holid.**

**hollad** *m.l ld* **hollasho.**

**hollasho** *m.f.dh eeg* hollo. *ld* **hollad.**

**holli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax tijaabin.

**hollin** *m.f.dh eeg* holli.

**hollo** *f.mg3* **(-laday, -latay)** U h.: wax samayntooda damcid.

**hollob** *m.dh* **(-bo,** *m.l*) Xuub yar, khafiif ah oo ka kaca jirka dadka markuu basaaso ama uu la kulmo cimilo uusan u baran.

**holmi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax holan gelin.

**holmin** *m.f.dh eeg* holmi. *ld* **holmis.**

**holmis** *m.l ld* **holmin.**

**holmisad** *m.l ld* **holmisasho.**

**holmisasho** *m.f.dh eeg* holmiso. *ld* **holansad, holansasho, holmisad.**

**holmiso** *f.g3* **(-istay, -isatay)** Wax holan ku dubasho. *ld* **holanso.**

**holoc¹** *m.l* Ololka uu bixiyo dabka marka uu huro. *ld* **holac¹.**

**holoc²** *f.mg1* **(-lcay, -locay; -lci)** Dab olol bixin.

**holon** *m.l* 1. Dabayl kulul; hongorre. 2. Gaajo iwm. 3. Carro, dambas iwm.oo kulul. *ld* **holan.**

**hongid** *m.f.dh eeg* honog². *ld* **hungid.**

**hongod** *m.dh* Garbaha oo hore yara u soo gota. *ld* **hungod.**

**hongorre** *m.l* Dabayl kulul; hanfi.

**honog¹** *m.l* Sangoror.

**honog²** *f.mg1* **(-ngay, -nogtay; -ngi)** Sanka dhiig ka sii deyn. *ld* **hunug.**

**hononoʼ¹** *m.l* Ka soo hormaridda neef ooman ama dhalay uu ka soo hormaro xooluhuu la socday.

**hononoʼ²** *m.dh* Marka geelu xilligii uu dhali lahaa muddo yar ka hor dhalo; horaadis.

**honono'³** *f.mg3* **(-o'ay, -o'day)** Neef dhalay ama ooman xooluhuu la socday ka soo hormarid.
**honono'id** *m.f.dh eeg* honono'³.
**hontorro** *m.dh* Geed bixiya miro kulku-lucsan oo tiinka u eg oo macaan badan markay bislaadaan. *ld* **ontorro.**
**hoo¹** *m.dh* Siinta cid wax la siiyo.
**hoo²** *f.g1* **(-ooyay, -oyday; -ooyi)** 1. Cid wax loo soo taagay ama la siiyey qaadasho. 2. H.!: qabo!, qaado!
**hoo³** *f.g2* **(-ooyay, -oysay)** 1. Xoolo, dad iwm habeen meel bariisiin. 2. Xoolo, dad iwm hoy gelin. 3. Hanti aan deyn ahayn oo cid u baahan siin. *ld* **hoy², hoyi.**
**hoobaalayn** *m.dh ld* **hooyaalayn.**
**hoobaale** *m.l ld* **hooyaale.**
**hoobaalee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** *ld* **hooyaalee.**
**hoobaan** *m.dh.u* Miro aad u bislaaday.
**hoobad** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) 1. *(-dyo, m.dh)* Meel degaandeg ah. 2. *ld* **hoobasho.**
**hoobal** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) 1. *(riw.)* Qof heesaa ah ama jila riwaayadaha. 2. Qof dheela ciyaaraha. 3. Shaydaanka ugu weyn cayaaraha la tunto. *ld* **hobol.**
**hoobalad** *m.dh* Haweeney u go'day fanka iyo suugaanta; fannaanad.
**hoobale** *m.l ld* **hooyaale.**
**hoobasho** *m.f.dh eeg* hoobo. *ld* **hoobad.**
**hoobeyaa** *m.l* Halqabsi lagu billaabo ama loo adeegsado huwaaleyda oo ah heesta carruurta lagu hurdisiiyo.
**hoobi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Ka h.: wax meel ka soo daadin. 2. Nafley layn.
**hoobin** *m.f.dh eeg* hoobi. *ld* **hoobis.**
**hoobis** *m.l ld* **hoobin.**
**hoobiye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh*) Qori boobe culus ah, lugo lagu istaajiyo leh oo xabbado badani ka dhacaan.
**hoobo** *f.mg3* **(-btay, -batay)** 1. Meel taag ah ka daaddegid. 2. Nafley le'asho.
**hoobsad** *m.l ld* **hoobsasho.**
**hoobsasho** *m.f.dh eeg* hoobso. *ld* **hoobsad, hoobsi.**
**hoobsi** *m.l ld* **hoobsasho.**
**hoobsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Weel buux-dhaafay si uusan u daadan wax qof ka cabsiin.
**hoobsiin** *m.f.dh eeg* hoobsii. *ld* **hoobsiis.**
**hoobsiis** *m.l ld* **hoobsiin.**
**hoobso** *f.g3* **(-saday, -satay)** 1. Weel buuxdhaafay si uusan u daadan in ka cabid. 2. Wax meel ka daadasho. 3. Miro xaabsasho.
**hoodaar** *m.l* 1. H. ah: qof karti badan; diric; rag. 2. H. ah: qof nasiib badan. 3. *(e.d)* H.!: waa tahay!. *ld* **hooddaar.**
**hoodaddee** *f.g2* **(-deeyay, -deysay)** Qof danihiisa ka jeedin.
**hoodaddeyn** *m.f.dh eeg* hoodaddee.
**hoodaddo** *m.dh* Ka jeedinta qof danihiisa laga jeediyo.
**hoodadee** *f.g2* **(-deeyay, -deysay)** 1. Qof danihiisa ku jeedin. 2. Qof si qarsoodi ah ugu hiilin.
**hooddaar** *m.l ld* **hoodaar.**
**hooddeyn** *e.d* Jawaabta loo celiyo qofka yiraahdo hooddi.
**hooddi** *e.d* Erey la yiraahdo kolka la doonayo in la galo guri cid kale leedahay, yacnii "ma soo geli karaa!". *ld* **hoodi.**
**hoodeyn** *e.d ld* **hooddeyn.**
**hoodi** *e.d ld* **hooddi.**
**hoodo** *m.dh* Naasib.
**hoog¹** *m.l* Dhacdo leh dhibaato lagu hoobto; ba'; belo.
**hoog²** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Dhacdo dhibaato lagu hoobto leh la kulmid.
**hoogaami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Madaxa iyo gacmaha hoos u laallaadin.
**hoogaamin** *m.f.dh eeg* hoogaami.
**hoogaansad** *m.l ld* **hoogaansasho.**
**hoogaansasho** *m.f.dh eeg* hoogaanso. *ld* **hoogaansad, hoogaansi.**
**hoogaansi** *m.l ld* **hoogaansasho.**
**hoogaanso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Madaxa iyo gacmaha hoos u laallaadsasho.
**hoogey** *e.d* Waa belo!
**hoogid** *m.f.dh eeg* hoog².
**hoohey** *e.d ld* **haadey.**
**hooji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid hoog ku ridid.
**hoojin** *m.f.dh eeg* hooji.
**hool** *f.g1* **(-olay, -oshay)** 1. Wax xoqid. 2. Timo, dhogor iwm hoobin. 3. Wax dub ka qaadid.
**hoolan¹** *f.mg1* **(-lmay, -lantay; -lmi)** 1. Wax la xoqay noqosho. 2. Timo ama dhogor wax la xiiray noqosho. 3. Wax dubka laga qaaday noqosho.
**hoolan²** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** 1. Wax la xoqay ahaansho. 2. Timo ama dhogor la xiiray ahaansho. 3. Wax dubka laga qaaday ahaansho.
**hoolato** *m.dh* Cudur madaxa ku dhaca oo timaha ka hoobiya.
**hoolhool¹** *m.l* Gaashiyo banbannaan oo timihii ama dhogortii ka rifmeen oo ku yaal maqaar.

**hoolhool[2]** *f.g1* **(-oolay, -ooshay)** Harag ama saan gaashiye banbannaan u yeelid iyadoo timaha ama dhogorta laga rifayo.
**hoolhoolid** *m.f.dh eeg* hoolhool[2].
**hoolid** *m.f.dh eeg* hool. *ld* **hoolis.**
**hoolif** *m.dh.u* Timo badan oo shuruf leh.
**hoolis** *m.dh ld* **hoolid.**
**hoolmid** *m.f.dh eeg* hoolan[1].
**hoolnaan** *m.f.dh eeg* hoolan[2]. *ld* **hoolnaansho.**
**hoolnaansho** *m.l/dh ld* **hoolnaan.**
**hoomaa** *f.mg1* **(-aayay, -aayday, -ayi)** Meel sare hoos wax uga eegid.
**hoomaayid** *m.f.dh eeg* hoomaa.
**hoombaro** *m.dh* Naasley badda ku nool, leh af dheer oo u eg kan shimbiraha, kor ka madow hoosna ka cad, la aaminsanyahay inuu leeyahay garaad fiican oo la tababbari karo. *ld* **hobbabboro.**
**hoomiyostaasis** *m.l* (*daaw.*) Sugidda xaaladaha joogtada ah ee gudaha noolaha, taas oo u oggolaanaysa unugyada inay si wanaagsan u shaqeeyaan, iyaga oo anay saamaynin isbeddel kasta oo ka dhaca degaanka dibadda ee noolaha.
**hoomo** *m.dh.u* 1. Xoolo intooda tabarta daran ee aan sabadka dhaafin. 2. Dad cayr ah oo aan tabar lahayn.
**hoon** *m.l* **(-nan,** *m.l***)** Aalad ku rakiban gaadiidka (baabuurta, tareenka, iwm) oo la dhawaajiyo markii wax loo digayo.
**hoonbaro** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** *ld* **hobbobboro.**
**hoor** *m.l* Nooc geela ka mid ah, caano badan, adkaysi yar, dhogor yar, bar gaaban.
**hoor[1]** *m.l* 1. Dhibco biyo ah oo meel ka soo dhacaya. 2. Illin.
**hoor[2]** *m.l* (*kiim.*) Wejiga maatarka ee saxarrada walaxdu ay ka koobantahay isugu dabranyihiin si debecsan.
**hoor[3]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** 1. Roob di'id. 2. Dhibco biyo ah meel ka soo dhicid.
**hoori** *f.g/mg2* **(-iyay, -isay)** 1. *(f.g)* Hoore shubmaya weel u dhigid. 2. *(f.g)* Hees iwm cid la jiibin. 3. *(f.g)* Wax fiirin. 4. *(f.mg)* Ka h.: hoore weel ku jira ka wada shubid.
**hoorid** *m.f.dh eeg* hoor[2]. *ld* **hoorrimaad.**
**hoorin** *m.f.dh eeg* hoori. *ld* **hooris.**
**hooris** *m.l ld* **hoorin.**
**hooromoon** *m.l* **(-nooyin,** *m.l***)** (*c.nafl.*) Walax loo soo saaro loona dhiiqiyo xaddi yar iyada oo qulqulka dhiigga ku dhiiqiyo qanjirka mariinla'aha ama unug dareen wade gaar ah. Waxa uu joogteeyaa koritaanka ama shaqada nudo ama organno goonni ah oo jidhka ka mid ah.
**hoorri** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** 1. Aqal Soomaali. 2. Qof aad u madow. 3. Dabayl kulul.
**hoorrimaad** *m.l* 1. Inta uu da'ayo roob curtay. 2. Tifqidda muddo hoore tifqayo. 3. *ld* **hoorid.**
**hoorsad** *m.l ld* **hoorsasho.**
**hoorsasho** *m.f.dh eeg* hoorso. *ld* **hoorsad, hoorsi.**
**hoorsi** *m.l ld* **hoorsasho.**
**hoorso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Weel, gacan iwm in wax lagu shubo u dhigasho.
**hoos[1]** *m.l* **(-sas,** *m.l***)** Shey if ku qabtay oo ileesma-gudbiye ah harka ka soo baxa.
**hoos[2]** *m.dh* Meel ay wax kale ka sarreeyaan.
**hoos[3]** *f.g1* **(-say, -stay)** Wax har u yeelid.
**hoosaas** *m.l* 1. Hoos sameyn. 2. Hiillo la qarinayo. 3. Daruur roob.
**hoosaasi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax hoos u yeelid. 2. Cid u garab-goroyeyn.
**hoosaasin** *m.f.dh eeg* hoosaasi.
**hoosaharre** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh***)** Dulin shilinta u eg dhiig-kunool ah oo badanaa laga helo meelaha digada xooluhu ku badan yihiin; hooskuhar. *ld* **hooskuhar.**
**hoosayn** *m.f.dh eeg* hoosee.
**hoosaysii** *f.g/mg2* **(-iiyay, -iisay)** Ka h.: wax, wax kale ka hoos marin.
**hoosaysiin** *m.f.dh eeg* hoosaysii.
**hoos-carreed** *m.l* (*jool.*) Lakab walxo ah oo hoos yaal carro rumeedka, ama carrada kore, walxa dhintayna way kaga yaryihiin kan ku xiga waxaana laga yaabaa in muxtawiyaadkiisa macdaneed kala duwanyahay, wuuna ka yare dahsoonyahay wakiillada ogsidhaynta iyo haydaraynta. Wuu ka bacrimin yaryahay carrada kore. Laakiin waxa hoos u gala xididdada dhirta iyo deegaanta.
**hoosdadab** *m.l* H. ah: caws, raro iwm geed ama aqal hoos looga duggaaliyo.
**hoosdaloolo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Iin wax yeeshaan.
**hoosdhaw[1]** *m.l* 1. Shaqalka carabiga mid ka mid ah oo xuruufta hoos loogaga dhigo. 2. *ld* **hoosdhebid.**
**hoosdhaw[2]** *f.g1* **(-dhabay, -dhabtay; -dhebi)** Xuruufta carabiga shaqal hoos uga dhigid.
**hoosdhebid** *m.f.dh eeg* hoosdhaw[2]. *ld* **hoosdhaw[1].**
**hoosdhig[1]** *m.l ld* **hoosdhigid.**
**hoosdhig[2]** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Xuruufta carabiga shaqal hoos uga dhigid.

**hoosdhigid** *m.f.dh eeg* hoosdhig². *ld* **hoosdhig¹.**
**hoose** *s.* Meel hoos ah ku sugan; hooseeya.
**hoosee** *f.mg2* **(-seeyay, -saysay)** Wax meel hoose jirid.
**hooseeye** *m.l* **(-yayaal, ml/dh)** Lambarka hooseeya lambarada jajabka.
**hooseeye ay wadaagaan** *m.l* **(-yayaal ...,** *m.l/dh*) (*xis.*) Dhufsanaha ay wadaagaan hooseyeyaasha laba ama dhawr jajab, ama tirada haraa la'aan u qaybsanta hooseeye kasta ee jajabka. Hooseeye yaraha ay wadaagaan waa tirada ugu yar ee ah dhufsane ay wadaagaan hooseyeyaasha jajab.
**hoosgal** *f.g1* **(-alay, -ashay; -geli)** Cid maganteeda gelid.
**hoosgalla'** *m.dh ld* **hooskalla'.**
**hoosgashi** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) Dharka intiisa hoos laga xirto ee aan waxba ka hooseyn.
**hoosgeli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Neef riyo ah oo la lisayo madaxiisa bowdyaha dhexdooda gelin.
**hoosgelid** *m.f.dh eeg* hoosgal.
**hoosgelin** *m.f.dh eeg* hoosgeli.
**hoosgunti** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) Maro raggu hoos ka xirto.
**hoosh¹** *m.l* Boobidda wax la boobo.
**hoosh²** *f.g1* **(-shay, -shtay)** Cid wax boobid.
**hooshid** *m.f.dh eeg* hoosh².
**hoosi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax hoos u yeelid.
**hoosid** *m.f.dh eeg* hoos³.
**hoosiis** *m.l* Hooska ay daruuruhu bixiyaan.
**hoosiman** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax hoosin loo yeelay ahaansho (guro awr).
**hoosimasho** *m.f.dh eeg* hoosimo.
**hoosimo** *f.g3* **(-maday, -matay)** Guro awr hoosin u yeelasho.
**hoosin¹** *m.f.dh eeg* hoosi.
**hoosin²** *m.dh* Dallaallimo awrka guradiisa carruurta iyo waxaraha loogu sameeyo.
**hoosinnaan** *m.f.dh eeg* hoosiman. *ld* **hoosinnaansho.**
**hoosinnaansho** *m.l/dh ld* **hoosinnaan.**
**hoosjoog** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Cid ku hoos noolaansho.
**hoosjooge** *m.l* **(-gayaal,** *m.l/dh*) Qof dad kale ka hoos shaqeeya.
**hoosjoogid** *m.f.dh eeg* hoosjoog.
**hooskalla'** *m.dh* Qof u muuqda inuu wanaagsanyahay oo aan wax tar lahayn. *ld* **hoosgalla'.**
**hooskatuur** *m.l* Colaad yar oo dad ka dhexeysa.
**hooskuhar** *m.l ld* **hoosaharre.**
**hoosmari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax, wax kale hoostooda dhigid.
**hoosmarin** *m.f.dh eeg* hoosmari.
**hooso** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Dhis yar oo la harsado. 2. Meel dhisan oo hawl lagu qabto; garaash.
**hoosubbax** *m.l* **(-xyo,** *m.dh*) Qof bar yar oo da'du aysan ka muuqan.
**hoos-u-dhac** *m.l* (*dhaq.*) Xilli waddan dhaqaalihiisu uu hoos u dhaco, dhinaca wax soo saarka, beeraha, warshadaha, taaso ay keento hoos u dhac qiimaha lacagta, iyo shaqo la'aan.
**hootanuug** *m.l* **(-gyo,** *m.dh*) Ilmo geel, yar, oo aan hooyadiis laga maalin.
**hooto** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Waran oo lagu dagaallamo; eebo. 2. Neef dhashiisa ma ahee dhasha kale nuugto.
**hooy** *u.j* 1. War h.!: erey qof lala hadlayo dareenkiisa lagu soo jeediyo; waryaa! 2. Naa h.!: marka qof haween ah lala hadlayo ayaa la adeegsadaa naayaa. 3. Hooyaay!: marka dad badan lala hadlayo ayaa la adeegsadaa waryaadahee.
**hooyaalayn** *m.f.dh eeg* hooyaalee. *ld* **hoobaalayn.**
**hooyaale** *m.l* Ereyo lagu luuqeeyo ama lagu heeso, si jaangooyo looga dhigo tixaha gabayga ama heesaha. *ld* **hoobaale, hoobale.**
**hooyaalee** *f.mg2* **(-leeyay, -laysay)** Hooyaale ku luuqayn. *ld* **hoobaalee.**
**hooyaay** *u.j.w eeg* hooy.
**hooyannimo** *m.dh* Hooyo ahaansho.
**hooyid** *m.f.dh eeg* hoo².
**hooyo¹** *m.l.w eeg* hoy.
**hooyo²** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Qof dumar ah oo wax dhashay. 2. Erey gacalo. 3. U.j: hooyoy! 4. U.j: wiilkaygiyow!; gabadhaydiyey!
**hor¹** *m.dh* 1. Had la soo dhaafay; hore ah. 2. Dhanka loo jeedo. 3. *(fk)* horta: marka hore, calaakullixaal.
**hor²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** *ld* **horee.**
**horaad¹** *m.l* **(-ddo,** *m.dh*) 1. Naasaha xoolaha labada horreeya oo xagga xudunta xiga midkood. 2. Naasaha dumarka.
**horaad²** *m.l* (*xis.*) Ururka dhammaan xubnaha hore ee lammaaneyaal horsan ee xiriir. Guud ahaan waa ururka leh x kutirsaneyaal ee la dhigo dhidibka jiifa (dhidibka-x) ee garaaf.
**horaad³** *m.dh* **(-yo,** *m.l*) Haan ama dhoon loogu horreysiiyo rarka ratiga dhaanka ah. *ld* **kalsaar.**
**horaadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Hal irmaan horaad ka marid, ama ka lisid.
**horaadin** *m.f.dh eeg* horaadi. *ld* **horaadis.**
**horaadis** *m.l ld* **horaadin.**

**horan** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Xoolo wax biyo loo horay ahaansho.

**horasho** *m.f.dh eeg* horo.

**horatabyee** *f.g2* **(-yeeyay, -yeysay)** *ld* **horatibyee.**

**horatabyo** *m.dh ld* **horatibyo.**

**horatibyee** *f.g2* **(-yeeyay, -yeysay)** 1. Wax dedejin si ay u dhammaadaan. 2. Wax taqaantuqin. *ld* **horatabyee, horutibyee, horutubyee.**

**horatibyeyn** *m.f.dh eeg* horatibyee. *ld* **horatabyeyn, horutibyeyn, horutub-yeyn.**

**horatibyo** *m.dh* Dedejinta wax la rabo in ay dhaqso u dhammaadaan la dedejiyo. *ld* **horatabyo.**

**horay[1]** *m.dh* Dhanka loo jeedo; hagaag; fool. *ld* **hore.**

**horay[2]** *fk.* 1. Hor. 2. Waqtigii hore.

**horayn** *m.f.dh eeg* horee. *ld* **horid, horis, hormo, horniin.**

**hordeg** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Cayaar turub, haad socda haad kale oo aan la nooc ahayn ku darid.

**hordegid** *m.f.dh eeg* hordeg.

**hordhaan** *m.l* Neefka xoolaha ugu horreeya marka ay soconayaan.

**hordhac** *m.l* **(-cyo,** *m.dh***)** 1. Arar (suugaanta); gogol. 2. Hadal kooban oo qoraal ah, oo ujeedada buugga lagu koobo.

**hordhalad** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** 1. Curad. 2. Horgal.

**hordhig** *f.g1* **(-gay, -gtay)** 1. Wax, wax kale ku hor gudbid. 2. Arrin, dacwad iwm cid wax ka qaban karta hor gayn. 3. Cunto, cabbid iwm cid u gayn.

**hordhigid** *m.f.dh eeg* hordhig.

**hordiyuulam** *m.l* **(-myo,** *m.dh***)** (*daaw.*) Halaamacood muddo gaaban ee qanjir ku yaal baalka isha salkeeda oo uu keeno baktiiriya. Qanjirku waa adkaanaayaa dhexdiisana malax baa ku jirta.

**hore** *fk.* Wax safan ama socda caaradkooda ku sugan; horreeya. *ld* **horay[1].**

**horee** *f.g/mg2* **(-reeyay, -reysay)** 1. *(f.g)* Xoolo meel ku reebid. 2. *(f.mg)* Ka h.: xoolo meel ka reebid. *ld* **hor[2].**

**horfiiq** *m.l* **(-qyo,** *m.dh***)** Qof dad hoggaa-miya.

**horfiiqsad** *m.l ld* **horfiiqsasho.**

**horfiiqsasho** *m.f.dh eeg* horfiiqso. *ld* **horfiiqsad.**

**horfiiqso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Qof, garwade ka dhigasho.

**horgal** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** Meher-kaweyne.

**horid** *m.f.dh ld* **horayn.**

**hor-imaansho** *m.f.dh eeg* hor-imow.

**hor-imow** *f.g/mg3* **(-maaday, -maatay)** 1. Ka h.: qof hortiisa ka imaansho. Tus. "Xasan baa Cali jidka uga hor yimid". 2. Ka h.: cid arrin, hadal iwm ku qilaafid.

**horin** *m.dh* **(-immo,** *m.dh***)** 1. In xoolo ah oo mar biyo loo sii daayo. 2. Koox dad ah. *ld* **hormo.**

**horis** *m.dh ld* **horayn.**

**horjeed** *f.mg1* **(-day, -dday)** Ka h.: wax, wax kale hortooda jooga ahaansho.

**horjeedid** *m.f.dh eeg* hoorjed.

**horjoog** *f.g/mg1* **(-gay, -gtay)** 1. *(f.g)* Nafley hortooda taagnaansho. 2. *(f.mg)* Ka h.: cid wax u diidid.

**horjooge** *m.l* **(-gayaal,** *m.l/dh***)** Qof koox madax u ah.

**horjoogid** *m.f.dh eeg* horjoog.

**horjoogsad** *m.l ld* **horjoogsasho.**

**horjoogsasho** *m.f.dh eeg* horjoogsad. *ld* **horjoogsad, horjoogsi.**

**horjoogsi** *m.l ld* **horjoogsasho.**

**horjoogso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Cid wax ka hor istaagid.

**horjoogto** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Haweeney koox madax u ah.

**horkabe** *m.l* (*nax.*) Lifaaq ku dhega ereyga bilowgiisa. Tus. "aqaan, taqaan, yaqaan".

**horkac[1]** *m.l* 1. *(-cyo, m.dh)* H. ah: xoolo ama dad isdabajooga oo qoodeynaya, oo mid iyaga ka mid ahi u horreeyo oo horsocdo, inta kalena dabasocoto, si aan waddada looga habaabin. 2. *ld* **horkicid.**

**horkac[2]** *f.g1* **(-cay, -cday; -kici)** 1. Cid hoggaamin. 2. Xoolo hor socosho si loo wado.

**horkannac** *m.l* Nicidda la naco wax la arkay markii ugu horreysay.

**horkeen[1]** *m.l ld* **horkeenid.**

**horkeen[2]** *f.g/lg1* **(-nay, -ntay)** 1. *(f.lg)* Qof wax hor dhigid. 2. *(f.g.)* Ka h.: laba qof is tusid. 3. *(f.g)* Iska h.: dad isku dirid.

**horkeenid** *m.f.dh eeg* horkeen[2]. *ld* **horkeen[1].**

**horkicid** *m.f.dh eeg* horkac[2]. *ld* **horkac[1] (2).**

**horleh** *f.mg4* **(-lahaa, -lahayd)** Wax aan hore u jirin ahaansho.

**hormadow** *m.l ld* **hurmadow.**

**hormar[1]** *m.l* Koritaan dhaqaale, siyaasad, dhaqan oo la gaaro. *ld* **horummar.**

**hormar[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** 1. Ka soo horrayn. 2. Horay u socosho.

**hormari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Dad horumar gaarsiin. 2. Cid safka hore gelin. 3. Lacag iwm cid hore u siin. *ld* **hoummari.**

**hormarid** *m.f.dh eeg* hormar[2].

**hormarin** *m.f.dh eeg* hormari. *ld* **hormaris, horummarin.**
**hormaris** *m.l ld* **hormarin.**
**hormarsad** *m.l ld* **hormarsasho.**
**hormarsasho** *m.f.dh eeg* hormarso. *ld* **hormarsad, hormarsi.**
**hormarsi** *m.l ld* **hormarsasho.**
**hormarso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax hore u qadimasho.
**hormayn** *m.f.dh eeg* hormee.
**hormee** *f.g2* **(-meeyay, -maysay)** 1. Wax horin horin u qaybin. 2. Nafley hormo gelin.
**hormo** *m.dh* 1. *ld* **Horin; ormo.** 2. *ld* **horayn.**
**hormoggal** *m.l* (*xis.*) Isku xiridda saddex ama dhowr kutirsane oo uu u dhexeeyo xisaabfal labaale (*), taas oo natiijada aan ku xirnayn sida loo kooxeeyo lammaneyaasha kutirsaneyaal. Isugeynta iyo iskudhufashadu waa xisaabfallo hormoggala, kalagoynta iyo isuqaybintuna ma hormoggalaan.
**hormoon** *m.l* (*baay.*) Dhacaan ay qanjirrada jirka qaarkood dhalaan oo dhiigga ku daraan dabadeedna dhaxalsiiya xubno badani inay shaqadooda fuliyaan, korriimada jirkana qayb weyn ka qaata.
**hormosalaad¹** *m.l* Ku soo yaacidda meel wax yaalliin ama wax ka dhaceen lagu soo yaaco. *ld* **qamaan¹.**
**hormosalaad²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Meel ay wax yaalliin ama wax ka dheceen ku yaacid. *ld* **qamaan².**
**hormosalaadid** *m.dh eeg* hormosalaad². *ld* **qamaamid.**
**hormuud** *m.l* **(-dyo,** *m.l***)** 1. Qof kulliyad, machad iwm madax u ah. 2. Qof xeerbeegti garwadeen u ah. 3. Madax, hogaamiye.
**hornaan** *m.f.dh eeg* horan. *ld* **hornaansho.**
**hornaansho** *m.l ld* **hornaan.**
**hornaq** *m.l* (*c.cimi.*) Waqti xagaaga ama jiilaalka ah marka qorraxdu dul joogto barta ugu fog woqooyiga ama koonfurta badhaha.
**horniin** *m.l ld* **horayn.**
**horo** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** Xoolo ooman biyo hormo-hormo ugu sii daysasho.
**horog** *m.l* Midab madow oo xooluhu qaarka hore ku yeeshaan.
**horor¹** *m.l.kh* H. ah: qof ama dugaag xoog wax ku qaata.
**horor²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Xoog wax ku qaadasho.
**hororid** *m.f.dh eeg* horor².
**horraan** *m.l* H.kiisa, h.keeda. *ld* **horraanti.**
**horraanti** *m.dh ld* **horraan.**
**horrad** *m.l* 1. H. ah: neef dhalay oo xeradii ilmuhu ugu jireen u cararaya. 2. *ld* **horrasho.**
**horrasho** *m.f.dh eeg* horro. *ld* **horrad (2).**
**horrayn** *m.f.dh eeg* horree.
**horraysii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Wax dhanka hore xijin.
**horraysiin** *m.f.dh eeg* horraysii.
**horree** *f.mg2* **(-reeyay, -raysay)** Ka h.: wax, wax kale hortiisa jirid.
**horro** *f.mg3* **(-aday, -atay)** Neef ido ah oo ilmihiisu xerada looga reebay, galabnimo dhanka aqalka u soo cararid.
**horseed¹** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** Qof marka la degayo hore loo diro oo meesha la degayo sii asteeya.
**horseed²** *f.mg1* **(-day, -dday)** 1. Cid wax u horkicid. 2. Cid geeddiga meel la dejiyo u soo arkid.
**horseedid** *m.f.dh eeg* horseed².
**horseednimo** *m.dh* Horseed ahaansho.
**hortaag** *f.lg1* **(-gay, -gtay)** Wax dhanka hore istaajin.
**hortaagan** *f.mg4* **(-gnaa, -gnayd)** Wax, wax ku hor gudban ahaansho.
**hortaagid** *m.f.dh eeg* hortaag.
**hortaagnaan** *m.f.dh eeg* hortaagan. *ld* **hortaagnaansho.**
**hortaagnaansho** *m.l/dh ld* **hortaagnaan.**
**hortag¹** *m.l ld* **hortegid.**
**hortag²** *f.g/mg. 1* **(-gay, -gtay; -tegi)** 1. *(f.g)* Cid dan laga leeyahay u tegid. 2. *(f.mg)* Ka h.: wax agtooda ka fogaansho.
**hortegid** *m.f.dh eeg* hortag². *ld* **hortag¹.**
**horudhalow** *m.l* **(-wyo,** *m.dh***)** Fool beenaad xoolaha qabata oo calaamadihii foosha leh.
**horudhigid** *m.dh* Saacad iwm hore gayn.
**horujeed** *m.l.kh* **(-dyo,** *m.dh***)** 1. Qof wax hareerihiisa ka socda aan la socon. 2. Arday quraankii weli wada oo aan naqtiin gaarin. 3. Qof daacadnimo badan.
**horukac** *m.l* **(-cyo,** *m.dh***)** Horumar la gaaro.
**horukicid** *m.dh* 1. Samaynta horukac la sameeyo. 2. *ld* **horukac.**
**horummar** *m.l ld* **hormar¹.**
**horummarin** *m.dh* 1. Gaarsiinta cid horumar la gaarsiiyo. 2. Lacag yar oo cid loo qaddimo.
**horummarsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Cid horukac gaartay ahaansho.
**horummarsanaan** *m.f.dh eeg* horummarsan. *ld* **horummarsanaansho.**
**horummarsanaansho** *m.l/dh ld* **horummar-sanaan.**
**horusocod** *m.l* (*siyaa.*) Qofkii haysta fikrad horusocod, oo jecel isbeddel in uu dhaliyo.
**horusocodnimo** *m.dh* Horusocod ahaansho.
**horutibyee** *f.g2* **(-yeeyay, -yeysay)** *ld* **horatibyee.**

**horutibyeyn** *m.dh ld* **horatibyeyn.**
**horutibyo** *m.dh ld* **horatibyo.**
**horutubyee** *f.g2* **(-yeeyay, -yeysay)** *ld* **horatibyee.**
**horutubyeyn** *m.dh ld* **horatibyeyn.**
**horutubyo** *m.dh ld* **horatibyo.**
**horweyn** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) 1. Geel guran oo badan oo aan cidaha la joogin ee meel kale lagu hayo. 2. Geel badan.
**horyaal** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) 1. Madax; horfiiq. 2. Cidda koobka ciyaarta ku guulaysato. 3. *(-llo, mdh.)* Xakabadda ceelasha kan ugu weyn oo ugu hooseeya.
**horyaale** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) (*nax.*) Curiye aan doorsoomin oo hawshiisu tahay in layeele dadban uu qabadsiiyo falka weerta. Tus. "Safiya baa salligaas ku tukatay".
**horyaalnimo** *m.dh* Horyaal ahaansho.
**horyerid** *m.l* Hoore layiig ah oo ku jira gudaha, ka soo horreeya marka ilmaha naasleydu dhalanayaan.
**hoteel** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) Aqal dadka socotada ahi kiraystaan.
**hoy¹** *m.l* **(hooyo** *m.l*) Meel la deggan yahay oo dad ku noolyahay; guri.
**hoy²** *f.g2* **(-yay, -ysay)** *ld* **hoo³.**
**hoyaad¹** *m.l* 1. Xilliga xoolaha iyo dadkuba ku soo uruuraan hoygooda (fiidkii). 2. H. ah: nafley u socota meeshii ay ku hoyan lahayd. 3. Raashin ay cidi habeen cunto.
**hoyaad²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Xoolo dad iwm hoyaadid.
**hoyaadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Xoolo, dad iwm waqti galab ah hoy u kaxayn.
**hoyaadid** *m.f.dh eeg* hoyaad².
**hoyaadin** *m.f.dh eeg* hoyaadi.
**hoyaatimid** *m.f.dh ld* **hoyasho.**
**hoyaatin¹** *m.l* 1. Waqti qorrax dhac ah oo hoy la aado. 2. H. ah: nafley u socota meeshii ay ku hoyan lahayd. 3. *ld* **hoyasho.**
**hoyaatin²** *f.mg1* **(-imay, -intay; -imi)** *ld* **hoyo.**
**hoyad** *m.l ld* **hoyasho.**
**hoyasho** *m.f.dh eeg* hoyo. *ld* **hoyaatimid, hoyaatin¹ (3), hoyad.**
**hoyi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **hoo³.**
**hoyin** *m.f.dh ld* **hoyn.**
**hoyn** *m.f.dh eeg* hoo³. *ld* **hoyin.**
**hoyo** *f.mg3* **(-yday, -yatay)** Habeen meel ku baryid. *ld* **hoyaatin².**
**hu** *m.l.u* 1. Dhar la qaato. 2. *ld* **hub¹**. *ld* **hub¹.**
**hub¹** *m.l.u* 1. Qalab lagu dagaalamo. 2. *ld* **hu.**
**hub²** *f.g1* **(-bay, -btay)** Arrin xaqiiqdeeda ogaansho.
**hubaal** *m.dh* Xog run ah oo wax la xiriirta; xaqiiq.
**hubanti** *m.dh* Wax hubaal ah.
**hubayn** *m.f.dh eeg* hubee.
**hubaysan¹** *f.mg1* **(-smay, -santay; -smi)** 1. Cid qalab lagu dagaalamo haysata noqosho. 2. Cid arrad tiran noqosho.
**hubaysan²** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** 1. Cid qalab lagu dagaalamo haysata ahaansho. 2. Cid arrad tiran ahaansho.
**hubaysmid** *m.f.dh eeg* hubaysan¹.
**hubaysnaan** *m.f.dh eeg* hubaysan². *ld* **hubaysnaansho.**
**hubaysnaansho** *m.l/dh ld* **hubaysnaan.**
**hubee** *f.g2* **(-beeyay, -baysay)** 1. Cid qalab dagaal siin. 2. Cid dhar siin.
**hubi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax runtooda gaarid.
**hubid** *m.f.dh eeg* hub².
**hubin** *m.f.dh eeg* hubi.
**hubiwaa** *m.l* Wax aan la hubin; shaki.
**hubkadhigid¹** *m.dh* Qaadidda cid hub laga qaado.
**hubkadhigid²** *m.dh* (*siyaa.*) Dhimid, ama joojinta isticmaalidda hubka.
**hubqaad** *m.l* 1. *(-dyo, m.l)* Fil lagu dagaal geli karo oo la gaaro. 2. Qaab dharka loo xirto.
**hubqaadasho** *m.dh* Diyaar garowga iyo qalab uruursiga cid dagaal geli rabta ay samayso. *ld* **hubqaadid.**
**hubqaadid** *m.dh ld* **hubqaadasho.**
**hubsad** *m.l ld* **hubsasho.**
**hubsasho** *m.f.dh eeg* hubso. *ld* **hubsad, hubsi, hubsiimo, hubsiino.**
**hubsi** *m.l ld* **hubsasho.**
**hubsiimo** *m.dh* U kuurgelidda wax xaqiiqdooda loo kuur galo. *ld* **hubsasho.**
**hubsiino** *m.dh ld* **hubsasho.**
**hubso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax xaqiiq-dooda ogaasho.
**hud¹** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Xiidmo soo gala meel caloosha ka mid ah oo xuubkii ku dahaarnaa dillaacay.
**hud²** *f.g1* **(-day, -dday)** Dhar dillaacsan tolid.
**hudaanhutee** *f.g2* **(-teeyay, -teysay)** 1. Godad isu daloolin. 2. Turaanturree.
**hudaanhuteyn** *m.f.dh eeg* hudaanhutee. *ld* **hudaanhuteys.**
**hudaanhuteys** *m.l ld* **hudaanhuteyn.**
**hudaanhuto** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Godad dudumooyinku leeyihiin oo hoos isaga dal-daloola. 2 Nabar dhaawac ah oo aan hoos ka biskoon. 3. Turaanturro.
**hudasho** *m.f.dh eeg* hudo.
**huddamid** *m.f.dh eeg* huddan².
**huddan¹** *m.l* Socod tabar darro ku jirto.

**huddan[2]** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Socod tabar yar socosho; luudid.
**huddan[3]** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la huday ahaansho.
**huddanaan** *m.f.dh eeg* huddan[3]. *ld* **huddanaansho.**
**huddanaansho** *m.l/dh ld* **huddanaan.**
**hudeec[1]** *m.l ld* **hadeec[1].**
**hudeec[2]** *f.mg1* **(-cay, -cday)** *ld* **hadeec[2].**
**hudeecid** *m.dh ld* **hadeecid.**
**hud-hud** *m.l* **(-do/-dyo,** *m.dh*) 1. Shimbir yar oo dhoor, dabo dheer iyo midab qurxoon leh. 2. Qof dadka isku dira.
**hudid** *m.f.dh eeg* hud[2].
**hudo** *f.g3* **(-oday, -otay)** Dhar dillacsan tolasho.
**hudqayl** *m.l* Kuray.
**huduf** *m.l.u* Kalluun yaryar; sardiin. *ld* **haduuf.**
**huf[1]** *m.dh* **(-fo,** *m.l*) Shimbir hilibka cunta; dafo.
**huf[2]** *f.g1* **(-fay, -ftay)** 1. Wax sifayn. 2. Wax kala saarid. 3. Wax jifid (gogol iwm).
**hufan[1]** *f.mg1* **(-fmay, -fantay, -fmi)** 1. Wax la sifeeyey ama boor laga qaaday noqosho. 2. Wax la kala saaray noqosho.
**hufan[2]** *f.mg4* **(-fnaa, -fnayd)** 1. Wax la sifeeyey ama boorka laga qaaday ahaansho. 2. Wax la kala saaray ahaansho. 3. Qof aan ceeb lahayn ahaansho.
**hufi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Dab babbin.
**hufid** *m.f.dh eeg* huf[2].
**hufmid** *m.f.dh eeg* hufan[1].
**hufnaan** *m.f.dh eeg* hufan[2]. *ld* **hufnaansho.**
**hufnaansho** *m.l/dh ld* **hufnaan.**
**hug** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Neef ari ah harag ka bixin. *ld* **xug[2].**
**hugan[1]** *f.mg1* **(-gmay, -gantay; -gmi)** Shanqar xoog leh samayn.
**hugan[2]** *f.mg4* **(-gnaa, -gnayd)** *ld* **hugsan.**
**hugasho** *m.f.dh eeg* hugo. *ld* **hugsasho.**
**hugi** *f.g2* **(-iyya, -isay)** Dhar, derin iwm wax dusha ka saarid.
**hugid** *m.dh ld* **xogid.**
**hugin** *m.f.dh eeg* hugi.
**hugis** *m.l* H. ah: maro, busto iwm oo dusha la iska saaro.
**hugmid** *m.f.dh eeg* hugan[1].
**hugnaan** *m.dh ld* **hugsanaan.**
**hugnaansho** *m.l/dh ld* **hugsanaan.**
**hugo** *f.g3* **(-gtay, -gatay)** Maro, buste iwm dusha iska saarid *ld* **hugso.**
**hugsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Maro, raar iwm wax dusha laga saaray ahaansho. *ld* **hugan[2].**
**hugsanaan** *m.f.dh eeg* hugsan. *ld* **hugnaan, hugnaansho, hugsanaansho.**
**hugsanaansho** *m.l/dh ld* **hugsanaan.**
**hugsasho** *m.f.dh ld* **hugasho.**
**hugso** *f.g3* **(-saday, -satay)** *ld* **hugo.**
**huguf** *m.l* Dabayl firo leh oo ay wax soconayaa kacshaan.
**hugun** *m.l* **(-nno/-ummo,** *m.dh*) Shanqar xoog leh.
**hujuum** *m.l* Weerar cid lagu qaado. *ld* **hujuun[1].**
**hujuumid** *m.f.dh eeg* hujuun[2].
**hujuun[1]** *m.l ld* **hujuum.**
**hujuun[2]** *f.g1* **(-umay, -untay; -umi)** Cid weerar ku qaadid.
**hul[1]** *m.l* **(-lal,** *m.l*) God yar oo ciriiri ah.
**hul[2]** *f.g1* **(-ulay, -ushay)** Meel qodid ama daloolin.
**hulaan** *m.l/dh* Hul dheer oon salkiisu muuqan, bahalladuna galaan.
**hulaaq[1]** *m.l* Gaaridda dab qoryo ama dhuxul la shiday wada gaaro. *ld* **hulaaqid.**
**hulaaq[2]** *f.mg1* **(-qay, -qday)** Dab shidmid.
**hulaaqid** *m.f.dh eeg* hulaaq[2]. *ld* **hulaaq[1].**
**hulan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** God si hul ah loo qoday ahaansho.
**hulbi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Ari cayrin. 2. Wax dedejin.
**hulbin** *m.f.dh eeg* hulbi.
**hule** *m.l* Cudur qanjirrada gala oo baabi'iya.
**huleel[1]** *m.l ld* **huleelid.**
**huleel[2]** *f.mg1* **(-eelay, -eeshay)** Ka h.: Wax la rabay oo laga quustay iyada oo la cagajiidayo ka tegid.
**huleeli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Ka h.: cid wax ay lahayd ka dhaqaajin iyadoo xoog lagu muquuninayo.
**huleelid** *m.f.dh eeg* huleel[2]. *ld* **huleel[1].**
**huleelin** *m.f.dh eeg* huleeli. *ld* **huleelis.**
**huleelis** *m.l ld* **huleelin.**
**hulgan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax aan wax u dhammeystirnayn ahaansho.
**hulganaan** *m.f.dh eeg* hulgan. *ld* **hulganaansho**
**hulganaansho** *m.l/dh ld* **hulganaan.**
**hulge** *m.l.kh* H. ah: qof wax matare ah.
**hulid** *m.f.dh eeg* hul[2].
**hulkamid** *m.f.dh eeg* hulkan[2]. *ld* **hulkan[1].**
**hulkan[1]** *m.l ld* **hulkamid.**
**hulkan[2]** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Dab olol bixin.
**hulkujir** *m.dh* **(-rro,** *m.l*) Feer yarada geelu meesha ay ka haysato lafdhabarka hilibka ku yaal. *ld* **dhuumato, hulkujire.**
**hulkujire** *m.dh ld* **hulkujir.**

**hullaab** *m.dh* 1. Qaabka marada qaarka sare looga huwado. 2. Marada qaarka sare laga qaato inteeda madaxa lagu dedo. 3. *ld* **hullaabid.**
**hullaabad** *m.l ld* **hullaabasho.**
**hullaabasho** *m.f.dh eeg* hullaabo. *ld* **hillaabad, hillaabasho, hullaabad.**
**hullaabid** *m.f.dh eeg* hullow. *ld* **hillaab, hillaabid, hillaab¹ (3).**
**hullaabo** *f.g3* **(-btay, -batay)** Maro qaarka sare ku dedasho. *ld* **hillaabo.**
**hullasho** *m.f.dh eeg* hullo.
**hullo** *f.mg3* **(-laday, -latay)** Ugu h.: cid wax ugu gambasho.
**hullow** *f.g1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Wax ku hilid. *ld* **hillow.**
**hulnaan** *m.f.dh eeg* hulan. *ld* **hulnaansho.**
**hulnaansho** *m.l/dh ld* **hulnaan.**
**hulqe** *m.l* **(-qayaal,** *m.l/dh*) Waxmatare; liid.
**hululuf** *m.dh* 1. Maro weyn oo dumarku qaataan; saddexqayd. 2. *(sh.r)* Cod lagu muujiyo shanqar maro ah.
**huluul** *m.dh ld* **xuluul.**
**huluulad** *m.l ld* **xuluulasho.**
**huluulasho** *m.dh ld* **xuluulasho.**
**huluulo** *f.g/mg3* **(-uushay, -uulatay)** *ld* **xaluulo.**
**huluuq¹** *m.l* 1. Qaab loo tolo dharka la xiranayo. 2. *ld* **huluuqid.**
**huluuq²** *f.g1* **(-qay, -qday)** Si debacsan oo kala fog-fog dhar u tolid.
**huluuqan** *f.mg4* **(-qnaa, -qnayd)** Dhar si debacsan oo kala fog-fog loo tolay ahaansho.
**huluuqid** *m.f.dh eeg* huluuq². *ld* **huluuq¹ (2).**
**huluuqnaan** *m.f.dh eeg* huluuqan. *ld* **huluuqnaansho.**
**huluuqnaansho** *m.l/dh ld* **huluuqnaan.**
**humasho** *m.f.dh eeg* humo.
**humbaalle** *m.l* 1. Qaab orod ama socod ah oo qof wax cabsiinaya sameeyo. 2. *ld* **humbaalleyn.**
**humbaallee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Humbaalle samayn.
**humbaalleyn** *m.f.dh eeg* humbaallee. *ld* **humbaalle (2).**
**humbul¹** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) 1. *(u)* Geed isku cufan oo hoos wanaagsan iyo miro macaan iwm. 2. H. ah: wax isku cufan.
**humbul²** *f.g1* **(-ulay, -ushay)** Wax, wax ku hilid.
**humbulan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax qaab humbul ah leh ahaansho.
**humbulid** *m.f.dh eeg* humbul².
**humbulnaan** *m.f.dh eeg* humbulan. *ld* **humbulnaansho.**
**humbulnaansho** *m.l/dh ld* **humbulnaan.**
**humbuluuluq¹** *m.l* Meel oogada ka mid ah oo gubatay dabadeed biyo gashatay. *ld* **hambalaalaq¹ (2).**
**humbuluuluq²** *f.mg1* **(-qay, -qday)** Meel gubatay biyo gashasho. *ld* **hambalaalaq².**
**humbuluuluqid** *m.f.dh eeg* humbuluuluq². *ld* **hambalaalaqid.**
**humbuqo** *m.dh* Laalaabka tolmada xumi maryaha u yeesho; canyayuub.
**humburuq** *m.dh* **(-qyo,** *m.l*) Nooc qoolleyda ka mid ah oo yaryar.
**humhumasho** *m.f.dh eeg* humhumo.
**humhumo** *f.g3* **(-saday, -satay)** Maro duug ah toltolasho.
**humid** *m.f.dh eeg* hun².
**hummaag** *m.l* **(-gyo,** *m.dh*) Muuqaal aan si fiican loo arag.
**hummaagsad** *m.l ld* **hummaagsasho.**
**hummaagsasho** *m.f.dh eeg* hummaagso. *ld* **hummaagsad, hummaagsi.**
**hummaagsi** *m.l ld* **hummaagsasho.**
**hummaagso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Wax aan si fiican u muuqan eegid.
**hummaaji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax cid u baacin si loo cabsi geliyo.
**hummaajin** *m.f.dh eeg* hummaaji. *ld* **hummaajis.**
**hummajis** *m.l ld* **hummajin.**
**humo** *f.g3* **(-untay, -umatay)** Maro duug ah tolasho.
**hun¹** *m.l* Maro aad duug u ah.
**hun²** *f.g1* **(-umay, -untay; -umi)** Maro duug ah tolid.
**hundho** *m.l* Gobaha qoriga ka samaysan.
**hundhur¹** *m.l* Madax foorarinta qof madaxa hoos u foorariyo murugo ama ciil dartiis.
**hundhur²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Qof madaxa hoos u foorarin ciil ama murugo dartiis.
**hundhurid** *m.f.dh eeg* hundhur².
**hundhursad** *m.l ld* **hundhursasho.**
**hundhursan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax hundhura ahaansho (qof).
**hundhursanaan** *m.f.dh eeg* hundhursan. *ld* **hundhursanaansho.**
**hundhursanaansho** *m.l/dh ld* **hundhursanaan.**
**hundhursasho** *m.f.dh eeg* hundhurso. *ld* **hundhursad, hundhursi.**
**hundhursi** *m.l ld* **hundhursasho.**
**hundhurso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Ciil murugo darteed madaxa hoos u foorarin (qof).
**hundo** *m.dh* Dhul carrasan ah, hawd ahayn, leh bannaanno, kuro, togag, biyaqabatinno, iwm.

**hundud** *f.mg1* **(-day, -dday)** Cid hoos u foorarid. *ld* **rundud.**
**hundudid** *m.f.dh eeg* hundud. *ld* **rundudid.**
**hunfey** *m.dh* **(-yo,** *m.l*) Nooc shimbiraha ka mid ah oo hilibka iwm dafta; dafo.
**hungee** *f.g2* **(-geeyay, -geysay)** Cid hungo badid.
**hungeyn** *m.f.dh eeg* hungee.
**hungid** *m.dh ld* **hongid.**
**hungo** *m.dh* 1. Meel aan waxba oollayn. 2. *ld* **hingo¹.**
**hungod** *m.dh ld* **hongod.**
**hungoobid** *m.f.dh eeg* hungow.
**hungow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Cid wax seegid.
**hunguri¹** *m.l* 1. *(-iyo, m.dh)* Dhuunta afka, sanka iyo caloosha nafleyda isu haysa oo cuntadu marto. 2. *ld* **hunguri-cad.** 2. Cunto.
**hunguri²** *m.l* **(-iyo,** *m.l*) (*c.nafl.*) Qaybta dheefmareenka ee u dhaxayso dalqada iyo caloosha. Waa dhuun muruqaysan oo shaqadeedu tahay inay cuntada u gudbiso caloosha. Habka isku soo ururka ee ay cuntada u gudbisana waxa loo yaqaan dubaaxis. 2. *ld* **hungiri-cad.**
**hunguricad¹** *m.l* 1. Xubin dhuunta ka mid ah oo neeftu marto. 2. *ld* **hunguri.**
**hunguricad²** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Dhuun haweedka lafdhabarleyda neefta qaadataa: waa dhuun hawada ka soo qaadda hunguri cadka una gudbisa farac hunguri cadka, waxa adkeeya maraaryo qaybo ah oo carjaw ka samaysan.
**hungurijuqjuq** *m.l* Rabitaan dheeraad ah oo cid ku dhaliya in ay cuntada sugi weydo.
**hunguriweyn** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof dhuuni ah ahaansho.
**hunguriweynaan** *m.f.dh eeg* guriweyn. *ld* **hunguriweynaansho, hunguriweyni.**
**hunguriweynaansho** *m.l/dh ld* **hunguriweynaan.**
**hunguriweyne** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh*) Qof dhuuni ah.
**hunguriweyni** *m.dh ld* **hunguriweynaan.**
**hungurixume** *m.l* **(-mayaal,** *m.l/dh*) Qof dhuuni ah.
**hungurixumo** *m.dh* Si xun oo wax loo doono.
**hunguriyee** *f.g2* **(-yeeyay, -yeysay)** Wax damcid.
**hunguriyeyn** *m.f.dh eeg* hunguriyee.
**hunguriyoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** U h.: wax damcid (qof).
**hunguriyood** *m.f.l eeg* hunguriyoo.
**hunnati** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) 1. Sun qatar ah. 2. Waxmatare.
**hunnuhunnu** *m.dh* 1. Hadal hoos loo yiri oo aan si wacan loo maqlayn. 2. War aan la hubin.
**hunqaac** *f.mg1* **(-cay, -cday)** Mantagid.
**hunqaaci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Qof mantajin.
**hunqaacid** *m.f.dh eeg* hunqaac.
**hunqaacin** *m.f.dh eeg* hunqaaci.
**hunqaaco** *m.dh* Matag.
**hunri** *m.l* Kulayl badan ee qorraxeed.
**hunug** *f.mg1* **(-ngay, -nugtay)** *ld* **honog².**
**hunyuc¹** *m.l ld* **huyuc¹.**
**hunyuc²** *f.mg1* **(-cay, -cday)** *ld* **huyuc².**
**hunyucsad** *m.l ld* **hunyucsasho.**
**hunyucsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **huyucsan.**
**hunyucsanaan** *m.dh ld* **huyucsanaan.**
**hunyucsanaansho** *m.l/dh ld* **huyucsanaan.**
**hunyucsasho** *m.f.dh eeg* hunyucso. *ld* **hunyucsad, hunyucsi**
**hunyucsi** *m.l ld* **hunyucsasho.**
**hunyucso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax meel ku huursasho.
**huq** *m.dh* 1. Dareen xooggan oo murugo leh. 2. Uurkutaallo.
**hur** *f.g/mg1* **(-ray, -rtay)** 1. *(f.g)* U h.: cid wax u hibayn. 2. *(f.mg)* Dab bixid.
**huraanhuriye** *m.l* Nooc ka mid ah mariidka oo neefka ku rida neeftuur badan, sidii isagoo orod aad u dheer soo galay neefta ku xiranta dabadeedna wuu dhintaa.
**huran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax lagu khasbanyahay ahaansho. *ld* **hurran.**
**hurdamid** *m.f.dh eeg* hurdan².
**hurdan¹** *m.l* Ciyaar gaar ah oo haraati ama laad dadban la isladhaco.
**hurdan²** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Hurdan ciyaarid.
**hurdansii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Laba wiil hurdan ciyaarsiin.
**hurdansiin** *m.f.dh eeg* hurdansii.
**hurdeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Cid hurdo hayso ahaansho.
**hurdeysii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Cid seexin. *ld* **hurdisii.**
**hurdeysiin** *m.f.dh eeg* hurdeysii. *ld* **hurdisiin.**
**hurdeysnaan** *m.f.dh eeg* hurdeysan. *ld* **hurdeysnaansho.**
**hurdeysnaansho** *m.l/dh ld* **hurdeysnaan.**
**hurdi¹** *m.l* Midab u dhexeeya midabka cagaarka iyo kan liinta una eg midabka sacfaraanka.
**hurdi²** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Seexin.
**hurdid** *m.f.dh eeg* hurud.
**hurdin** *m.f.dh eeg* hurdin.

**hurdisii** *f.g2* (-iiyay, -iisay) *ld* **hurdeysii.**
**hurdisiin** *m.dh ld* **hurdeysiin.**
**hurdo** *m.dh* Xaalad xubnaha jirka nafleydu nasasho ku jiraan, indhaha la isku hayo oo aan garaadka iyo maankuba shaqaynayn.
**hurdo diid** *m.l* Nooc ka mid ah ciyaaraha la raacsiiyo muusikada shareero, waxaana ciyaara beeraleyda ku sugan degaanka webiga Shabeelle.
**hurdoo** *f.mg3* (-ooday, -ootay) Cid hurdo dareemid.
**hurdood** *m.f.l eeg* hurdoo.
**hurdoqar** *m.l* Hurdo weyn oo aan qofka la kicin karayn.
**hurdoyari** *m.dh* (*daaw.*) Hurdo imaasho la'aan ama seexasho la'aan muddo caadi ah, taas oo keenta daal joogto ah.
**hurguf¹** *m.l* Jafidda habaas, biyo iwm wax laga jafo. *ld* **hurgufid.**
**hurguf²** *f.g1* (-fay, -ftay) Habaas, biyo iwm wax ka daadin.
**hurgufan** *f.mg4* (-fnaa, -fnayd) Wax la jafay ahaansho.
**hurgufasho** *m.f.dh eeg* hurgufo.
**hurgufid** *m.f.dh eeg* hurguf². *ld* **hurguf¹.**
**hurgufnaan** *m.f.dh eeg* hurgufan. *ld* **hurgufnaansho.**
**hurgufnaansho** *m.l/dh ld* **hurgufnaan.**
**hurgufo** *f.g3* (-ftay, -fatay) Maro, derin iwm habaas, biyo iwm ka jafasho.
**hurgumasho** *m.f.dh eeg* hurgumo.
**hurgumeysan** *f.mg4* (-snaa, -snayd) Wax hurgumo ku jirto ahaansho. *ld* **hurgunsan.**
**hurgumeysnaan** *m.f.dh eeg* hurgumeysan. *ld* **hurgumeysnaansho, hurgunsanaan, hurgunsanaansho.**
**hurgumeysnaansho** *m.l/dh ld* **hurgumeys-naan.**
**hurgumi** *f.g2* (-iyay, -isay) Meel hore oo bugtay caallir ku ridid.
**hurgumid** *m.f.dh eeg* hurgun².
**hurgumin** *m.f.dh eeg* hurgumi.
**hurgumo¹** *m.dh ld* **hurgun¹.**
**hurgumo²** *f.mg3* (-untay, -umatay) Aroor hore socod gelid.
**hurgun¹** *m.l* Caalirka iyo fasaska ku dhaca meel hore u jirranayd. *ld* **hurgumo¹.**
**hurgun²** *m.l* (*daaw.*) Dhiig ku uruursamid xubin dhexdeed. Waxaana keena cadaadiska ku soo noqda xididdada dhiigga cabburidda sambabada iyo beerka waxay dhacdaa markii uu wadnuhu hawl gabo.
**hurgun³** *f.mg1* (-umay, -untay; -umi) Meel hore u bugtay hoos ka caalirid.
**hurgunsan** *f.mg4* (-naa, -nayd) *ld* **hurgumeysan.**
**hurgunsanaan** *m.dh ld* **hurgumaysnaan.**
**hurgunsanaansho** *m.l/dh ld* **hurgumeys-naan.**
**huri** *f.g2* (-iyay, -isay) 1. Dab shididdiisa bilaabid. 2. Dab ololin.
**hurid** *m.f.dh eeg* hur². *ld* **huris².**
**hurin** *m.f.dh eeg* huri. *ld* **huris¹.**
**huris¹** *m.l ld* **hurin.**
**huris²** *m.dh ld* **hurid.**
**huriwaa** *m.l.kh* H. ah: wax lagu qasbanyahay oo meel kale oo laga maro aysan jirin. *ld* **huriweyto.**
**huriweyto** *m.dh.kh ld* **huriwaa.**
**huriye** *m.l* (-yayaal, *m.l/dh*) 1. *(dii.)* Qof kaniisad ka heesa. 2. *(riw.)* Qof ka mid ah koox heesta.
**hurmadow** *m.l* 1. Maduulka ay yeeshaan weelasha dabka la saaro. 2. Qoryo dab lagu shiday oo qaar ka mid ahi gubtay. *ld* **hormadow.**
**hurnaan** *m.f.dh eeg* huran. *ld* **hurnaansho, hurranaan, hurranaansho.**
**hurnaansho** *m.l/dh ld* **hurnaan.**
**hurran** *f.mg4* (-naa, -nayd) *ld* **huran.**
**hurranaan** *m.dh ld* **hurnaan.**
**hurranaansho** *m.l/dh ld* **hurnaan.**
**hurre** *m.l* Midab madow-dhalaal ah.
**hurrun** *m.l* (-nno, *m.dh*) Meel dhir badan; jiq.
**hursan** *f.mg4* (-naa, -nayd) Wax la huriyey ahaansho (dab).
**hursanaan** *m.f.dh eeg* hursan. *ld* **hursa-naansho.**
**hursanaansho** *m.l/dh ld* **hursanaan.**
**hurud** *f.mg1* (-rday, -rudday; -rdi) Hurdo dhex gelid.
**huruud** *m.dh* 1. Sacfaraan. 2. Budo hurdi ah oo haweenku wejiga, gacmaha iyo lugaha ku qurxistaan.
**huruudsad** *m.l ld* **huruudsasho.**
**huruudsasho** *m.f.dh eeg* huruudso. *ld* **huruudsad.**
**huruudso** *f.mg3* (-saday, -satay) Huruud marsasho.
**huruuf¹** *m.l* 1. Astaan wejiga laga muujiyo oo cid colaad loogu muujinayo. 2. *ld* **huruufid.**
**huruuf²** *f.g1* (-fay, -ftay) Cid colaad wejiga uga muujin.
**huruufid** *m.f.dh eeg* huruuf². *ld* **haruuf¹, haruufid, huruuf¹** (2).
**huruushad** *f.mg1* (-day, -dday) Dhuxul noqosho (wax).
**huruushadid** *m.f.dh eeg* huruushad.
**huruusho** *m.dh* (-ooyin, *m.l*) Wax dhuxul noqday.

**huruushoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Dhuxul noqosho (wax dab ku gubtay).
**huruushood** *m.f.l eeg* huruushoo.
**huryo** *m.dh* **(-ooyin, m.)** 1. Dawacada keeda dheddigga ah. 2. Shimbir yar oo ganfuur cas oo geela garbaha ka cunta; jirri.
**hus** *e.d* Aammus!; shib dheh!; us!
**huubo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Meel qatar ah. 2. God aan si fiican loo arki karin oo lagu dhici karo. 3. Gufarka weel salkiis ku hara.
**huuf$^{1}$** *m.l ld* **hiif$^{1}$.**
**huuf$^{2}$** *f.g1* **(-fay, -ftay)** *ld* **hiif$^{2}$.**
**huufid** *m.dh* 1. *ld* **hiifid.** 2. Qof soo orday neef gurid.
**huufsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax soo orday oo neeftuuraaya ahaansho.
**huufsanaan** *m.f.dh eeg* huufsan. *ld* **huufsanaansho.**
**huufsanaansho** *m.l/dh ld* **huufsanaan.**
**huugaan** *m.dh* **(-aamo,** *m.dh***)** Daruur.
**huumammow** *m.l ld* **hiimammow.**
**huumammowsad** *m.l ld* **hiimammowsasho.**
**huumammowsasho** *m.dh ld* **hiimammowsasho.**
**huumammowsi** *m.l ld* **hiimammowsasho.**
**huumammowso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** *ld* **hiimammowso.**
**huunfey** *m.dh* Haad hilib cun ah oo wax dafa.
**huunyo** *m.dh.u* Deris ku nool yaryar oo digaagga gasha.
**huuq** *m.dh* Nagaar aan caleen lahayn laamihiisu qodax leeyihiin, wada buruq ah, oo arigu aad u jecelyahay.
**huur$^{1}$** *m.l* Kulayl hawo la'aani keentay.
**huur$^{2}$** *m.l* (*fiis.*) Xaaladda gibilka marka la eego uumi biyoodka ku jira hawada.
**huur$^{3}$** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Nafley kulayl dareemid.
**huur-beeg** *m.l* **(-ooyin,** *m.l***)** (*fiis.*) Qalab loo sameeyay in lagu cabbiro huur u eegidda (huurka la isu eegayo hawada inta ku jirta uumi biyood iyo inta ay qaadi karto) gibilka.
**huuri$^{1}$** *m.l* **(-iyaal,** *m.l/dh***/-iyo,** *m.dh***)** Gaadiid badeed yar, bedenka ka yar oo lagu kalluumaysto.
**huuri$^{2}$** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax meel aan dabayl lahayn dhigid. 2. Cid xabbisid.
**huurid** *m.f.dh eeg* huur$^{2}$.
**huurin** *m.f.dh eeg* huuri$^{3}$.
**huuro** *m.dh* Wasaq ilkuhu yeeshaan.
**huursad** *m.l ld* **huursasho.**
**huursan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax meel kulul la geliyey ahaansho. 2. Wax xabbis la geliyey ahaansho (qof).
**huursanaan** *m.f.dh eeg* huursan. *ld* **huursanaansho.**
**huursasho** *m.f.dh eeg* huurso. *ld* **huursad, huursi**
**huursi** *m.l ld* **huursasho.**
**huurso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax meel huur ah gashasho.
**huur-tuse** *m.l* **(-sayaal,** *m.l/dh***)** (*fiis.*) Qalab tusinaya isbeddellada huurka hawada, habka tusinta wuxuu u adeegsadaa isbeddellada ku dhaca muuqaalka iyo addimada walax.
**huur-u-eegid** *m.dh* (*fiis.*) Saamiga u dhexeeya xaddiga dhabta ah ee uumibiyooodka ku jira mug lagu siiyay ee hawada ah iyo xaddiga ku jiri lahaa iyadoo heerkulku isku midyahay, badanaa waxaa lagu tibaaxaa boqolley.
**huutaan** *m.l.kh* H. ah: nafley aad caato u ah.
**huwad** *m.l ld* **huwasho.**
**huwan$^{1}$** *m.dh* **(-nno,** *m.dh***)** Dad dano gaar ah heshiis ku ah.
**huwan$^{2}$** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Cid wax ku daboolan ahaansho. *ld* **hugan$^{2}$ (2).**
**huwanaan** *m.f.dh eeg* huwan$^{2}$. *ld* **huwanaansho.**
**huwanaansho** *m.l/dh ld* **huwanaan.**
**huwasho** *m.f.dh eeg* huwo. *ld* **huwad.**
**huwi** *f.lg2* **(-iyay, -isay)** Cid wax ku daboolid. *ld* **huwisii.**
**huwin** *m.f.dh eeg* huwi. *ld* **huwis, huwisiin.**
**huwis** *m.l* 1. *(-syo, m.dh)* Go' weyn oo tol leh oo la siiyo ugaasyada. 2. *ld* **huwin.**
**huwisii** *lg2* **(-iiyay, -iisay)** *ld* **huwi.**
**huwisiin** *m.dh ld* **huwin.**
**huwo** *f.g3* **(-waday, -watay)** Wax dusha isaga daboolid (maro, buste iwm.).
**huy** *m.l* Nooc ciyaaraha biyaha korkooda lagu ciyaaro ka mid ah oo lugaha la isla dhaco; shaambo.
**huyuc$^{1}$** *m.l* Isbeddelidda wax huuray urkoodu isbeddelo. *ld* **hunyuc$^{1}$.**
**huyuc$^{2}$** *f.mg1* **(-cay, -cday)** Wax la huurshay urkooda isbeddelid. *ld* **hunyuc$^{2}$.**
**huyucid** *m.f.dh eeg* huyuc$^{2}$.
**huyucsad** *m.l ld* **huyucsasho.**
**huyucsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax qaab xun oo aan kala baxsanayn leh ahaansho. *ld* **hunyucsan.**
**huyucsanaan** *m.f.dh eeg* huyucsan. *ld* **hunyucsanaan, hunyucsanaansho, huyucsanaansho**
**huyucsanaansho** *m.l ld* **huyucsanaan.**
**huyucsasho** *m.f.dh eeg* huyucso. *ld* **huyucsad, huyucsi**
**huyucsi** *m.l ld* **huyucsasho.**

**huyucso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Si qaab xun tabar darri ku jirto u socosho.

**huyun** *m.l* (**huyun/-nno,** *m.dh*) Geed dheer oo aan qodax lahayn, xabag la cunana leh, oo qoryihiisa weelasha siddo looga sameeyo.

**huyuumas** *m.l* (*baay.*) Maatar kiimiko ahaan burburay ama qayb ka mid ah burburtay kana mid noqday carrada, kaasoo asal ahaan ka yimid dhir ama xayawaan. Dhulka aan beernayn huyumasku waxuu uga yimaadaa dhir hore oo si dabiici ah u quruntay; dhulka qodan ee la beeray huyumaska wuxuu ka helaa digada xoolaha lagu bacrimiyo.

**huyuumiso** *m.dh ld* **hayaamiso (2).**

# I

**i**[1] **(i')** *m.dh* Xarafka sagaalaad ee alifka soomalida.
**i**[2] *mu.dhm.ly* Magacuyaal layeele oo tilmaamaya qofka koowaad ee kelida ah, oo laga hadlaayo.
**ib** *m.dh* **(-bo,** *m.l***)** 1. Dalool yar oo naasaha caaraddooda ku yaal oo ay caanuhu ka soo baxaan. 2. Dalool ku yaal xubinta taranka laboodka oo ay kaadidu ka soo baxdo. 3. Dhuun yar oo xanjo ka samaysan oo dhurduhu u maro surta.
**ibadaboole** *m.dh* **(-layaal,** *m.l/dh***)** Cudur ibta naasaha xoolaha ku dhaca oo caanaha ku celiya. *ld* **ibadaboolo.**
**ibadaboolo** *m.dh ld* **ibadaboole.**
**ibagorayee** *f.mg2* **(-yeeyay, -yeysay)** Hal irmaan si aan wanaagsanayn naasaha uga marid.
**ibagorayeyn** *m.f.dh eeg* ibagorayee.
**ibagorayeysan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la ibagorayeeyey ahaansho (hal irmaan).
**ibagorayeysnaan** *m.f.dh eeg* ibagorayeysan. *ld* **ibagorayeysnaansho.**
**ibagorayeysnaansho** *m.l/dh ld* **ibagorayeysnaan.**
**ibagorayo** *m.dh* Maridda hal irmaan si candhada ka bararisa loo maro.
**ibagujee** *f.g2* **(-jeeyay, -jeysay)** Hal irmaan si ay u godlato naasaha si tartiib ah uga salaaxid.
**ibagujeyn** *m.f.dh eeg* ibagujee.
**ibagujo** *m.dh* Salaaxidda neef geel ah oo irmaan naasaha laga salaaxo si uu u godlado.
**ibagurayo** *m.dh* Bararka naasaha geela marka si xun loo maro ay bararaan.
**ibaguryee** *f.mg2* **(-yeeyay, -yeysay)** Hal si xun loo maray nasaaha ka bararid.
**ibaguryeyn** *m.f.dh eeg* ibaguryee.
**ibaguryeysan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la ibaguryeeyey ahaansho (hal).
**ibaguryeysnaan** *m.f.dh eeg* ibaguryeysan. *ld* **ibaguryeysnaansho.**
**ibaguryeysnaansho** *m.l/dh ld* **ibaguryeys--naan.**
**ibajiiqo** *m.dh* Yaraanta iyo ciriirinnimada uu yeesho caanamareenka naaska
**ibajitaysan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax ibajito hayso ahaansho (neef geel ah).
**ibajitaysnaan** *m.f.dh eeg* ibajitaysan. *ld* **ibajitaysnaansho.**
**ibajitaysnaansho** *m.l/dh ld* **ibajitaysnaan.**
**ibajito** *m.dh* Ibadaboole.
**ibajitoobid** *m.f.dh eeg* ibajitow.
**ibajitow** *f.mg1* **(-oobay, -owday)** Neef geel ah oo ibajito naaska ka gashay noqosho.
**ibalaroor** *m.l.u* Geed-nagaar xajiinka u eg oo xooluhu aad u daaqaan, kuna dararaan markiiba. *ld* **iballaroor.**
**iballaroor** *m.l.u ld* **ibalaroor.**
**ibamar**[1] *m.l* Maridda hal irmaan afarta naas laga maro. *ld* **ibamaryo.**
**ibamar**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** Hal irmaan afarta naas ka marid. *ld* **ibamaryee.**
**ibamarad** *m.l ld* **ibamarasho.**
**ibamaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax la ibamaray ahaansho (hal irmaan). *ld* **ibamaryeysan.**
**ibamarasho** *m.f.dh eeg* ibamaro. *ld* **ibamarad, ibamaryeysad, ibamaryey-sasho, ibamaryeys**
**ibamarid m.f.dh** *eeg* ibamar[2]. *ld* **ibamar-yeyn.**
**ibamarnaan** *m.f.dh eeg* ibamaran. *ld* **ibamarnaansho, ibamayeysnaan, ibamaryeysnaansho.**
**ibamarnaansho** *m.l/dh ld* **ibamarnaan.**
**ibamaro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** Hal irmaan afarta naas ka marasho. *ld* **ibamaryeyso.**
**ibamaryee** *f.g2* (-yeeyay, -yeysay) *ld* **ibamar**[2]**.**
**ibamaryeyn** *m.dh ld* **ibamarid.**
**ibamaryeysad** *m.l ld* **ibamarasho.**
**ibamaryeysan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **ibamaran.**
**ibamaryeysasho** *m.dh ld* **ibamarasho.**
**ibamaryeysi** *m.l ld* **ibamarasho.**
**ibamaryeysnaan** *m.dh ld* **ibamarnaan.**

**ibamaryeysnaansho** *m.l/dh ld* **ibamarnaan.**
**ibamaryeyso** *f.g3* **(-saday, -satay)** *ld* **ibamaro.**
**ibamaryo** *m.dh ld* **ibamar¹.**
**ibarmid** *m.dh ld* **ibamarid.**
**ibayar** *m.dh* Hal naasa yaryar.
**ibayaro** *m.dh* Yaraanta naasaha iyo ciriiriga caanamareenka ee ay hal yeelato
**ibdar** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** 1. Caano yar oo dhowrto ahaan la isugu daro. 2. Xoolaha markay dararaan oo uu naaskoodu gaaro xoorka caanaha. 3. Dhaawac gaara caanamareenka naaska oo ay candhadu caanaha ceshan weydo.
**ibi** *m.dh* **(-byo,** *m.l***)** (*c.nafl.*) Mandheerta haweenka. *ld* **ebi¹.**
**ibidimooloji** *m.l* (*daaw.*) Barashada cudurrada sida dhakhsaha leh u fida dad badanna mar ku wada dhaca si loo garto habkii loo joojin lahaa ama loo hakin lahaa iyo habkii looga hortagi lahaa mustaqbalka. Ma aha cudurrada la is qaadsiyo keliya waxa ku jira cudurro kale oo bey'adda la xiriira: kansarka, cudurrada wadnaha iwm.
**ibitiiliyam** *m.l* **(-mo,** *m.dh***)** (*baay.*) Nudo laga helo lafdhabarleyda oo ka samaysan unugyo aad isugu cufan oo ay u dhexeeyaan walax unug-gudeed ahi. Waxay samaysaa xuubka sare ee ku wareegsan jidhka iyo gidaarka moqorrada gudaha. Waxa kale oo ay sameysaa qanjidhada iyo qaybo ka tirsan organnada dareenka. Shaqooyinkooda waxa ka mid ah: ilaalin, nuugid, dhiiqid iyo dareen.
**ibliis** *m.l* **(-syo,** *m.dh***)** Uun xun oo dadka duufsada oo xumaanta iyo wixii Ilaah lagaga dheeraanayo u horkaca.
**ibriiq** *m.l* **(-qyo,** *m.l/dh***)** Weel ka samaysan macdan, naxaas dhoob iwm oo af dhuuban, dhegdheer iyo dabool leh oo shaaha lagu karsado ama lagu shubto; kirli; jalmad.
**ibtilee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** Dhibaato daran cid gaarsiin. *ld* **ebtilee.**
**ibtileyn** *m.f.dh eeg* ibtilee. *ld* **ebtileyn.**
**ibtileysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax ibtilo ku dhacday ahaansho *ld* **ebteleysan.**
**ibtileysnaan** *m.f.dh eeg* ibtileysan. *ld* **ebteleysnaan, ebteleysnaansho, ibtileysnaansho.**
**ibtileysnaansho** *m.l/dh ld* **ibtileysnaan.**
**ibtilo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Dhib weyn. *ld* **ebtilo.**
**ibtiloobid** *m.f.dh eeg* ibtilow.
**ibtilow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Ibtilo la kulmid.
**iclaan** *m.l* War la sheego oo aad loo faafiyo oo dadka la wada garsiiyo; ogeysiis.
**icraab¹** *m.dh* **(-bo,** *m.l***)** (*nax.*) Dhismaha qaybaha naxwe ee ay weeri ka koobantahay.
**icraab²** *f.g1* **(-bay, -btay)** (*nax.*) Qaybaha naxwe ee ay weer ka koobantahay sheegid. *ld* **icraabi.**
**icraabi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **icraab².**
**icraabid** *m.f.dh eeg* icraab². *ld* **icraabin, icraabis¹.**
**icraabin** *m.dh ld* **icraabid.**
**icraabis** *m.l/dh ld* **icraabid.**
**ictikaaf¹** *m.l* Fadhi masaajidka gudahiisa muddo la fariisto oo cibaado loo niyoodo.
**ictikaaf²** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Cibaado awgeed masaajid ku raagid
**ictikaafid** *m.f.dh eeg* ictikaaf².
**ictikaafsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax ictikaaf ku jira ahaansho.
**ictikaafsanaan** *m.f.dh* egg ictikaafsan. *ld* **ictikaafsanaansho.**
**ictikaafsanaansho** *m.l/dh ld* **ictikaafsanaan.**
**ictiqaad¹** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** Rumaysnaanta wax waxtarka uu leeyahay ama wax yeeladiisa.
**ictiqaad²** *f.g1* **(-day, -dday)** Diin, mabda' iwm aaminid.
**ictiqaadid** *m.f.dh eeg* ictiqaad².
**ictiqaadsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **citiqaadsan.**
**ictiqaadsanaan** *m.dh ld* **citiqaadsanaan.**
**ictiqaadsanaansho** *m.l/dh ld* **citiqaadsanaan.**
**ictiraaf¹** *m.l* Aqoonsi, cid wanaaggeeda loo aqoonsado.
**ictiraaf²** *f.g1* **(-fay, -ftay)** Cid wanaaggeeda aqoonsasho.
**ictiraafid** *m.f.dh eeg* ictiraaf².
**ictiraafsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax, wax wanaaggiisa aqoonsaday ahaansho (qof).
**ictiraafsanaan** *m.f.dh eeg* ictiraafsan. *ld* **ictiraafsanaansho.**
**ictiraafsanaansho** *m.l/dh ld* **ictiraafsanaan.**
**idaacad** *m.dh* **(-dyo,** *m.l***)** Warka raadiyaha ama TVga laga sii daayo. *ld* **idaaco.**
**idaaco** *m.dh ld* **idaacad.**
**idaad¹** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** 1. Bir qaroofan oo mallayga lagu dabo. 2. Laqanyo.
**idaad²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Laqanyo dareemid.
**idaadid** *m.f.dh eeg* idaad².
**idan¹** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** 1. Oggolaansho, rukhso. 2. Qalab ka samaysan dhagax jilicsan ama dhoobo oo inta dhuxulo nool lagu guro dhirta udgoon lagu shito; dabqaad; idin.
**idan²** *f.g1* **(-dmay, -dantay; -dmi)** Wax samayntooda cid fasax u siin.
**idanqaadasho** *m.f.dh eeg* idanqaado.

**idanqaado** *f.mg3* **(-aatay, -aadatay)** Wax sameyntoodu fasax u qaadasho.

**idansan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof wax samayntooda cid fasax lagu siiyay ahaansho.

**idansanaan** *m.f.dh eeg* idansan. *ld* **idansanaansho.**

**idansanaansho** *m.l/dh ld* **idansanaan.**

**idif** *m.l* 1. Timaha wejiga ku soo dhawaada oo salxanyada korkooda ka baxa. 2. I. ah: qof bar yar oo dhuuban.

**idifsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax dhuuban oo itaal yar leh ahaansho (nafley).

**idifsanaan** *m.f.dh eeg* idifsan. *ld* **idifsanaansho.**

**idifsanaansho** *m.l/dh ld* **idifsanaan.**

**idiin** *m.dh* Harag jilicsan oo si fiican loo megdiyay.

**idil** *f.mg4* **(-dlaa, -dlayd)** Wax aan wax ka maqneyn ahaansho.

**idin**[1] *mu.dhm.ly* Magacuyaal layeele oo tilmaamaya qofka labaad ee wadarta ah, oo lala hadlayo. Tus.: "waan idin arkay".

**idin**[2] *mu.eb ld* **idinka.**

**idin**[3] *m.l ld* **idan**[1] **(2).**

**idinka** *mu.eb* Magacuyaal yeele oo tilmaamaya qofka labaad ee wadarta ah. Tus.: "waxaas idinka ayaa ku shaqa leh". *ld* **idin**[2]**.**

**idinna** *mu.eb* Magacuyaal tilmaama qofka labaad ee wadarta ah oo ka kooban idin 2 iyo na[2].

**idiyaalismo** *m.dh* Aragti ku dhisan falsafad leh in aqoontu ay tahay miro maskaxeed.

**idlaad**[1] *m.l* Dhammaad.

**idlaad**[2] *f.mg1* **(-day, -aatay, -aadeen)** Wax aan wax ka harin ahaansho.

**idlaan** *m.f.dh eeg* idil. *ld* **idlaansho, idlaasho.**

**idlaansho** *m.l/dh ld* **idlaan.**

**idlaasho** *m.dh ld* **idlaan.**

**idlayn** *m.f.dh eeg* idlee.

**idlaysasho** *m.f.dh eeg* idlayso.

**idlayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** 1. Wax dhammaantood isticmaalid. 2. Wax inta ugu dambeysa isticmaalid.

**idlee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** Wax dhammeyn.

**idman** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax hawl fulinteed u madax bannaan ahaansho (cid).

**idmanaan** *m.f.dh eeg* idman. *ld* **idmanaansho.**

**idmanaansho** *m.l/dh ld* **idmanaan.**

**idmid** *m.f.dh eeg* idan[2].

**ido** *m.l* Ariga intiisa leh bari weyn, macal, iyo dhogor badan.

**idolojiyo** *m.dh* Aragti siyaasadeed.

**if**[1] *m.l* **(-faf,** *m.l***)** 1. Kaah walxaha uu hayo suurta geliya in ay ishu aragto. 2. Adduunyo.

**if**[2] *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Kaah indhuhu wax ka arki karaan bixin.

**ifafaale** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** Dhacdooyin iyo tilmaamo muuqda oo tusaale u ah wax soo socda.

**ifbax**[1] *m.l* Muuqasho.

**ifbax**[2] *f.mg1* **(-xay, -xday; -bixi)** 1. Soo i.: wax bidhaantooda muuqasho. 2. Soo i.: wax caan ah noqosho.

**ifbixid** *m.f.dh eeg* ifbax[2].

**ifbixin** *m.f.dh eeg* ifbixid.

**ifi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax iftiin ku qabasho. 2. Raadraac yar arrin iwm ka bixin. *ld* **iftiimi.**

**ifid** *m.f.dh eeg* if[2].

**ifin** *m.f.dh eeg* ifi. *ld* **ifis, iftiimin, iftiimis.**

**ifis** *m.l ld* **ifin.**

**ifiso** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Wax la qoro ama la akhriyo oo wixii lumay lagu helo, birbiriso. 2. Xabbad iftiin bixisa oo habeenkii cadowga lagu yoolbaaro.

**if-qorraxeed** *m.l* **(ifaf ...,** *m.l***)** (*fiis.*) Iftiinka toos uga yimaadda qorraxda, kaasoo suurtageliya in la arko waxyaalaha dhulka oogadiisa ah. Wuxuu ka koobanyahay qeybta kaah cadceedeedka ee leh dherer mowjadeedka ee u dhexeeya kuwa cas iyo iftiinka casuusta.

**ifraac** *m.l* **(-cyo,** *m.dh***)** (*baay.*) Koridda organno ka mid ah geedka ay koraan iyagoo u jawaabayo ilayska. Xiddo haweedyadu waxay sida badan u koraan dhinaca ilayska iyada oo xididdo haweedyaduna ay u baxaan dhinaca ku liddiga ah ilayska.

**ifsasho** *m.f.dh eeg* ifso.

**ifso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Meel ama wax iftiin u yeelasho.

**iftiimi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **ifi.**

**iftiimid** *m.f.dh eeg* iftiin[2].

**iftiimin** *m.f.dh ld* **ifin.**

**iftiimis** *m.l ld* **ifin.**

**iftiin**[1] *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** 1. Kaah wax lagu arki karo. 2. Wakhti si fiican wax loo arki karo oo qorraxdu soo baxayso ama dhacayso.

**iftiin**[2] *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** (*fiis.*) Sii deynta kaaha ka imanaya walax saxarradeedu nuugeen tamar, iyagoo gaadhaya xaalad kacsan, kaddibna ku noqday xaalad tamar hooseysa markii ay sii daayeen kaaha birlab-danabowga.

**iftiin**[3] *f.mg1* **(-imay, -intay; -imi)** Wax kaah yeelasho.

**iftiino** *m.dh* Wakhti si fiican wax loo arki karo oo qorraxdu soo baxayso ama dhacayso.

**igaar** *m.l* **(igaar,** *m.dh***)** Wiil, kuray, inan.

**igar¹** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Neef irmaan oo aan ilmo lahayn oo la maalo (oo cucub lagu sasabo loo sameeyey). *ld* **eger.**
**igar²** *f.g1* (**-ray, -rtay**) Sac ama hal dhashay si caanihiisa loo wada helo ilmo ka gawricid.
**igbad** *m.l ld* **igbasho.**
**igbasho** *m.f.dh eeg* igbo. *ld* **igbad, igmad, igmasho.**
**igbay** *m.l* Doodda laga qabo gar la naqay; racfaan.
**igbo** *f.g3* (**-baday, -batay**) Cid dood u wakiilasho. *ld* **igmo.**
**igdhasho** *m.f.dh eeg* igdho.
**igdhid** *m.f.dh eeg* igar².
**igdho** *f.mg3* (**-dhaday, -dhatay**) Neef igar ka dhigasho.
**igifsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax gaaban oo itaal leh ahaansho (nafley).
**igifsanaan** *m.f.dh eeg* igifsan. *ld* **igifsa-naansho.**
**igifsanaansho** *m.l/dh ld* **igifsanaan.**
**igmad** *m.l ld* **igbasho.**
**igmasho** *m.f.dh ld* **igbasho.**
**igmo** *f.g3* (**-maday, -matay**) *ld* **igbo.**
**igtishaaf¹** *m.l* Soo saaridda wax cusub oo aan hore loo arag ama loo aqoon.
**igtishaaf²** *f.g1* (**-fay, -ftay**) Wax cusub oo aan hore loo arag ama loo aqoon soo saarid.
**igtishaafid** *m.f.dh eeg* igtishaaf².
**ihaanee** *f.g2* (**-neeyay, -neysay**) Cid ihaano u geysasho.
**ihaaneyn** *m.f.dh eeg* ihaanee.
**ihaano** *m.dh* Hadal xun oo cid sharafteeda wax lagu yeelo, meelkadhac.
**iib** *m.l* Kala gadashada laba wax ama ka badan la kala gato.
**iibgee** *f.g2* (**-geeyay, -geysay**) Wax meel lagu iibsado geyn.
**iibgeyn** *m.f.dh eeg* iibgee.
**iibi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Lacag badeeco ku beddelid.
**iibin** *m.f.dh eeg* iibi. *ld* **iibis.**
**iibis** *m.l ld* **iibin.**
**iibsad** *m.l ld* **iibsasho.**
**iibsamid** *m.f.dh eeg* iibsan¹.
**iibsan¹** *f.mg1* (**-amay, -antay; -ami**) Wax la iibsaday noqosho.
**iibsan²** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax la iibsaday ahaansho.
**iibsanaan** *m.f.dh eeg* iibsan². *ld* **iibsa-naansho.**
**iibsanaansho** *m.l/dh ld* **iibsanaan.**
**iibsasho** *m.f.dh eeg* iibso. *ld* **iibsad, iibsi.**
**iibshe** *m.l* (**-shayaal,** *m.l/dh*) Qof wax iibiya.
**iibsi** *m.l ld* **iibsasho.**
**iibso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Bedeeco lacag ku beddelesho.
**iid¹** *m.dh ld* **ciid¹.**
**iid²** *f.mg1* (**-day, -dday**) *ld* **ciid².**
**iidaaman** *f.mg4* (**-mnaa, -mnayd**) Wax iidaan loo yeelay ahaansho.
**iidaamid** *m.f.dh eeg* iidaan².
**iidaamnaan** *m.f.dh eeg* iidaaman. *ld* **iidaamnaansho, idaannaan, idaannaan-sho.**
**iidaamnaansho** *m.l/dh ld* **iidaamnaan.**
**iidaan¹** *m.l* Subag, caano, maraq iwm oo cuntada yaabisnimada looga ba'sho.
**iidaan²** *f.g1* (**-aamay, -aantay; -aami**) Subag, caano, maraq iwm cunno yaabis ah ku darid.
**iidaannaan** *m.dh ld* **iidaamnaan.**
**iidaannaansho** *m.l/dh ld* **iidaamnaan.**
**iidheh** *m.dh* (**-hyo,** *m.l/dh*) Xayeysiis iyo ammaan dheerad ah oo laga sheego wax.
**iidid** *m.dh ld* **ciidid.**
**iil¹** *m.l* (**-lal,** *m.l*) Meesha yar oo godka xabaasha dhinaceeda hoose ku taal oo qofka dhintay la dhigo.
**iil²** *f.g1* (**iilay, iishay**) Wax inyar weecin.
**iilasho** *m.f.dh eeg* iilo.
**iilid** *m.f.dh eeg* iil².
**iillaagee** *f.g2* (**-geeyay, -geysay**) Wax dhibaateyn, cid cawryid.
**iillan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax in yar la weeciyey ahaansho.
**iillanaan** *m.f.dh eeg* iillan. *ld* **iillannaansho.**
**iillanaansho** *m.l/dh ld* **iillanaan.**
**iilo** *f.mg3* (**iishay, iilatay**) 1. U ii.: cid dhankeeda isu buurin. 2. Daciif noqosho. 3. Dhiibaato aan laga soo kaban karin la kulmid.
**iimaan** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) 1. Rumeysnaanta jiritaanka Ilaah, nabiyada, kutubta, malaa'igta iyo qiyaamaha. 2. Qanaaco. 3. *(-nno, m.dh)* Ugaas, Islaan.
**iimaandarro** *m.dh* Qanaaco la'aanta. *ld* **iimaanxumo.**
**iimaansad** *m.l ld* **iimaansasho.**
**iimaansasho** *m.f.dh eeg* iimaanso. *ld* **iimaansad, iimaansi.**
**iimaansi** *m.l ld* **iimaansasho.**
**iimaanso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Wax yar ku raali noqosho.
**iimaanxumo** *m.dh ld* **iimaandarro.**
**iimaanyoog** *m.l.kh* I. ah: qof wax kastoo la siiyo saluuga.
**iimayn** *m.f.dh eeg* iimee.
**iimaysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax iin leh ahaansho (nafley).

**iimaysnaan** *m.f.dh eeg* iimaysan. *ld* **iimaysnaansho.**

**iimaysnaansho** *m.l/dh ld* **iimaysnaan.**

**iimee** *f.g2* **(-meeyay, -maysay)** Wax iin u yeelid.

**iimoobid** *m.f.dh eeg* iimow.

**iimow** *f.mg1* **(-oobay, -owday)** Wax iin yeeshay noqosho.

**iin** *m.dh* **(iimo,** *m.l***)** Ceeb ama wax kale oo qiimaha wax leeyihiin hoos u dhiga.

**iin-cufaad** *m.dh* **(-iimo ...,** *m.l***)** (*kiim.*) Cufka u dhigma tamarta isku haysa bu'da atamka. Qiimaha tamartaas waxa lagu heli karaa adoo adeegsada isle'egta Anistan E = mc2 (taas o E = tamarta, m = cuf, c = xawaaraha ileyska). Cufkaasi waxa lagu helaa faraqa cufka bu'da iyo wadarta cufafka borootoonnada iyo niyuutaroon-nada.

**ijaab** *f.g1* **(-bay, -btay)** Yeelid; maqlid; ajiibid, aqbalid.

**ijaabid** *m.f.dh eeg* ijaab.

**ijaabo** *m.dh* (*dii.*) Aqbalidda duco Ilaah loo jeediyo oo uu aqbalo.

**ijaar**[1] *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** 1. Lacag laga helo guri baabuur iwm oo kireysan, kiro. 2. I. ah: guri, baabuur iwm oo dadka isticmaalaya lacag laga qaado. *ld* **ajuuro, ijaaro**[1]**.**

**ijaar**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** Guri, baabuur, iwm cidda isticmaalaysa lacag si joogto ah uga qaadid.

**ijaaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax cidi ijaaratay ahaansho (baabur, guri iwm)

**ijaarasho** *m.f.dh eeg* ijaaro[2].

**ijaarid** *m.f.dh eeg* ijaar[2].

**ijaarnaan** *m.f.dh eeg* ijaaran. *ld* **ijaarnaansho.**

**ijaarnaansho** *m.l/dh ld* **ijaarnaan.**

**ijaaro**[1] *m.dh ld* **ijaar**[1]**.**

**ijaaro**[2] *f.g3* **(-rtay, -ratay)** Guri, baabuur iwm ijaar ka qaadasho ka baxsasho.

**ijaaso** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Idan, fasax. 2. Aqoonsi diimeed ee uu sheekha dariiqadu siiyo xertiisa qaarkeed.

**ijbaar** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Qof wax ku qasbid.

**ijbaarid** *m.f.dh eeg* ijbaar.

**ijmaac** *m.l* 1. Kulan fikradeed oo shuyuukh-da waaweyn ee madaahibta Islaanka isku raaceen. 2. Midka saddexaad ee afarta addilo oo diinta Islaanka loo cuskado.

**ijtihaad**[1] *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** 1. Arrin sharci ah oo aan quraanka iyo xaddisku ka hadlin oo ra'yi qof mujtahid ahi leeyahay lagu meel-mariyo. 2. Dadaal badan.

**ijtihaad**[2] *f.mg1* **(-day, -dday)** 1. Arrin sharci ah oo aan quraanka iyo xaddisku ka hadlin ra'yi qof mujtahid ahi leeyahay ku meel-marin. 2. Ku i.: dadaal badan muujin.

**ijtihaadid** *m.f.dh eeg* ijtihaad[2].

**ijtimaaci** *m.l* Hanti bulshadeed.

**ikaynoodeermaata** *m.dh* (*baay.*) Faylam wanqaran gacaneed laf dhabarla' ah oo had iyo jeer leh shan fallaadhood oo unugyo badanley ah, kuna nolol degaan badeed. Tusaale ah: kalluun xiddigeed. Faylamkani ma laha madax iyo habdhis dareenwade.

**ikhtilaaf**[1] *m.l* Isweydaar; ismaandhaaf; heshiis la'aan. *ld* **iskhilaaf**[1]**.**

**ikhtilaaf**[2] *f.g1* **(-fay, -ftay)** Isweydaarasho; isku diidid (arrin). *ld* **iskhilaaf**[2]**.**

**ikhtilaafid** *m.f.dh eeg* ikhtilaaf[2]. *ld* **iskhilaafid.**

**ikhtiraac**[1] *m.l* **(-cyo,** *m.dh***)** Hindisaad.

**ikhtiraac**[2] *f.g1* **(-cay, -cday)** Wax hindisid.

**ikhtiraacid** *m.f.dh eeg* ikhtiraac[2].

**ikhtiyaar** *m.l* Madax-bannaani iyo awood loo lahaado wax la doonayo in la sameeyo. *ld* **istikhyaar, khiyaar.**

**ikhwaan** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Walaalnimo diineed.

**ikhyaar**[1] *m.l* **(-riin/ikhyaar,** *m.dh***)** Qof kulansaday garaad wacan iyo anshax wanaagsan. *ld* **aqyaar**[1]**.**

**ikhyaar**[2] *m.dh* Bulsho dadka madaxda u ah ee taladeeda gooysa. *ld* **aqyaar**[2]**.**

**ikhyaarayn** *m.f.dh eeg* ikhyaaree. *ld* **aqyaarayn.**

**ikhyaaree** *f.mg2* **(-reeyay, -reysay)** Arrin, xaajo iwm ka odayeyn *ld* **aqyaaree.**

**ikhyaarnimo** *m.dh* Ikhyaar ahaansho. *ld* **aqyaarnimo.**

**ikooloji** *m.l* Barashada xidhiidhada ka dhexeeya noolaha iyo degaankiisa dabeeciga ah, ha noolaado ama yaanu noolaan. Sababtaa awgeedi koolajiya-hannadu waxay bartaan noolayaasha marka laga eego dhinaca tirada dadka iyo beelaha, kuwaas oo ay isku kooxayn karaan iyo habdhisyada degaan ee ay ka qayb qaataan.

**il** *m.dh* **(-lo,** *m.l***)** 1. *(indho, m.l)* Xubinta aragga. 2. Meel biyo ka soo burqadaan. 3. Siriq. 4. Kartida ishu cid wax ku yeeli karto (senen); dhabato. 5. Dabool iniinaha badarka kor kaga dhegsan. 6. Dhul bannaan oo kaymo hareeraha ka xigaan.

**il aragtay** *m.l* (*c.cimi.*) Fogaanta ugu dheer ee walax kaga arki karto "isha qaawan" ee fiirsade, oo lagu sheego mitirro (waarar) ama kiloomitirro (maylal).

**ilaa** *h* I. ama i. iyo inta: jeer laga gaaro; laga bilaabo; tan iyo. Tus. "I. (ama i. iyo intaa) aan soo noqonayo halkaan joog".

**Ilaah** *m.l* (*dii.*) Sarreeyaha awoodda leh oo wax kasta abuura oo weligiis jiray, jirina doona; Rabbi; Eebbe; Alle.
**ilaahcaabud** *m.l.kh* (*dii.*) I. ah: qof Ilaah ka baqa oo cibaado badan. *ld* **allacaabud.**
**ilaahcaabudid** *m.dh* (*dii.*) Camalsan oo Ilaah cabsidiisa loo sameeyo. *ld* **allacaabudid.**
**ilaahnimo** *m.dh* (*dii.*) Ilaah ahaansho.
**ilaahrumaysad** *m.l ld* **ilaahrumaysasho.**
**ilaahrumaysasho** *m.f.dh* ilaahrumayso. *ld* **ilaahrumaysad, ilaahrumaysi.**
**ilaahrumaysi** *m.l ld* **ilaahrumaysasho.**
**ilaahrumayso** *f.mg3* **(stay, -satay)** (*dii.*) Ilaah rumayn.
**ilaal**[1] *m.l* **(-llo,** *m.dh*) Askar degmooyinka, waagi hore laga qori jirey oo madaxda degmooyinka la shaqeyn jirey mid ka mid ah.
**ilaal**[2] *f.mg1* **(-aalay, -aashay)** Ilmo dhashay neef loogu ducaynayo u qalid.
**ilaalee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** Wax indha-indheyn.
**ilaaleyn** *m.f.dh eeg* ilaalee.
**ilaaleysad** *m.l ld* **ilaaleysasho.**
**ilaaleysasho** *m.f.dh eeg* ilaaleyso. *ld* **ilaaleysad, ilaaleysi.**
**ilaaleysi** *m.l ld* **ilaaleysasho.**
**ilaaleyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Wax beylah ah meelo ka eegasho.
**ilaali** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax beylah ka dhowrid. 2. Iska i.: khatar iska jirid.
**ilaalid** *m.f.dh eeg* ilaal[2].
**ilaalin** *m.f.dh eeg* ilaali.
**ilaalo** *m.dh* Cuntub yar oo colka shisheeyaha soo eega oo war ka keena.
**ilaaq**[1] *m.dh ld* **cilaaq**[1]**.**
**ilaaq**[2] *f.g1* **(-qay, -qday)** *ld* **cilaaq**[2]**.**
**ilaaqad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Dalool yar.
**ilaaqeen** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) 1. Dalool aad u yar. 2. Dulka cirbadda.
**ilaaqid** *m.dh ld* **cilaaqid.**
**ilaaqtamid** *m.dh ld* **cilaaqtamid.**
**ilaaqtan**[1] *m.l ld* **cilaaqtamid.**
**ilaaqtan**[2] *f.mg1* **(-amay, -antay)** *ld* **cilaaq-tan**[2]**.**
**il-adag** *f.mg4* **(-dkaa, -dkayd)** *ld* **il-adayg**[2]**.**
**il-adayg**[1] *m.l* Dhiirranaan iyo gabbasho la'aan uu qof leeyahay. *ld* **il-adkaan.**
**il-adayg**[2] *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Wax si cabsi iyo gabbasho la'aan ah ugu dhiirrasho.
**il-adaygid** *m.f.dh eeg* il-adayg[2].
**il-adkaan** *m.dh eeg* il-adag. *ld* **il-adayg**[1]**, il-adkaansho.**
**il-adkaansho** *m.l/dh eeg* ila-dkow. *ld* **il-adkaan.**
**il-adkow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Wax dhiirran oo aan gabbasho aqoon noqosho (qof).
**ilaxir** *m.l ld* **ilxir.**
**ilayn** *m.f.dh eeg* ilee.
**ilays** *m.l* **(-syo,** *m.dh*) Iftiin.
**ilaysraac**[1] *m.l* 1. Fal gaar ah oo ay dhirta qaarkeed samayso marka ilays ku dhaco. 2. I. ah: waxyaabaha ilaysku soo jiito.
**ilaysraac**[2] *f.mg1* **(-cay, -cday)** Ilays aadid (wax).
**ilaysraacid** *m.f.dh eeg* ilaysraac[2].
**ilbaadsad** *m.l ld* **ilbaadsasho.**
**ilbaadsasho** *m.f.dh eeg* ilbaadso. *ld* **ilbaadsad, ilbaadsi.**
**ilbaadsi** *m.l ld* **ilbaadsasho.**
**ilbaadso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Qof ama wax kale dusha ka ilaalsasho si isagoo dagan loo helo.
**ilbalacle** *m.l ld* **ilgalacle.**
**ilbalaclee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** *ld* **ilgalaclee.**
**ilbalacleyn** *m.dh ld* **ilgalacleyn.**
**ilbalacleys** *m.l ld* **ilgalacleyn.**
**ilbax**[1] *m.l.kh* I. ah: qof aqoon iyo waayo-aragnimo u leh nolosha magaalada.
**ilbax**[2] *f.mg1* **(-xay, -xday; -bixi)** Nolol magaalo aqoon iyo waayo-aragnimo u yeelasho.
**ilbaxnimo** *m.dh* 1. Ilbax ahaansho. 2. Heer, horumar xagga dhaqaalaha, dhaqanka iwm laga gaaro.
**ilbaxsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Reermagaal ahaansho. 2. Qof nolol magaalo aqoonsan, ahaansho.
**ilbaxsanaan** *m.f.dh eeg* ilbaxsan. *ld* **ilbaxsanaansho.**
**ilbaxsanaansho** *m.l/dh ld* **ilbaxsanaan.**
**ilbidhiqsi** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) *ld* **ilbriqsi.**
**ilbiriqsi**[1] *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) Muddada u dhexeysa il baalasheeda si deg deg ah la isugu qabtay, degdegna loo kala qaaday. *ld* **ilbidhiqsi, ilbiliqsi, ilmilicsi, ilmiliqsi.**
**ilbiriqsi**[2] *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) 1. *(fiis.)* Halbeeg cabbiraadeed oo waqti oo la eg hal-lixdaneed daqiiqo. 2. *(juqr.)* Halbeeg cabbiraaddeed oo lool iyo dhig oo la eg hal-lixdaneed daqiiqo.
**ilbixi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Qof ilbax ka dhigid. 2. Meseggo iwm il ka saarid.
**ilbixid** *m.f.dh eeg* ilbax[2].
**ilbixin** *m.f.dh eeg* ilbixi.
**ilcad** *m.dh* (*c.nafl.*) Nooc shimbiraha ka mid ah, midab bay ah leh, badanaaba ku nool guryaha iyo beeraha agtooda.
**ilcayn** *m.l/dh* Dhabataysi.

**ilcir** *m.l* Daah, rogaa.
**ildaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax aad u liita ahaansho.
**ildarnaan** *m.f.dh eeg* ildaran. *ld* **ildar-naansho.**
**ildarnaansho** *m.l/dh ld* **ildarnaan.**
**ildarro** *m.dh* Dhibaato iyo diif cid ka muuqata.
**ildheer** *f.mg4* **(-raa, -rayd)** Wax rafaad ka muuqdo ahaansho.
**ildheeraan** *m.f.dh eeg* ildheer. *ld* ***ild*heeraansho, i*ld*heeri.**
**ildheeraansho** *m.l/dh ld* **ildheeraan.**
**ildheeri** *m.dh* 1. Aragti-dheer ahaansho. 2. *ld* **ildheeraan.**
**ilduuf**[1] *m.l* 1. Hog aan loo baahnayn oo laga guuro ama laga qaado ama la dego (shax). 2. Jidkii loo baahnaa oo laga habaabo.
**ilduuf**[2] *f.mg1* **(-fay, -ftay)** 1. Hogaan loo baahnayn ka guurid, ka qaadid ama degid. 2. Jidkii loo baahnaa ka habaabid.
**ilduufi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Qof ilduuf dhaxalsiin.
**ilduufid** *m.f.dh eeg* ilduuf².
**ilduufin** *m.f.dh eeg* iduufi. *ld* **ilduufis.**
**ilduufis** *m.l ld* **ilduufin.**
**ilduufsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax ilduufay ahaansho.
**ilduufsanaan** *m.f.dh eeg* ilduufsan. *ld* **ilduufsanaansho.**
**ilduufsanaansho** *m.l/dh ld* **ilduufsanaan.**
**ilee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** 1. Xarig la xirayo il u yeelid. 2. Cid dhabateysasho.
**ileysad** *m.l ld* **ilaysasho.**
**ileysasho** *m.f.dh eeg* ileyso. *ld* **ilaysad, ileysi.**
**ileysi** *m.l ld* **ilaysasho.**
**ileyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Cid il wax ku yeelid.
**ilfajaas** *m.l* (*daaw.*) Cudur indhaha barariya.
**ilfashaq**[1] *m.l.kh* Xishood, xil, yax-yax.
**ilfashaq**[2] *f.mg1* **(-qay, -qday)** Wax sameyntooda ka khajalid.
**ilfashaqid** *m.f.dh eeg* ilfashaq².
**ilfuur** *m.l/dh* **(-rro,** *m.dh***/-ro,** *m.l***)** I. ah: qof wax si qarsoodi ah loo samayn lahaa joogiddiisu xayirto.
**ilfuurnimo** *m.dh* Ilfuur ahaansho.
**ilgaal** *m.l* 1. *(bot.)* Geed-saar caleemo ballaaran leh oo dhala miro kuuskuusan oo biseyl iyo qardaba lagu cuno. 2. *(bot.)* Miraha ilgaalka.
**ilgal** *m.l* 1. Cudur geela indhaha uga dhaca oo uu la ilmeeyo, ilqod. 2. I. ah: qof firfircoon.
**ilgalacle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** Eegid marba meel la eego iyadoo indhaha la kala hayo. *ld* **ilbalacle.**
**ilgalaclee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Indhaha oo la kala hayo hadba meel eegid. *ld* **ilbaclee.**
**ilgalacleyn** *m.f.dh eeg* ilgalaaclee. *ld* **ilbalacleyn, ilbalacleys, ilgalacleys.**
**ilgalacleys** *m.l ld* **ilgalacleyn.**
**ilgeeriyaad** *m.l* Xaalad dhimasho muujinay-sa oo qof sakaraadaya ka muuqato.
**ilgey** *m.dh* Turub lacag lagu ciyaaro oo been lagu raabico.
**ilgiir**[1] *m.l* Qof daymo kulul.
**ilgiir**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** Qof daymo kulul ku eegid.
**ilgiirid** *m.dh* 1. Daymo kulul oo wax lagu eego. 2. *eeg* ilgiir².
**ilgoon** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Lafaha koodadka oo indhaha ku wareegsan.
**ilgurux** *m.l* **(-xyo,** *m.dh***)** Isha oo dhan oo aan xididdadu ku jirin.
**ilhaami** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Ku i.: cid ilhaan siin (Eebbe).
**ilhaamid** *m.f.dh eeg* ilhaan².
**ilhaamin** *m.f.dh eeg* ilhaami.
**ilhaan**[1] *m.dh* (*dii.*) Wax qof maskaxdiisi ku soo dhaca oo xagga Alle uga yimid.
**ilhaan**[2] *f.mg1* **(-aamay, -aantay)** Wax qof maskaxdiisi ku soo dhaca oo xagga Alle uga imaansho.
**ilhel** *f.mg1* **(-elay, -eshay)** Ka i.: wax la gaadayo fursad isagoo dagan u helid.
**ilhelid** *m.f.dh eeg* ilhel.
**ilig** *m.l* **(ilko,** *m.l***)** (*c.nafl.*) Xubno cadcad, adag ku teedsan daamanka lafdhabarreyda ee wax lagu gooyo laguna calashado middood.
**iliil** *m.dh* **(-lo,** *m.l***)** Jeex yar oo tog ku darsama.
**iliindi** *m.l* 1. Dhar gaar ah oo Banaadir laga sameeyo. 2. Waddooyin bahallaha yaryari sida quraanyada, jiraca iwm ay sameeyaan. *ld* **aliindi.**
**ilikuwareertay** *m.dh* Xarriiqda soo koobta aragga ama la moodo in dhulka iyo cifku iska qabtaan. *ld* **ilkuwareerto, ilwareerto.**
**ilindi** *m.dh* Hanti badan.
**iljebi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** 1. Hal mar il isku qabasho. 2. U i.: qof isha ugu baaqid.
**iljebin** *m.f.dh eeg* iljebi. *ld* **iljebis.**
**iljebis** *m.l ld* **iljebin.**
**ilka-adag** *m.dh* Nooc kalluunka ka mid ah.
**ilkacaddayn** *m.f.dh eeg* ilkacaddee.
**ilkacaddee** *f.mg2* **(-deeyay, -daysay)** Qosol yar iyo farxad ilkaha ka muujin.
**ilkaddawaco** *m.dh* (*daaw.*) Cudur ilkeed, caruurta yaryar ku dhaca marka ilkaha u soo baxayaan; ilkow. *ld* **ilkow.**
**ilkaysad** *m.l ld* **ilkaysasho.**
**ilkaysasho** *m.f.dh eeg* ilkayso. *ld* **ilkaysad, ilkaysi.**
**ilkaysi** *m.l ld* **ilkaysasho.**

**ilkayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** 1. Ilko yeelasho. 2. Meel la qabsasho.
**ilkow** *m.l ld* **ilkaddawaco.**
**ilku-leeble** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Qof la aaminsan yahay inuu nafleyda isha wax ku yeeli karo.
**il-kulul[1]** *m.l/dh* Il laga cabsado leh.
**il-kulul[2]** *m.l/dh* (*jool.*) Biyo kulul oo qulqulaya oo ka soo baxaya dhulka, badanaa marka magmadu kululaysa, sida darteed waxaa aad looga helaa gobollada folkaanaha marka qaraxa folkaanuhu uu istaago.
**ilkuwareerto** *m.dh ld* **ilikuwareertay.**
**illa'** *f.mg4* **(-'aa, -'ayd)** Wax hal il lahayn ah.
**illaa** *e.d* Eray yaab ku jiro. Tus. “Illaa Cali waa geesi!”. *ld* **illayn (2).**
**illa'aan** *m.f.dh eeg* illa'. *ld* **illa'aansho.**
**illa'aansho** *m.l/dh ld* **illa'aan.**
**illaabid** *m.dh ld* **illoobid.**
**illaacayn** *m.f.dh eeg* illaacee.
**illaacaysad** *m.l ld* **illaacaysasho, illaacaysi.**
**illaacaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax illaaco ku dhacday ahaansho.
**illaacaysasho** *m.f.dh eeg* illaacayso. *ld* **illaacaysad, illaacaysi.**
**illaacaysi** *m.l ld* **illaacaysasho.**
**illaacaysnaan** *m.f.dh eeg* illaacayso. *ld* **illaacaysnaansho.**
**illaacaysnaansho** *m.l/dh ld* **illaacaysnaan.**
**illaacayso** *f.g3* **(-stay/-saday, -satay)** Cid il wax ku yeelid.
**illaacee** *f.g2* **(-ceeyay, -caysay)** Ilay; cunid; dhabataysasho.
**illaaco** *m.dh* Waxyeello la aaminsan yahay inay ka timid il dad; dhabato; il.
**illaawid** *m.dh ld* **illoobid.**
**illan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax kabo gashan ahaansho.
**illanaan** *m.f.dh eeg* illan. *ld* **illanaansho.**
**illanaansho** *m.l ld* **illanaan.**
**illasho** *m.f.dh eeg* illo.
**illayn** *xi.* 1. *ld* **illeen.** Eray hadalka lagu adkeynayo. 2. *ld* **illaa.**
**illayse** *xi. ld* **illowse.**
**illeen** *xi. ld* **illayn (1).**
**illi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** U i.: Cid kabo u gelin.
**illin[1]** *m.l* **(-mmo/-nno,** *m.dh*) Meesha furan oo guryaha, xeryaha, qolalka iwm laga galo; irrid.
**illin[2]** *m.dh* 1. *(m.u)* Biyaha indhaha ka yimaadda; ilmo. 2. *ld* **illis.** *eeg* illi.
**illintir** *m.l* Hanti yar oo cid waxyeello loo geystay la siiyo
**illintirsi** *m.dh* Qaan, ama deeq cid la siinayo oo xera kasta laga qaado neef ama ka badan.
**illinyaqaan** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) Dabinkabood.
**illis** *m.f.l ld* **illin[2] (2).**
**illo** *f.g3* **(-laday, -latay)** Kabo gashasho.
**illoobid** *m.f.dh eeg* illow[2]. *ld* **illaawid, illaabid.**
**illow[1]** *m.l* Xasuus la'aanta loo yeesho wax hore loo yiqiin. *ld* **illowsho.**
**illow[2]** *f.g1* **(-laabay/-loobay, -lowday; -laawi/-loobi)** Wax hore loo yiqiin xasuusan waayid.
**illowsan** *f.g4* **(-naa, -nayd)** Cid, wax ay hore u tiqiin aan xusuusnayn ahaansho.
**illowsanaan** *m.f.dh eeg* illowsan. *ld* **illowsanaansho.**
**illowsanaansho** *m.l/dh ld* **illowsanaan.**
**illowse** *xi.* Laakiinse, hase yeeshee. Tus. “Beerta ayaan galay, illowse miro kama guran”. *ld* **illayse.**
**illowsho** *m.l ld* **illow[1].**
**illowsii** *f.lg2* **(-iiyay, -iisay)** Qof wax uu xasuusnaa maskaxdiisa ka saarid.
**illowsiin** *m.f.dh eeg* illowsii. *ld* **illowsiis.**
**illowsiis** *m.l ld* **illowsiin.**
**ilma-aayo** *m.dh.u ld* **ilma-habreed.**
**ilma-abti** *m.l.u* 1. Nin iyo naag walaalo ah ilmaha ay dhaleen waxa ay isu yihiin. 2. Ilmo waxa ay u yihiin carruurta eedadood dhashay.
**ilma-adeer** *m.l.u* Ilmaha laba nin oo walaala ah ay dhaleen waxa ay isu yihiin.
**ilmadow** *m.l/dh* Qof tabar yar oo taakulo u baahan.
**ilmadownimo** *m.dh* Ilmadow ahaansho (qof).
**ilma-eeddo** *m.dh.u* Ilmo waxa ay u yihiin carruurta abtigood dhalay.
**ilmaggaleen** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Xubinta nafleyda dheddiga ahi ilama ku siddo inta ay ka dhaleyso; min.
**ilma-habreed** *m.dh.u* Laba haween oo wada dheshay ilmahooda waxa ay isuyihiin. *ld* **ilma-aayo.**
**ilmaqabato** *m.dh.kh* Wax aad u yar oo aan indhaha lagu arki karin in weyneysa loo adeegsado mooyee.
**ilmarin** *m.dh* Eegmo si aad ah aan wax loo fiirin.
**ilmarooje** *m.l* **(-jayaal,** *m.l/dh*) Dullaal.
**ilmarooji** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** U i.: qof u iljebin.
**ilmaroojin** *m.f.dh eeg* ilmarooji.
**ilmarrogad** *m.l ld* **ilmarrogasho.**
**ilmarrogasho** *m.f.dh eeg* ilmarrogo. *ld* **ilmarrogad.**
**ilmarrogo** *f.mg3* **(-gtay, -gatay)** Minka gudihiisa isku gediyid (uurjiif).
**ilmasid** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) *ld* **ilmasideen.**

**ilmaside** *m.l ld* **ilmasideen.**
**ilmasideen** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Ilmaggaleen. *ld* **ilmasid, ilmaside.**
**ilmayn** *m.f.dh eeg* ilmee.
**ilmee** *f.mg2* (**-meeyay, -maysay**) 1. Ilmo iska keenid. 2. Beydad faal badin. 3. Caruurr iska dhigid.
**ilmilicsi** *m.l ld* **Ilbiriqsi;** *ld* **milicsi.**
**ilmiliqsi** *m.l ld* **ilbiriqsi.**
**ilmirigle** *m.l* 1. I. ah: qof miskiinnimo aad ah ka muuqato. 2. *ld* **ilmirigleyn.**
**ilmiriglee** *f.mg2* (**-leeyay, -leysay**) Si miskiinnimo ku jirto wax u fiirin.
**ilmirigleyn** *m.f.dh eeg* ilmiriglee. *ld* **ilmirigle (2).**
**ilmo**[1] *m.l.u* Dhallaan; caruur; ubad.
**ilmo**[2] *m.dh.u* Dhibco biyo dhanaan ah oo qanjirrada indhaha ka yimaadda; ilin.
**ilmo-calooleed** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Uurjiifka naasleyda, gaar ahaan dadka, marka korrinkiisu gaadho heer loo aqoonsan karo muuqaallada qof weyn. Dadka uurjifkiisu laga billaabo siddeed toddobaad ilaa inta uu dhalanayo waxaa la idhaahdaa ilmo calooleed.
**ilmooley** *m.dh* Haweeney carruur badan oo yaryar leh.
**ilmud** *m.l* (*daaw.*) Cudur indhaha ku dhaca oo ilma badan ka keena.
**ilnibirsi** *m.l ld* **ilbiriqsi.**
**ilo** *m.l.u* Dulduleelka oogada nafleyda ku yaal oo dhididku ka soo baxa.
**iloodi** *m.l* Qof basar badan leh.
**ilqabad** *m.l ld* **ilqabato (1).**
**ilqabato** *m.dh* 1. *ld* **ilqabad.** Qurux indhuhu aad u soo jiita. 2. I. ah: wax indhaha lagu arki karo, iyadoon wax qalab ah la adeegsan.
**ilqayto** *m.dh* (*daaw.*) Iin indhuhu ay yeeshaan oo ay hal mar isku dhinac eegi karin.
**ilqod** *m.l* (*daaw.*) Cudur indhaha ku dhaca.
**ilqoor** *m.l/dh ld* **ilqooreed.**
**ilqooraad** *m.l ld* **ilqooreed.**
**ilqooraadasho** *m.f.dh eeg* ilqooraadso.
**ilqooraadso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Si ilqooraad ah wax u eegid
**ilqooreed** *m.l/dh* (*c.nafl.*) Isha dhinaceeda dambe oo dhegta xiga. *ld* **ilqoor, ilqooraad.**
**ilroon** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Ka i.: wax wax kale ka roonaansho.
**ilroonaan** *m.f.dh eeg* ilroon. *ld* **ilroonaan-sho.**
**ilroonaansho** *m.l/dh ld* **ilroonaan.**
**iltir** *f.g1* (**-ray, -rtay**) Weel iwm wax ka buuxin.
**iltiran** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Wax si fiican u buuxa ahaansho.
**iltirid** *m.f.dh eeg* iltir.
**iltirnaan** *m.f.dh eeg* iltiran. *ld* **iltirnaansho.**
**iltirnaansho** *m.l/dh ld* **iltiranaan.**
**iltuke** *m.l* (*bot.*) Geed yar oo dhulka ku faallala oo miro yaryar oo la cuno leh.
**ilwaad** *m.dh* Muuqaal quruxsan.
**ilwaadsad** *m.l ld* **ilwaadsasho.**
**ilwaadsasho** *m.f.dh eeg* ilwaadso. *ld* **il-waadsad, ilwaadsi.**
**ilwaadsi** *m.l ld* **ilwaadsasho.**
**ilwaadso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Wax qurxoon fiirsashadooda ku istareexid.
**ilwalliije** *m.l* (**-jayaal,** *m.l/dh*) Qof labadiisa indhood aysan isku meel hal mar wada eegi karin.
**ilwalliijis** *m.l* Si qalooc ah oo wax loo eego.
**ilwareen** *m.l* (*daaw.*) Cudur indhaha ku dhaca.
**ilwareerto** *m.dh ld* **ilikuwareertay.**
**ilxaad** *m.l* Inkiridda jiritaanka Ilaah.
**ilxaax**[1] *m.l* 1. Lumidda rabitaanka wax loo qabay marka ay indhuhu ka bataan araggooda. 2. Baryo aad u badan.
**ilxaax**[2] *f.mg1* (**-xay, -xday**) 1. Wax indhaha ka batay rabiddii loo qabay lumid. 2. Wax si aad ah u baryid.
**ilxaaxid** *m.f.dh eeg* ilxaax[2].
**ilxaydh** *m.l* (**-dhyo,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Lakabka sare ee adag ee isha lafdhabarleyda. Isha xaggeeda hore, ilxaydhu waxay isu beddeshaa koorniya.
**ilxayr** *m.l* Meesha godan oo isha iyo dhegta u dhexeeysa.
**ilxir** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) 1. Maro, derin iwm oo aqal, qol, iwm lagu kala qoqobo. 2. Inta ka dambeysa ilxirka oo la seexdo (qolka). *ld* **ila-xir.**
**ilxoolaadi** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Wax baylah ka ilaalin iyada oo aan muhimad dheerraad ah la siinayn.
**ilxoolaadin** *m.f.dh eeg* ilxoolaadi. *ld* **ilxoo-laadis.**
**ilxoolaadis** *m.l ld* **ilxoolaadin.**
**ilxumaan** *m.f.dh eeg* ilxun. *ld* **ilxumaansho, ilxumo.**
**ilxumaansho** *m.l/dh ld* **ilxumaan.**
**ilxumo** *m.dh ld* **ilxumaan.**
**ilxun** *f.mg4* (**-umaa, -umayd**) Wax aan xaaladdiisu wanaagsaneyn ahaansho.
**ilyar** *m.dh* 1. Nooc gambada ka mid ah oo leh ilo badan oo yaryar. 2. Nooc shabaagta lagu jillaabto ka mid ah.
**ilyaro** *m.dh* Marinka ilmada.
**imaad** *m.l ld* **imaansho.**
**imaam** *m.l* (**-mmo/-nno,** *m.dh*) 1. Nin dadka salaadda tujiyo. 2. Madax. 3. Nin aqoonta

diinta muslimka aad ugu xeel-dheer. *ld* **imaan.**

**imaamnimo** *m.dh* Imaan ahaansho.

**imaan** *m.l ld* **imaam.**

**imaasho** *m.f.dh eeg* imow. *ld* **imaad, imaatin.**

**imaatin** *m.l ld* **imaasho.**

**imbaryoolaji** *m.l* (*baay.*) Barashada kori-taanka xayawaanka marka laga soo bilaabo ukun bacrisan ilaa iyo uu ka noqdo noole qaangaadh ah.

**imberadooriyad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Boqor-tooyo.

**imberyaaliyad** *m.dh ld* **imbiryaaliyad.**

**imbili** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) 1. Furka dhalooyinka cabitaanka. 2. Ciyaar ay caruurtu ciyaarto oo ay ku ciyaaraan furka dhalaooyinka.

**imbiryaaliyad** *m.dh* Siyaasad dawlad weyni ku dhaqanto oo dawladaha yar yar ku khasbaya in ay danaheeda fuliyaan. *ld* **imberyaaliyad.**

**imkaniyad** *m.dh* Awood dhaqaaleed.

**immin** *m.dh ld* **ammin.**

**imminka** *m.dh.fk* Goorta la joogo; hadda; haddeer; eegga. *ld* **amminka.**

**immisa** *mu.we* Tiro weyddiimeed oo caddad, qiime ama saacad lagu hubsanayo; inma?, intee?. Tus. “Waa immisadii?”, “Waa meeqa saac?”. *ld* **meeqa.**

**imow** *f.mg3* (**yimid, timid**) Meel qofka lala hadlaya ama kan hadlayaba jooga tegid.

**imtixaaman** *f.mg4* (**-aamaa, -aamayd**) 1.Wax imtixaan laga qaaday ahaansho. 2. Dhibaato cid ku dhacda oo lagu tijaabinayo dulqaadkeeda ahaansho. *ld* **intixaaman, itixaaman.**

**imtixaamid** *m.f.dh eeg* imtixaan *ld* **imtixaanid, intixaamid, itixaamid.**

**imtixaan**[1] *m.l* (**-nno,** *m.dh*) 1. Imtixaan lagu tijaabo cid aqoonta. 2. Dhibaato cid ku dhacda oo lagu tijaabinayo dulqaadkeeda. *ld* **intixaan, itixaan.**

**imtixaan**[2] *f.g1* (**-nay, -ntay**) 1. Tijaabin heerka aqooneed ee qof. 2. Cid dulqaad-keeda tijaabin. *ld* **intixaan**[2]**, itixaan**[2]**.**

**imtixaanid** *m.dh ld* **intixaanid, itixaanid.**

**imtixaannaan** *m.f.dh eeg* imtixaaman. *ld* **imtixaannaansho, intixaannaan, inti-xaannaansho.**

**imtixaannaansho** *m.l/dh ld* **imtixaannaan.**

**in**[1] *m.dh* 1. *(ino, m.l)* Xoogaa, qaar, wax aan badnayn; wax; tiro. 2. Qayb, cad. 3. Waqti, goor. 4. Xag, meel, kob. 5. Inna: waxna.

**in**[2] *xi.* 1. Eray lagu xiriiriyo weer dhammaystire ah (weer yeele ah, weer layeele ah iwm). Tus. “In uu imaanayaa waa hubaal”, “Waxaan doonayaa in aan tago”, “Magaaladii buu u tegey in uu dawo soo iibsado”. 2. Eray lagu xiriiriyo weer waqtiley, haddii. Tus. “Bal inaan eegi karo aan soo durko”, “Weyddii bal inay fog tahay”. 3. Inta: erey lagu xiriiriyo weer waqtiley ah. Tus. “Inta aan soo noqonayo”, “Ninku wuu hadlaa intii uu ka noogo”. 4. Waa intaas: malaha, waxaa suuraggal ah in. Tus. “Waa intaasuu yimaadaa ee cunto meel u dhig”.

**ina** *mu.dhm.ly* Magacuyaal layeele oo tilmaamaya qofka koobaad ee wadarta ah, oo aan kuwa lala hadlayaa ku jirin. Tus.: “Ninku waa ina wada arkay ee maxaynu samaynaa?” *ld* **inna**[3]**.**

**ina-abti** *m.l/dh* (**ilma-abti,** *m.l*) Wiil ama gabar abti dhalay.

**ina-adeer** *m.l/dh* (**ilma-adeerro,** *m.dh*) Wiil ama gabar adeer dhalay.

**ina-eeddo** *m.l/dh* (**ilma-eeddo,** *m.l*) Aabaha walaashiis wiilka ama gabarta ay dhashay.

**ina-habreed** *m.l/dh* (**ilma-habreed,** *m.dh*) Hooyada walaasheed wiilka ama gabarta ay dhashay.

**inan**[1] *m.l* (**-ammo,** *m.dh*) 1. Wiil, 2. Nin dhalin yar. 3. *ld* **iran (2).**

**inan**[2] *m.dh* (**-amo,** *m.l*) 1. Gabar. 2. Gabar gaartey da'dii guriyeelashada welise aan la guursan.

**inanlayaal** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Nin la deggen reer uu gabadh ka guursaday.

**indha-adag** *f.mg4* (**-dkaa, -dkayd**) Qof aan ceeb ka baqaynin ama xishood yar ahaansho.

**indha-adayg** *m.l ld* **indha-adkaan.**

**indha-adkaan** *m.f.dh eeg* indha-adayg. *ld* **indha-adayg, indha-adkaansho.**

**indha-adkaansho** *m.l/dh ld* **indha-adkaan.**

**indhabaaq** *m.l* Wax arkid la'aanta ilma xoolaad oo markaas dhashay.

**indhabbeel**[1] *m.l* Indhaha oo nuurkii aragga ka taga. *ld* **indhabbeelid.**

**indhabbeel**[2] *f.mg1* (**-eelay, -eeshay**) Indho nuurkii aragga lumin. *ld* **aragbeel**[2]**.**

**indhabbeelid** *m.f.dh eeg* indhabbeel[2]. *ld* **aragbeel**[1]**, aragbeelid, indhabbeel**[1]**, indhabbeelis**

**indhabbeelis** *m.dh ld* **indhabbeelid.**

**indhacaddayn** *m.f.dh eeg* indhacaddee. *ld* **indhacaddays.**

**indhacaddays** *m.l ld* **indhacaddayn.**

**indhacaddee** *f.mg2* (**-deeyay, -deysay**) 1. Sakaraadid. 2. Dood aan wax loo cuksado lahayn ku indha adaygid.

**indhacagaarshe** *m.l* (*daaw.*) Cudur dadka ku dhaca oo cagaar ka dhiga midabka indhaha. *ld* **indhacagaarshow.**

**indhacagaarshow** *m.l ld* **indhacagaarshe.**

**indhacasaysad** *m.l ld* **indhagaduudsasho.**
**indhacasaysasho** *m.f.dh ld* **indhagaduudsasho.**
**indhacasaysi** *m.l ld* **indhagaduudsasho.**
**indhacasayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** *ld* **indhagaduudso.**
**indhacaseeye** *m.l* (*daaw.*) Cudur dadka ku dhaca oo casaan ka dhiga midabka indhaha.
**indhacurdoon** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax si fican wax u arka ahaansho.
**indhacurdoonaan** *m.f.dh eeg* indhacurdoon. *ld* **indhacurdoonaansho.**
**indhacurdoonaansho** *m.l/dh ld* **indhacurdoonaan.**
**indhadaraandar[1]** *m.l* 1. Wareeridda lagu wareero wax si aad u qurxoon. 2. Wax arki waayidda, iftiin xoog badan oo indhaha ku dhaca dartii wax lala arki waayo. *ld* **indhadaraandarid.**
**indhadaraandar[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** 1. Wax aad u qurxoon ku wareerid. 2. Iftiin xoog badan oo indhaha ku dhacay awgii wax la arki waayid.
**indhadaraandarid** *m.f.dh eeg* indhadaraandar[2]. *ld* **indhadaraandar[1].**
**indhaddaalis** *m.l* **(-byo,** *m.dh*) 1. Marriin qurxoon oo lagu sameeyo rarada iwm.- 2. Ujuuro la siiyo cid wax qortay ama wax akhriday.
**indhadduub[1]** *m.l* **(-byo,** *m.dh*) Maro iwm oo indhaha lagu duubo si aan wax loo arag.
**indhadduub[2]** *f.g1* **(-bay, -btay)** Cid si ayan wax u arkin indhaha wax uga duubid.
**indhadduuban** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Wax indhaha loo duubay ahaansho.
**indhadduubid** *m.f.dh eeg* indhadduub[2].
**indhadduubnaan** *m.f.dh eeg* indhadduuban. *ld* **indhadduubnaansho.**
**indhadduubnaansho** *m.l/dh ld* **indhadduubnaan.**
**indhadhaabo** *m.dh* Dhibco yaryar oo dufan ah oo dul sabeeya fuudka, caanaha, iwm.
**indhadheer** *f.mg4* **(-raa, -rayd)** Wax meel fog wax ka arka ahaansho.
**indhadheeraan** *m.f.dh eeg* indhadheer. *ld* **indhadheeraansho, indhadeeri.**
**indhadheeraansho** *m.l/dh ld* **indhadhee-raan.**
**indhadheeri** *m.dh* Arkidda meel fog wax laga arko. *ld* **indhadeeraan.**
**indhadillaacsad** *m.l ld* **indhadillaacsasho.**
**indhadillaacsasho** *m.f.dh eeg* indhadillaacso. *ld* **indhadillaacsad.**
**indhadillaacso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Mukalaal iwm oo dhashay indhafurasho. 2. Ilbixid.

**indhafiiqan** *f.mg4* **(-qnaa, -qnayd)** Wax meel dheer wax ka arka ahaansho.
**indhafiiqid** *m.dh* Qalidda indha lagu sameeyo si araggooda loo soo cesho.
**indhafiiqnaan** *m.f.dh eeg* indhafiiqan. *ld* **indhafiiqnaansho.**
**indhafiiqnaansho** *m.l/dh ld* **indhafiiqnaan.**
**indhafircoon** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **indhafirqoon.**
**indhafircoonaan** *m.dh ld* **indhafirqoonaan.**
**indhafircoonaansho** *m.l/dh ld* **indhafirqoonaan.**
**indhafircooni** *m.dh ld* **indhafirqoonaan.**
**indhafirqoon** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax meel dheer wax ka arka ahaansho (qof). *ld* **indhafircoon.**
**indhafirqoonaan** *m.f.dh eeg* indhafirqoon. *ld* **indhafircoonaan, indhafircoonaansho, indhafircooni**
**indhafirqooni** *m.dh ld* **indhafirqoonaan.**
**indhafirqooni** *m.dh ld* **indhafirqoonaan.**
**indhafuran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** 1. Wax feejigan ahaansho. 2. Wax meel shaqo iwm aad u kala yaqaan ahaansho. 3. Wax aan loo jeedin wax arka ahaansho.
**indhafurnaan** *m.f.dh eeg* indhafuran. *ld* **indhafurnaansho.**
**indhafurnaansho** *m.l/dh ld* **indhafurnaan.**
**indhagaduudi** *m.l ld* **indhagaduudsasho.**
**indhagaduudsad** *m.l ld* **indhagaduudsasho.**
**indhagaduudsasho** *m.f.dh eeg* indhagaduudso. *ld* **indhacasaysad, indhacasaysasho, indhacasasaysi.**
**indhagaduudsi** *m.l ld* **indhagaduudsasho.**
**indhagaduudso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Muddo yar seexasho. *ld* **indhacasayso.**
**indhagarad** *m.l* 1. Aqoon yar oo cid loo leeyahay. 2. Qof dadka aqoon wax ugu qabta.
**indhagaradnimo** *m.dh* Indhagarad ahaan-sho.
**indhahabeeno** *m.dh* Cudur indhaha ku dhaca oo aysan habeenkii si wanaagsan wax u arag.
**indha-indhayn** *m.f.dh eeg* indha-indhee.
**indha-indhee** *f.g2* **(-dheeyay, -dhaysay)** Wax kormeerid.
**indhakugaraadle** *m.l* Qof marba xaaladda uu ku joogo wax ku qaybsada oo aan eegin waxa soo socda.
**indhakugaraadlennimo** *m.dh* Wax indhakugaraadle ah ahaansho (qof).
**indhakuul[1]** *m.dh* Budo madow, dhowr jaad u kala baxda oo haweenku indhaha xirribahooda ku quruxsadaan.

**indhakuul²** *f.g1* **(-uulay, -uushay)** Budo beycad ah indhaha ku qurxin; u i.: cid indhakuul u marin.
**indhakuulad** *m.l ld* **indhakuulasho.**
**indhakuulan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax indhakuul marsaday ahaansho (cid).
**indhakuulasho** *m.f.dh eeg* indhakuulo. *ld* **indhakuulad.**
**indhakuulid** *m.f.dh eeg* indhakuul².
**indhakuulnaan** *m.f.dh eeg* indhakuulan. *ld* **indhakuulnaansho.**
**indhakuulnaansho** *m.l/dh ld* **indhakuul-naan.**
**indhakuulo** *f.mg3* **(-uushay, -uulatay)** indhakuul marsasho (cid).
**indhal** *m.dh* **(-lo,** *m.l***)** 1. Harag ido ah oo aad loo jilciyey oo wax lagu tosho. 2. Harag ar, jilicsan oo kabaha qaarkood afka hore kaga sameysan si araha meel loo gasho.
**indhalaawe** *m.l* **(-wayaal,** *m.l/dh***)** Qof aan indhaha wax ka arkin.
**indhasaab 1** *m.l* **(-byo,** *m.dh***)** 1. Wax indhaha lagu xiro si aysan wax u arag. 2. Sixir.
**indhasaab²** *f.g1* **(-bay, -btay)** 1. Indhaha wax ku xirid si aan wax loo arag. 2. Dareenka aragtida cid ka sixrid.
**indhasaabad** *m.l ld* **indhasaabasho.**
**indhasaaban** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Wax la indhaasabay ahaansho.
**indhasaabasho** *m.f.dh eeg* indhasaabo. *ld* **indhasaabad.**
**indhasaabid** *m.f.dh eeg* indhasaab².
**indhasaabnaan** *m.f.dh eeg* indhasaaban. *ld* **indhasaabnaansho.**
**indhasaabnaansho** *m.l/dh ld* **indhasaab-naan.**
**indhasaabo** *f.mg3* **(-btay, -batay)** Cid indhasaab xirasho.
**indhasarcaad¹** *m.l* 1. Muujin wax sidii ay ahaayeen si ka beddelan loo muujiyo. 2. Si buunbuunsan oo wax quruxdooda loo muujiyo.
**indhasarcaad²** *f.mg1* **(-day, -dday)** 1. Wax siday ahaayeen si aan ahayn cid ugu muuqasho. 2. Wax quruxdooda si buubuunsan u muuqasho.
**indhasarcaadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid indhasarcaad ku samayn.
**indhasarcaadid** *m.f.dh eeg* indhasarcaad².
**indhasarcaadin** *m.f.dh eeg* indhasarcaadi. *ld* **indhasarcaadis.**
**indhasarcaadis** *m.l ld* **indhasarcaadin.**
**indhasarcaadsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Cid indhasarcaad ku dhacay ahaansho.
**indhasarcaadsanaan** *m.f.dh eeg* indhasar-caadsan. *ld* **indhasarcaadsanaansho.**
**indhasarcaadsanaansho** *m.l ld* **indhasar-caadsanaan.**
**indhashareer** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Masar ama duub kale oo maro ah oo wax laga arki karo oo ay dumarka muslimka ahi wejiga ku detaan. *ld* **indhashareerad.**
**indhashareerad** *m.l* 1. *ld* **indhashareero.** 2. *ld* **indhashareerasho.**
**indhashareeran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax indhashareer qaba ahaansho.
**indhashareerasho** *m.f.dh eeg* indhashareero. *ld* **indhashareerad (2).**
**indhashareernaan** *m.f.dh eeg* indhasha-reeran. *ld* **indhashareernaansho.**
**indhashareernaansho** *m.l/dh ld* **indhasha-reernaan.**
**indhashareero** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** 1. We-jiga wax qariya saarasho. 2. Indhasharo samaysasho.
**indhatir** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Cid cammayn. 2. Iska i.: dareenka aragtida iska sixirid.
**indhatirid** *m.f.dh eeg* indhatir.
**indhawiriq¹** *m.l* Iftiin xoog badan oo indhaha ku dhacay awgii wax la arki waayo.
**indhawiriq²** *f.mg1* **(-qay, -qday)** Iftiin xoog badan oo indhaha ku dhacay awgii wax la arki waayid.
**indhawirqid** *m.f.dh eeg* indhawiriq².
**indheergarad** *m.l* **(-do,** *m.dh***)** 1. Qof caqli badan leh. 2. Qof cilmi meel sare ka gaaray.
**indheergaradnimo** *m.dh* indheergarad ahaansho.
**indheergarasho** *m.dh* Awood aad ku fahmi kartid fikrad ama ra'yi ama akhbaar.
**indhoole** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** Nafley aragga indhaha beeshay.
**indifiiduwalism** *m.dh* (*bul.*) Aragti bulshadeed oo tixgelinaysa ficil madax-banaan ama ra'yi xornimo buuxda ee shakhsiyo gar ahaaneed, oo ka soo horjeedda aragtida tixgelinaysa tan dawladda.
**infuluwenso** *m.dh* (*daaw.*) Nooc hargabka ka mid ah oo xumad badani iyo qufac leh.
**in-gudbiye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** (*kiim.*) Walax astaanteeda gudbineed ay u dhexeysa tan gudbiye (bir) iyo tan ma-gudbiye (caag). Marka loo eego gudbiyeyaasha, caabbiga in-gudbiye waxa uu la sii yaraadaa korodhka heerkulka. In-gudbiyeyaasha waxa ka mid ah adkeyaasha wiriqlaha ah sida jeermaniyam iyo silikon.
**iniin** *m.dh* **(-no,** *m.l***)** Mirta ay dhirtu ka abuuranto. *ld* **iniix.**
**iniq** *m.dh ld* **ciniq.**
**inistinkt** *m.l ld* **qariisad.**

**inix** *m.l ld* **iniin.**
**injiil**[1] *m.l* **(-lo,** *m.l*) Kitaabkii nebi Ciise (n.k.h.a.).
**injiil**[2] *m.l* (*dii.*) Axdiga Cusub. Qeyb ka mid ah kitaabka kirishtaanka kaasoo la xiriira noloshii Nebi Ciise, iyo diinta Masiixiga Kaniisadii hore ee Masiixiyiinta.
**injiin** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) (*fiis.*) Makiinadda tamarta kulka u geddisa hawl makaani-kaad, sida injiinka uumiga ama injiinka batroolka.
**injiin-dhuundhas** *m.l* (*fiis.*) Injiinka dayuurad ee loo isticmaalo in uu dhaliyo dhaqaajin dhuundhaas. *Eeg* dhuundhas.
**injinyeer** *m.l* **(-rro/-riin,** *m.dh*) Qof ku xeel dheer cilmiga dhismaha korantada, makaanikada iwm; muhandis.
**injir** *m.dh* Cayayaan yaryar oo aan baala lahayn oo dhiig ku nool ah oo timaha iyo dharka ka gasha dadka aan nadiifta ahayn.
**injirbooddo** *m.dh* Booddo, takri.
**inkaar**[1] *m.dh* Dhibaato qof Ilaah looga baryo in ay ku dhacdo.
**inkaar**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** Dhibaato Ilaah cid uga baryid.
**inkaaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax la inkaaray ahaansho.
**inkaarid** *m.f.dh eeg* inkaar[2].
**inkaarnaan** *m.f.dh eeg* inkaaran. *ld* **inkaarnaansho.**
**inkaarnaansho** *m.l/dh ld* **inkaarnaan.**
**inkaarqabe** *m.l* **(-bayaal,** *m.l/dh*) Qof inkaari ku dhacday.
**inkasta** *xi.* Xataa; walow.
**inkiis** *m.l* **(-syo,** *m.dh*) Bayd faal, oo manjaha ka ah hal, saddexda hogood oo kalena min labo.
**inkir**[1] *m.l* 1. Dafiraad. 2. *ld* **inkirid.**
**inkir**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** Wax laysku ogaa, laysku lahaa, ama laysku soo eedeeyey, diidid.
**inkiraad** *m.dh ld* **inkirid.**
**inkirid** *m.f.dh eeg* inkir[2]. *ld* **inkir**[1] **(2), inkiraad, inkirmo.**
**inkirmo** *m.dh ld* **inkirid.**
**inkirsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax laysku ogaa, laysku lahaa, ama laysku soo eedeeyey, wax diiddan ahaansho (cid).
**inkirsanaan** *m.f.dh eeg* inkirsan. *ld* **inkirsanaansho.**
**inkirsanaansho** *m.l/dh ld* **inkirsanaan.**
**inna**[1] *mu.diid* waxba. *ld* **in**[1] **(5).**
**inna**[2] *mu.eb ld* **innaga.**
**inna**[3] *mu.dhm.ly ld* **ina.**
**innaga** *mu.eb* Magacuyaal tilmaama qofka koowaad ee wadarta ah oo ku jira kuwa lala hadlayo ama wax loo qorayo. *ld* **inna**[2]**.**
**innana** *mu.eb* Magacuyaalka qofka kowaad oo wadar ah ee ka kooban inna 2 iyo na[2].
**inqaas** *m.dh* **(-syo,** *m.dh*) *ld* **anqaas.**
**inqilaab**[1] *m.l* **(-byo,** *m.dh*) Hab aan sharci ahayn oo dawlad dhisan lagu beddelo; afgembi.
**inqilaab**[2] *f.g1* **(-bay, -btay)** Dawlad dhisan si aan sharci ahayn ku beddelid; afgembin.
**inqilaabid** *m.f.dh eeg* inqilaab[2].
**insaan** *m.l.kh* I. ah: qof raxmad badan, oo hab wanaagsan dadka kula dhaqma.
**insaaniyad** *m.dh* Dabci wanaagsan oo qof leeyahay; dadnimo; raxmad. *ld* **insaaniyo.**
**insaaniyo** *m.dh ld* **insaaniyad.**
**insaarax**[1] *m.dh* U soo hiloobidda lo'da ay u soo hiloowdo dhashoodii; araasi. *ld* **ansaarax**[1]**, araasi**[1]**.**
**insaarax**[2] *f.mg1* **(-xay, -xday)** Dhal u soo hiloobid (lo'). *ld* **ansaarax**[2]**.**
**insaarixi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Hilow muujis (lo'). *ld* **ansarixi.**
**insaarixid** *m.f.dh eeg* insaarax[2]. *ld* **ansaa-rixid.**
**insaarixin** *m.f.dh eeg* insaarixi. *ld* **ansaa-rixin.**
**insaykolobiidiya** *m.dh* **(-ayaal,** *m.l/dh*) Buug culuunta guud ama maadda gaar ahi ay ku qorantahay oo sida ay xarfaha isu xigaan loo habeeyey.
**insaym** *m.l* **(-myo,** *m.dh*) (*baay.*) Borotiin u dhaqma sida dedejiyaha marka ay dhacayaan falgallada bayokimikeed. Insaym kasta waxa uu goonni u yahay falgal gaar ah ama koox falgalladoodu ay isku mid yihiin.
**inshaad**[1] *m.l* Ku luuqeynta qasiida diimeed iyadoo kor loogu luuqeenayo.
**inshaad**[2] *f.mg1* **(-day, -dday)** Qasiido ku luuqeyn.
**inshaadid** *m.f.dh eeg* inshaad[2].
**insi** *m.l* Nafleyda inta nabi Aadan ka soo farcanta.
**insuliin** *m.l* **(-no,** *m.dh*) (*daaw.*) Hormoon brotiin ah, oo ay dhiiqaan ilaha langerhan ee ganaca, kaa oo horumariya qaadashada glukows ay qaadanayaan unugyada jidhku, iyo weliba ku-xukumidda ribanaanta dhiigga.
**inta** *fk.* 1. Erey tixda qaarkeeda hore ama danbe had la'aan iyo ulajeeddo qabyo ah u yeela una baahi geliya ereyo kaloo caddeeya. Tus. "Inta (aad) dugsiga tagtid, ardayga soo wad", "Lacagtaan inta (uu) qaado, cunno ha soo gado". 2. Halka, meeshaan, kobtaan.

**intalbi** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) (*fiis.*) Summada H ayaa lagu asteeyaa waana wadarta tamargudeedka (U) iyo cadaadiska (P) iyo mugga (V) ee hab leeyahay ( H = U + PV).
**intee** *e.we* 1. Immisa? 2. Xaggee?
**intifaac**[1] *m.l* 1. Waxtar. 2. *ld* **intifaacid.**
**intifaac**[2] *f.mg1* (**-cay, -cday**) Ku i.: wax, waxtarkiisa ku dhaqmid.
**intifaacid** *m.f.dh eeg* intifaac[2]. *ld* **intifaac**[1] **(2).**
**intifaacsad** *m.l ld* **intifaacsasho.**
**intifaacsasho** *m.f.dh eeg* intifaacso. *ld* **intifaacsad.**
**intifaacso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Wax intifaac ka helid.
**intihayn** *m.dh* 1. Tijaabo. 2. *ld* **intihin.**
**intihee** *f.g2* (**-heeyay, -heysay**) *ld* **intihi.**
**intihi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax tijaabin. *ld* **intihee.**
**intihin** *m.f.dh eeg* intihi. *ld* **intihayn (2).**
**intikhaab** *m.l* (**-byo,** *m.dh*) Doorasho dadku u codbixiyo qof loo wakiilanayo barla-maan iwm.
**intimooloji** *m.l* Barashada cayayaanka.
**intixaaman** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **imtixaaman.**
**intixaan**[1] *m.l ld* **imtixaan**[1]**.**
**intixaan**[2] *f.g1* (**-aamay, -aantay**) *ld* **imtixaan**[2]**.**
**intixaanid** *m.dh ld* **imtixaanid.**
**intixaannaan** *m.dh ld* **imtixaannaan.**
**intixaannaansho** *m.l/dh ld* **imtixaannaan.**
**inyow** *e.d* Cod loola jeedo:"May, ma rabo! Ma rabo in aan sameeyo!" (carruur).
**iqtiraax** *m.l* (**-xyo,** *m.dh*) Arrin la soo jeediyo oo loo filayo in ay faa'iido leedahay; talo.
**iqtisaad** *m.l* Dhaqaale.
**iraarad**[1] *m.l* Afaaf.
**iraarad**[2] *f.g1* (**-day, -dday**) Guri, xero iwm irriddiisa xirid.
**iraaradan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax irriddoodu la xiray ahaansho (guri, xero iwm).
**iraaradid** *m.f.dh eeg* iraarad[2].
**iran** *m.l* (**-nno/-aamo,** *m.dh*) 1. Daliig lagu sameeyo weelasha la tolaayo oo gucunka kor ka maro. 2. *ld* **inan 1 (3).** Isha birteeda. 3. Meesha banka iyo dhulka dhirta leh iska galaan. 4.(-mo, mdh.) Meel kayn ah oo godan, hareerahana ka bannaan.
**irbad** *m.dh* (**-do, ml.**) 1. Bir yar oo dhuuban oo caarad fiiqan iyo dalool leh oo inta dun la gesho wax lagu tolo. 2. Bir yar oo dhuuban oo caarad fiiqan iyo dalool yar dhaxda ku leh gadaalna ku leh dhuun oo inta daawo lagu shubo wax lagu mudo. 3. In daawo ah oo hal mar la isku mudo. *ld* **cirbad.**
**irbadayn** *m.f.dh eeg* irbadee. *ld* **cirbadayn, cirbadays, irbadays.**
**irbadays** *m.l ld* **irbadayn.**
**irbadee** *f.g2* (**-deeyay, -daysay**) Nafley daawo ku mudid. *ld* **cirbadee.**
**irbadeysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax dawo lagu duray ahaaansho (nafley). *ld* **cirbadeysan.**
**irbadeysnaan** *m.f.dh eeg* irbadeysan. *ld* **cirbadeysnaan, cirbadeysnaansho, irba-deysnaansho.**
**irbadeysnaansho** *m.l ld* **cirbadeysnaan.**
**irbe** *m.l* (**-bayaal,** *m.l/dh*) Ul yar, dheer, oo madax ballaaran leh, oo soorta marka la karinayo lagu walaaqo; malaankhad.
**irbee** *f.g2* (**-beeyay, -beysay**) Soor, irbe ku walaaqid.
**irbeyn** *m.f.dh eeg* irbee.
**irdhayn** *m.f.dh eeg* irdhee.
**irdhaysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax dhalliilo hayso ahaansho.
**irdhaysnaan** *m.f.dh eeg* irdhaysan. *ld* **irdhaysnaansho.**
**irdhaysnaansho** *m.l/dh ld* **irdhaysnaan.**
**irdhee** *f.g2* (**-dheeyay, -dhaysay**) Wax dhiilla gelin.
**irdho** *m.dh* Digtoonaan cabsi ku jirto.
**irdhoobid** *m.f.dh eeg* irdhow.
**irdhow**[1] *m.l* Cararidda cabsi darteed lala cararo. *ld* **irdhoobid.**
**irdhow**[2] *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) Cabsi darteed la cararid.
**irfi** *m.dh* (**-iyo/-iyaal,** *m.l/dh*) Bir dheer, dhulka jeexda oo harqoodka ku taal.
**iritorosaytis** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Nooca ugu badan tiro ahaan unugyada dhiigga, kuwaas oo ka kooban midab cas oo loo yaqaan himogolobiin, isla markaana wuxuu masu'uul ka yahay qaadista ogsajiinta.
**irkasho** *m.f.dh eeg* irko.
**irkig**[1] *m.l* Dhakafaar iyo dhabanna hayn. *ld* **argag**[2]**, erkeg**[1]**.**
**irkig**[2] *f.mg1* (**-gay, -gtay**) Aad u yaabid. *ld* **erkeg**[2]**, argag**[2]
**irkigid** *m.f.dh eeg* irkig[2]. *ld* **argagid, erkegid.**
**irkigsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax irkig hayo ahaansho. *ld* **argagsan, erkegsan.**
**irkigsanaan** *m.f.dh eeg* irkigsan. *ld* **argag-sanaan, argagsanaansho, erkegsanaan, erkegsan**
**irkigsanaansho** *m.l/dh ld* **irkigsanaan.**
**irko** *f.mg3* (**-kaday, -katay**) U i.: wax mar dambe u aayid.
**irmaan**[1] *m.l* Xoola dheddig oo aan gurneyn oo caano leh.

**irmaan[2]** *m.l/dh* Shaxda meesha mar walba inta laga dhaco qofka kale shaxdiisa lagu jabsho.
**irmaan[3]** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax caano leh noqosho.
**irmaanaan** *m.f.dh eeg* irmaan[3]. *ld* **irmaanaansho.**
**irmaanaansho** *m.l/dh ld* **irmaanaan.**
**irmaanayn** *m.f.dh eeg* irmaanee. *ld* **irmanin.**
**irmaanee** *f.g2* **(-neeyay, -naysay)** Wax irmaan ka dhigid. *ld* **irmaani.**
**irmaani** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. *ld* **irmaanee.** 2. Neef irmaan cid siin.
**irmaanin** *m.f.dh ld* **irmaanayn.**
**irmaansad** *m.l ld* **irmaansasho.**
**irmaansasho** *m.f.dh eeg* irmaanso. *ld* **irmaansad, irmaansi.**
**irmaansi** *m.l ld* **irmaansasho.**
**irmaanso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Neef irman cid ka ammaaneysasho.
**irrid** *m.dh* **(-do/irdo,** *m.l*) Meel furan oo laga soo galo (deyr, guri qol iwm).
**irsaaq[1]** *m.dh* Wax la cuno oo lagu noolaado. *ld* **arsaaq, arsaaqad, irsaaqad, irsiq.**
**irsaaq[2]** *f.g1* **(-qay, -qday)** Wax la cuno oo lagu noolaado cid siin.
**irsaaqad** *m.dh ld* **arsaaqad, irsaaq[1].**
**irsaaqid** *m.f.dh eeg* irsaaq[2].
**irsiq** *m.l ld* **irsaaq[1].**
**irtid** *m.l.kh* I. ah: geesi aan gabban.
**irtidnimo** *m.dh* Irtid ahaansho.
**is[1]** *m.l* I.kayga, i.kaaga iwm: qof laftiisa, nafta tiisi ah iwm.
**is[2]** *mu.dhm.ly* 1. magacuyaal layeele oo falka ku celiya falsameeyaha, taasoo macneheedu yahay in yeelaha iyo layeeluhu isla mid yihiin. Tus. "Cali ayaa is faanshay". 2. magacuyaal layeele oo dhacdada falka wadaajiya dhowr ruux ama waxyaalo kale. Tus. "Labadoodu waa is waayeen".
**is[3]** *e.d* Erey xoolaha lagu yiraahdo kolka la doonayo inay dib u noqdaan ama leexdaan.
**isa** *mu.eb ld* **isaga.**
**is-afdhaaf[1]** *m.l* Hadal dagaal ku jiro oo laba qof ama ka badan dhexmara.
**is-afdhaaf[2]** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Hadal dagaal ku jiro laba qof ama ka badan dhex marid.
**is-afdhaafid** *m.f.dh eeg* is-afdhaaf[2].
**is-afgaranwaa[1]** *m.l* Is fahmid la'aan.
**is-afgaranwaa[2]** *f.mg1* **(-aayay, -aayday)** Laba qof ama ka badan is famhi waayid.
**is-afgaranwaayid** *m.f.dh eeg* is-afgaranwaa[2].
**isaga** *mu.eb* Magacuyaal tilmaama qofka saddexaad ee kalida lab ah (kan laga hadlayo ama wax laga qoraya). *ld* **isa.**
**is-arag** *m.l* **(-gyo,** *m.dh*) 1. Kulan laba qof ama ka badan dhex mara. 2. Tartan dhex mara laba kooxood.
**isasur** *m.l* Cawl lab oo aad u weyn.
**isbaandhays** *m.l* 1. Geed dheer oo qodax leh oo dhala miro midab huruud ah leh oo la cuno dhexdana ku leh laf qodaxyo leh. 2. Miraha geedkaas dhala. *ld* **isboondheys**
**isbahaysad** *m.l ld* **isbahaysasho.**
**isbahaysasho** *m.f.dh eeg* isbahayso. *ld* **isbahasad, isbahaysi.**
**isbahaysi** *m.l* Xiriir isgaashaanbuuraysi oo ka dhexeeya dad, ummado, dawlado, iwm oo sokeeye ahaan isku raaca. *ld* **isbahaysasho.**
**isbahayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Dad, ummado, dawlado, iwm xiriir isgaashaan-buuraysi oo sokeeye ahaan uga dhexeeya isku raacid.
**isbarbardhig 1** *m.l* Isu eegidda la isu eego laba shey waxa ay iskaga mid ka yihiin.
**isbarbardhig[2]** *f.g1* **(-gay, -gtay)** *ld* **barbardhig.**
**isbarbardhigid** *m.f.dh eeg* isbarbardhig[2].
**isbeddel[1]** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) 1. Gaddoonka muuqaal iwm oo ku dhaca walxaha. 2. Wax cusub oon hore u jirin oo soo kordha.
**isbeddel[2]** *f.mg1* **(-elay, -eshay)** Wax muuqaalkoodii iyo siday ahaayeen ka gaddoomid.
**isbeddel-cadaadis** *m.l* (*c.cimi.*) Isbeddelka ku dhaca cadaadiska gibilka kaas oo ka dhaca bar gaar ah iyo waqti gaar ah, badanaa saddex saacadood, oo ka horraysa, indha indhayn lagu sameeyo gibilka.
**isbeddelid** *m.f.dh eeg* isbeddel[2].
**isbeddel-kiimikaad** *m.l* (*kiim.*) Isbeddelka ku dhaca walax; kaas oo la xiriira dhinaca dhismaha kiimikaad; kuna yimaada atammada molikuyuulka oo kordha, yaraada ama dib-u-habayn sameeya.
**isbeermatosuw** *m.l* **(-wyo,** *m.dh*) (*baay.*) Unug taranka dhammayska ah ee socda ee xayawaanka lab, kaas oo soo saaraan xiniinyuhu. Wuxuu ka koobanyahay qayb madaxa oo leh bu' dhiman iyo akrasoom, kaas oo u oggolaada xawada inay gasho, ukunta markay bacrimintu dhacayso, qayb dhexe oo leh mitokondoriya siisa tamarta dhaqdhaqaaqa iyo qayb dabo ah oo u samaysan qaab hore u socodsiiya xawada.
**isbig** *m.l* Afarta jaad ee uu haadaadka turubku u kala baxo middood.
**isbitaal** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) Meesha dadka jirran lagu daaweeyo lana seexiyo. *ld* **cisbitaal, cusbitaal.**

**isboondheys** *m.l* Miro la cuno. *ld* **isbaandhays**
**isboorti** ***m.l*** Madaddaalo ciyaareed oo xeerar leh iyo qawaaniin oo lagu tartamo.
**isbuturi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Caro iyo islaweynaan awgeed gaar u bixid (qof).
**isbuturin** *m.f.dh eeg* isbuturi. *ld* **isbuturis.**
**isbuturis** *m.l ld* **isbuturin.**
**iscaddiir** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Wax si toos ah u abbaarid.
**iscaddiirid** *m.f.dh eeg* iscaddiir.
**iscasil** *f.mg1* **(-ilay, -ishay)** Qof jago iwm oo uu hayey iskiis u wareejin.
**iscasilaad** *m.dh* Xil iska wareejinta qof uu iskiis isaga wareejiyo jago iwm oo uu hayey.
**iscasilid** *m.f.dh eeg* iscasil.
**isciilkaabi¹** *m.l* Is-hiifidda ama ka shallaynta khalad la sameeyey.
**isciilkaabi²** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** 1. Khalad la sameeyey dartii is-hiifid. 2. Caro darteed faruuryo-qaniinid.
**isciilkaabin** *m.f.dh eeg* isciilkaabi². *ld* **isciilkaabiyid.**
**isciilkaabiyid** *m.dh ld* **isciilaambin.**
**isdaafac¹** *m.l* Baadbaadinta qof naftiisa ka badbaadiya halis ku soo fool leh. *ld* **isdifaac¹.**
**isdaafac²** *f.mg1* **(-cay, -cday)** Dhibaato iska badbaadin. *ld* **isdifaac².**
**isdaafacid** *m.f.dh eeg* isdaafac². *ld* **isdi-faacid.**
**isdabaggal¹** *m.l* Socod nafley badan ay socoto oo midka mid ka dambeeyo.
**isdabaggal²** *f.mg1* **(-alay, -ashay)** Nafley badan oo socota midba mid ka dambeysa.
**isdabaggeli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Nafley midba midka kale gadaashiisa ku aaddin
**isdabaggelid** *m.f.dh eeg* isdabaggal².
**isdabaggelin** *m.f.dh eeg* isdabaggeli.
**isdabamar¹** *m.l* 1. Isdhaafidda ay laba wax ama ka badan ay isu dhaafaan jihooyinka isku lid ah. 2. Khayaano. *ld* **isdabammar¹.**
**isdabamar²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** 1. Wax isku qaldamid. 2. Laba wax ama ka badan jihooyin isku lid ah isu dhaafid. *ld* **isdabammar².**
**isdabamari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax isku qaldid. *ld* **isdabammari.**
**isdabamarid** *m.f.dh eeg* isdabamar². *ld* **isdabammarid.**
**isdabamarin** *m.f.dh eeg* isdabamari. *ld* **isdabamaris, isdabammarin, isdabammaris.**
**isdabamaris** *m.l ld* **isdabamarin.**
**isdabammar¹** *m.l ld* **isdabamar1.**
**isdabammar²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** *ld* **isdabamar².**
**isdabammari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **isdabamari.**
**isdabammarid** *m.dh ld* **isdabamarid.**
**isdabammarin** *m.dh ld* **isdabamarin.**
**isdabammaris** *m.l ld* **isdabamarin.**
**isdhaaf¹** *m.l* 1. Waalli. 2. I. ah: laba addin oo aan isku dhinac ahayn.
**isdhaaf²** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** 1. *(f.g)* Laba wax ama ka badan oo jihooyin kala duwan u socda isweydaarasho. 2. *(f.g)* Laba ama ka badan oo wax isku hayey isnabadgelin. 3. *(f.mg)* Cid waalasho.
**isdhaafdhaaf¹** *m.l* Is waydaarka ay labo waxyaabood ama ka badan ay jahooyin kala duwan isu weydaartaan dhawr jeer.
**isdhaafdhaaf²** *f.g1* **(-fay, -ftay)** Laba waxyaabood ama ka badan jahooyin kala duwan dhawr jeer isu weydaarasho.
**isdhaafdhaafid** *m.f.dh eeg* isdhaafdhaaf².
**isdhaafdhaafsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax isdhaafdhaafay ahaansho (cid).
**isdhaafdhaafsanaan** *m.f.dh eeg* isdhaafdhaafsan. *ld* **isdhaafdhaafsanaansho**
**isdhaafdhaafsanaansho** *m.l/dh ld* **isdhaafdhaafsanaan.**
**isdhaafi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Laba wax oo jihooyin kala duwan u socda isweydaarin. 2. Wax khaldid. 3. Cid waalid. 4. Jirro qof haysay mid kale ku wareejin iyada oo sixir la adeegsanaayo.
**isdhaafin** *m.f.dh eeg* isdhaafi. *ld* **isdhaafis.**
**isdhaafis** *m.l ld* **isdhaafin.**
**isdhaafsad** *m.l ld* **isdaafsasho.**
**isdhaafsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax la sixray ahaansho. 2. Wax la khalday ahaansho.
**isdhaafsanaan** *m.f.dh eeg* isdhaafsan. *ld* **isdhaafsanaansho.**
**isdhaafsanaansho** *m.l/dh* 1. *ld* **isdhaaf-sanaan.** 2. *eeg* isdhaafsanow.
**isdhaafsanow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** 1. Wax khaldan noqosho. 2. Wax la sixray noqosho.
**isdhegammari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax la diiddanyahay maqalkiisa ismoogeysiin.
**isdhegammarin** *m.f.dh eeg* isdhegammari. *ld* **isdhegammaris.**
**isdhexgal** *m.l* (*fiis.*) Kulanka laba hir waxa dhici karta inay is taageeraan oo hir maxsuulku uu noqdo wadarta tamarta labada hir, ama ay is tirtiraan oo maxsuulku noqdo faraqa labada hir.
**is-dhimid** *m.f.dh eeg* isdhin².
**isdhin¹** *m.l* (*dhaq.*) Nusqaamidda shey uu ka nusqaamo sidii uu ahaa.

**isdhin²** *f.mg1* **(-imay, -intay; -imi)** Shay siday ahaayeen ka nusqaamid.
**isdifaac¹** *m.l ld* **isdaafac¹.**
**isdifaac²** *f.mg1* **(-cay, -cday)** *ld* **isdaafac².**
**isdifaacid** *m.dh ld* **isdaafacid.**
**isdoqondiidsii** *f.mg2* **(-iiyay, -iisay)** Dhibaato jirta ismoogeysiin.
**isdoqondiidsiin** *m.f.dh eeg* isdoqondiidsii. *ld* **isdoqondiidsiis.**
**isdoqondiidsiis** *m.l ld* **isdoqondiidsiin.**
**isfanji** *m.l* (*c.nafl.*) Nafley yar oo badda ku nool oo leh oogo jilicsan oo daldaloosha.
**isfantacoori** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Wax caraysan iska dhigid (qof).
**isfantacoorin** *m.f.dh eeg* isfantacoori.
**isfantatiir¹** *m.l* Isugeynta awoodda qof awooddiisa geeyo wax wax kaqa-bashadiisu adagtahay.
**isfantatiir²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Wax, wax ka qabashadoodu adag tahay awood isugu geyn.
**isfantatiirid** *m.f.dh eeg* isfantatiir².
**isfaxlid** *m.dh* Gudbinta faxalka ee laga soo qaado faxal sidaha geed loona gudbiyo fur ubo-ubaxda isla geedkaas.
**isfeel** *m.l* Ciyaar lagu tartamo oo la tunto habeennada bisha Ramadaan, waxaana ku tartami jiray xaafadihii hore ee magaalada Xamar.
**isfidhikhi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Kibir iyo islaweyni muujin.
**isfidhikhin** *m.f.dh eeg* isfidhikhi. *ld* **isfidhikhis.**
**isfidhikhis** *m.l ld* **isfidhikhin.**
**isfoohaari** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Xarrago islaweyni ku jirto muujin.
**isfoohaarin** *m.f.dh eeg* isfoohaari. *ld* **isfoohaaris.**
**isfoohaaris** *m.l ld* **isfoohaarin.**
**isgaarsii** *f.mg2* **(-iiyay, -iisay)** 1. War iwm isu gudbin. 2. Wax isdeeqsiin.
**isgaarsiin¹** *m.f.dh eeg* isgaarsii.
**isgaarsiin²** *m.dh* (*tegno.*) Barashada iyo adeegsiga hababka gudbinta wararka, sida raadiyaha, telifoonka ama telifishanka iwm.
**isgarabdhig¹** *m.l* Isu-eegidda laba shey ama ka badan waxay ku kala duwanyihiin ama isaga mid yihiin.
**isgarabdhig²** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Laba wax ama ka badan waxay ku kala geddisanyihiin ama isaga mid yihiin isu eegid.
**isgarabdhigid** *m.f.dh eeg* isgarabdhig².
**isgarabtaag¹** *m.l* Taageerada loo sameeyo cid, arrin ay wadato.
**isgarabtaag²** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Cid arrin ay wadato taageerid.
**isgarabtaagid** *m.f.dh eeg* isgarabtaag².
**isgiriirixi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Qof, wax caraysan iska dhigid.
**isgiriirixin** *m.f.dh eeg* isgiriirixi. *ld* **isgi-riirixis.**
**isgiriirixis** *m.l ld* **isgiriirixin.**
**isgoo** *f.g/mg2* **(-ooyay, -ooysay)** 1. *(f.g)* Qof jirkiisa meel ka mid ah wax af leh isaga jarid. 2. *(f.mg)* Qof cayilan isliska cajarradiisa uu isku liso awgeed la dhaawacmid.
**isgoyn** *m.f.dh eeg* isgoo.
**isgoyska dareenwadaha aragtida** *m.dh* (**isgoysyo ...,** *m.dh*) (*daaw.*) Labada dareenwade ee aragtida oo mid il ka yimid meesha ay isku gooyaan oo ku beegan xarriiqda maskaxda kala barta una dhow qanjirdhiiqa "bitwitariga" dareenwada-yaasha ka yimaada xuubka aragtida (reetina) dhankiisa sanka xiga ee il walba waxay kudarsamaan dareenwadayaasha ka yimaada xuubka aragtida (reetina) dhankiisa dibedda xiga ee isha kale. Cadadka aragtida oo ka sameysma isku darsankaas kaddib waxay kala nadan qoqob maskaxeedka jeegada ee labada dhinac.
**ishaafalad** *m.l* Waxa la falayo ama la qabo kolka lagu xiro hadba saha joogaa siduu yahay.
**ishaafalatayn** *m.f.dh eeg* ishaafalatee.
**ishaafalatee** *f.g/mg2* **(-teeyay, -taysay)** Wax dan laga leeyahay iska hubin.
**ishaafalato** *m.dh* Hubinta la hubiyo wax dan laga leeyahay.
**ishaar** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Wax tilmaamid iyadoo farta lagu fiiqayo. 2. Wax saadaalin.
**ishaarid** *m.f.dh eeg* ishaar.
**ishaaro** *m.dh* Saadaalinta wax aan weli dhicin la saadaaliyo.
**is-hambarraaci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax in yar oo ka hartay si tashiil la'aan ah u dhammayn.
**is-hambarraacin** *m.f.dh eeg* is-hambarraaci. *ld* **is-habarraacis.**
**is-hambarraacis** *m.l ld* **is-hambarraacin.**
**is-haysasho** *m.dh* (*fiis.*) Caabbiga ka horjeeda socodka ka dhasha dareere. Ha ahaato, socodka dareere marka uu qulqulayo ama socodka walax adke ah oo dhexmaraaya dareere. I. waxa uu ka dhashaa xoogga isliska ee ka jira dareeraha gudihiisa, waxana sababa xoogga ah isjiidadka ka dhexeeya molikuyuulada dareeraha. *ld* **isjiidasho.**
**ishin** *m.l* 1. *ld* **ishkin.** 2. Ugaarta waaweyn, gaanni.
**ishiqaate** *m.l* **(-tayaal,** *m.l/dh***)** Qof arrimaha uu la kulmo wixii u dan ah ka yeela.

**ishkin** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Geela iyo lo'da (xoolo). *ld* **ishin (1), isjin.**

**ishtiraaki** *m.l.kh* Qof ishtiraakiyadda rumaysan.

**ishtiraakiyad** *m.dh* Hawl-iyo-hantiwadaag.

**isim** *m.l* Magac. *ld* **isin.**

**isin** *m.l ld* **isim.**

**isir** *m.l* (**-ro,** *m.dh*) 1. Asalkii hore ee nafleydu ka soo farcantay. 2. Taranta laba tibxood iyo wixii ka badan.

**isir ay wadaagaan** *m.l* (**-rro ...,** *m.dh*) (*xis.*) Tirada isir ahaan ay u wadaagaan laba ama dhowr tiro, tusaale ahaan 4 iyo 6 waa isirrada ay wadagan 24 iyo 36 (*eeg* qaybshaha ay wadaagaan).

**isir-u-dhaleen** *m.l* Ka dhaxlidda wax sida foolxumo, qurux, geesinnimo iwm laga dhaxlo awoowyaashi hore.

**isirwadaag[1]** *m.l* Isirwadaag ahaansho.

**isirwadaag[2]** *m.l.u* Dad awoowyaashoodii hore wada dhasheen.

**isjiidasho** *m.dh ld* **is-haysasho.**

**isjin** *m.dh* (**-nno,** *m.dh*) *ld* **ishkin.**

**iskaambe** *m.l* 1. *(c.nafl.)* Xayawaan badeed midabkiisa caddaan iyo casaan isugu jira yahay oo dusha qolof ku leh jirkiisuna xubno-xubno u qeybsanyahay. 2. *(c.nafl.)* Nafley badda ku jirta oo jaadad badan ah oo hilibkooda aad loo jeecelyahay; kaambe.

**iskaashato** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Dad ururay oo xoog iyo hantiba wadaaga.

**iska-celin-dembiile** *m.dh* (*qaan.*) Marka qof la qabto oo ahaa burcad ama shufto oo loo celiyo dawladdii uu dambiga ka galay.

**iskadhal** *m.l.kh* 1. I. ah: qof labadiisa waalid aysan isku jiinsiyad ahayn. 2. I. ah: qof labadiisa waalid ay isku qoys yihiin.

**iskafaale** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) Qalab leh qaanado furan oo saf ahaan isu dul saaran oo alaab, buugag iwm la saaro.

**iskahorimaad[1]** *m.l* 1. Is qaabilidda ay is qaabilaan laba kooxood oo qilaaf ka dheexeyo. 2. Isburin.

**iskahorimaad[2]** *m.l* Laba shay oo iskaga soo horjeeda si toos ah.

**iskayeelyeel[1]** *m.l ld* **isyeelyeel[1].**

**iskayeelyeel[2]** *f.mg1* (**-eelay, -eeshay**) *ld* **isyeelyeel[2].**

**iskayeelyeelid** *m.dh ld* **isyeelyeelid.**

**iskayl heerkul** *m.l* (**-llo ...,** *m.dh*) (*fiis.*) Susunka qiimayaasha ee u taagan heerkul. Susunka noocani ah waxa la helaa, sida badan, in la doorto labo barood oo maguuraan ah; taas oo inta u dhexeyso loo qaybiyo qayb-hoosaadyo ku salaysan hab laysku raacay. Tusaale ahaan iskaylka Selsiyas waxa uu leeyahay 9 qaybood oo u dhexeeya (0° C) barta dhalaashanka ee biyaha iyo (100° C) oo ah barta karka ee biyaha.

**iskhilaaf[1]** *m.l ld* **ikhtilaaf[1].**

**iskhilaaf[2]** *f.g1* (**-fay, -ftay**) *ld* **ikhtilaaf[2].**

**iskhilaafid** *m.dh ld* **ikhtilaafid.**

**iskool** *m.l* (**-llo,** *m.dh*/**-laad,** *m.l*) Meel dhisan oo ardada tacliinta lagu baro; dugsi. *ld* **iskuul.**

**iskooris** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) Wiil yar oo aan helin xanaano waalid ama dad kale oo isagu naf-naftiisa isbarbaarshay.

**isku-aad[1]** *m.l* Isku abbaaridda ay laba shay ama kooxood isku abbaarmaan. *ld* **aad[1].**

**isku-aad[2]** *f.mg1* (**-day, -dday**) Laba walxood iwm isku abbaarmid.

**isku-aaddan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax la isku aaddiyay ahaansho.

**isku-aaddanaan** *m.f.dh eeg* isku-aaddan. *ld* **isku-aaddanaansho.**

**isku-aaddanaansho** *m.l/dh ld* **isku-aadda-naan.**

**isku-aaddi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Laba walxood ama ka badan isku abbaarid.

**isku-aaddin** *m.f.dh eeg* isku-aaddi.

**isku-aadid** *m.f.dh eeg* isku-aad[2].

**iskubaano** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Kolay shiraac ka samaysan oo waxyaabaha yaryar lagu rito oo ay sida badan ciidamadu qaataan. *ld* **nuskubaano.**

**isku-cadaadis** *m.l* (*fiis.*) Xariiq ku muujisan khariidad ama kaarto iskuna xidha baraha ama meelaha cadaadiskooda gibileed uu isku mid yahay.

**iskudaran** *f.mg1* (**-rmay, -rantay**) Cid maankeedu is dhintay noqosho.

**iskudarmid** *m.f.dh eeg* iskudaran.

**iskuddar** *m.l* 1. Waxyaabo kala jaad ah oo la isku qasay. 2. Isugeynta xisaab.

**iskuddaran** *m.l.kh* I. ah: qof waayeelnimo awgeed garaadkiis isdhimay.

**iskuddubbadhac[1]** *m.l* 1. I. ah: wax si nidaam leh oo aan kala go' layahan u socda.

**iskuddubbadhac[2]** *f.mg1* (**-cay, -cday**) Wax si nidaam leh u socosho.

**iskuddubbadhacmo** *m.dh ld* **iskuddub-badhac[1].**

**iskuddubbadhicid** *m.f.dh eeg* iskuddub-badhac[2].

**iskuddulnoolaad** *m.l* Hab dhaqan-dhaqaale oo qof wax soo saarkiis ay cid kale ku nooshahay.

**iskudduwe** *m.l* (**-wayaal,** *m.l/dh*) Qof mas'uul ah oo hawlaha hay'adda isku habeeya. *ld* **isudduwe.**
**iskudheg-bu'eed** *m.l* (*kiim.*) Falgal bu'eed oo ka dhex dhaca bu' atameedyada fudud, ayna samaysanto bu' atameed culus oo la jirto tamar baxda oo laxaad weyn leh. Tamartaasi waxa sababa cufka lumay. *ld* **isu dheg bu'eed.**
**iskudhis** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) 1. Ku faanidda darajo ama hanti ee qof kale leeyahay. 2. Laba curiye ama ka badan oo si falgal kiimikeed isugu taga.
**iskudhis-giraansan** *m.l* (**-syo ...,** *m.dh*) (*kiim.*) Molikuyuul atammadiisu yihiin qool xiran, sida bensiin ama saykaloohegsayn. Marka laba giraamood u xiriirsamaan hab ay wadaagaan laba atam, waxa ay noqdaan giraan dhalaashan. Naaftaliin waxa ay tusaale u tahay iskudhis giraan dhalaashan.
**iskudhoon** *m.l* (**-nno/-oommo,** *m.dh*) 1. Geed iyo duddumo isku baxay. 2. Wax xubno kala jaad ah ka samaysan.
**iskudhufasho** *m.dh* (*xis.*) Summad x. Xisaabfalka labaale ee lagu helo taranka laba ama dhowr xaddi. Dhinac kale marka laga eego iskudhufashadu waa isugeyn soo noqnoqata. Tusaale ahaan, 3 x 4 = 3 + 3 + 3 + 3 = 12.
**iskudhufasho-foolwaa** *m.dh* (*xis.*) Iskudhufashada leeb iyo xaddi foolwaa ah, taas oo yaraysa ama fidisa dhererka leeb.
**iskudhufasho-leeb** *m.dh* (*xis.*) Iskudhufashada laba ama dhowr leeb. Taas oo loo qeexi karo laba siyaabood iyada oo loo eegayo in jawaabtu tahay leeb ama foolwaa midkood.
**isku-dubbarid[1]** *m.l* Agaasimidda si wanaag-san loo agaasimo hawl.
**isku-dubbarid[2]** *f.g1* (**-day, -dday**) Cid hawl si wanaagsan u agaasimid.
**isku-dubbaridid** *m.f.dh eeg* isku-dubbarid[2].
**iskufac** *m.l.kh* I. ah: laba wax oo ay da'ddoodu isku mid tahay.
**iskufil** *m.l.kh* Iskufac.
**isku-go'** *f.mg1* (**-'ay, -'day**) (*muus.*) Wax dhawaaqooda ama ridimikood isku jaango'an; halcodlayn.
**isku-god** *m.l* (*kiim.*) Atamyo isku curiye ah, oo iskaga mid ah tirada borotoonnada ee ku jira bu'da atamyada; laakiinse ku kala geddisan tirada niyuutaroonnada ee bu'da.
**isku-go'id** *m.f.dh eeg* isku-go'.
**isku-heerkul** *m.l* 1. *(fiis.)* Xariiq ku muujisan khariidad; ama kaarto, iskuna xirta baraha ama meelaha heerkulkoodu isle'egyahay. 2. *(fiis.)* Xood ku muujisan garaaf oo u taagan qiyaaso laga cabbir qaatay heerkul madoorsoome ah (sida, xiriirka ka dhexeeya cadaadiska iyo mugga neef, marka heerkulku yahay madoorsoome).
**isku-jaad** *m.l* (**-dad,** *m.l*) Waxyaabaha isku midka ah.
**iskujir** *m.l* (**-rro,** *m.l*) Waxyaabo kala jaad ah oo isku qasan.
**iskujoog** *m.l* Lebis dhan oo hal mar la isu qaadan karo.
**isku-kaan** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) (*baay.*) Marka la sharaxayo noole leh laba aliil oo isku mid ah oo ukumaya muuqal gaar ah shiiqiye iyo shiiqsane midkuu doono ha ahaadee.
**iskukol** *m.l.kh* Isla waqti.
**iskumagac** *m.l* Laba wax oo hal magac wadaaga.
**iskumar** *m.l.kh* I. ah: laba wax oo waqtigoodu isku mid yahay.
**iskummid** *m.l* I. ah: wax aan kala duwanayn.
**iskunaaneysnimo** *m.dh* (*kiim.*) Jiritaanka laba ama in ka badan oo iskudhisyo kiimikaad oo leh naaneys molikiyuul isku mid ah haseyeeshee dhis-naaneys moliki-yuulka waxaa la yidhaahdaa iskunaa-neysyo.
**iskunuug** *m.l* Neef xoolo ah ama haweenay dhashay iyadoo la nuugayo.
**iskuroor dhuun neefeed** *m.l* (*daaw.*) Iskuroorka muruqyada dhuumaha neefta ee xiiqda (neefta) iyo dhuun neef holaca (bronkiitada).
**iskushub** *m.l* 1. I. ah: derin ama harar la xiddeeyey. 2. Laba lammaanood oo goroyo ah.
**iskutaallo** *m.dh* Shanshada iyo bowdada ama tagoogda iyo cududda ee nafleyda.
**iskutallaab** *m.dh* (**-bo,** *m.l*) Calaamad ka kooban laba xariiqood oo dhexda si qumaati ah isaga goya; laanqayr. *ld* **istallaab.**
**iskuul** *m.l ld* **iskool.**
**iskuwąa** *m.l* Laba waxyaabood oo isku waqti noolaa.
**iskuxidid** *m.l.kh* I. ah: laba wax oo isku fir ah.
**iskuxireyaal** *m.dh* (*nax.*) Curiyeyaal hawshoodu tahay in ay isku xiriiriyaan ereyada hadalka, waxayna u kala baxaan labo koox: "xiriiriyeyaal" iyo "horyaa- layaal".
**islaami** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Qof islaan ka dhigid.
**islaamid** *m.f.dh eeg* islaan[3].
**islaamin** *m.f.dh eeg* islaami.
**islaan[1]** *m.l* 1. Diinta nebi maxamed loo soo dhiibay oo muslimiintu haystaan. 2. I. ah: qof diinta nebi Maxamed rumeysan. 3. *(-*

*nnol-aammo, m.dh)* Qof madaxnimo beeleed loo doortay. 4. Nin da'weyn.

**islaan²** *m.dh* (**-aamo,** *m.l*) Qof dumar ah oo da' weyn.

**islaan³** *f.mg1* (**-aamay, -aantay; -aami**) Muslim noqosho.

**islaannimo** *m.dh* 1. Muslim ahaansho. 2. Qof madaxnimo beeleed loo doortay ahaansho.

**islaaw** *m.l* (**-wyo,** *m.dh*) Qof ka dhashay qoyska boqran.

**islaawnnimo** *m.dh* Islaaw ahaansho.

**islaax¹** *m.l* Nabad, wanaag.

**islaax²** *f.mg1* (**-xay, -xday**) Meel nabad ka dhalasho.

**islaaxi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Meel nabad ka dhalin.

**islaaxid** *m.f.dh eeg* islaax².

**islaaxin** *m.f.dh eeg* islaaxi.

**islajoog** *m.dh* Lax irmaan oo daaqsinta aan laga reebin ilmaha.

**islamar** *m.l.kh* I. ah: isku waqti ah.

**islanoolaansho** *m.l* (*baay.*) Isdhexgal ka dhex dhaca laba noole oo sinyjiyo kala duwan ah. Erayga islanoolaanshaha badanaa waxa lagu xaddiddaa isdhexgalka labada sinjiba faa'iido ka helayaan. Laakiin waxa kale oo loo adeegsadaa xidhiidhka kale oo ku dhow sida wada noolaanshaha.

**islaweyni** *m.dh* 1. Qab weyni laysu qabo. 2. Marka la amminsanyahay in dalka ama qolada laga tirsanyahay ay ka wanaagsanyihiin, muhimmadna ka leeyihiin waxa kale oo dhan.

**islayaab** *m.l* Dareen xishood leh oo falxun oo la samayn lahaa lagaga baaqdo.

**isle'eg dhab ah** *m.dh* (**-gyo ...,** *m.dh*) (*xis.*) Nooc ka mid isle'eg xigsineed taas oo wadarta xigsineed ee fansaar uu le'eg yahay eber.

**isle'eg¹** *m.dh* (**-gyo,** *m.dh*) (*xis.*) Weedh sheegaysa isle'ekaanshaha laba tibaax xisabeed, taas oo, labada tibaxood la isugu xiro astaanta isle'ekaanshaha (=), sida y = 3x, (x + y)2 = x2 + 2xy + y2.

**isle'eg²** *f.mg4* (**-ekaa, -ekayd**) Isku jin ahaansho.

**isle'eg-kiimikeed** *m.l* (**-gyo ...,** *m.dh*) (*xis.*) Hab loo muujiyo falgalka kiimikaad iyada oo lagu astaynayo summado saxarrada falgalaya (atammo, molikuyuullo, ayoonno iwm). Tusaale ahaan: x A + y B z C + w D . “Calaamadda waxa loo akhriyaa leebab”. Halka leeb waxa lagu isticmaalaa falgalka magedismaha ah, leebabka lammaanna falgalka gedismaha ah.

**isle'eg-kubbad** *m.dh* (**-gyo ...,** *m.dh*) (*xis.*) Habdhiska kulannada kaartis ee isle'egta kubbad sansaankeedu waa: (x - a)2 + (y - b)2 + (z - c)2 = Y2 taas oo a, b iyo c ay yihiin kulannada xuddunta. Marka xudduntu tahay unugga isle'egtu waxa ay noqonaysa x2 + y2 + z2 = r2.

**isle'eg-saabley** *m.dh* (**-gyo ...,** *m.dh*) (*xis.*) Isle'eg tibxaale oo jibbaarkeeda ugu sarreeya ee doorsoomaha uu yahay darajada labaad. Sansaanka guud ee isle'eg saabley ah ee dorsoomaha x waa: ax+ bx + c = 0, taas oo a, b iyo c ay yihiin madoorsoomeyaal.

**isle'eg-saddexjibbaar** *m.dh* (**-gyo ...,** *m.dh*) (*xis.*) Isle'eg tibxaale oo jibbaarka ugu sarreeya ee doorsoomaha isle'egtu yahay darajada saddexaad. Sansaanta guud ee isle'eg saddex-jibbaar waa: ax3 + bx2 + cx + d = 0, taas oo a, b, c, iyo d ay yihiin madoorsoomayaal.

**isle'egta xaaladda maatarka** *m.dh* (*fiis.*) Isle'eg xisaabeed oo xiriirisa cadaadiska P, mugga V, iyo heerkulka kul daynaamikada T ee xaddi walax n. Isle'egta ugu fudud waa tan neefaha mitaaliga ah: PV = nRT, taas oo R ay tahay madoorsoomaha neefaha. Laakiin, adkeyaasha, hoorarka iyo neefaha kaleba, isle'egtu waa murakab adag.

**isle'egta-socodka** *m.dh* (*xis.*) Mid ka mid ah afarta isle'egood loona adeegsado walxaha xariiq toosan ku maraaya karaar madoorsoome ah (a), isle'egyaadan oo fogaanta la jaray (s) ku xidhiishinaayo amminta ay qaadatay (t).

**isle'eg-tirignoometeri** *m.dh* (**-gyo ...,** *m.l*) (*xis.*) Isle'eg uu ku jiro ugu yaraan hal doorsoome oo urur horaadkiisu yahay ururka xagallo rug beegaal ah.

**isle'eg-toosan** *m.dh* (**-gyo ...,** *m.dh*) (*xis.*) Isle'eg jibbaarka ugu sarreeya ee tibxaha doorsoomeyasha ah uu yahay darajada kowaad. Sansaanka guud ee isle'eg toosan waa ax + = 0, taas oo, a iyo c ay yihiin madoorsoomayaal.

**isle'eg-xigsiineed** *m.dh* (**-dyo,** *m.dh*) (*xis.*) Xiriirka ka dhexeeya doorsoome madaxbannaan x, doorsoome ku xirane y, iyo mid ama wax ka badan ee diiraneyaal y ah oo loo eego x ama waa isle'eg ay ku jiraan diiraneyaal.

**isle'eg-xigsineed ee heerka-labaad** *m.dh* (**-gyo ..,** *m.dh*) (*xis.*) Isle'eg xigsineed oo ku jira diirane heerka labaad ah dy2/dx2. Ama jiro diirane ka sarreeya heerkan.

**isle'egyo-seegmaweydo** *m.dh* (*xis.*) Urur isle'egyo ah oo doorsoomeyaashoodu ay wada raaliggelin karaan ugu yaraan hal urur furfuris. Tusaale ahaan: isle'egyada x + y = 2 iyo x + 4y = 6 waxa raaligeliya x = 2/3 iyo y + 4/3. Isle'egyada x + y = 4 iyo x + y = 9 ma aha seegmaweydo waayo ma jiro lammaane qiimeyaal oo wada raaligeliya labada isle'eg.
**isle'ekaan** *m.f.dh eeg* isle'eg². *ld* **isle'ekaansho.**
**isle'ekaansho** *m.l/dh ld* **isle'ekaan.**
**islis¹** *m.l* Is xoqid xoog leh oo laba shey ka dhex dhaca.
**islis²** *m.l* (*fiis.*) Xoogga caabbinaya socodka dul marka loo eego dul kale oo ay is taabanayaan.
**islis³** *f.g1* **(-say, -stay)** Is xoqid.
**islisid** *m.f.dh eeg* islis³.
**isloogan** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) Halkudhegyo qeexaya ujeeddo.
**ismaahi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Qof wax maahsan iska dhigid.
**ismaahin** *m.f.dh eeg* ismaahi. *ld* **ismaahis.**
**ismaahis** *m.l ld* **ismaahin.**
**ismaalaakadeed¹** *m.l* Isku muujinta la isku muujiyo wax aan la ahayn iyadoo xaqiiqadii la qarinaayo.
**ismaalaakadeed²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Hadba si isu muujin iyadoo runtii la qarinaayo.
**ismaalaakadeedid** *m.f.dh eeg* ismaakaa-kadeed².
**ismaandhaaf¹** *m.l* Isfahmiwaayid laba qof ama ka badan ka dhex dhacda.
**ismaandhaaf²** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Laba qof ama ka badan isfahmiwaayid.
**ismaandhaafid** *m.f.dh eeg* ismaandhaaf².
**ismaldhikhi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Xarrago iyo jiljileec aan la lahayn iska raadin.
**ismaldhikhin** *m.f.dh eeg* ismaldhikhi. *ld* **isma***ld***hikhis.**
**ismaldhikhis** *m.l ld* **isma***ld***hikhin.**
**ismaldhikhiye** *m.l* **(-yaal,** *m.l*) Qof xarrago, jiljileec uusan lahayn iska doondoona.
**ismale'eg** *m.dh* **(-gyo,** *m.dh*) (*xis.*) Weedh xisaabeed sheegaysa in tibaaxi ay ka weyntahay ama ay ka yartahay tibaax kale qiime ahaan. Waxa la adeegsadaa summaddahan > iyo <. x > y, waxa loo akhriyaa "x waa ay ka weyntahay y", iyo x < y waxa loo akhriyaa "x waa ay ka yartahay y". Summadda >= waa ka weyn ama le'eq, summadda <= waa ka yar ama le'eq.
**ismanshashuur¹** *m.l ld* **ismashashuur1.**
**ismanshashuur²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** *ld* **ismaashashuur².**
**ismanshashuurid** *m.dh ld* **ismashashuurid.**
**ismaquudiye** *m.l* (*baay.*) Nooc nafaqada ka mid ah taas oo ah tamar laga soo dhiraandhiriyey qaadashada iyo dheefshiidka walxo organigga ah; caadi ahaan nudo xayawaan ama geed. Maxsuulka burburay ee dheefshiidka ayaa loo isticmaalaa samaynta walxaha orgaanigga ah ee uu u baahanyahay nooluhu. Xayawaanka oo dhami waxay cuntadooda ku helaan tabtan.
**ismar** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Caro darteed wax la kala garan waayid.
**ismarid** *m.f.dh eeg* ismar.
**ismaris** *m.l* Rooti subag iyo macmacaan dhexda looga tiray.
**ismaro** *m.dh* Caro fudud oo qof yeesho. *ld* **ismaryo.**
**ismaryo** *m.dh ld* **ismaro.**
**ismashashuur¹** *m.l* Xishood badan oo ismacnayni ku jirto. *ld* **ismanshashuur¹.**
**ismashashuur²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Xishood badan oo ismacnayni ku jirto yeelasho. *ld* **ismashanshuur².**
**ismashashuurid** *m.f.dh eeg* ismashashuur². *ld* **ismanshashuurid.**
**ismoodsii** *f.g/mg2* **(-iiyay, -iisay)** 1. *(f.g)* Wax is gudbin. 2. *(f.mg)* Wax, wax kale maleyn.
**ismoodsiin** *m.f.dh eeg* ismoodsii. *ld* **is-moodsiis.**
**ismoodsiis** *m.l ld* **ismoodsiin.**
**ismoogeysii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Wax la garanyo is-illowsiin.
**ismoogeysiin** *m.f.dh eeg* ismoogeysii. *ld* **ismogeysiis.**
**ismoogeysiis** *m.l* 1. Wariiri. 2. *ld* **ismoo-geysiin.**
**ismutux** *f.mg1* **(-xay, -xday)** Meel fagaara ah, keli ahaan fikrad aan lagula qabin isla soo taagid.
**ismutuxi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Qof meel aan looga baahneyn isa soo taagid.
**ismutuxid** *m.f.dh eeg* ismutux. *ld* **ismu-tuxis².**
**ismutuxin** *m.f.dh eeg* ismutuxi. *ld* **ismu-tuxis¹.**
**ismutuxis¹** *m.l ld* **ismutuxin.**
**ismutuxis²** *m.l ld* **ismutuxid.**
**isnidaamis** *m.l* Cadho.
**isniin** *m.dh* Maalinta u dhexeysa axadda iyo talaadada.
**isnoolee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** 1. Karti iyo firfircooni isu yeelid. 2. Is nafaqay.
**isnooleyn** *m.f.dh eeg* isnoolee.
**isnuug** *m.l* **(isnuug,** *m.dh*) 1. Nafley caano leh, oo meeshii laga maali lahaa ama dhashoodu ka nuugi lahayd, iyagu isnuuga. 2. Inta isnuugta (irmaanka iyo dhashooda).

**isquudiye** *m.l* (*baay.*) Nooca nafaqada ka mid ah uu nooluhu ka sameyo walxo orgaanigga ah ee uu u baahanyahy, kuwaas oo uu ka sameeyo il aan orgaanig ahayn. Dhirta cagaaran oo dhami waa isquudiye, waxaanay ilayska u isticmaalaan il tamareed.
**israac** *m.l* (**-cyo,** *m.dh*) Isutagga laba ummadood iwm ay yeeshaan iyagoo maamul siyaasadeed oo isku mid ah wadaaga.
**israaci** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Wax aad u jecleysasho. 2. Qof dhaawac ah dilid. 3. Qabyo dhammaystirid. 4. Qoryo shidmaya afkooda isugeyn.
**israacin** *m.f.dh eeg* israaci. *ld* **israacis.**
**israacis** *m.l ld* **israacin.**
**isrogrog** *m.l* (*nax.*) Nadooca ama isrogrogga ku dhaca falka, arrinkaasoo ku xiran: habka, amminka, qofka, tirada iwm. Tus. "Hibaaq way tagtay", "Hibaaq iyo Cigaal way tageen".
**istaadiyo** *m.dh* (**-yayaal,** *m.l*) Fagaaro loo habeeyey in lagu qabto tartamada ciyaaraha.
**istaafilokookaas** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) (*baay.*) Qayb ka tirsan kooxda baktiriyada ee garaambositiifka ah. Wuxu leeyahay qaab wareeg oo isugu urura xirmooyin laamaha canabka u eg. Noocyo ka mid ah cudur ma keenaan qaarna waa deris ku nool. Noocyo badanna waxay soo daayaan sun.
**istaag[1]** *m.l* Taagnaan aan dhaqdhaqaaq lahayn. *ld* **istaagid.**
**istaag[2]** *f.mg1* (**-gay, -gtay**) 1. Jirka oo ligan lugaha meel ku hayn. 2. Socod ka joojin ahaasho.
**istaagan** *f.mg4* (**-gnaa, -gnayd**) Wax ligan ahaansho.
**istaagid** *m.f.dh eeg* istaag[2]. *ld* **istaag[1].**
**istaagnaan** *m.f.dh eeg* istaagan. *ld* **istaagnaansho.**
**istaagnaansho** *m.l ld* **istaagnaan.**
**istaahil[1]** *m.l* 1. Fal u dhigma xumaan ama wanaag la gaystey. 2. *ld* **istaahilid.**
**istaahil[2]** *f.g1* (**-ilay, -ishay**) Qof wanaag ama xumaan geystey fal u qalma ku abaal marin.
**istaahilid** *m.f.dh eeg* istaahil[2]. *ld* **istaahil[1] (2).**
**istaaji** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Wax hoos yiil kor u qaadid iyadoo la taagayo. 2. Wax socday joojin.
**istaajin** *m.f.dh eeg* istaaji.
**istaandar** *m.l* (*fiis.*) Xaalad beegaal.
**istaaqfarad** *m.l ld* **istaaqfarasho.**
**istaaqfarasho** *m.f.dh eeg* istaaqfaro. *ld* **istaaqfarad.**
**istaaqfaro** *f.g3* Duco Ilaah lagu weyddiisto dembi dhaafid.
**istaaqfurlow** *m.l ld* **istaaqfurow.**
**istaaqfurow** *m.l* Waqti dabayl xoog leh oo siigo xambaarsan jirto. *ld* **astaaqfurow, istaaqfurlow.**
**istaaqfurullahi** *m.dh ld* **istaaqfurulle.**
**istaaqfurulle** *m.l* Duco Ilaah lagu wayddiisto dembi dhaaf. *ld* **istaaqfurullahi.**
**istaaqfurulleysad** *m.l ld* **istaaqfurulley-sasho.**
**istaaqfurulleysasho** *m.f.dh eeg* istaaqfurulleyso. *ld* **istaaqfurulleysad, istaaqfurulleysi.**
**istaaqfurulleysi** *m.l ld* **istaaqfurulleysasho.**
**istaaqfurulleyso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) Ilaah dembi dhaaf wayddiisasho.
**istaarj** *m.l* (**-jyo,** *m.dh*) (*baay.*) Booli-sakraydh ka kooban saamiyo kala duwan oo leh gulukows, boolimeer, amilows iyo amilobektin. I.ka badanaa waxa laga helaa dhirta, gaar ahaan, xiddiddada, tuyuubarka, iniinyaha iyo khudaarta, sida kaarbohaydrayt tamar kayd. Haddaba i.ku wuxuu xayawaanka u yahay il tamareed. Marka la dheefshiido marka u dambaysa waxa laga helaa gulukows. Xubuubka s.ku kuma milmaan biyaha qabow, laakiinse haddii la kululeeyo ay burburaan oo waxay sameeyaan milan isjiidanaya.
**istaarj xayawaan** *m.l* Glaykojiin.
**istallaab** *m.dh* (**-bo,** *m.l*) *ld* **iskutallaab.**
**istaraatiiji** *m.l.kh* (**-iyo,** *m.dh*) I. ah: meel difaaca ku habboon.
**istaraatiijiyad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Qorshe loo dejiyo in lagu maamulo hawl gaashaandhig, siyaasad, ama dhaqaale. *ld* **istaraatiijiyo.**
**istaraatiijiyo** *m.dh ld* **istaraatiijiyad.**
**istarabtokokas** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) (*baay.*) Qayb ka tirsan kooxda baktiiriyada garaam bositifka ah oo qaab wareeg ah leh sida silsiladdana u sameysma qaybo ka mid ah ayan cudur keenin qaarna waa cudur wadayaal.
**istarabtomaysiin** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) (*daaw.*) Dawo laga soo saaray baktiiriyada la yiraahdo "streptomyces riseus" oo lagu daweeyo infekshinno ay keenaan baktiiriyaal kala duwan.
**istareex[1]** *m.l* Raaxo.
**istareex[2]** *f.mg1* (**-xay, -xday**) Raaxo helid.
**istareexid** *m.f.dh eeg* istareex[2].
**istareexsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax istareex ku jiro ahaansho.
**istareexsanaan** *m.f.dh eeg* istareexsan. *ld* **istareexsanaansho.**
**istareexsanaansho** *m.l/dh ld* **istareex-sanaan.**

**istebis** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) (*juqr.*) Dhul-cawsaadka loolka dhexe, oo ka kooban heer, guud ahaan bannaanada aan dhirta lahayn ee yurayshiya, oo fidsan gobollada hoose ee Danuub, iyo jiid weyn oo ah koonfurta yurub ee midowga soofiyati iyo koonfurta galbeed ee Sayberiya.

**isteeg** *m.l* (**-gyo,** *m.dh*) Xirmo ka kooban toban baakad oo sigaar ah.

**isteerin** *m.l* (**-mmo,** *m.dh*) Bir wareegsan oo dareewilku gacanta ku qabsado oo hadba baabuurka meesha uu doono ugu duwo.

**ister** *m.l* (**-ryo,** *m.dh*) (*kiim.*) Nooc iskudhis orgaanig ah oo ku samaysma falgal dhexmara asiidh iyo alkohool.

**isticmaal**[1] *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Adeegsiga shey loo adeegsado waxa lagu qaban karo.

**isticmaal**[2] *f.g/mg1* (**-aalay, -aashay**) Wax adeegsasho.

**isticmaalid** *m.f.dh eeg* isticmaal[2].

**isticmaar** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) (*siyaa.*) Hab waddan quwad lehi uu ku xukumo waddan kale aan awood lahayn, isaga oo isticmaalaya kheyraadkiisa, si uu u kordhiyo awooddiisa.

**isticmaarsad** *m.l ld* **isticmaarsasho.**

**isticmaarsasho** *m.f.dh eeg* isticmaarso. *ld* **isticmaarsad, isticmaarsi.**

**isticmaarsi** *m.l ld* **isticmaarsasho.**

**isticmaarso** *f.g3* (**-saday, -satay**) 1. Xukun qasab ah ummad kula kicid iyadoo xaqooda la duudsinayo. 2. Cid addoon-sasho.

**istiibiyam** *m.dh* (*kiim.*) Summad: sb. Bir wiriqle ah midabkeeduna yahay caddaan qalin ah kana tirsan ururka V ee tusaha kalgalka curiyeyaasha. Waxa loo helaa curiye ahaan, ogsaydh ahaan ama salfaydh ahaan (istibnayt, Sb2S3). Culays-atam: 121.75; tiro-atam: 51.

**istiil**[1] *m.l* Karti iyo dadaal dheeraad ah oo lagu fuliyo hawl qabashadeedu dhib tahay.

**istiil**[2] *f.mg1* (**-iilay, -iishay**) Hawl qabashadeedu dhib tahay karti iyo dadaal dheeraad ah ku fulin.

**istiilid** *m.f.dh eeg* istiil[2].

**istijo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) 1. Biyo yar oo lagu darbado. 2. Nadiifinta la nadiifiyo xubnaha saxarada iyo kaadidu ka timaado.

**istijoo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) Xubnaha saxarada iyo kaadidu ka timaaddo nadiifin.

**istijood** *m.f.dh eeg* istijoo.

**istikhaaro** *m.dh* Salaad sunno ah, soon iyo ducooyin loo sameeyo muraad adkaaday in Eebbe sahlo.

**istikhyaar** *m.l ld* **ikhtiyaar.**

**istiqaalad** *m.dh ld* **istiqaalo.**

**istiqaalo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Qoraal lagu codsanayo xil ka degid. *ld* **istiqaalad.**

**istiqfaar** *m.dh* Dalbashada Ilaah laga dalbado dembi dhaaf.

**istiqfaarasho** *m.f.dh eeg* istiqfaaro.

**istiqfaaro** *f.mg3* (**-rtay, -ratay**) Istiqfaar samayn.

**istiqlaal** *m.l* Madax bannaani; xorriyad.

**istiraasho** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Cad yar oo mara ah oo wax lagu tirtiro.

**istiraatijiyad** *m.dh* (**-do,** *m.dh*) 1. *(siyaa.)* Qorshe la qabto si loo gaaro himilo, gaar ahaan siyaasadda, dagaalaha, ganacsiga. 2. *(siyaa.)* Qorshe xirfadeed in lagu meeleyo ciidan iyo hubka, si loo helo guusha ama faa'idada ugu fiican.

**istomata** *m.l* (**-ooyin,** *m.l*) (*baay.*) Dalool ku dhex yaallo saytobalaasamka unug nool kaas oo ay ka buuxaan hawo, biyo, dareereyaal kale, dheecaan ama saxaro cunto ah. Unugyada dhirta, had iyo jeer waxay leeyihiin dalool weyn oo keliya, laakiin unugyada xayawaanku inta badan waxay leeyihiin dhowr dalool oo yaryar.

**istoy kiyoometri** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) (*kiim.*) Saamiga isu beegma ee curiyeyaasha marka iskudhisyadu samaysmayaan ama walxuhu isla falgalayaan.

**istraatosfeer** *m.l* Gibil labaad ee fidsan ilaa 50 km. Heerkulka gibilkani, ugu dhawaan, waa madoorsoome, waana gibilka ku habboon duulimaadyada dayaaradaha dhuundhaska ku shaqeeya.

**istroojin** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) (*baay.*) Koox hormoonno ah mid ka tirsan, sida: istiriyool, istiroon iyo istradiyool, kuwaasoo suga koridda qaab dumareedka ayagoo horumarinaya koritaanka iyo hawlqabadka xubno jinsiyeedka dumarka iyo qaab jinsiyeedka labaad ee dumarka sida: korista naasaha.

**istun** *m.l* Xus dhaqameed weyn oo ula la isla dhaco oo sanadkiiba mar lagu qabto magaalada Afgooye.

**istutus** *m.l* Wax loo sameeyo halagaa sheego.

**istuudiyo** *m.l* (**-yayaal,** *m.l/dh*) Qol ama ka badan oo wararka, filmada iwm lagu duubo ama lagu keydiyo.

**isu ekaansho** *m.dh* Isbarbardhig ama isku ekaansho ka dhexeysa laba shay, taaso isaga mid yihiin hal dariiqo. “Isu-ekeyn” waa marka aad is barbardhigtid laba shay, si aad u sharaxdid ama aad u fahamtid waxa ay yihiin.

**isudaran** *m.l* (*nax.*) Labo curiye oo aan is qaban karin oo midba midka kale aan u oggolaanayn in ay iskula jiraan hal meel.
**isudduwe** *m.l* **(-wayaal,** *m.l/dh*) *ld* **iskudduwe.**
**isudhigan kiimikeed** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) culays-isudhigan.
**isu'eg** *m.l* **(-gyo,** *m.dh*) (*xis.*) Laba ama dhowr shaxan oo u kala duwan iskeel ahaan, hase yeeshee qaab ahaan aan u kala duwaneyn. Laba shaxan joometeri waa ay isu egyihiin haddii midkood uu yahay kan kale oo la weyneeyay. Geesooleyaasha isu'eg waxa ay leeyihiin xaglo gudboon oo isle'eg iyo dhinacyo isku aaddan oo saamiggal isu ah.
**isu-ekee** *f.g2* **(-keeyay, -keysay)** (riw.) Jilid; dhaajin.
**isugee** *f.g2* **(-geeyay, -geysay)** Laba tiro ama ka badan isku darid.
**isugeeye** *m.l* Gawaad; ruufiyaan.
**isugeyn**[1] *m.f.dh eeg* isugee.
**isugeyn**[2] *m.l* (*xis.*) Astaanta +. Xisaabfalka la isugu keeno laba ama dhowr xaddi si ay u sammeeyaan xaddi kale oo lagu maga-caabo wadar.
**isugeysad** *m.l ld* **isugeysasho.**
**isugeysasho** *m.f.dh eeg* isugeyso. *ld* **isu-geysad, isugeysi.**
**isugeysi** *m.l ld* **isugeysasho.**
**isugeyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** 1. Laba tiro ama ka badan iskudarid. 2. Dhibaato is badid.
**isugujoogsasho** *m.f.dh eeg* isugujoogso. *ld* **isugujoogsi.**
**isugujoogsi** *m.l ld* **isugujoogsasho.**
**isugujoogso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Si dhagso leh nafley u gawracid.
**isuqaybin** *m.dh* (*xis.*) Astaanta :. Xisaabfalka labaale ee lagu helo qaybta laba xaddi (tiro). Isuqaybinta waa xisaabfalka weydaarka u ah iskudhufashada.
**isutag** *m.l* 1. Is raaca laba dawladood, laba ummadood ama ka badan ay is raacaan iyagoo hab siiyaasi wadaagaya. 2. Galmoodka dhex mara ragga iyo haweenka.
**isutallow** *m.l* **(-wyo,** *m.dh*) (*baay.*) Isku beddelka qaybo ka mid ah koromo-taydhyada u dhexeeya. Koromosoomyo isku mid ah.
**iswaafaqsanaan** *m.l* (*nax.*) Curiyeyaal weerta oo isku waafaqa xagga caynta tirada iwm. Tus. “Inantu dawo ayay cabtay”, “Inanku dawo ayuu cabay”.
**isweydaar**[1] *m.l* Iska-horimaad; isdhaaf.
**isweydaar**[2] *m.l.kh* 1. I. ah: lug iyo addin aan isku dhinac ahayn. 2. I. ah: isdhaafidda la isu dhaafo labo jaho oo isku cid ah.
**isweydaarsi** *m.l* Siin iyo qaadasho.
**isxaan** *m.l ld* **ixsaan.**
**isxabaalid** *m.dh* (*baay.*) Xaalad hurdo oo kale ah, taasi oo xayawaanka qaarkood kaga gudbaan bilaha jilaalka ee ay jiraan cunta yaraanta iyo qabowgu. Waxay xayawaanku sameeyaan isbeddello fisiyoolajiyeed oo ay ka mid yihiin hoos u dhaca heerkulka jidhka iyo garaaca wadnaha, waxa anay ku noolaadaan keydka duxdooda.
**isyeelyeel**[1] *m.l* Wax aan la ahayn oo la iska dhigo. *ld* **iskayeeleel**[1]**.**
**isyeelyeel**[2] *f.mg1* **(-eelay, -eeshay)** Wax aan la ahayn iska dhigid. *ld* **iskayeelyeel**[2]**.**
**isyeelyeelid** *m.f.dh eeg* isyeelyeel[2]. *ld* **iskayeelyeelid.**
**itaal birlabeed** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) (*fiis.*) Summad H. Xaddi leeb laguna qeexo bar gaar ah ku taal badad birlabeed keenaysana cabbirka qaybta cufnaan burqaad birlabeedka (B), xorna ka ah dhextaalka ay ku falmayaan xoogagga badada birlabeed. Waxa lagu cabbiraa halbeegga (A/m).
**itaal iftiimeed** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) Burqad iftiimeedka ku abbaaran dul yar oo jiho gaar ah kaga yaal il-ilays ku ligan jihadan.
**itaal**[1] *m.l* Xoog.
**itaal**[2] *m.l* (*fiis.*) Summad 'I' (jabaq). Dhakhsaha ay tamarta jabaqda ku dhexmarto halbeeg bed ah oo ku ligan foolkabaahidda hirarka jabaqda. Itaalku waxa uu saamiggal quman la yahay laba jibaarka qotonka gariirka hawada. Halbeegga taalka waa desibal. b) *eeg* itaalka birlabeed. t) *eeg* itaalka danabka. j) *eeg* itaalka iftiimeed.
**itaal**[3] *f.mg1* **(-aalay, -aashay)** Tabar leh noqosho.
**itaal-danabeed** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) (*fiis.*) Summad E. Itaalka badada danabka ee bar, waa xoogga saaran halkii saldanab togane ah oo yaalla bar ka mid badada danabka. Xoogga, F, ee ku abbaaran saldanabka, Q, waxa lagu helaa F = QE, markaas E = F/Q halbeegga itaalka danabku waa (N/C).
**itaaldarro** *m.dh* Tabaryari.
**itaalid** *m.f.dh eeg* itaal[3].
**itaalsad** *m.l ld* **itaalsasho.**
**itaalsasho** *m.f.dh eeg* itaalso. *ld* **itaalsad, itaalsi.**
**itaalsheegad** *m.l ld* **itaalsheegasho.**
**itaalsheegasho** *m.f.dh eeg* itaalsheego. *ld* **itaalsheegad.**

**itaalsheego** *f.mg3* **(-gtay, -gatay)** U i.: wax xoog ku maquunin.
**itaalsi** *m.l ld* **itaalsasho.**
**itaalso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Itaal yeelasho.
**itaalxumo** *m.dh* Itaaldarro.
**itanol** *m.l* (*kiim.*) Alkohool hoor ah oo bida, midabna aan lahayn. Itanoolka waxa lagu soo saaraa dariiqadda khamiirinta sonkorta.
**itataabayn** *m.f.dh eeg* itataabee. *ld* **itataabin.**
**itataabee** *f.g2* **(-beeyay, -baysay)** Cid liidata taakuleyn. *ld* **itataabi.**
**itataabi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **itataabee.**
**itataabin** *m.dh ld* **itataabeyn.**
**itataabo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Waxtar; tural; dhimris; jimic; gargaar; tabantaabo; ititibo.
**iter** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) (*kiim.*) Nooc iskudhis organig ah oo leh kooxda -O-. Iteryada fududi waxay leeyihiin naaneysta R-O-R', halkas oo R iyo R' ay yihiin kooxo alkayl ama arayl ah oo aan ahayn iskumid.
**itifaaq** *m.l* Heshiis la isku wada af-garto.
**ititib** *m.l* Xanaanaynta aad wax loo xunnaaneeyo.
**ititibi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax aad u xannaanayn.
**ititibin** *m.f.dh eeg* ititibi. *ld* **ititibis.**
**ititibis** *m.l ld* **ititibin.**
**ititibsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la ititibiyay ahaansho.
**ititibsanaan** *m.f.dh eeg* ititibsan. *ld* **ititibsanaansho.**
**ititibsanaansho** *m.l/dh ld* **ititibsanaan.**
**itixaad** *m.l* Isutagga siyaasadeed, dhaqaale, iwm ee dhex mara laba dawlad iwm; midow.
**itixaaman** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **imtixaaman.**
**itixaamid** *m.dh ld* **imtixaamid.**
**itixaan¹** *m.l ld* **imtixaan¹.**
**itixaan²** *f.g1* **(-nay, -ntay)** *ld* **imtixaan².**
**itixaanid** *m.dh ld* **imtixaamid.**
**itixaannaan** *m.dh ld* **imtixaannaan.**
**itixaannaansho** *m.l/dh ld* **imtixaannaan.**
**ixsaan** *m.l* Wanaag cid loo galo. *ld* **isxaan.**
**ixtiraam¹** *m.l* Dareen xurmo iyo qaddarin leh oo cid loo muujiyo.
**ixtiraam²** *f.mg1* **(-aamay, -aantay)** Dareen xurmo iyo qaddarin leh cid u muujin.
**ixtiraamid** *m.f.dh eeg* ixtiraam².
**iya¹** *mu.eb ld* **iyada.**
**iya²** *mu.eb ld* **iyaga.**
**iyada** *mu.eb* Magacuyaal tilmaama qofka saddexaad ee kelida oo dheddig ah (tan laga hadlayo ama wax laga qorayo). *ld* **iya¹.**
**iyaga** *mu.eb* Magacuyaal tilmaama qofka saddexaad ee wadarta ah (kuwa laga hadlayo ama wax laga qorayo). *ld* **iya².**
**iyama** *mu.we* Waa kuwee?
**iyana** *mu.eb* 1. Magacuyaalka qofka saddexaad ee kelida ah oo ka kooban 'iya 1' iyo 'na 2'. 2. Magacuyaalka qofka saddexaad ee wadarta ah oo ka kooban 'iya 2' iyo 'na 2'.
**iyo** *xi.* Eray lagu xiriiriyo magacyo ama tixo. Tus. “Hilib iyo bariis”, “Inuu yimid iyo in kale soo hubso”.
**iyukaaryootig** *m.dh* **(-gyo,** *m.dh*) (*baay.*) Noole ka kooban unugyo, ay ku jiraan walxaha hiddo-barasho oo leh bu' muuqata.

# J

**j** **(ja')** *m.dh* Xarafka tobnaad ee xuruufta soomaaliga, ahna shibbane.

**jaabajaabee** *f.g2* **(-beeyay, -beysay)** *ld* **jaabee.**

**jaabajaabeyn** *m.dh* 1. Dad isku dhex jira oo aan isgaranayn. 2. Dad keli keli ah. 3. *ld* **jaabeyn.**

**jaabajaabeys** *m.l ld* **jaabeyn.**

**jaabajaabeysad** *m.l ld* **jaabeysasho.**

**jaabajaabeysasho** *m.dh ld* **jaabeysasho.**

**jaabajaabeysi** *m.l ld* **jaabeysasho.**

**jaabajaabeyso** *f.g3* **(-saday, -satay)** *ld* **jaabeyso.**

**jaabajaabo** *m.dh.u* 1. Qoryo yaryar oo laysu soo uruuriyey. 2. Xoolo iyo dad tiro iyo tayaba liita.

**jaabbiyad** *m.dh* Berked biyaha loogu kaydiyo beeraha timirta.

**jaabee** *f.g2* (-beeyay, -beysay) 1. Jaabo aruurin. 2. Laab hoggaanka ka mid ah oo ratiga gafuurka loo geliyo si loo hoggaamiyo. *ld* **jaabajaabee.**

**jaabeyn** *m.f.dh eeg* jaabee. *ld* **jaabajaabeyn (3), jaabajaabeys, jaabeys.**

**jaabeys** *m.l ld* **jaabeyn.**

**jaabeysad** *m.l ld* **jaabeysasho.**

**jaabeysasho** *m.f.dh ld* **jaabajaabeysad, jaabajaabeysasho, jaabajaabeysi.**

**jaabeysi** *m.l ld* **jaabeysasho.**

**jaabeyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Jaabo urursasho. *ld* **jaabajaabeyso.**

**jaabo** *m.dh.u* 1. Qoryo qallalan oo dabka lagu shido; xaabo; qoryo. 2. Alaab aan qiimo lahayn. *ld* **jaabajaabo.**

**jaad**[1] *m.l* 1. *ld* **qaad 1.** Geed caleentiisa, laamahiisa curdanka ah iyo diirkiisa la calashado oo lagu marqaamo. 2. Nooc. 3. Kala j.: kala duwan.

**jaad**[2] *f.g1* **(-day, -dday)** 1. Qaad cunid. 2. Ku j.: cid shaqo u xilsaarid.

**jaademid** *m.f.dh eeg* jadeen[2].

**jaadid** *m.f.dh eeg* jaad[2].

**jaafi** *m.l/dh* 1. J. ah: shay qiro leh. 2. Derin weyn oo ka samaysan caw baar ama mayro oo labadeeda dhinac duf lahayn.

**jaah** *m.l* 1. Sharaf: magac-weyni. 2. Soo jeedka qofka inta indhaha ka sarreysa; weji, fool. 3. Woqooyi (bad).

**jaahid** *m.l* **(-diin,** *m.dh*) Qof diinta islaamka u dagaallama.

**jaahil** *m.l* **(-liin/-llo,** *m.dh*) 1. Qof aan wax akhrin, waxna qorin. 2. Kas-gaab.

**jaahilbixi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Ka j.: cid arrin ka dahsooneed u iftiimin.

**jaahilbixin** *m.f.dh eeg* jaahilbixi.

**jaahiliyad** *m.dh* 1. Ku dhaqmid la'aanta diinta islaamka. 2. Xilliga Islaamka ka hore ee taariikhda carabta.

**jaahilnimo** *m.dh* Jaahil ahaansho.

**jaahwareer**[1] *m.l* 1. Qas iyo shaki maskaxda galay wax lala garan waayo. 2. *ld* **jaahwareerid.**

**jaahwareer**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** Qas iyo shaki maskaxda galay wax la garan waayid. *ld* **jahawareer**[2]**.**

**jaahwareeri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid qas iyo shaki gelin. *ld* **jahawareeri.**

**jaahwareerid** *m.f.dh eeg* jaahwareer[2]. *ld* **jaahwareer**[1] **(2), jahawareer**[1]**, jahawareerid.**

**jaahwareerin** *m.f.dh eeg* jaahwareeri. *ld* **jahawareerin.**

**jaahwareersan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax jaahwareeray ahaansho. *ld* **jahawareersan.**

**jaahwareersanaan** *m.f.dh eeg* jaahwa-reersan. *ld* **jaahwareersanaansho jaha-wareersanaan.**

**Jaahwareersanaansho** *m.l/dh ld* **jaahwareersanaan.**

**jaa'ifee** *f.g2* **(-feeyay, -feysay)** 1. Waxyeello weyn oo aafeed cid gaarsiin; aflagaaddee. 2. Nabar foolxumo reeba cid wejiga ka gaarsiin.

**jaa'ifeyn** *m.f.dh eeg* jaa'ifee.

**jaa'ifo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) 1. Nabar wejiga la gaarsiiyo oo foolxumo reeba. 2. Hanti la siiyo qof jaa-ifo loo geystey.
**jaa'ir** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Xaakim aan caddaalad iyo naxariis lahayn.
**jaajaale** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) Qof maadlow ah oo dadka ka qosliya; maadeeye.
**jaajaalee** *f.mg2* (**-leeyay, -leysay**) Maad iyo wax lagu qoslo samayn.
**jaajaaleyn** *m.f.dh eeg* jaajaaleyn.
**jaajuur** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Shay afar gees leh oo ka samaysan shamiito iyo ciid laysku qasay oo guryaha lagu dhiso; bulukeeti.
**jaajuus**[1] *m.l ld* **jaasuus**[1]**.**
**jaajuus**[2] *f.mg1* (**-say, -stay**) *ld* **jaasuus**[2]**.**
**jaajuusid** *m.dh ld* **jaasuusid.**
**jaajuusnimo** *m.dh ld* **jaasuusnimo.**
**jaakad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Dhar culus, kor laga qaato oo lagu xarragoodo dhaxantana laga qaato; jubbad; koor.
**jaal** *m.l* (**-lal,** *m.l*) 1. Saaxiib dhab ah; rafiiq; waday. 2. Koox tartan ciyaareed ku wada jira qof ka mid ah.
**jaalabbuud** *m.l* Jaadadka doonyaha jaad ka mid ah.
**jaalabutee** *f.mg2* (**-teeyay, -teysay**) Jaalabuto samayn.
**jaalabuteyn** *m.f.dh eeg* jaalabutee.
**jaalabuto** *m.dh* 1. Cayaar ay cayaaraan goroyada, shimbiraha iwm oo ay cagaha dhulka la dhacaan. 2. Socod nafley badani ay koox-koox ugu socoto. 3. Feer, haraati iwm oo cid lala dhaco
**jaalle** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) 1. Wadey; saaxib; jaal. 2. Qof shaqo, farxad, murugo iwm la qaybsada cid kale.
**jaallenimo** *m.dh* Jaalle ahaansho.
**jaalnimo** *m.dh* Jaal ahaansho.
**jaamac** *m.l* 1. Kitaabka Quraanku ku qoranyahay. 2. Masaajidyada magaalada kan ugu weyn.
**jaamacad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Xarun waxbarasho oo cilmi sare laga barto una qaybsan kulliyado.
**jaamayn** *m.f.dh eeg* jaamee.
**jaamee** *f.g/mg2* (**-meeyay, -maysay**) 1. *(f.g)* Kab cid la dhicid. 2. *(f.mg)* Iyadoo cagaha iyo sacabbada laga shanqarinayo ciyaar dheelid. 3. *(f.g)* Jaamo ka dhigid: cad cad ka dhigid.
**jaamici** *m.l* (**-iyo/-iyiin,** *m.dh*) Qof ay u dhammaatay waxbarasho jaamacadeed.
**jaamojoog** *m.dh* (*c.nafl.*) Shimbir midabbo badan, lugo dhaadheer iyo luqun dheer leh oo durdurrada iyo biyo-fariisiyada ku nool.
**jaamuus** *m.dh* 1. Lo' gisi. 2. Kabo raggu qaato adag, saan geri ka samaysan oo marka lagu socdo dhawaaqa.
**jąan** *m.l* Uun rooxaan ah oo aan aadamuhu arki karin; jinni.
**jaan**[1] *m.l* 1. Caano geel oo aad u dhanaan. 2. Biyo kharaar oo dhano ah. 3. Ciid dhanaan; carro seel. 4. Caws aan loo baahnayn oo dalagga la soo baxa.
**jaan**[2] *m.dh* (**-aamo,** *m.l*) 1. Cad yar oo saan ah oo loo jaray qaab kabeed. 2. Meel bannaan. 3. Gabal yar oo shay ah. 4. Kab dhammaatay. 5. Naqshad farsamo. 6. *(muus.)* Ridmada sacabka iyo lugaha laga sameeyo marka ciyaaraha hiddaha iyo dhaqanka la ciyaarayo.
**jaandheer** *m.dh* Ciyaaraha jiibta iyo jaanta leh oo la dheelo mid ka mid ah.
**jaangeri** *m.l* Kabaha laga sameeyo maqaarka geriga.
**jaango'an** *f.mg4* (**-'naa, -'nayd**) Ku j.: wax, wax kale la cabbir ah ahaansho.
**jaango'naan** *m.f.dh ld* **jaango'naansho.**
**jaango'naansho** *m.l/dh eeg* jaangoo. *ld* **jaango'naan.**
**jaangoo** *f.g/mg2* (**-gooyay, -gooysay**) 1. *(f.g)* Wax qorshaysan samayn. 2. *(f.mg)* Ku j.: wax, wax kale ka simid. 3. *(f.g)* Kabo jaan u samayn.
**jaangooyo** *m.dh* 1. Qorshe habaysan oo la raaci karo. 2. *ld* **jaangooyn.**
**jaangoyn** *m.f.dh eeg* jaangoo. *ld* **jaangooyo (2).**
**jaanguur** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Wax dabar go'id.
**jaanguuri** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax dabar goyn.
**jaanguurid** *m.f.dh eeg* jaanguur.
**jaanguurin** *m.f.dh eeg* jaanguuri. *ld* **jaanguuris.**
**jaanguuris** *m.l ld* **jaanguurin.**
**jaanqaad**[1] *m.l* 1. Qaadidda tallaabada shanqarta ka yeerta (qof kabo qaba). 2. Saanqaad; socod. 3. *ld* **jaanqaadid.**
**jaanqaad**[2] *f.mg1* (**-day, -dday**) 1. Qaadista tallaabada, shanqar ka yeersiin (qof kabo qaba). 2. Saanqaadid; socosho.
**jaanqaadid** *m.dh eeg* jaanqaad[2]. *ld* **jaanqaad**[1] **(3).**
**jaanrog** *f.mg1* (**-gay, -gtay**) Cararid.
**jaanrogid** *m.f.dh eeg* jaanrog.
**jaansaar**[1] *m.l* Saaridda kabo duug ah la saaro jaan cusub.
**jaansaar**[2] *f.g1* (**-ray, -rtay**) Kabo duugoobay sar cusub saarid.
**jaansaaran** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Kabo jaan cusub la saaray ahaansho.
**jaansaarid** *m.f.dh eeg* jaansaar[2].

**jaansaarnaan** *m.f.dh eeg* jaansaaran. *ld* **jaansaarnaansho.**
**jaansaarnaansho** *m.l/dh ld* **jaansaarnaan.**
**jaantus** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) Naqshad ama sawir lagu muujiyo fikrad.
**jaantus Argrand** *m.l* (**-syo ...,** *m.dh*) (*xis.*) (Sallax murakab) Laba addimaale habdhiska kulannada kaartis ee lagu muujiyo tirooyinka murakabka ah. Tirada x + iy waxa lagu muujin karaa barta kulannadeedu yihiin (x, y).
**jaar** *m.l* (**-rar,** *m.l*) 1. Dad guryo isu dhaw deggan. 2. *ld* **yaar 1.** Xakame yar oo fardaha afka looga xiro. 3. Haruub; bire.
**jaaraan** *m.l ld* **jiiraan.**
**jaariile** *m.l* Ciyaar dhaqameed laga yaqaan degaanka webiyada, gaar ahaan gobolka Hiiraan.
**jaariyad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Qof haween ah oo guri aanay lahayn shaqaale ka ah.
**jaarnimo** *m.dh* Jaar ahaansho.
**jaarri¹** *m.l* Muran iyo canaad isku jira.
**jaarri²** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Muran iyo canaad isku jira muujin.
**jaarrin** *m.f.dh eeg* jaarri².
**jaasayn** *m.f.dh eeg* jaasee.
**jaasee** *f.mg2* (**-seeyay, -seysay**) Ka j.: fal xun oo qof sameeyey ku ciqaabid.
**jaaso** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Wax looga gudo qof xumaan sameeyey.
**jaasuus¹** *m.l* (**-siin/-syo,** *m.dh*) 1. Qof si qarsoodi ah xog u uruuriya una gudbiya meelaha ay qusayso (qaran, urur, qof iwm); basaas. 2. Qof dadka hadalka isaga qaada oo isku dira; warxungee. *ld* **jaajuus¹.**
**jaasuus²** *f.g1* (**-say, -stay**) Cid si qarsoodi ah sir uga bixin. *ld* **jaajuus².**
**jaasuusid** *m.f.dh eeg* jaasuus². *ld* **jaajuusid.**
**jaasuusnimo** *m.dh* Jaasuus ahaansho. *ld* **jaajuusnimo.**
**jaaw** *m.dh* Digir la cambuuleeyey xabbadaha aan bislaan.
**jąąw** *m.l* Cudur ariga raafafka ka gala oo dillaaciya nabarna ka reeba. *ld* **jaawqarreer¹, jaawqarrir.**
**jaawe** *m.l* Waxyaabo laysku shiilo markay qallalaanna loo shito udug ahaan oo qiiq caraf leh bixiya. *ld* **jaawi¹.**
**jaawi¹** *m.l ld* **jaawe.**
**jaawi²** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) 1. *ld* **farjaawi, farjawi.** Fardhexada iyo suulka gacanta oo si xoog ah laysugu xoqo ka shanqarin; suuldhabaalayn. 2. Haad turub ka yamxeerin (ciyaar turub).
**jaawin** *m.f.dh eeg* jaawi². *ld* **farjaawin, farjaawis, farjawin, farjawis, jaawis.**
**jaawis** *m.l ld* **jaawin.**
**jaawo** *m.dh* 1. *ld* **farjaw.** Isku xoqidda suulka iyo farta si ay shanqar u sameeyaan iyadoo nafley loogu baaqayo. 2. Suul-dhabaale la sameeyo marka turub laga yamxeerinayo.
**jaawqarrer¹** *m.l ld* **jąąw.**
**jaawqarrer²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Cudur raafka gala oo dillaacyo u yeela gaadid (ari).
**jaawqarrerid** *m.f.dh eeg* jaawqarrer².
**jaawqarrir** *m.l ld* **jąąw.**
**jaaxid** *m.l* (**-dyo/-diin,** *m.dh*) Nin bareer iyo ogaal wax u asaraara, wax u inkira.
**jaay** *m.l ld* **jay.**
**jab¹** *m.l* (**-bab,** *m.l*) 1. Wax qaybsamay ama burburay in ka mid ah. 2. Lafaha, qoryaha iwm kala go' ama dillaac ku dhaca. 3. Fal natiijo xumi ka soo baxdo.
**jab²** *m.l* (**-bab,** *m.l*) (*daaw.*) Jab lafeed oo dhammeystiran ama bacran ah.
**jab³** *f.mg1* (**-bay, -btay**) 1. Wax dillaacid ama kala go'id. 2. Col iwm guuldarro la kulmid. 3. Geed, dhismo iwm dumid. 4. Badeeco qiimeheeda hoos u dhicid.
**jabad** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) Berrin waa hore laga guurey oo ooddii raadkeedii weli yaal. *ld* **jabo.**
**jaban** *f.mg4* (**-bnaa, -bnayd**) 1. Wax jab gaarey ahaansho. 2. Wax qiimahoodu hoos u dhacay ahaansho (badeeco).
**jabaq¹** *m.l* Shanqar yar. *ld* **yabaq¹.**
**jabaq²** *m.dh* (**-qo,** *m.l*) (*fiis.*) Gariirka dhex maraya dhextaal loodsame ah, lehna rakaad iyo itaal nashaadin kara dareenka maqalka ee dhegta aadamaha. Rakaadka jabaqdu waxa uu u dhexeeyaa. 20 --> 20,000 heertis, waana gaalis maqalka.
**jabaq³** *f.mg1* (**-bqay, -baqday**) Shanqar yar samayn. *ld* **yabaq².**
**jabbu** *m.l* (*muus.*) Durbaan laba af ka daloola oo harag xallafsan ku rogan.
**jabdhan** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Hilib solay ah oo googo'an.
**jabhad¹** *m.l* (**-do,** *m.l*) Qof ka mid ah urur u dagaallama xurriyad iyo madaxbannaani
**jabhad²** *m.dh* (**-do,** *m.l*) 1. Weji. 2. Urur u halgama xurriyad iyo madaxbannaani.
**jabi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **jebi.**
**jabid** *m.f.dh eeg* jab². *ld* **jabniin, jebid.**
**jabin** *m.dh ld* **jebin.**
**jabis** *m.dh ld* **jebin.**
**jabnaan** *m.f.dh eeg* jaban. *ld* **jabnaansho.**
**jabnaansho** *m.l/dh ld* **jabnaan.**

**jabniin** *m.l* 1. Wax is haystey oo kalajab ku dhecay. 2. Meesha nabarka wax jebshey ku dhacay. 3. *ld* **jabid.**
**jabo** *m.dh* 1. Xaabo amo qoryo yaryar oo qallalan. 2. Berrin waa hore laga guurey oo ooddii jabtay oo isku dhacday; jabad; degel.
**jabqi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Alaabo yaryar oo meelo kala yaalyaal isu uruurin. 2. Meel biyo yari ku jiraan marba in ka qaadasho.
**jabqid** *m.dh ld* **yabqid.**
**jabqin** *m.f.dh eeg* jabqi. *ld* **jabqis.**
**jabqis** *m.l ld* **jabqin.**
**jabsaal** *m.dh* Qaruhu marka uu bislaado oo uu cunnimo gaaro; gebis.
**jabsad** *m.l ld* **jabsasho.**
**jabsasho** *m.f.dh eeg* jabso. *ld* **jabsad, jabsi.**
**jabsi** *m.l ld* **jabsasho.**
**jabso** *f.g3* **(-saday, -satay)** 1. Adke qayb ka goosasho (ul, caday iwm). 2. Adke wax ku dhex jira ka baxsasho (ukun, qare, laf iwm).
**jabti** *m.dh ld* **jabto.**
**jabto¹** *m.dh* Cudur ku dhaca xubnaha dhalmada iyo kaadida: waxaa ka yimaada malax iyo carun, waana lays qaadsiiyaa. *ld* **jabti.**
**jabto²** *m.dh* (*daaw.*) Cudur ka mid ah cudurrada galmada waxaana keena baktiiriyada loo yaqaan "Neisseria gonorrhoeae" wuxuu ku dhacaa xubnaha cawrada ee ragga iyo dumarkaba.
**jac** *m.dh* 1. Biyo kulul oo danabka ka dhasha oo nafleyda guba marka ay gaaraan. 2. Ceeb aad u weyn. 3. Cudur ariga ku dhaca xilliyada roobka oo jirku yeesho finan iyo dildillaac.
**jacayl** *m.l* Rabitaan weyn oo wax gaar ah loo hayo.
**jacaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax jaci ku dhacday ahaansho.
**jacaysnaan** *m.f.dh eeg* jacaysan. *ld* **jacaysnaansho.**
**jacaysnaansho** *m.l/dh ld* **jacaysnaan.**
**jacbur** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) 1. Suugaan, gabay iwm oo ula kac loo deelqaafiyey. 2. Waxyaallo aan isku nooc ahayn oo laysku daray.
**jacburan** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Waxyaabo aan isku nooc ahayn oo isku dhexjira ahaansho. *ld* **jacbursan.**
**jacburasho** *m.f.dh eeg* jacburo. *ld* **jac-bursasho, jacbursad, jacbursi.**
**jacburi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Jacbur samayn.
**jacburin** *m.f.dh eeg* jacburi. *ld* **jacburis.**
**jacburis** *m.l ld* **jacburin.**
**jacburnaan** *m.f.dh eeg* jacburan. *ld* **jac-burnaansho, jacburni, jacbursanaan, jacbursanaa**
**jacburnaansho** *m.l/dh ld* **jacburnaan.**
**jacburni** *m.dh ld* **jacburnaan.**
**jacburo** *f.g3* **(-ray, -rtay)** Wax adag ilko ku burbursasho; qararamso. *ld* **jacburso.**
**jacbursad** *m.l ld* **jacburasho.**
**jacbursan** *f.mg4* **(-sanaa, -sanayd)** *ld* **jacburan.**
**jacbursanaan** *m.dh ld* **jacburnaan.**
**jacbursanaansho** *m.l ld* **jacburnaan.**
**jacbursasho** *m.f.dh ld* **jacburasho.**
**jacbursi** *m.l ld* **jacburasho.**
**jacburso** *f.g3* **(-saday, -satay)** *ld* **jacburo.**
**jacjac¹** *m.l* Dildillaac yaryar oo maqaarka kore ee dadku yeesho qabow iwm awgood.
**jacjac²** *f.mg1* **(-cay, -cday)** Dildilaac yaryar yeelasho qabow iwm awgood (maqaar dad).
**jacjacid** *m.f.dh eeg* jacjac².
**jacjacle** *m.l* 1. *(bot.)* Geed-gaab laan laan u baxa, qodax lahayn, udgoon, weelasha lagu cusho oo arigu daaqo. 2. *(daaw.)* Jirro dadka madaxa ka bararisa.
**jacjaclee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Shanqar yar oo isku xigta samayn.
**jacjacleyn** *m.f.dh eeg* jacjaclee. *ld* **jac-jacleys.**
**jacjacleys** *m.l ld* **jacjacleyn.**
**jacjuun** *m.l* Qof aan bulshay ahayn oo aan furfurnayn.
**jacsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Ku j.: wax la samaynayo ku raali ahaansho. Tus. "Cali xilkaas in uu qabto kuma jacsana."
**jacsanaan** *m.f.dh eeg* jacsan. *ld* **jacsa-naansho.**
**jacsanaansho** *m.l/dh ld* **jacsanaan.**
**jactad¹** *m.l* 1. Muuqaalka uu yeesho dhar iwm oo aan si fiicanu kala fidsanayn; canbus, canyayuub. 2. Garaawshiinyo ama oggolaansho la'aan; muran foolxun.
**jactad²** *f.mg1* **(-day, -dday)** 1. Dhar iwm si xun u laallaabmid. 2. Hadal jactad ah ku hadlid; asaraarid.
**jactadan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Wax jactaday ahaansho.
**jactadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Dhar iwm jactad ka dhigid
**jactadid** *m.f.dh eeg* jactad².
**jactadin** *m.f.dh eeg* jactadi.
**jactadnaan** *m.f.dh eeg* jactadan. *ld* **jactad-naansho.**
**jactadnaansho** *m.l/dh ld* **jactadnaan.**
**jadbaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** *ld* **jid-baysan.**
**jadbaysnaan** *m.dh ld* **jidbaysnaan.**
**jadbaysnaansho** *m.l ld* **jidbaysnaan.**

**jadbo** *m.dh ld* **jidbo.**
**jadboo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** *ld* **jidboo.**
**jadeeco**[1] *m.dh* Cudur lays qaadsiiyo oo badanaa carruurta ku dhaca; wuxuu leeyahay qandho kulul iyo qumankoo barara oogadana waxaa ka soo yaaca nabarro iyo finan badan.
**jadeeco**[2] *m.dh* (*daaw.*) Cudur aad la isu qaadsiiyo oo uu keeno fiirus, wuxuu u badanyahay in uu ku dhaco carruurta, labadii sano ama saddexdii sano mar ayuu noqdaa safmar. Astaamo: calaamadaha dureyga oo ay weheliso qandho aad u sarreysa baro yaryar oo cas-cas oo dhexda caddaan ku leh (balihii Koblik) iyo canka gudihiisa ka soo baxa. Finan cascas ayaa ka soo baxa marka hore dhegaha xaggooda dambe, wajiga iyo jirka oo dhan.
**jadeemad** *m.dh ld* **jadeemid.**
**jadeemid** *m.f.dh eeg* jadeen[2]. *ld* **jadeemad.**
**jadeen**[1] *m.l* 1. Cida bahallada qaarkood sida libaaxa iwm. 2. Reen.
**jadeen**[2] *f.mg1* **(-nay, -ntay)** 1. Bahal libaax iwm reemid. 2. Nafley taahid.
**jadeer** *m.l* 1. *(bot.)* Nooc ka mid ah geedgaabka oo laamo dhuudhuuban iyo caleemo balballaaran leh oo aan qodax lahayn. 2. Socod dheer.
**jadeerwac**[1] *m.l* 1. *ld* **jadeerwicid.** Aadista meel aad u fog la aado. 2. Oggolaansho la'aan. 3. Naxariis, jixinjix.
**jadeerwac**[2] *f.g1* **(-cay, -cday; -wici)** 1. Meel aad u fog aadid. 2. Wax diidid. 3. Cid u jixinjixid.
**jadeerwacad** *m.l ld* **jadeerwacasho.**
**jadeerwacasho** *m.f.dh eeg* jadeerwaco. *ld* **jadeerwacad.**
**jadeerwaco** *f.g3* **(-cday, -catay)** 1. Meel dheer socod ku tegid. 2. Wax diidid.
**jadeerwicid** *m.f.dh eeg* jadeerwac[2]. *ld* **jadeerwac**[1] **(2).**
**jadhaabalaf** *m.dh ld* **jidhaabalaf.**
**jadiin** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) 1. *ld* **jidiin.** 2. Cunto.
**jadwal** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) Qorshe ammineed muujinaya sida hawl loo fulinayo.
**jaf**[1] *m.l* 1. Garaac; tumid. 2. Qolofta geedaha laga jafto (inta la gargaraaco). 3. Orod u eg wax la ganay; kuddo; fag.
**jaf**[2] *m.dh.sh.r* 1. J. dheh: daf dheh; la bood; fag dheh. 2. J. ka sii: ka daf, ka dhifo.
**jaf**[3] *f.g1* **(-fay, -ftay)** 1. Gogol iwm boor ka duulin. 2. Geed si qolofta looga goosto garaacid. 3. Geed garaacid ama ruxid si mirihiisi ay u soo daataan.
**jafaal** *m.l* 1. Dubka kore ee dhirta qaarkeed, laga jafo. 2. Nin lixaad weyn; tiirri.
**jafaali** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax si xoog leh uga dhifasho; uga dafid.
**jafaalin** *m.f.dh eeg* jafaali. *ld* **jafaalis.**
**jafaalis** *m.l ld* **jafaalin.**
**jafaan** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) Qalab bir ah ama wax kale, oo geedaha xijiga oo irmaan lagu sarsaro.
**jafal** *m.l* Iniinaha bunka, kolka ay dhanyihiin oo beerkii ku gudajiro.
**jafaliil** *m.l.kh* **(-llo,** *m.dh*) J. ah: wax aan qaab wannaagsan lahayn; foolxun.
**jafaliile** *m.l* Shayddaan; indhaxamil.
**jafan** *f.mg4* **(-fnaa, -fnayd)** La jafay.
**jafasho** *m.f.dh eeg* jafo.
**jafeeco** *m.dh* (*bot.*) Nagaar weyn oo weligi si hunbulan u baxa; wuxuu bixiyaa ubax cillaan ah oo aad u qurux badan.
**jafid** *m.f.dh eeg* jaf[3].
**jafjaf**[1] *m.l* 1. Dhul dulla ah oo dhaguxu ku badan yahay, leh dhir badan oo geed-gaab ah mariddeeduna adagtahay. 2. Qolof, jilif iwm oo geedo laga soo guray.
**jafjaf**[2] *f.g1* **(-fay, -ftay)** 1. Qolof, jilif iwm geed ka ridid. 2. Gogol iwm boor ka duulin.
**jafjafid** *m.f.dh eeg* jafjaf[2].
**jaflayn** *m.f.dh eeg* jaflee.
**jafle** *m.l* 1. Xoolo lugaha dambe oo wax lagu haraatiyo, siiba lo'da la lisayo oo kirtanka badan. 2. Miraha ceerinka marka ay qallalaan.
**jaflee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** Xoolo jafle samayn.
**jafnaan** *m.f.dh eeg* jafan. *ld* **jafnaansho, jafni.**
**jafnaansho** *m.l/dh ld* **jafnaan.**
**jafni** *m.dh ld* **jafnaan.**
**jafo** *f.mg3* **(-ftay, -fatay)** 1. Qolof, jilif iwm geed ka goosasho. 2. Gogol boor ka duulin.
**jagaf** *m.l* **(-fyo,** *m.dh*) 1. Weel sida badan bir ama caag ka samaysan oo qashinka lagu qaado. 2. Qalabka guriga la dhigo ama laga sameeyo oo baalid ah.
**jago** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Meel bannaan oo aan weli degaan laga dhigin. 2. Heer darajo oo shaqo.
**jaguug** *m.l* Xoolo ama qof madax adag oo hoggaamintiisu ay dhib badan tahay.
**jaguugnimo** *m.dh* Jaguug ahaansho.
**jahaad**[1] *m.l* (*dii.*) Dagaal loo galo difaaca iyo fidinta diinta Islaamka. *ld* **jihaad**[1]**.**
**jahaad**[2] *f.mg1* **(-day, -dday)** (*dii.*) Difaaca iyo fidinta diinta islaamka ku dagaallamid. *ld* **jihaad**[2]**.**
**jahaadid** *m.f.dh eeg* jahaad[2]. *ld* **jihaadid.**

**jahad** *m.l ld* **jahasho.**
**jahannamo** *m.dh* Magacyada naaraha mid ka mid ah.
**jahasho** *m.f.dh eeg* jaho. *ld* **jahad, jihad, jihashi.**
**jahawareer¹** *m.l ld* **jaahwareerid.**
**jahawareer²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** *ld* **jaa-hwareer².**
**jahawareeri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **jaah-wareeri.**
**jahawareerid** *m.dh ld* **jaahwareerid.**
**jahawareerin** *m.dh ld* **jaahwareerin.**
**jahawareersan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **jaahwareersan.**
**jahawareersanaan** *m.dh ld* **jaahwareer-sanaan.**
**jahawareersanaansho** *m.l/dh ld* **jaahwa-reersanaan.**
**jahayn** *m.f.dh eeg* jahee. *ld* **jahays, jihayn, jihays.**
**jahays** *m.l ld* **jahayn.**
**jahaysad** *m.l ld* **jahaysasho.**
**jahaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la jaheeyey ahaansho. *ld* **jihaysan.**
**jahaysasho** *m.f.dh eeg* jahayso. *ld* **jahaysad, jahaysi, jihaysad, jihaysasho, jihaysi.**
**jahaysi** *m.l ld* **jahaysasho.**
**jahaysii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Nafley qiblada u jeedin. *ld* **jihaysii.**
**jahaysiin** *m.f.dh eeg* jahaysii. *ld* **jihaysiin.**
**jahaysnaan** *m.f.dh eeg* jahaysan. *ld* **jahaysnaansho, jihaysnaan, jihays-naansho.**
**jahaysnaansho** *m.l/dh ld* **jahaysnaan.**
**jahayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** 1. Doc aadid. 2. Qof dhimasho. *ld* **jihayso.**
**jahee** *f.g2* **(-heeyay, -haysay)** Qof jaho aadsiin. *ld* **jihee.**
**jahli** *m.l* Aqoon la'aan.
**jaho¹** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. *ld* **jiho 1.** Afarta qiblo midkood. 2. Doc; gees; dhinac.
**jaho²** *f.mg3* **(-haday, -hatay)** 1. *ld* **jiho 2: wax uun ku dhaqaaqid.** 2. Xanuun la ledi waayid.
**jajab¹** *m.l* 1. Xanuun murqaha ku dhaca. 2. Dhacaan cayayaanka qaarkood ka yimaada oo markuu jirka gaaro lagu xajiimoodo. 3. Wax burburay gobol ka mid ah. 4. Dildillaac ku dhaca oogada siiba bishimaha iyo cagaha oo qabowga badani keeno. 5. Lacagta inteeda aan xaashida ahayn. 6. Dahab aan saafi ahayn.
**jajab²** *m.l* **(-byo,** *m.dh***)** (*xis.*) Tiro aan hal dhammayn, oo la qaybiyey midkeed.
**jajab-caadi** *m.l* **(-byo ...,** *m.dh***)** (*xis.*) Jajabka sarreyehiisa iyo hooseeyehiisuba ay yihiin abyooneyaal, waa tiro u qoran qayb ahaan sida a, a waa sarreeye, b-na waa hooseeye. Waxa kale oo lagu magacaabaa jajab fudud.
**jajabe** *m.l* **(-bayaal,** *m.l/dh***)** (*c.nafl.*) Cayayaan u eg ukun yar, cad, leh qodxo yaryar soo taagtaagan oo qofkii ay ku jabto gaarsiisa dhibaato.
**jajabow** *m.l.u* Xanuun qabatin yaryar leh oo ku dhaca haweenka uurka leh marka sidkoodu soo dhowaado.
**jajuub¹** *m.l* Qasbidda qof wax uusan raali ka ahayn lagu sandulleeyo. *ld* **jujuub¹.**
**jajuub²** *f.g1* **(-bay, -btay)** Qof wax uusan raali ka ahayn ku sandullayn. *ld* **jujuub².**
**jajuubid** *m.f.dh eeg* jajuub². *ld* **jujuubid.**
**jakac** *m.dh* Nooc ka mid ah xaskusha.
**jal¹** *m.l* 1. *ld* **jaq 1.** Caano yar oo ilmaha yaryar la siiyo. 2. J. ah: cunug aan si fiican u korin nafaqo yari darteed. 3. Dabbidka yar ee la siiyo qof aad u jirran; jeenan.
**jal²** *f.mg1* **(-alay, -ashay)** Carruur nafaqo xumo darteed la caatoobid.
**jala'** *m.dh* Eray uu ku dhawaaqo qof leh xilladda ciyaar dubnadeed oo aan haysan dhagax uu geliyo; mahayo.
**jalaabuud** *m.dh* Magacyada derejooyinka daraawiishitii Sayid Max'd Cabdulle Xasan mid ka mid ah.
**jalaal¹** *m.l* 1. Ganaax lagu xukumo qof dembi yar galay. 2. Kitaab Quraan ah sharrax leh.
**jalaal²** *f.g1* **(-aalay, -aashay)** Cid dembi gashay ganaaxid.
**jalaalaq** *m.l* Dhaca labaad ee meel hore loo dhacay lagu sameeyo.
**jalaalaqayn** *m.f.dh eeg* jalaalaqee.
**jalaalaqee** *f.g2* **(-qeeyay, -qaysay)** Meel hore loo dhacay mar labaad dhicid.
**jalaalaqo** *m.dh* Hantida laga helo meel hore loo dhacay.
**jalaalid** *m.f.dh eeg* jalaal².
**jalaato** *m.dh* Waxyaabo macmacaan oo laysku daray oo inta la qaboojiyo markay fariistaan la muudmuudsado ama la leefleefo.
**jalabbutayn** *m.f.dh eeg* jalabbutee.
**jalabbute** *m.l* 1. Shir aan la fadhin ee dadku yoobsanyihiin. 2. Socod raaxaysi iyo majabaxsi looga jeedo oo hadba meel la habshahabsheeyo. 3. Ciyaar socod iyo boodbood leh.
**jalabbutee** *f.mg2* **(-teeyay, -taysay)** Jalaabu-te samayn.
**jalafsad** *m.l ld* **jalafsasho.**
**jalafsasho** *m.f.dh eeg* jalafso. *ld* **jalafsad, jalafsi.**
**jalafsi** *m.l ld* **jalafsasho.**
**jalafso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Aayar socosho.

**jalammad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Weel macdan, dhoob iwm ka samaysan oo dheg (siddo) iyo naas leh oo shaaha iyo qaxwaha lagu karsado.

**jalanqo** *m.l* Jir qurux iyo jiljileec isku darsaday.

**jalaq** *m.l.sh.r* 1. In yar oo biyo ama caano ah oo weel guntiis ku haray. 2. Koor yar oo laba carrab leh oo geela lagu xiro. 3. Dheg u j. sii: hadal raacid.

**jalaqle** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) Socod dhibaato leh oo lagu kala haro.

**jalaqley** *m.dh* Calaacasha iyo dhudhunku meesha ay iska galaan.

**jalaqsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof xubno dabacsan oo qurxoon ahaansho.

**jalaqsanaan** *m.f.dh eeg* jalaqsan. *ld* **jalaqsanaansho.**

**jalaqsanaansho** *m.l/dh ld* **jalaqsanaan.**

**jalasho** *m.f.dh eeg* jalo.

**jalaw**[1] *m.l* Miraha digirta, yicibta iwm oo geedka ku qallalay.

**jalaw**[2] *f.mg1* **(-way, -wday)** Miro digir, loos iwm qallalid.

**jalawsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Miro digir, loos iwm wax qallalay ahaansho.

**jalawsanaan** *m.f.dh eeg* jalawsan. *ld* **jalawsanaansho.**

**jalawsanaansho** *m.l/dh ld* **jalawsanaan.**

**jalayn** *m.dh ld* **jalaysiin.**

**jalaysii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Cid jala' ka yeersiin. *ld* **jalee.**

**jalaysiin** *m.f.dh eeg* jalaysii. *ld* **jalayn, jalaysiis.**

**jalaysiis** *m.l ld* **jalaysiin.**

**jalbaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** *ld* **jidbaysan.**

**jalbaysnaan** *m.dh ld* **jidbaysnaan.**

**jalbaysnaansho** *m.l/dh ld* **jidbaysnaan.**

**jalbeeb**[1] *m.l* Hoosgalbeed.

**jalbeeb**[2] *m.dh* Sheeko iyo kaftan aan turxaan lahayn; kaftan; haasaawe.

**jalbeebad** *m.l ld* **jalbeebsasho.**

**jalbeebasho** *m.f.dh eeg* jalbeebo. *ld* **jalbeebad, jalbeebsad, jaalbeebsasho, jalbeebsi.**

**jalbeebi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Goor galab ah cid haasaawin.

**jalbeebin** *m.f.dh eeg* jalbeebi.

**jalbeebo** *f.mg3* **(-btay, -batay)** Kaftan iyo sheeko aan turxaan lahayn cid u jeedin. *ld* **jalbeebso.**

**jalbeebsad** *m.l ld* **jalbeebasho.**

**jalbeebsasho** *m.f.dh ld* **jalbeebasho.**

**jalbeebsi** *m.l ld* **jalbeebasho.**

**jalbeebso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** *ld* **jal-beebo.**

**jalbeebtamid** *m.f.dh eeg* jalbeebtan[2]. *ld* **jalbeebtan**[1]**(2).**

**jalbeebtan**[1] *m.l* 1. Kaftan iyo sheeko aan turxaan lahayn oo laba qof iyo ka badan isdhaafsato. 2. *ld* **jalbeebtamid.**

**jalbeebtan**[2] *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Dad kaftan iyo sheeko aan turxaan lahayn isdhaafsasho.

**jalbo** *m.dh ld* **jidbo.**

**jalboo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** *ld* **jidboo.**

**jalbood** *m.l ld* **jidbood.**

**jaldhaf** *m.dh* Sanqadha ka yeerta kabaha lagu soconayo.

**jaldi**[1] *m.l ld* **ji*ld*i**[1]**.**

**jaldi**[2] *f.g1* **(-iyay,-iday; -iyi)** *ld* **ji*ld*i**[2]**.**

**jaldisasho** *m.dh ld* **ji*ld*isasho.**

**jaldiso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** *ld* **ji*ld*iso.**

**jaldiyasho** *m.dh ld* **ji*ld*iyasho.**

**jaldiyid** *m.dh ld* **ji*ld*iyid.**

**jaldiyo** *f.g3* **(-yaday, -yatay)** *ld* **ji*ld*iso.**

**jalee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** *ld* **jalasii.**

**jaleefan** *m.l* (*bot.*) Geed qodxeed cadaadda la bah ah, quulle iyo xabagcad oo la cuno leh.

**jaleelo** *m.dh* (*bot.*) Geedgaab aan qodax lahayn oo caleentiisa daawo ahaan loo isticmaalo.

**jalfi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax socda lugaha isugu marid. 2. Balfi; dalfi.

**jalfin** *m.f.dh eeg* jalfi. *ld* **jalfis.**

**jalfis** *m.l ld* **jalfin.**

**jali** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Ilmo caano u diidid.

**jalid** *m.f.dh eeg* jal[2].

**jaliilad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Nooc ka mid ah bumbooyinka waaweyn ee diyaaraduhu tuuraan.

**jalin** *m.f.dh eeg* jali. *ld* **jalis.**

**jalis** *m.l ld* **jalin.**

**jallaad**[1] *m.l* 1. Kutub Quraanka oo dhami ku qoranyahay. 2. *(-dyo, m.dh)* Toddobada subac ee quraanku ka koobanyahay midkood. 3. *(-dyo, m.dh)* Jildi korka kaga dahaaran kutub. *ld* **jillaad**[1]**.**

**jallaad**[2] *f.g1* **(-day, -dday)** Kitaab jildi ku dahaarid. *ld* **jillaad**[2]**.**

**jallaadan**[1] *f.mg1* **(-dmay, -dantay; -dmi)** Kutub wax jildi la geliyey noqosho. *ld* **jillaadan**[1]**.**

**jallaadan**[2] *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Kutub wax jildi la geliyey ahaansho. *ld* **jillaadan**[2]**.**

**jallaadasho** *m.f.dh eeg* jallaado. *ld* **jillaadad, jillaadasho.**

**jallaaddee** *f.g2* **(-deeyay, -deysay)** Kitaab quraan jalaadyo u qaybin.

**jallaaddeyn** *m.f.dh eeg* jallaadee.

**jallaadeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax jallaadyo loo qeybshey ahaansho.

**jallaadeysnaan** *m.f.dh eeg* jallaadeysan. *ld* **jallaadeysnaansho.**

**jallaadeysnaansho** *m.l ld* **jallaadeysnaan.**
**jallaadid** *m.f.dh eeg* jallaad². *ld* **jillaadid.**
**jallaadmid** *m.f.dh eeg* jallaadan¹. *ld* **jillaadmid.**
**jallaadnaan** *m.f.dh eeg* jallaadan². *ld* **jallaadnaansho, jillaadnaan, jillaad-naansho.**
**jallaadnaansho** *m.l/dh ld* **jallaadnaan.**
**jallaado** *f.g3* **(-aatay, -aadatay)** Kitaab iwm jallaad u samaysasho *ld* **jillaado.**
**jallaaf** *f.g1* **(-fay, -ftay)** Cid socota si ay u kufto lug u dhigid. *ld* **jallaafee, jillaaf, jillaafee.**
**jallaafee** *f.g2* **(-feeyay, -feysay)** *ld* **jallaaf.**
**jallaafeyn** *m.dh ld* **jallaafid.**
**jallaafid** *m.f.dh eeg* jallaaf. *ld* **jallaafayn, jillaafayn, jillaafid.**
**jallaafo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Wax loo dhigo qof socda si uu u dhaco. *ld* **jillaafo.**
**jalladad** *m.l ld* **jalladasho.**
**jalladan¹** *f.mg1* **(-dmay, -dantay; -dmi)** Wax la jilladay noqosho (maqaar iwm). *ld* **jalledan¹, jelledan¹, jilladan¹.**
**jalladan²** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Wax la jilladay ahaansho (maqaar iwm). *ld* **jalledan¹, jelledan², jilladan².**
**jalladasho** *m.f.dh eeg* jallado. *ld* **jalladad, jelledasho, jilladad, jilladasho.**
**jalladmid** *m.f.dh eeg* jalladan¹. *ld* **jelledmid, jilladmid.**
**jalladnaan** *m.f.dh eeg* jalladan². *ld* **jalladnaansho, jellednaan, jelled-naansho.**
**jalladnaansho** *m.l/dh ld* **jalladnaan.**
**jallado** *f.g3* **(-atay, -adatay)** Indho xirribtooda kor u laabid. *ld* **jelledo, jillado.**
**jalledan¹** *f.mg1* **(-dmay, -dantay; -dmi)** *ld* **jalladan¹.**
**jalledan²** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** *ld* **jalla-dan².**
**jalleec¹** *m.l/dh ld* **dhalleex¹.**
**jalleec²** *f.g1* **(-cay, -cday)** Wax dhinac u eegid. *ld* **dhalleex².**
**jalleeci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax janjeerin. *ld* **dhalleeci.**
**jalleecid** *m.f.dh eeg* jalleec². *ld* **dhalleexid.**
**jalleecin** *m.f.dh eeg* jalleeci. *ld* **dhalleexin, jalleecis.**
**jalleecis** *m.l ld* **jalleecin.**
**jalleeco** *m.dh* Daymo dhinac la eego. *ld* **dhalleexid.**
**jalleecsad** *m.l ld* **jalleecsasho.**
**jalleecsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la jalleeciyay ahaansho.
**jalleecsanaan** *m.f.dh eeg* jalleecsan. *ld* **jalleecsanaansho.**
**jalleecsanaansho** *m.l ld* **jalleecsanaan.**
**jalleecsasho** *m.f.dh ld* **dhalleexsasho, jalleecsad, jallecsi.**
**jalleecsi** *m.l ld* **dhalleexsasho, jalleecsasho.**
**jalleecso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Weel iwm qof dhinaciisa u janjeersasho. *ld* **dhalleexso.**
**jalo** *f.mg3* **(-ashay, -alatay)** Ilmo nafaqa xumo darteed la caatoobid.
**jaloof** *m.dh* (*bot.*) Qolofta sare, adag ee digirta, lowska iwm leeyihiin oo iniinuhu ku dhexjiraan.
**jalow** *m.l* Miraha digirta oo geedka ku qallalay.
**jalwi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Miro digir, lows iwm qallajin. 2. Gabay ku luuqayn. 3. Tusbax ku werdiyid.
**jalwid** *m.f.dh eeg* jalaw².
**jalwin** *m.f.dh eeg* jalwi. *ld* **jalwis.**
**jalwis** *m.l ld* **jalwin.**
**jalxad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Weel dhoobo ka samaysan oo biyaha lagu shubto; Ashuun; Mardabaan.
**jamaad** *m.dh* Wax indhuhu jeclaystaan oo aad u qurxoon.
**jamaahiir** *m.dh.w* Wadar dad ah.
**jamaal** *m.l* Qurux.
**jamaamuur** *m.dh.u* Ragga intiisa wax garadka ah ee la tixgeliyo; waayeel. *ld* **qamaamuur.**
**jamac** *m.l* 1. Dad badan oo salaad wada tukanaya. 2. Wadar.
**jamal** *m.l* Nafley xoog iyo cayil ka muuqdo.
**jamasho** *m.f.dh eeg* jamo.
**jambaq** *m.l* Orgi yar oo aan shumbulnimo gaarin.
**jambaqnimo** *m.dh* Jambaq ahaansho.
**jambareer¹** *m.l ld* **jambareero.**
**jambareer²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Daal, harraad iyo gaajo badan la kulmid.
**jambareerid** *m.f.dh eeg* jambareer².
**jambareero** *m.dh* Dhibaato harraad, gaajo iyo daal badani dhaliyaan. *ld* **jambareer¹.**
**jambareeroo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Jambareero dareemid.
**jambareerood** *m.f.l eeg* jambareeroo.
**jamce** *m.l* Maalinta u dhaxayso, sabtiga iyo axadda. *ld* **jimce, jimco.**
**jamciyad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Dad urur siyaasadeed, bulsho, dhaqaale iwm ku midoobey.
**jameecad** *m.l ld* **jameeco.**
**jameeco** *m.dh* 1. Dad isku meel wada deggan oo ku nool. 2. *(-ooyin, m.l)* Ururo diimeed oo meel wada deggan.3. Dad salaad wada tukanaya. *ld* **jameecad.**
**jamhuuriyad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Dal xur ah oo madaxdiisa shacbigu soo doorto.
**jamlee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** *ld* **jimlee.**
**jamleyn** *m.dh ld* **jimleyn.**
**jamleys** *m.l ld* **jimleyn.**

**jamleysad** *m.l ld* **jimleysasho.**
**jamleysasho** *m.dh ld* **jimleysasho.**
**jamleysi** *m.l ld* **jimleysasho.**
**jamleyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** *ld* **jimleyso.**
**jamlo** *m.dh ld* **jimlo.**
**jammir** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Doon si ay socodka u badiso shiraac kor ugu taagid.
**jammirid** *m.f.dh eeg* jammir.
**jamo** *f.g3* **(-antay, -amatay)** Si aad ah wax u jeclaysasho.
**jan** *m.l/dh* 1. Wax jeclaysi jirro oo kale ah oo ku dhaca haweenka uurka leh. 2. Jacayl xad dhaaf ah.
**janaabo** *m.dh ld* **jinaabo.**
**janaaso** *m.dh* 1. Waxa meydka loo sameeyo, kolka uu dhinto taniyo kolka laga aaso. 2. Qaadidda meydka, meesha uu ku dhintay, taniyo xabaalaha. 3. *ld* **jinaaso.** Tukashada (salaad) meydka lagu tukado. *ld* **jannaaso.**
**janab** *m.dh* **(-byo,** *m.l***)** Dabin loo dhigo bahallada iyo ugaarta.
**janan** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Derejo sare oo ciidamadu leeyihiin oo ka sarreysa gaashaanle sare.
**janbeel** *m.l* Bahal dabacadeeyaha la eg oo ku nool dhulka buuraleyda ah oo cuna sagaarada.
**janfar** *m.dh* **(-ro,** *m.l***)** Dhalfo; gonfor; jeefaar. *ld* **fanjar.**
**janjal** *m.l* 1. Saabka gadawgiisa sare ee wareegsan. 2. Qufad yar oo lagu rido alaabta udugga ah. 3. J. ah: qof toosan oo qurxoon.
**janjali** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax janjal u yeelid.
**janjalin** *m.f.dh eeg* janjali.
**janjanni** *m.dh* Dhiriq lo'aad aad u qoyan.
**janjeedh** *m.l* **(-dho,** *m.dh***)** *ld* **janjeer¹.**
**janjeer¹** *m.l* Wax gees u iilan. *ld* **janjeedh.**
**janjeer²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Wax gees u qalloocsamid.
**janjeeri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax dhan u qalloocin.
**janjeerid** *m.f.dh eeg* janjeer².
**janjeerin** *m.f.dh eeg* janjeeri.
**janjeersad** *m.l ld* **janjeersasho.**
**janjeersan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax janjeera ahaansho.
**janjeersanaan** *m.f.dh eeg* janjeersan. *ld* **janjeersanaansho.**
**janjeersanaansho** *m.l ld* **janjeersanaan.**
**janjeersasho** *m.f.dh eeg* janjeerso. *ld* **janjeersad, janjeersi.**
**janjeersi** *m.l ld* **janjeersasho.**
**janjeerso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Wax dhinac u iilasho.
**jannaaso** *m.dh ld* **janaaso.**
**jannaayo** *m.dh* Bilaha qorraxda lagu xisaabo ee sanadka midda ugu horraysa.
**jannayn** *m.f.dh eeg* jannee.
**jannee** *f.g2* **(-neeyay, -naysay)** Janno gelin.
**janno** *m.dh* Meel raaxo badan leh oo Eebbe dadka wanaagsan ku abaalmariyo.
**jaq¹** *m.l ld* **jal¹ (1).**
**jaq²** *f.g1* **(-qay, -qday)** Wax nuugid.
**jaqaaf** *m.dh* **(-fo,** *m.l***)** 1. Kab duug ah. 2. Haashka sigaarka.
**jaqaafi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Si debec iyo jiljileec ku jiro u dhaqaaqid.
**jaqaafin** *m.f.dh eeg* jaqaafi. *ld* **jaqaafis.**
**jaqaafis** *m.l ld* **jaqaafin.**
**jaqaf** *m.l* **(-fyo,** *m.l***)** 1. Weel sida badan bir ama caag ka samaysan oo qashinka lagu qaado. 2. Qalab duug ah.
**jaqal** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** Daanka dadka xaggiisa hoose. *ld* **jiqil.**
**jaqaqari** *m.dh* (*bot.*) Dhir roob iyo xareed badan heshay oo laamo curdun ah iyo caleen hamash ah leh.
**jaqi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Ilmo yar caano ka jalin. Tus. "Canuggii bay jaqisey."
**jaqid** *m.f.dh eeg* jaq².
**jaqin** *m.f.dh eeg* jaqi. *ld* **jaqis.**
**jaqis** *m.l ld* **jaqin.**
**jaqle** *m.l* Cudur maqasha laaya.
**jaqsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Wax nuujin.
**jaqsiin** *m.f.dh eeg* jaqsii.
**jar¹** *m.l* 1. Ariga intiisa cayillan ee laga ganacsado. 2. Roobka j. ah: roobka ugu horreeya guga. 3. *(-rar, m.l)* Qarka gawgiisa.
**jar²** *m.dh* Ciyaar fadhiga lagu dheelo sida shaxda iwm. *ld* **jare (3).**
**jar³** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Wax goyn. 2. Ciyaar turub haad la degey midkii lagu booleeyey ku qabasho.
**jaraa'id** *m.l.w eeg* jariidad.
**jarabbar¹** *m.l* Qaabka loo leyliyo fardo iwm.
**jarabbar²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Fardo iwm laylin.
**jarabbaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax la layliyey ahaansho.
**jarabbarid** *m.f.dh eeg* jarabbar².
**jarabbarnaan** *m.f.dh eeg* jarabban. *ld* **jarabbarnaansho.**
**jarabbarnaansho** *m.l/dh ld* **jarabbarnaan.**
**jaraf** *m.l* 1. Gabar yar oo dhawaan la gudey timaha u soo baxa. 2. Haruubka, dhiisha iwm salkooda hoose.
**jaran¹** *f.mg1* **(-rmay, -rantay; -rmi)** Wax la jaray noqosho.
**jaran²** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax la jaray ahaansho.
**jaranjar** *m.dh ld* **jaranjaro.**

**jaranjaro** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) 1. Dhagxaan shamiintaysan, kala hooseeya oo aqallada lagu fuulo ama looga soo dego. 2. Laba tiir oo cagasaarro badani isu hayaan oo dhismayaasha lagu fuulo ama looga soo dego. *ld* **jaranjar.**

**jaraqabad** *m.l.kh* J. ah: faras iwm oo fuulimaadka la baray.

**jararaac**[1] *m.l ld* **halraac**[1]**.**

**jararaac**[2] *f.mg1* (**-cay, -cday**) *ld* **halraac**[2]**.**

**jararaacid** *m.dh ld* **halraacid.**

**jararac** *m.dh.sh.r* Erey tilmaama wax la jeexayo.

**jarasho** *m.f.dh eeg* jaro.

**jarayn** *m.f.dh eeg* jaree.

**jaraysad** *m.l ld* **jaraysasho.**

**jaraysasho** *m.f.dh ld* **jaraysad, jaraysi.**

**jaraysi** *m.l ld* **jaraysasho.**

**jarayso** *f.g/mg3* (**-stay, -satay**) 1. *(f.g)* Faras ama rati jare gelin. 2. *(f.mg)* Jar cayaarid.

**jarcayn** *m.f.dh eeg* jarcee.

**jarcee** *f.g/mg2* (**-ceeyay, -caysay**) 1. *(f.g)* Xoolo cadho qaba jarco gelin. 2. *(f.g)* Aqal laama ku dedid. 3. *(f.mg)* Qabow, baqdin ama xummad la gariirid.

**jarco** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Maqaar lo'aad ama geel oo guryaha lagu dhiso ama gogol ahaan loo isticmaalo.

**jardiino** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Beer lagu nasto ama lagu raaxaysto oo aan miro la cuno lahayn.

**jare** *m.l* 1. *(-rayaal, m.l./dh)* Xarig fardaha, lo'da iwm lagu qabto. 2. Shaxda marka hab dheelkeedu saddex isugu dhacdo. 3. *ld* **jar 2.** Hab fadhi ciyaareedka ka mid ah oo loo dheelo; daamad.

**jaree** *f.g/mg. 2* (**-reeyay, -raysay**) 1. *(f.g)* Xarig jare ah xoolo ku xirid. 2. *(f.mg)* Dheesha jarta ku adkaan. 3. *(f.mg)* Baqdin, naxdin ama xanuun la gariirid.

**jareer**[1] *m.l* 1. Qof timo adag 2. Geed-gaab aan qodax lahayn oo qoryihiisu dhaqso u qoyin

**jareer**[2] *m.dh.u* Timo adag.

**jareexayn** *m.f.dh eeg* jareexee.

**jareexee** *f.g2* (**-xeeyay, -xaysay**) Cay kaftan ah cid u jeedin.

**jareexo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) 1. Dhaawac cid la gaarsiiyo. 2. Ceeb cid lagu sheego. 3. Cay cid loo gaysto.

**jarid** *m.f.dh eeg* jar[3]. *ld* **jarriin.**

**jariidad** *m.dh* (**-raa'id,** *m.l*) Wargeys toddobaadle ama ka badan oo lagu soo bandhigo maqaallo waxyaalo kala duwan ka hadlaya iyo xayeysiis. *ld* **jariido.**

**jariido** *m.dh ld* **jariidad.**

**jariimad** *m.dh ld* **jariimo.**

**jariimo** *m.dh* Dembi weyn oo cid laga galo. *ld* **jariimad.**

**jariir** *m.dh.u* Badar la tumay inta aan budada ahayn ee yaryar. *ld* **jiriir.**

**jar-iskatuur** *m.l.kh ld* **jar-iskaxoor.**

**jar-iskatuurnimo** *m.dh ld* **jar-iskaxoor-nimo.**

**jar-iskaxoor** *m.l.kh* (**-rro,** *m.dh*) J. ah: qof khatar isku dhextuura, oo aan ka fekerin cawaaqibka dambe. *ld* **jar-iskatuur.**

**jar-iskaxoornimo** *m.dh* Jar-iskaxoor ahaansho. *ld* **jar-iskatuurnimo, qar-iskatuur-nimo, qar-iskaxoorni**

**jarjar**[1] **m.l.u** 1. Lacag inta ka samaysan bir, maar, macdan iwm oo sarrifka ah. 2. Dad aan isku dhalasho ahayn oo la isu keenay. 3. Kalaankal.

**jarjar**[2] *f.g1* (**-ray, -rtay**) Wax mid ahaa qaybo u googoyn.

**jarjaran**[1] *f.mg1* (**-rmay, -rantay**) Wax mid ahaa oo qaybo loo googooyay noqosho.

**jarjaran**[2] *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Wax mid ahaa oo qaybo loo googooyay ahaansho.

**jarjarid** *m.f.dh eeg* jarjar[2]. *ld* **jarjaris.**

**jarjaris** *m.dh ld* **jarjarid.**

**jarjarmid** *m.f.dh eeg* jarjaran[1].

**jarjarnaan** *m.f.dh eeg* jarjaran[2]. *ld* **jarjar-naansho.**

**jarjarnaansho** *m.l/dh ld* **jarjarnaan.**

**jarmaad** *f.mg1* (**-day, -dday**) Aroor hore socosho. *ld* **jermaad.**

**jarmaade** *m.l* (**-dayaal,** *m.l/dh*) *ld* **jarmaa-do.**

**jarmaadi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax aroor hore socodsiin; kallihin. *ld* **jermaadi.**

**jarmaadid** *m.f.dh eeg* jarmaad. *ld* **jarmaadis**[2]**, jermaadid.**

**jarmaadin** *m.f.dh eeg* jarmaadi. *ld* **jarmaa-dis**[1]**, jermaadin.**

**jarmaadis**[1] *m.l ld* **jarmaadin.**

**jarmaadis**[2] *m.dh ld* **jarmaadid.**

**jarmaado** *m.dh* Socodka aroorta hore la socdo. *ld* **jarmaade, jermaado.**

**jarmaadsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax arooryo hore soconaya ahaansho. *ld* **jermaadsan.**

**jarmaadsanaan** *m.f.dh eeg* jarmaadsan. *ld* **jarmaadsanaansho, jermaadsanaan, jer-maadsanaansho.**

**jarmaadsanaansho** *m.l/dh ld* **jarmaadsa-naan.**

**jarmid** *m.f.dh eeg* jaran[1].

**jarmo** *m.dh* Kayn aan la mari karin. *ld* **jed.**

**jarnaan** *m.f.dh eeg* jaran[2]. *ld* **jarnaansho.**

**jarnaansho** *m.l/dh ld* **jarnaan.**

**jaro** *f.g3* (**-rtay, -ratay**) 1. Wax qayb ka goosasho. 2. Timo si wanaagsan u goyn. 3. Haad booladu tahay haad kale ku qabsasho. 4. Shax xabbad qaadid.

**jarrad** *m.dh* 1. Doonta marka shiraaca kor loo saaro si ay socodka u badiso. 2. Safar u aqool. 3. Hab xisaabeed wax loo tiriyo (hal jarrad, laba jarrad iwm).
**jarrayn** *m.f.dh eeg* jarree. *ld* **jarraysimo.**
**jarraysad** *m.l ld* **jarraysasho.**
**jarraysasho** *m.f.dh eeg* jarrayso. *ld* **jar-raysad, jarraysi.**
**jarraysi** *m.l ld* **jarraysasho.**
**jarraysimo** *m.dh ld* **jarrayn.**
**jarraysin** *m.dh* Xilli subax ah oo iftiin wacani jiro laakiin qorraxdu aanay soo bixin.
**jarrayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Qof jarraysimo raadsasho.
**jarree** *f.g/mg. 2* **(-reeyay, -raysay)** 1. *(f.g)* Goor subax ah qof cunto doonaya reer ku waaberiisasho. 2. *(f.g)* Goor subax ah marti cunto siin. 3. *(f.mg)* Cid wax ka rajayn.
**jarreero** *m.dh* 1. Ladnaan. 2. Axsaan, wanaag, naxariis.
**jarri** *m.dh* (*c.nafl.*) Shimbir yar oo af guduudan oo xoolaha shilinta ka gurata. *ld* **jirri.**
**jarriin** *m.l ld* **jarid.**
**jarriinsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** *ld* **jarsii.**
**jarsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Ciyaar turub, qof haad uusan hayn inuu jaro ku qasbid.
**jasaar** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Qofka wanaaggii loo galo ka abaal dhaca. *ld* **jisaar.**
**jasaarnimo** *m.dh* Jasaar ahaansho. *ld* **jisaarnimo.**
**jasiirad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** (*jool.*) Gabal dhul ah oo ay ku wareegsanyihiin biyo, gabalkaasi dhulka ah wuxuu ku dhexyaal badweyn, bad, haro, ama webi. *ld* **jasiiro.**
**jasiirad-shacaabi** *m.dh* **(-do ...,** *m.l***)** (*jool.*) Dhul-badeed ka samaysan dhagaxshacaabi ka fog dhul kale, kuna dhex taal bad ama biyo weyn oo kale, joogeeduna aad uma sarreeyo.
**jasiirad-u-eke** *m.l* **(-kayaal,** *m.l/dh***)** (*jool.*) Dhul badankiisa biyo ku wareegsanyihiin.
**jasiiro** *m.dh ld* **jasiirad.**
**jasuur** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Aqal dhagax ah; daar; sar.
**jaw[1]** *m.l* Yoon dhegta dhexdeeda laga dareemo, kaddib markii aad loo harraado.
**jaw[2]** *m.dh* 1. Kaamil. 2. Jibaad meel fog laga maqlaaya. 3. Keli ah.
**jaw[3]** *e.d* Erey la yiraahdo kolka wax lala yaabo.
**jawaab[1]** *m.l* Hees loo qaado xoolaha la shubayo.
**jawaab[2]** *m.dh* **(-bo,** *m.l***)** Warcelin.
**jawaab[3]** *f.mg1* **(-bay, -btay)** 1. Wixii lays weyddiiyey ka warcelin. 2. Xoolo la shubaya hees u qaadid.
**jawaabid** *m.f.dh eeg* jawaab[3].
**jawaan** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Kiish ka samaysan liilammo ama xargo yaryar oo la isku falkiyay. *ld* **joonyad, juuni.**
**jawdheer** *m.dh* 1. *(bot.)* Geed caleemo madmadow oo yaryar iyo laamo oo dhuudhuuban oo asal fiican leh. 2. *(m.u)* Laan la jaray oo mayraxdii laga gurtay oo engegtay oo ul laga dhigto ama la shito. 3. Masalle harag ah.
**jawharad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Dhagax qaali ah. *ld* **johorad, jowhar.**
**jawi[1]** *m.l* 1. Hawada dhulka ku wareegsan. 2. Cimilo.
**jawi[2]** *m.dh* 1. Nabar aan biskoon; joqofey. 2. Dhul hawd ah oo oomane ah.
**jawjaw** *m.dh* Buuq.
**jawjawlee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Buuqid.
**jawjawleyn** *m.f.dh eeg* jawjawlee.
**jawle** *m.l* Nooc ka mid ah noocyada bariiska.
**jawlee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Cabaadid.
**jawleyn** *m.f.dh eeg* jawlee.
**jawni** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Miro qolof ka saarid.
**jawnin** *m.f.dh eeg* jawni. *ld* **jawnis.**
**jawnis** *m.l ld* **jawnin.**
**jawnsad** *m.l ld* **jawnsasho.**
**jawnsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Miro la finjilay ahaansho.
**jawnsanaan** *m.f.dh eeg* jawnsan. *ld* **jawn-sanaansho.**
**jawnsanaansho** *m.l/dh ld* **jawnsanaan.**
**jawnsasho** *m.f.dh* jawnso. *ld* **jawnsad.**
**jawnso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Miro qolof kala bixid.
**jąwr[1]** *m.l* Xukun aan xaq ahayn; caddaalad darro. *ld* **jowr[1].**
**jąwr[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Caddalad darro samayn. *ld* **jowr[2].**
**jawrar[1]** *m.l* 1. Dildillaac wax yeeshaan. 2. *ld* **dildillaacid.**
**jawrar[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Wax dildillaac yeelasho.
**jąwraran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax jawraray ahaansho. *ld* **jąwrarran.**
**jawrarid** *m.f.dh eeg* jawrar[2]. *ld* **jawrar[1] (2).**
**jąwrarnaan** *m.f.dh* jąwraran. *ld* **jąwrar-naansho.**
**jąwrarnaansho** *m.l/dh ld* **jąwrarnaan.**
**jąwrarran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** *ld* **jąw-raran.**
**jawrfal[1]** *m.l* Xadgudub, caddaaladdarro cidi samayso *ld* **jowrfal[1].**
**jawrfal[2]** *f.mg1* **(-alay, -ashay)** Ku j.: qof ku xad gudbid. *ld* **jowrfal[2].**
**jawrfaleen** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Qof caado ka dhigtay in uu caddaalad darro sameeyo. *ld* **jowrfaleen.**

**jawrfalid** *m.f.dh eeg* jawrfal[2]. *ld* **jowrfalid.**
**jąwrid** *m.f.dh eeg* jąwr[2]. *ld* **jowrid.**
**jawriir** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Caw dharid.
**jawriirid** *m.f.dh eeg* jawriir.
**jąws** *m.l* (*bot.*) Miro yicibta u eg oo shaaha lagu darsado. *ld* **jows.**
**jaxaas** *m.l* (*baay.*) Xuub ku daboolan sooh ama xubin. Tusaale: kelyaha, qanjir kelyoodyada, indhaha birtooda waxa ku daboolan j. *ld* **yaxaas.**
**jaxeer** *m.l* 1. Cawl lab. 2. Qof aan da'du ka muuqan. 3. Qof kaftan badan. *ld* **jexeer.**
**jay** *m.l* 1. *ld* **jaay.** Dhagxaan yaryar oo dhismaha loo isticmaalo. 2. J. ah: qof dhuuban oo xoog badan.
**jaynaf[1]** *m.l* Qolof jirku yeesho oo qabowgu keeno.
**jaynaf[2]** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Jir dad qabow awgiis qolof yeelasho.
**jaynafid** *m.f.dh eeg* jaynaf[2].
**jaynafnimo** *m.dh* Jaynaf ahaansho.
**jaynafsan** *f.mg1* **(-naa, -nayd)** Wax jaynaf ku dhacay ahaansho (dibno).
**jaynafsanaan** *m.f.dh eeg* jaynafsan. *ld* **jaynafsanaansho.**
**jaynafsanaansho** *m.l/dh ld* **jaynafsanaan.**
**jaynnimo** *m.dh* Jay ahaansho.
**jebi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax is haystay xoog u kala qaybin. 2. Wax taagnaa dumin. 3. Xoolo iwm oo tiradoodu badantahay yarayn. 4. Xoolo iwm kala qaybin. 5. Sharci ku xad gudbid. 6. Col iwm baabi'in. 7. Ka j.: soon, salaad iwm cid ka burin. 8. Ka j.: shax, jar iwm cid dhawr jeer badisay ka badin. 9. Sicir yarayn (ganacsi). *ld* **jabi.**
**jebid** *m.dh ld* **jabid.**
**jebin** *m.f.dh eeg* jebi. *ld* **jabin, jabis, jebis.**
**jebis[1]** *m.l* 1. In is haysata oo kol meel ka jabta ama ka go'da. 2. *(-syo, m.dh)* Ood weyn oo is haysata oo kol la gooyo; tis. 3. Rarada iwm meesha afka ah ee laga laabo. 4. J. ah: waddo weyn oo aan la falin ee maritaan keliya ku samaysantay. 5. Laba dawlis oo laysku soohay. 6. J. ah: ceel markaas la qoday. 7. *ld* **jebin.**
**jebis[2]** *m.dh ld* **jebiso.**
**jebiso** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Halaq weyn, u eg abeesada oo waxa ay ugaarsanayso isku duubta kaddibna burburisa. *ld* **jebis[2].**
**jebsiino** *m.dh* Xannuun haweenka qabta marka ay foolanayaan; jajab.
**jebsin** *m.dh* **(-imo,** *m.l***)** (*daaw.*) Xubin ka mid ah laf dhabarta oo dhawr ricirood leh. *ld* **jibsin[2].**
**jecayl** *m.l ld* **jacayl.**
**jecel** *f.g4* **(-claa, -clayd)** Wax, wax aad u raba ahaansho.
**jeclaan** *m.f.dh eeg* jecel. *ld* **jeclaansho.**
**jeclaansho** *m.l/dh ld* **jeclaan.**
**jeclaysad** *m.l ld* **jeclaysasho.**
**jeclaysasho** *m.f.dh eeg* jeclayso. *ld* **jeclay-sad, jeclaysi.**
**jeclaysi** *m.l ld* **jeclaysasho.**
**jecleysii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** 1. Wax rabitaan-kooda cid ku abuurid. 2. Is j.: wax rabitaan-kooda is xijin.
**jecleysiin** *m.f.dh eeg* jecleysii. *ld* **jecleysiis.**
**jecleysiis** *m.l ld* **jecleysiin.**
**jecleyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Wax aad u rabid.
**jed** *m.dh* **(-dad,** *m.l***)** *ld* **jarmo.**
**jeeb[1]** *m.l* Meel wax lagu rito oo dharka la gashado ku tolan.
**jeeb[2]** *f.g1* **(-bay, -btay)** 1. Wax si tartiib ah u goyn. 2. Ka j.: wax, wax kale iyadoo inta dheeriga ah laga jarayo la ekeysiin. 3. Ka j.: cid dembi ay gashay ka gudid.
**jeeban** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** 1. Wax qiyaas lagu gooyey ahaansho. 2. Ku j.: wax, wax kale lala ekeysiiyey ahaansho.
**jeebid** *m.f.dh eeg* jeeb[2].
**jeebis-dherer** *m.l* **(-ryo,** *m.dh***)** (*baay.*) Nooc ka mid ah sida ay u habaysanyihiin qaybaha iyo organnada xayawaanku kaas oo jidhka loo qaybin karo laba badh oo ah hummaagyo muraayadeed oo mid waliba sallax goonniya saaranyahay. Xayawaan-nada jeebis dherer waxay leeyihiin hab dhaqdhaqaaq oo u goonniya, kaas oo had iyo jeer hal dhinac jidhka u hoggaamiya.
**jeeb-isgudub** *m.l* **(-byo,** *m.dh***)** (*xis.*) Marka shaxan adke ah loo jaro sallax ahaan ama shaxan sallax ah ee ka soo baxa jariddaas oo kale. Tusaale ahaan, j.i.ka mara dhex-bartanka kubbad waa goobo.
**jeeble** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** 1. Ganacsade yar oo badeecada la wareega. 2. Qof sigaarka ku gada bannaanka.
**jeebnaan** *m.f.dh eeg* jeeban. *ld* **jeebnaansho.**
**jeebnaansho** *m.l/dh ld* **jeebnaan.**
**jeed** *f.mg1* **(-day, -dday)** 1. Sii j.: cid dhabarka xijin. 2. Soo j.: habeen hurdo ka tegid (cid). 3. U j.: muuqaal il ku hayn. 4. U j.: meel aadid. 5. Ula j.: fal ama hadal ujeeddo gaar ah ka lahaan.
**jeedaali** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax meel fog ka eegid. 2. Dibi sac wadaalin.
**jeedaalin** *m.f.dh eeg* jeedaali.
**jeedaalo** *m.dh* Fiirinta wax meel dheer laga eego.

**jeedal**[1] *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Suun adag oo dabo la qabsado leh oo fardaha iwm lala dhaco si ay orodka u badiyaan; nadi. *ld* **jeydal.**

**jeedal**[2] *m.l* (*baay.*) Shaabuug qaab dherer yar leh ilaa 150 maykaroon/m. oo laga helo oogaada unugyada qaarkood, gaar ahan unugyada taranka ee socda. Tusaale ahaan isbeermatosowa, bakteeriya iyo qaar ka mid ah borotosowa.

**jeedal**[3] *f.g1* (**-alay, -ashay**) Jeedal wax la dhicid.

**jeedalid** *m.f.dh eeg* jeedal[2]. *ld* **jeedlid.**

**jeedalley** *m.dh* (*baay.*) Dir ka tirsan faylamka borotosoowa, xubnahoodu waxay leeyihiin jeedal loo adeegsado socodka.

**jeedi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Wax foolkoodu jiho gaar ah ku aaddanaa meel kale u duwid. 2. Cid hawl ay fulin lahayd ka hoosaasin. 3. Hadal, khudbad, iwm meel fagaare ah ka sheegid.

**jeedid** *m.f.dh eeg* jeed.

**jeedin** *m.f.dh eeg* jeedi.

**jeedlid** *m.dh ld* **jeedalid.**

**jeedsad** *m.l ld* **jeedsasho.**

**jeedsasho** *m.f.dh eeg* jeedso. *ld* **jeedsad.**

**jeedshe** *m.l* (**-shayaal,** *m.l/dh*) (*xis.*) Xarriiq toosan oo la xiriirta toobineed. Fogaanta xarriiqdani ay u jirto bar kasta oo ku taalla toobineed oo loo qaybiyey fogaanta ay barmaguuraan ah u jirto bar taasi waa saami madoorsoome ah.

**jeedsii** *f.mg2* (**-iiyay, -iisay**) U j.: cid dusha wax ka tusid.

**jeedsiin** *m.f.dh eeg* jeedsii.

**jeedso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Ra'yi soo bandhigasho.

**jeedwa** *m.l* Neefka birta la baxsada ee habeen ama maalin kaddib la arko isagoo dhintay, dabadeed la qasho oo la cuno.

**jeefaaf** *m.l* Naxariis cid loo galo.

**jeefaar** *m.dh* Dhalfo; kabar; janfar; gonfar.

**jeefad** *m.l ld* **jeefag.**

**jeefag** *m.l* Nooc ka mid ah orodka fardhaha. *ld* **jeefad.**

**jeeg** *m.l* (**-gag,** *m.l*) 1. *ld* **joog 1 (3).** Weel bir ama macdan ka samaysan oo dabool leh oo caanaha iwm lagu shubto. 2. Xaashi si gaar ah loo habeeyey oo cid la siiyo si uu banki lacag uga qaato.

**jeegaan**[1] *m.dh* (**-nno,** *m.dh*) Midabyo dhawr ah oo si is kor saar ah u safan oo qaab qaanso leh oo ku samaysma daruurta marka uu roob da'ayo; qaansaroobaad.

**jeegaan**[2] *m.dh* (**-nno,** *m.dh*) (*fiis.*) Filiq-sanaanta kaahinta birlabdanabeed sida, muuqaalka midabeed ee ka dhasha kala-xaydka dhudo ileys ee soo dhexmara birisam.

**jeegaan-barasho** *m.dh* (*fiis.*) Daraasad ku saabsan habka loo baaro ilayska (spectrum).

**jeegaanbeeg-cuf** *m.l* (**-gyo ...,** *m.dh*) (*fiis.*) Qalab loo isticmaalo soo saaridda iyo saafidda ayoonno neef ah iyadoo la fiirinayo saamiga ay isuyihiin saldanabka ayoonnada iyo cufkoodu.

**jeegaan-birlabdanabeed** *m.dh* (**-dyo,** *m.dh*) (*fiis.*) Tooxda tamar birlabdanabeedka ee si taxan ugu habaysan kororka ama yaraanta hirbaaca ama rakaadka.

**jeegaxiir**[1] *m.l* 1. Timaxiir; jeego xiiridda. 2. *(-rro, m.dh)* Nin dhallinyaro ah oo aan weli guursan.

**jeegaxiir**[2] *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Timaxiirid; timajarid.

**jeegayn** *m.f.dh eeg* jeegee.

**jeegee** *f.mg2* (**-geeyay, -gaysay**) 1. Dhabar-dhabar u dabbaalasho. 2. Caano jiif ku cabbid.

**jeego** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Madaxa dadka xaggiisa dambe; qadaad.

**jeekam** *m.l* (**-mo,** *m.dh*) (*daaw.*) Qayb xidmeed oo ku yaal meesha ay iskaga dhegsanyihiin xiidmaha yar yar iyo xiidmaha waaweyn. Afka sare wuxuu ka mid yahay kolonka, afka hoosana waxa ku yaal qabsinka.

**jeel**[1] *m.l* 1. Wixii dhab loo jecelyahay, araggooda ama maqalkooda ama dhadhankooda, iwm, u bogidda, jamaadda iyo macaanka laga helo. 2. Dareen rabitaan oo ku abuurma xoolaha marka ay waayaan dhanaan. 3. *(-lal, m.dh)* Meesha dadka dembiga gala lagu xiro; xabsi.

**jeel**[2] *f.mg1* (**-eelay, -eeshay**) 1. U j.: wax u jeel qabid; wax xiisayn. 2. U j.: xoolo si aad ah dhanaan u rabid.

**jeelag**[1] *m.l* Eryashada wax la eryado.

**jeelag**[2] *f.g1* (**-gay, -gtay**) Cid eryasho.

**jeelagasho** *m.f.dh eeg* jeelago.

**jeelagid** *m.f.dh eeg* jeelag[2].

**jeelago** *f.g3* (**-gtay, -gatay**) Cid eryasho.

**jeelbax**[1] *m.l* 1. Wax jeelka bi'iya. 2. J. ah: xoolo dhanaan ku filan cunay. 3. *ld* **jeelbixid.**

**jeelbax**[2] *f.mg1* (**-xay, -xday; -bixi**) 1. Jeelgooyn; xiisadhicid. 2. Xoolo dha-naan ku filan helid.

**jeelbixi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Jeel ka bi'in. 2. Xoolo dhanaan ku filan siin.

**jeelbixid** *m.f.dh eeg* jeelbax[2]. *ld* **jeelbax**[1] **(3).**

**jeelbixin** *m.f.dh eeg* jeelbixi.

**jeelgoo** *f.mg2* **(-gooyay, -goysay)** Xiisag-goyn; jeelbixid.
**jeelgoyn** *m.f.dh eeg* jeelgoo.
**jeelid** *m.f.dh* jeel².
**jeellan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. U j.: jeel hayo; jeel qabo. 2. Xoolo wax jeel hayo ahaan-sho.
**jeellanaan** *m.f.dh eeg* jeellan. *ld* **jeella-naansho.**
**jeellanaansho** *m.l/dh ld* **jeellanaan.**
**jeenan** *m.l* Cabbitaan la siiyo qof aad u xanuunsan oo aan cunto qaadan karin.
**jeenanboob** *m.l* Jeenanboob ah; qof sakaraadaya oo jeenanka aad u qaata
**jeenani** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Qof aad u xanuunsan cabbitaan siin.
**jeenanin** *m.f.dh eeg* jeenani.
**jeeni** *m.l* **(-iyo,** *m.l/dh*) Labada lugood ee xayawaanka afar addinlaha ee hore middood.
**jeenicalaf** *m.l* **(-fyo,** *m.l/dh*) 1. Jeeni. 2. Libaax dad cun ah.
**jeeniqaar** *m.l* Qarqar ka ridashada maro, suun iwm iyadoo labadiisa dacal si iswaydaar ah laysugu xirayo kilkilada hoostooda.
**jeeniwareen** *m.l* (*daaw.*) Xanuun xummad iyo qufac leh oo inta badan hargab xumaaday reebo; oofwareen.
**jeensad** *m.l ld* **jeesasho.**
**jeensasho** *m.dh eeg* jeenso. *ld* **jeensad, jeensi, jeesad, jeesasho, jeesi.**
**jeensi** *m.l ld* **jeesasho.**
**jeenso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Dib ama dhinac wejiga ama oogada u duwid. 2. U j.: wax mudnaanta koowaad siin. *ld* **jeeso.**
**jeeqaaq¹** *m.l* 1. Daymo dhinac wax loo dayo. 2. Rajayn wax la rajeeyo.
**jeeqaaq²** *f.g1* **(-qay, -qday)** 1. Wax rajayn. 2. Dhinac wax u dayid.
**jeeqaaqid** *m.f.dh eeg* jeeqaaq².
**jeer¹** *m.l* 1. Goor; Waqti; Ammin. 2. J.ma: goorma?
**jeer²** *m.dh* (*c.nafl.*) Naasley beri biyood ah, xoog leh, af ballaaran, aan dhogor lahayn, lugo gaagaaban oo ku nool webiyada Afrika.
**jeeraari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Xoolo jeeraaro samayn.
**jeeraarin** *m.f.dh eeg* jeeraari. *ld* **jeeraro.**
**jeeraaro** *m.dh* Orod wareeg ah oo farxadi ku jirto oo xooluhu sameeyaan. *ld* **jeerarin.**
**jeerin** *m.l* (*bot.*) Geedgaab qodax qaroofan, miro kuwa mooska u eg leh oo iniinahooda la cuno, xabag macaanna leh.
**jeerjeer** *m.l* 1. Nooc libaax badeedka ka mid ah oo la cuno. 2. Maqal yaryar oo loo kobciyo in la qasho. 3. Nooc ka mid ah garbasaaraha haweenka oo khafiif ah.
**jeermi** *m.l.u* Noole aad u yar, ili-maqabatay ah oo cudurrada keena.
**jeermidile** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) (*daaw.*) Walax kiimikeed oo disha ama reebta koritaanka bagtiiriyada iyo jeermiyada kale ee cudurrada keena isla markaasna aan sun ahayn oo aan wax u dhimeyn jirka, afka, nabarrada iwm.
**jeermiga xiidmaha** *m.l* (*baay.*) Baktiiriya caadi ahaan ku jira xiidmaha, qaarkood waxay sameeyaan fitamiin k (vit. K). Waxay ka hortagaan cudurrada baktiiriyada cudurwaddada ah oo aasidh badan ayey meesha ku sameeyaan si jeermiga kale ugu dhinto.
**jeermisdile** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) 1. *(daaw.) eeg* caabuqtire. 2. *(daaw.)* Daawo disha ama dhaqda jeermiyada waxaana loo isticmaalaa in lagu nadiifiyo qalabka qalliinka iyo qalab kaleba.
**jeermis-dilid** *m.dh* 1. *(daaw.)* Hab looga tirtiro jeermiska qalab sida: dhar ama biro ayadoo la isticmaalayo jeermidileyaal. 2. *(fiis.)* Kul, qiiqbiyood (oomaar), ama reeys iyo kuwo kiimikaad.
**jeermitir** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Wax jeermi ka dhammayn.
**jeermitire** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh*) Daawo jeermiga lagu dabar gooyo.
**jeermitirid** *m.f.dh* jeermitir.
**jees** *m.l* **(-sas,** *m.l*) Qoys meel gooni ah deggan.
**jeesad** *m.l ld* **jeensasho.**
**jeesasho** *m.f.dh ld* **jeensasho.**
**jeesgogol** *m.l* Harar yar oo lagu seexdo.
**jeesi** *m.l ld* **jeensasho.**
**jeesjees¹** *m.l* 1. Hadal si kibir ah loo yiraahdo oo cid lagu xumaynaayo; kajan; likaaco. 2. *ld* **jeesjeesid.**
**jeesjees²** *f.mg1* **(-say, -stay)** Hadal kibir iyo digasho ku jirto cid u jeedin.
**jeesjeesid** *m.f.dh eeg* jeejees². *ld* **jeesjees¹ (2).**
**jeeso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** *ld* **jeenso.**
**jeex¹** *m.l* **(-xyo,** *m.dh*) 1. Wax la kala dillaacshay qayb ka mid ah. 2. *ld* **jeexo.** Biyo mareen dhuuban.
**jeex²** *f.g1* **(-xay, -xday)** Wax dillaacin.
**jeexan¹** *f.mg1* **(-xmay, -xantay; -xmi)** Wax dillaacay noqosho.
**jeexan²** *f.mg4* **(-xnaa, -xnayd)** Wax dillaacay ahaansho.
**jeexane** *m.l* Harag ari oo loogu talaggalay in jil laga jeexo.
**jeexasho** *m.f.dh eeg* jeexo².
**jeexdin** *m.dh* 1. Meel dillaacsan. 2. Meel godan oo dhulka ka hoosaysa. 3. Meel

dillaacsan oo dhulka ku taal oo ay biyuhu maraan.
**jeexgogol** *m.l/dh* (**-lo,** *m.l*) Derin weyn oo la goglado.
**jeexid** *m.f.dh eeg* jeex².
**jeexmid** *m.f.dh eeg* jeexan¹.
**jeexnaan** *m.f.dh eeg* jeexan². *ld* **jeexnaansho.**
**jeexnaansho** *m.l/dh ld* **jeexnaan.**
**jeexo¹** *m.dh* Meel godan oo biyo mareen ah. *ld* **jeex¹ (2).**
**jeexo²** *f.g3* (**-xday, -xatay**) Wax cad ka dillaacsasho (maro, qare, maqaar iwm).
**jegi** *m.dh ld* **gegi.**
**jel** *m.l* (**-lal,** *m.l*) (*fiis.*) Heehaab layofilik ah oo caadi ahaan deggan laakiin lagu khasbi karo, marka uu ku suganyahay xaalado gaar ah, inuu qayb xinijiroobo.
**jeldi¹** *m.l ld* **ji*ld*i¹.**
**jeldi²** *f.g1* (**-iyay, -iday; -iyi**) *ld* **jildi².**
**jeldisasho** *m.dh ld* **ji*ld*isasho.**
**jeldiso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) *ld* **ji*ld*iso.**
**jeldiyasho** *m.dh ld* **ji*ld*isasho.**
**jeldiyid** *m.dh ld* **ji*ld*iyid.**
**jeldiyo** *f.g3* (**-yaday, -yatay**) *ld* **ji*ld*iso.**
**jelemed** *m.dh* Kirli.
**jelled** *f.g1* (**-day, -dday**) 1. Buug, kitaab iwm jeldi u samayn. 2. Maqaar il, kor u rogid. 3. Badar kala saarid. *ld* **jillad.**
**jelledan¹** *f.mg1* (**-dmay, -dantay; -dmi**) *ld* **jalladan¹.**
**jelledan²** *f.mg4* (**-dnaa, -dnayd**) *ld* **jalla-dan².**
**jelledasho** *m.dh ld* **jalladasho.**
**jelledid** *m.f.dh eeg* jelled. *ld* **jilladid.**
**jelledmid** *m.dh ld* **jalladmid.**
**jellednaan** *m.dh ld* **jalladnaan.**
**jellednaansho** *m.l ld* **jalladnaan.**
**jelledo** *f.g3* (**-etay, -edatay**) *ld* **jallado.**
**jengeli** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Nin aan ilbax ahayn; badaw.
**jengeliyad** *m.dh* Haweenay aan ilbax ahayn.
**jeri** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax raadin.
**jerin** *m.dh eeg* jeri. *ld* **jeris.**
**jeris** *m.l ld* **jerin.**
**jermaad** *f.mg1* (**-day, -dday**) *ld* **jarmaad.**
**jermaadi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **jarmaadi.**
**jermaadid** *m.dh ld* **jarmaadid.**
**jermaadin** *m.dh ld* **jarmaadin.**
**jermaadis¹** *m.dh ld* **jarmaadid.**
**jermaadis²** *m.l ld* **jarmaadin.**
**jermaado** *m.dh ld* **jarmaado.**
**jermaadsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **jarmaadsan.**
**jermaadsanaan** *m.dh ld* **jarmaadsanaan.**
**jermaadsanaansho** *m.l/dh ld* **jarmaad-sanaan.**
**jexeer** *m.l ld* **jaxeer.**
**jeydal** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) *ld* **jeedal¹.**
**jeysh** *m.l* (**-shash,** *m.l*) Ciidanka qalabka sida ee dal leeyahay.
**jibaad¹** *m.l* Reen xoog leh oo ka soo baxa dadka ama duunyada jirran.
**jibaad²** *f.mg1* (**-day, -dday**) Xoog u reemid; aad u taahid.
**jibaadgaabis** *m.l* Duco loola jeedo in qof naftu dhibayso adduun ama aakhiro mid uu u dhaco.
**jibaadid** *m.f.dh eeg* jibaad².
**jibaal¹** *m.l* 1. *(-llo, m.dh)* Cabbir dhul beereed 25 tallaabo oo labajibbaaran ah. 2. Ded dhismo dhagax ah korka laga saaro.
**jibaal²** *f.g1* (**-aalay, -aashay**) Dhismo dhagax ah ded kor ka saarid.
**jibaalee** *f.g2* (**-leeyay, -leysay**) Dhul dhowr jibaal u qaybin.
**jibaaleyn** *m.f.dh eeg* jibaalee. *ld* **jibaaleys.**
**jibaaleys** *m.l ld* **jibaaleyn.**
**jibaalid** *m.f.dh eeg* jibaal².
**jibaax¹** *m.l* 1. Qufac dadka iyo xoolaha ku dhaca. 2. *ld* **jibaaxid.** Maridda xoog lagu maro meel jiq ah ama lagu badanyahay.
**jibaax²** *f.g1* (**-xay, -xday**) Meel dhir ama dad badan leh xoog ku dhex marid.
**jibaaxid** *m.f.dh eeg* jibaax². *ld* **jibaax¹ (2).**
**jibaggaar¹** *m.l ld* **jibaggaarid.**
**jibaggaar²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Ka j.: arrin ama hawl ka gun gaarid.
**jibaggaarid** *m.f.dh eeg* jibaggaar². *ld* **jibaggaar¹.**
**jibakeen¹** *m.l ld* **jibakeenid.**
**jibakeen²** *f.mg1* (**-nay, -ntay**) Arrin ama hawl xaqiiqdeeda ka lib keenid.
**jibakeenid** *m.f.dh eeg* jibakeen². *ld* **jibakeen¹.**
**jibbaar¹** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Xarig dheer, dhuuban oo lagu sameeyo rarada, kebdaha iwm.
**jibbaar²** *m.l* Tiro, tiro kale ku xooggan oo sheegeysa inta jeer ee tirada lagu xoogganyahay layskudhufanayo.
**jibbaar³** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) (*xis.*) Tiro lagu qoro dusha sare ee midig ee tiro ama doorsoome oo ku sinaysa inta jeer ee tiradaasi laysku dhufanaayo.
**jibbaaran** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Xisaab wax la jibbaaray ahaansho.
**jibbaarnaan** *m.f.dh eeg* jibbaaran. *ld* **jib-baarnaansho.**
**jibbaarnaansho** *m.l/dh ld* **jibbaarnaan.**
**jibbaysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) *ld* **jid-baysan.**
**jibbaysnaan** *m.dh ld* **jidbaysnaan.**
**jibbaysnaansho** *m.l/dh ld* **jidbaysnaan.**
**jibbo** *m.dh ld* **jidbo.**
**jibboo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) *ld* **jidboo.**

**jibbood** *m.l ld* **jidbood.**
**jibin** *m.dh* 1. Dhadhaabo waaweyn oo adag, cirka ka soo dhaca, kul xambaarsan oo marka ay dhulka ku dhacaan qarxa. 2. Burburka jibinta oo dhulka korkiisa ku soo daata; shiilmadoobe. 3. Yeerta weyn ee ka yeerta.
**jibindhabad** *m.l ld* **jibindhabasho.**
**jibindhabasho** *m.f.dh eeg* jibindhabo. *ld* **jibindhabad.**
**jibindhabo** *f.mg3* **(-btay, -batay)** Sida jibinta u dhawaaqid.
**jibsin** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Farac yar oo qabiil ka soo jeeda; laf; jilib.
**jicib** *m.dh ld* **yicib.**
**jiciir** *m.dh* 1. Ceeb weyn; bayuur. 2. Midab ciiro casaan ku jiro leh.
**jiciirasho** *m.f.dh eeg* jiciiro.
**jiciirayn** *m.f.dh eeg* jiciiree.
**jiciiree** *f.g2* **(-reeyay, -raysay)** 1. Cid ceeb gaarsiin. 2. Wax midab ciiro ah u yeelid.
**jiciiri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax meel ka wadid; wax meel ka fogeyn.
**jiciirin** *m.f.dh eeg* jiciiri.
**jiciiro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** Meel ka fogaansho.
**jiciiroobid** *m.f.dh eeg* jiciirow.
**jiciirow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Cid wax ceeb weyni gaartay noqosho.
**jicsimasho** *m.dh eeg* jicsimo. *ld* **jiscimasho.**
**jicsimo** *f.g3* **(-intay, -imatay)** Sahay qaadasho. *ld* **jiscimo.**
**jicsin** *m.l.u ld* **jiscin¹ (1).**
**jid** *m.l* **(-dad,** *m.l***)** 1. Meel la maro; waddo; dhabbe. 2. Sida quman ee gartu tahay. Tus. “Cali jid buu leeyahay”. 3. Sharci; qaanuun.
**jidaal¹** *m.l* 1. Socod dheer oo lagu daalo. 2. Daal badan oo ka dhasha socod dheer.
**jidaal²** *f.mg1* **(-lay, -shay)** 1. Socod dheer oo lagu daalo gelid. 2. Socod dheer ku daalid.
**jidaalid** *m.f.dh eeg* jidaal². *ld* **jidaalis.**
**jidaalis** *m.dh ld* **jidaalid.**
**jidbaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** (*dii.*) Qof wax jidbo hayso ahaansho. *ld* **jadbaysan, jalbaysan, jibbaysan, jilbaysan.**
**jidbaysnaan** *m.f.dh eeg* jidbaysan. *ld* **jadbaysnaan, jadbaysnaansho, jalbays-naan.**
**jidbaysnaansho** *m.l/dh ld* **jidbaysnaan.**
**jidbo** *m.dh* (*dii.*) Khushuuc diini ah oo qof ku dhaliya in uu is-hanan waayo oo qofku u ekaado mid maqan ama miyirkii ka tegey, badanaana qaylo ama suuxdini weheliso. *ld* **jadbo, jalbo, jibbo, jilbo.**
**jidboo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** (*dii.*) Jidbo dareemid. *ld* **jadboo, jalboo, jibboo, jilboo.**
**jidbood** *m.f.l eeg* jidboo. *ld* **jadbood, jalbood, jibbood, jilbood.**
**jidcaanood** *m.l* 1. Diillincaanood; waq-habaar. 2. Wadiiqo isku xirta xerada geela iyo guriga.
**jidcad** *m.l ld* **jidcadde.**
**jidcadde** *m.l* Waddo baabuurtu marto oo carro adag lagu sameeyey oo aan laami ahayn; jid cad. *ld* **jidcad.**
**jiddaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Qof aan gar lahayn ahaansho.
**jiddarnaan** *m.f.dh eeg* jiddaran. *ld* **jiddar-naansho.**
**jiddarnaansho** *m.l/dh ld* **jiddarnaan.**
**jid-dhiriqle** *m.l* 1. Xiddigaha cirir mid ka mid ah. 2. Roob da'a xilliga guga. 3. Godadka dayaxu dego midkood.
**jidee** *f.g2* **(-deeyay, -deysay)** Wax sharci ka dhigid.
**jideyn** *m.f.dh eeg* jidee.
**jidgabaarre** *m.l* 1. Xiddigaha cirir mid ka mid ah. 2. Godadka dayaxu dego midka saddex iyo labaatanaad.
**jidgacanle** *m.l* 1. Xiddigaha mid ka mid ah. 2. Godadka dayaxu dego midka shan iyo labaatanaad.
**jidhaabalaf** *m.dh* War aan dhabtiisa la hubin. *ld* **jadhaabalaf.**
**jidhaan** *m.dh* **(-aamo,** *m.l***)** Biyo fariisin yar. *ld* **dhiijaan.**
**jidh-dhintay** *m.l* **(-dhadh ...,** *m.l***)** (*daaw.*) Qayb jirka ka mid ah oo dhimatay dhiig yari ama dhiig la'an awgeed.
**jidh-diid** *m.l* Kahsi.
**jidhi** *m.dh* **(-iyo,** *m.dh***)** (*bot.*) Nooc deegaan ah oo ka kooban geed qaab bixitaankiisu gaabiyo iyo dhir hagaastay (sfunted tress), inta badanna dhererkoodu waa 1-2 mitir, mar marna leh dhir dhaadheer. Waxa laga helaa gobollada roobku ku yaryahay ama leh carro aad ugu xun inay kaymo ka baxaan, sida dhulka oomane-u-eka ah ee cidhifyada lamadegannada; dadka dagganina waxa laga yabaa iney noqdaan reerguuraa, xoolo dhaqato.
**jidhida-dhexe** *m.dh* (*bot.*) Geed abaareed gaaban ee ka baxa gobolka badda cad, wuxuuna ka koobanyahay dhir yaryar iyo qodxaaley. Kuwaas oo adkaysi u leh abaarta; dhirtaas waxaa ka mid ah oliifka iyo mayrtalka. Dhirtani faa'iidada ay u leedahay bani'aadamka waa yartahay, maxaayeelay waa adagtahay si loogu banneeyo beeris.
**jidhka Golji** *m.l* (*baay.*) Koox ama kooxo moqorro siman ah oo ku dhex jira saytoobalaasamka unugga oo ay ku

wareegsanyihiin xuubab, kuna xidhan iliilo balaasmo gudeed laakiin loo isticmaali karo ku xidhidda kaarboohaydraytyada borotiinnada.

**jidib** *m.l* (**-byo,** *m.dh*) Bir daab leh oo dhirta lagu jaro; masaar.

**jidiimad** *m.l ld* **jidiimasho.**

**jidiimasho** *m.f.dh eeg* jidiimo. *ld* **jidiimad.**

**jidiimo** *f.g3* (**-iintay, -iinatay**) Jidiinqallal ka dhawrid.

**jidiin** *m.l* (**-iimo,** *m.dh*) 1. Hunguriga cunnadu marto oo isu haya afka iyo caloosha. 2. Dhuuniga la cuno; gasiin.

**jidiindhuumid** *m.f.dh eeg* jidiindhuun[2].

**jidiindhuun[1]** *m.l* Afka iyo dhuunta oo oon dartiis la qallalaan.

**jidiindhuun[2]** *f.mg1* (**-uunay, -uuntay**) Harraad awgii afka iyo dhuunta ka qallalid.

**jidiinqallal[1]** *m.l* 1. Hunguriga oo oon dartii engega. 2. *ld* **jidiinqallalid.**

**jidiinqallal[2]** *f.mg1* (**-alay, -ashay**) Hunguriga oon dartiis engegid.

**jidiinqallalid** *m.f.dh eeg* jidiinqallal[2]. *ld* **jidiinqallal[1] (2).**

**jidir** *m.dh* Madow khad u eg oo awrtu qadaadka ku yeelato marka ay qooqdo; dawaad; tawaad.

**jid-ka-fogaanta** *m.l* (*xis.*) Summad d. Fogaanta u dhexeysa laba barood (x ,y ) iyo (x ,y ) ee ku yaalla kulannada kaartis waana sidan: d = (x2-x1) + (y2-y1).

**jid-kiimikeed** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) (*kiim.*) Hab loo dhigo iskudhiska kiimikaad iyada oo la adeegsado summado taagan atammada. Naanays-molikuyuulku waxay sheegtaa keliya noocyada iyo tirada atammada. Dhis-naanays molikuyuulku waxay muujisaa sida atammadu u habaysanyihiin. Dhis naanays molikuyuulku waxaa kale oo ay muujisaa sida atammada ama kooxuhu ugu aaddanyihiin dululaatiga.

**jidmar** *m.l* Sahay lacag ama cunto ah oo loo qaato safar.

**jidoobid** *m.f.dh eeg* jidow.

**jidow** *f.mg1* (**-oobay, -oowday**) Wax sharci laga dhigay noqosho.

**jidqaadad** *m.l ld* **jidqaadasho.**

**jidqaadasho** *m.f.dh eeg* jidqaado. *ld* **jid-qaadad.**

**jidqaado** *f.mg3* (**-aatay, -aadatay**) Qof gar lagu qaaday oggolaasho.

**jidyaqaan** *m.l* Qof dal mareen ah oo waddooyinka si fiican u kala yaqaan; dalyaqaan.

**jifaa** *m.l* (**-aayaal,** *m.l/dh*) Jirrid jiif u baxda dhulka korkiisa oo xididdo ku yeelata gummudyo yar yar, kuwaas oo geedo cusubi ka soo baxaan xididdadaas.

**jifee** *f.mg2* (**-feeyay, -feysay**) *ld* **jufee.**

**jifeyn** *m.dh ld* **jufeyn.**

**jifi** *m.dh* 1. Dufan baruurta laga shiilo oo fariisata markay qabowdo; xayr; xuuki. 2. *ld* **jufo.**

**jifo** *m.dh* 1. Xoolo horumaris ahaan loo siiyo cid wax laga dilay ama laga dhaawacay. 2. Bir dhuuban oo gadaal uga jirta samayada waranka; Jinfo. 3. Birgoobaaban oo bakooradaha salka laga geliyo. 4. Xigto. 4. *ld* **jufo.**

**jigasho** *m.f.dh eeg* jigo[2].

**jigo[1]** *m.dh* Madaxa dadka iyo xayawaanka dhankiisa dambe, meesha ay iska galaan luqunta xaggeeda sare iyo madaxu; jeego.

**jigo[2]** *f.mg3* (**-gtay, -gatay**) Wiil yar xibintiisa taranka girgikeeda harag kadillaacsasho.

**jigre** *m.l* (**-rayaal,** *m.l/dh*) Buntuq waayadii hore la isticmaali jirey oo xabbad kaliyaale ah.

**jihaad[1]** *m.l ld* **jahaad[1].**

**jihaad[2]** *f.mg1* (**-day, -dday**) *ld* **jahaad[2].**

**jihaadid** *m.dh ld* **jahaadid.**

**jihad** *m.l ld* **jahasho.**

**jihasho** *m.dh ld* **jahasho.**

**jihayn** *m.dh ld* **jahayn.**

**jihays** *m.l ld* **jahayn.**

**jihaysad** *m.l ld* **jahaysasho.**

**jihaysan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **jahaysan.**

**jihaysasho** *m.dh ld* **jahaysasho.**

**jihaysi** *m.l ld* **jahaysasho.**

**jihaysii** *f.g2* (**-iiyay, -iisay**) *ld* **jahaysii.**

**jihaysiin** *m.dh ld* **jahaysiin.**

**jihaysnaan** *m.dh ld* **jahaysnaan.**

**jihaysnaansho** *m.l/dh ld* **jahaysnaan.**

**jihayso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) *ld* **jahayso.**

**jihee** *f.g2* (**-heeyay, -heysay**) *ld* **jahee.**

**jiheeye** *m.l* (**-yayaal,** *m.l/dh*) Aalad muujisa jahooyinka; diirad.

**jiho[1]** *m.dh ld* **jaho[1].**

**jiho[2]** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) *ld* **jaho[2].**

**jiib** *m.l* 1. Hoorinta iyo isla qaadidda heesaha cayaaraha. 2. Cayaar gaar ah.

**jiibe** *m.l* (**-bayaal,** *m.l/dh*) Marxaladda shilintu ka baxdo qaniinnimada.

**jiibi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Jiib tirin.

**jiibin** *m.f.dh eeg* jiibi.

**jiic** *m.l* (**jiic,** *m.dh*) (*bot.*) Geed abaareed dhirta dhaadheer ka mid ah oo aan qodax lahayn qoryahiisana wax lagu shito.

**jiid** *f.g1* **(-day, -dday)** 1. Wax si xoog leh u soo dhufasho. 2. Dun aliindi oo la midabeeyey ama qoyan si loo qallajiyo kala bixin.

**jiidad** *m.l ld* **jiidasho.**

**jiidan**[1] *f.mg1* **(-dmay, -dantay)** Wax la jiidey noqosho.

**jiidan**[2] *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Wax la jiidey ahaansho.

**jiidasho** *m.f.dh eeg* jiido. *ld* **jiidad.**

**jiidda-dhexe** *m.dh* **(-dyo ...,** *m.l*) (*c.fal.*) Loolalka dhexe, waa jiidda u dhaxaysa jiidda kulul iyo jiidda barafadeed; kubbad-badhka woqooyi waxay u dhaxaysa kulaalaha woqooyi iyo goobaha artig, kubbad-badhka koonfureedna waxay u dhaxaysaa kulaalaha koonfureed iyo goobaha antaqartic. Qorraxdu waligeed ma duljoogsato, laakiin kaaheedu wuu ku kala gedisanyahay jihooyinka, markaa waxa jirta xilliyo diirimaad iyo qabow ama xagaa iyo deyr.

**jiide** *m.l* **(-dayaal,** *m.l/dh*) 1. Bir ama xarig laba wax layskula xiro si ay isu jiidaan. 2. Foolasha yaryar ee hoose oo xaya-waanka.

**jiidid** *m.f.dh eeg* jiid. *ld* **jiidis.**

**jiidis** *m.dh ld* **jiidid.**

**jiid-kubbadeed** *m.dh* **(-dyo,** *m.dh*) (*xis.*) Qaybta dul ee kubbad oo ku soohdimaysan laba sallax oo barbarro ah. Joogga jiid waa fogaanta u dhexaysa sallaxyo. Sallaxyada barbarrada ah waxa ay kubbadda ka gooyaan laba goobo oo ah salalka jiidka. Jiidka hal sal waxa uu sammeysmaa marka mid ka mid ah sallaxyada barbarrada ah uu yahay taabtaha kubbadda.

**jiidmid** *m.f.dh eeg* jiidan[1].

**jiidnaan** *m.f.dh eeg* jiidan[2]. *ld* **jiidnaansho.**

**jiidnaansho** *m.l/dh ld* **jiidnaan.**

**jiido**[1] *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) (*c.fal.*) Shanta gobol ama jiidood ee dhulka marmarka qaarkood loo qeybiyo. Waa meelaha ku dhex jira goobaha Artik iyo goobaha Antaartik, oo sida ay kala horreeyaan loo yaqaan jiid baradeedka woqooyi koonfur; meelaha u dhexeeya goobada artik iyo kulaalaha wqooyi, iyo goobada Antaartik iyo kulaalaha koonfureed waxa loo yaqaan sida ay u kala horeeyaan jiidda dhexe; reelaha labaa dhinac ee dhulbadhaha ee u dhexeeya kulaalaha woqooyi iyo kulaalaha koonfureed, waxa loo yaqaan jiidda kulul.

**jiido**[2] *f.g3* **(-iitay, -iidatay)** 1. Soo j.: docdiisa u jiidid. 2. Wax la tegid iyadoo dhulka lagu jiidayo. 3. Meel fog aadid, tegid. 4. Dhimasho.

**jiif**[1] *m.l* 1. Dhinaca oo dhulka la dhigo si loo nasto; Hurdo; seexad. 2. Dhacdiid ama dhabbac ama dhinac loo yaal. 3. *ld* **jiifid.**

**jiif**[2] *f.g1* **(-fay, -ftay)** Si loo nasto dhinaca dhulka dhigid.

**jiifaa** *m.l* **(-aayo,** *m.dh*) Dugaagga yaryar nooc ka mid ah, dhurwaaga ka yar oo ariga laaya; guduudane.

**jiifi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Cid meel seexin. 2. Shay dhinac meel u dhigid.

**jiifid** *m.f.dh eeg* jiif[2]. *ld* **jiif**[1] **(3).**

**jiifin** *m.f.dh eeg* jiifi.

**jiifsad** *m.l ld* **jiifsasho.**

**jiifsasho** *m.f.dh eeg* jiifso. *ld* **jiifsad.**

**jiifso** *f.g/mg3* **(-saday, -satay)** 1. *(f.g)* Shay taagnaa dhinac u dhigasho. 2. *(f.mg)* Hurdo seexasho.

**jiifto** *m.dh* Nooc maansada ka mid ah oo badanaa lagu tiriyo qasaa'idka diinta, gabayadana ka miro yar.

**jiijiile** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) 1. Balag digir marka uu ka tago halcasaadka oo uusan gaarin jalawga. 2. Ilmaha shimbiraha ee aan weli duulimaad gaarin.

**jiil**[1] *m.l* 1. Qolof bushimaha kor fuusha marka oon ama xanuun ku yimaado. 2. *(-lal, m.l)* Qoryo fiiqfiiqan, si farsamo ah loo habeeyey oo nirgaha afka looga xiro. 3. Dalab. 4. *(-lal, m.l)* Fac.

**jiil**[2] *f.g1* **(-iilay, -iishay)** Nirgo qoryo fiiqfiiqan oo si farsamo ah loo habeeyey si aysan wax u nuugin gafuurka uga xirid.

**jiilaal**[1] *m.l* **(-llo,** *m.dh*) 1. Afarta xilli mid ka mid ah, oo u dhexeeya dayrta iyo gu'ga; diraac. 2. Xilli kastoo aan roob iyo barwaaqo lahayn (siiba diraacda iyo xagaaga).

**jiilaal**[2] *m.l* **(-llo,** *m.dh*) (*c.fal.*) Loolalka dhexe, waa xilliga ku xiga dayrta, cilmiga gibilka wuxuu ku dhammaadaa kubbad-badhka waqooyi min hornaqa jiilaalka (ilaa 22 disembar) ilaa caanomaallada isle'eg ee gu'ga (ilaa 21 maarso).

**jiilaashad** *m.f.dh eeg* jiilaasho.

**jiilaashi** *m.l.u ld* **jiilaashin.**

**jiilaashin** *m.l* Dabayl dhacda waqtiga jiilaalka ah. *ld* **jiilaashi.**

**jiilaasho** *f.mg3* **(-shaday, -shatay)** Waqti jiilaal ah gelid.

**jiilid** *m.f.dh eeg* jiil[2].

**jiin** *m.l* **(-iiman,** *m.l*) 1. Ag; coon; qar; af. 2. *(-iiman, m.l)* Webiga hareerihiisa.

**jjin** *m.l* Xarafka "ja'" magaciis carbeed.

**jiinbaar** *m.dh* **(-ro,** *m.l*) Sariir yar oo maqaar lo'aad iyo qoryo ka samaysan.

**jiingad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Bir qiro yar oo guryaha dusha laga saaro; tarniig.
**jiiq** *m.l* (**jiiq,** *m.dh*) (*bot.*) Geed ka mid ah dhirta dhaadheer ee qodaxda leh oo ka baxa webiga agagaarkiisa oo gumarka u eg.
**jiiqjiiqle** *m.l* 1. Geedgaab qodax leh oo jeerinka la bah ah oo leh xabag iyo miro la cuno, iyo mayrax xargo laga samaysto. 2. Cayayaan jirriqaaqa u eg.
**jiiqo** *m.dh* 1. Wax sinnaa meesha ay dhumucdiisu ka yaraato.2. Dhabar godnaanta dadka iyo xooluhu yeeshaan. 3. Wasaq ama qashin aan kala soocnayn.
**jiiqsad** *m.l ld* **jiiqsasho.**
**jiiqsasho** *m.f.dh eeg* jiiqso. *ld* **jiiqsad, jiiqsi.**
**jiiqsi** *m.l ld* **jiiqsasho.**
**jiiqso** *f.g3* (**-saday, -satay**) 1. Xoog u sheegasho. 2. Qof meel wax kula dhuumasho.
**jiir** *m.l* (**-rar,** *m.l*) 1. Hilibka intiisa aan baruurta lahayn. 2. *(-rar, m.l)* Naasley yar, dabo dhuuban iyo lugo yaryar leh, miro cun ah oo badanaa ku nool meelaha qashinka leh; doolli. 3. Midab madow ama guduud ah oo baro cad-cadi ku dhafan-yihiin.
**jiir¹** *m.dh* (**-ro,** *m.l*) Meel sare oo ciriiri ah oo fuuliddeedu dhib tahay.
**jiir²** *f.g1* (**-ray, -rtay**) 1. Meel xoog ku marid. 2. Wax, wax kale xoog dusha uga marid.
**jiiraan** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Dad guryohoodu isu dhawyihiin; deris; ollog. *ld* **jaaraan.**
**jiiraggo'¹** *m.l* Xanuun muruqyada ku dhaca daal ama jug gaartay awgeed. *ld* **jiirgo'¹.**
**jiiraggo'²** *f.mg1* (**-'ay, -'day**) Qof jug gaartay ama daal awgiis murqo xanuunid. *ld* **jiirgo'².**
**jiiraggo'id** *m.f.dh eeg* jiiraggo'². *ld* **jiirgo'id.**
**jiirasho** *m.f.dh eeg* jiiro.
**jiirgo'¹** *m.l ld* **jiiraggo'¹.**
**jiirgo'²** *f.mg1* (**-'ay, -'day**) *ld* **jiiraggo'².**
**jiirgo'id** *m.dh ld* **jiiraggo'id.**
**jiirid** *m.f.dh eeg* jiir².
**jiirnac¹** *m.l* Nacayb iyo karaahiyo cid loo qabo.
**jiirnac²** *f.mg1* (**-cay, -cday**) Colaad iyo karaahsi cid u qabid.
**jiirnax¹** *m.l* Dareen raxmad leh oo qof ku dhasha marka uu arko qof dhibaateysan.
**jiirnax²** *f.mg1* (**-xay, -xday; -nixi**) U j.: dareen raxmad leh cid u hayn.
**jiirnicid** *m.f.dh eeg* jiirnac².
**jiirnixid** *m.f.dh eeg* jiirnax².
**jiiro** *f.mg3* (**-rtay, -ratay**) Si wax caloosha ku jira (saxro ama muluq) la isaga saaro muruqyada caloosha adkayn.
**jiirsii** *f.g2* (**-iiyay, -iisay**) 1. Wax meel ciriiri ah xoog ku marin. 2. Wax, wax kale xoog ku dul marin.
**jiirsiin** *m.f.dh eeg* jiirsii.
**jiis** *m.l* (**-sas,** *m.l*) 1. Qof lugaha middood wax ka qaba oo socodkiisu dhantaalan-yahay; laangarre. 2. Dhasha yaryar ee lab-ka ah ee sagaarada.
**jiitamid** *m.f.dh eeg* jiitan². *ld* **jiitan¹ (3).**
**jiitan¹** *m.l* 1. Qaadashada muddo dheer ay qaadato arrin wax ka qabashadeed 2. Raadka uu reebo wax meel lagu jiidey. 3. *ld* **jiitamid.**
**jiitan²** *f.mg1* (**-amay, -antay; -ami**) 1. Arrin wax ka qabashadeed muddo dheer qaadasho. 2. Wax meel lagu jiidey raad ku reebid.
**jiitin** *m.dh* (**-imo,** *m.l*) 1. Xarriiq meel ku taal. 2. Ood weyn oo xeryaha xoolaha iridkooda lagu gooyo; ood-afo.
**jijin** *m.dh* (**-imo,** *m.l*) Garangaro yar oo dahab ama qalin ah oo dumarku cududaha gashadaan. *ld* **jinjin.**
**jikaar¹** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) 1. Muran lagu diido xaqiiqo jirta; asaraar; canaad. 2. *(-rro, m.dh)* Baratan huuriyo lagu tartamo.
**jikaar²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) 1. Xaqiiq jirta ka murmid. 2. Ku j.: Qof inuu wax sameeyo ku khasbid.
**jikaarid** *m.f.dh eeg* jikaar².
**jikaartamid** *m.f.dh eeg* jikaartan². *ld* **jikaartan¹ (2).**
**jikaartan¹** *m.l* 1. Murmidda xaqiiq jirta laga murmo. 2. *ld* **jikaartamid.**
**jikaartan²** *f.mg1* (**-amay, -antay; -ami**) Xaqiiq jirta ka murmid.
**jiko** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) 1. Qolka cunnada lagu kariyo. 2. Dumarka ka tirsan gaboo-leyda.
**jil¹** *m.l* 1. Daliigo suun ah oo dhigaha lagu maro. 2. Qayb, miilo. 3. Lo' bulsho ah. 4. Jurmi nafley. 5. *ld* **jilid.**
**jil²** *f.g1* (**-ilay, -ishay**) 1. Wadaaddo ama ardo quraan, muddo quudin. 2. Muuqaal iyo fal ahaan wax isaga dhigid. 3. *(riw.)* Cid dhaajin.
**jilaa** *m.l* (riw.) Qof metela ruwaayadaha, filimada iwm. *ld* **jile.**
**jilacsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **jilicsan.**
**jilacsanaan** *m.dh ld* **jilicsanaan.**
**jilacsanaansho** *m.l/dh ld* **jilicsanaan.**
**jilan** *f.mg4* (**-lnaa, -lnayd**) Qof cid kale la nool ahaansho; qof jil la siiyo.
**jilay** *m.l* (**-yo,** *m.dh*) Dheri jajabay jabkiis.
**jilayn** *m.f.dh eeg* jilee. *ld* **jilays.**
**jilays** *m.l ld* **jilayn.**
**jilaysad** *m.l ld* **jilaysasho.**

**jilaysan[1]** *f.mg1* **(-smay, -santay; -smi)** Wadaan wax aad u buuxa noqosho.

**jilaysan[2]** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wadaan iwm wax aad u buuxa ahaansho.

**jilaysasho** *m.f.dh eeg* jilayso. *ld* **jilaysad, jilaysi.**

**jilaysi** *m.l ld* **jilaysasho.**

**jilaysmid** *m.f.dh eeg* jilaysan[1].

**jilaysnaan** *m.f.dh eeg* jilaysan[2]. *ld* **jilaysnaansho.**

**jilaysnaansho** *m.l/dh ld* **jilaysnaan.**

**jilayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Wadaan biyo ka buuxsasho.

**jilbad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Siyaakhad qalin ka samaysan oo haweenku qoorta ku xirtaan.

**jilbajabsad** *m.l ld* **jilbajabsasho.**

**jilbajabsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax jilba jabsaday ahaansho (qof).

**jilbajabsanaan** *m.f.dh eeg* jilbajabsan. *ld* **jilbajabsanansho.**

**jilbajabsanaansho** *m.l ld* **jilbajabsanaan.**

**jilbajabsasho** *m.f.dh eeg* jilbajabso. *ld* **jilbajabsad, jilbajabsi.**

**jilbajabsi** *m.l ld* **jilbajabsasho.**

**jilbajabso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Qof jilbaha iyo faraha ku fariisasho.

**jilbajoog[1]** *m.l* Istaagga jilbaha lagu istaago.

**jilbajoog[2]** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Cid jilbo isku taagid.

**jilbajoogid** *m.f.dh eeg* jilbajoog[2].

**jilbajoogsad** *m.l ld* **jilbajoogsasho.**

**jilbajoogsasho** *m.f.dh eeg* jilbajoogso. *ld* **jilbajoogsad, jilbajoogsi.**

**jilbajoogsi** *m.l ld* **jilbajoogsasho.**

**jilbajoogso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Qof jilba ku istaagid.

**jilbajooji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid jilbaha ku istaajin.

**jilbajoojin** *m.f.dh eeg* jilbajooji. *ld* **jilbajoojis.**

**jilbajoojis** *m.l ld* **jilbajoojin.**

**jilbaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** *ld* **jidbaysan.**

**jilbaysnaan** *m.dh ld* **jidbaysnaan.**

**jilbaysnaansho** *m.l ld* **jidbaysnaan.**

**jilbee** *f.g2* **(-beeyay, -beysay)** Wax jilbo la dhicid.

**jilbeyn** *m.f.dh eeg* jilbee.

**jilbis** *m.l* Halaq aad u madow oo waabaayo daran leh.

**jilbo** *m.dh ld* **jidbo.**

**jilboo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** *ld* **jidboo.**

**jilbood** *m.l ld* **jidbood.**

**jilcan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax la jilciyey ahaansho. 2. Wax jileec ka muuqdo ahaansho.

**jilcanaan** *m.f.dh eeg* jilcan. *ld* **jilcanaansho.**

**jilcanaansho** *m.l/dh ld* **jilcanaan.**

**jilci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax jileec ka dhigid. 2. Wax sahal ka dhigid.

**jilcid** *m.f.dh eeg* jilic.

**jilcin** *m.f.dh eeg* jilci.

**jilciso** *f.g3* **(-stay, -satay)** *ld* **jilicso.**

**jildi[1]** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** Galka buugta iyo kutubta dusha looga dahaaro. *ld* **ja*ld*i[1], je*ld*i[1].**

**jildi[2]** *f.g1* **(-iyay, -iday; -iyi)** Buug ama kutub gal dusha uga dahaarid. *ld* **ja*ld*i[2], je*ld*i[2].**

**jildin** *m.dh ld* **ji*ld*iyid.**

**jildis** *m.l ld* **ji*ld*iyid.**

**jildisasho** *m.f.dh eeg* jildiso. *ld* **ja*ld*isasho, je*ld*isasho, ja*ld*iyasho, je*ld*iyasho, ji**

**jildiso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Kitaab, buug iwm jildi u yeelasho. *ld* **ja*ld*iso, je*ld*iso, ja*ld*iyo, je*ld*iyo, ji*ld*iyo.**

**jildiyasho** *m.dh ld* **ji*ld*isasho.**

**jildiyid** *m.f.dh eeg* jildi[2]. *ld* **ja*ld*iyid, je*ld*iyid, ji*ld*in, ji*ld*is.**

**jildiyo** *f.g3* **(-yaday, -yatay)** *ld* **ji*ld*iso.**

**jile** *m.l ld* **jilaa.**

**jilee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** 1. Wadaan biyo ka buuxin. 2. Abaabulid (cayaar).

**jileec** *m.l* 1. Adkaan la'aan; fudayd; debec. 2. Karti iyo awood-darro cid ka muuqata.

**jilib[1]** *m.l* 1. *(-lbo, m.l)* Meesha shanshada iyo bawdada dadku iska galaan. 2. Buur yar. 3. *(-byo, m.dh)* Qayb ka mid ah qolooyin wada dhashay. 4. *(-byo, m.dh)* Bir yar oo caarad godan leh oo kalluunka lagu dabo; maqaalin. 5. J. u dhig: qof ama wax iska daaficid. 6. Jilbaha u dhig: qof ama wax iska dhicin.

**jilib[2]** *m.dh* Dhul yar, bannaan oo degaan ku habboon.

**jilibdhig[1]** *m.l* 1. Caabbinta cadaw si adag la isga caabbiyo. 2. *ld* **jilibdhigid.**

**jilibdhig[2]** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** U j.: cadaw si adag u caabbiyid.

**jilibdhigasho** *m.f.dh eeg* jilibdhigo.

**jilibdhigid** *m.f.dh eeg* jilibdhig[2]. *ld* **jilibdhig[1] (2).**

**jilibdhigo** *f.mg3* **(-gtay, -gatay)** U j.: arrin si deggan uga baaraanndegid.

**jiliblaab** *m.l* 1. Fariisinta hal, in rati abaahiyo loo faariisiyo. 2. Nasasho yar oo lagu daalgooyo.

**jilibxir[1]** *m.l* 1. Hab geela xarig bowdada iyo cududda la isaga xiro si uusan u baxsan ama meel fog u aadin. 2. Duco loo akhriyo xoolo ama carruur dhuntay, si aysan meel fog u aadin. 3. Hanti la siiyo cid hawl loo dirsaday. 4. Xoolo in caano laga maalo awgood guriga loogu ilaaliyo. 5. *ld* **jilibixirid.**

**jilibxir**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Xoolo ama carruur dhuntay si aysan u fogaan duco u akhrin. 2 . Geel si uusan u baxsan dhudhunka iyo cududda isaga xirid.
**jilibxiran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** 1. Geel wax dhudhunka la isga xirey ahaansho. 2. Xoolo iyo ilmo dhumay wax duco loo akhriyay ahaansho.
**jilibxirid** *m.f.dh eeg* jilibxir[2]. *ld* **jilibixir**[1] **(5).**
**jilibxirnaan** *m.f.dh eeg* jilibxiran. *ld* **jilibxirnaansho.**
**jilibxirnaansho** *m.l/dh ld* **jilibxirnaan.**
**jilic** *f.mg1* **(-cay, -cday; -lci)** 1. Wax aan adkayn noqosho. 2. Nafley wax awood-diisa iyo xooggiisu isdhimay noqosho.
**jilicsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax aan adkayn ahaansho. 2. Nafley wax awood-diisa iyo xooggiisu isdhintay ahaansho. *ld* **jilacsan.**
**jilicsanaan** *m.f.dh eeg* jilicsan. *ld* **jilacsanaan, jilacsanaansho, jilicsanaan-sho.**
**jilicsanaansho** *m.l/dh ld* **jilicsanaan.**
**jilicsasho** *m.f.dh eeg* jilicso.
**jilicso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax jileec ka dhigasho. *ld* **jilciso.**
**jilid** *m.f.dh eeg* jil[2]. *ld* **jil**[1] **(5).**
**jilif** *m.dh* **(-lfo,** *m.l*) Qolofta sare ee geedaha.
**jiljil** *f.g1* **(-ilay, -ishay)** *ld* **gilgil.**
**jiljilid** *m.dh ld* **gilgilid.**
**jiljilo** *f.g3* **(-laday, -latay)** Geed iwm si ay miro uga soo daatan ruxruxasho.
**jillaab**[1] *m.dh* 1. Hab loo ugaarsado kalluun-ka. 2. Qalabka wax lagu dabto. 3. *ld* **jillaabid.**
**jillaab**[2] *f.g1* **(-bay, -btay)** Kalluun dabid.
**jillaabad** *m.l ld* **jillaabasho.**
**jillaabasho** *m.f.dh eeg* jillaabo[2]. *ld* **jillaabad, jillaabo**[1]**.**
**jillaabid** *m.f.dh eeg* jillaab[2]. *ld* **jillaab**[1] **(3).**
**jillaabo**[1] *m.dh ld* **jillaabasho.**
**jillaabo**[2] *f.g3* **(-btay, -batay)** Kalluun dabasho.
**jillaad**[1] *m.l ld* **jallaad**[1]**.**
**jillaad**[2] *f.g1* **(-day, -dday)** *ld* **jallaad**[2]**.**
**jillaadad** *m.l ld* **jallaadasho.**
**jillaadan**[1] *f.mg1* **(-dmay, -dantay)** *ld* **jallaadan**[1]**.**
**jillaadan**[2] *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** *ld* **jallaadan**[2]**.**
**jillaadasho** *m.dh ld* **jallaadasho.**
**jillaadid** *m.dh ld* **jallaadid.**
**jillaadmid** *m.dh ld* **jallaadmid.**
**jillaadnaan** *m.dh ld* **jallaadnaan.**
**jillaadnaansho** *m.l/dh ld* **jallaadnaan.**
**jillaado** *f.g3* **(-aatay, -aadatay)** *ld* **jallaado.**
**jillaaf** *f.g1* **(-fay, -ftay)** *ld* **jallaaf.**
**jillaafee** *f.g2* **(-feeyay, -feysay)** *ld* **jillaaf.**
**jillaafeyn** *m.dh ld* **jallaafid.**
**jillaafid** *m.dh ld* **jallaafid.**
**jillaafo** *m.dh ld* **jallaafo.**
**jillab** *m.l* (*bot.*) Geed nagaarka ka mid ah oo aan qodax lahayn oo geelu daaqo, weelasha caanahana lagu deebiyo.
**jillad** *f.g1* **(-day, -dday)** *ld* **jelled.**
**jilladad** *m.l ld* **jalladasho.**
**jilladan**[1] *f.mg1* **(-dmay, -dantay)** *ld* **jalladan**[1]**.**
**jilladan**[2] *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** *ld* **jalladan**[2]**.**
**jilladasho** *m.dh ld* **jalladasho.**
**jilladid** *m.dh ld* **jelledid.**
**jilladmid** *m.dh ld* **jalladmid.**
**jilladnaan** *m.dh ld* **jalladnaan.**
**jilladnaansho** *m.l/dh ld* **jalladnaan.**
**jillado** *f.g3* **(-atay, -adatay)** *ld* **jallado.**
**jillaw** *m.dh* Mayraxda adag ee u dhexeysa qolofta iyo mullaaxda geedka.
**jilleey** *m.dh* **(-yo,** *m.dh*) Dad, lo' aan reerkeedii la joogin haya; bulsho.
**jilliin-sagaaro** *m.l* Ilmaha sagaarada (lab dheddigba); jiis.
**jilnaan** *m.f.dh eeg* jilan. *ld* **jilnaansho.**
**jilnaansho** *m.l/dh ld* **jilnaan.**
**jilqab** *m.l* Dhul dihin oo aan dhirtiisa weli la jarin.
**jimaad** *m.l* Da'; eyni.
**jimayn** *m.f.dh eeg* jimee.
**jimbac**[1] *m.l* 1. *(bot.)* Nooc geedgaabka ka mid ah oo laamo dhuudhuuban leh oo aan qodax lahayn oo caraf gaar ah leh. 2. *ld* **jimbicid.**
**jimbac**[2] *f.mg1* **(-cay, -cday; -bici)** Wax dhinac u leexin.
**jimbacad** *m.l ld* **jimbacasho.**
**jimbacan**[1] *f.mg1* **(-cmay, -cantay; -cmi)** Wax la jimbacay noqosho.
**jimbacan**[2] *f.mg4* **(-cnaa, -cnayd)** Wax dhinac u leexsan ahaansho.
**jimbacmid** *m.f.dh eeg* jimbacan[1].
**jimbacnaan** *m.f.dh eeg* jimbacan[2]. *ld* **jimbacnaansho.**
**jimbaco** *f.mg3* **(-cday, -catay)** Wax dhinac u leexsasho.
**jimbici** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax dhinac u leexin.
**jimbicid** *m.f.dh eeg* jimbac[2]. *ld* **jimbac**[1] **(2).**
**jimbicin** *m.f.dh eeg* jimbici.
**jimcabarqadle** *m.dh ld* **jimcobarqadle.**
**jimce** *m.l ld* **jamce.**
**jimci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Si naxariis iyo turaal leh qof jirka ugu duugduugid. 2. Harag jilcin.
**jimcin** *m.f.dh eeg* jimci.
**jimco** *m.dh ld* **jamce.**

**jimcobarqadle** *m.dh* Xaflad weyn oo roobdoon ah oo lagu sameeyo siyaarada Sh. Yuusuf Al-Kowneyn. *ld* **jimca-barqadle.**

**jimcoon** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Xilli wax aan dhibaato badan lahayn ahaansho.

**jimcoonaan** *m.f.dh eeg* jimcoon. *ld* **jimcoonaansho.**

**jimcoonaansho** *m.l/dh ld* **jimcoonaan.**

**jimee** *f.g2* **(-meeyay, -maysay)** Laba wax ama ka badan isla ekaysiin.

**jimeysad** *m.l ld* **jimeysasho.**

**jimeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax laysla ekeysiiyey ahaansho (laba wax ama ka badan).

**jimeysasho** *m.f.dh eeg* jimeyso. *ld* **jimeysad, jimeysi.**

**jimeysi** *m.l ld* **jimeysasho.**

**jimeysnaan** *m.f.dh eeg* jimeysan. *ld* **jimeysnaansho.**

**jimeysnaansho** *m.l/dh ld* **jimeysnaan.**

**jimeyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Laba wax ama ka badan isla ekeysasho.

**jimic** *m.l* 1. Naxariis; kaalmo; turaal; jixinjix. 2. Sidkiisa dhammaad ku dhowyahay (xoolo); habaasiyey.

**jimicdarro** *m.dh* Jimci la'aan; naxariisdarro.

**jimicsad** *m.l ld* **jimicsasho.**

**jimicsasho** *m.f.dh eeg* jimicso. *ld* **jimicsad, jimicsi.**

**jimicsi[1]** *m.l ld* **jimicsasho.**

**jimicsi[2]** *m.l* 1. Oogo daashay ama curuqday oo la kala bixbixiyo. 2. Hab gaar ah oo loogu talaggalay in oogada, siiba muruqyada, lagu dhiso oo lagu adkeeyo.

**jimicso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Jimicsi samayn.

**jimiimic[1]** *m.l* 1. Cod geelu sameeyo marka uu diyaarka u yahay in laliso. 2. Rabitaan oo doonis jacayl ku jiro.

**jimiimic[2]** *f.mg1* **(-cay, -cday)** 1. Geel jimiimic samayn. 2. Wax jacayl loo qabo samayntooda doonis.

**jimiimicid** *m.f.dh eeg* jimiimic[2].

**jimirric[1]** *m.l* Naxariis; turaal; jimiimic.

**jimirric[2]** *f.mg1* **(-cay, -cday)** U j.: cid naxariis iyo turaal u gelid.

**jimirricid** *m.f.dh eeg* jimirric[2].

**jimlad** *m.dh ld* **jimlo.**

**jimlee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** 1. Tiro xisaabeed isku darid. 2. Badeeco jimlo u gadasho. *ld* **jamlee, jumlee.**

**jimleyn** *m.f.dh eeg* jimlee. *ld* **jamleyn, jamleys, jimleys, jumleyn, jumleys.**

**jimleys** *m.l ld* **jimleyn.**

**jimleysad** *m.l ld* **jimleysasho.**

**jimleysasho** *m.f.dh eeg* jimleyso. *ld* **jamleysad, jamleysasho, jamleysi, jim-leysad, jimle**

**jimleysi** *m.l ld* **jimleysasho.**

**jimleyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** 1. Wax si jumla ah u gadasho. 2. Xisaab isku darsasho. *ld* **jamleyso, jumleyso.**

**jimlo[1]** *m.dh* Badeeco isku nooc ah, badan oo laysku iibsado.

**jimlo[2]** *m.dh* (*xis.*) Tiro xisaabeed oo laysu geeyey wadarteeda. *ld* **jamlo, jimlad, jumlad, jumlo.**

**jin[1]** *m.l* 1. Uun Eebbe oo ka duwan malaa'igta iyo Aadamiga, isugu jira caasi iyo caabud oo dadku uusan arki karin. 2. J. ah: wax isla eg. 3. J. ah: Qof dhib badan.

**jin[2]** *m.dh* **(-imo,** *m.l*) Dhudhunka gacanta geestiisa calaacasha xigta.

**jinaab** *f.mg1* **(-bay, -btay)** Qof hurdaya shahwo sii dayn. *ld* **junow[2], junub[2], junuub[2], junuun[2]**

**jinaabid** *m.f.dh eeg* jinaab. *ld* **junoobid, junubid, junuubid, junuunid.**

**jinaabo** *m.dh* Qubays ku waajiba qof shahwo ka timid. *ld* **janaabo, junow[1], junub[1], junuub[1].**

**jinaad** *m.l* Ballaar; dhumuc; qiro; jurmi.

**jinaaso** *m.dh ld* **janaaso (3).**

**jinac** *m.l* Cayayaan yaryar oo jaadad badan u kala baxa oo magangooyaha ka yar quraanyadana ka weyn; jirac. *ld* **jirac.**

**jinaq** *m.l* Bir yar oo qadhabi ah oo ragga gadhmadowga ah cirradu ku siibsiibo.

**jinaw** *m.l* **(-jinaw,** *m.dh*) 1. Geedquwaax dheer oo cufan, caleen dhanaan oo la cuno leh. 2. J. ah: caano oo dhanaan noqday.

**jinbad** *m.l ld* **jinbasho.**

**jinbasho** *m.f.dh eeg* jinbo[2]. *ld* **jinbad.**

**jinbo[1]** *m.l* Awr madax adag oo aan la xiriiri karin.

**jinbo[2]** *f.mg3* **(-baday, -batay)** Awr xiriir goosasho; xiriirfuro.

**jinfo** *m.dh* Bir dhuuban oo gadaal uga jirta samayada waranka.

**jinjin** *m.dh ld* **jijin.**

**jinjingarayn** *m.f.dh eeg* jinjingaree.

**jinjingaree** *f.g2* **(-reeyay, -reysay)** Turub la qaybinayo isla ekeysiin.

**jinjingaro** *m.dh* Isla ekeysiinta turub la qaybinayo la isla ekeysiiyo.

**jinni** *m.l* 1. Ilwaad; bilic. 2. *(-iyo, m.dh) ld* **jin 1 (1).**

**jinnoole** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Qof waalan ama caro badan.

**jinqay** *m.l* Jiis caane-nuug kobcay ah.

**jinsi¹** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) 1. Asal nafley ka soo jeeddo. 2. Cayn; nooc; jaad.
**jinsi²** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) (*nax.*) Dabeecadaha kala duwan ee leh shakhsiyaad ama noolayaal isku dir ah (lab iyo dheddig).
**jinsiyad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Dhalasho qaran ee cidi leedahay.
**jinsiyadlaawe** *m.l* (**-wayaal,** *m.l/dh*) Qof aan dhalasho qaran lahayn.
**jiq** *m.dh* Meel geedo badan oo aan la dhex mari karin; hawd.
**jiqil** *m.l ld* **jaqal.**
**jiqinjiqis** *m.dh* Meel dhir badan oo aan la mari karin; jiq.
**jiqjiq** *m.l.kh* J. ah: wadiiqo yar oo ciriiri ah.
**jir¹** *m.l* (**-rar,** *m.l*) 1. Oogada dadka. 2. Roob badan oo habeen da'a.
**jir²** *f.g/mg1* (**-ray, -rtay**) 1. *(f.g)* Meel ku maqnaansho. 2. *(f.g)* Nafley iwm mudda noolaan. 3. *(f.g)* Wax sugnaantooda hubid. 4. *(f.mg)* La j.: xoolo ilaalin. 5. *(f.mg)* La j.: cid la socosho ama la joogid. 6. Jirtoo: waa yahay ee.... Tus. "Naahoy, jirtoo hadduu aabbahaa dhul kala dillacay isku kabi karayo waa nin rag ah, hayeeshee aniga meesha aabbahay joogo dhulkuba kama kala dillaaco!". 7. Iska j.: Ka digtoonow! 8. Shay intuu ka fogyahay shay kale.
**jiraa** *m.l* Wan gaboobay oo aan xoog iyo baruur midna u harin.
**jiraab** *m.l* (**-bo/-byo,** *m.dh*) 1. Kolay harag ama wax kale ka samaysan oo cuntada miraha ah lagu gurto. 2. Konton (50) kiilo oo timir ah oo jiraab caw ka samaysan ku jirta.
**jiraal** *m.l ld* **jirid.**
**jirac** *m.l ld* **jinac.**
**jirbe** *m.l* Nooc cawska ka mid ah oo lo'du aad ugu naaxdo.
**jirdabixi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Geed si uusan dib ugu soo fufin xididkiisa siibid.
**jirdabixin** *m.dh eeg* jirdabixi. *ld* **jirdabixis.**
**jirdabixis** *m.l ld* **jirdabixin.**
**jirdeys** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) Xarig dawlis ah oo aad loo tidcay.
**jirdil** *m.l* (*taar.*) Xad ciqaab oo lagula dhaqmo koox, ama qof kale si xaq daro iyo xad gudub, sababo siyaasadeed ama mid diineed.
**jirdobixin** *m.dh ld* **jirdabixin.**
**jire** *m.l* Ilaah; Eebbe.
**jiri** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Nafley roob ka okorin. 2. Jeri.
**jiribaa** *m.l* Cayayaan yaryar, duula, cadaad-ka fuula oo xilliga kaliisha qayliya.
**jirid** *m.dh eeg* jir². *ld* **jirrid.**
**jiriibbamid** *m.f.dh eeg* jirriibban². *ld* **jir-riban¹ (2).**
**jiriibban¹** *m.l* 1. Hadal hagag ah oo laysku celceliyo. 2. *ld* **jirribamid.**
**jiriibban²** *f.mg1* (**-amay, -antay; -ami**) Hadal hagag ah isku celcelin.
**jiriid** *m.l* (**-ddo,** *m.dh*) Lafta daanka ee dhegta ka hoosaysa.
**jiriiddee** *f.mg2* (**-deeyay, -deysay**) Jiiriddada buurid; hadba jiirid muujin.
**jiriiddeyn** *m.f.dh eeg* jiriiddee.
**jiriido** *m.dh* Shay raandhiis leh oo loo aayo.
**jiriir** *m.dh.u ld* **jariir.**
**jiriiricaysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax jiriirico hayso ahaansho.
**jiriiricaysnaan** *m.f.dh eeg* jiriiricaysan. *ld* **jiriiricaysnaansho.**
**jiriiricaysnaansho** *m.l/dh ld* **jiriiricaysnaan.**
**jiriirico** *m.dh* Firiiric yaryar oo daldaloollada oogada ka soo yaaca kolka dhaxan iwm la dareemo.
**jiriiricoo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) Jiriirico dareemid.
**jiriiricood** *m.f.l eeg* jiriiricoo.
**jirin** *m.f.dh eeg* jiri.
**jiririq** *m.dh.sh.r* Cod ay sameeyaan xaya-waanka iyo cayayaanka qaarkood. J. dheh: jiririqleyn. *ld* **jirriq.**
**jiririqlee** *f.mg2* (**-leeyay, -leysay**) Jiririq samayn.
**jiririqleyn** *m.f.dh eeg* jiririqlee.
**jirjir** *m.l* 1. Dhabarka dadka iyo nafleya kale. 2. Labada dhinac ee feeraleyda midkood. 3. Mindi iwm dhinaca wax gooya, ma ahee dhinaca kale. 4. Webi, beer iwm gawgoo-da.
**jirjirree** *f.mg2* (**-reeyay, -reysay**) 1. Dhabar u seexasho. 2. Dhabar u dabaalasho. 3. Qof hadba dhinac isu rogid.
**jirjirreyn** *m.f.dh eeg* jirjirree.
**jirjirroole** *m.l* 1. Nafley yar afar addin iyo dabo dheer leh oo hadba meesha ay joogto midabkeeda yeelata; roor; geeldhugeeye. 2. J. ah: Qof isbedbedel badan.
**jirme** *m.l* (*bot.*) Geedgaab, qodax yaryar iyo caleemo balballaaran leh, dhulka buuralay-da ah ka baxa oo qoloftiisa wax lagu aslado. *ld* **jirmo.**
**jirmi** *m.l ld* **jurmi.**
**jirmo** *m.dh ld* **jirme.**
**jirnac¹** *m.l* Dhul goof noqday.
**jirnac²** *f.mg1* (**-cay, -cday**) Dhagax dubnadeed oo wejiga lagu ciyaaro dhinac saddex dhibcood ku leh, dhinaca kalena shan. *ld* **banji-bisaliim, biish-bisaliim, saliim-bibiish.**

**jirnax[1]** *m.l ld* **jiirnax[1].**
**jirnax[2]** *f.mg1* **(-xay, -xday)** *ld* **jiirnax[2].**
**jirnicid** *m.dh eeg* jirnac[2].
**jirniin** *m.l* 1. Abuuritaanka ay wax abuuranyihiin. 2. Habka xoolaha loo ilaaliyo. *ld* **jirriin.**
**jirnixid** *m.dh eeg* jirnax[2].
**jirraaq[1]** *m.l.kh* J. ah: qof sakaraad ah oo naftu dhibayso.
**jirraaq[2]** *f.mg1* **(-qay, -qday)** Qof sakaraad ah oo naftu dhibayso noqosho.
**jirraaqid** *m.f.dh eeg* jirraaq[2]. *ld* **jirraaqis.**
**jirraaqis** *m.dh ld* **jirraaqid.**
**jirraaqo** *m.dh (c.nafl)* Nooc ka mid ah quraanyada waaweyn, madmadow, madaxyo waaweyn oo raxanraxan u socota; buulallo.
**jirrab[1]** *m.l* 1. Dhibaato badan. 2. J. ah: meel maritaankeedu dhib yahay. 3. J. ah: qof dhiblow ah. 4. Tijaabo. 5. *ld* **jirrabid.**
**jirrab[2]** *f.g1* **(-bay, -btay)** 1. Cid dhibaato gaarsiin. 2. Ku j.: cid wax ku qasbid. 3. Wax tijaabin.
**jirrabaad** *m.l* Dhibaato weyn.
**jirraban[1]** *f.mg1* **(-bmay, -bantay; -bmi)** Wax jirrab la mariyey noqosho.
**jirraban[2]** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Wax jirrab la mariyey ahaansho.
**jirrabid** *m.f.dh eeg* jirrab[2]. *ld* **jirrab[1] (5).**
**jirrabmid** *m.f.dh eeg* jirraban[1]. *ld* **shirrab-mid.**
**jirrabnaan** *m.f.dh eeg* jirraban[2]. *ld* **jirrabnaansho.**
**jirrabnaansho** *m.l/dh ld* **jirrabnaan.**
**jirran** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Nafley wax jirro hayso ahaansho.
**jirranaan** *m.f.dh eeg* jirran. *ld* **jirranaansho.**
**jirranaansho** *m.l/dh ld* **jirranaan.**
**jirrasho** *m.f.dh eeg* jirro[2].
**jirri** *m.dh ld* **jarri.**
**jirrid** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Qaybta hore ee geedka ee xididdada ka sarraysa; sal; gun.
**jirrid-maskaxeed** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) (*daaw.*) Qaybta maskaxda ee ka kooban maskax dambeed, maskax dhexaad iyo boonas. Waxay u egtahay kuna xidhiidhsantahay xangullaha. Maskax dhexaadku waxay xukuntaa isuna keenta falnaqyada, sida neefsashada kuwaas oo ka yimaada xarumaha sare ee maskaxda iyaga oo sii mara marinno dareenwade oo wada shaqeeya.
**jirriin** *m.l ld* **jirniin.**
**jirriinsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Wax abuurid.
**jirriinsiin** *m.f.dh eeg* jirriinsii.
**jirriq** *m.l/dh.sh.r ld* **jiririq.**
**jirriqaa** *m.l* (*c.nafl.*) Cayayaan kabajaaga la bah ah oo afar lugood iyo baalal adag leh, dooggana cuna; warriiq.
**jirriqjirriqlee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Ilko isku lisid; jiririq samayn.
**jirriqjirriqleyn** *m.f.dh eeg* jirriqjirriqlee.
**jirriqsad** *m.l ld* **jirriqsasho.**
**jirriqsasho** *m.f.dh eeg* jirriqso. *ld* **jirriqsad, jirriqsi.**
**jirriqsi** *m.l ld* **jirriqsasho.**
**jirriqso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Ilko isku xoqid.
**jirro[1]** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Isbeddel ku dhaca xubnaha jirka nafleyda oo wax u dhima caafimaadkooda; bugto; fayoobi la'aan; cudur; xanuun.
**jirro[2]** *f.mg3* **(-raday, -ratay)** Isdbeddel ku dhaca xubnaha jirka nafleyda oo wax u dhima caafimaadkooda la kulmid; bukasho; xanuunsasho.
**jirro-dhimireed** *m.l* **(-ooyin ...,** *m.l*) (*daaw.*) Isbeddel ku dhaca mid ama wax ka badan ee hawlaha dhimirka (sida caadifiyadda, dareenka, xasuusta iyo fakarka), taas oo u keenta silic bukaanka iyo dadka kaleba.
**jirroole** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Qof aan caafimaadkiisu wanaagsanayn; qof jirro badan.
**jirrow** *m.l* Biyo culus dhano ah oo geela u fiican.
**jirsad** *m.l ld* **jirsasho.**
**jirsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax roob laga asheeriyey ahaansho.
**jirsanaan** *m.f.dh eeg* jirsan. *ld* **jirsanaansho.**
**jirsanaansho** *m.l/dh ld* **jirsanaan.**
**jirsasho** *m.f.dh eeg* jirso. *ld* **jirsad, jirsi.**
**jirsi** *m.l ld* **jirsasho.**
**jirsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Nafley roob meel dhisan ka gelin; okorin; asheerin.
**jirsiin** *m.f.dh eeg* jirsii. *ld* **jirsiis.**
**jirsiis** *m.l ld* **jirsiin.**
**jirso** *f.g/mg3* **(-saday, -satay)** 1. *(f.g)* Roob meel dhisan ka gelid. 2. *(f.mg)* U j.: meel ama wax in qiyaas ah ka durugsanaan.
**jirtoo** *m.l eeg* jir 2 (6).
**jirxumaan** *m.f.dh eeg* jirxun. *ld* **jirxumaansho.**
**jirxumaansho** *m.l/dh ld* **jirxumaan.**
**jirxumayn** *m.f.dh eeg* jirxumee. *ld* **jirxu-mays.**
**jirxumays** *m.l ld* **jirxumayn.**
**jirxumee** *f.mg2* **(-meeyay, -maysay)** U j.: Weji aan furfurnayn iyo caro cid u muujin.
**jirxumo** *m.dh* 1. Caato iyo nafaqadarro nafley jirkeeda ka muuqata. 2. Adkaysi la'aan uu jir u leeyahay difaaca cudurrada maqaarka.

**jirxun** *f.mg4* **(-umaa, -umayd)** 1. Wax caato iyo nafaqdarro hayso ahaansho. 2. Wax camal xun ahaansho (qof). 3. Wejitub iyo caro layska muujiyo, si cid lagu fogeeyo.
**jisaar** *m.l ld* **jasaar.**
**jisaarnimo** *m.dh ld* **jasaarnimo.**
**jisad** *m.dh ld* **jiso.**
**jisaddarro** *m.dh* Abaaldarro.
**jisadkaddare** *m.l ld* **jisakaddare.**
**jisakaddare** *m.l* Abaalkii loo galay, wax xun ku guda (qof); qfkii wanaag u gala, ka abaaldhaca. *ld* **jisadkaddare.**
**jiscimasho** *m.f.dh ld* **jicsimasho.**
**jiscimaysan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax jiscin leh ahaansho (wadaan).
**jiscimaysnaan** *m.f.dh eeg* jiscimaysan. *ld* **jiscimaysnaansho.**
**jiscimaysnaansho** *m.l/dh ld* **jiscimaysnaan.**
**jiscimee** *f.g2* **(-meeyay, -meysay)** Wadaan jiscin u yeelid.
**jiscimid** *m.f.dh eeg* jiscin².
**jiscimo** *f.g3* **(-intay, -imatay)** *ld* **jicsimo.**
**jiscin¹** *m.l.u* 1. *ld* **jicsin.** Cuntada loo qaato safar ama socdaal; Sahay. 2. *(-mo, m.dh)* Xargaha wadaanta siddada looga dhigo midkood.
**jiscin²** *f.g1* **(-imay, -intay; -imi)** Cunto safar ama socdaal loo qaato cid siin.
**jiso** *m.dh* Abaal marinta uu ka mutaysto qof fal uu sameeyey. *ld* **jisad.**
**jisyad** *m.dh ld* **jisyo.**
**jisyo** *m.dh* Canshuur muslinku ka qaadi jirey dadka ehelu kitaabka ah sida Kirishtaanka iyo Yuhuudda. *ld* **jisyad.**
**jitaabi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax imtaxaanid. *ld* **tijaabi.**
**jitaabin** *m.f.dh eeg* jitaabi. *ld* **jitaabis, jitaabo, tijaabin, tijaabo.**
**jitaabis** *m.l ld* **jitaabin.**
**jitaabo** *m.dh ld* **jitaabin.**
**jito** *m.dh* Caano baq noqday.
**jix** *m.dh ld* **kix.**
**jixi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** U j.: dibi, dibi kale guulid.
**jixin** *m.f.dh eeg* jixi.
**jixinjix¹** *m.l* 1. Naxariis; raxmad. 2. *ld* **jixinjixid.**
**jixinjix²** *f.mg1* **(-xay, -xday)** U j.: cid naxariis u yeelasho.
**jixinjixid** *m.f.dh eeg* jixinjix². *ld* **jixinjix¹ (2).**
**jiyoofisiko** *m.dh* Barashada dariiqadaha fisikeed ee la xiriira dhismaha dhulka. Barashadaasi waa mid la xiriirta oogada dhulka, gibilka, iyo biyooleyda.
**jocor** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** 1. Subagga ka baxa caanaha geela. 2. Bocor; halcun; cudh.
**johor¹** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Dibi ama orgi fil weyn oo caato ah.
**johor²** *m.dh* **(-rro,** *m.dh***)** Wasaq, jilif iwm oo ay yeelato oogada dadka. *ld* **joxor.**
**johorad** *m.dh ld* **jawharad.**
**jolob** *m.dh* In yar caano, badar, biyo iwm ah.
**joodari** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** Gal weyn oo maro ah oo sariirta dherer la eg oo inta waxyaalo jilicsan sida cudbi, dhogor, isboonyo iwm laga buuxsho si gaar ah loo tolo, sariiraha la saaro oo lagu kor seexdo; koodari; kashkaash. *ld* **goodari.**
**joof** *m.l* **(-faf,** *m.l***)** Timo adag oo taagtaagan.
**joog ekeeye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** Xarriiq isku xira meelaha jooggoodu isku mid yahay ee ka sarreeya bad lasimanta.
**joog¹** *m.l* 1. Cabbirka dherer ee wax taagani leeyihiin. 2. *(-gag, m.l)* Dhar ama kabo mar la isu qaadan karo. 3. *ld* **jeeg (1).** Weel bir ama macdan ka samaysan, siddo iyo dabool leh oo wax lagu shubto.
**joog²** *m.l* (*juqr.*) Fogaanshaha qotonka ee ka sarreeya celceliska bad la simanta laguna cabbiray mitirro ama cago.
**joog³** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** 1. Meel ku nagaan. 2. Jirid; noolaansho.
**joogajooge** *m.l* **(-gayaal,** *m.l/dh***)** 1. Socod aan la joogsanayn maalin dhan. 2. Taag-naan aan nasiino lahayn. 3. Cucub.
**joogbeege** *m.l* **(-gayaal,** *m.l/dh***)** Qalab lagu cabbiro joogga dhulka.
**joogid** *m.f.dh eeg* joog². *ld* **joogis.**
**joogis** *m.dh ld* **joogid.**
**joogjoog** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Meel dan la'aan u joogid.
**joogjooge** *m.l* **(-gayaal,** *m.l/dh***)** 1. Dhis maqaar, qoryo, iyo caws laga sameeyo oo qaab nirgood ama weylood leh oo la tuso hasha ama saca ilmihiisu dhinto, si uu u godlado. 2. Socod dheer oo aan nasiino lahayn oo maalin la socdo.
**joogjoogid** *m.f.dh eeg* joogjoog.
**joogjoogle** *m.l* 1. Roob aan kala go' lahayn oo habeenkii da'a. 2. Legdan laba qofood oo kala xoog badan oo kan xoogga badani labadiisa gacmood laabto oo lugaha kaliya ku legdamo.
**joogjoogsad** *m.l ld* **joogjoogsasho.**
**joogjoogsasho** *m.f.dh eeg* joogjoogso. *ld* **joogjoogsad, joogjoogsi.**
**joogjoogsi** *m.l ld* **joogjoogsasho.**

**joogjoogso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Socod hadba meel istaagid. 2. Ku j.: qof dhulka jiifa oo muruq hayo si turaal ah ugu istaagid.
**joogsad** *m.l ld* **joogsasho.**
**joogsasho** *m.f.dh eeg* joogso. *ld* **joogsad, joogsi.**
**joogsi** *m.l* 1. Astaan dhibic ah oo hadal dhan oo qoraal ah dhammaadkiisa lagu dhigo. 2. *ld* **joogsasho.**
**joogso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Socod joojin. 2. Fadhi ka istaagid.
**joogtee** *f.g2* **(-teeyay, -teysay)** Fal si joogto ah u qabasho.
**joogteyn** *m.f.dh eeg* joogtee.
**joogteyn-naytaroojiin** *m.dh* (*kiim.*) Dariiqad kiimikeed taas oo naytaroojinta gibilku isu beddesho iskudhisyo orgaanik ah noolayaasha dhexdooda, ka dibna ay marto meertada naytroojiin. Kartida lagu joogteynayo naytaroojiinta waxa iska leh bakteeriya aar ah.
**joogto**[1] *m.dh.kh* 1. J. ah: wax aan isbeddel lahayn ama aan kala go'ayn. 2. Shaqaale hay'adeed oo aan maalin goosato ahayn.
**joogto**[2] *m.dh* (*nax.*) Ammin faleed tilmaama fal dhacaya isla marka la joogo oo lagu dhawaaqayo warka.
**joohaar** *m.l* Mas if badani uurka uga jiro oo habeenkii inta la soo baxo ilayskeeda ku ugaarsado; masjoohaar.
**joohaarad** *m.dh* 1. Dhagax dubnadeed oo wejiga ciyaarta loogu talaggalay labadiisa dhinac min afar dhibcood ku leh. 2. Wax if bixiya oo masjoohaarku habeenkii markuu ugaarsanayo soo tufo.
**joohaar-bibanji** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** Dhagax dubnadeed oo wejiga lagu ciyaaro dhinac afar dhibcood ku leh, dhinaca kalena shan. *ld* **banji-bijoohaar, biish-bijoohaar, joohaar-bibiish.**
**joohaar-bibiish** *m.l* **(-shyo,** *m.dh***)** *ld* **joohaar-bibanji.**
**joohaar-bicaddaan** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** *ld* **caddaan-bijoohaar.**
**joohaar-bidooh** *m.l ld* **dooh-bijoohaar.**
**joohaar-bisaliim** *m.l* **(-myo,** *m.dh***)** *ld* **saliim-bijoohaar.**
**joohaar-bishiish** *m.l* **(-shyo,** *m.dh***)** Dhagax dubnadeed oo wejiga lagu ciyaaro dhinac afar dhibcood ku leh, dhinaca kalena lix. *ld* **shiish-bijoohaar.**
**joohaar-biyeeg** *m.l* **(-gyo,** *m.dh***)** *ld* **yeeg-bijoohaar.**
**jooji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax dhaqaaq ka celin. 2. Wax dhulka yaal istaajin. 3. Wax socday hakin.
**joojin** *m.f.dh eeg* jooji. *ld* **joojis.**
**joojis** *m.l ld* **joojin.**
**joojiye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** (*baay.*) Walax hoos u dhigta ama joojisa falgal uu xukumayo insaym.
**joojiye falgal** *m.l* **(-ayaal ...,** *m.l/dh***)** Walax yareysa waxtarka kaalkaaliyaha, taas oo ah, dhakhsaha falgalka oo yaraada.
**jookar** *m.l* Warqad turubka ka mid ah oo marka iskaalada la ciyaarayo meel kasta oo warqad ka maqantahay buuxiya; maato.
**jookh** *m.l* 1. Nooc cimaamaadaha ka mid ah oo ragga madaxda ah iyo wadaaddadu madaxa ku duuban jireen. 2. Dhogor ama dun la midabeeyey oo fardaha madaxa loo suro qurux awgeed.
**joolaal** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** *ld* **salool.**
**joolaalad** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** *ld* **saloolad.**
**joolaalasho** *m.dh eeg* joolaalo.
**joolaalo** *f.g3* **(-laday, -latay)** Geed saloo-lasho.
**jooloji** *m.l* Barashada qaabka iyo habdhiska dhulka. Barashadan waxaa ka mid ah walxaha uu ka koobanyahay dhulka, kala filiqsanaantooda, taariikhdooda, nolosha dhirta iyo xayawaanka ku nool ama ku noolaan jiray.
**joome** *m.l* Dibi weyn oo dhufaan ah; baqay.
**joometeri** *m.l* (*xis.*) Laan ka mid ah xisaabta oo lagu barto adkeyaal, dulo, xarriiqyo, xoodad, iyo baro ku yaalla dulalaati. Tusaale ahaan joometeriga waxa ay la xiriirtaa cabbiridda iyo xisaabinta xagallo u dhexeeya xarriiqyo toosan, astaamaha asaasiga u ah goobooyinka iyo xiriirka ka dhexeeya xarriiqyo iyo baro ku yaalla sallax.
**joometeriga saafan** *m.l* (*xis.*) Barashada shaxanno joometeriyeed iyo xoodad iyada oo la isticmaalayo habdhis kulan iyo habab aljebareed; joometeriga kaart.
**joometeriga Yuklid** *m.l* (*xis.*) Habdhis joometeri oo ku saleysan qeexo iyo dhardhaarro uu dejiyey xisaabyahankii giriigga ahaa "Euclid", kuna qoray buugga la yiraahdo "The Elements". Buuggiisa koowaad waxa uu ka bilowdaa 23 qeexo oo ah nooca: "Bar waa mid aan qayb lahayn", "xarriq waa dherer aan ballal lahayn". Ka dibna waxa raaca 10 dharhdaarood oo "Euclid" uu u qaybiyey 5 fikrado wadaaga ah iyo weedho.
**joonis** *m.l* Cagaarshow.
**joonyad** *m.dh ld* **jawaan.**

**joordi** *m.l* Bilaale yar oo dhoob ka samaysan oo shaaha iyo bunka lagu cabbo.
**joqof** *m.l ld* **juquf.**
**joqofey** *m.l* Boog aan dhaqso u raysan.
**joqofsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **juqufsan.**
**joqofsanaan** *m.dh ld* **juqufsanaan.**
**joqofsanaansho** *m.l/dh ld* **juqufsanaan.**
**jornaal** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** 1. Wargeys. 2. Waraaqo meelaha ganacsiga wax looga duubto.
**jọwhar** *m.dh ld* **jawharad.**
**jowr**[1] *m.l ld* **jąwr**[1]**.**
**jowr**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** *ld* **jąwr**[2]**.**
**jowrfal**[1] *m.l ld* **jawrfal**[1]**.**
**jowrfal**[2] *f.mg1* **(-alay, -ashay)** *ld* **jawrfal**[2]**.**
**jowrfaleen** *m.l ld* **jawrfaleen.**
**jowrfalid** *m.dh ld* **jawrfalid.**
**jowrid** *m.dh ld* **jąwrid.**
**jows** *m.l ld* **jąws.**
**joxoof** *m.l* Oday da' weyn oo xooggan.
**joxor** *m.dh* **(-rro,** *m.dh***)** *ld* **johor**[2]**.**
**jubbad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Dhar culus oo raggu qaarka sare ka gashado oo gacmo dhaa-dheer iyo jeebab leh; koor; koodh.
**juc** *f.g1* **(-cay, -cday)** Faro jimcid.
**jucasho** *m.f.dh eeg* juco.
**juci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Faro iwm juc ka siin.
**jucid** *m.f.dh eeg* juc.
**jucin** *m.f.dh eeg* juci. *ld* **jucis.**
**jucis** *m.l ld* **jucin.**
**juco** *f.g3* **(-cday, -catay)** Faro jimicsasho.
**judbid** *m.f.dh eeg* judub[2].
**judub**[1] *m.l* Gacanta oo faruhu duubanyihiin oo inta kor loo qaado si xoog leh wax loogu dhufto; tantoonyo.
**judub**[2] *f.g1* **(-dbay, -dubtay; -dbi)** Faraha gacanta oo duuban si xoog leh wax ugu dhufasho.
**jufee** *f.g2* **(-feeyay, -feysay)** 1. Meel daloosha wax ku gufayn. 2. Samayo waran jufo gelin. *ld* **jifee.**
**jufeyn** *m.f.dh eeg* jufee. *ld* **jifeyn.**
**jufis** *f.g1* **(-say, -stay)** Beer masaar caws kaga falid.
**jufo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Bir dhuuban oo gadaal uga jirta samayada waranka. 2. Bir goobaaban oo bakooradaha salka laga geliyo.
**jug** *m.dh* 1. *(sh.r)* Nabar, ay waxa gammuuxani geystaan. 2. *(sh.r)* Wax qarxay ama si xoog leh meel ugu dhacay, sanqadhooda. 3. J. ah: haad fas badan laga hayo (turub).
**jugee** *f.g2* **(-geeyay, -geysay)** 1. *ld* **jukee.** 2. Turub iyadoo la muujinayo in haad fas badan laga haayo bad ku dhufasho.
**jugeyn** *m.f.dh eeg* jugee. *ld* **jugeys, jukeyn, jukeys.**
**jugeys** *m.l ld* **jugeyn.**
**jugeysad** *m.l ld* **jugeysasho.**
**jugeysasho** *m.f.dh eeg* jugeyso. *ld* **jugeysad, jugeysi, jukeysad, jukeysasho, jukeysi.**
**jugeysi** *m.l ld* **jugeysasho.**
**jugeyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** 1. Dhar la dhaqay baaf iwm gudihiisa ku garaacasho ama ku xafuujisasho. 2. Haad turub oo fas badan laga hayo degasho (ciyaar turub) *ld* **jukeyso.**
**jugley** *m.dh* (*bot.*) Shimbir weyn oo ay goroyada isku bahyihiin, oo aan duullimaad dheer samayn karin.
**jugleyn** *m.dh* (*daaw.*) Hirar cadaadis ah oo is daba joog ah oo dhex maraya halbowle waxaana keenay iskuroorka hannaansan ee muruqa qolka bidix ee wadnaha, sidaas darteed waxay u dhigmaan xawliga garaaca wadnaha inta goor uu wadnuhu (garaaco/daqiiqaddiiba) waxa si sahal ah looga dareemi karaa halbowlayaasha meel soke ku yaal, sida halbowlaha kalka dibadeed ee tagoogta (radial artery) ama halbowlaha luqunta (karotid artery).
**jugux** *m.dh.sh.r* Cod la maqlayo marka wax la laqayo.
**ju'i** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **tu'i.**
**ju'in** *m.dh ld* **tu'in.**
**jujuub**[1] *m.l ld* **jajuub**[1]**.**
**jujuub**[2] *f.g1* **(-bay, -btay)** *ld* **jajuub**[2]**.**
**jujuubid** *m.dh ld* **jajuubid.**
**jukee** *f.g2* **(-keeyay, -keysay)** 1. *ld* **jugee (1).** Si isdabajoog ah wax u tumid 2. Dhar la dhaqayo baaf iwm gudihiisa ku garaacid ama ku xafuujin.
**jukeyn** *m.dh eeg* jukee. *ld* **jugeyn.**
**jukeys** *m.l ld* **jugeyn.**
**jukeysad** *m.l ld* **jugeysasho.**
**jukeysasho** *m.dh ld* **jugeysasho.**
**jukeysi** *m.l ld* **jugeysasho.**
**jukeyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** *ld* **jugeyso.**
**julul**[1] *m.l* Gardarro; Gaboodfal.
**julul**[2] *f.mg2* **(-ulay, -ushay)** Gardarro cid ku samayn.
**jululid** *m.f.dh eeg* julul[2].
**jumbur** *m.l.kh* J. ah: qof ama xoolo bar yar.
**jumlad** *m.dh ld* **jimlo.**
**jumlee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** *ld* **jimlee.**
**jumleyn** *m.dh ld* **jimleyn.**
**jumleys** *m.l ld* **jimleyn.**
**jumleysad** *m.l ld* **jimleysasho.**
**jumleysasho** *m.dh ld* **jimleysasho.**
**jumleysi** *m.l ld* **jimleysasho.**

**jumleyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** *ld* **jimleyso.**
**jumlo** *m.dh ld* **jimlo.**
**jundi** *m.l* Col tiro badan ka kooban.
**juno** *m.l.kh ld* **junuf.**
**junoobid** *m.dh ld* **jinaabid.**
**junow**[1] *m.l ld* **jinaabo.**
**junow**[2] *f.mg1* **(-obay, -owday)** *ld* **jinaab**[2]**.**
**junub**[1] *m.l ld* **jinaabo.**
**junub**[2] *f.mg1* **(-ubay, -ubtay)** *ld* **jinaab**[2]**.**
**junubid** *m.dh ld* **jinaabid.**
**junuf** *m.l.kh* J. ah: neef dhaqayo ah oo caano yareeyey. *ld* **juno.**
**junuub**[1] *m.l* 1. *ld* **jinaabo.** Shahwada ka timaad qof hurda. 2. Afarta joho ee waaweyn mid ka mid ah oo u dhexeysa bari iyo galbeed, kana soo horjeeda woqooyi; koofur.
**junuub**[2] *f.mg1* **(-bay, -btay)** *ld* **jinaab.**
**junuubid** *m.dh ld* **jinaabid.**
**junuun**[1] *m.l ld* **junuunid.**
**junuun**[2] *f.mg1* **(-nay, -ntay)** *ld* **jinaab.**
**junuunid** *m.dh ld* **jinaabid.**
**juqayn** *m.f.dh eeg* juqee. *ld* **juqays.**
**juqays** *m.l ld* **juqayn.**
**juqee** *f.g2* **(-qeeyay, -qaysay)** Wax caarad fiiqan leh wax ku mudmudid.
**juqraafi** *m.l* Maaddada sharaxda dhulka dushiisa, muuqalladeeda ay ka mid yihiin kuwa fisikada, cimilada, carrada, maxsuul-lada, ummadaha iwm iyo filiqsanaantooda.
**juqraafiga dabiiciga** *m.l* (*juqr.*) Laan ka mid ah juqraafiga oo ku shuqul leh muuqaal-lada dabiiciga ah ee dhulka ee ay ka mid yihiin berriga, biyaha iyo hawada.
**juqraafiga dadka** *m.l* (*juqr.*) Barashada juquraafiga dabeecaddu sida uu u saameeyo nolosha iyo tacabka dadka iyo juquraafi dhaqameedku sida uu u saameeyo dabeecadda.
**juqraafiga nafleyda** *m.l* (*juqr.*) Barasha noolosha dabiiciga ah (xoolaha iyo deegaanta) oo anuu ku jirin dadku. Waxa la darsaa dariiqooyinka iyo siyaabaha xoolaha iyo deegaantu ugu fidaan, uguna filiqsanyihiin dhulka dushiisa.
**juquf** *m.l* Qof dhuuban oo godan. *ld* **joqof.**
**juqufsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof dhuuban oo godan ahaansho. *ld* **joqofsan.**
**juqufsanaan** *m.f.dh eeg* juqufsan. *ld* **joqofsanaan, joqofsanaansho, juqufsa-naansho.**
**juqufsanaansho** *m.l/dh ld* **juqufsanaan.**
**jurbi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cidi, far iyo suul iwm jir ku xanuunjin.
**jurbin** *m.f.dh eeg* jurbi. *ld* **jurbis.**
**jurbis** *m.l ld* **jurbin.**
**jurmi** *m.l* Dhumuc; qiro; baaxad. *ld* **jirmi (2).**
**jurxee** *f.g2* **(-xeeyay, -xeysay)** Cid jurxo ku dhihid.
**jurxeyn** *m.f.dh eeg* jurxee.
**jurxo** *m.dh.u* Hadal lafajebis ah oo cid lagu yiraahdo.
**jus**[1] *m.l* **(-sas,** *m.l*) 1. Soddonka qaybood oo kitaabka Quraanku u qaybsamo midkood. 2. Kitaab weyn oo dhawr qaybood loo kala daabacay midkood.
**jus**[2] *m.dh* War yar oo xogtiisu gaabantahay ama aysan dhammayn.
**jusbax**[1] *m.l* Xaflad la sameeyo marka la dhammeeyo barashada hal jus.
**jusbax**[2] *f.mg1* **(-xay, -xday; -bixi)** Arday jus dhammeeyey xaflad u samayn.
**jusbixid** *m.f.dh eeg* jusbax[2].
**juscambuuleed** *m.l ld* **juscambuulo.**
**juscambuulo** *m.l* Hal jus oo Quraan ah marka uu arday dhammeeyo cuntada uu bixiyo. *ld* **juscambuuleed.**
**jusur** *m.l/dh* **(-rro,** *m.dh*) Kuul yaryar, madmadow oo barbaarku qoorta ku xirto si uu ugu xarragoodo.
**jusuur** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Guri weyn oo dhagax ka samaysan oo ab-ka-ab layska soo dhaxlay.
**juu** *e.d ld* **tuu.**
**juube** *m.l* **(-bayaal,** *m.l/dh*) Nooc warmaha waaweyn ka mid ah.
**juuc** *m.l* 1. Daal xanuun yar leh. 2. Baahi. *ld* **juucjuuc.**
**juucjuuc** *m.l ld* **juuc.**
**juucjuucsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof daal xanuun yar leh hayo ahaansho.
**juucjuucsanaan** *m.f.dh eeg* juucjuucsan. *ld* **juucjuucsanaansho.**
**juucjuucsanaansho** *m.l/dh ld* **juucjuuc-sanaan.**
**juuco** *m.dh* Cod nirgaha geelu ay samee-yaan.
**juudaan**[1] *m.l* Cudur halis ah oo dadka oogadiisa googooya.
**juudaan**[2] *m.l* (*daaw.*) Cudur muddo dheer oo uu keeno "mycobacterium leprae". Wuxuu wax yeelleeyaa maqaarka, dareemayasha iyo xuubka gudaha ka mara xubnaha daloola (mucous membrane). Waxaa laga helaa dalalka cimilada kulul, si toos ah ayaa la isaga qaada.
**juul** *m.l* **(-lal,** *m.l*) (*xis.*) Summad J. Halbeegga Caalamiga (H.C.) ee hawsha iyo tamarta, waxana uu le'egyahay hawsha la qabtay, marka xoog hal niyuutan (n) ah dhaqaajiyo walax fogaan (s) hal mitir ah. Waxa loogu magac daray aqoonyankii (1818-18 89) ee Jaymis Biriskot Juul.

**juuni** *m.l ld* **jawaan.**
**juunyo** *m.dh* Bisha lixaad ee sanadka masiixiga.
**juuq[1]** *m.dh* 1. Hadal yar oo kooban. 2. J. ha dhihin: ha hadlin.
**juuq[2]** *f.mg1* **(-qay, -qday)** Hadal yar oo kooban ku tiraabid.
**juuqi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Neef xoolo ah sabaalin.
**juuqid** *m.f.dh eeg* juuq[2].
**juuqin** *m.f.dh eeg* juuqi. *ld* **juuqis.**
**juuqis** *m.l ld* **juuqin.**
**juuqjuuq[1]** *m.l* 1. Hadal cilaaq ah oo dad dhex mara. 2. *ld* **juuqjuuqid.**
**juuqjuuq[2]** *f.mg1* **(-qay, -qday)** Cid la cilaaqtamid.
**juuqjuuqid** *m.f.dh eeg* juuqjuuq[2]. *ld* **juuqjuuq[1] (2).**
**juuri** *m.dh.kh* J. ah: maro aan qiime badan lahayn xag tayo.

# K

**k (ka')** *m.dh* Xarafka kow iyo tobnaad ee alifka soomaaliga, waana shibbane. *ld* **kaaf.**

**ka[1]** *mu.ti.l* (**kuwa,** *w*) Magacuyaal tilmaame oo lab, oo wax ama cid hadlaha u dhow lagu tilmaansado. Tus. "Ka yimid waa Cali". *ld* **kan[2].**

**ka[2]** *h* (nax) Qurub lagu isticmaalo falka bidixdiisa ama hortiisa : a) qurub la xiriira meesha laga dhaqaaqay ama wax laga qaaday. Tus. "Balcad ayuu ka yimid", "Qalin ayuu jeebkiisa ka soo bixiyay", "Tuulo ka tuulo ayuu nastaa"; b) qurub barbardhigid loo isticmaalo. Tus. "Marka waxaa ka weyn Xamar"; c) qurub la xiriira meel uu fal ka dhacay ama laga gudbayo. Tus. "Kooxdan buu ka cayaarayaa", "Halkaas buu guri ka dhisay", "Waddada buu ka tallaabay".

**ka[3] (-ka)** *q.l* Qodob magaca lab dib loogu qodbo si looga dhigo wax cayiman. Wuxuuna raacaa magacyada lab oo ku dhammaada b, d, f, l, n, r, s (sh). Qodobkaa waxaa ka farcama: -ga, -ha, -a oo raacaan magacyada kale ee labka ah. Tus. " nin+ka->ninka, buug+ka->buugga".

**kaa[1]** *mu.ti.l* (**kuwaas,** *w*) *ld* **kaas[1]**

**kaa[2]** *mu.dhm.ly* Magacuyaal layeele oo tilmaamaya qofka labaad ee kelida ah. Tus. "Cali wargeyska ayuu iiga kaa qaatay".

**kaa[3] (-kaa)** *dk.lh.l ld* **kaaga[2].**

**kaa[4] (-kaa)** *dk.ti.l ld* **kaas[2].**

**kaab** *f.g1* (**-bay, -btay**) Wax xoojin.

**kaabad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) 1. Dhismo yar oo dhulka ka kacsan. 2. Buundo.

**kaabi** *m.l* 1. Kab yar oo falag ah oo derinta afka looga tolo. 2. *(fk)* Meel aad u dhaw. 3. *(-iyo, m.dh)* Qoryaha ceelka afka laga saaro midkood; raar; xakab.

**kaabid** *m.f.dh eeg* kaab.

**kaabsol** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) *ld* **kaabsul.**

**kaabsul** *m.l* Xuub qira yar oo daawo buda ahi ku jirto oo afka laga qaato. *ld* **kaabsol.**

**kaabul** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Qof ciidanka qalabka sida ka tirsan oo laba alif leh.

**kaad[1]** *m.l* 1. Irridda aqalka xaggiisa gudaha. 2. Labada udub oo aqalka irriddiisa ku mudan midkood.

**kaad[2]** *m.dh* Habeen aan dhaxani jirin.

**kaadar** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Qof loo diyaariyey maamul ama hoggaan siyaasadeed. *ld* **kaadir.**

**kaaddhal** *m.l* Marcurad.

**kaaddhalnimo** *m.dh* Kaaddhal ahaansho.

**kaadi** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) U k.: hawl, arrin iwm oo la fulin lahaa in yar dib u dhigid.

**kaadi dhiigow** *m.l* Kaadida oo dhiig soo raaco.

**kaadi[1]** *m.dh* Dareere kelyuhu dhiigga ka soo miiraan oo isugu soo urura kaadihaysta kana soo gudba dhuunta kaadimareenka.

**kaadi[2]** *m.dh* (*baay.*) Dareere biyo ah oo ay sameeyaan organnada qashinsaarka ee xayawaanku, si ay ugu saaraan qashinka ka soo hadha dheefsashada. Xayawaanka sare, kaadida waxa soo saara kelyaha, waxa lagu keydiyaa kaadi haysta, waxaana laga qashinsaaraa kaadimareenka ama koloykaha. Marka laga reebo biyaha, waxyaabaha ugu muhiimsan ee ay kaadidu ka koobantahay waxa ka mid ah: maxsuulka dheefsashada naytroojiin oo ah yuuriyo, amuuniya, asiidha yuurik iyo kiritaniin iyo ayoonno aan orgaanik ahayn.

**kaadi[3]** *f.mg1/2* (**-iyay, -iday/-isay; -iyi**) Kaadi sii deyn.

**kaadibadshe** *m.l* (**-shayaal,** *m.l/dh*) (*daaw.*) Daawo badisa kaadida ayadoo biyo iyo cusbooyin ka soo deyneysa kelyaha.

**kaadicaso** *m.dh* 1. Cudur lo'da ku dhaca oo shilintu keento midabka kaadiduna guduud ka dhiga. 2. Cudur kelyaha dadka ku dhaca oo kaadida caseeya.

**kaadidhiig[1]** *m.l* Cudur dadka ku dhaca oo laga qaado biyaha wasakhda ah ee fadhiya, kaadidana dhiig ka dhiga.

**kaadidhiig[2]** *m.l* (*daaw.*) Cudur dalalka cimilada kulul laga helo oo uu keeno deris-ku-noolka "bilharzia". Ukumaha deris ku noolka oo soo raaca saxarada ama kaadida

qofka qaba cudurka, waxay ku koraan bocoolaha ku jira biyaha macaan kuwaaso u sii daaya biyaha deris-ku-nool yaryar ah oo ka galaya jirka qofka ku mayranaya biyahaas. Astaamaha: kaadida oo dhiig soo raaca.

**kaadigubasho** *m.dh* (*daaw.*) Xanuun iyo kaadida oo lagu dhibtoodo, waxa badanaa keena holac kaadihays ama holac kaadimaren. *ld* **kaadiqabad.**

**kaadihays** *m.dh* (**-syo,** *m.dh*) Xuub adag oo kaadidu ku keydsanto inta aaney ka iman nafleyda.

**kaadi-ku-ceshoomid** *m.dh* (*daaw.*) Kaadida oo soo bixi weyda oo ku ceshoonta kaadi haysta.

**kaadimacaan** *m.l* (*daaw.*) Cudur ay keento shaqo xumo ku dhacda ganaca, kaas oo soo saara insooliin. Insuliinta jidhka ku yaraatana waxay sababtaa sonkorta oo dhiigga ku badata, ka dibna loo qashinsaaro kaadi ahaan. *ld* **kaadimma-caan.**

**kaadimareen¹** *m.l* (**-no,** *m.dh*) Dhuunta kaadidu marto.

**kaadimareen²** *m.l* (**-no,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Tuyuub laga helo naasleyda, kaas oo ka soo qaada kaadida kaadihaysta oo bannaanka uga saara jidhka. Ragga, kaadi mareenku wuxuu dhex maraa guska, waxaana uu ku dhex xidhan yahay xawo mareenka, sidaa darteed waxa kale oo uu u shaqeeyaa marin xawaduna marto.

**kaadimmacaan** *m.l ld* **kaadimacaan.**

**kaadin** *m.dh ld* **kaadiyid.**

**kąadin** *m.f.dh eeg* kąadi.

**kaadiqabad** *m.l* Cudur dadka iyo xoolahaba ku dhaca oo kaadida ku xira. *ld* **kaadi-qabsasho.**

**kaadir** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) *ld* **kaadar.**

**kaadiraac** *m.l.kh* K. ah: dhicis yar oo aan cad iyo laf yeelan ee xinjir ah.

**kaadiraaci** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Dhicis aan cad iyo laf toona laheyn dhicin.

**kaadiraacin** *m.f.dh eeg* kaadiraaci. *ld* **kaadiraacis.**

**kaadiraacis** *m.l ld* **kaadiraacin.**

**kaadish** *f.mg1* (**-dshay, -dshiday; -dshi**) Kaadiyid.

**kaadishiil** *m.l* Cudur keenna kaadida oo qofka gubta.

**kaadishir¹** *m.l* 1. Fal iyo asmo la akhiriyo si qof kaadidu ugu dhegto. 2. *ld* **kaadishirid.**

**kaadishir²** *f.g1* (**-ray, -rtay**) Fal iyo asmo cid ku akhriyid si kaadidu u qabato.

**kaadishirid** *m.f.dh eeg* kaadishir². *ld* **kaadishir¹ (2).**

**kaadisokorow** *m.l ld* **kaadimacaan.**

**kaadi-taran** *m.l* (**-no,** *m.dh*) Organ wada qaba habdhisyada taranka iyo kaadi mareenka.

**kaadi-yaro** *m.dh* (*daaw.*) Sameynta kaadida oo si aan caadi ahayn u yaraata.

**kaadiyid** *m.f.dh eeg* kaadi³. *ld* **kaadin.**

**kaadsad** *m.l ld* **kaadsasho.**

**kaadsanla'** *f.mg4* (**-'aa, -'ayd**) Sugid la'aan, ku degdegid (wax).

**kaadsanla'aan** *m.f.dh eeg* kaadsanla'. *ld* **kaadsanla'aansho.**

**kaadsanla'aansho** *m.l/dh ld* **kaadsanla'aan.**

**kaadsasho** *m.f.dh eeg* kaadso. *ld* **kaadsad, kaadsi.**

**kaadshid** *m.f.dh eeg* kaadish.

**kaadshii** *f.g2* (**-iiyay, -iisay**) Qof kaadi geyn.

**kaadshiin** *m.f.dh eeg* kaadshii.

**kaadsi** *m.l ld* **kaadsasho.**

**kaadsiinyo** *m.l* Ku degdegid la'aan.

**kaadso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) U k.: wax dib u dhigasho.

**kaaf** *m.l* (**-faf,** *m.l*) Xarafka ka'. *ld* **k (ka').**

**kaafi¹** *m.l.kh* K. ah: wax deeq kugu kaafiya.

**kaafi²** *f.mg1* (**-iyay, -iday; -iyi**) Wax ku fillaan.

**kaafir** *m.l* (**-rro/-riin,** *m.dh*/**kufaar,** *m.l*)) (*dii.*) Qof aan muslin ahayn. *ld* **kufri¹.**

**kaafirad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) (*dii.*) Haweenay aan diinta Islaamka rumeysnayn.

**kaafiriin** *m.dh.w eeg* kaafir.

**kaafiyid** *m.f.dh eeg* kaafi².

**kaaftoomid** *m.f.dh eeg* kaaftoon².

**kaaftoon¹** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) (*kiim.*) Awoodda ku darsamidda ee curiye ama xidishe leeyahay, oo le eg tirada atammada haydarojiinta ah ee ku darsama ama barabixiya hal ataam oo curiye ah. Molikuyuullada dabarwadaagga ee fudud kaaftoonkooda si toos ah ayaa loo helaa, tusaale ahaan kaaftoonka kaarboonka ku jira CH waa 4, kan naytarojiinta ku jirta NH3 waa 3. Ayoonnada kaaftoonkooda waxa loo tixgeliyaa in uu u dhigmo laxaadka saldanabka.

**kaaftoon²** *f.mg1* (**-oomay, -oontay; -oomi**) Ka k.: wax ka maarmid.

**kaafuur** *m.l* 1. Geed shiinaha koonfureed ka baxa oo caleemihiisu weligood cagaaran-yihiin, lehna ubax midab cad oo udgoon. 2. Dheecaan geedka kaafuurka laga soo saaro.

**Kaaga¹** *mu.lh.l* (**kuwaaga,** *w*) Magacuyaal lahaansho oo lab ah oo tilmaamaya wax adigu (qofka labaad ee kelida ah ee lahadlaha ah) aad leedahay. Tus. "kaaga ayaa ka fiican".

**kaaga²** **(-kaaga)** *dk.lh.l* Dibkabe lahaansho oo lab ah oo tilmaamaya wax adigu (qofka labaad ee kelida ah ee lahadlaha ah) aad leedahay. Tus. "Qalinkaaga baa cusub". *ld* **kaa³.**

**kaah¹** *m.l* Iftiin yar oo wixii sababay sida dab, qorrax iwm ayan muuqan.

**kaah²** *f.mg1* **(-hay, -hday)** If muuqasho.

**kaaha-altaratyolet** *m.l* **(-tyo,** *m.dh***)** (*fiis.*) Kaahinta birlabdanabeed ee hirbaacoodu u dhexeeya kan midabka cinab sare iyo fallaadhaha-x (x=egs), taas oo ah inta u dhexeysa 400 naanomitiri (nm) iyo 4 naanoomitiri (nm).

**kaahfalid** *m.dh* (*fiis.*) Burburka dabiiciga ah ee ku dhaca bu'da atamyada qaarkood, ayna weheliso bixinta saxarrada alfa, bu'da heliyam, saxarrada beta elektaroonno, ama fallaaraha gaama.

**kaahi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Kaah wax ka keenid.

**kaahid** *m.f.dh eeg* kaah².

**kaahin¹** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Qof waxa soo socda ka warrama.

**kaahin²** *m.f.dh eeg* kaahi.

**kaahin-birlabdanabeed** *m.dh* (*fiis.*) Hirar tamareedka ka dhasha saxaro danabaysan iyo badada danab iyo badada birlabta ee la xiriira. Hirarka kaah birlabdanabeedku uma baahdaan dululaati ay ku dhex baahaan.

**kaahin-dulmadow** *m.dh* (*fiis.*) Kaahinta kuleed ee ay dulmadow bixiso heer kasta ee heerkul, lehna filiqsanaan tamareed oo leh muuqaalka jeegaanta.

**kaah-qorraxeed** *m.l* (*fiis.*) Tamar kaahda dhulka iyo meereyaasha kale ay ka helaan qorraxda. Kaaha gorraxdu si la taaban karo ayuu ugu kala duwanyahay dhulka dushiisa. Xaddiga kaah gorraxeedku wuxuu isla beddelaa kolba xagasha ay fallaaraha ilaysku uga soo dhacayaan dhulka maalinta dhexdeeda.

**kaakac** *m.l* Tiro aan xad lahayn.

**kaaki** *m.l* 1. Midab u dhow casuuraa. 2. Dhar adag oo badanaa askartu xirato.

**kaal¹** *m.l* **(-lal,** *m.l***)** Warmaha waaweyn nooc ka mid ah.

**kaal²** *m.dh* **(-lo,** *m.l***)** 1. Fandhaal weyn oo bir ama qori ka samaysan. 2. Dhulmadda labadeeda qalbac midkood. 3. Xoolo la siiyo qof guursaday.

**kaal³** *f.g1* **(-aalay, -aashay)** Nin guursadey xoolo siin. *ld* **kaali.**

**kaalandar** *m.l* **(-ooyin,** *m.l***)** (*c.fal.*) Nidaam loo qaybiyo waqtiga aminno go'an oo halbeegyada dabiiciga ahi yihiin maalinta (ku wareegga dhulka ee dhidib-dhexaadkiisa) iyo sannadka (ku wareegga dayaxa ee dhulka) iyo toddobaadku waa qaybo lagu heshiiyay. Wareegga dhulka ee qorraxdu wuxuu qaataa waqti dhan 365 maalmood, shan saacadood, 48 daqii-qadood iyo 46 ilbiriqsi. Samaynta kaa-landarka waxaa lagala kulmaa dhibaa-tooyin, haddii wareegga dayaxa ee dhulka hareerihiisa oo qaato halbeeg dabiici ah, waayo, wareeg noq-noqoshada dayaxa ee 12 jeer ahi wuxuu u dhigmaa 364 maalmood, ka qorraxda laga isaabiyaana waa 365 maalmood.

**kaalay** *f.a* **(kaalaya,** *w***)** Agtayda imow.

**kaalbaa** *m.l* Caano fadhi ah, oo si ay u adkaadaan biyihii laga miiray oo ay lagama maarmaantahay in lagu cuno fandhaal.

**kaali** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **kaal³.**

**kaalid** *m.f.dh eeg* kaal³. *ld* **kaalin² (2).**

**kaalin¹** *m.l* **(-immo,** *m.dh***)** 1. Ceelka meesha biyaha lagala soo baxo, darkana ku aaddan. 2. Meelaha shidaalka laga qaato.

**kaalin²** *m.dh* 1. Hawl guud inta qof kaga aaddan. 2. *ld* **kaalid.**

**kaaliyam** *m.l* (*kiim.*) Summad : K. Bir firfircoon oo jilicsan. Waa midda saddexaad ee biraha alkaliga (ururka I ee tusaha kalgalka); bar-dhalaashan: 63.7° C; bar-karid: 756° C; cufnaan beegan: 0.86; tiro borotoon: 19; cuf-atameed: 39.09.

**kaaliye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** Qof caawiya qof hawl haya; gargaare.

**kaalmayn** *m.f.dh eeg* kaalmee.

**kaalmaysasho** *m.f.dh eeg* kaalmayso. *ld* **kaalmaysi.**

**kaalmaysi** *m.l ld* **kaalmaysasho.**

**kaalmayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Wax kaalmo ka dhigasho.

**kaalmee** *f.g2* **(-meeyay, -maysay)** Cid caawinid.

**kaalmo** *m.l/dh* Gargaar ama caawimaad cid loo fidiyo.

**kaalo** *m.dh* Nin guursaday xoolaha la siiyo.

**kaalori** *m.l* **(-iyaal,** *m.l/dh***)** (*fiis.*) K. halbeeg. Xaddiga kulka ee loogu baahdo in uu heerkulka 1 garaam oo biyo ah kor u qaado 1° C (1° K). Halbeegga kaalori beryahan looma adeegsado xisaabinta fisikaad, waxana la qaataa Juul. 1 kaalori = 4.1868 juul.

**kaalsiyam** *m.dh* (*kiim.*) Bir firfircoon oo jilicsan, heerkul hoosana ku dhalaasha. Waa curiyaha saddexaad ee ururka II ee tusaha kalgalka curiyayaasha. Waxay ku badantahay jeesada ama dhagaxa didibka iyada oo ah CaCO3, jibsimka iyada oo ah CaSO4 2H2

O, jibsim ooman iyada oo ah CaSO4, faloorasbaar iyada oo ah CaF2 iyo abatayt iyada oo ah CaF2 Ca3 (PO4). Marka kaalsiyam lagu gubo meel hawo leh, waxa samaysma kaalsiyam ogsaydh (CaO) oo ah adke yooneed oo cad, waxase ka habboon in ogsaydhka laga diyaariyo kaarbooneytyada kaalsiyam kaas oo u kala baxa ilaa 800° C. Ogsaydhka iyo birta nafteeduba waxay sameeyaan haydarog-saydh (Ca(OH)2) marka ay la falgalaan biyaha.ù

**kaalsiyam haydarogsaydh** *m.l eeg* kaal-siyam.

**kaalsiyam kaarboneyt** *m.l eeg* kaalsiyam.

**kaalsiyam salfeyt** *m.l eeg* kaalsiyam.

**kaambe** *m.l* **(-bayaal,** *m.l/dh***)** Nafley bad ku nool ah oo leh jir qolof adag ku dahaarantahay iyo toban lugood, lana cuno.

**kaambi** *f.mg1* **(-iyay, -iday; -iyi)** Horay iyo gadaal si welwelsan ugu socosho.

**kaambiyid** *m.f.dh eeg* kaambi.

**kaamil¹** *m.l.kh* K. ah: wax dhan.

**kaamil²** *f.g1* **(-ilay, -ishay)** Wax kala dhiman dhameystirid. *ld* **kammil.**

**kaamilan¹** *f.mg1* **(-lmay, -lantay; -lmi)** Wax la kaamilay noqosho. *ld* **kammilan¹.**

**kaamilan²** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax la kaamilay ahaansho. *ld* **kammilan².**

**kaamilid** *m.f.dh eeg* kaamil². *ld* **kammilid.**

**kaamilmid** *m.f.dh eeg* kaamilan¹. *ld* **kam-milmid.**

**kaamilnaan** *m.f.dh eeg* kaamilan². *ld* **kaamilnaansho, kammilnaan, kammil-naansho.**

**kaamilnaansho** *m.l/dh ld* **kaamilnaan.**

**kaan** *m.l* 1. *(u)* Daloola ku yaal doonida miilkeeda dambe iyo madaxa shukaanta. 2. Kala k.: wax kala duwan.

**kaanad** *m.dh* Qori dheer oo masaxiisa ballaaran oo daloola shukaanta afkeeda kore oo fiiqan la gesho, madaxiisa kalena shukaanhayuhu gacanta ku hayo oo doonida ku duduwo.

**kaankaansasho** *m.f.dh eeg* kaankaanso. *ld* **kaankaansi.**

**kaankaansi** *m.l ld* **kaankaansasho.**

**kaankaanso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** U k.: wax fadhiya dhaqdhaqaaq yar sameyn.

**kaar¹** *m.l* 1. Xannuun sida holaca u kulul oo nabar ama meelbugtaa yeelato. 2. Waraaq yar oo afar gees ah oo wax lagu qorto. 3. *ld* **kaarid.**

**kaar²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Xanuun laxow badan dareemid.

**kaarad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Kiish timirta lagu guro, wareegsan oo qaada 20-25 kiilo.

**kaarbogsilik-asiidh** *m.l* (*kiim.*) Nooc ka tirsan iskudhisyada orgaanigga ee naanaystooda guudtahay COOH. Kaarbog-silik asiidho badan ayaa si dabiici ah ugu jira dhirta, duxda iyo saliiddana waxay ugu jiraan miistar ahaan. Sidaa awgeed kaarbogsilik asiidhada noocan ah waxa loo yaqaan asiidho duxeed.

**kaarboohaydrayt** *m.l* **(-tyo,** *m.dh***)** (*kiim.*) Mid ka mid ah koox iskudhisyo orgaanigga ah oo ku salaysan astaanta guud ee cx (H2 O). Karbohaydraytyada ugu sahlani waxa weeye sonkorta (sakaraydhyo) oo ay ka mid yihiin gulukowsta iyo sukurowsta. Boolisa-karaydhyadu waa kaarboohaydraytyo culays molikiyuulladoodu weyn yahay oo kakan. Tusaale ahaan: istaarj, istaarj xayawaan iyo selilows.

**kaarboon** *m.l* (*kiim.*) Curiyaha koowaad ururka IV ee tusaha kalgalka curiyeyaasha. Kaarboonku xubin caan ah ayuu kaga jiraa maatarka nool. Sidaa awgled, iskudhisyo kaarboon ah; sida kaarbooneytyada (jeeso iyo irdib) iyo shidaalada foosil (dhuxul-dhagax, saliid iyo neef) iyo shidaallada ayaa laga dheegaa walxaha ku aroora noole.

**kaarboon hal-ogsaydh** *m.l* (*kiim.*) Neef sun ah, olosha, midablaawe ah oo samaysanta marka kaarboonka lagu gubo meel ogsijiintu ku yar tahay (gubasho dhiman). Warshad ahaan, waxa lagu diyaariyaa ogsidhaynta kaarboon ama neefta dabiiciga ah, ama falgalka lagu magacaabo biyo-neefeed. Waa neef ah yareeye laxaad badan laguna isticmaalo cilmi-bireedka.

**kaarboon laba-ogsaydh** *m.l* (*kiim.*) Neef aan ololin, midablaawe ah; urna aan lahayn oo samaysanta marka kaarboonka lagu gubo meel ogsijiintu ku badantahay. Neef-qaadashaduna way soo saartaa neeftaasi. Kaarboon laba-ogsaydhka ku jira atmosfeerku waa 0.03 % mug ahaan, dhirtuna waxay u rogtaa kaarboo-haydareytyo marka footoosintasisku dhacayo.

**kaarbuuno** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Aalad batari ku shaqaysa oo gacanta lagu qabsado waxna lagu iftiimiyo; toosh. *ld* **karbuuno.**

**kaarid** *m.f.dh eeg* kaar². *ld* **kaar¹ (3).**

**kaarotiin** *m.l* (*baay.*) Xubin ka mid ah dirta midabsidayaasha kaarotinoydh. Tusaale ahaan waxa ka mid ah beta-kaarotiin oo midab u yeesha xididka daba casaha iyo laykobiin oo bislaysa tamaandhada. Alfa iyo

beta kaarotiin waxa laga helaa faytamiin A, marka xayawaanku dheef-shiido.

**kaarran** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof cartamay ahaansho.

**kaarranaan** *m.f.dh eeg* kaarran. *ld* **kaarranaansho.**

**kaarranaansho** *m.l/dh ld* **kaaranaan.**

**kaartabollaato** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Warqad daliigyo leh oo araajida lagu qorto.

**kaarto** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) (*juqr.*) Khariidad nooc ay doontaba ha ahaatee; amase khariidad loogu talaggalay inay caawiso badmareennada.

**kaartoogaraafiyada** *m.dh* (*juqr.*) Farshaxan-ka ama sayniska samaynta khariidadaha iyo kaartooyinka.

**kaas¹** *mu.ti.l* **(kuwaas,** *w*) Magacuyaal tilmaame oo lab, oo wax ama cid hadlaha ka fog lagu tilmaansado. Tus. "Kaas ayaa fiican". *ld* **kaa¹**

**kaas² (-kaas)** *dk.ti.l* Dibkabe tilmaame oo magac lab dib looga qodbo, oo wax ama cid hadlaha ka fog lagu tilmaansado. Tus. "Dukaankaas Cali baa leh". *ld* **kaa⁴.**

**kaashad** *m.f.l eeg* kaasho. *ld* **kaashi.**

**kaashi** *m.l ld* **kaashasho.**

**kaasho** *f.g3* **(-shaday, -shatay)** Hawl wax u adeegsasho.

**kaatun** *m.l* **(-uummo,** *m.dh*) *ld* **kaatuun.**

**kaatuun** *m.l* **(-uummo,** *m.dh*) Shay ka samaysan badanaa macdan qaali ah oo qurux darteed faraha gacmaha loo gashado; marwad, faraati, fargashi. *ld* **kaatun.**

**kaawi¹** *m.l* 1. *ld* **kaawiyad.** 2. Qoray lagu calaamadeeyo meelaha shabaagta la dhigo.

**kaawi²** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Shay adag mid ka jilicsan ku garaacid.

**kaawin** *m.f.dh eeg* kaawi².

**kaawiyad** *m.dh* **(-do, m.)** 1. Aalad dhuxul ama koronto kululeyso oo dharka la marmariyo, si jactadka looga bi'iyo. 2. *ld* **kaawi¹.**

**kaawiyadayn** *m.f.dh eeg* kaawiyadee.

**kaawiyadee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** Wax kaawiyad jactad kaga bi'in.

**kaawiyadeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la kaawiyadeeyay ahaansho

**kaawiyadeysnaan** *m.f.dh eeg* kaawi-yadeysan. *ld* **kaawiyadeysnaansho.**

**kaawiyadeysnaansho** *m.l/dh ld* **kaawi-yadeysnaan.**

**kaawo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Meesha laga qodo dhagaxa, guruuraxa, ciidda iwm oo wax lagu dhiso.

**kaay¹** *m.dh* Meel wax lagu qariyo.

**kaay²** *f.g1* **(-kaayay, -kaayday; -kaayi)** Wax qarin. *ld* **kay³.**

**kaayaga¹** *mu.lh.l* **(kuwayaga, w)** magacuyaal lahaansho oo lab ah oo tilmaamaya wax annagu (qofka koowaad ee wadarta ah oo kuwa lala hadlayaa aynan ku jirin) aanu leenahay. Tus. "Baabuurkiinna, kaayaga ayaa ka weyn". *ld* **Kayaga¹,**

**kaayaga² (-kaayaga)** *dk.lh.l* Dibkabe lahaansho oo tilmaamaya wax annagu (qofka koowaad ee wadarta ah oo kuwa lala hadlayaa aynan ku jirin) aanu leenahay. Tus. "Dalkaayaga ayaa ka ballaaran dalkiinna". *ld* **kayaga2, kaayo², kayo².**

**kaaye** *m.l* Meerto; kal; miile.

**kaayeysasho** *m.f.dh eeg* kaayeyso. *ld* **kaayeysi.**

**kaayeysi** *m.l ld* **kaayeysasho.**

**kaayeyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Wax ku kaltamid.

**kaayid** *m.f.dh eeg* kaay², kay³.

**kaayo¹** *mu.dhm.ly* Magacuyaal layeele oo tilmaamaya qofka koowaad ee wadarta ah, oo kuwa lala hadlayaa aysan ku jirin. Tus. "Waa isku kaayo mid". *ld* **kayo¹.**

**kaayo² (-kaayo)** *dk.lh.l ld* **kaayaga².**

**kaaysasho** *m.f.dh eeg* kaayso.

**kaayso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax meel ku qarsasho.

**kab¹** *m.l* 1. Qoryaha laf jabtay lagu xiro si ay isu qabsato. 2. In yar oo maro, bir, qoray ah oo wax jabay ama duleeshamay lagu awdo. 3. *ld* **kabid.**

**kab²** *m.dh* **(-bo,** *m.l*) Jaamo harag, caag iwm ah oo inta laysku toltolo, cagaha la gashado. *ld* **kob (4).**

**kab³** *f.g1* **(-bay, -btay)** Wax kala jabay ama kala go'ay kab ku xirid.

**kabaab** *m.l* Hilib shiidan oo dhir lagu daray oo inta la kuuskuuso la shiilo.

**kabaabyee** *f.g2* **(-eeyay, -eeysay)** Meel jirka ka mid ah dareenka ka qaadid.

**kabaabyeyn** *m.f.dh eeg* kabaabyee.

**kabaabyeysan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax kabaabyo hayso ahaansho.

**kabaabyeysnaan** *m.f.dh eeg* kabaabyeysan. *ld* **kabaabyeysnaansho.**

**kabaabyeysnaansho** *m.l/dh ld* **kabaabyeys-naan.**

**kabaabyo** *m.dh* 1. Dareen beelidda ku dhacda meel jirka ka mid ah. 2. Daawo la qaato oo jirka ka lumisa dareenka.

**kabaabyoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Kabaa-byo dareemid.

**kabaabyood** *m.f.dh eeg* kabaabyoo.

**kabaal** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) 1. Summad geela lagu dhigto oo ah udub kor u jeeda oo meela kala duwan lagu dhigo; udub. 2. Kal xoog leh oo awrta marka la dhaaminayo la isticmaalo.
**kabaay** *m.dh* Xirmo hal ah oo hal mar qof qaado.
**kabacad** *m.dh.u* Dhallinyaro rag iyo dumarba leh oo tumasho u banbaxday.
**kabacaddayn** *m.f.dh eeg* kabacaddee.
**kabacaddee** *f.mg2* (**-deeyay, -daysay**) Tumasho u go'doomid.
**kabadhige** *m.l* (**-gayaal,** *m.l/dh*) Qori jilicsan oo kabaha marka la tolayo hoos looga dhigo.
**kabajaa** *m.l* Xasharaadka duula nooc ka mid ah oo ayaxa isku bahyihiin. *ld* **kabajaan, kobojaa.**
**kabajaan** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) *ld* **kabajaa.**
**kabalafuq** *m.l* Roob aan badnayn oo rayskiisu ku egyahay inta kabta soo raacda; kablakac.
**kaballeef** *m.l* (**-fyo,** *m.dh*) Qof liidnimo darteed wax kasta oo dadnimada ku xun u hoggansama; kabaqaad.
**kaban**[1] *m.l* (**-nno,** *m.dh*) (*muus.*) Alaabaha muusikada nooc ka mid ah. *ld* **kaman.**
**kaban**[2] *f.mg1* (**-bmay, -bantay; -bmi**) Wax la kabey noqosho.
**kaban**[3] *f.mg4* (**-bnaa, -bnayd**) Wax la kabay ahaansho.
**kabaqoys** *m.l* Geed nagaar dhulka ku fida, leh caleemo yaryar oo biyo ka buuxaan oo markii lagu istaago kabaha qooya.
**kabar**[1] *m.l* (**-rro,** *m.dh*) 1. Janfar, jeefaar; dhalfo. 2. Qalab qori ama bir ka sameysan lehna albaab iyo khaanado, dharka iwm lagu rito; armaajo.
**kabar**[2] *m.dh* Daloolada xanjada ka sameysan ee shinnidu malabka ku keydsato.
**kabaraad**[1] *m.l* Qab weyni dadka ku dhalata marka uu helo maal, wiilal, magac iwm.
**kabaraad**[2] *f.mg1* (**-day, -dday**) Qab weyn muujin, qof yeeshay wiilal, maal, magac iwm.
**kabaraadid** *m.f.dh eeg* kabaraad[2]. *ld* **kabaaradis.**
**kabaraadis** *m.dh ld* **kabaraadid.**
**kabardillaacsasho** *m.f.dh eeg* kabar-dillaacso. *ld* **kabardillaacsi.**
**kabardillaacsi** *m.dh ld* **kabardillaacsasho.**
**kabardillaacso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Duleelka beejada weynaan.
**kabare** *m.l ld* **kabaro.**
**kabaro** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) 1. Ganasade awr wax ku safrista; oo cidaha miyiga la guura. 2. Hanti yar oo la siiyo qof ganacsi loo abbaansado.
**kabarray** *m.dh* Nooc shinbiraha ka mid ah oo aan duulimaad badneyn, abuurka beertana la baxda. Midab bey ah leh oo hilibkeeda la cuno. *ld* **barakadley.**
**kabash-kabash** *m.dh* Si dhakhso ah oo kala daadsanaani ku jirto oo loo socdo. *ld* **kabax-kabax.**
**kabash-kabashlayn** *m.f.dh eeg* khabash-kabashlee. *ld* **kabax-kabaxlayn.**
**kabash-kabashlee** *f.mg2* (**-leeyay, -leysay**) Si dhakhso ah oo kala daadsanaani ku jirto u socosho. *ld* **kabax-kabaxlee.**
**kabasho** *m.f.dh eeg* kabo.
**kabasiib**[1] *m.l* (**-byo,** *m.dh*) 1. *(-byo, m.dh)* Tuug aan waxba reebin. 2. *(-byo, m.dh)* Kaballeef. 3. *ld* **kabasiibid.**
**kabasiib**[2] *f.g1* (**-bay, -btay**) Cid xadid iyadoon waxba lagu reebin; mooradduug.
**kabasiibid** *m.f.dh eeg* kabasiib[2]. *ld* **kabasiib**[1] **(3).**
**kabatol** *m.l ld* **kabatole.**
**kabatole** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) 1. Qofka kabaha tola. 2. *ld* **kabatol.** Qalabka kabaha lagu tolo mid ka mid ah, oo mudaa weyn u eg.
**kabawaar**[1] *m.l ld* **kabawaarid.**
**kabawaar**[2] *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Roob da'ayey joogsasho. *ld* **kawaweer**[2]**.**
**kabawaari** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Roob da'aya joojin (Ilaah).
**kabawaarid** *m.f.dh eeg* kabawaar[2]. *ld* **kabawaar**[1]**, kabawaaris, kawaweer**[1]**, kawaweerid.**
**kabawaarin** *m.f.dh eeg* kabawaari.
**kabawaaris** *m.dh ld* **kabawaarid.**
**kabawaaro** *m.dh* Joogsashada roob da'ayaa qayoodo. *ld* **kabawaarid.**
**kabax** *m.l* Meel ciidda laga qaado si ceel iwm looga dhigo.
**kabax-kabax** *m.dh ld* **kabash-kabash.**
**kabax-kabaxlayn** *m.dh ld* **kabash-kabashlayn.**
**kabax-kabaxlee** *f.mg2* (**-leeyay, -leysay**) *ld* **kabash-kabashlee.**
**kabaxow** *m.l* Neef xoolo ah oo aad u gaboobay.
**kabay** *m.l* (**-yo,** *m.dh*) 1. Kabjad. 2. Qalab nafley jabtay lagu kabo.
**kabayn** *m.f.dh eeg* kabee.
**kabbaqable** *m.l.kh* K. ah: shaah, fuud iwm oo aan kululayn, si fiicanna loo kabban karo; qandac; kuljiir. *ld* **kabbaquble.**
**kabbaqablee** *f.g2* (**-leeyay, -laysay**) Dareere si aayar ah u cabbid. *ld* **kabbaqublee.**
**kabbaqableyn** *m.f.dh eeg* kabbaqablee. *ld* **kabbaqubleyn.**

**kabbaqableysasho** *m.f.dh eeg* kabbaqabley-so. *ld* **kabbaqableysi, kabbaqubleysasho, kabbaqubleysi.**
**kabbaqableysi** *m.l ld* **kabbaqableysasho.**
**kabbaqableyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Caano, fuud, shaah iwm aan kululayn kabbasho. *ld* **kabbaqubleyso.**
**kabbaqublaysi** *m.l ld* **kabbaqableysasho.**
**kabbaquble** *m.l ld* **kabbaqable.**
**kabbaqublee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** *ld* **kabbaqablee.**
**kabbaqubleyn** *m.dh ld* **kabbaqableyn.**
**kabbaqubleysasho** *m.dh ld* **kabbaqableysasho.**
**kabbaqubleyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** *ld* **kabbaqableyso.**
**kabbasho** *m.f.dh eeg* kabbo².
**kabbax¹** *m.l.kh* K. ah: nafley cudur ku dhacay kana bogsootay oo jirkeedu sameystay difaac.
**kabbax²** *m.l* (*daaw.*) Xaaladda aanu xayawaanku u nuglayn caabuqa kaga yimaada noolayaasha cudurrada dhaliya ama waxyeellada ka soo gaadhi karta suntooda; kabbaxu waxa uu ku xidhanyahay marka ay dhiigga ku jiraan lid jidh-galayaal iyo unugyada cad-cadi (limfosayto) kuwaas oo soo saara jawaabis kabbaxeed.
**kabbaysad** *m.l ld* **kabbaysasho.**
**kabbaysasho** *m.f.dh eeg* kabbayso. *ld* **kabbaysad, kabbaysi.**
**kabbaysi** *m.l ld* **kabbaysasho.**
**kabbayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Dareere kabbo-kabbo u cabbid.
**kabbi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Caano iwm cid hal kabbo ka siin. *ld* **kebbi.**
**kabbin** *m.f.dh eeg* kabbi. *ld* **kabbis¹, kebbin, kebbis¹.**
**kabbis¹** *m.l ld* **kabbin.**
**kabbis²** *f.g1* **(-say, -stay)** *ld* **kebbis².**
**kabbisan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** *ld* **kebbisan.**
**kabbisid** *m.dh ld* **kebbisid.**
**kabbisii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Cid caano iwm in uu kabbado u oggolaansho. *ld* **kebbisii.**
**kabbisiin** *m.f.dh eeg* kabbisii. *ld* **kebbisiin.**
**kabbisnaan** *m.dh ld* **kebbisnaan.**
**kabbisnaansho** *m.l/dh ld* **kebbisnaan.**
**kabbo¹** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Caano, biyo iwm in cantuugo ka yar oo kol afka lagu qaado. 2. Qasac yar oo lagu cabbiro, saliid, gaas iwm.
**kabbo²** *f.g3* **(-baday, -batay)** Caano, biyo iwm in cantuugo ka yar kol afka ku qaadid.
**kabboo** *f.g3* **(-ooday, -ootay)** Kabbo sameyn.
**kabbood¹** *m.f.l eeg* kabboo.
**kabbood²** *m.l* **(-dyo,** *m.l*) Lebbis qaab shaati leh qariya qoorta ilaa lawga, qaro uu dhaxanta ku celiyana leh.
**kabboosho** *m.dh* In yar oo caano, biyo iwm ah oo mar afka lagu qaado
**kabco** *m.dh* (*dii.*) Dhismo muqaddas ah oo muslimiintu u jiheystaan markay tuka-nayaan, oo Maka ku yaal. *ld* **kacbo.**
**kabee** *f.g2* **(-beeyay, -baysay)** Cid kab ku garaacid.
**kabeebey** *m.dh* Ciyaar dhaqameed ragga iyo dumarku wada ciyaaraan, leh durbaan, jiib iyo jaan oo laga ciyaaro gobollada koonfureed.
**kabid** *m.f.dh eeg* kab³. *ld* **kab¹ (3), kabniin.**
**kabiir** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Arday horjooge u ah arday Quraan.
**kabixis** *m.l.kh* K. ah: nafley xoog yaraatay qabow awgiis.
**kablakac** *m.l.kh* 1. K. ah: qof aan aad u fekerin. 2. K. ah: rayska kabta raaca.
**kable** *m.l* Caleen dhul-beereedka ka baxda oo inta la kariyo soorta lagu iidaamo.
**kabmid** *m.f.dh eeg* kaban².
**kabnaan** *m.f.dh eeg* kaban³. *ld* **kabnaansho.**
**kabnaansho** *m.l/dh ld* **kabnaan.**
**kabniin** *m.l ld* **kabid.**
**kabo** *f.g/mg3* **(-btay, -batay)** 1. *(f.g)* Wax jabay kabniin ku samaysasho. 2. *(f.mg)* Ka k.: dhibaato cid ku dhacday ka barbixid.
**kabrar¹** *m.l* 1. Roobka badan ee da'a marka guga roobyaraan looga baqayo xilligii dhammaado. 2. Xalxal; barar.
**kabrar²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Nabar caalirid.
**kabrarid** *m.f.dh eeg* kabrar².
**kabrarro** *m.dh* Geed quwaax gaaban, xagarka u eg oo leh asal wanaagsan. *ld* **gabrar.**
**kabriid** *m.l* **(-ddo,** *m.dh*) Qoryo yaryar oo afka baaruud ku leh, oo markii meel lagu xoqo deb bixiya; qaraf; tarraq. *ld* **kebriid, kibriid.**
**kabro** *m.dh* Xeego.
**kabsad** *m.l ld* **kabsasho.**
**kabsar** *m.dh.u* Nagaar caleemo yaryar oo cunnada lagu udgisto. *ld* **kabsaro.**
**kabsaro** *m.dh ld* **kabsar.**
**kabsasho** *m.f.dh eeg* kabso. *ld* **kabsad, kabsi.**
**kabsi** *m.l ld* **kabsasho.**
**kabsid** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) 1. Midiidinka liita oo kabaha dadka u qaada; kabaqaad. 2. Qof aan ra'yigiisa ku meel mari karin oo had iyo jeer cid ku tiirsan.
**kabso** *f.g/mg3* **(-saday, -satay)** 1. *(f.g)* Kabo illasho. 2. *(f.mg)* Ka k.: dhibaato cid ku dhacday ka barbixid.

**kabtan** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Sarkaal saddex xiddigood leh; dhamme.
**kabti¹** *m.l* 1. Orod xoog loo ordo ilaa laga xiiqo; fagax. 2. Fogaan qof ku xiiqo.
**kabti²** *f.mg1* (**-iyay, -iday; -iyi**) Ilaa laga xiiqo xoog u ordid.
**kabtin** *m.l* Masaafo aad u dheer.
**kabtiyid** *m.f.dh eeg* kabti².
**kabud** *m.l* Cudur oogada u yeela nabarro badan oo buurbuuran oo baruur adag ah.
**kabuubyo** *m.dh* Dareemaha xubnaha jirka midkood oo is dhimma waxyeello darteed lana dareemo jiriiricyo.
**kabuubyoo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) Kabuubyoo dareemid.
**kabuubyood** *m.f.l eeg* kabuubyoo.
**kac** *f.mg1* (**-cay, -cday; -kici**) 1. Istaagid, joogsasho, sarakicid. 2. Maalbeelid, khasaarid. 3. Roob da'ayey qaadid. 4. U k.: tegid, aadid. 5. Ula k.: kas u yeelid; maagid. 6. Ku k.: yeelid, samayn.
**kacaamayn** *m.f.dh eeg* kacaamee. *ld* **kacaamin.**
**kacaamee** *f.g2* (**-meeyay, -maysay**) 1. Cid kacaan ka dhigid. 2. Wax cusbooneysiin. *ld* **kacaami.**
**kacaami** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **kacaamee.**
**kacaamid** *m.f.dh eeg* kacaan². *ld* **kacaan¹** **(4).**
**kacaamin** *m.dh ld* **kacaamayn.**
**kacaan¹** *m.l* 1. Isbeddel hawada gala oo keena kuleyl iyo daruuro badan oo muujinaya saadaal roob. 2. Isbeddel siyaaso, dhaqaale iyo bulsho oo qaran gudihiisa ku dhaca; tawrad. 3. Hiyikaca ku dhaca qof safar raba inuu galo. 4. *ld* **kacaamid.**
**kacaan²** *f.mg1* (**-aamay, -aantay; -aami**) 1. Hiyi kicid. 2. Hawo isbeddelid.
**kacaanad** *m.dh.kh* K. ah: haweenay kacaan ah.
**kacaandiid** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) Qof aan mabaadi' kacaan u hoggaansanayn.
**kacaannimo** *m.dh* Kacaan ahaansho.
**kacbo** *m.dh ld* **kabco.**
**kacdimi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Faras kacdin cayrin. 2. Faras kacdin gelin. *ld* **kactimi.**
**kacdimid** *m.f.dh eeg* kacdin². *ld* **kacdin¹, kactin¹.**
**kacdimin** *m.f.dh eeg* kacdimi. *ld* **kactimin.**
**kacdin¹** *m.l* 1. Orodka fardaha billowga ilaa iyo inta uu ka xiiqaayo. 2. Booddada hore oo farasku orodka billaabaayo. *ld* **kacdimid.**
**kacdin²** *f.mg1* (**-imay, -intay; -imi**) Faras kacdin ordid. *ld* **kactin².**
**kacdood¹** *m.l* 1. Dib u caaliridda nabar la moodaayay in uu bogsooday dib u caaliro. 2. *ld* **kacdoodid.** *ld* **kacdoon.**
**kacdood²** *f.mg1* (**-day, -dday**) Nabar inuu bogsaday la moodayey caalirid. *ld* **kacdoon².**
**kacdoodid** *m.f.dh eeg* kacdood². *ld* **kac-dood¹, kacdoomid, kacdoon¹.**
**kacdoomid** *m.dh ld* **kacdoodid.**
**kacdoon¹** *m.dh ld* **kacdoodid.**
**kacdoon²** *m.l* (*taar.*) Bannanbax lama filaan u dhaca ay la socoto xasillooni daro laguna diiddanyahay siyaasad dal laguna doonayo isbeddel siyaasadeed.
**kacdoon³** *f.mg1* (**-day, -dday**) *ld* **kacdood².**
**kackac** *m.l* Bur jilicsan oo kuuskuusan oo la shiilay dhedhen macaanna leh.
**kacsad** *m.l ld* **kacsasho.**
**kacsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax aan degganeyn ahaansho.
**kacsanaan** *m.f.dh eeg* kacsan. *ld* **kacsanaansho.**
**kacsanaansho** *m.l/dh ld* **kacsanaan.**
**kacsasho** *m.f.dh eeg* kacso. *ld* **kacsad, kacsi.**
**kacsi** *m.l* Dareenka rabidda galmo. *ld* **kacsasho.**
**kacso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) 1. Kacsi dareemid. 2. Wax fadhiya istaagsasho.
**kactimi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **kacdimi.**
**kactimin** *m.dh ld* **kacdimin.**
**kactin¹** *m.l ld* **kacdimid.**
**kactin²** *f.mg1* (**-imay, -intay; -imi**) *ld* **kacdin².**
**kadaalli¹** *m.l* Jiif, fadhi, joog iyo socod diidid xasillooni la'aan awgeed.
**kadaalli²** *f.mg1* (**-iyay, -iday; -iyi**) Jiif, fadhi, joog iyo socod diidid xasilooni la'aan awgeed.
**kadaalliyid** *m.f.dh eeg* kadaalli².
**kadab** *m.l* Calaf Eebbe kuu qoray; risiq.
**kadabshiir** *m.l* Naasleyda nooc ka mid ah oo dabaggaallaha u eg kase madow, kooxkooxna u socda oo dudumooyinka gala. *ld* **kadafjiir, kadafshiir.**
**kadaf** *m.l* Bahal dhirxagata ka mid ah oo dabaggaallaha u eg.
**kadafjiir** *m.l ld* **kadabshiir.**
**kadafshiir** *m.l ld* **kadabshiir.**
**kadalan** *m.l* Jirriqaa; warriiq.
**kadalloob¹** *m.l* 1. Fadhi aan salka dhulka lagu hayn oo cagaha keliya lagu fadhiyo. 2. *ld* **kadalloobid.**
**kadalloob²** *f.mg1* (**-bay, -btay**) Fadhi aan salka dhulka lagu hayn fadhiyid.
**kadalloobi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Kadalloob u fariisin.
**kadalloobid** *m.f.dh eeg* kadalloob². *ld* **kadalloob¹** **(2).**
**kadalloobin** *m.f.dh eeg* kadalloobi.

**kadalloobsad** *m.l ld* **kadalloobsasho.**
**kadalloobsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Cid kadalloobay ahaansho. 2. Cid degdegsan meel u socota ahaansho.
**kadalloobsanaan** *m.f.dh eeg* kadalloobsan. *ld* **kadalloobsanaansho.**
**kadalloobsanaansho** *m.l/dh ld* **kadalloobsanaan.**
**kadalloobsasho** *m.f.dh eeg* kadalloobso. *ld* **kadalloobsad, kadalloobsi.**
**kadalloobsi** *m.l ld* **kadalloobsasho.**
**kadalloobso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Si kadalloob ah u fadhiisasho.
**kadankood[1]** *m.l* Si kadalloob ah oo loo fadhiisto. *ld* **kadankoodid.**
**kadankood[2]** *m.dh* Meel dhulka ka yaraha sarreeysa oo dakhal ka hooseeyo.
**kadankood[3]** *f.mg1* **(-day, -dday)** Kadalloob u fariisasho.
**kadankoodid** *m.f.dh eeg* kadankood[3]. *ld* **kadankood[1].**
**kadankoodsad** *m.l ld* **kadankoodsasho.**
**kadankoodsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax meel kadankooday ahaansho.
**kadankoodsanaan** *m.f.dh eeg* kadan-koodsan. *ld* **kadankoodsanaansho.**
**kadankoodsanaansho** *m.l/dh ld* **kadankoodsanaan.**
**kadankoodsasho** *m.f.dh eeg* kadankoodso. *ld* **kadankoodsad, kadankoodsi.**
**kadankoodsi** *m.l ld* **kadankoodsasho.**
**kadankoodso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Kadankood u fariisasho.
**kadbasho** *m.f.dh eeg* kadbo.
**kadbo** *f.g3* **(-baday, -batay)** Calaf Ilaah siiyay cunid (qof).
**kaddaan** *m.dh* Takar.
**kaddib[1]** *fk.* Dib, dabadeed.
**kaddib[2]** *m.l.kh* K. ah: xabbad qarxi weyday.
**kaddib[3]** *f.mg1* **(-bay, -btay)** Rasaas iwm dhici waayid. *ld* **katib.**
**kaddibaad** *m.dh* Qarxi waayidda xabbad qori laga riday ay qarxi weydo
**kaddibid** *m.f.dh eeg* kaddib[3].
**kaddibiye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** Buntuq aan xabbadaha qarxin cillad awgeed.
**kaddiifad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Gogol dun adag, cudbi iwm ka samaysan, qurux leh oo lagu goglado guryaha gudahooda. *ld* **gaddiifad, kaddiifo, katiifad, qaddiifad.**
**kaddiifo** *m.dh ld* **kaddiifad.**
**kadeed[1]** *m.l* Dhibaato; jirrab.
**kadeed[2]** *f.g1* **(-day,-dday)** Wax aad u dhibid.
**kadeedan[1]** *f.mg1* **(-dmay, -dantay; -dmi)** Wax la kadeeday noqosho.
**kadeedan[2]** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Wax la kadeeday ahaansho.
**kadeedid** *m.f.dh eeg* kadeed[2].
**kadeedmid** *m.f.dh eeg* kadeedan[1].
**kadeednaan** *m.f.dh eeg* kadeedan[2]. *ld* **kadeednaansho.**
**kadeednaansho** *m.l/dh ld* **kadeednaan.**
**kadhoorad** *m.dh ld* **kalloorad.**
**kadi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Si kedo ah u dhicid. *ld* **kedi[2].**
**kadiido** *m.dh ld* **kadiidyo.**
**kadiidoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** *ld* **kadiidyoo.**
**kadiidood** *m.l ld* **kadiidyood.**
**kadiidyo** *m.dh* Qandho lala jareeyo. *ld* **kadiido.**
**kadiidyoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Kadiidyo dareemid. *ld* **kadiidoo.**
**kadiidyood** *m.f.l eeg* kadiidyoo. *ld* **kadiidoo.**
**kadin[1]** *m.l* **(-immo,** *m.dh***)** 1. Xero ama guri meesha furan ee laga galo; irrid, illin, albaab. 2. Boqol neef oo geel ah. 3. Geel gaar u foofi kara oo cid anfici kara.
**kadin[2]** *m.f.dh eeg* kadi. *ld* **kedin, kedis.**
**kadiso** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Wax aan lagu talaggelin oo si lama filaan ah u dhaca. *ld* **kediso.**
**kadlayn** *m.f.dh eeg* kadlee. *ld* **kadlays.**
**kadlays** *m.l ld* **kadlayn.**
**kadlaysii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Si kadle ah u orodsiin (faras, dameer iwm).
**kadlaysiin** *m.f.dh eeg* kadlaysii.
**kadle** *m.l* Orod aayar ah oo afar addin lagu ordo.
**kadlee** *f.mg2* **(-leeyay, -laysay)** Si kadle ah u ordid.
**kaduud[1]** *m.l* 1. Laalaabka saanta wejiga. 2. *ld* **kaduudid.**
**kaduud[2]** *f.g1* **(-day, -dday)** Saanta wejiga laalaabid. *ld* **kuduud.**
**kaduudan[1]** *f.mg1* **(-dmay, -dantay)** Wax la kaduuday noqosho.
**kaduudan[2]** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Wax la kaduuday ahaansho. *ld* **kuduudan.**
**kaduudi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Saanta wejiga laalaab u yeelid. *ld* **kuduudi.**
**kaduudid** *m.f.dh eeg* kaduud[2]. *ld* **kaduud[1] (2), kuduud[1], kuduudid.**
**kaduudin** *m.f.dh eeg* kaduudi. *ld* **kuduudin.**
**kaduudmid** *m.f.dh eeg* kaduudan[1].
**kaduudnaan** *m.f.dh eeg* kaduudan[2]. *ld* **kaduudnaansho, kuduudnaan, kuduudnaansho.**
**kaduudnaansho** *m.l/dh ld* **kaduudnaan.**

**ka-faa'iideyste** *m.l* (**-tayaal,** *m.l/dh*) (*daaw.*) Jeermiyo ka-faa'iideysta xaalad bukaan oo difaaca jirku dhimmanyahay. Difaac la'aanta oo ay keeni karto: infekshin cudurro kale ama dawo jeermiyada ka-faa'iideystayaasha sida badan jirro uma keeni karaan qof caafimaad qaba.

**kafaalad** *m.dh* Dammaanad.

**kafaalaqaad[1]** *m.l* Ballan.

**kafaalaqaad[2]** *f.g1* (**-day, -dday**) 1. Cid masuuliyadda nolosheeda qaadid. 2. Ka k.: cid dammiinasho.

**kafaalaqaadid** *m.f.dh eeg* kafaalaqaad[2].

**kafaalasho** *m.f.dh eeg* kafaalo[2].

**kafaalo[1]** *m.l* 1. Daryeel. 2. Cid masuuliyaddeeda oo la qaado.

**kafaalo[2]** *f.g3* (**-aashay, -aalatay**) 1. Wax daryeelid. 2. Wax mas'uuliyaddooda qaadid.

**kafaaraggud** *m.l* 1. *(dii.)* Bixinta la bixiyo kafaaro la galay. 2. *(dii.)* Wax kafaaro laga dhigi karo ama geli kara ama guda.

**kafaaraggudasho** *m.f.dh eeg* kafaaraggudo.

**kafaaraggudo** *f.mg3* (**-utay, -udatay**) Kafaaro iska bixin.

**kafaaro** *m.dh* (*dii.*) Wax Ilaah dartii loo sameeyo ama loo baxsho sida soon, sadaqo iwm oo gef ama dembi la falay daboola.

**kafad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) 1. Saxanka miisaanka. 2. Qoriga doonta lagu wado afka hore ee ballaaran. 3. Dembiisha weyn ee fooxa. *ld* **kefed.**

**kafaf** *f.mg1* (**-faf, -ftay**) Wax qoyan in yar engegid.

**kafafi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax in yar qallajin.

**kafafid** *m.f.dh eeg* kafaf.

**kafafin** *m.f.dh eeg* kafafi. *ld* **kafafis.**

**kafafis** *m.l ld* **kafafin.**

**kafan[1]** *m.dh* (**-fno,** *m.l*) Marada cad oo meydka la aasayo lagu duubo. *ld* **karfan[1].**

**kafan[2]** *f.g1* (**-fnay, -fantay; -fni**) Maro cad ku duubid (meyd). *ld* **karfan[2].**

**kafee** *f.g2* (**-feeyay, -feysay**) Wax deeqid, ama ka fillaansho.

**kafeyn** *m.f.dh eeg* kafee.

**kafnid** *m.f.dh eeg* kafan[2]. *ld* **karfanid.**

**kaftamid** *m.f.dh eeg* kaftan[2]. *ld* **kaftan[1] (2).**

**kaftan[1]** *m.l* 1. Hadal aan xumi lahayn oo qosol leh oo laba qof ama ka badani isdhaafsadaan. 2. *ld* **kaftamid.**

**kaftan[2]** *f.mg1* (**-amay, -antay; -ami**) Hadal aan xumi lahayn oo maad leh isdhaafsasho (laba qof ama ka badan).

**kaftandhable** *m.l* Hadal dhab ah oo si kaftan ah loo gudbiyo.

**kaftanlow** *m.l.kh* Qof kaftan badan.

**kafuufo** *m.dh* 1. Dhibaato ka dhalata cunto la iska badiyey. 2. Gaajo; faqri.

**ka-goys** *m.l* Ka-g. ah: weyl, nirig iwm oo naaska hooyadood ka go'ay.

**kahad** *m.l ld* **kahasho.**

**kahasho** *m.f.dh eeg* kaho. *ld* **kahad, kahsad, kahsasho, kahsi[1].**

**kaho** *f.g3* (**-haday, -hatay**) Wax karaah-sasho. *ld* **kahso.**

**kahortag** *m.l* (*daaw.*) Hab walba oo looga hortago cudurrada, sida: tallaalka gawracatada iyo kixda, ama falooreynta oo looga hortago suuska ilkaha caruurta.

**kahortagga-cudurrada** *m.l* (*daaw.*) Qaybta dawada ee hawsheeda ugu weyn ay tahay ka hortagga cudurrada; waa qayb ballaaran oo shaqaaluhu ku hawlanyahay xalka mas'alado ka dhexeeya tallaalka liddiga ku ah cudurrada la isqaadsiiyo sida gawracatada, kixda iwm. Ilaa helitaanka habab lagu baabi'iyo qaadayaasha (gudbiyayaasha) cudurrada, sida kaneecada gudbisa deriskunoolka duumaada.

**kahsad** *m.l ld* **kahasho.**

**kahsi[1]** *m.l ld* **kahasho.**

**kahsi[2]** *m.l* (*daaw.*) Xaalad uu jidhku ku soo saaro jawaab ah kabbax an caadi ahayn qaar ka mid ah lid jidh dhaliyayaasha oo la yidhaahdo allarjiino, kaas waxa ka mid ah boodhka, faxalka, cuntooyinka qaarkood iyo dawooyinka ama dhogorta.

**kahsitire** *m.l* (**-ayaal,** *ml./m.dh*) (*daaw.*) Dawo joojisa falka "istamiinka" ayadoo dabooleysa meelaha ay qabsato.

**kahso** *f.g3* (**-saday, -satay**) *ld* **kaho.**

**kajamid** *m.f.dh eeg* kajan[2].

**kajan[1]** *m.l* Hadal beeni ku jirto oo kaftan iyo ciyaar u eg.

**kajan[2]** *f.mg1* (**-amay, -antay; -ami**) Ku k.: cid ku jeesjeesid.

**kakabi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Wax dirqi meel ciriiriyoon ku gelin. 2. Ku k.: xoolo iwm cayrin.

**kakabin** *m.f.dh eeg* kakabi. *ld* **kakabo.**

**kakabo** *m.dh* 1. Cayrinta lagu cayriyo wax meel ciriiryoon. 2. Cayrinta wax meel lagu cayriyo. *ld* **kakabin.**

**kakan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax adag ahaansho.

**kakanaan** *m.f.dh eeg* kakan. *ld* **kaka-naansho.**

**kakanaansho** *m.l/dh ld* **kakanaan.**

**kakanaanta beerka** *m.dh* (*daaw.*) Xaalad beerku buko oo ay ka dhex sameysmaan karrimo sooh mayraxeed ah kuwaasoo ay ku dhex yaallaan jasiirado ka sameeysan unugyo soo badanaya oo beddalaya kuwi dhintay.

Beerku wuxu yeeshaa midab hurdi madow ah iyo kuus-kuus.

**kakoon** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Sacab aan buuxin.

**kal¹** *m.l* (**-lal,** *m.l*) 1. Wąa; goor; sano. 2. Miile.

**kal²** *m.dh* (**-lo,** *m.l*) 1. Hiyi; laab; qalbi. 2. Lafaha dhudhammada midkood. 3. Tibta mooyaha wehelisa ee badarka lagu tumo ama awrta lagu raro. 4. Meel ballaaran oo biyuhu galaan.

**kal³** *m.dh* (*jool.*) Qayb ka mid ah taxanaha waqti jiyoolojiyeedka, oo ah in ka mid ah waaga, kal naftigiisa waxaa loo sii qayb-qaybiyaa saman-saman.

**kala** *qr.fk* 1. Qurub tilmaamaya wax ka durkid ama ka soocmid. Tus. "Way kala tegeen. Kalluunka yaa kala yaqaan?". 2. Qurub tilmaamaya ka gooni ahaansho. Tus. "Way kala fiicanyihiin".

**kalaamidiya** *m.dh* (*daaw.*) Jeermi u dhexeeya fiiruska iyo baktiiriyada oo jirro u keena dadka iyo shimbiraha cudurrada shimbiraha oo ay keento kalaamidiyadu waxaa loo gudbin karaa dadka, cudurka indhaha ee tarakooma waxa keena "kalaamidiya trachomatis".

**kalaan** *m.l* Hadal.

**kalaankal** *m.l* Hilib cadad yar yar laga dhigo oo la kariyo.

**kalaawi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Hilib la jarjaray dheecaan dab kaga saarid.

**kalaawin** *m.f.dh eeg* kalaawi.

**kalabbar¹** *m.l* 1. Laba meelood meel dhex dhexaad u ah. 2. Laba qeybood oo isle'eg wax loo qeybiyey qeybtood. 3. Wax muggiisii bar ku jiro.

**kalabbar²** *f.g1* (**-ray, -rtay**) Labo meelood oo isle'eg u qaybin.

**kalabbaran¹** *f.mg1* (**-rmay, -rantay**) Weel wax bar ah noqosho.

**kalabbaran²** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Wax laba meelood loo qaybshay ahaansho.

**kalabbarasho** *m.f.dh eeg* kalabbaro.

**kalabbarid** *m.f.dh eeg* kalabbar².

**kalabbarmid** *m.f.dh eeg* kalabbaran¹.

**kalabbarnaan** *m.f.dh eeg* kalabbaran². *ld* **kalabbarnaansho.**

**kalabbarnaansho** *m.l ld* **kalabbarnaan.**

**kalabbaro** *f.g3* (**-rtay, -ratay**) 1. Wax kala aqoonsasho. 2. Wax laba qaybood ka dhigasho

**kalabbartan** *m.l.kh* Dhibicda goobaabida laba isle'eg u qaybisa.

**kalabbax¹** *m.l* Kala miirmidda laba waxood oo isku jiray ay kalamiirmaan.

**kalabbax²** *m.l* (*kiim.*) Falgalka kiimikaad ee iskudhis u kala jabiya iskudhisyo ka kooban molikuyuullo fudud.

**kalabbax³** *f.g1* (**-xay, -xday**) 1. Laba shay oo isku jiray kala miirmid. 2. Laba shey ama ka badan oo isku jiray kala furmid. 3. Derin, maro iwm kala siibmid. 4. Kala tegid.

**kalabbaxsan** *f.mg1* (**-naa, -nayd**) Wax kalabbaxay ahaansho.

**kalabbaxsanaan** *m.f.dh eeg* kalabbaxsan. *ld* **kalabbaxsanaansho.**

**Kalabbaxsanaansho** *m.l/dh ld* **kalabbax-sanaan.**

**kalabbaxsasho** *m.f.dh eeg* kalabbaxso.

**kalabbaxso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Wax duubnaa kala fidsasho.

**kalabbayr** *m.l* (**-ro,** *m.dh*) Meel laba dhabbe ama xarriiqood isku weydaartaan.

**kalabbixi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Wax isku jirey kala saarid. 2. Badar shiidan budo iyo jariir u kala saarid.

**kalabbixid** *m.f.dh eeg* kalabbax².

**kalabbixin** *m.f.dh eeg* kalabbixi. *ld* **ka-labbixis.**

**kalabbixis** *m.l ld* **kalabbixin.**

**kalabbixiye** *m.l* (**-yayaal,** *m.l/dh*) (*c.nafl.*) Noole ka hela tamarta burburka kiimikeed ee noolayaal dhintay ama qashinka dhirta. Tusaale ahaan: dirxi dhuleed, fangiga iyo bakteeriya fara badan.

**kalabbood¹** *m.l* Khilaaf; ismaandhaaf.

**kalabbood²** *f.mg1* (**-day, -dday**) 1. Figrad, dood iwm isku khilaafid. 2. Bur iyo biyo u kala bixid (caano)

**kalabboodid** *m.f.dh eeg* kalabbood².

**kalabboodsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax kalabbooday ahaansho.

**kalabboodsanaan** *m.f.dh eeg* kalabboodsan. *ld* **kalaboodsanaansho.**

**kalabboodsanaansho** *m.l ld* **kalabood-sanaan.**

**kala-dheereynta-dhalmada** *m.dh* (*daaw.*) Ka hortagidda uur qaadidda lama filaanka ah.

**kala-durug-qaaradeed** *m.l* (*jool.*) Kala sikashada gudubka qaybo ka mid ah qaaradihii hore, kuwaas oo sameeyay dhul-weynaha qaaradaha dunida ee maanta.

**kala-faa'iidaysi** *m.l* (*baay.*) Xidhiidhka ka dhexeeya laba ama in ka badan oo sinjiyo ah, kaas oo labaduba ka faa'iidaysanayaan. Mararka qaarkood labada sinji midna ka kale la'aanti ma noolaan karo, mararka qaarkoodna midba ka kale la'aantii wuu noolaan karaa.

**kalafuji** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax isku dhegganaa labo u kala qaadid.

**kalafujin** *m.f.dh eeg* kalafuji. *ld* **kalafujis.**

**kalafujis** *m.l ld* **kalafujin.**
**kalafuq[1]** *m.l* Is dayn laba shay oo isku dhegganaa is daayaan.
**kalafuq[2]** *f.mg1* **(-qay, -qday)** Wax is-haystay is dayn
**kalafuqid** *m.f.dh eeg* kalafuq[2].
**kalafuqsad** *m.l ld* **kalafuqsasho.**
**kalafuqsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax kala fuqay ahaansho.
**kalafuqsanaan** *m.f.dh eeg* kalafuqsan. *ld* **kalafuqsanaansho.**
**kalafuqsanaansho** *m.l ld* **kalafuqsanaan.**
**kalafuqsasho** *m.f.dh eeg* kalafuqso. *ld* **kalafuqsad, kalafuqsi.**
**kalafuqsi** *m.l ld* **kalafuqsasho.**
**kalafuqso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax is-haystay kala dillaacsasho.
**kala-furan** *m.l* (*kiim.*) Dumid ku dhacda molikuyuul una kala furta laba molikuyuul, laba atam, laba xididshe ama laba ayoon.
**kalagal** *m.l* Meesha ay cadduunka iyo buuraleydu iska galaan.
**kalaggoyn** *m.dh* (*xis.*) Asto (-). Xisaabfalka labaale ee lagu helo faraqa u dhexeeya laba tiro ama xaddi. Kalaggoyntu waa waydaarka isugeynta.
**kalaggoys** *m.l* **(-syo,** *m.dh*) 1. Labo xubnood oo lafo leh meesha ay iska haystaan; laabato. 2. Laba waddo meel ay iska gooyaan.
**kalaggurad** *m.l ld* **kalaggurasho.**
**kalaggurasho** *m.f.dh eeg* kalagguro. *ld* **kalaggurad.**
**kalagguris** *m.dh ld* **kalagurid.**
**kalagguro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** 1. Wax isku jiray ama isu dhowaa kala qaadasho. 2. Shax, jare iwm oo la kala badin waayey kala qaadasho. 3. Laba wax oo foodda is kula jiray dib u kala fogaasho.
**kalagguur[1]** *m.l* 1. Labo reer kala guurid-dooda 2. K. ah: isbeddelka xilliyada, marxaladaha iwm.
**kalagguur[2]** *m.l* 1. *(daaw.)* Cudur caruurta ku dhaca oo madax weyneeya. 2. *(baay.)* Heerka saddexaad ee qaybsanka unugga.
**kalagguur[3]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** 1. Laba reerood ama qof oo wada degganaa midba dhan u guurid. 2. Xilli isbeddelid.
**kalagguurid** *m.f.dh eeg* kalagguur[3]. *ld* **kalagguuris.**
**kala-hanqaaran[1]** *f.mg1* **(-rmay, -rantay; -rmi)** Wax kala lumay oo aan dhammayn noqosho.
**kala-hanqaaran[2]** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax kala lumay oo aan dhammayn ahaansho.
**kala-hanqaarmid** *m.f.dh eeg* kalahan-qaaran[1].
**kala-hanqaarnaan** *m.f.dh eeg* kalahan-qaaran[2]. *ld* **kala-hanqaarnaansho.**
**kala-hanqaarnaansho** *m.l/dh ld* **kalahan-qaarnaan.**
**kala-jaad** *m.l.kh* K. ah: ka kooban noocyo kala geddisan.
**kala-jeexid** *m.dh* Jeexid ama qalid noole, si loo muujiyo anatamiga xubnihiisa had iyo jeerna waxa loo adeegsadaa xirfad ahaan iyo aqoon korodhsi ama baadhis cilmi ah.
**kala-kaan** *m.l* (*kiim.*) Wax la xidhiidha in ka badan hal weji. Iskujir kala kaan ah, tusaale ahaan, wuxuu ka koobanyahay laba ama dhowr weji oo kala muuqda.
**kalaqaad[1]** *m.l* 1. Bushimo, baalasha, indha-ha, iwm oo isku dhegganaa oo la kala fogeeyo. 2. *ld* **kalaqaadid.**
**kalaqaad[2]** *f.g1* **(-day, -dday)** 1. Wax isku jirey kala soocid. 2. Af, indho iwm kala furid.
**kalaqaadid** *m.f.dh eeg* kalaqaad[2]. *ld* **kalaqaad[1] (2).**
**kala-rog** *m.l* **(-gyo,** *m.dh*) (*juqr.*) Xariiq xuduudeed kacsan oo kala soocda durdurrada waaweyn kuwaasoo laag u ah saxan webiyo kalageddisan.
**kalasaar** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Wax isku jirey kala soocid. 2. Hadal, fikrad iwm oo la garan waayey caddeyn. 3. U gar qaybin (cid).
**kalasaarid** *m.f.dh eeg* kalasaar.
**kalasarree** *f.mg2* **(-reeyay, -reysay)** 1. Wax, wax kale korkiisa saaran ahaansho. 2. Qof, qof kale ka derejo sarreeya, ahaansho. 3. Waxaan isku dherer ahayn ahaansho (dhul).
**kalasarreyn[1]** *m.f.dh eeg* kalasarree. *ld* **kalasarreys.**
**kalasarreyn[2]** *m.dh* (*juqr.*) Faraqyada kac-sanaanta meel kasta oo dhulka dushiisa ka mid ah.
**kalasarreys** *m.l ld* **kalasarreyn.**
**kalasooc[1]** *m.l* 1. Wax kala jaad ah oo isku darsan oo intii is lehba gooni loo saaro. 2. *ld* **kalasoocid[1].**
**kalasooc[2]** *f.g1* **(-cay, -cday)** Wax kala jaad ah oo isku darsan intii is lehba gooni u saarid.
**kalasoocan[1]** *f.mg1* **(-cmay, -cantay; -cmi)** Wax isku jaad ahaa oo la kalasaarey noqosho.
**kalasoocan[2]** *f.mg4* **(-cnaa, -cnayd)** Wax la kalasaaray ama la kala gooyay ahaansho.
**kalasoocid[1]** *m.f.dh eeg* kalasooc[2]. *ld* **kalasooc[1] (2).**
**kalasoocid[2]** *m.dh* (*baay.*) Habaynta noolayaasha iyada oo loo kala qaybinayo kooxo taxane ah, laguna salaynayo fisiyoolajigooda, anatamigooda, bayokii-

miko ahaan ama xidhiidho kale oo ka dhexeeya.

**kalasoocmid** *m.f.dh eeg* kalasoocan¹.

**kalasoocnaan** *m.f.dh eeg* kalasoocan². *ld* **kalasoocnaansho.**

**kalasoocnaansho** *m.l/dh ld* **kalasoocnaan.**

**kalatag¹** *m.l* Kala guuridda ay kala guuraan dad wada noolaa khilaaf awgiis. *ld* **kalategid.**

**kalatag²** *f.mg1* **(-gay, -gtay; -tegi)** 1. Wax wada joogay ama meel ku wada dhaqmayey qaarba doc aadid. 2. Nin iyo naag is qabey is furid.

**kalategid** *m.f.dh eeg* kalatag². *ld* **kalatag¹.**

**kalax** *m.l* **(-xyo,** *m.dh*) 1. Weel badanaa qori ka sameysan oo biyaha lagu cabbo. 2. Bocool weyn oo berriga laga helo.

**kalaxayad** *m.l* (*fiis.*) U kalabbaxa dhud ileys ee dhudo midabeysan oo u baaha si ay u sameeyaan muuqaal jeegaan.

**kalaxayasho** *m.f.dh eeg* kalaxayo.

**kalaxayo** *f.mg3* **(-yday, -ytay)** Aryo isku jira oo xeroonaya ayadoo ayan cidi kala soocin, xeryahooda kala aadid.

**kalaxigsad** *m.l ld* **kalaxigsasho.**

**kalaxigsasho** *m.f.dh eeg* kalaxigso. *ld* **kalaxigsad, kalaxigsi.**

**kalaxigsi** *m.l ld* **kalaxigsasho.**

**kalaxigso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Labo qof oo wax isku haysta midkood u hiillin.

**kalbaa** *m.l* Caano lo'aad oo fadhi ah oo inta la adkeeyey biyihii laga miiray.

**kalbad** *m.dh ld* **kelbed.**

**kalbax¹** *m.l* 1. K. ah: qof daacad ah. 2. *ld* **kalbixid.**

**kalbax²** *f.mg1* **(-xay, -xday; -bixi)** 1. Bila dhameysad. 2. Si niyad furan ula hadlid (cid).

**kalbixid** *m.f.dh eeg* kalbax². *ld* **kalbax¹ (2).**

**kaldambeed** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) Inta ugu dambeysa xilliga jiilaalka.

**kaldhaash** *m.l* **(-shyo,** *m.dh*) Barbaro waaweyn, cad cad oo lo'du garbaha iyo wejiga ku yeelato.

**kaldhal** *m.l.kh* K. ah: neef kol keliya dhalay; marcurad.

**kaldheer** *m.dh* **(-ro,** *m.l*) Lafaha dhuuxa leh ee dhaadheer middood.

**kaldho** *m.dh* 1. Caws caleemo dhaadheer, dun adag oo laga sameeyo rarada. 2. Maqaar lo'aad qallalan oo la goglado.

**kal-dibadeedka dhudhunka** *m.l* (*c.nafl.*) Kalka xagga dibedda xiga ee dhudhunka.

**kale** *s.* 1. Dheeraad ah, aan la mid ahayn. 2. Oo k.: sidiis, camal. Tus. "Waa aabbihiis oo kale". *ld* **aleto.**

**kaleto** *s. ld* **kale.**

**kalfadhi** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) Fadhi waqti cayiman la qabto oo looga hadlo arrimo muhiim ah.

**kalgacal** *m.l* Rabitaan iyo qaddarin qoto dheer oo cid loo hayo. *ld* **kalgacayl.**

**kalgacayl** *m.l ld* **kalgacal.**

**kalgal** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) Habka ay curiyayaasha kiimikadeed ay u nidamsan-yihiin.

**kalhoraad** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) Dhammaadka gamashiga, waqti ugu horreeya waraabka xoolaha.

**kalhuuris¹** *m.l* (*daaw.*) Muddada u dhexeysa marka qof jeermi qaado iyo marka lagu arko astaanta ugu horreysa ee cudurka.

**kalhuuris²** *m.dh* **(-syo,** *m.dh*) Xilliga u dhexeeya marka ukunta la dhalo ilaa inta ay ka dillaacayso.

**kali** *m.dh ld* **keli².**

**kaligitaliye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh*) 1. Qof madax ah oo aan talada cid kale wax ka siin. 2. Qof madax adag. *ld* **keligitaliye.**

**kaligitashade** *m.l* **(-dayaal,** *m.l/dh*) Qof arrimihiisa aan cid kale la tashan. *ld* **keligi-tashade.**

**kaligoodtashadayaal** *m.l/dh.w eeg* kaligi-tashade. *ld* **keligoodtashadayaal.**

**kaliil** *m.dh* **(-lo,** *m.l*) Xilliga roobka gu' bilawdo ama roobka dayreed oo hawadu aad u kululaato.

**kali-talis** *m.l* (*siyaa.*) Dawlad keli talis ah, waa nidaam dawladeed ee xisbi keliya waddanka xukumo, oo aan u oggoleyn kooxo ka soo horjeesta.

**kalitashad** *m.l* Dabeecad qof leeyahay oo aan cid la tashan. *ld* **kalitashi, kelitashad, kelitashi.**

**kalitashi** *m.l ld* **kalitashad.**

**kalkaal¹** *m.l* Gargaar; kaalmo; taageero; waxtar.

**kalkaal²** *f.g1* **(-aalay, -aashay)** Cid taageero u fidin ama wax tarid.

**kalkaalid** *m.f.dh eeg* kalkaal².

**kalkaaliso** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Qof dumar ah oo loo tababbaray inay kaalmeyso dhakhtarrada.

**kalkaaliye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh*) Nin loo tababbaray inuu kaalmeeyo dhakhtarrada.

**kalkaggeeddi** *m.l.kh* K. ah: qof socdaal raba hiyikaca ku dhaca.

**kalkoon** *m.dh* Miro yicibeed oo dhilan.

**kalkoosh** *m.l* Suun ballaaran oo xersi ka lusha oo dhallinta shirta ciyaartaa qoorta ku xirtaan.

**kalkulas** *m.dh* (*xis.*) Laan ka mid ah xisaabta oo lagu barto xigidda iyo abyinaynta fansaarada iyo mawaadiicda la xiriira. Waxaana loo

qaybiyaa kalkulas abyineed iyo kalkulas xigsinayd.

**kalkulas-abyineed** *m.dh* (*xis.*) Qayb ka mid ah kalkulaska ee lagu barto abyinaynta iyo adeegsigiisa. Waxa lagu dabaqaa raadinta bededka, mugagga, dhererrada xoodka ama furfurista xigsineed.

**kalkulas-xigsineed** *m.dh* (*xis.*) Waxa ay la xiriirta dhakhsaha isbeddelka ee fansaaro marka loo eego isbeddellada ku dhaca doorsoomaha madax bannaan. Waxa ay ka soo ifbaxday dhibatooyinka la xiriira soo saaridda taabteyaasha xoodka.

**kallah[1]** *m.l* Ka tegidda aroor hore, meel laga tago; jarmaad. *ld* **kallahaad, kallaho.**

**kallah[2]** *f.mg1* **(-hay, -hday)** Aroorta hore meel ka tegid.

**kallahaad** *m.dh ld* **kallah[1].**

**kallahid** *m.f.dh eeg* kallah[2]. *ld* **kallihid.**

**kallaho** *m.dh ld* **kallah[1].**

**kallahsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax aroor hore soconaya ahaansho.

**kallahsanaan** *m.f.dh eeg* kallahsan. *ld* **kallahsanaansho.**

**kallahsanaansho** *m.l/dh ld* **kallahsanaan.**

**kalleeti[1]** *m.dh* 1.Gantaal xoog leh oo kaadi ama biyo oo meel durugsan gaara. 2. Istaagga oo lagu kaadsho. *ld* **talleeji, tallooji.**

**kalleeti[2]** *f.mg1* **(-iyay, -iday; -iyi)** Ku k.: kaadi ama wax la mid ah, oo si ganid ah, u sii dayn.

**kalleetiyid** *m.f.dh eeg* kalleeti[2].

**kalli** *m.l* (*c.nafl.*) Dhisme ka kooban dhuumo kuwaas oo gudbiya dareerayaasha. Dhinaca dhirta dareerayaashu waa biyo, milanno ka samaysan cusbooyin aan orgaanik ahayn ama milanno cunto ah. Dhinaca xayawaanka dareerayaashu inta badan waa dhiig, ama dhiig iyo limf dhinaca lafdhabarleyda.

**kallif[1]** *m.l* Wax fulintoodu ay dhib tahay.

**kallif[2]** *f.g1* **(-fay, -ftay)** Wax fulintoodu ay dhib tahay cid ku khasbid.

**kallifid** *m.f.dh eeg* kallif[2].

**kallihid** *m.dh ld* **kallahid.**

**kalloorad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Weel macdan ka samaysan sal ballaaran, af dhuuban iyo siddo la qabsado leh oo caanaha, subagga iwm lagu shubto; jeeg. *ld* **gadhoorad, kadhoorad.**

**kalluumaysad** *m.l ld* **kalluumaysasho.**

**kalluumaysasho** *m.f.dh eeg* kalluumayso. *ld* **kalluumaysad, kalluumaysi.**

**kalluumaysato** *m.dh.u* Dad noloshoodu ku xiran tahay kalluumeysiga; kalluunsato.

**kalluumaysi** *m.l ld* **kallumaysasho.**

**kalluumayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Kalluun dabasho.

**kalluun** *m.l.u* (*c.nafl.*) Nafley dhiig qabow leh oo jaadad badan, wuxuu leeyahay laf dhabar iyo xubin la yiraahdo qoonbiyaal, biyaha ayuu ku dhex nool yahay, hilibkiisana waa la cunaa; mallaay.

**kalmoon** *m.dh* Miro yicibeed oo dhilan.

**kalnugeyl** *m.l* 1. Niyad dabacsanaan raxmadi ku jirto. 2. Fuleynimo. 3. Adkaysi yari.

**kalnuglaan** *m.l/dh eeg* kalnugul. *ld* **kalnuglaansho.**

**kalnuglaansho** *m.l/dh ld* **kalnuglaan.**

**kalnugul** *f.mg4* **(-glaa, -glayd)** 1. Wax niyad debecsan oo raxmad badan ahaansho. 2. Wax cabsi badan ahaansho (qof). 3. Wax adkaysi yar ahaansho (qof).

**kaloox** *m.l* Bocool.

**kalsaar** *m.dh* Haan weyn oo marka la rarayo horay la marinayo; horaad.

**kalsamaan** *m.f.dh eeg* kalsan. *ld* **kalsamaansho, kalsami.**

**kalsamaansho** *m.l/dh ld* **kalsamaan.**

**kalsami** *m.dh* Daacadnimo iyo uurfayoobi wax loo hayo. *ld* **kalsamaan.**

**kalsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax laabtiisu deggan tahay oo aan shiddo ku jirin ahaansho.

**kalshiyam-side** *m.l* **(-dayaal,** *m.l/dh***)** (*jool.*) K. ah: wax uu ku jiro saami weyn oo kaalshiyam kaarboonayt ah; badanaa, waxaa lagu istcmalaa dhadhaabaha iyo ciidda.

**kalsoon** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Ku k.: aan dareen ka qabin ama aaminsan ahaansho.

**kalsoonaan** *m.f.dh eeg* kalsoon. *ld* **kalsoonaansho, kalsooni.**

**kalsoonaansho** *m.l/dh ld* **kalsoonaan.**

**kalsooni** *m.dh ld* **kalsoonaan.**

**kalsoonidarro** *m.dh* Aan aamin lagu qabin.

**kaltamid** *m.f.dh eeg* kaltan[2].

**kaltan[1]** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Miileysiga hawl qabashadeed la miileysto; moogtan.

**kaltan[2]** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Hawl iwm. qabashadeeda miilaysasho.

**kaltiri** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** 1. U k.: xooluhu inta ay biyaha ka qadayaan xisaabin. 2. Wax riman sidkooda u maalmo tirin.

**kaltirin** *m.f.dh eeg* kaltiri. *ld* **kaltiris.**

**kaltiris** *m.l ld* **kaltirin.**

**kalwi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax si degdeg ah oo is dabajoog ah u qabasho ama dhihid.

**kalwin** *m.f.dh eeg* kalwi. *ld* **kalwis (2).**

**kalwis** *m.l* 1. K. ah: Beer la gooyay xabbad-xabbad badar ah oo haray. 2. *ld* **kalwin.**

**kalxan** *m.dh* **(-amo,** *m.l***)** (*c.nafl.*) Laf samaysa qayb ka mid ah garabka, taas oo iskuxidha lafta ballaaran ee garabka iyo lafta dhafka.
**kal-xawaaji** *m.l* Kal yar oo xawaajka, haylka iwm lagu tumo.
**kama'**[1] *m.l ld* **kamma'**[1]**.**
**kama'**[2] *f.mg1* **(-a'ay, -a'day)** *ld* **kamma'**[2]**.**
**kama'id** *m.dh ld* **kamma'id**
**kaman** *m.l ld* **kaban**[1]**.**
**kamandhuur**[1] *m.l ld* **kamandhuurid.**
**kamandhuur**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Si foolxun u fadhiyid.
**kamandhuurid** *m.f.dh eeg* kamandhuur[2]. *ld* **kamandhuur**[1]**.**
**kamas** *m.dh* Inta u dhexeysa koodka iyo sanqaroorka oo ku beegan indhaha oo aad u godan.
**kamasha** *m.l* Gomosho.
**kambal**[1] *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** Agagaarka aqalka.
**kambal**[2] *f.mg1* **(-alay, -ashay)** 1. Kaga k.: cid naf ka qaadid. 2. Is k.: seexasho.
**kambalid** *m.f.dh eeg* kambal[2].
**kambani** *m.l* **(-iyo,** *m.l***)** Hay'ad madax bannaan oo ku hawlan hawlo ganacsi, cilmibaaris iwm.
**kambiyaale** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** Lacag bangi laga deynsado oo muddo xaddidan lagu bixiyo oo ribisaarkeedu badan yahay.
**kambrian-ka-horreeye** *m.l* (*jool.*) Waqtiga dhan ee qiyaas jiyooloji oo ka horeysay xilligii kambriyanka ee waagii 600 oo milyan oo sano ka hor.
**kamiin** *m.dh* 1. Cabbid horaadda xoolo ooman. 2. Rabitaan saa'id ah oo cunto iyo cabbitaan loo qabo.
**kamiinasho** *m.f.dh eeg* kamiino.
**kamiinjebi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Neef ooman biyo ku qaboobid
**kamiinjebin** *m.f.dh eeg* kamiinjebi. *ld* **kamiinjebis.**
**kamiinjebis** *m.l ld* **kamiinjebin.**
**kamiino** *f.g3* **(-ntay, -natay)** Neef aad u ooman biya cabid.
**kamma'**[1] *m.l.fk* Wax aan kas ama ula kac loo falin. *ld* **kama'**[1]**.**
**kamma'**[2] *f.mg1* **(-a'ay, -a'day)** Kas iyo ulakac la'aan wax u samayn. *ld* **kama'**[2]**.**
**kamma'id** *m.f.dh eeg* kamma'[2]. *ld* **kama'id.**
**kammil** *f.g1* **(-ilay, -ishay)** *ld* **kaamil**[2]**.**
**kammilan**[1] *f.mg1* **(-lmay, -lantay; -lmi)** *ld* **kaamilan**[1]**.**
**kammilan**[2] *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** *ld* **kaamilan**[2]**.**
**kammilid** *m.dh ld* **kaami***ld***.**
**kammilmid** *m.dh ld* **kaamilmid.**
**kammilnaan** *m.dh ld* **kaamilnaan.**
**kammilnaansho** *m.l/dh ld* **kaamilnaan.**
**kammudbixi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Ka k.: waran iwm wax ka dusin.
**kammudbixin** *m.f.dh eeg* kammudbixi. *ld* **kammudbixis.**
**kammudbixis** *m.l ld* **kammudbixin.**
**kamuun** *m.dh* Nagaar laamo badan, ubaxiisuna guduud iyo caddaan yahay. Wuxuu leeyahay miro dhuudhuuban oo leh iniinyo udgoon oo cunnadana lagu darsado dawana laga dhigto.
**kan**[1] *m.l* **(kaman,** *m.l***)** Baruur fuusha kelyaha korkooda.
**kan**[2] *mu.ti.l* **(kuwan,** *w***)** Magacuyaal tilmaame oo lab, oo wax ama cid hadlaha u dhow lagu tilmaansado. Tus. "Waa kan ninka qoray buugga". *ld* **ka**[1]
**kan**[3] **(-kan)** *dk.ti.l* Dibkabe tilmaame oo magac dib looga qodbo, oo wax ama cid hadlaha u dhow lagu tilmaansado.
**kanaaf** *m.l.kh* **(-fyo,** *m.dh***)** K. ah: Dibi aan weli xoogaysan oo qiyaastii laba jir ah.
**kanaal** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** Laag ama far biyomareen ah oo beeraha lagu waraabiyo.
**kandeela** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** (*fiis.*) Summad: Cd. Halbeegga Caalamiga (H.C.) ee itaal iftiimeedka, ku qotoma jihada, dul madow oo ah 1/600,000 mitir laba jibbaaran, heerkulkuna le'egyahay heer barafowga balaatinam, cadaadiskuna yahay 101,325 niyuutan halkii mitir (n/m).
**kaneeco** *m.dh.u* (*c.nafl.*) Cayayaanka duula nooc ka mid ah oo qaarkeed ay keento cudurro xunxun oo ay duummada ka mid tahay; dhilmaanyo.
**kanguuro** *m.dh.u* (*c. nafl.*) Naasley lugaha dambe ku socota, uurka ku leh kiish ay ilmaha ku qaadato, oo ku nool Ustaraaliya.
**kaniisad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Meel dhisan oo ay masiixiyiintu wax ku caabudaan.
**kanjab**[1] *m.l* Cudur ku dhaca xoolaha aad u cayila oo burburiya baruurta loo yaqaan kanka.
**kanjab**[2] *f.mg1* **(-bay, -btay)** Cayil dartiis u dhimasho.
**kanjabid** *m.f.dh eeg* kanjab[2].
**kankamid** *m.f.dh eeg* kankan[2].
**kankan**[1] *m.l* Ur xooggan oo meel ka soo baxa.
**kankan**[2] *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Ka k.: ur udgoon meel ka soo carfid.
**kankoon** *m.l* Wax sida kubbadda u wareegsan ama qaab u eg leh.
**kankoonsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax wareegsan ahaansho.

**kankoonsanaan** *m.f.dh eeg* kankoonsan. *ld* **kankoonsanaansho.**
**kankoonsanaansho** *m.l/dh ld* **kankoonsanaan.**
**kanooni** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Qori af weyn leh oo meel fog wax ka baabi'iya; mafdac.
**kansar** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) (*daaw.*) Buro xume oo dhan ha ahaado "karjinome" ama "sarkoome" wuxu ka sameysmaa unug oo si aan caadi ahayn oo dhakhso badan u qaybsama, kasoo dabadeed dhex gala oo burburiya (xubnaha) soohayaasha ku ag dhow. Waxa dhacda in unug ka mid ah burada uu raaco dhiigga ama liinfada oo ku beermo meel kale oo jirka ka mid ah (metastasis).
**kansarbeereed** *m.l* (*daaw.*) Burobahalaad ka baxda beerka waxay ku badantahay Afrika iyo waddamada kale ee cimilada kulul waxa keeni kara fangas iyo sumo kale.
**kansarka dhuuxa** *m.l* (*daaw.*) Cudur ay sababaan unugyada dhiigga ee cad cad markay aad u bataan. Cudurkani dhiig yari ayuu keena beeryaraduna way ballaadhataan. Noocyada kala duwan ee unugyada dhiigga cadcadi markay bataan, waxay jidhka ku ridaan noocyo kala duwan oo kansarka dhuuxa ah. Cudurkani wuxuu keeni kaara dhimasho.
**kansarka sambabka** *m.l* (*daaw.*) Kansar ka baxa dhuumaha neefta (kansar dhuumeed) ama sambabka.
**kansarkeene** *m.l* Onkojiin.
**kansho** *m.l* Waqti u cuntama arrin ama hawl la qaban lahaa; fursad.
**kansi** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Lacag, dhagax, bir iwm oo qaali ah si gaar ahna loo ilaaliyo. *ld* **kensi.**
**kantiin** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Dukaan yar oo laga qaato raashinka iwm.
**kar¹** *m.l* 1. Aburka kulaylka biyaha iyo wixii la mid ah soo saaraan. 2. *(-rar, m.l)* Cad wax lagu karo.
**kar²** *m.dh* (**-ro,** *m.l*) 1. Gabal yar oo harag, xaashi adag iwm. oo wax lagu karo. 2. Madax nirgood oo la cucubay oo hal lagu maalo.
**kar³** *f.g/mg1* (**-ray, -rtay**) 1. *(f.g)* Wax sameyntooda awood u yeelasho. 2. *(f.g)* Meel dillaacsan wax ku dul tolid. 3. *(f.mg)* Hoore burid. 4. *(f.mg)* Wax muggooda kordhin. 5. *(f.mg)* Moos iwm bislaansho. 6. *(f.mg)* Middi af yeelasho.
**karaab** *m.dh.u* Qoryo yaryar oo xalxallefsan oo shabaagta badda la dhigo lagu xirxiro, si ay u sabbayso oo u muuqato.
**karaahiyo** *m.dh.kh* K. ah: wax naftu kahato.
**karaamayn** *m.f.dh eeg* karaamee.
**karaamaysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax karaamo leh ahaansho.
**karaamaysnaan** *m.f.dh eeg* karaamaysan. *ld* **karaamaysnaansho.**
**karaamaysnaansho** *m.l/dh ld* **karaamaysnaan.**
**karaamee** *f.g2* (**-meeyay, -meysay**) 1. Cid karaamo siin (Eebbe). 2. Cid xurmayn.
**karaamo** *m.dh* 1. *(dii.)* Heybad Ilaah siiyo qof cibaado badan. 2. *(-ooyin, m.l)* Arrin la yaab leh oo aan lagu fasiri karin xeerarka dabiiciga ah, oo Eebbe ku mannadeysto awliyadiisa.
**karaan** *m.l* Awood wax qabad.
**karaaniyam** *m.l* (*c.nafl.*) Qayb ka mid ah gambada madaxa ee lafdhabarleyda taas oo daboosha ilaalisana maskaxda. Waxay ka samaysantahay dhowr lafood oo balballaadhan oo isdhexgalay, oo ay u dhexee-yaan kalagoysyo aan dhadhaqaaqin.
**karaankur** *m.dh* 1. Badar, budo iyo jariir u kala saarid. 2. Badar qashin ka saarid. 3. *ld* **kuraankur.**
**karaar¹** *m.l* 1. Cayil; buurran. 2. Xowliga wax leeyihiin. 3. Buux; badasho.
**karaar²** *m.l* (*fiis.*) Summad: a. Dhakhsaha korodhka xawaaraha iyo keynaanka. Waxaa lagu cabbiraa mitir halkii seken ee laba jibbaaran (m/s2).
**karaar³** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) 1. Cayilid. 2. Badasho; buuxid.
**karaar-cufisjiidad** *m.l* (*fiis.*) Summad: g. Karaarka ay la kulanto walax iskeed ugu soo dhex dhacda badada cufisjiidadka dhulka. Tijabo ahaan, karaarka cufis-jiidadku, ugu dhawaan, waa madoorsoome marka loo eego oogada dhulka, waana ka xor dabeecada iyo samayska walaxda soo dhacaysa (taas oo aan la tixgelin ca-daadiska hawada).Tani waxa ay xaqiijisaa saamigalnimada culeyska walax-da iyo cufka walaxda.
**karaari** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Wax badin. 2. Xowli kordhin.
**karaarid** *m.f.dh eeg* karaar³.
**karaarin** *m.f.dh eeg* karaari. *ld* **karaaris.**
**karaaris** *m.l ld* **karaarin.**
**karaawil** *m.l* Afarta nooc ee turubku u kala baxo mid ka mid ah.
**karab** *m.l* Sallax sisib ah, badda gunteeda ah, ciid lahayn oo baroosinku qabanin.
**karah** *f.g1* (**-rhay, -rahday; -rhi**) Wax niyadda ka nicid.
**karahsad** *m.l ld* **karahsasho.**

**karahsasho** *m.f.dh eeg* karahso. *ld* **karah-sad, karahsi.**
**karahsi** *m.l ld* **karahsasho.**
**karahso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax niyadda ka nicid.
**karan¹** *m.l* Martisoor weyn; diyaafad.
**karan²** *m.dh* 1. Baargo'idda awr raraynimo loo jarabbaray yeesho. 2. Xilli roob badani ka da'o waqooyi galbeed oo ku beegan bisha Luulyo.
**karan³** *f.g/mg1* **(-rmay, -rantay)** 1. *(f.g)* Awr rarooy ah baar go'id. 2. *(f.mg)* Maro, harag iwm wax kar leh noqosho.
**karan⁴** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax kar leh ahaansho (maro, harag iwm).
**karantiil** *m.l ld* **karantiin.**
**karantiin¹** *m.l* 1. Meel lagu takooro nafley cudur halis ah qabta. 2. K. ah: nafley cudur halis ah qabta oo meel lagu go'doomiyay. *ld* **karantiil.**
**karantiin²** *m.l* (*daaw.*) Muddada qof ama neef xoolo ah lagu hayo meel duwan si looga hortago fidista cudur la isqaadsiiyo. Waagii hore muddada karantiinku wuxuu ahaa 40 beri, hadda cudurrada kala duwan waxay leeyihiin muddo karantiin oo kala duwan.
**karar** *m.dh* Xoogga roob u da'o una biya dhigo.
**karasho** *m.dh* 1. Adkaysi, karti. 2. *eeg* karo.
**karatey** *m.l* Hab loo dagaallamo oo aan wax hub ah la isticmaalin, oo lugaha, gacmaha iwm la adeegsado.
**karawaliin** *m.l* Dareere kiimika ku jirto oo musqulaha lagu dhaqo.
**karaytar** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** (*jool.*) Dalool wareegsan oo ku yaalla toobinka folkaa-naha dushiisa.
**karbaash¹** *m.l* **(-shyo,** *m.dh***)** 1. Suun dhuuban oo dheer oo dabo la qabto leh, waxna lala dhaco, jeedal. 2. Calallo, jawaano iwm oo la isku tolo oo waxyeellada rarka looga celiyo gaadiidka.
**karbaash²** *f.g1* **(-shay, -shtay)** Wax jeedal la dhicid.
**karbaashid** *m.f.dh eeg* karbaash².
**karbuuno** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** *ld* **kaarbuuno.**
**kardhasho** *m.f.dh eeg* kardho².
**kardho¹** *m.dh* Dhaxan ama xanuun lala gariiro
**kardho²** *f.mg3* **(-dhaday, -dhatay)** 1. Neef irmaan oo ari ah darar awgeed la qaylin. 2. Qof jirro ama dhaxan la gariirid.
**kareeb** *m.l* Dhar jilacsan, midab leh oo qurxan oo haweenku qaataan. *ld* **kirib.**
**karfan¹** *m.dh ld* **kafan¹.**
**karfan²** *f.g1* **(-nay, -ntay)** *ld* **kafan².**
**karfanid** *m.dh ld* **kafnid.**
**karhasho** *m.f.dh eeg* karho.
**karhid** *m.f.dh eeg* karah.
**karho** *f.g3* **(-haday, -hatay)** Wax niyadda ka necbeysasho
**kari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Dab iyo biyo wax ku bislayn. 2. Biyaha iwm aad u kululeyn.
**karid** *m.f.dh eeg* kar³.
**kariim** *m.l* 1. *(dii.)* Macagyada Eebbe mid ka mid ah; Kariin. 2. Qof deeqsi ah.
**kariin** *m.l ld* **kariim.**
**kariinad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Silsilad.
**karin¹** *m.l* **(-rmo/-imo, n. m.)** 1. Raadka, raridda badani u yeesho awrta baarkeeda. 2. Xiriirka buuraha duudkooda sare, meel inta kale ka gaaban. 3. *(-rmo/-imo, m.l)* Cad wax lagu karo; karmo. 4. Xerada xoolaha oodda lagu oodo barkeeda sare meel ka bannaan.
**karin²** *m.f.dh eeg* kari. *ld* **karis.**
**karinbillayn** *m.f.dh eeg* karinbillee.
**karinbillaysad** *m.l ld* **karinbillaysasho.**
**karinbillaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax si karinbillo ah loo tolay ahaansho (maro).
**karinbillaysasho** *m.f.dh eeg* karinbillayso. *ld* **karinbillaysad, karinbillaysi.**
**karinbillaysi** *m.l ld* **karinbillaysasho.**
**karinbillaysnaan** *m.f.dh eeg* karinbillaysan. *ld* **karinbillaysnaansho.**
**karinbillaysnaansho** *m.l/dh ld* **karinbillays-naan.**
**karinbillayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Maro si karinbillo ah u tolasho.
**karinbille** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** *ld* **karinbillo.**
**karinbillee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** Si karinbillo ah u tolid (maro).
**karinbillo** *m.dh* Habka dhar tooxiisu gaabtay loo tolo oo dhar kale loogu kabo. *ld* **karinbille.**
**karingaabad** *m.l* Buuraha is-haysta duud-kooda kore oo siman, meel inta kale ka gaaban.
**karis** *m.l ld* **karin.**
**kariwaa** *m.l* Qof madax adag oo aan wax laga dhaadhicin karin.
**karjinooma** *m.l* (*daaw.*) Kansar walba oo ka dhasha sooha ebiteliyamka oo saameeya maqaarka iyo uurkujirtada.
**karkaar** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Qoryaha ceelka afkiisa la saaro ee marka ceelka wadaanta laga soo saarayo dawliska lagu dul jiido; makaab.
**karkabad** *m.dh ld* **karkabo.**
**karkabadayn** *m.f.dh ld* **karkabayn.**
**karkabadee** *f.g2* **(-deeyay, -deysay)** *ld* **karkabee.**

**karkabayn** *m.f.dh eeg* karkabee. *ld* **karka-badayn.**
**karkabee** *f.g2* **(-beeyay, -baysay)** Cid hawl qabashadeed inay dedejiso ku dirqin. *ld* **karkabadee.**
**karkabeyn** *m.f.dh eeg* karkabee. *ld* **karka-badeyn.**
**karkabeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Cid wax degdeg ku jiro ahaansho
**karkabo** *m.dh* Ku dirqinta hawl qabasha-deeda lagu dirqiyo cid iney si degdeg u qabato. *ld* **karkabad.**
**karkar** *m.l* 1. Tolmo lagu sameeyo dhar iwm. oo meelo badan ka dildillaacay. 2. K. ah: qof dirac ah. 3. Karka iyo rogmashada biyaha iyo waxii la mid ah oo kululaada.
**karkarid** *m.dh* Karkar badan u yeelid.
**karkarin** *m.dh* 1. Dhowr jeer karin. 2. Kar-kar gaarsiin (biyo iwm).
**karkoor** *m.l* Dhul dhagax badan leh.
**karmaandho** *m.dh* Kalluunka badda nooc ka mid ah.
**karmayn** *m.f.dh eeg* karmee.
**karmee** *f.mg2* **(-meeyay, -maysay)** 1. Meel laba xiddigood u dhaxeysa oo aan midna u bursanayn fariisasho (dayax). 2. Maro iwm. karmo u yeelid.
**karmid** *m.f.dh eeg* karan³.
**karnaan** *m.f.dh eeg* karan⁴. *ld* **karnaansho.**
**karnaansho** *m.l/dh ld* **karnaan.**
**karniimo** *m.dh ld* **karniin.**
**karniin** *m.l* 1. *ld* **karniimo.** Awood; karti. 2. *(-iimmo, m.dh)* Kar; kab; nud.
**karo** *f.g3* **(-oday, -otay)** Maro, darbaal iwm oo meeli ka daloosho karin saarasho.
**karood¹** *m.l* 1. Cudur si degdeg ah wax u dila; habaar. 2. Dhul taag ah, dhagax leh oo dhirtu ku yartahay. 3. *ld* **baroodid.**
**karood²** *f.mg1* **(-day, -dday)** 1. Cudur nafley degdeg u dilid. 2. *ld* **barood².**
**karoodid** *m.dh ld* **baroodid.**
**karoor¹** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** 1. Meel dhisan oo lagu kaydiyo dalagga ka soo go'a beeraha, kana samaysan tiirar kor loo dhisay dushana laga saaray caws iyo hargo. 2. Wax badan oo lays dulsaaray.
**karoor²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Wax badan is dul saarid.
**karoorad** *m.l ld* **karuurasho.**
**karooran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax badan oo lays dul saaray ahaansho.
**karoorasho** *m.dh ld* **karuurasho.**
**karoorid** *m.f.dh eeg* karoor².
**karoornaan** *m.f.dh eeg* karooran. *ld* **karoor-naansho.**
**karoornaansho** *m.l/dh ld* **karoornaan.**
**karooro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** *ld* **karuuro.**
**karooto** *m.dh* Nooc qudaarta ka mid ah oo leh bari cas oo cunta lagu darsado; dabacase.
**karraani** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** Qof xafiis, dukaan iwm ka shaqeeya oo wixii qorid u baahan qora.
**karrays** *m.dh* **(-so,** *m.l***)** Luqunta iyo feeraha lafta u dhexeysa, garbahana kala reebta.
**karraysad** *m.l ld* **karraysasho.**
**karraysi** *m.l ld* **karraysasho.**
**karrayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** 1. Meel dhibaato leh meel ka fiican ka doorsasho. 2. Jirro ka bogsasho.
**karreeb** *m.dh* 1. *(u)* Geel dhalay oo ubadka xerada looga reebay. 2. *(-bo, m.l)* Warqad meel loo qoray koobiga ka hara.
**karriin** *m.l ld* **garriin.**
**karriinlarroor** *m.l* 1. Degdeg badan. 2. Qof degdegsiinyo badan.
**karro** *m.dh* Geed-gaab aan qodax lahayn oo miro la cuno iyo laamo laga qoro fandhaalada iwm leh; hamir, himir.
**karsad** *m.l* Badar iwm qashin ka saarasho. *ld* **karsasho.**
**karsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la kariyey ahaansho.
**karsanaan** *m.f.dh eeg* karsan. *ld* **karsa-naansho.**
**karsanaansho** *m.l/dh ld* **karsanaan.**
**karsasho** *m.f.dh eeg* karso. *ld* **karsad, karsi.**
**karshimi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Hilib aad u bislayn.
**karshimid** *m.f.dh eeg* karshin².
**karshin¹** *m.l* Hilib aad loo bisleeyey.
**karshin²** *f.mg1* **(-imay, -intay; -imi)** Hilib wax aad loo kariyey noqosho.
**karsi** *m.l ld* **karsasho.**
**karsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Qof wax ku dhib ah in uu ku dhawaaqo u suurtaggelin
**karsiin** *m.f.dh eeg* karsii.
**karso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax dab iyo biyo ku bislaysasho.
**karti** *m.dh* Awood u suurtaggelineysa qof inuu hawl si fiican u qabto.
**kartidarro** *m.dh* Karti yaridda uu qof leeyahay oo u diidda in uu hawl si fiican u fuliyo. *ld* **kartixumo, kartili'i.**
**kartili'i** *m.dh ld* **kartidarro.**
**kartixumo** *m.dh ld* **kartidarro.**
**karuur¹** *m.l* Tuuridda alaab iwm meel la tuuro.
**karuur²** *m.l* Caano geel oo dhanaan.
**karuur³** *f.g1* **(-ray, -ratay)** Alaab iwm meel tuurid.

**karuur[4]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Caano geel dhanaan noqosho.
**karuurad** *m.l ld* **karuurasho.**
**karuuran[1]** *f.mg1* **(-rmay, -rantay; -rmi)** Wax meel tuurmay noqosho.
**karuuran[2]** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax meel tuuran ahaansho.
**karuuran[3]** *f.mg1* **(-rmay, -rantay)** Caano karuur noqosho.
**karuuran[4]** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Caano karuur ahaansho.
**karuurasho** *m.f.dh eeg* karuuro. *ld* **karoorad, karoorasho, karuurad.**
**karuurid** *m.f.dh* 1. *eeg* karuur [3]. 2. *eeg* karuur[4].
**karuurmid** *m.f.dh* 1. *eeg* karuuran[1]. 2. *eeg* karuuran[3].
**karuurnaan** *m.dh* 1. *eeg* karuuran[2]. 2. *eeg* karuuran[4]. *ld* **karuurnaansho.**
**karuurnaansho** *m.l/dh ld* **karuurnaan.**
**karuuro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** Wax badan is dul saarasho. *ld* **karooro.**
**karwaliin** *m.l* Dareere kiimiko ku jirto oo musqulaha lagu dhaqo.
**kas[1]** *m.l* 1. Awood maskaxeedka wax lagu kala garto. 2. Ulakac; bareer.
**kas[2]** *f.g1* **(-say, -stay)** 1. Wax macnihiisa garasho. 2. U k.: wax ulakac u sameyn.
**kasab[1]** *m.l* Hanti dhibaata badan loo maray helitaankeeda.
**kasab[2]** *f.g1* **(-sbay, -sabtay)** Wax si dhib leh ku helid; tacbid.
**kasaliim** *m.l* **(-myo,** *m.dh*) Kabax.
**kasbasho** *m.f.dh eeg* kasbo[2].
**kasbayn** *m.f.dh eeg* kasbee.
**kasbee** *f.g2* **(-eeyay, -eeysay)** Badar jawaan ku jira kasbo ku hubin.
**kasbid** *m.f.dh eeg* kasab[2].
**kasbo[1]** *m.dh* Bir af dhuuban oo lagu eego muunada badar jawaan ku jira; bunbay.
**kasbo[2]** *f.g3* **(-baday, -batay)** 1. Wax tacbasho. 2. Cid kalsoonideeda hanasho.
**kasdaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax aan garasho badan lahayn ahaansho.
**kasdarnaan** *m.f.dh eeg* kasdaran. *ld* **kasdar-naansho.**
**kasdarnaansho** *m.l/dh ld* **kasdarnaan.**
**kasdarro** *m.dh* 1. Garasho yari. 2. Degga-naan la'aan iyo fudfudeyd cidi leedahay.
**kashif[1]** *m.l* 1. K. ah: meel aan asturneyn. 2. Fadeexad. 3. *ld* **kashifid.**
**kashif[2]** *f.g1* **(-fay, -ftay)** 1. Wax la qariyey sheegid. 2. Cid fadeexo ku sameyn.
**kashifaad** *m.dh ld* **kashifid.**
**kashifan[1]** *f.mg1* **(-fmay, -fantay; -fmi)** 1. Wax qarsoonaa oo la sheegay noqosho. 2. Wax la ceebeeyey noqosho.
**kashifan[2]** *f.mg4* **(-fnaa, -fnayd)** 1. Wax qarsoonaa oo la sheegay ahaansho. 2. Wax la ceebeeyey ahaansho.
**kashifid** *m.f.dh eeg* kashif[2]. *ld* **kashif[1] (3), kashifaad.**
**kashifmid** *m.f.dh eeg* kashifan[1].
**kashifnaan** *m.f.dh eeg* kashifan[2]. *ld* **kashif-naansho.**
**kashifnaansho** *m.l/dh ld* **kashifnaan.**
**kashiiddo** *m.dh ld* **kashiito.**
**kashiisho** *m.dh* Badar la shiiday oo la karshey oo lagu cuno sanuunad ama caano; soor. *ld* **gashiisho.**
**kashiito** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Nafley caws ku nool ah oo leh qodxo dhaadheer oo midabbo caddaan iyo madow isugu jira leh, beerahana aad u waxyeelaysa; yaadaddo; dhiddo; caanaqub.
**kashkaash[1]** *m.l* Caws nagaar iwm oo aqallada lagu goglo, si reyska gogosha looga xijiyo.
**kashkaash[2]** *f.g1* **(-shay, -shtay)** Caws, nagaar iwm aqal ku goglid.
**kashkaashad** *m.f.l eeg* kashkaasho.
**kashkaashan** *f.mg4* **(-shnaa, -shnayd)** Wax la kashkaashay ahaansho.
**kashkaashid** *m.f.dh eeg* kashkhaash[2]. *ld* **kashkaashis.**
**kashkaashis** *m.dh ld* **kashkaashid.**
**kashkaashnaan** *m.f.dh eeg* kashkaashan. *ld* **kashkaashnaansho.**
**kashkaashnaansho** *m.l/dh ld* **kashkaash-naan.**
**kashkaasho** *f.g3* **(-shtay, -shatay)** Aqal kashkaash ku goglasho.
**kasid** *m.f.dh eeg* kas[2].
**kaskaasbax[1]** *m.l* Xaalad liidatey oo horey loogu jirey oo laga soo fiicnaado.
**kaskaasbax[2]** *f.mg1* **(-xay, -xday; -bixi)** Xaalad hore oo liidatey oo lagu jirey ka soo fiicnaansho.
**kaskaasbixid** *m.f.dh eeg* kaskaasbax[2].
**kaslaan** *m.l* Qof aan hawsha jecleyn; caajis.
**kasmo** *m.dh* Awood maskaxeed wax lagu kala garto.
**kasoobbax[1]** *m.l* **(-xyo, ml.)** Nabar weyn oo oogada ka soo baxa oo caalir leh.
**kasoobbax[2]** *m.l* **(-xyo,** *m.l*) (*daaw.*) Nabar sida qaalibka ah ka weyn kasoobax kuna oolli kara jirka sare iyo uurkujirtadaba.
**kasoobbax-naas** *m.l* **(-xyo ...,** *m.dh*) (*daaw.*) Halaamacoodka naaska oo sida badan uu keeno baktiiriya ka soo gala ibta.

**kasoofeen** *m.l* Caano dhay ah oo aan weli isbeddelin.
**kasta** *s.* Mid walba oo ka mid ah wax wada jira oo aan la kala reebeyn; mid k.: mid walba.
**kastan** *m.l* (**-ammo,** *m.dh*) Xafiis lagu canshuuro badeecadaha dibadda loo dhoofiyo iyo kuwa laga keensanayaba.
**kasxumaan** *m.f.dh eeg* kasxun. *ld* **kas-xumaansho, xaskumi.**
**kasxumaansho** *m.l/dh ld* **kasxumaan.**
**kasxumi** *m.dh ld* **kasxumaan.**
**kasxumo** *m.dh* 1. Garaad yarida qof leeyahay. 2. Fudfudeyd iyo degganaan la'aan qof leeyahay
**kasxun** *f.mg4* (**-umaa, -umayd**) Wax garaad yar ahaansho.
**kataan** *m.dh* Shax laba jare leh; irmaan.
**kati** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Bir af dhuuban oo waranka gadaal laga gesho. *ld* **taki.**
**katib** *f.mg1* (**-bay, -btay**) *ld* **kaddib³.**
**katiifad** *m.dh ld* **kaddiifad.**
**katiinad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Silsilad.
**katoolig** *m.l* (*dii.*) Madaahibta diinta masiixiga mid ka mid ah.
**kaw** *m.dh.sh.r* Erey ulajeeddadiisa laga garto wax go'ay (xarig go'ay; naf baxday); kaf.
**kawaamid** *m.f.dh eeg* kawaan². *ld* **ka-waanid.**
**kawaan¹** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) 1. Meel ama dukaan hilibka lagu iibiyo ama lagu gado. 2. Meesha xoolaha lagu qalo.
**kawaan2** *f.g1* (**-aamay, -aantay; -aami/-aani**) Neef si hilibkiisa loo cuno qalid.
**kawaanasho** *m.f.dh eeg* kawaano.
**kawaanid** *m.dh ld* **kawaamid.**
**kawaanle** *m.l* (**-layaal,** *m.dh*) Qof mehe-raddiisu tahay inuu hilibka ka ganacsado.
**kawaanley** *m.dh.u* Wadar kawaanle.
**kawaano** *f.g3* (**-aantay, -aanatay**) Neef xoola ah ganacsi ahaan qalasho.
**kawaawe** *m.l* Qalabka beeraha nooc ka mid ah oo ka kooban bir af ballaaran iyo daab qori ah.
**kawaawee** *f.g2* (**-weeyay, -weysay**) Beer kawaawe ku simid.
**kawaaweyn** *m.f.dh eeg* kawaawee. *ld* **kawaaweys.**
**kawaaweys** *m.l ld* **kawaaweyn.**
**kawaaweysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax kawaawe lagu simay ahaansho (beer).
**kawaaweysanaan** *m.f.dh eeg* kawaaweysan. *ld* **kawaaweysnansho.**
**kawaaweysnaansho** *m.l/dh ld* **kawaaweys-naan.**
**kawaweer¹** *m.l ld* **kabawaarid.**
**kawaweer²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) *ld* **kaba-waar².**
**kawaweerid** *m.dh ld* **kabawaarid.**
**kawaweeris** *m.dh ld* **kabawaarid.**
**kawaweero** *m.dh ld* **kabawaarid.**
**kawdiid¹** *m.l ld* **kuududid.**
**kawdiid²** *f.mg1* (**-day, -dday**) *ld* **kuudud².**
**kawdiidi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **kuududi.**
**kawdiidid** *m.dh ld* **kuududid.**
**kawdiidin** *m.dh ld* **kuududin.**
**kawir¹** *m.l* 1. Burcad udgoon oo haweenku madaxa ku carafsadaan; hab gaar ah oo dumarku timaha u furtaan oo u gambaystaan. 2. Meel u weecashada dooni ama markab.
**kawir²** *f.g1* (**-ray, -rtay**) Doonni ama markab meel u leexin.
**kawirasho** *m.f.dh eeg* kawiro.
**kawirid** *m.f.dh eeg* kawir².
**kawiro** *f.g3* (**-rtay, -ratay**) Haweeney kawir marsasho ama habka kawirka u firasho.
**kawkab¹** *m.l* Dhibaatada ka raacda xoolo aad u oomman biyo badan cabidda. *ld* **kawkabid.**
**kawkab²** *f.mg1* (**-bay, -btay**) Xoolo aad u harraadan ama u gaajeysan biyo badan oo ay cabbeen ku wareerid.
**kawkabid** *m.f.dh eeg* kawkab². *ld* **kawkab¹.**
**kawl¹** *m.l ld* **shawl¹; shawlid.**
**kawl²** *f.g1* (**-lay, -wshay**) Hilib dufan ku shiilid. *ld* **shawl².**
**kawlid** *m.f.dh eeg* kawl². *ld* **shawlid.**
**kawrax¹** *m.l* Wax qoyan oo aan si aad ah u engegin.
**kawrax²** *f.mg1* (**-xay, -xday; -rixi**) In yar engegid.
**kawrixi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Si tartiib ah u engejin.
**kawrixid** *m.f.dh eeg* kawrax².
**kawrixin** *m.f.dh eeg* kawrixi. *ld* **kawrixis.**
**kawrixis** *m.l ld* **kawrixin.**
**kawtamid** *m.f.dh eeg* kawtan².
**kawtan¹** *m.l* Cayaar quruurux lagu cayaaro oo jaadad badan u sii kala baxbaxda; shamako.
**kawtan²** *f.mg1* (**-amay, -antay; -ami**) Kaw-tan ciyaarid.
**kax** *m.dh* Meel bannaan oo aan lahayn geedo dhaadheer, caws iyo nagaarse leh.
**kaxaan** *m.l* Roobka ugu horreeya ee dayrta da'a.
**kaxarbe** *m.l ld* **gaxarbe.**
**kaxayn** *m.f.dh eeg* kaxee.
**kaxaysad** *m.l ld* **kaxaysasho.**
**kaxaysasho** *m.f.dh eeg* kaxayso. *ld* **ka-xaysad, kaxaysi.**
**kaxaysi** *m.l ld* **kaxaysasho.**
**kaxayso** *f.g3* (**-stay, -satay**) Wax soconaya oo meel joogey wadasho.

**kaxee** *f.g2* **(-xeeyay, -xaysay)** Wax soconaya oo meel joogey ka wadid.

**kay**[1] *mu.dhm.ly* Magacuyaal layeele ee tilmaamaya qofka koobaad ee kelida ah. Tus. "Waa isku kay mid".

**kay**[2] *f.g1* **(kaayay, kayday; kaayi)** *ld* **kaay**[2]**.**

**kay**[3] **(-kay)** *dk.lh.l ld* **kayga**[2]**.**

**kayaga (-kayaga)** *dk.lh.l ld* **kaayaga**[2]**.**

**kayd** *m.l* **(-dad,** *m.l***)** Cunno, lacag iwm oo meel loo dhigto in waa dambe la cuno ama wax lagu qabsado.

**kayd-ayoonayn** *m.l* **(-ded ...,** *m.l***)** (*kiim.*) Summad: IP. Taranta loo baahanyahay in lagaga qaado hal elektaroon atam (ama molikiyuul koox) markuu yahay wejiga neefta.

**kayd-faraq** *m.l* **(-dad ...,** *m.l***)** (*fiis.*) Summad: V. Hawsha lagu qabtay dhaqaajinta saldanab laba barood oo mareeg danab ka mid ah dhexdooda. Halbeegga Caalamiga ee keyd faraqu waa foolt (V). V = W/Q.

**kayd-haye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** Qof wax kayd ah haya.

**kaydi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax kayd ahaan meel u dhigid.

**kaydin** *m.f.dh eeg* kaydi.

**kaydsad** *m.l ld* **kaydsasho.**

**kaydsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la kaydiyey ahaansho.

**kaydsanaan** *m.f.dh eeg* kaydsan. *ld* **kaydsanaansho.**

**kaydsanaansho** *m.l/dh ld* **kaydsanaan.**

**kaydsasho** *m.f.dh eeg* kaydso. *ld* **kaydsad, kaydsi.**

**kaydsi** *m.l ld* **kaydsasho.**

**kaydso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Cunno, lacag iwm meel dhigasho si aad mar kale u isticmaashid.

**kayga**[1] *mu.lh.l* **(kuweyga, w)** Magacuyaal lahaansho oo lab oo tilmaamaya wax anigu (qofka koowaad ee kelida ah ee hadlaha ah) aan leeyahay. Tus. "Midkan kayga ma ah".

**kayga**[2] **(-kayga)** *dk.lh.l* Dibkabe lahaansho oo tilmaamaya wax anigu (qofka koowaad ee kelida ah ee hadlaha ah) aan leeyahay. Tus. "Dalkaygu waa hodan". *ld* **kay**[3]**.**

**kaykayle** *m.l* 1. Harag, dhar iwm adag oo qallafsan oo aan weli wax laga qaban. 2. K. ah: qof ama xoolo aan culays wadin oo dheeraynaya.

**kaylakeen** *f.mg1* **(-nay, -ntay)** Qof ama dad meel dareen ka dhacay warkeeda keenid.

**kayle** *m.l* God dheer oo wixii ku dhacaaysan ka bixi karin.

**kaylli** *m.l* 1. Xannuun badan oo meel dhaawac ah haya. 2. *(-iyo, mdh.)* God dheer oo ugaarta lagu dabo. *ld* **keylli.**

**kaymadow** *m.dh* Haweenay nasiib xun.

**kaymayn** *m.dh* (*juqr.*) Dariiqadda dhul looga dhigo mid kayn leh iyada oo aan meeshaasi hore u lahayn dhir.

**kaymo-caleen-irbadlay** *m.dh* (*bot.*) Dhirlayda calemahoodu u egyihiin irbadaha ama qodxaha.

**kayn**[1] *m.dh* **(-ymo,** *m.l***)** 1. Nasiibdarro, ayaandarro, cawaxumo. 2. *(-ymo, m.l)* Meel dhir badan; hawd; jiq; toon.

**kayn**[2] *m.dh* **(-ymo,** *m.l***)** (*juqr.*) Eray lagu magacaabo dhul aan beernayn oo ay ka baxaan hoosbaxayaal isku cufan; mararka gaarkood waxaa loo adeegsadaa, iyadoo waxa la isku qanciyaa yaryihiin , inay yihiin kaymaha mansuunta nooc ahaantooda.

**kaynaan**[1] *m.l* Geeddi meel fog loo guuro oo aan nasasho badan lahayn.

**kaynaan**[2] *f.mg1* **(-nay, -ntay)** Geeddi dheer oo aan nasasho badan lahayn guurid.

**kaynaani** *f.g/mg2* **(-iyay, -isay)** 1. *(f.g)* Geeddi dheer oo aan nasasho lahayn wadid. 2. *(f.mg)* Ku k.: cid wax ku tuurid.

**kaynaanid** *m.f.dh eeg* kaynaan[2].

**kaynaanin** *m.f.dh eeg* kaynaani.

**kayn-badhaale** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** (*juqr.*) Kaymaha cagaar-ma-dhigeyaasha ah ee ka baxa dhulalka badhaalaha, halkaas oo roobku uu culusyahay, Xilli oomane ahna usan jirin; meelaha qaarkood kaymahaani waxay ku sii fidsanyihiin dhulalka mansuunta dhabta ah.

**kayn-maanguruuf** *m.l* **(-fyo,** *m.dh***)** (*juqr.*) Dhul qoyan oo biyo fedhiyaan oo badanaa ay buuxiyeen kayn maanguruuf ah, kan maanguruuftu badanaa waxay ku dhacdaa dhul xeebeedka hoose ee gobollada kulaalayda, waxayna ugu sii badantahay agagaaraha webiga afkiisa.

**kayn-mansuun** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** (*juqr.*) Nooc kaymaha kulaalayda oo astaan u ah gobollada hela cimilo mansuunta dhabta ah, halkaas oo roobku uu gaarayo 1,000 ilaa 2,000 mm sannadku. Geedaha caleemaha waaweyn leh waxaa badanaa lagu sharxaa inay u eg yihiin geedaha caleen - dhacseyaalka; caleemahooda waxay daadiyaan xilliga oomanaha ah, laakiin caleen cusub ayaa u soo baxda marka roobabka mansuuntu billaabanayaan labada geed oo loogu aqoon ogyahay kaymaha mansuunta waa tiik iyo saal labadoodaba waxaa laga helaa loox adag oo qiimo leh.

**kaynroobaad** *m.dh* Kolka roob da'ayo ee ifka qorraxda iyo dhibicda roobku isqabtaan, muuqaalka isku duuban ee midabbada badan leh oo qaabka qaansada u eg, cirkana ka dhex muuqda; qaanso-roobaad; jeegaan; caasha-carrabdheer.

**kayn-tirid** *m.dh* (*juqr.*) Goynta dhirta iyo bannaynta kaynta.

**kayo¹** *mu.dhm.ly ld* **kaayo¹.**

**kayo² (-kayo)** *dk.lh.l ld* **kaayaga².**

**kays** *m.l* (*nax.*) Isbeddel sarfeed oo ku dhaca qaabka ereyada qaarkood (siiba magacyada), oo muujinaya xiriirka naxweed ee qaabkaasi uu la leeyahay weerta inteeda kale; waa seddaxda habdhis kaysyada soomaaliyeed waxaana ka mid ah: kays yeelaale oo ah marka magaca yeele uu dhammaadkiisa ka muuqdo -u ama -i. Labada kale waa: kays yeermo iyo kays lahaansho.

**kaytiin** *m.l* (**-no,** *m.dh*) Walax geeso oo kale ah oo laga helo gidaarada unugyada fangi farabadan; waxaana uu ka koobanyahay boolisakaraydhyo. Waxa uu ka mid yahay walxaha daboola jidhka cayayaanka.

**kebbi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **kabbi.**

**kebbin** *m.dh ld* **kabbin.**

**kebbis¹** *m.l* 1. *ld* **kabbis (-syo, m.**dh) Lakab adag oo ka samaysan dhagax, dhoobo, qoryo ama wax kale oo lagu sameeyo dhismaha iwm laguna qurxiyo. 2. *ld* **kebbin.**

**kebbis²** *f.g1* **(-say, -stay)** Lakab adag oo ka samaysan dhagax, dhoobo, qoryo iwm. meel ku sameyn. *ld* **kabbis².**

**kebbisan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la kabbisay ahaansho (dhisme iwm). *ld* **kabbisan.**

**kebbisid** *m.f.dh eeg* kebbis². *ld* **kabbisid.**

**kebbisii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** *ld* **kabbisii.**

**kebbisiin** *m.dh ld* **kabbisiin.**

**kebbisnaan** *m.f.dh eeg* kebbisan. *ld* **kabbisnaan, kabbisnaansho, kebbisnaansho.**

**kebbisnaansho** *m.l/dh ld* **kebbisnaan.**

**kebed** *m.dh* (**-bdo,** *m.l*) Gogol badanaa mayrax ka samaysan oo dun midabyo leh lagu qurxiyo.

**kebedgalool** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Nooc kebdaha ka mid ah oo laga sameeyo mayrax galool. *ld* **gebedgalool.**

**kebriid** *m.l ld* **kabriid.**

**kedi¹** *m.l* Geed qodxeed miro la cuno leh oo qolof adag leh, layskuna daaweeyo; shillin; kulan; quud.

**kedi²** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** *ld* **kadi.**

**kedin** *m.dh ld* **kadin².**

**kedis** *m.l* 1. Fal u dhaca si lama filaan ah. 2. Barnaamaj aqooneed oo lagu tartamo. 3. *ld* **kadin².**

**kediso** *m.dh ld* **kadiso.**

**kedo** *m.dh* 1. Wax si degdeg iyo lamafilaan ah ku dhaca; aan la iska jirin; lamafilaan. 2. *(fk)* Si kedis ah; islamarkiiba.

**kee¹** *mu.we.l* **kuwee, w** Magacuyaal weyddiimeed oo lab oo iskii u taagan, oo wax ama qof lagu hubsado. tus. " Waa kee midka aaday xafiiska?."

**kee² (-kee)** *dk.we.l* Dibkabe weyddiimeed oo lab, oo wax ama qof lagu hubsado. Tus. "Wiilkee baa kula hadlay?".

**keeb** *m.l* (**-bab,** *m.l*) Bir yar oo qaroofsan oo kolka farta dib loogu soo jiido, qarxiyaha ka wareegta, oo xabbaddu dhacdo; riishad.

**keed (-keed)** *dk.lh.l ld* **keeda².**

**keeda¹** *mu.lh.l* **(kuweeda, w)** Magacuyaal lahaansho oo dhaddig, oo tilmaamaya wax isagu (qofka saddexaad ee kelida ah ee dhaddig) ay leedahay. Tus."keedu wuxuu ka muuqdaa halkaas".

**keeda² (-keeda)** *dk.lh.l* Dibkabe lahaansho oo tilmaamaya wax isagu (qofka saddexaad ee kelida ah ee dheddig) ay leedahay. *ld* **keed.**

**keen¹** *mu.dhm.ly* Magacuyaal layeele ee tilmaamaya qofka koowaad ee wadarta ah oo kuwa lala hadlayaa ay ku jiraan. Tus. "Cali baa isugu keen yeeray".

**keen²** *f.g1* **(-nay, -ntay)** 1. Wax meel durugsan yaal meel dhow u soo qaadid. 2. Cid wax u dhiibid.

**keen³ (-keen)** *dk.lh.l ld* **keenna².**

**keenayn** *m.f.dh eeg* keenee.

**keenee** *f.g2* **(-neeyay, -naysay)** Awr keeno gelin.

**keenid** *m.f.dh eeg* keen³. *ld* **keenis.**

**keenis** *m.dh ld* **keenid.**

**keenna¹** *mu.lh.l* **(kuweenna, w)** Magacuyaal lahaansho oo lab oo tilmaamaya wax innagu (qofka koowaad ee wadarta ah oo kuwa lala hadlayo ay ku jiraan) aynu leennahay. Tus. "Gurigiisa keenna ayaa ka dhow".

**keenna² (-keenna)** *dk.lh.l* Dibkabe lahaansho oo tilmaamaya wax innagu (qofka koowaad ee wadarta ah oo kuwa lala hadlayo ay ku jiraan) aynu leennahay. Tus. "Aan aadno gurigeenna". *ld* **keen³.**

**keeno** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Siriq hoggaanka loo yeelo oo geela inta gafuurka loo suro lagu wado.

**keensad** *m.l ld* **keensasho.**

**keensasho** *m.f.dh eeg* keenso. *ld* **keensad.**

**keenso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax meel durugsan ka qaadasho.
**keer¹** *mu.ti.l* **(kuweer, w)** Magacuyaal tilmaame oo lab, oo wax ama cid hadlaha ka fog yarana jaahiisa ka babcan lagu tilmaansado. Tus. "Keer baa fariistay meeshaadii ee ka kici".
**keer²** **(-keer)** *dk.ti.l* Dibkabe tilmaame oo magac lab dib looga qodbo oo wax ama cid hadlaha ka fog yarana jaahiisa ka babcan lagu tilmaansado.
**keeratoosis** *m.l* (*daaw.*) Wax walba sidii gees, maqaarka ka baxa.
**kefed** *m.dh ld* **kafad.**
**kelbed** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Qalab ka samaysan laba birood oo istallaabsan, iskuna qodban oo kolkii laysku qabto afkoodu isu yimaado, waxaana lagu soo fujiyaa masaabiirta, siliggana lagu gooyo; biinso. *ld* **kalbad.**
**kelbi** *m.l* Libaax-badeedka waaweyn nooc ka mid ah.
**keli¹** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** 1. Geed yar oo leh laamo wada buruq-buruq ah oo aroorro leh oo dhirta daawada ka mid ah. 2. Oo k. ah: mid ah, aan la wehelin. 3. *ld* **kelli¹.**
**keli²** *m.l* (*nax.*) Lidka wadarta (tus.: gabar (keli) gabdho (wadar)); *eeg* tiro.
**keli³** *m.dh* Wax aan la wehelin. *ld* **kali.**
**keligillabe** *m.l* **(-bayaal,** *m.l/dh***)** Nin hawlkar ah oo shaqo kasta ku wanaagsan.
**keligitaliye** *m.l* **(keligood taliyayaal,** *m.l/dh***)** (*siyaa.*) Hoggaamiye waddan ku qabsaday xoog, awoodda xukunkana ku haysta si kelinnimo ah, tashi la'aan. *ld* **kaligitaliye.**
**keligitashade** *m.l ld* **kaligitashade.**
**keligitashe** *m.l* **(keligood tashayaal,** *m.l/dh***)** (*siyaa.*) Hoggaamiye, ama qof kale oo leh awood weyn, oo awooddiisuna ku isticmaala si xaq daro iyo cadowtinnimo. *ld* **kaligitashade.**
**keligoodtashadayaal** *m.dh ld* **kaligood-tashadayaal.**
**kelinnimo** *m.dh* Keli ahaansho.
**kelitalis** *m.l* **(-syo,** *m.dh***)** (*siyaa.*) Waddan dawladdiisu uu haysto qof keliya lehna awood kama dambaysi ah.
**kelitashad** *m.l ld* **kalitashad.**
**kelitashi** *m.l ld* **kalitashad.**
**keliya** *s.* Aan wax wehlin; uun.
**keliyeysad** *m.l ld* **keliyeysasho.**
**keliyeysasho** *m.f.dh eeg* keliyeyso. *ld* **keliyeysad.**
**keliyeyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Ku k.: keli ku ahaansho (wax).
**kelli¹** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** Biyomareen yar oo beeraha lagu waraabiyo. *ld* **keli¹ (3).**
**kelli²** *m.dh* **(-iyo,** *m.l***)** Mid ka mid ah labada cad oo digirta qaabkeeda leh oo uurka ku jirta (lafdhabarta labadeeda dhinac) oo waxa oogadu raacdo iyo dhiigga kala soocda, oo kaadi ahaan dibadda uga soo saarta.
**kelli³** *m.dh* **(-iyo,** *m.dh***)** (*c.nafl.*) Xubin muhim ah oo qashinsaarka u qaabilsan lafdhabarleyda, taas oo laga saaro walxo wasakh naytaroojiin ah (inta badan, kaadi ahaan). Naasleydu waxay leeyihiin lammaane kelya ah oo ku yaalla bucda.
**kelli-badeed** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** (*juqr.*) Gacan badeed oo aan aad u ballaarayn oo iskuxira laba badood, oo dhex mara laba dhul oo waaweyn.
**kellibalow** *m.l.kh* K. ah: xoolo aan dhergin. *ld* **gellibalow.**
**kelliggub** *m.l* Summad geel oo ah bar dab ah oo kellida korkeeda lagu dhigo.
**kellijuluqle** *m.l* Neef xoolo ah oo soo xerooday isaga oon dheregsanayn.
**kelmed** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Eray, hadal.
**kelmi** *m.l ld* **gelmi.**
**kelmidhabad** *m.l ld* **gelmidhabasho.**
**kelmidhabasho** *m.dh ld* **gelmidhabasho.**
**kelmidhabo** *f.mg3* **(-btay, -batay)** *ld* **gelmidhabo.**
**kelya-adag** *f.mg4* **(-dkaa, -dkayd)** Wax dhiirran ahaansho.
**kelya-adayg** *m.l* Dhiirranaan cidi leedahay. *ld* **kelya-adkaan.**
**kelya-adkaan** *m.f.dh eeg* kelya-adag. *ld* **kelya-adeyg, kelya-adkaansho.**
**kelya-adkaansho** *m.l/dh ld* **kelya-adkaan.**
**kelyaciirsad** *m.l ld* **kelyaciirsasho.**
**kelyaciirsasho** *m.f.dh eeg* kelyaciirso. *ld* **kelyaciirsad, kelyaciirsi.**
**kelyaciirsi** *m.l ld* **kelyaciirsasho.**
**kelyaciirso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Kelyo adayg lahaansho.
**keni** *m.l* 1. In door ah (waqti). 2. Niyad.
**keni-adag** *f.mg4* **(-dkaa, -dkayd)** Wax qalbi adag ahaansho.
**keni-adayg** *m.l* Qof go'aan adag leh. *ld* **keni-adkaan.**
**keni-adkaan** *m.f.dh eeg* keni-adag. *ld* **keni-adayg, keni-adkaansho.**
**keni-adkaansho** *m.l/dh ld* **keni-adkaan.**
**kensi** *m.l ld* **kansi.**
**keratiin** *m.l* (*baay.*) Koox ka mid ah borotiinnada miiqan ee laga helo timaha, baalasha, qoobobka iyo geesaha.
**keretinniism** *m.l* Maraarnimo.

**keylli** *m.l ld* **kaylli.**
**keynaan** *m.l* Summad : V. Dhakhsaha bara-baxa walax. Keynaan waa xawaare ji-heysan. Keynaan waa xaddi leeb, xawaa-ruhuna waa xaddi foolwaa.
**keyrkeyr¹** *m.l* Cabsi darteed oo lala gar-gariiro.
**keyrkeyr²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Cabsi darteed la gargariirid.
**keyrkeyri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cabsi gelin (cid).
**keyrkeyrid** *m.f.dh eeg* keyrkeyr².
**keyrkeyrin** *m.f.dh eeg* keyrkeyri.
**khaaddin** *m.l* **(-immo,** *m.dh*) 1. Nin meel barakaysan sida masaajid iwm. ka adeega oo barako doon ah. 2. Nin wadaad u adeega oo barako doon ah. *ld* **khaaddun.**
**khaaddun** *m.l ld* **khaaddin.**
**khaafsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax dareenkiisa garasho feker awgiis la maqan yahay ahaansho.
**khaafsanaan** *m.f.dh eeg* khaafsan. *ld* **khaaf-sanaansho.**
**khaafsanaansho** *m.l/dh ld* **khaafsanaan.**
**khaa'in** *m.l* **(-niin/-nno,** *m.dh*) Qof dhagar badan. *ld* **khaayin.**
**khaa'iniin** *m.dh.w eeg* khaa'in.
**khaa'innimo** *m.dh* Khaa'in ahaansho.
**khaakhuul** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) Rabsho xa-silloonida lagu waxyeeleeyo.
**khaalis** *m.l.kh* Wax saafi ah oo aan wax kale ku jirin.
**khaanad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Meel yar oo wax lagu rito oo lagu sameeyo armaajada, miiska iwm.
**khaarij** *m.l* Dal, dalalka kale ee xuduuddiisa dibadda ka ah.
**khaariji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Qof dilid. 2. Qof, qof kale wax ka raba ka reebid.
**khaarijin** *m.f.dh eeg* khaariji. *ld* **khaarijis.**
**khaarijis** *m.l ld* **khaarijin.**
**khaas** *m.l* 1. K. ah: wax gaar ah oo lagu keli yahay. 2. K. ahaan: gaar ah, gooni ah.
**khaash¹** *m.l* Cunno, miro, dawo iwm oo intay raageen xumaadey; faad. *ld* **qaash.**
**khaash²** *f.mg1* **(-shay, -shtay)** Cunno, miro, dawo iwm faadid.
**khaashid** *m.f.dh eeg* khaash².
**khaati** *m.l ld* **khaatir.**
**khaatimo** *m.dh* Sida wax waliba ku dhammaadaan ama ku dambeeyaan; ciribdambeed. *ld* **khaatumo.**
**khaatir** *m.l* 1. *ld* **khaatil.** Qof dhagar badan. 2. Kh. ka joog: qof, qof kale shiddaysan. *ld* **khaati.**
**khaatumo** *m.dh ld* **khaatimo.**
**khaawis¹** *m.l* Fiirada qof meel daloosha laga fiiriyo isaga oo aan ogeyn.
**khaawis²** *f.g1* **(-say, -stay)** Iyadoo aan ogeyn cid meel daloosha ka firiin.
**khaawisid** *m.f.dh eeg* khaawis².
**khaayin** *m.l ld* **khaa'in.**
**khaayir¹** *m.l* Si yasid iyo jeesjees leh oo cid loo fiiriyo.
**khaayir²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Si yasid iyo jeesjees leh cid u fiirin.
**khaayirid** *m.f.dh eeg* khaayir².
**khaayis¹** *m.l* 1. Cunto waqtigeedii dhammaa-day oo dhacday. 2. Cunto baryood ah.
**khaayis²** *f.mg1* **(-say, -stay)** Cunto waq-tigeedii dhammaaday oo aan la cuni karin noqosho.
**khaayisid** *m.f.dh eeg* khaayis².
**khabaar¹** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Wax aan horey loo ogeyn oo laysu sheego ama la helo; war. *ld* **khabar.**
**khabaar²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** U k.: cid war u dirid ama u sheegid.
**khabaarid** *m.f.dh eeg* khabaar².
**khabaarsad** *m.l ld* **khabaarsasho.**
**khabaarsasho** *m.f.dh eeg* khabaarso. *ld* **kha-baarsad, khabaarsi.**
**khabaarsi** *m.l* Dhibaato ay dhaliyeen col iyo abaar. *ld* **khabarsasho.**
**khabaarso** *f.g3* **(-saday, -satay)** War raadsasho.
**khabar¹** *m.l* 1. Dhacdo naxdin leh. 2. *ld* **khabaar¹.**
**khabar²** *m.l* (*nax.*) Curiye weerta ka tirsan oo tilmaama waxa yeelaha laga sheego. Tus. "Saalax waa wiil fiican".
**khabarsad** *m.l ld* **khabarsasho.**
**khabarsasho** *m.f.dh eeg* khabarso. *ld* **khabarsad, khabarsi.**
**khabarsi** *m.l ld* **khabarsasho.**
**khabarso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Khabar raadsasho.
**khabiid** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) Qof aan weji furreyn oo xaasid ah.
**khabiidnimo** *m.dh* Khabiid ahaansho.
**khabiir** *m.l* **(-rro/khubaro,** *m.dh*) Qof laamaha cilmiga ama fanka mid ka mid ah aqoon gaar ah oo dheer u leh.
**khad** *m.l/dh* Wax shubma oo madow ama midab kale oo wax lagu dhigo ama wax lagu daabaco; anqaas.
**khadar** *m.l* Nasiib wanaagsan.
**khaddaab¹** *m.l* Qad lagu xardho soo jeedka haweenka si loogu qurxiyo.
**khaddaab²** *f.g1* **(-bay, -btay)** Haween soo jeedkeeda si loo qurxiyo qad ku xardhid.
**khaddaabid** *m.f.dh eeg* khaddaab².
**khaddif¹** *m.l ld* **khatif¹.**
**khaddif²** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** *ld* **khatif².**

**khaddifid** *m.f.dh ld* **khatifid.**
**khaddifsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **kha-tifsan.**
**khaddifsanaan** *m.dh ld* **khatifsanaan.**
**khaddifsanaansho** *m.l/dh ld* **khatifsanaan.**
**khaddiib** *m.l* **(-bbo,** *m.dh***)** Ninka khudbadda jimcaha ka akhriya masaajidka.
**khadyaan** *m.l.kh* K. ah: qof dhibaato uusan wax ka qaban karin daashatay.
**khafiif¹** *m.l* 1. Kh. ah: wax culays yar; wax jurmi yar. 2. Qof maskaxdiisa wax u dhimanyihiin.
**khafiif²** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** 1. Qof maskaxda wax uga dhimman yihiin noqosho. 2. Ku kh.: wax jacayl awgii ku waalasho.
**khafiifi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax khafiif ka dhigid.
**khafiifid** *m.f.dh eeg* khafiif².
**khafiifin** *m.f.dh eeg* khafiifi. *ld* **khafiifis.**
**khafiifis** *m.l ld* **khafiifin.**
**khafiifnimo** *m.dh* Khafiif ahaansho.
**khafiifsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax maskaxdiisu wax u dhiman yahay ahaan-sho (qof).
**khafiifsanaan** *m.f.dh eeg* khafiifsan. *ld* **khafiifsanaansho.**
**khafiifsanaansho** *m.l/dh ld* **khafiifsanaan.**
**khafiyad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Garaangar yar oo wareegta oo leh meel xariggu galo, oo ceelka korkiisa suran, dalowgana lagu soo jiido.
**khajal¹** *m.l* Xishood; asluub; asturnaan. *ld* **khajil¹.**
**khajal²** *f.mg1* **(-alay, -ashay)** Dareen naxdin iyo xishood leh muujin. *ld* **khajil².**
**khajalid** *m.f.dh eeg* khajal². *ld* **khajilaad, khajilid.**
**khajil¹** *m.l ld* **khajal¹.**
**khajil²** *f.mg1* **(-ilay, -ishay)** *ld* **khajal².**
**khajilaad** *m.dh* Dareen naxdin iyo xishood badan leh cid fagaara joogto ay muujiso. *ld* **khajalid.**
**khajilid** *m.dh ld* **khajalid.**
**khal** *m.l* Waxyaalaha lagu saqraamo oo cinabka la khamiiriyay laga sameeyo oo kala go'a dhanaanna isu roga.
**khalaawo** *m.dh ld* **khilaawo.**
**khalaq** *f.g1* **(-lqay, -laqday; -lqi)** Wax abuurid (Eebbe).
**khalfad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** 1. Dariishad. 2. Khaanad.
**khaliif¹** *m.l* 1. *(dii.)* (khulafaa, m.dh) Afartii madax oo Nebi Maxamed (n.k.h.a) ku xigtay (Abuubakar, Cumar, Cismaan iyo Cali) darajada iyo magaca loo yiqiin. 2. *(-fyo, m.dh)* Nin wakiil ka ah Shiikh xertiisu meelo badan joogto.
**khaliif²** *f.g1* **(-fay, -ftay)** (*dii.*) Khaliif ka dhigid.
**khaliifan** *f.mg4* **(-fnaa, -fnayd)** (*dii.*) Qof la khaliifay ahaansho.
**khaliifid** *m.f.dh eeg* khaliif².
**khaliifnaan** *m.f.dh eeg* khaliifan. *ld* **khaliif-naansho.**
**khaliifnaansho** *m.l/dh ld* **khaliifnaan.**
**khaliifnimo** *m.dh* Khaliif ahaansho.
**khalji¹** *m.l.u* Qoryo dhuudhuuban oo aqallada lagu dhiso ama bedemmada iwm lagu awdo ama lagu karo; sarab; sadaq.
**khalji²** *f.g1* **(-iyay, -iday; -iyi)** Khalji wax ku dhisid.
**khaljiyid** *m.f.dh eeg* khalji².
**khalkhal¹** *m.l.kh* 1. Kh. ah: xasillooni darro qof ku dhacda cabsi, farax, naxdin iwm awgood. 2. Kh. ah: qalab xubno badan ka kooban oo adkaantii iyo is-haysashadii ka ba'do; kharraab.
**khalkhal²** *f.mg1* **(-alay, -ashay)** 1. Qof xasillooni-darro muujin. 2. Qalab kharraa-bid.
**khalkhal-birlabeed** *m.l* (*c.fal*) Qulqulad weyn oo ku dhacda bed birlabeedka dhulka oo dunida oo dhan saamaysa, taas oo dhammaan ama sida badan qarinaysa isbeddelka maalmeed.
**khalkhalgeli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **khalkhali (1).**
**khalkhalgelin** *m.dh ld* **khalkhalin.**
**khalkhalgelis** *m.l ld* **khalkhalin.**
**khalkhali** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* 1. *ld.* **khalkhali. Cid khalkhal ku abuurid.². Aala**
**khalkhalid** *m.f.dh eeg* khalkhal².
**khalkhalin** *m.f.dh eeg* khalkhali. *ld* **khalkhalgelin, khalkhalgelis, khalkhalis.**
**khalkhalsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax khalkhal la geliyey ahaansho. 2. Wax la kharraabiyey ahaansho.
**khalkhalsanaan** *m.f.dh eeg* khalkhalsan. *ld* **khalkhalsanaansho.**
**khalkhalsanaansho** *m.l/dh ld* **khalkhal-sanaan.**
**khalqi** *m.l. u* Uun badan.
**khalqid** *m.f.dh eeg* khalaq.
**khalwo** *m.dh ld* **khilaawo.**
**khamaar¹** *m.l* Cayaaro lacag lagu kala helo. *ld* **khammaar¹.**
**khamaar²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** 1. Khamaar ciyaarid. 2. Ku k.: wax biimo gelin. *ld* **khammaar².**
**khamaarid** *m.f.dh eeg* khamaar². *ld* **kham-maarid.**

**khamaas**[1] *m.l.kh* Kh. ah: bil labaatan iyo sagaal ku dhammaata; toomman.

**khamaas**[2] *f.mg1* **(-say, -stay)** Toomman noqosho (bil).

**khamaasid** *m.f.dh eeg* khamaas[2].

**khamiir**[1] *m.l* 1. Badar cajiiman, muddo la huuriyo si loo dubi karo. 2. Badar yar, cajiiman oo canjeero, bur iwm lagu fixiyo.

**khamiir**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Badar cajiiman khamiir noqosho.

**khamiiri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Khamiir ka dhigid.

**khamiirid**[1] *m.f.dh eeg* khamiir[2].

**khamiirid**[2] *m.dh* (*baay.*) Isbeddel kiimikaad oo ay walxaha orgaanikada ku dhaliyaan waxyaabo nool (sida: yiist, baktiiriya, iwm). Falkaasna waxa keena insaymo. Waa dariiqada lagu diyaariyo alkoollada (sida: itanool). Marka insaymka loo yaqaan siyaameys uu la falgalo sonkoraha (sakaraydhada) ku jira istaarijka.

**khamiirin** *m.f.dh eeg* khamiiri.

**khamiis**[1] *m.l* **(-syo,** *m.dh***)** Dhar tolan oo ilaa canqowyada jooga, gacmo dheerna leh oo raggu gashadaan. *ld* **qamiis.**

**khamiis**[2] *m.dh* **(-so,** *m.l***)** Maalmaha toddobaadka mid ka mid ah oo arbacada iyo jimcaha u dhexeysa.

**khammaar**[1] *m.l ld* **khamaar**[1]**.**

**khammaar**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** *ld* **khamaar**[2]**.**

**khammaarid** *m.dh ld* **khamaarid.**

**khamraawi** *m.l/dh* **(-iyaal,** *m.l/dh***)** Xargaha shiraaca haya midkood.

**khamraysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Ahaansho qof khamri cabsan.

**khamraysnaan** *m.f.dh eeg* khamraysan. *ld* **khamraysnaansho.**

**khamraysnaansho** *m.l/dh ld* **khamrays-naan.**

**khamri** *m.l ld* **khamro.**

**khamriyacab** *m.l* **(-byo,** *m.dh***)** Qofka khamriga cabba.

**khamro** *m.dh* Wax kasta oo la cabbo oo aalkol ku jirto oo lagu sakhraamo. *ld* **khamri.**

**khamsiin** *m.l* (*juqr.*) (Carabi) Dabayl koonfurlayda kulul oo qallalan oo ka dhacda masar, waxay la xiriirta sirookada woqooyiga Afrika.

**khaniis** *m.l* Baane; siiba midka carruurta faraxuumeeya.

**khanni** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** Qolalka iyo hulalka alaabada lagu guro (markab, dooni iwm).

**khansiir** *m.l* **(-ro,** *m.dh***)** Naasley jaadad badan leh oo Muslinka iyo Yuhuudda maahee dadka kale hilibkiisa cunaan.

**kharaab**[1] *m.l* K. ah: qalab gabay hawshuu qabanayey. *ld* **kharraab**[1]**.**

**kharaab**[2] *f.mg1* **(-bay, -btay)** 1. Shaqeyn waayid (qalab). 2. Hawl gabid (qalab). *ld* **kharraab**[2]**.**

**kharaabi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Kharaab ka dhigid (wax). *ld* **kharraabi.**

**kharaabid** *m.f.dh eeg* kharaab[2]. *ld* **khar-raabid.**

**kharaabin** *m.f.dh eeg* kharaabi. *ld* **khar-raabin.**

**kharaabsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Ahaansho wax kharaabay. *ld* **kharraabsan.**

**kharaabsanaan** *m.f.dh eeg* kharaabsan. *ld* **kharaabsanaansho, kharraabsanaan, kharraabsanaansh**

**kharaabsanaansho** *m.l/dh ld* **kharaab-sanaan.**

**kharaar** *m.l ld* **xarąar**[1]**.**

**kharaaraansho** *m.l/dh eeg* kharaarow. *ld* **xaraaraansho.**

**kharaari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax kharaar ka dhigid. *ld* **xaraari.**

**kharaarin** *m.f.dh eeg* kharaari. *ld* **xaraarin.**

**kharaarow** *f.mg3* **(-raaday, -raatay)** 1. Wax kharaar noqosho. 2. Wax adkaaday noqosho (arrin). *ld* **xaraarow.**

**kharaf** *m.l* **(-fyo,** *m.dh***)** Qof fudud oo iska hadla oo warkiisa aan waxba laga soo qaadin.

**kharaj** *m.l* Wax allaale wixii lacag ah oo jeebka ka baxa. *ld* **kharash.**

**kharajgarayn** *m.f.dh eeg* karajgaree. *ld* **kharashgarayn.**

**kharajgaree** *f.g2* **(-reeyay, -raysay)** Lacag iwm kharaj ahaan u bixin. *ld* **kharashgaree.**

**kharash** *m.l ld* **kharaj.**

**kharashgarayn** *m.dh ld* **kharajgarayn.**

**kharashgaree** *f.g2* **(-reeyay, -raysay)** *ld* **kharajgaree.**

**kharfo** *m.dh* Dhul aan la degganeyn oo oommane ah.

**khariidad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** *ld* **khariiddo.**

**khariidad-borojakhsaneyd** *m.dh* (*juqr.*) Muujisanaanta ay ku muujisantahay dhulka dushiisa oo dhan ama qayb ka mid ah dul fidsan korkeed, si loogu muujiyo muuqaallada dabeecadda, siyaasadeed, ama muuqaallo kale; bar kasta oo ku taal khariidadda dusheeda waxay u taagantahay ama xiriir la leedahay meel juqraafiyeed oo ka mid ah dhulka runta ah iyadoo la adeegsanayo qiyaas go'an ama borojek-shan.

**khariidad-kala-sarreynta** *m.dh* **(-o …,** *m.l***)** (*juqr.*) Khariidad muujinaysa kala sarraynta meel.

**khariiddo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Naqshad warqad iwm lagu sameeyo oo muujineysa dhulka oo dhan ama qeyb ka mid ah. *ld* **khariidad.**

**khariif¹** *m.l* 1. Xilliga doonyaha shiraaca leh ay xayirmaan dabeysha oo isbeddesha awgeed. 2. Nooc timirta ka mid ah oo aan aad u bislaan, dheg dheg badanna leh.
**khariif²** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Doon meel ku xayirmid dabaysha oo isbeddeshay aw-geed.
**khariifid** *m.f.dh eeg* khariif².
**kharqaan** *m.l ld* **harqaan.**
**kharqaanle** *m.l ld* **harqaanle.**
**kharqad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) 1. Cad ama jeex yar oo maro ah. 2. Hal maro ah oo la geliyo barkimaha. *ld* **harqad.**
**kharraab¹** *m.l ld* **kharaab¹.**
**kharraab²** *f.mg1* **(-bay, -btay)** *ld* **kharaab².**
**kharraabi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **kharaabi.**
**kharraabin** *m.dh ld* **kharaabin.**
**kharraabsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **kharaabsan.**
**kharraabsanaan** *m.dh ld* **kharaabsanaan.**
**kharraabsanaansho** *m.l ld* **kharaabsanaan.**
**kharrib¹** *m.l* Dhis ama alaabo ama wax kale oo wanaagsan oo la xumeeyo, la burbur-sho, kharaab laga dhigo. *ld* **kharribaad.**
**kharrib²** *f.g1* **(-bay, -btay)** Wax wanaag-sanaa xumeyn.
**kharribaad** *m.dh* Halleynta wax wanaagsanaa la halleeyo. *ld* **kharrib¹.**
**kharriban¹** *f.mg1* **(-bmay, -bantay; -bmi)** Wax la kharribay noqosho.
**kharriban²** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Wax la kharribay ahaansho.
**kharribid** *m.f.dh eeg* kharrib².
**kharribmid** *m.f.dh eeg* kharriban¹.
**kharribnaan** *m.f.dh eeg* kharriban². *ld* **kharribnaansho.**
**kharribnaansho** *m.l/dh ld* **kharribnaan.**
**khasaanad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) 1. Bir aad u adag oo sida sanduuqa u sameysan oo lacagta, dahabka iwm lagu keydiyo. 2. Quful si adag u xirma oo dhawr wareeg leh.
**khasaar** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Khasaaro la kulmid.
**khasaari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid khasaaro gelin.
**khasaarid** *m.f.dh eeg* khasaar.
**khasaarin** *m.f.dh eeg* khasaari.
**khasaaro** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Dhibaato ku timaada qof hantidiisa.
**khasab¹** *m.l* 1. Dirqinta cid lagu dirqiyo wax aysan raali ka ahayn. 2. Geed bal iyo alammo leh oo toos u baxa oo dheecaankisa sonkorta laga sameeyo.
**khasab²** *f.g1* **(-sbay, -sabtay; -sbi)** Wax cid ku dirqin.
**khasbid** *m.f.dh eeg* khasab².
**khashabad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Doon.
**khashiimiin** *m.dh.w eeg* khashiin.
**khashiin** *m.l* **(-iimiin,** *m.dh*) Qof degaanka uu joogo dhaqankiisa aan aqoon u lahayn.
**khashiinnimo** *m.dh* Khashiin ahaansho.
**khashin** *m.l* Wax walba oo wasakh, haraa cunto, iwm ah ee la iska xaaqo lagana fogeeyo degaan lagu nool yahay. *ld* **qashin.**
**khashinsaar** *m.l* (*c.nafl.*) Saaridda wasakhda jirka sameeyey sida badan ay kelyaha laga soo saaro.
**khashkhash¹** *m.l* 1. Dhagar; sir; mardabo. 2. Wadnaqabad; qasacajebis. *ld* **qashqash¹.**
**khashkhash²** *f.g1* **(-shay, -shtay)** 1. Hadal badan oo been iyo khayaano ah cid wax kaga qaadid. 2. Cid dhibid, ku dheelid ama lagu dheelo. *ld* **qashqash².**
**khashkhashaad** *m.dh* 1. Hadal badan oo been iyo khayaano ah cid wax looga qaado. 2. Cid la dhibo ama lagu dheelo. *ld* **qashqashaad.**
**khashkhashid** *m.f.dh eeg* khashkhash². *ld* **khashkhashaad, qashqashaad, qash-qashid.**
**khashuuc¹** *m.l* Dareen beernugeyl diimeed leh oo qof ka muuqda. *ld* **khushuuc¹.**
**khashuuc²** *f.mg1* **(-cay, -cday)** 1. Dareen beernugeyl diimeed leh muujin. 2. U k.: wax ka raalli noqosho ama la dhicid. *ld* **khushuuc².**
**khashuucid** *m.f.dh eeg* khashuuc². *ld* **khushuucid.**
**khashuucsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax khashuuc hayo ahaansho. *ld* **khushuucsan.**
**khashuucsanaan** *m.f.dh eeg* khashuucsan. *ld* **khashuucsanaansho, khushuucsanaan, khushuucsanaans**
**khashuucsanaansho** *m.l/dh ld* **khashuuc-sanaan.**
**khasif¹** *m.l* Waxyeelo xag Ilaah ka timaadda oo dad iyo dal ku dhacda oo burbur iyo halaag gaarsiiya.
**khasif²** *f.g1* **(-fay, -ftay)** Waxyeelo xag Ilaah ka timaadda oo dad iyo dal ku dhicid, burbur iyo halaagna gaarsiin.
**khasifid** *m.f.dh eeg* khasif².
**khasiis** *m.l* **(-syo/-siin,** *m.dh*) Qof aan ka xishoon falalka xunxun oo dhan.
**khasiisiin** *m.dh.w eeg* khasiis.
**khasir¹** *m.l* 1. Maal lacag ah oo si aan habboonayn lagu bixiyo ama lagu lumiyo. 2. Ganaax; xaal; yake. *ld* **khasiraad.**
**khasir²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Hanti si aan habbooneyn u isticmaalid. 2. Cid ganaaxid.
**khasiraad** *m.dh* Ganaax cid la saaro. *ld* **khasir¹.**
**khasirid** *m.f.dh eeg* khasir².

**khasiyad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Wax la qoonsado oo gardarro ah oo cid lagula kaco.
**khasiyadayn** *m.f.dh eeg* khasiyadee.
**khasiyadee** *f.g2* (**-deeyay, -daysay**) Cid khasiyad ku sameyn.
**khasnad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Bir aad u adag oo sida sanduuqa u samaysan oo lacagta, dahabka iwm lagu kaydiyo. *ld* **qasnad.**
**khasnaji** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Qofka lacagta bixiya, khasnaddana furaheeda haya.
**khasoobid** *m.f.dh eeg* khasow.
**khasow** *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) Fal xun oo aad sameysay dhibaatada ka timaadda dareemid.
**khatal**¹ *m.l* Been cid lagu khayaamayo. *ld* **khataalad.**
**khatal**² *f.g1* (**-alay, -ashay**) Cid been lagu khayaamayo u sheegid.
**khatalaad** *m.dh ld* **khatal**¹
**khatalan**¹ *m.l* Ismoodsiin iyo malahabaabid cid ku dhacda.
**khatalan**² *f.mg1* (**-lmay, -lantay; -lmi**) Wax ismoodsiis iyo malahabow ku dhacay noqosho.
**khatalan**³ *f.mg4* (**-lnaa, -lnayd**) Wax la khatalay ahaansho.
**khatalid** *m.f.dh eeg* khatal².
**khatalmid** *m.f.dh eeg* khatalan².
**khatalnaan** *m.f.dh eeg* khatalan³. *ld* **khatalnaansho.**
**khatalnaansho** *m.l/dh ld* **khatalnaan.**
**khatar** *m.dh* 1. Dhibaato halis ah. 2. K. ah: wax waxyeello ama dhibaato ka iman karta, halis.
**khatif**¹ *m.l* Habaabidda laga habaabo meel la mari lahaa. *ld* **khaddif**¹**.**
**khatif**² *f.mg1* (**-fay, -ftay**) Marin ka habaabid. *ld* **khaddif**²**.**
**khatifid** *m.f.dh eeg* khatif². *ld* **khaddifid.**
**khatifsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax habaabay ahaansho. *ld* **khaddifsan.**
**khatifsanaan** *m.f.dh eeg* khatifsan. *ld* **khad-difsanaan, khaddifsanaansho, khatifsa-naansho.**
**khatifsanaansho** *m.l/dh ld* **khatifsanaan.**
**khatimid** *m.f.dh eeg* khatin². *ld* **khatin**¹**.**
**khatin**¹ *m.l* 1. Gabagabeynta iyo gunaanadka Quraan iyo duco la soo akhriyay. 2. *ld* **khatimid.**
**khatin**² *f.mg1* (**-imay, -intay; -imi**) Quraan iyo duco la akhriyay gunaanadid.
**khawaaf** *m.l.kh* (**-fiin,** *m.dh*) Qof magaalo joog ah oo rug iyo raaslaawe ah oo wuxuu doonaba sameeya.
**khawaafad** *m.dh.kh* Naag magaalo joog ah oo rug iyo raaslaawe ah oo waxay doon-taba sameysa.
**khawaafiin** *m.dh.w eeg* khawaaf.
**khawaafsasho** *m.f.dh eeg* khawaafso.
**khawaafso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Hanti la'aan awgeed dhibaato la kulmid.
**khawaaji** *m.l.kh* K. ah: qof maalqabeen ah.
**khawayiis** *m.l ld* **khawaysiin.**
**khawaysii** *f.g2* (**-iiyay, -iisay**) Been iyo khayaano cid ka dhaadhicin.
**khawaysiin** *m.f.dh eeg* khawaysii. *ld* **kha-waysiis.**
**khayaamayn** *m.dh ld* **khayaanayn.**
**khayaamee** *f.g2* (**-meeyay, -maysay**) *ld* **khayaanee.**
**khayaamid** *m.dh ld* **khayaanid.**
**khayaan** *f.g1* (**-aamay/-aanay, aantay; -aami/-aani**) Cid khayaano ku samayn.
**khayaanalow** *m.l* (**-wyo,** *m.dh*) Qof dhagar badan.
**khayaanayn** *m.f.dh eeg* khayaanee. *ld* **khayaamayn, khiyaamayn, khiyaanayn.**
**khayaanee** *f.g2* (**-neeyay, -naysay**) Cid khayaano ku samayn. *ld* **khayaamee, khiyaamee, khiyaanee.**
**khayaanid** *m.f.dh eeg* khayaan. *ld* **kha-yaamid.**
**khayaano** *m.dh* Dhib si qarsoodi ah cid loogu geysto; dhagar; sir. *ld* **khiyaamo, khiyaano.**
**khayli** *m.dh* Guntiino daliig madow darfaha ku leh oo waagii hore dumarku qaadan jireen.
**khaymad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) 1. Aqal fudud oo kolna la dhiso, kolna la furfuro oo lala guuro. 2. Teendho; taanbuug.
**khayr** *m.l* (**-raad,** *m.l*) Wax wanaag ku jira oo dhan.
**khayraad** *m.l.w* 1. Waxyaabaha dabiiciga ah oo banii'aadanka manaafacaad u leh oo laga helo oogada ama gudaha badda iyo berrigaba. 2. *eeg* khayr.
**khaysaraan** *m.dh* (**-no/-aamo,** *m.l*) Geed alammo leh oo geedka qasabka u eg, ka laamo dhuudhuuban kana baxa webiyada hareerahooda iyo meelaha biyo fariisinnada, lagana sameeyo bakoorado, kuraas, dambiilo iwm.
**khibrad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Waayo-aragnimada iyo aqoonta uu qofku ka soo kasbo hawl uu muddo badan hayey. *ld* **khibro.**
**khibro** *m.dh ld* **khibrad.**
**khiddad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Qorshe loo sameeyo hawl, mashruuc iwm.
**khidmad** *m.dh ld* **khidmo.**

**khidmee** *f.g2* **(-meeyay, -meysay)** Qof la xurmaynayo hawl u qabasho.
**khidmeyn** *m.f.dh eeg* khidmee.
**khidmo** *m.dh* 1. *(dii.)* Soddonka jus ee quraanka oo kol isku meel lagu wada akhriyo. 2. Hawl cid loo qabto; adeeg. 3. *(-ooyin, m.l)* Lacagta la siiyo qof hawl fudud qabtey. *ld* **khidmad.**
**khidmo-shuruud** *m.dh* (*dii.*) Quraanka oo dhan ama qaarkiis oo qof jirran lagu dul akhriyo.
**khilaaf**$^1$ *m.l* Heshiis la'aan; is-afgaranwaa.
**khilaaf**$^2$ *f.g1* **(-fay, -ftay)** Arrin iwm cid ku diidid.
**khilaafid** *m.f.dh eeg* khilaaf$^2$.
**khilaafo** *m.dh* Nidaam muslimiinta oo dhan ku dooran jireen khaliifkooda.
**khilaafsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax, wax kale ka duwan ahaansho. 2. Arrin iwm waxaan raacsaneyn ahaansho.
**khilaafsanaan** *m.f.dh eeg* khilaafsan. *ld* **khilaafsanaansho.**
**khilaafsanaansho** *m.l/dh ld* **khilaafsanaan.**
**khilaawayn** *m.f.dh eeg* khilaawee. *ld* **qalwayn.**
**khilaawee** *f.mg2* **(-weeyay, -waysay)** Kelinnimo meel gaar ah Ilaah ku baryid. *ld* **qalwee.**
**khilaawo** *m.dh* Kelinnimo, meel gaar ah, muddo go'an arrin gaar ah oo Ilaah looga baryo. *ld* **khalaawo, khalwo, qalwo.**
**khiyaamayn** *m.dh ld* **khayaanayn.**
**khiyaamee** *f.g2* **(-meyay, meysay)** *ld* **khayaanee.**
**khiyaamo** *m.dh ld* **khayaano.**
**khiyaanayn** *m.dh ld* **khayaanayn.**
**khiyaanee** *f.g2* **(-neeyay, -neysay)** *ld* **khayaanee.**
**khiyaano** *m.dh ld* **khayaano.**
**khiyaar** *m.l ld* **ikhtiyaar.**
**khoobar** *m.l* 1. Libaax badeedka waaweyn mid ka mid ah. 2. Hombaro.
**khoof**$^1$ *m.l* Cabsi; baqdin.
**khoof**$^2$ *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Ka kh.: wax ka cabsasho.
**khoofid** *m.f.dh eeg* khoof$^2$.
**khoori**$^1$ *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** Gacan yar oo bad berriga soo gudaggala.
**khoori**$^2$ *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** 1. *(juqr.)* Dhul ballaaran oo biyaha baddu ama kuwa harooyinku ay soo galeen. 2. *(juqr.)* Liid dhuleed dhuuban oo isku xira laba dhul oo waaweyn, tusaale ahaan: labo dhul qaaradeed oo waaweyn, ama jasiirad-u-eke ku xira dhul-weynaha; tusaale caad waxaa noqon kara qooriga Panama iyo qooriga Suez.
**khubaro** *m.dh.w eeg* khabiir.
**khudaar** *m.dh ld* **khudrad.**
**khudbad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Hadal dad badan hortii laga jeediyo. *ld* **khudbo.**
**khudbasireed** *m.l* Meher qarsoodi ah.
**khudbasireysad** *m.l ld* **khudbasireysasho.**
**khudbasireysasho** *m.f.dh eeg* khudbasirey-so. *ld* **khudbasireysad, khudbasireysi.**
**khudbasireysi** *m.l ld* **khudbasireysasho.**
**khudbasireyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Si qarsoodi ah haweenay u mehersasho.
**khudbee** *f.mg2* **(-beeyay, -beysay)** Khudbad jeedin.
**khudbeyn** *m.f.dh eeg* khudbee.
**khudbo** *m.dh ld* **khudbad.**
**khudrad** *m.dh.u* Dhir yaryar oo ka kooban ubax, caleemo iyo xididdo oo dadku cuno, cuntadana ku darsado. *ld* **khudaar.**
**khulafaa** *m.dh.w eeg* khaliif.
**khulcid** *m.f.dh eeg* khuluc$^2$.
**khuluc**$^1$ *m.l* Shuruudda lagu xidho haweenay haddii ay rabto in la furo.
**khuluc**$^2$ *f.mg1* **(-lcay, -luctay; -lci)** Is kh.: haweeney furitaan rabta shuruud ku xirid.
**khumkhum** *m.l* Walax udgoon oo haweenku shitaan.
**khuraafaad** *m.l.u* Waxyaabo aan jirin oo la rumaysto; sanan.
**khurraad** *m.l* Hadal aan macno lahayn.
**khusayn** *m.f.dh eeg* khusee.
**khusee** *f.g2* **(-seeyay, -saysay)** Arrin iwm ku lug lahaan.
**khushi** *m.l* Kh.gay, kh.gaa iwm: bareer; ulakac; ogaan; ikhtiyaar.
**khushiye** *m.l.kh* Kh. ah: qof qalaase ama fawdo abuure ah.
**khushuuc**$^1$ *m.l ld* **khashuuc**$^1$
**khushuuc**$^2$ *f.mg1* **(-cay, -cday)** *ld* **kha-shuuc**$^2$**.**
**khushuucid** *m.dh ld* **khashuucid.**
**khushuucsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **khashuucsan.**
**khushuucsanaan** *m.dh ld* **khashuucsanaan.**
**khushuucsanaansho** *m.l/dh ld* **khashuuc-sanaan.**
**khusuusi** *m.l* 1. Lataliyeyaashii Sayidka mid ka mid ah. 2. Wax gaar ama khaas ah. *ld* **qusuusi.**
**khuuri**$^1$ *m.l* **(khuuri,** *m.dh***)** Geed-gaab leh caleemo yaryar, xabag iyo qoryo udgoon oo guryaha loo shito.
**khuuri**$^2$ *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Khuuro sameyn.
**khuurin** *m.f.dh eeg* khuri$^2$. *ld* **khuuris.**
**khuuris** *m.l ld* **khuurin.**

**khuuro** *m.dh* Shanqar aan loo bogin oo kolka la hurdo neefsashada la socota oo afka ka timaadda.
**ki (-ki)** *dk.lh.l ld* **kiisa²**.
**kibilli** *m.l* Fiidmeer. *ld* **kobolli**
**kibir¹** *m.l* Qab iyo islaweyni.
**kibir²** *f.mg1* **(-bray, -birtay; -bri)** Qab iyo islaweyni muujin.
**kibirsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof kibray ahaansho.
**kibirsanaan** *m.f.dh eeg* kibirsan. *ld* **kibir-sanaansho.**
**kibirsanaansho** *m.l/dh ld* **kibirsanaan.**
**kibis** *m.dh* **(-bso,** *m.l***)** Cunno laga sameeyo bur ama budada badarka oo biyo, caano ama wax kale lagu qaso oo dabadeed inta qaabab badan loo yeelo la dubo; muufo.
**kibraan** *m.l* Qof kibir badan.
**kibri** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Cid kibir ku abuurid.
**kibrid** *m.f.dh eeg* kibir².
**kibriid** *m.l ld* **kabriid.**
**kibrin** *m.f.dh eeg* kibri. *ld* **kibris.**
**kibris** *m.l ld* **kibrin.**
**kici** *f.g/mg2* **(-iyay, -isay)** 1. *(f.g)* Wax fadhiya istaajin. 2. *(f.g)* Qof hurda toosin. 3. *(f.g)* Qoraal hikaadin. 4. *(f.g)* Matoor iwm howlgelin. 5. *(f.mg)* Ku k.: col meel ku weerarid.
**kicid** *m.f.dh eeg* kac.
**kicin¹** *m.l* Isbeddel daruuraha iyo hawada gala kolka xilliga roobku bilaabanayo; kacsan.
**kicin²** *m.f.dh eeg* kici.
**kicitimid** *m.f.dh eeg* kicitin².
**kicitin¹** *m.l* Socdaal; safar.
**kicitin²** *f.mg1* **(-imay, -intay; -imi)** Meel u socdaalid.
**kidaar** *m.l* Nooc kibis ka mid ah.
**kidfamid** *m.f.dh eeg* kidfan¹.
**kidfan¹** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Wax kidif laga dhigay noqosho.
**kidfan²** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax kidfan ahaansho.
**kidfanaan** *m.dh eeg* kidfan². *ld* **kidfa-naansho.**
**kidfanaansho** *m.l/dh ld* **kidfanaan.**
**kidfid** *m.f.dh eeg* kidif.
**kidib** *m.l* Been.
**kidif¹** *m.l* **(-fyo,** *m.dh***)** Wax la jarjaray oo aad loo yaryareeyey cad ka mid ah; jab ama go' yar; qurub.
**kidif²** *f.g1* **(-dfay, -dftay; -dfi)** Wax is-haysta jarjar yaryar oo badan ka dhigid; qurbid.
**kifaax¹** *m.l* 1. Hawl qabashadeeda ama wax hanashadooda loo dagaallamo; halgan. 2. Raaxo.
**kifaax²** *f.mg1* **(-xay, -xday)** 1. Hawl qabashadeeda ama wax hanashadooda u dagaallamid. 2. Raaxaysasho.
**kifaaxid** *m.f.dh eeg* kifaax².
**kifaayo** *m.dh* In wax ku filan; wax deeqa.
**kii¹** *mu.ac.l* **kuwii, w** Magacuyaal aan cayinnayn oo lab, oo cid ama wax la isla ogaa oo maqan oo aan magaciisa la sheegayn. Tus. "Kanu waa kii beryahanba aan raadinayay": "Kii baa yimid".
**kii² (-Kii)** *dk.lh.l ld* **kiisa².**
**kii³ (-kii)** *q.l* Qodob magac lab dib looga qodbo, kaasoo tilmaamaya waxay hadlaha iyo maqluhu isla ogyihiin. Tus. "Ninkii baa yimid"
**kiil¹** *m.l* 1. Beeg; miisaan; qiyaas; cabbir. 2. Bilow ciyaareed (turub).
**kiil²** *f.g1* **(-iilay, -iishay)** 1. Wax cabbirid, beegid. 2. Ciyaar turub bilaabid.
**kiilad** *m.l ld* **kiilasho.**
**kiilan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax la kiilay ahaansho.
**kiilasho** *m.f.dh eeg* kiilo. *ld* **kiilad.**
**kiilayn** *m.f.dh eeg* kiilee.
**kiilee** *f.g2* **(-eeyay, -eeysay)** Wax kiilo ku cabbirid.
**kiilid** *m.f.dh* kiil².
**kiilnaan** *m.f.dh eeg* kiilan. *ld* **kiilnaansho.**
**kiilnaansho** *m.l/dh ld* **kiilnaan.**
**kiilo¹** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Kun garaam culayskood; kiilogaraam.
**kiilo²** *f.g3* **(-iishay, -iilatay)** 1. Wax cabbirasho; miisaamid. 2. Ciyaar turub bilaabasho.
**kiilogaraam** *m.l* **(-myo,** *m.dh***)** *ld* **kiilo.**
**kiilomitir** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Fogaan kun mitir dhan.
**kiilowaat** *m.l* Kun waad oo ah awoodda korontada ama makaanikada.
**kiimika** *m.dh* Cilmiga laga barto walxuhu waxa ay ka sameysan yihiin iyo isbeddellada mid kasta ku imanaya nooca uu yahay.
**kiin¹** *mu.dhm.ly* Magacuyaal layeele ee tilmaamaya qofka labaad ee wadarta ah. Tus. "Wuu iga kiin waday".
**kiin² (-kiin)** *dk.lh.l ld* **kiinna².**
**kiinjo** *m.l* Qasabka alanka ugu hooseeya ee macaan.
**kiinna¹** *mu.lh.l* **(kuwiinna, w)** Magacuyaal lahaansho oo tilmaamaya wax idinku (qofka labaad ee wadarta ah) aad leedihiin. Tus. "Kiinna warkiisa iskaba daa!".
**kiinna² (-Kiinna)** *dk.lh.l* Dibkabe lahaansho oo tilmaamaya wax idinku (qofka labaad ee

wadarta ah) aad leedihiin. Tus. "Dad badan baa dhagaysta warkiinna". *ld* **kiin²**.

**kiintaal** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) Boqol kiilogaraam culayskood; jawaan.

**kiis¹** *m.l* **(-sas,** *m.l*) 1. Dacwad maxkama-deed. 2. *ld* **xiish.** Xereynta geel laga xereeyo dad mag lagu leeyahay.

**kiis²** *f.g1* **(-say, -stay)** 1. Wax cidid. 2. Dad mag lagu leeyahay xoolo ka xereyn.

**kiis³ (-kiis)** *dk.lh.l ld* **kiisa²**.

**kiisa¹** *mu.lh.l* **(kuwiisa, w)** Magacuyaal lahaansho oo lab ah, oo tilmaamaya wax isagu (qofka saddexaad ee kelida ah ee lab) uu leeyahay. Tus. "Buuggaaga qaado kiisana meel u dhig".

**kiisa² (-kiisa)** *dk.lh.l* Dibkabe lahaansho oo lab ah oo tilmaamaya wax isagu (qofka saddexaad ee kelida ah ee lab) uu leeyahay. Tus. "Aaway qalankiisa?". *ld* **kiis³, ki, kįi²**.

**kiisad** *m.dh ld* **kiishad.**

**kiish** *m.l* Kolay maro, harag iwm ka samaysan oo wax lagu rito. *ld* **kiis¹**.

**kiish yaro** *m.l* **(-shash ...,** *m.l*) (daww.) Kiish yar oo ka sameysma meelaha dabacsan ee xubnaha dheefshiidka.

**kiishad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Suun la xirto oo leh jeeb ama laba oo lacagta iwm. lagu rito. *ld* **kiisad.**

**kiish-dabac-halbawle** *m.l* (*daaw.*) Kiish dhiig ka buuxo oo ka sameysma halbawlayasha jirka, waxaana keena xididka oo meel ka dabca.

**kiishka xabka** *m.l* (*c.nafl.*) Kiishka xabku ka buuxo oo ilmaha uurka ku jira ku dhex jiraan waxaana daboola xuubka "amnion".

**kiisid** *m.f.dh eeg* kiis².

**kiismiskiin** *m.l* Codsi qof u qorto maxkamad si looga dhaafo kharajka ku baxaya dacwadda loo qaadayo.

**kiitoon** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) (*kiim.*) Moli-kuyuullada leh urur shaqaale RCOR'. *eeg* urur shaqo.

**kilkil¹** *m.l* Ruxidda si xoog ah wax loo ruxo.

**kilkil²** *f.g1* **(-ilay, -ishay)** Wax si xoog iyo dhakhso leh u ruxid.

**kilkilayn** *m.f.dh eeg* kilkilee. *ld* **kilkilays.**

**kilkilays** *m.l ld* **kilkilayn.**

**kilkilee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** Cid kilkilada ka xagatayn.

**kilkilid** *m.f.dh eeg* kilkil².

**kilkilo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Meesha godan ee ku taal meesha cududda iyo garabku isaga yaalliin, dhankeed hoose; shaqfal.

**killaal¹** *m.l* 1. Xabsi. 2. K. ah: meel ciriiryoon oo aan laga bixi karin. 3. Meesha cududda iyo dhudhunka dadku iska galaan.

**kiloogaraam** *m.l* **(-mo,** *m.dh*) Summad: Kg. Halbeegga caalamiga (H.C.) ee cufka loona qeexo cuf le'eg muunadda caalamiga ee ka samaysan balaatinam, iridiyam, laguna keydiyo waaxda keydinta cabbirka iyo misaanka, kuna taalla Sefres, agagaarka Baariis. Muunadda caalamigu waxa ay ka samaysan tahay dhululubo jooggeedu le'egyahay dhexroorkeeda kana diyaarsan iskudhaf ka kooban 90% balaatinum iyo 10% iridiyam.

**kiloogaraam culeys** *m.l eeg* cufisjiidad.

**kimistariga noolaha** *m.l* (*kiim.*) Barashada kiimistariga noolayaasha, gaar ahaan dhismayaashooda iyo shaqada waxyaabaha kiimikeed ee ay ka koobanyihiin, sida badan borotiin, kaarboohaydrayt, dux iyo asiidho bu'eed.

**kimistariga oorgaanigga ah** *m.l* (*kiim.*) Kiimistariga iskudhisyada kaarboon.

**kimistariga orgaanig-ma-ahe** *m.l* (*kiim.*) Laan ka mid ah kiimistariga oo la xiriita curiyayaasha (marka laga reebo kaarboon) iyo weliba diyaarintooda, astaamahooda iyo falgallada isku dhisyadooda iskudhisy fudud oo kaarboon ah oo kooban oo ay ka mid yihiin ogsaydhadu ayaa lagu bartaa kiimistariga orgaanig-ma-ahe.

**kiniin** *m.l ld* **kiniini**

**kiniini** *m.l* **(-iyaal, ml/dh)** (*daaw.*) Dawo la adkeeyey oo iniinaha laga dhigo, guud ahaan oo afka laga qaato.

**kintir** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Xubin yar oo jilicsan oo u eg dhoorka digaagga oo ku taal xubinta taranka haweenka, kuna shaqo leh dareenka macaansiga galmada.

**kir** *e.d* Yallah!, hayahee! bax!, tag!, kac!, hus!, yur! *ld* **kįs.**

**kiree** *f.g2* **(-reeyay, -reysay)** Hanti gaar ah sida baabuur, guri iwm manaafacaad-sigooda cid kale lacag kul heshiin.

**kireyn** *m.f.dh eeg* kiree. *ld* **kireys.**

**kireys** *m.l ld* **kireyn.**

**kireysad** *m.l ld* **kireysasho.**

**kireysasho** *m.f.dh eeg* kireyso. *ld* **kireysad, kireysi.**

**kireysi** *m.l ld* **kireysasho.**

**kireyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Hanti gaar ah sida baabuur, guri iwm ijaarasho.

**kirib** *m.l ld* **kareeb.**

**kiriiri** *m.l* 1. Geed-gaab, geed-madow ah oo cufan oo leh miro kuuskuusan oo hurdi ah

iyo caleen xanaf leh. 2. *(-iyo, m.dh)* Waxyaalo jaadad badan ah oo salka loo dhuubo, oo inta faraha lagu wareejiyo ama xarig salka lagala dhaco, lagu cayaaro oo aad u xiima una dheereeya.

**kirishboy** *m.l* (**-booyo,** *m.dh*) Inan yar oo ka shaqeeya baabuurka oo caawiya wadaha.

**kirishowmirish** *m.l* Xayr, calool iyo mindhicir la isku maray oo la karsado.

**kirishtaan** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) (*dii.*) Nin aaminsan diinta Masiixiga.

**kirishtaanad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) (*dii.*) Haweeney aaminsan diinta Masiixiga.

**kirishtaannimo** *m.dh* (*dii.*) Kirishtaan ahaansho.

**kirkir¹** *m.l* (**-ro,** *m.dh*) Raadka ay reebto mindi iwm oo aan af lahayn oo wax lagu gooyay. *ld* **kirkirid.**

**kirkir²** *m.l* (**-ro,** *m.dh*) 1. *(daaw.)* Cudur bulshadeed ragga kaga dhaca guska oo inta hore gooya, lagana qaado galmada. 2. *(daaw.)* Nabar furan oo aan xanuun lahayn oo ka samysma meesha jeermigu jirka ka galay (guska, dibnaha, iwm) waana astaanta ugu horreysa ee xabbadda (siifilis).

**kirkir³** *f.g1* (**-ray, -rtay**) Mindi aan af lahayn wax ku goyn.

**kirkiran** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Wax kirkir leh ahaansho.

**kirkirid** *m.f.dh eeg* kirkir³.

**kirkirmid** *m.f.dh eeg* kirkiran¹.

**kirkirnaan** *m.f.dh eeg* kirkiran. *ld* **kirkir-naansho.**

**kirkirnaansho** *m.l/dh ld* **kirkirnaan.**

**kirkirre** *m.l* (**-rayaal,** *m.l/dh*) Doonfaar; doofaar.

**kirli** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Weel biyaha iyo shaaha lagu karsho oo siddo fur iyo naas leh; ibriiq; jalmad.

**kiro** *m.dh* Hanti laga baxsho wax aan la lahayn oo la manaafacsanayo.

**kirtamid** *m.f.dh eeg* kirtan². *ld* **kirtan¹.**

**kirtan¹** *m.l* Dhaqdhaqaaqa ay xooluhu sameyaan marka uu jirkoodu taabto waxaysan rabin. *ld* **kirtamid.**

**kirtan²** *f.mg1* (**-amay, -antay; -ami**) Xoolo jirkooda waxaysan rabin taabteen kadaalliyid.

**kis** *m.dh* In yar; xoogaa; kistoo.

**kis** *e.d ld* **kir.**

**kisi** *m.l* 1. K. ah: tiro aan qaybsami karin oo weligeed wax soo haraan (sida: 3, 5, 7, iwm). 2. *(-iyo, m.dh)* Qof aan meher ku dhalan.

**kistoo** *fk.* Kis yar; xoogaa.

**kiswad** *m.dh* Dhar qaali ah, lagu xarragoodo oo dumarku qaataan.

**kitaab** *m.l* (**kutub,** *m.dh*/**kutubo/-bbo,** *m.l*) 1. *(dii)* Buug ay ku yaalliin waxyaabo badanaa diini ah oo farta carabiga ku qoran. 2. *(u)* Ballanbaalis.

**kitaabday** *f.mg1* (**-deyiyay,-dayday; -deyi**) U k.: qof buka si loo daaweeyo kitaab u eegid; kutubbo-rogid.

**kitaabdeyid** *m.f.dh eeg* kitaabday.

**kitaabfur¹** *m.l* Hantida ugu horreysa oo la siiyo wadaad qof jirran daaweynaya.

**kitaabfur²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Wadaad (kitaabgaablow) cid jirran kitaab u fiirid.

**kitaabfurid** *m.f.dh eeg* kitaabfur².

**kitaabgaab** *m.l* Nin diinta si xun ugu shaqeysta; fiqidduur. *ld* **kitaabgaablow.**

**kitaabgaablow** *m.l ld* **kitaabgaab.**

**kix** *m.dh* Cudur badanaa carruurta ku dhaca oo leh qufac iyo neefraac xiriira oo qaylo dheer; xiiqdheer. *ld* **jix, qix.**

**kob** *m.dh* (**-bo,** *m.l*) 1. Meel kooban oo la tilmaami karo. 2. Daliigo caw laga falkiyey oo dhaadheer ballacooduse yaryaryahay oo kolkii laysku toltolo dermada noqda middood. 3. Meel geedo dhaadheer leh oo hareeraha ka bannaan. 4. *ld* **kab².**

**kobatol** *m.l ld* **kobatole.**

**kobatole** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) 1. Qalabka kabaha lagu tolo oo mudac weyn u eg. 2. Ninka kabaha tola. *ld* **kabatol.**

**kobci** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Dhasha dadka iyo xoolaha cayilin. 2. Dhaqaale iwm kordhin.

**kobcid** *m.f.dh eeg* koboc².

**kobcin** *m.f.dh eeg* kobci. *ld* **kobcis.**

**kobcis** *m.l ld* **kobcin.**

**koboc¹** *m.l.kh* K. ah: nafley yar oo cayilan.

**koboc²** *f.mg1* (**-bcay, -bocday; -bci**) 1. Nafley yar cayilid. 2. Dhaqaale iwm korid.

**kobocsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Ahaansho wax la kobciyey.

**kobocsanaan** *m.f.dh eeg* kobocsan. *ld* **kobocsanaansho.**

**kobocsanaansho** *m.l/dh ld* **kobocsanaan.**

**kobocsasho** *m.f.dh eeg* kobocso.

**kobocso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Ilmo xoolaad oo la doonaayo in la qasho cayilsasho

**kobojaa** *m.l ld* **kabajaa.**

**kobolli** *m.l ld* **kibilli.**

**kobon** *m.l* 3Geed dheer oo laan-laan u baxa oo leh caleemo balballaaran iyo miro macaan, lana cuno, oo cadcaddaada markay bislaadaan.

**kodho** *m.dh* Harag waxar yar oo haamaha caanaha lagu lulo loo hoos dhigo.

**kodhon** *m.l* (**-no,** *m.dh*) (*baay.*) Beys naytaroojin saddexan ah oo ku jira

molikiyuulka DNA ama ka RNA da, taasi oo taxda amiino asiidh gaar ah xilliga samaynta borotiinka ku jira unugga.

**kog** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Wax fidsanaa isku soo roorid.

**kogid** *m.f.dh eeg* kog.

**kogsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax kogay ahaansho.

**kogsanaan** *m.f.dh eeg* kogsan. *ld* **kogsanaansho.**

**kogsanaansho** *m.l/dh ld* **kogsanaan.**

**koji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax fidsan isku soo roorin.

**kojin** *m.f.dh eeg* koji.

**kojiye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh*) Toddobamaggaarto; teetano.

**kol¹** *m.l* 1. *ld* **kal 1.** *(kolal, m.l)* Waqti, jeer; mar. Tus. "Cali kol baan arkay". 2. K.ba: mar walba. 3. K.ka: haddaba, sidaas darteed. 4. K.kiiba: isla waqtigii. 5. K.naba ama k.laba: si kastaba; dhab ahaan. 6. Waa k. iyo laba: marmar buu dhacaa.

**kol²** *xi.* K.ka ama k.kii: erey lagu xiriiriyo weer waqtiley ah. Tus. "Kolka uu geelu oomo ayuu olol badnaadaa."

**kolay** *m.l* **(-yo,** *m.dh*) Kiish ama qandi alaabta lagu rito.

**kolayfiiq** *m.l* **(-qyo,** *m.dh*) Weel qashinka lagu ururiyo.

**kolaytis** *m.l* (*daaw.*) Halaamacoodka mindhicirka waaweyn. Astaamaha u badan waa: shuban mararka qaarkood ay la socdaan dhiig iyo axal iyo xanuun urkurjirtada hoose.

**kolka** *xi. eeg* kol².

**kolkii** *xi. eeg* kol².

**kolkol¹** *m.l.fk* Waqtiyo kala durugsan; marmar.

**kolkol²** *m.dh* **(-lo,** *m.l*) Kolay lagu sameeyo in dharka duubayo.

**kolla** *fk.* Marnaba; marna.

**kollajiin** *m.l* **(-no, m.d)** (c,nafl) Borotiin miiqsan oo ma milme ah lagana helo nudo isku xidhayaasha maqaarka, taharta iyo lafta.

**kollaydh** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) (*baay.*) Kollaydhada markii ugu horreysey waxa uu u qeexay Thomas Graham sannadkii 1861, walxo ahaan, sida istaarj ama jellatiin, kuwaas oo aan ka gudbi karin xuub.

**kolley** *fk.* K.ba: si kastaba; dhab ahaan.

**kollooydh-soocid** *m.dh* (*baay.*) Dariiqo molikuyuulada waaweyn (sida istaarajka ama borotiinka) iyo molikuyuulada yaryar (sida guluukows ama amiino asiidhada) oo ku wada jira milan lagu kala sooco iyada oo la adeegsanaayo siimow xulasho oo la dhexmarinaayo xuub badh-habe ah.

**kolmayn** *m.f.dh eeg* kolmee.

**kolmaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax kolmo loo yeelay ahaansho.

**kolmaysnaan** *m.f.dh eeg* kolmaysan. *ld* **kolmaysnaansho.**

**kolmaysnaansho** *m.l/dh ld* **kolmaysnaan.**

**kolmee** *f.mg2* **(-meeyay, -maysay)** Ka k.: wax, wax kale ka soo laalaadin ama lalmin.

**kolmo** *m.l* (*nax.*) Astaan qoraal (" ") oo sida badan loo adeegsado iyadoo labo labo ah oo hor iyo gadaal laga mariyo hadal, weer, erey, si loo muujiyo hadalka tooska ah, yacni sida qof afkiisa uga soo baxay (tus. Cali wuxuu yiri: "berri baan imanayaa").

**kolombaawi** *m.dh* Macawiso raggu qaato midabyo kala gaar ah leh.

**kolon** *m.dh* **(-lmo,** *m.l*) 1. Labo cad oo yaryar oo dhuudhuuban oo cunaha ariga qaarkiis ka baxa midkood. 2. Buro jirka meel ka mid ah ka soo baxda oo laallaadda. 3. *(w) eeg* kolmo.

**koloraydh** *m.l.u* **(-dyo,** *m.dh*) (*kiim.*) Iskudhis uu ku jiro koloriin.

**koloriin** *m.dh* **(-nno,** *m.dh*) (*kiim.*) Curiye neef cagaar-hurdi ah oo firfircoon kana tirsan haloojinnada (ururka VII ee tusaha kalgalka curiyeyaasha). Waxa laga helaa biyaha badda, cusbada harooyinka iyo helaytka (NaCl) oo tuulma fadhiisimo dhul-hoosad ah. K.ta oo ah ogsidheeye xooggan, waxa lagu xisaabay in dhulka oogadiisa ay ka tahay 0.055%.

**kombaleeso** *m.dh* 1. Wadajir. 2. *(muus.)* Koox muusig.

**kombiyuutar** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) (*tegno.*) Aalad ku shaqeysa elektroonik si gaar ahna u qabata xogta lagu kaydiyo, marka loo baahdana si qeexan uga jawaabta.

**kongerees** *m.l* **(-syo,** *m.dh*) Shirweyne dad badan isugu yimaadaan oo arrimo muhiim ah lagaga hadlo.

**kontarabaan** *m.l* Badeeco aan canshuureyn oo si sharci-darro ah dal ku soo gasha ama uga baxda. *ld* **kontrobaan.**

**kontomaad** *m.l.t.j* Midka ku abbaaran tirada konton. *ld* **kontonaad.**

**kontomeeye** *m.l.t.* Tiro qiyaas ahaan konton u dhow. *ld* **kontomeeyo.**

**kontomeeyo** *m.dh ld* **kontomeeye.**

**konton** *m.l.t.* Tiro ka kooban shan meelood oo min toban ah; shan tobnaad; "50".

**kontonaad** *m.l.t.j* Tirada jagaale, kan kontonka u dhigma. *ld* **DSI, kontomaad.**

**kontorool¹** *m.l* 1. Wax baaridda wax la baaro. 2. Meel wax lagu baaro.

**kontorool²** *f.g1* **(-oolay, -ooshay)** Wax baarid.
**kontoroolan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax la kontoroolay ahaansho
**kontoroolasho** *m.f.dh eeg* kontoroolo.
**kontoroolid** *m.f.dh eeg* kontorool².
**kontoroolnaan** *m.f.dh eeg* kontoroolan. *ld* **kontoroolnaansho.**
**kontoroolnaansho** *m.l/dh ld* **kontorool-naan.**
**kontoroolo** *f.mg3* **(-rooshay, -roolatay)** Wax kontorool ku sameysasho.
**kontrobaan** *m.l ld* **kontarabaan.**
**Koo¹** *mu.ti.l* **(kuwoo,** w) Mgacuyaal tilmaame oo lab, oo wax qofka hadlaya aad uga fog oo farta la isugu fiiqayo lagu tilmaansado.
**koo²** *mu.ac.l* **(kuwoo,** w) 1. Magacuyaal aan cayinnayn oo lab ah oo tilmaama wax ama qof jooga meel kan hadlaya ka fog. 2. *(t) ld* **kow.**
**koob¹** *m.l* **(-bab,** *m.l*) 1. Weel yar oo badanaa dheg leh oo wax lagu cabbo; fijaan. 2. Qalab ka samaysan dahab, qalin iwm oo lagu kala qaato tartamada cayaaraha.
**koob²** *f.g1* **(-bay, -btay)** 1. Wax dhammaantood wada marid ama wada aqoon. 2. Soo k.: arrin iwm soo gaabin.
**koobaab¹** *m.dh ld* **goobaab¹.**
**koobaab²** *f.g1* **(-bay, -btay)** *ld* **goobaab².**
**koobaaban** *f.g4* **(-bnaa, -bnayd)** *ld* **goobaaban.**
**koobaabasho** *m.f.dh ld* **goobaabasho.**
**koobaabid** *m.dh ld* **goobaabid.**
**koobaabnaan** *m.dh ld* **goobaabnaan.**
**koobaabnaansho** *m.l/dh ld* **goobaabnaan.**
**koobaabo** *f.g3* **(-btay, -batay)** *ld* **goobaabo.**
**koobaad** *m.l ld* **koowaad.**
**kooban¹** *f.mg1* **(-bmay, -bantay; -bmi)** Ku k.: wax koobmay noqosho.
**kooban²** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** 1. Wax la koobay ahaansho. 2. Ku k.: wax ku eg meel oo aan dhaafsaneyn ahaansho. "Ceebtaasi Cali bay ku koobantahay". 3. Ka k.: wax dhawr shey isugu jira ahaansho.
**koobi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Ka k.: cid war xiiso leh sheegaysa hadal ka gurid.
**koobid** *m.f.dh eeg* koob².
**koobin** *m.f.dh eeg* koobi.
**koobir** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Minxiis.
**koobmid** *m.f.dh eeg* kooban¹. *ld* **koobniin.**
**koobnaan** *m.f.dh eeg* kooban². *ld* **koobnaansho.**
**koobnaansho** *m.l/dh ld* **koobnaan.**
**koobniin** *m.dh ld* **koobmid.**
**kood¹** *m.l* **(-dad,** *m.l*) 1. Lafaha gebiga ah oo indhaha ka korreeya oo sunnayaashu ku yaalliin midkood. 2. Hadal hoos laysugu sheego; faq. 3. Xodxodasho. 4. Neef bayr leh oo aan la qaban karin; farow. 5. *(m.l./dh)* (-do, m.l) Dhul siman meel ka yara sarreysa.
**kood²** **(-kood)** *dk.lh.l ld* **kooda².**
**kooda¹** *mu.lh.l* **(kuwooda, w)** Magacuyaal lahaansho oo tilmaamaya wax iyagu (qofka saddexaad ee wadarta ah) ay leeyihiin. Tus. "Kooda ayaa ka wanaagsan kiinna".
**kooda²** **(-kooda)** *dk.lh.l* Dibkabe lahaansho oo tilmaamaya wax iyagu (qofka saddexaad ee wadarta ah) ay leeyihiin. Tus. "Macallinkooda ayay la tashadaeen". *ld* **kood².**
**koodh** *m.l* **(-rar,** *m.l*) *ld* **koor¹.**
**koodhi** *m.l* Canshuur dadka laga qaado.
**koodhiin** *m.dh* **(-nno,** *m.dh*) (*daaw.*) Dawo xanuun bi'iso ah oo laga sameeyo morfiinta laakiinse awooddeeda xanuun bi'inta iyo dejinta maskaxdaba ay yartahay, waana sun yartahay waxa laga qaataa afka iyo duritaan si xanuun loo yareeyo ama qufac loo joojiyo.
**koodi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Hadal sir ah cid ku qarsasho. 2. Cid shukaansasho.
**koodin** *m.f.dh eeg* koodi. *ld* **koodis.**
**koodis** *m.l ld* **koodin.**
**koofaar** *m.dh* **(-ro,** *m.l*) Magac aan qof kiisii runta ahaa ahayn; naanays.
**koofi** *m.dh ld* **koofiyad.**
**koofiyad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Shey ka samaysan dun, dhar iwm. oo raggu madaxa gashadaan. *ld* **koofi, koofiyo.**
**koofiyad xidid** *m.l* (*baay.*) Dhisme daboola fiiqa ugu horreeya ee xididka (dhinaca carrada). Waxay ilaalisaa xididka inta uu korayo si uu u dhex maro carrada.
**koofiyo** *m.dh ld* **koofiyad.**
**koofur** *m.dh* Jiha waqooyiga liddiga ku ah. *ld* **koonfur.**
**koo-insaym** *m.l* **(-myo,** *m.dh*) (*baay.*) Molikiyuul aan borotiin ahayn oo orgaanik ah, kaas oo ku xidhiidhiya molikiyuul insaym dedejinta falgallada baayokiimi-keed.
**kookas** *m.l* **(-syo,** *m.dh*) (*baay.*) Nooc bakteeriyada ka mid ah oo qaab dhululubaysan leh.
**kooke** *m.l* **(-kayaal,** *m.l/dh*) Qof cunto kariska si fiican u yaqaan.
**kookeyn** *m.dh* (*daaw.*) Alkolooyd laga sameeyey caleenta geedka loo yaqaan kooka (erythroxylon coca) amaba shaybaarrada lagu diyaariyo, waxa loo isticmaalaa dawo suuxiso meel kooban ee jirka, sida: qalliinka isha, dhegta, sanka iyo cunaha.
**kool** *m.dh* Ammaan; faan.

**koolestarool** *m.l* (*daaw.)* Isterool badankeeda laga helo nudaha xayawaanka iyo qaar ka mid ah dhirta sare iyo aljiga. K.ka waxaa laga nuugaa mindhicirka yar ama waxaa lagu sameeyaa beerka. Naasleyda sare waxaa laga helaa dhiigga, waxaanay kaalin weyn ka ciyaartaa qaadidda duxda iyo soo saaridda horomoonada.
**kooli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid ammaan u jeedin.
**koolin** *m.f.dh eeg* kooli. *ld* **koolis.**
**koolis** *m.l ld* **koolin.**
**koolkooli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Ilmo yar si gacalo leh u barbaarin.
**koolkoolin** *m.f.dh eeg* koolkooli. *ld* **koolkoolis.**
**koolkoolis** *m.l ld* **koolkoolin.**
**kooma** *m.dh* Miyirbeel.
**koombo** *m.dh* Weel yar oo bir ka samaysan oo wax lagu cabbiro ama biyaha la darsado.
**koon** *m.l* Duni.
**koonbiro** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Milxiisad.
**koone** *m.l* Laba xarriiqood meesha ay isugu yimaadaan dhinaca dibadda ah.
**koonfur** *m.dh ld* **koofur.**
**koor[1]** *m.l* **(-rar,** *m.l*) Dhar adag oo culus oo raggu qaarka sare ka qaataan oo dhaxanta laga geshado, laguna xarragoodo; jubbad. *ld* **koodh.**
**koor[2]** *m.dh* **(-ro,** *m.l*) Dawan geed laga qorey oo xoolaha qoorta loogu xiro.
**koor[3]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** 1. Ciyaar turub (shanboollo), nin inuu wada qabto turubka oo dhan ballan qaadid. 2. Koorabixis adeegsasho.
**koorabixis** *m.l* Bir dhuuban, daab xooggan leh oo weelasha lagu xordo.
**kooraggooye** *m.l* **(-yayaal,** *m.dh*) Nin fuulitaanka fardaha aad u yaqaan.
**kooraggooyennimo** *m.dh* Kooraggooye ahaansho (nin).
**kooraqore** *m.l* **(-rayaal,** *m.dh*) Nin farsamaynta kooraha ku wanaagsan.
**koorasaar** *m.l* 1. Midab madow oo neef ido ah dusha uga yaal. 2. Duudka fardaha meesha kooraha la saaro.
**koorayn** *m.f.dh eeg* kooree.
**koore** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh*) Shey badanaa idiin (harag la megdey) ka sameysan oo la saaro fardaha iyo baqlaha, si marka la fuulo fadhigu raaxo u yeesho.
**kooree** *f.g2* **(-reeyay, -raysay)** Koore saarid (Faras, baqal).
**koori** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Koor yeerid.
**koorib** *m.dh* Nooc ka mid ah jarta la ciyaaro.
**koorid** *m.f.dh eeg* koor[2].
**koorin** *m.f.dh eeg* koori.
**koorkoox** *m.dh ld* **kooxkoox.**
**koorniya** *m.dh* **(-yayaal,** *m.l/dh*) (*c.nafl* ) Dabool ilays gudbiye ah oo ku yaalla kubbadda isha xaggeeda hore. Waa isbedel socda oo ka yimaadda ilxaydha.
**koorrib** *m.dh* Kuul madow oo quraarad ah.
**koos** *m.l* 1. Dabaylaha lagu dhoofo oo ka yimaada koonfurgalbeed. 2. *(-sas, m.l)* Gobol; dhul.
**koosaar[1]** *m.dh* Hilib, caano, subag iwm oo cuntada la cunayo lagu iidaanto. *ld* **goosaar[1].**
**koosaar[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Cunto iidaan ku darid. *ld* **goosaar[2].**
**koosaarad** *m.l ld* **goosaarad.**
**koosaaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax la koosaaray ahaansho. *ld* **goosaaran.**
**koosaarasho** *m.f.dh eeg* koosaaro. *ld* **goosaarasho.**
**koosaarid** *m.f.dh eeg* koosaar[2]. *ld* **goosaarid.**
**koosaarnaan** *m.f.dh eeg* koosaaran. *ld* **goosaarnaan, goosaarnaansho, koosaarnaansho.**
**koosaarnaansho** *m.l/dh ld* **koosaarnaan.**
**koosaaro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** Cunto koosaar ku darsasho. *ld* **goosaaro.**
**koosayn** *m.f.dh eeg* koosee.
**koose** *m.l* Orodka ugu gaaban ee farduhu ku ordaan.
**koosee** *f.mg2* **(-seeyay, -saysay)** Si aayar ah u ordid (faras).
**koostik-bootash** *m.l* (*kiim.*) Kaaliyam haydarogsaydh, KOH.
**koostik-soodha** *m.dh* (*kiim.*) (Naatriyan haydarogsaydh). Adke cad oo sayax-milme ah una habaysan duneed, ilays gudbintiisuna liidato. Milanka uu ku jiraa waa alkali xooggan waana gudbiye-milme.
**kootali** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) Nin aan ilaah iyo Nabigiisa rumaysnayn.
**kootalinimo** *m.dh* Kootali ahaansho (nin).
**kootaliyad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Haweeney aan Ilaah iyo Nabigiisa rumasnayn.
**koow** *m.l.t ld* **kow.**
**koowaad** *m.l* 1. *(t.j)* Lambarka tirada jagaalada ah ugu horreeya. 2. *(-dyo, m.dh)* Halbeeg. *ld* **koobaad, kowaad.**
**koox** *m.dh* **(-xo,** *m.l*) 1. Tiro isku duuban oo aan badnayn. 2. *(muus.)* Dad badan oo aaladaha la afuufo ama la garaaco ee muusikada yeeriya. 3. Dad badan oo ciyaartoy ah oo kubbadda nooc ka mid ah ciyaara.
**kooxaha dhiigga** *m.l* (*baay.*) Noocyada farabadan ee dhiigga dadka loo kala sooco.

Waxay ku xidhan tahay joogista iyo maqnaanshaha qaar ka mid ah borootiinnada (lid jidh-dhaliyayaal) unugyada cascas guudkooda. Koox dhiiggoodu waxa uu ka koobanyahay lid jidh-galayaal ku jiramuudka kaas oo ka hor yimaadda lid jidh-dhaliyayaasha kooxaha kale.

**koox-amayno** *m.l* (**-xo ...,** *m.l*) (*kiim.*) Iskudhis leh kooxda - NH -halkaas oo atamka naytarojiin aanu ku dheggeneyn kooxo kaarbonayt ama atamyo kale oo haydarojiin ah. Ururku waa kooxda amayno.

**kooxayn** *m.f.dh eeg* kooxee. *ld* **kooxays.**

**kooxays** *m.l ld* **kooxayn.**

**kooxee** *f.g2* (**-xeeyay, -xaysay**) Koox koox ka dhigid.

**koox-kaarbogsayl** *m.l* (**-xo ...,** *m.l*) (*kiim.*) Kooxda orgaanikada ee - COOH, taas oo laga helo kaarbogsilik asiidhada.

**kooxkoox** *m.dh* Wax qaybo-qaybo u kala qaybsan. *ld* **koorkoox.**

**kor**[1] *m.l* 1. Meel sare; dul. 2. Wada jirka xubnaha nafleyda, madax, gacmo, lugo iwm; oogo; jir.

**kor**[2] *f.mg1* (**-ray, -rtay**) 1. Nafley markii fil ku kordhaba weynaan iyo dherer yeelasho. 2. Meel sare lug ku fuulid ama wax dusha ka fuulid.

**korad** *m.l ld* **korasho.**

**koran** *m.l ld* **koron.**

**koranwaa**[1] *m.l* 1. K. ah: sugiwaa; dhawriwaa. 2. *ld* **koranwaayid.**

**koranwaa**[2] *f.g1* (**-aayay, -ayday; -aayi**) Sugid waayid; dhawriwaayid.

**korasho** *m.f.dh eeg* koro. *ld* **korad.**

**kordhi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax hore loo hayey wax ku sii darid; badin.

**kordhid** *m.f.dh eeg* koror[2].

**kordhin** *m.f.dh eeg* kordhi. *ld* **kordhis.**

**kordhis**[1] *m.l ld* **kordhin.**

**kordhis**[2] *m.l* Khudaar la cuno oo ka baxda dhul-beereedka, meelaha carro-madowga ah, waqtiga roobka.

**kordhisasho** *m.f.dh eeg* kordhiso.

**kordhiso** *f.g3* (**-stay, -satay**) Wax horey loo hayey wax ku darsasho.

**kordhiye** *m.l* (**-yayaal,** *m.l/dh*) (*fiis.*) Qalab kordhiya itaalka sinyaala danabeed sida codka oo tamar dheeraad ah ka soo dheegata il danab kale.

**kore**[1] *m.l ld* **korow.**

**kore**[2] *s.* Meel sare ku sugan; korreeya.

**kori** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. *(f.g)* Wax dhashay ama yar dheefin si uu u weynaado. 2. *(f.mg)* Ka k.: nafley dhibaato ka nabad-gelin (Ilaah).

**korid** *m.f.dh eeg* kor[2].

**korin** *m.f.dh eeg* kori. *ld* **koris.**

**koris** *m.l ld* **korin.**

**koritaan dhaqaale** *m.l* (*dhaq.*) Koritaan warshad ama dhaqdhaqaaq dhaqaale, wax kordha lacagta ku baxda iyo wax-soo-saarka.

**korjad** *m.dh.t* (**-do, ml.**) Harag iwm oo labaatan xabbo ah.

**korjoog** *m.l* 1. Taagnaanta cid fadhida ama bugta la dul taagnaado. 2. Ilaalo.

**korjooge** *m.l* (**-gayaal,** *m.l/dh*) Cid dusha ka ilaalin; gaarhaye.

**korjoogeyn** *m.f.dh eeg* korjoogee. *ld* **korjoogteyn.**

**korjoogtee** *f.mg2* (**-teeyay, -teysay**) *ld* **korjoogee.**

**korjoogteyn** *m.dh ld* **korjoogeyn.**

**korjoogto** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Col yar oo col weyn dusha ka ilaaliya

**korme** *m.l* (**-mayaal,** *m.l/dh*) Faras qoor ah oo loo reebo in uu fardaha boodo.

**kormeer**[1] *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Baaris iyo ka warqabid hawl iwm socodkooda iyo baahidooda.

**kormeer**[2] *f.g1* (**-ray, -rtay**) Hawl iwm socodkooda u kuurgelid.

**kormeere** *m.l* (**-rayaal,** *m.l/dh*) 1. Qof ay hawshiisu tahay inuu wax soo kormeero. 2. Askari darajadiisu ka korreysa saddex alifle kana hooseysa xiddigle.

**kormeerid** *m.f.dh eeg* kormeer[2].

**kornayl** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Derajo askareed ah gaashaanledhexe ama gaashaanle-sare.

**korneylnimo** *m.dh* Korneyl ahaansho.

**korniimo** *m.dh* Kobaca iyo weynaanta ay nafley marto. *ld* **korniin, korriimo, korriin.**

**korniin** *m.l ld* **korniimo.**

**koro** *f.g3* (**-rtay, -ratay**) Wax sugid.

**korobaxo** *m.dh* (**-wyo,** *m.dh*) Xoolaha intooda aan irmaaneyn.

**korolla ilaacayaal** *m.l* (**-lo,** *m.dh*) (*bot.*) Laacayaasha ubaxa. Wuxuu ku wareegsanyahay faxal sidaha iyo aarballada.

**koromatidhyo** *m.dh* (*baay.*) Xidhmo dun oo kala ah oo ka somaysantay koromosoom xilliga wejiyada hore ee qaybsanka unug-ga.

**koromatiin** *m.l* (*baay.*) Walaxda ay koromosoomyadu ka samaysan yihiin. Waxay ka kooban tahay borotiinno (gaar ahaan histoono), DNA iyo waxoogaa yar oo RNA ah.

**koromosoom** *m.l* (**-myo,** *m.dh*) (*baay.*) Dhisme dun oo kale ah oo laga helo bu'da unugyada dhirta iyo naflayda . Koromosoomyadu waxay ka koobanyihiin koromatiin, waxaanay qaadaan hiddo-sidaha, kaasoo suga astaamaha noolaha.

**koromosoom-jinsi** *m.l* (**-myo ...,** *m.dh*) (*baay.*) Korokosoomyada xukuma xayawaanka dhalanayaa lab iyo dheddig midka uu noqonayo. Waxay ku leeyihiin bu'da hal sinji lammaane koromosoomo oo isku kaan ah.

**koron** *m.l* (**-ommo,** *m.dh*) Rati la dhufaanay. *ld* **koran.**

**koronkor¹** *m.l* Sabuul meseggo oo iniinihiisu caanacaano yihiin oo aan weli bislaan

**koronkor²** *m.dh* Mesego la kariyay, iyadoo aan la shiidin; cambuulo.

**koronkoraysad** *m.l ld* **koronkoraysasho.**

**koronkoraysasho** *m.f.dh eeg* koronkorayso. *ld* **koronkoraysad, koronkoraysi.**

**koronkoraysi** *m.l ld* **koronkoraysasho.**

**koronkorayso** *f.g3* (**-stay, -satay**) 1. Badar karsamaya qaar gurasho. 2. Badar koron-kor ka dhigasho.

**koronkorro** *m.dh.u* Ayaxa dhashiisa aan weli duulid baran.

**korontayaqaan** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Qof yaqaan farsamada korontada.

**koronto** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) 1. Qeyb cilmiga fisikada ka mid ah oo isku dhaf ah oo loo yaqaan danab, loona isticmaalo quwad dhalin sida guryo ifinta, karinta, waraabka iwm. 2. Danabka lafteeda.

**kor-ood** *m.l* Meel beerta dhinaceeda laga oodo oo xoolaha la daaqsado marka jiilaal la gaaro; oodan.

**koroomiyam** *m.l* (*kiim.*) Bir ka tirsan curiyeyaasha kalaguurka ah, dabiici ahanna u jirta koromayt. Waxay aad ugu badantahay dalka Simbaabwi.

**koror¹** *m.l* Inta, wax ku darsanta.

**koror²** *m.l* (*kiim.*) Isbeddel togan ama taban ee ku dhaca doorsoome. Koror guud ahaan waxaa loo isticmaalaa micno ahaan isbeddel yar.

**koror³** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) 1. Wax is khordin. 2. Ku k.: wax, wax kale ku darid.

**kororsad** *m.l ld* **kororsasho.**

**kororsasho** *m.f.dh eeg* kororso. *ld* **kororsad, kororsi.**

**kororsiimo** *m.dh* Waxa ku siyaada wax horay u jiray

**kororso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Wax kororsiimo ku darsasho.

**korow** *m.l* Jaadadka daanyeerka mid ka mid ah oo yaryar aadna u fudfudud; kore.

**korran** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax la koriyey ahaansho.

**korranaan** *m.f.dh eeg* korran. *ld* **korranaansho.**

**korranaansho** *m.l/dh ld* **korranaan.**

**korrayn** *m.f.dh eeg* korree.

**korree** *f.mg2* (**-reeyay, -raysay**) Meel sare ku sugnaan.

**korriimo** *m.dh ld* **korniimo.**

**korriin** *m.l ld* **korniimo.**

**korsaar¹** *m.l* 1. Wax la iibinayo faa'iidada laga helo. 2. Dhinacdhow.

**korsaar²** *m.l* 1. Sahay yar oo awrta rarkeeda dheeraad ku ah. 2. Raar aqalka miyiga dhalada laga saaro; dhalo-saar. 3. K. ah: sidiq.

**korsaar³** *f.g/mg. 1* (**-ray, -rtay**) 1. *(f.g)* Wax, wax kale ka kor marin. 2. *(f.mg)* U k.: badeeco iwm faa'iido saarid.

**korsaaran** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Wax, wax kale dushiisa yaalla ahaansho.

**korsaarid** *m.f.dh eeg* korsaar².

**korsaarnaan** *m.f.dh eeg* korsaaran. *ld* **korsaarnaansho.**

**korsaarnaansho** *m.l/dh ld* **korsaarnaan.**

**korsad** *m.l ld* **korsasho.**

**korsasho** *m.f.dh eeg* korso. *ld* **korsad.**

**korshirix** *m.l* 1. Neef korka ku leh baro midabo ah. 2. Xoor barobaro leh.

**korsii** *f.g2* (**-iiyay, -iisay**) Cid meel sare fuulin.

**korsiin** *m.f.dh eeg* korsii.

**korso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Nafley yar xannaanaysasho si ay u korto.

**korsocod** *m.l* 1. Faa'iidada laga helo ganacsiga. 2. Lacag laysku dhigto marka turub la cayaarayo oo bannaanka ka ah wixii lagu ciyaarayey. 3. Dad dhex-dhexaadiya laba qolo oo dagaashan.

**korsocoto** *m.dh* Socoto reero u marti ah.

**korsooh¹** *m.l* Xarig seddex raab oo laysku tidcay ka samaysan.

**korsooh²** *f.g1* (**-hay, -hday**) Xarig hab saddex lugood ah u tabin.

**korsoohid** *m.f.dh eeg* korsooh².

**kortag¹** *m.l* Aadidda la aado meel xoogaa durugsan si loogu kaadsho ama saxaroodo. *ld* **kortegid.**

**kortag²** *f.mg1* (**-tegay, -tagtay; -tegi**) 1. Kaadi ama saxaro meel durugsan u aadid. 2. Ka k.: dad meel joogey oo aan ku ogeyn si kedis ah ugu tegid.

**kortegid** *m.f.dh eeg* kortag².

**koruboooddo** *m.dh* Nooc ka mid ah jarta la ciyaaro oo si god ka bood ah la isugu cuno.
**koryaal** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Qumbe ligligii laga gooyey oo haruub loo yeelay.
**koryeeri** *m.l* (**-iyo/koryeeri,** *m.dh*) Bas.
**kosayn** *m.l* 1. *(xis.)* Fansaan tirigonoomeeteri ee xagal. Kosayska xagal + (cos+) ee saddexagal qumman waa saamiga dhinaca la deriska ah xagasha + iyo shakaalka. 2. Absiisaha bar ku taalla goobo halbeeg ah marka laga hadlayo habdhiska kulannada laydi.
**kotaanjant** *m.l* (*xis.*) Fansaar tirigonoo-meeteri ee xagal, kaas oo la mid ah ro-gaalka tanjankiisa.
**kow** *m.dh.t* Lambarka tirada laga billaabo oo labada ka horreeya; hal, mid; "1". *ld* **koow.**
**kowaad** *m.l ld* **koowaad.**
**kowk** *m.l* (*jool.*) Adke aan cufnayn oo burbura midabkiisuna yahay boor oo ay ku jiraan ilaa 80% kaarboon ahi. Waa hadhaaga la helo marka la samaynayo neefta dhagax-dhuxuleedka. Waxa kale oo laga diyaariyaa dhagax-dhuxuleedka oo lagu shido heerkul hoose.
**kowrax** *f.g1* (**-xay, -xday**) Hilib iwm oo inuu suyaco looga baqayo dabayl u dhigid.
**kowraxsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Hilib wax la kowrixiyay ahaansho.
**kowrixi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Hilib kowrax ka dhigid.
**kowrixid** *m.f.dh eeg* kowrax.
**kowrixin** *m.f.dh eeg* kowrixi.
**kowsad** *m.l ld* **kowsasho.**
**kowsasho** *m.f.dh eeg* kowso. *ld* **kowsad, kowsi.**
**kowsi** *m.l ld* **kowsasho.**
**kowso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Tiro bilaa-basho.
**koxdin** *m.dh* Xiddig naafaha ka mid ah, oo u dhexeysa majinta iyo dirirdayga.
**koyto** *m.dh.u* Dad yimid oo degey dhul aanay ku dhalan.
**ku dhalasho** *m.dh* (*baay.*) Xaalad qof ku dhasho sida badanna uu waalidka ka dhaxlay.
**ku**[1] *mu.dhm.ly* Magacuyaal layeele oo tilmaama qofka labaad ee kelida ah, oo lala hadlayo.
**ku**[2] *mu.ac.l* (**kuwo, w**) Magacuyaal aan cayinnayn oo lab ah oo cid ama wax maqan tilmaamaya. Tus. " Maanta ku aan isku fasal ahayn baan arkay".
**ku**[3] *h* (*nax.*) Qurub la isticmaalo falka bidixdiisa: a) qurub la xiriira wax ama meel gudohooda fal uu ka dhacayo. Tus. "Biyaha weelka ayay ku jiraan"; b) qurub la xiriira wax ama qof uu fal taabanayo. Tus. "Kursigii ayuu ku fadhiyaa", "Xarigga geedka ku xir!"; c) qurub la xiriira wax wax lagu qabsado. Tus. "Qalinka wax ku qor!"; d) ugu: qurubyo lagu cabbiro kalasarraynta. Tus. "Wiilasha asaga ayaa ugu wanaagsan".
**kub** *m.l* (**-bab,** *m.l*) Cagta iyo lowga xubinta u dhexeysa.
**kubaddawaco** *m.dh* Mid ka mid ah afarta caloolood ee raamsatada oo leh laallaabyo ay ku shiiddo cuntada.
**kubadhagaxoobid** *m.f.dh eeg* kubadha-gaxow[2].
**kubadhagaxow**[1] *m.l* Kolka calooshu qallasho oo saxarada imaatinkeedu yaraado ama dhib noqdo.
**kubadhagaxow**[2] *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) Kubadhagaxow ku dhicid.
**kubbad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) 1. Shey kankoonsan oo ka sameysan cinjir, harag iwm oo neefi ku jirto looguna talaggalay in lagu ciyaaro; banooni. 2. Wax qaabka banooniga leh oo wareegsan.
**kubbad-badh** *m.dh* (**-do ..,** *m.l*) (*juqr.*) Nuska dhulka, marka sallax dhexdiisa la matiyay uu labo gabal o isla eg u qaybiyo. Dhulka badanaa waxaa loo qaybiyaa kubbad badhka woqooyi iyo kubbad badhka koonfureed, kan hore waa badhka ushiisa ah ee dhulka badhaha woqooyi ka xiga, kan dambena waa midka koonfur ka xiga dhul badhaha.
**kubbayn** *m.f.dh eeg* kubbee. *ld* **kubbays.**
**kubbays** *m.l ld* **kubbayn.**
**kubbee** *f.g2* (**-beeyay, -baysay**) Wax diirran meel dhiig fadhiistay saarsaarid.
**kubeerto** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Go' weyn oo dhogor jilicsan laga sameeyo oo dugsoon oo sariiraha la saaro, xilliga dhaxantana la huwado; buste.
**kubkucirroole** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) Qof dalal badan maray oo waayo-aragnimo leh.
**kubkusiigaale** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) Qof socod dheer soo galay oo markaa ka soo istaagay.
**kubo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Kuboddawaco.
**kubram** *m.l* (*kiim.*) Curiye kalaguur ah, midabkiisu yahay baroor-cas, summad-diisuna tahay Cu. Tiro atamkiisu waa 29, cuf atamkiisu waa 63.546. Bar dhalaashan-kiisu waa 1083.4° C.
**kud**[1] *m.l* Cudur dadka iyo xoolahaba ku dhaca oo badanaa aan laga kicin.
**kud**[2] *f.g/mg1* (**-day, -dday**) 1. *(f.g)* Gam-maan is abaahin. 2. *(f.mg)* Orod bootin ku bilaabid.
**kudaal**[1] *m.l* 1. Kudid. 2. Baxsi.

**kudaal[2]** *m.dh* 1. Dhicidda xoolo fardo lagu dhaco. 2. Faras aan la lahayn lala cararo.

**kudaal[3]** *f.mg3* **(-aalay, -aashay)** Ka k./u k.: dhibbato awgeed meel uga cararid.

**kudaalid** *m.f.dh eeg* kudaal[3].

**kudaankudi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax horey u tikhaantikhin.

**kuddaafad** *m.dh ld* **dukaafad.**

**kuddar** *m.l* Xisaab xisaab kale lagu daro; isugayn.

**kuddayad** *m.l ld* **kuddayasho.**

**kuddayasho** *m.dh* Sameynta cid falkeed laga daba sameeyo. *ld* **kuddayad.**

**kuddo** *m.dh* 1. Orod booddo ku anbabbaxa oo xawli dheer leh. 2. Dagaal aan habeys-nayn oo aan laysu tureyn. 3. Masaafada u dhexeysa laba qof oo orotameysa oo kala horreeysa. 4. Orgoodka gammaanka.

**kudhac** *m.dh* **(-cyo,** *m.l***)** Suuq lagu iibiyo waxyaabaha duugga ah.

**kudid** *m.f.dh eeg* kud[2]. *ld* **kudmo (2).**

**kudkude** *m.l* Dulin shilinta u eg dhiig-kunool ah oo badanaa laga helo meelaha digada xooluhu ku badanyihiin; hooskuhar.

**kudmo** *m.dh* 1. Saarashada dibi ama faras saarto, sac deggan ama geenyo beydalan. 2. *ld* **kudid.**

**kuduud[1]** *m.l ld* **kaduudid.**

**kuduud[2]** *f.g1* **(-day, -dday)** *ld* **kaduud[2].**

**kuduudan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** *ld* **kaduudan.**

**kuduudi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **kaduudi.**

**kuduudid** *m.dh ld* **kaduudid.**

**kuduudin** *m.dh ld* **kaduudin.**

**kuduudnaan** *m.dh ld* **kaduudnaan.**

**kuduudnaansho** *m.l/dh ld* **kaduudnaan.**

**kuf[1]** *m.l.kh* K. ah: isu qalmidda ay isu qalmaan laba qof xagga guurka, iyadoo laga eegayo dhinacyo badan sida: dhala-sho, xirfo, caafimaad iwm; geyaan.

**kuf[2]** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Nafley socota horay u dhicid.

**kufaar** *m.l.w* 1. *eeg* kaafir. 2. *eeg* kufri[1].

**kufi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Noole socda horay u ridid.

**kufid** *m.f.dh eeg* kuf[2]. *ld* **kufniin, kuftin.**

**kufin** *m.dh eeg* kufi. *ld* **kufis.**

**kufis** *m.l ld* **kufin.**

**kufkuf[1]** *m.l* Dhicdhicidda qof tabar yari la dhacdhaco

**kufkuf[2]** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Tabar darro awgeed dhicdhicid (nafley)

**kufkufid** *m.f.dh eeg* kufkuf[2].

**kufniin** *m.l ld* **kufid.**

**kufri[1]** *m.l ld* **kaafir.**

**kufri[2]** *f.mg1/2* **(-iyay, -iday/-isay; -iyi)** (*dii.*) Nabiga iyo diinta Ilaah dafirid.

**kufrin** *m.dh ld* **kufriyid.**

**kufrinnimo** *m.dh* Kufri ahaansho.

**kufrisii** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid kufri ka dhigid.

**kufrisiin** *m.f.dh eeg* kufrisii.

**kufriyid** *m.f.dh eeg* kufri[2]. *ld* **kufrin.**

**kufsad** *m.l ld* **kufsasho.**

**kufsasho** *m.f.dh eeg* kufso. *ld* **kufsad, kufsi.**

**kufsi** *m.l ld* **kufsasho.**

**kufso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Qof dumar ah oo aan meher kuu ahayn iyadoo aan raalli ka ahayn xoogid.

**kuftin** *m.dh* Dhicidda horay loo dhaco jillaafo awgeed. *ld* **kufid.**

**kug** *m.dh* Wax walba oo taagan, meesha ugu korreysa; dhako.

**kuhaamid** *m.f.dh eeg* kuhaan[2].

**kuhaan[1]** *m.l* 1. Habaar. 2. *(-nno, m.dh)* Qof gabayga ku habaarrama. 3. Kaahin.

**kuhaan[2]** *f.g1* **(-aamay, -aantay; -aami)** 1. Waxyaabo aan weli dhicin waxka-sheegid, ka warramid. 2. Cid gabay iwm ku habaarid.

**kuhaanlow** *m.l* 1. Nin ku dheer kuhaanka. 2. Gabyaa habaarkiisu kaco.

**kujiye** *m.l* **(-yaal,** *m.l/dh***)** (*daaw.*) Cudur muddo gaaban oo la isqaadsiiyo, kuna dhaca qaybta maskaxda iyo dareen-wadayaasha, waxaana keena baktiiri-yuumka la yiraahdo "cloridium tetani". Infekshinku wuxuu ka yimaadaa nooca adkeysta ee baktiiriyada oo gaarta meel dhaawacan oo jirka ka mid ah, baktiiriyadu way badataa waxayna soo saartaa sun kicisa dareemayaasha oo muruqyada isku koojiya. Toddobamagaarto, teetano.

**kul** *m.l* Diirimaadka fallaaraha qorraxda iyo shidaal gubanaya bixiyaan oo jirka nafleydu kahdo.

**kulaal[1]** *m.l* Dab ama wax la mid ah oo kulul oo inta loo dhowaado dhaxanta laysaga bi'iyo.

**kulaal[2]** *f.g1* **(-aalay, -aashay)** Dab ag fariisasho si dhaxanta la isaga bi'iyo.

**kulaalaha-koonfureed** *m.l* (*juqr.*) Barbar la-ahe lool, qiyaas ahaan 23° k, oo muujinaya dacalka ugu koonfureeya ee qorraxdu toos isu dul taagto duhurka.

**kulaalaha-waqooyi** *m.l* (*juqr.*) Barbar la-ahe lool, qiyaas ahaan 23° w, oo tilmaamaya dacalka woqooyi ugu xiga ee qorraxdu toos isu dul taagto duhurkii.

**kulaalayaal** *m.l/dh* (*juqr.*) Gobolka ku yaal inta u dhexaysa kulaalaha woqooyi iyo kulaalaha koonfureed oo marmarka qaarkood loo

yaqaan jiidda kulul. Jiidaas waxay qorraxdu toos isu dul taagtaa laba jeer sannadkii, iftiinka qorraxduna uguna dhaco jeenjeedh, cimilo ooreededuna waa kulaal. Eraygu wuxuu inta badan xambaarsanyahay meelo ku qabsan loolka sare, tusaale, ugu fogaan ilaa 30° w iyo k, halkaasoo xaaladda cimilada kulaalayda, tusaale, ahaan, laga helo.

**kulaale** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** Dhulka u dhexeeya labada lool ee dhulbaraha hareeraha ka mara cimiladiisuna kulushahay.

**kulaalid** *m.f.dh eeg* kulaal².

**kulaanbeey** *m.dh* Ceesaamo yaryar; ugeyb.

**kulan¹** *m.l* **(-ammo,** *m.dh***)** Isu imaadka dad meel isugu yimaadaan; urur; shir. *ld* **kulanti.**

**kulan²** *m.l* (*xis.*) Urur tirooyin ah oo lagu muujiyo bar ku taalla dulalaati. Bar maguuraan ah oo la yiraahdo unugga iyo xarriiqyo maguuraan ah oo la yiraahdo dhidibbo ayaa tixraac ahaan loo adeeg-sadaa.

**kulan³** *f.mg1* **(-lmay, -lantay; -lmi)** Dad meel isugu imaansho ama ku shirid.

**kulannada Kaartis** *m.l* (*xis.*) Habdhis kulan ee rugta ay bari taallo lagu helo fogaanta ay bartaasi u jirto xarriiqyo tixraac oo lagu magacaabo dhidibbo. Laba addimaa-leyaasha waxaa la adeegsadaa laba xarriiqood, badanaaba labada xarriiqood waa ay isku qotomaan. Waxa ayna sammeeyaan habdhiska kulannada laydi. Xarriiqda jiifta waa dhidibka - x, tan taaganna waa dhidibka - y. Barta ay labada xarriiqood iska gooyaan 0, waa unugga habdhiska kullanka.

**kulanno-cidhifeed** *m.l* (*xis.*) Bar ku taalla sallax loona muujin karo kulanno ahaan (r, theta)), taas oo theta ay tahay xagasha u dhexeysa dhidibka togan ee x iyo fallaadha ka bilaabanta unugga kuna dhammaata barta, r - na waa dhererka fallaadha.

**kulansan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax kulmay ahaansho.

**kulansanaan** *m.f.dh eeg* kulansan. *ld* **kulansanaansho.**

**kulansanaansho** *m.l/dh ld* **kulansanaan.**

**kulanti** *m.dh ld* **kulan.**

**kulayl** *m.l* Holan, humri iwm ee ka yimaada qorraxda, dabka iwm.

**kulayle** *m.l* 1. Xilli kulul. 2. Meel kulul. 3. Dhul aad u dhir badan oo aan marino lahayn oo manena ah.

**kulayli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax kulayl ka dhigid. *ld* **kululee.**

**kulaylin** *m.f.dh eeg* kulayli. *ld* **kululayn.**

**kulbeeg** *m.l* **(-gyo,** *m.dh***)** *ld* **kulbeege.**

**kulbeege** *m.l* **(-gayaal,** *m.l/dh***)** (*fiis.*) Qalab loo isticmaalo cabbiraadda heerkulka walax. *ld* **kulbeeg.**

**kulbixiye¹** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** Shay kulka dhaliya sida qorraxda, matoorrada iwm.

**kulbixiye²** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** (*fiis.*) Falgalka kiimikaad ee sii daaya kulka (taas macnaheedu waa kulku wuxuu ka baxaa habka ama heerkulka ayaa kordha). Gubashadu waa falgal kul bixiye ah.

**kul-dahsoon** *m.l* (*fiis.*) Summad L. Xaddiga kulka ee ay qaadato ama ay bixiso walax marka u weji-geddoon ku dhacayo, heerkulkuna yahay joogto. Sida weji-geddoonka adkaha uu noqdo hoor, marka heerkulku yahay barta dhalaashanka, ama weji-geddoonka hoorku uu noqdo neef, marka heerkulku yahay barta karka.

**kul-daynaamika** *m.l* (*fiis.*) Barashada xeerarka xukuma isu-rogidda qaababka tamarta, jihada uu kulku u gudbo iyo helitaanka tamar lagu qabto hawl.

**kuldhac** *m.l* (*daaw.*) Hoos u dhac kulka jirka oo ka hoos mara cabbirka caadiga ah ayna jirinna falalka difaaca jirka sida - qarqaryada. Badanaa waxay ku dhacdaa caruurta iyo waayeelka haddii ay ku noolyihiin guryo aan la kululeyn ayna haysan dhar huwasho oo ku filan.

**kul-dhexdhexaadin** *m.l* **(-lal ...,** *m.l***)** (*fiis.*) Tamarta la sii daayo hal mool oo beys ama asiidh ah la dhexdhexaadiyo.

**kul-dhibib** *m.l* (*daaw.*) Xaalad cudureed ay xubnaha saxa kulka jirka hawlgabaan taas oo keenta kulka jirka oo kor u kaca,dhidid la'aan iyo miyir beel.

**kuldhuleed** *m.l* (*jool.*) Kulka ka immaanaya dhulka gudihiisa, in heerkulkiisu sarreeyana waxaa muujiya magmada ka timaada dhulka gudihiisa.

**kuldiir¹** *m.l.kh* **(-rro,** *m.dh***)** *ld* **kuljiir.**

**kuldiir²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Wax qabow kul yar helid.

**kuldiiri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax in yar kululayn.

**kuldiirid** *m.f.dh eeg* kuldiir².

**kuldiirin** *m.f.dh eeg* kuldiiri. *ld* **kuldiiris.**

**kuldiiris** *m.l ld* **kuldiirin.**

**kulekeeye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** (*juqr.*) Xarriiq khariidad ku yaal, oo isku xira meelaha celceliska heerkulkoodu isku mid yahay in muddo go'an ah.

**kul-falgal** *m.l* **(-lal ...,** *m.l***)** (*fiis.*) Tamarta la sii daayo ama la nuugo marka falgal kiimikaad

oo dhammeystirani ka dhex dhaco xaddiyo moolan oo falgalayaal ah.

**kul-gubash** *m.l* (**-lal gubasho,** *m.l*) (*kiim.*) Tamarta la sii daayo marka hal mool oo walax ahi ay si dhammeystiran u ogsidhowdo.

**kulgudbin** *m.dh* (*fiis.*) Mootinta kulka ee walax gudaheeda, isaga oo kulku ka tegayo meesha heerkulkeedu sarreeyo, una gudbaya meesha heerkulkeedu hooseeyo. Neefaha iyo badanka hoorarka, gudbinta kulka waxa dhaliya is-hirdiga atamyada iyo molikiyuulada tamar socodkoodu kala duwanyahay.

**kuljiir** *m.l.kh* K. ah: kul yar oo aan badnayn oo hoore iwm. ay yeeshaan;qandac. *ld* **ku***ld***iir**[1].

**kulkulul** *f.mg4* (**-laa, -layd**) Qof mannexe ah ama shadiid ah, ahaansho.

**kulkululaan** *m.f.dh eeg* kulkulul. *ld* **kulkululaansho.**

**kulkululaansho** *m.l/dh ld* **kulkululaan.**

**kullaab** *m.dh* (**-bo,** *m.l*) 1. Gan qaroofsan oo wixii culus la suro oo kor loogu qaado. 2. Nooc ka mid ah tarashka maryaha dacalladooda lagu sameeyo oo sawirro leh.

**kullaabi** *m.dh* (**-iyo,** *m.l*) 1. Xiddo weyn oo ballaaran. 2. Marada xiddadaas leh lafteeda.

**kullad** *m.dh* (**-do,** *m.dh*) Koofiyad askareed.

**kullan** *m.l* Geed abaareed dheer oo qodxo, qori adag iyo miro macaan oo la cuno leh; dhirta daawada laga sameeyana ka mid ah. *ld* **shillan.**

**kulleejo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Hooy jiif iyo cunto leh oo arday wax ku barato.

**kulliyad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Qeyb ka mid ah Jaamacad oo lagu barto cilmi gaar ah sida sharciga, daawada iwm.

**kulmi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Meel isugu keenid (nafley).

**kulmid** *m.f.dh eeg* kulan[2].

**kulmin** *m.f.dh eeg* kulmi. *ld* **kulmis**[1].

**kulmis**[1] *m.l ld* **kulmin.**

**kulmis**[2] *m.l* (*xis.*) Bar la xariirta toobineed. Fogaanta u dhexeeysa kulmiska iyo bar kasta oo ku taalla xoodka waxa ay saami maguuraan ah la samaysaa fogaanta u dhexaysa bartaasi iyo xirriiqda loo yaqaanno jeedshe.

**kulqaad** *m.l* (*fiis.*) Summad: C. Xaddiga kulka ee loogu baahdo in uu sare u qaado heerkulka walax hal digrii kelfin (IK) ama 1° C. Kulqaadka waxaa lagu cabbiraa. Juul halkii kelfin (J/K).

**kulqaad-gaar** *m.l* (*fiis.*) Summad: c. Kulqaadka halkii halbeeg ee cuf ah, oo ah xaddiga kulka ee loogu baahdo in uu sare u qaado heerkulka hal halbeeg oo cufka walax hal digrii kelfin (IK). Kulqaadka gaarka ee walax waxa lagu cabbiraa Juul/Kg K.

**kulqaate** *m.l* (**-tayaal,** *m.l/dh*) (*fiis.*) Dariiqo tilmaamaysa nuugidda kulka ee hab ama walax ku jirta falgalid (waxa kale oo lagu sharxi karaa kulka bannaanka uga baxa walax, ama hoos-u-dhaca heerkulka).

**kulsamays** *m.l* (**-lal ...,** *m.l*) (*fiis.*) Tamarta la sii daayo ama la nuugo marka hal mooloo iskudhis ahi ka samaysmo curiyayaasha uu ka koobanyahay.

**kulul** *f.mg4* (**-laa, -layd**) 1. Wax kul leh ahaansho. 2. Qof xanaaq badan ahaansho.

**kululaan** *m.f.dh eeg* kulul. *ld* **kululaansho.**

**kululaansho** *m.l ld* **kululaan.**

**kululayn** *m.f.dh ld* **kulaylin.**

**kululee** *f.g2* (**-leeyay, -laysay**) *ld* **kulayli.**

**kulxidhan** *m.l* (*fiis.*) Isbeddellada ku dhaca neef xagga cadaadiska iyo heerkulka, marka aan la kordhin amase aan la dhimin kulka neefta.

**kuma** *mu.we.l* (**kuwama. w**) Magacuyaale weyddiimeed oo lab oo wax ama qof lagu hubsado; waa ayo? yaa waaye?.

**kumaad** *m.l.t* Derajada sagaal boqol sagaashan iyo sagaal ka hooseyso.

**kumaankun** *m.l.t.* Tiro ka kooban dhowr kun oo la isu geeyay; tiro aad u badan oo aan go'nayn.

**kumanaal** *m.l.w eeg* kun.

**kumanyaal** *m.l.w eeg* kun.

**kumbi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Hilib jiir ah dufan ku shiilid. 2. *ld* **yumbi.**

**kumbin** *m.f.dh eeg* kumbi. *ld* **yumbin.** *ld* **kumbis (3).**

**kumbis** *m.l* 1. Hilib jiir ah oo laga dhigo cadad bagbagafsanoo subag lagu shiilo, kaydna gala. 2. Hog daawo ku jirta oo xoolaha cadhada qaba la geliyo si loogu daaweeyo; jarcays. 3. *ld* **kumbin.**

**kumi** *m.l ld* **kuumi.**

**kummeelgaar** *m.l.kh* 1. K. ah: qof jago uu hayo aan rasmi ku ahayn. 2. K. ah: wax isticmaalkood aan joogto ahayn ee inta wax rasmi ah laga helayo lagu sii sugo.

**kumulas** *m.l* (**-yo,** *m.dh*) (*c.cimi.*) Daruur u kobacsan si joog maangal, inkasta oo ay ka yartahay kumuloonombaas.

**kumuloonimbas** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) (*c.cimi.*) Daruur culus oo madaw oo qaradeedu tahay 4.500 mitir ama in ka badan. Badanaa waxay u fidsantahay si heebhaab ah oo u eg ubbad.

**kumus** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) Hilib gumaarka fuula oo ay haweenka qaarkood leeyihiin.
**kun** *m.l.t.* (**-umanaal/-umanyaal,** *m.l*) Tiro ka kooban toban meelood oo min boqol ah; toban boqolaad; “1000”.
**kur¹** *m.l* (**-rar,** *m.l*) Madax; unuun.
**kur²** *m.dh* (**-ro,** *m.l*) 1. Duco iyo Alla-bari dumarka uurka lihi sameeyaan kolka sidkoodu dhammaad ku dhow dahay; kuraysi; madaxshub; sagaalaysi; tararaysi. 2. Buur yar; kood. 3. Xeero yar oo bunka lagu shubto. 4. Weel qori ah oo qaabka dhiisha loo qoro oo lagu kaydiyo burcadka inta aan la shiilin.
**kur³** *f.g1* (**-ray, -rtay**) Wax si siman u goyn.
**kuraankur** *m.dh* (**-ro,** *m.l*) 1. Laf wareegsan oo lowga korkiisa ku taal. 2. *ld* **karaankur.**
**kuraas** *m.dh.w eeg* kursi.
**kuray** *m.l* (**-yo,** *m.dh*) Will carruurnimo ka baxay oo aan weli qaangaarin.
**kuraysad** *m.l ld* **kuraysasho.**
**kuraysasho** *m.f.dh eeg* kurayso. *ld* **kuraysad, kuraysi.**
**kuraysi** *m.l ld* **kuraysasho.**
**kurayso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) Haweeney kur samaysasho; sagaalaysasho.
**kurbayn** *m.f.dh eeg* kurbee.
**kurbaysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Cid kurbo hayso ahaansho.
**kurbaysnaan** *m.f.dh eeg* kurbaysan. *ld* **kurbaysnaansho.**
**kurbaysnaansho** *m.l/dh ld* **kurbaysnaan.**
**kurbee** *f.g2* (**-beeyay, -baysay**) Cid kurbo ku ridid.
**kurbin** *m.dh* (**-no,** *m.l*) Xeero yar oo bunka lagu shubto. *ld* **kur² (3).**
**kurbo** *m.dh* Dareen, welwel, cabsi iyo tiiraanyo leh oo ka dhasha mushkilad cusub oo cid ku timaadda oo aan maaro loo hayn.
**kurboo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) U k.: kurbo dareemid.
**kurbood** *m.f.l eeg* kurboo.
**kurdad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Gashi dheer oo haweenku qaataan oo googgaradda qariya; canbuur.
**kurdo** *m.l* Nooc cawska ka mid ah oo beeraha waxyeeleeya.
**kureeddo** *m.dh.u* Suuqada haweenku dhegaha ku qaataan jaad ka mid ah; dhego; hilgado.
**kurid** *m.f.dh eeg* kur³.
**kurkurray** *m.dh* Naag jirkeeda si qarsoodi ah uga ganacsata; dhillo.
**kurkurraynimo** *m.dh* Kurkurray ahaansho.
**kurmaan** *m.l* (**kurmaan,** *m.dh*) Badarka budada ah marka la karinayo kuuska uu yeesho; burlaqan; burtuur.
**kurreer** *m.l* Biyo aan macayn oo culus.
**kursi** *m.l* (**-iyo/kuraas,** *m.dh*) 1. Qalab qaabab badan loo yeelo oo lagu fariisto, lana dhigto guryaha, xafiisyada iwm. 2. Goob loogu talaggalay in ay fariistaan mudanayaal la soo doortay.
**kursijiif** *m.l* (**-fyo,** *m.dh*) Kursi fidsan oo fadhi iyo ku jiifba loo isticmaali karo.
**kurtin** *m.l ld* **kurtun.**
**kurtumeysasho** *m.f.dh eeg* kurtumeyso.
**kurtumeyso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) Cududdaha iyo laabta sawirro aan ka go'in ku sawirasho.
**kurtun** *m.l* (**-ummo,** *m.dh*) 1. Qori ama jirrid geed oo gaaban oo dhulka ku aasan oo afkiisu soo taaganyahay. 2. Laan la gooyey oo intii hartay ay geedka ka soo taagantahay. *ld* **kurtin.**
**kurus** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) Cad baruur ah oo weyn oo geela dhabarkiisa ka baxa.
**kuryeysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax qaab kankoonsan leh ahaansho.
**kuryeysnaan** *m.f.dh eeg* kuryeysan. *ld* **kuryeysnaansho.**
**kuryeysnaansho** *m.l/dh ld* **kuryeysnaan.**
**kuryo** *m.dh* 1. Qaab sida kan kubbadda u wareegsan, u kankoonsan. 2. Huryo. 3. Madaxa inta luqunta ka sarreysa.
**kuryoxoogle** *m.l* Wiil kuray ah oo aan qaangaarin.
**kush** *m.l* Dhir badan oo aan la dhex mari karin; juq; kayn.
**kushad** *m.f.l eeg* kusho.
**kusheeg** *m.l* Is k.: qof isuqabe ah ama sheegte ah.
**kushiin** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Qol cunnada lagu kariyo; jiko; alawaad.
**kusho** *f.mg3* (**-shaday, -shatay**) Kul iyo caro iska dareemid; xanaaqid; dhiidhiyid.
**kusime** *m.l* (**-mayaal,** *m.l/dh*) Qof jago uu hayo aan rasmi ku aheyn; kumeelgaar.
**kusimid** *m.dh eeg* kusin.
**kusin** *f.g1* (**-imay, -intay; -imi**) 1. Kumeelgaar. 2. Ku wareejin.
**kutaan** *m.dh.u* Dhiqle. *ld* **tukhaan.**
**kutiri-kuteen** *m.l.kh* K. ah: war aan xaqiiqadiisa la hayn oo la sheegsheego.
**kutirsane** *m.l* (**-nayaal,** *m.l/dh*) (c.nafl) Xubin ka mid ah xubnaha urur, tusaale ahaan, 6 waa kutirsane ururka bilaha sannadka. 2. *(xis.)* Xarriijinta ka samaysanta qayb ka mid ah dusha sallaxan ee toobin ama dhululubo summad: E.

**kutub** *m.l.w ld* **kitaab.**
**kuud** *m.l* **(-dad,** *m.l*) 1. Dhismo adag oo salkiisu wareegsanyahay ama afar gees yahay oo qurux ama in lagu dagaallamo loogu talaggalay. 2. Dhismo loogu talaggalay in korkiisa wax laga daawado, dhismayaasha kale oo dhanna ka dheer.
**kuudud¹** *m.l* 1. Fadhi foolxun; yoxoob, kamandhuur. 2. *ld* **kuududid.**
**kuudud²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Si foolxun u fadhiyid. *ld* **kawdiid².**
**kuududi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Si foolxun u fariisin. *ld* **kawdiidi.**
**kuududid** *m.f.dh eeg* kuudud². *ld* **kawdiid¹, kawdiidid, kuduud¹.**
**kuududin** *m.f.dh eeg* kuududi. *ld* **kawdiidin.**
**kuududiye** *m.l ld* **kuududshe.**
**kuududshe** *m.l* Cudur dadka iyo duunyadaba ku dhaca oo addimadu soo laabmaan, dhaqdhaqaaqana u diida. *ld* **kuududiye.**
**kuug** *m.l* 1. *(-gag, m.l)* Qof cuntada si wanaagsan u karin yaqaana; kooke. 2. K. ah: nooc tusbaxyada ka mid ah qurux badan oo aan qayirmin.
**kuuki** *m.dh* **(-iyo,** *m.l*) Bocoosha badda qaarkeed oo midabyo badan leh. *ld* **kuukiyaan.**
**kuukiyaan** *m.l ld* **kuuki.**
**kuul¹** *m.dh* **(-lo,** *m.l*) Iniinyo kulkulucsan oo dhalo iwm ka sameysan, dhexdana ka daloola oo inta dun lagu taxo qoorta haweenku ku xirtaan, si ay ugu xarragoodaan.
**kuul²** *f.g1* **(-uulay, -uushay)** Khad madow indho marin.
**kuulad** *m.l ld* **kuulasho.**
**kuulam** *m.l* (*fiis.*) Summad: C. Halbeegga Caalamiga ah (H.C.) ee saldanabka danab, waxana loo qeexaa saldanabka uu ku raro hal sekend qulqul danab hal ambiyeer ahi.
**kuulan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** 1. Qof wax indhakuul marsadey ahaansho. 2. Indhaha agagaarkooda madow ku leh ahaansho (sac iwm)..
**kuulasho** *m.f.dh eeg* kuulo. *ld* **kuulad.**
**kuuli** *m.l* 1. K. ah: shaqaalaha dhisme ka shaqeeya oo an farsamayaqaan ahayn. 2. *(u)* Dad shaqaale ah.
**kuulid** *m.f.dh eeg* kuul².
**kuulnaan** *m.f.dh eeg* kuulan. *ld* **kuulnaansho.**
**kuulnaansho** *m.l/dh ld* **kuulnaan.**
**kuulo** *f.mg3* **(-uushay, -uulatay)** Indhakuul marsasho.
**kuumi** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) Lacag sarrif ah oo qiimaheed yahay toban senti. *ld* **kumi.**
**kuuni¹** *m.l* Wax qiimo dheeraad ah leh oo cidi haysato, cid kale oo u baahan si buunbuunsan u eegto oo ku cawrido.
**kuuni²** *f.g1* **(-nyay, -niday; -nyi)** Wax qiimo dheeraad ah leh oo cidi haysato, cid kale oo u baahani ku cawriyid.
**kuunkuun** *m.l* Ciyaar ay ilmuhu ciyaaraan.
**kuunto** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Futo.
**kuunyid** *m.f.dh eeg* kuuni².
**kuur¹** *m.l* **(-rar,** *m.l*) Kaabi; ag; cimil.
**kuur²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Cid cabsiin, indho ku gubid.
**kuurgal¹** *m.l* 1. K. ah: qof u kuurgalaya. 2. *ld* **kuurgelid.**
**kuurgal²** *f.mg1* **(-alay, -ashay; -geli)** U k.: wax si aad ah ugu dhabbagelid.
**kuurgeli** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** U k.: cid aan war hayn oo meel aad u dhow u fariisasho si loo ogaado xogta.
**kuurgelid** *m.f.dh eeg* kuurgal². *ld* **kuurgal¹ (2).**
**kuurgelin** *m.f.dh eeg* kuurgeli.
**kuuri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax ku dhowaansho.
**kuurid** *m.f.dh eeg* kuur².
**kuurin** *m.f.dh eeg* kuuri.
**kuurkuursad** *m.l ld* **kuurkuursasho.**
**kuurkuursasho** *m.f.dh eeg* kuurkuurso. *ld* **kuurkuursad, kuurkuursi.**
**kuurkuursi** *m.l ld* **kuurkuursasho.**
**kuurkuurso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Iyadoo la fadhiyo dhaqdhaqaaqid ama nuuxnuuxsasho.
**kuus¹** *m.l* **(-sas,** *m.l*) 1. Wax buuran ama qaab kankoonsan leh. 2. K. lacag ah: lacag badan oo wax qiimo leh goysa.
**kuus²** *f.mg1* **(-say, -stay)** Wax badan meel yar isugu keenid.
**kuusad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Weel dhoobo ka sameysan oo biyaha lagu shubto.
**kuusan¹** *f.mg1* **(-smay, -santay; -smi)** 1. Wax qaab kankoonsan leh noqosho. 2. Wax meel laysugu keenay noqosho.
**kuusan²** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** 1. Wax qaab kankoonsan leh ahaansho. 2. Wax meel laysugu keenay noqosho.
**kuusid** *m.f.dh eeg* kuus².
**kuusin** *m.dh* Mayrax iwm oo geela la dhayayo geggabbada lagula mariyo.
**kuuskuus** *f.g1* **(-say, -stay)** Dhoobo iwm dhawr waxyaabood oo qaabab kankoonsan leh ka sameyn.
**kuuskuusid** *m.f.dh eeg* kuuskuus.
**kuusmid** *m.f.dh eeg* kuusan¹.
**kuusnaan** *m.f.dh eeg* kuusan². *ld* **kuusnaansho, kuusni.**
**kuusnaansho** *m.l/dh ld* **kuusnaan.**

**kuusni** *m.dh ld* **kuusnaan.**
**kuuti** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Si aayar ah u socosho.
**kuutin** *m.f.dh eeg* kuuti. *ld* **kuutis.**
**kuutis** *m.l ld* **kuutin.**
**kuutiyad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Doonyo waaweyn oo qonjadda u eg oo dalka Hindiya lagu sameeyo.
**kuwa** *mu.ti.w eeg* ka[1].
**kuwaa** *mu.ti.w ld* **kuwaas.**
**kuwaaga** *mu.lh.w eeg* kaaga 1 / taada[1].
**kuwaantam** *m.l* (*fiis.*) Qaybta ugu yar ee tamar, lagana heli karo kaah birlabdanabeed leh rakaad go'an. Mar kasta, tamarta kaah birlabdanabeedku waa dhufsanaha kuwaantum.
**kuwaartsayd** *m.l* (*jool.*) Dhadhaabo aad u kakan oo ka kooban kuwaarts (badan 90% ma ka) waxayna ka samaysantaa dhagax bataax; kuwaartsaydku daldaloolo ma laha sida dhagax bataax.
**kuwaas** *mu.ti.w eeg* kaas[1]. *ld* **kuwaa.**
**kuwaatis** *m.l* (*jool.*) Mid ka mid ah macaadintra aad loo helo, oo ku jirta dhadhaabooyin iyo carrooyin badan iyadoo leh qaabab kala duwan, badanaa waxay buuxisaa dhuumaha, isgalooyinka, iyo hogagga dhadhaababaha. Badanaa waxaa ku qasan macaadin kale, oo ay ka mid yihiin birta ceeriin. Waxay ka samaysantahay silika iyo ogsajiin. Waxay samaysaa xaddigu ugu badan ee bataaxda.
**kuwama** *mu.we.w eeg* kuma, tuma[1].
**kuwan** *mu.ti.w eeg* kan[1].
**kuwayaga** *mu.lh.w eeg* kaayaga 1 / taayada[1].
**kuwayga** *mu.lh.w eeg* kayga 1 / tayda 1.
**kuwee** *mu.we.w eeg* kee[1], tee[1].
**kuweeda** *mu.lh.w eeg* keeda[1] / teeda[1].
**kuweenna** *mu.lh.w eeg* keenna[1] / teenna[1].
**kuweer** *mu.ti.w* Magacuyaal tilmaame oo wadar, oo wax ama cid hadlaha ka fog yarana jaahiisa ka babcan lagu tilmaansado. Tus. " Waa kuweer hablihii soomaaliyeed".
**kuwii** *mu.ac.w eeg* kii.
**kuwiinna** *mu.lh.w eeg* kiinna[1] / tiinna[1].
**kuwiisa** *mu.lh.w eeg* kiisa[1] / tiisa[1].
**kuwo** *mu.ac.w eeg* ku[2].
**kuwoo** *mu.ac.w eeg* koo 2 (1).
**kuwoo** *mu.ti.w ld* **eeg koo[1]/too[1]**
**kuwooda** *mu.lh.w eeg* kooda[1] / tooda[1].
**kuxige** *m.l* **(-gayaal,** *m.l/dh***)** Qof jago uga hooseeya cid kale. *ld* **kuxigeen.**
**kuxigeen** *m.l ld* **kuxige.**

# L

**l (la', laan, laam)** *m.dh* Xarafka laba iyo tobnaad ee xuruufta soomaaliga, ahna shibbane.

**la'** *f.g4* **(-'aa, -'ayd)** Wax, wax ka maqanyihiin ahaansho.

**la[1]** *mu.y.ac* Magacuyaal tilmaamaya in faluhu uu yahay qof aan la aqoon ama aan la caddaynin. Tus. "Waa la yiri".

**la[2]** *h* Qurub lagu isticmaalo falka bidixdiisa oo tilmaamaya wehelin ama wax wada qabsi. Tus. "Cali buu la socdaa", "Wuu ila shaqeeyaa", "Kursigaan la tag!".

**laa** *f.g2* **(-laayay, -laysay)** *ld* **lay.**

**la'aan** *m.f.dh eeg* la'. *ld* **la'aansho, la'i, li'i.**

**la'aansho** *m.l/dh ld* **la'aan.**

**laab[1]** *m.l* **(-bab,** *m.l***)** 1. Calaamadda uu reebo shay fidsan oo laysku soo rogey. 2. Meel leexsan; luuq.

**laab[2]** *m.l* **(-bab,** *m.l***)** (*jool.*) Qallooc ku dhacay lakabyo dhadhaabeed, oo ay keeneen dhaqdhaqaaqyo ku dhacay oogada dhulka.

**laab[3]** *m.dh* 1. Jirka dadka soo jeedka inta u dexeysa luqunta iyo caloosha; xabad. 2. Qalbi; niyad.

**laab[4]** *f.g1* **(-bay, -btay)** Maro, bir, warqad iwm dacalladeeda isku soo celin.

**laabad** *m.l ld* **laabasho.**

**laaban[1]** *f.mg1* **(-bmay, -bantay; -bmi)** Wax aan fidsanayn noqosho.

**laaban[2]** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** 1. Wax aan kala baxsanayn ahaansho. 2. Wax aan weli la samayn ahaansho.

**laabasho** *m.f.dh eeg* laabo. *ld* **laabad.**

**laabato** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Meesha xubnaha waaweyni iska galaan oo laallaabata. 2. *ld* **laabad.**

**laabbis** *m.l* **(-syo,** *m.dh***)** Qalin qori ah oo dhexda dhuxul madow uga jirto; qalin rasaas. *ld* **laabis.**

**laabid** *m.f.dh eeg* laab[4]. *ld* **laabis[2], laabniin.**

**laabis[1]** *m.l* **(-syo,** *m.dh***)** *ld* **laabis.**

**laabis[2]** *m.dh ld* **laabid.**

**laabjeex** *m.l* (*daaw.*) Kulayl iyo xanuun wada socda oo laga dareemo jadiinka iyo caloosha. *ld* **laabqarrar.**

**laabla'** *f.mg4* **(-'aa, -'ayd)** Qof aan xusuus lahayn ahaansho.

**laabla'aan** *m.f.dh eeg* laabla'. *ld* **laabla'aansho.**

**laabla'aansho** *m.l/dh ld* **laabla'aan.**

**laablaab[1]** *m.l* Xeelad dan lagu fushanayo. *ld* **laallaab.**

**laablaab[2]** *f.g1* **(-bay, -btay)** 1. Wax fidsanaa duudduubid. 2. Arrin aan fuliddeeda la rabin ka warwareegid. *ld* **laallaab[2].**

**laablaabad** *m.l ld* **laablaabasho.**

**laablaaban[1]** *f.mg1* **(-bmay, -bantay)** Wax isku duudduubmay noqosho. *ld* **laallaaban[1].**

**laablaaban[2]** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Wax isku duudduuban ahaansho. *ld* **laallaaban[2].**

**laablaabasho** *m.f.dh eeg* laablaabo. *ld* **laablaabad, laallaabad, laallaabasho.**

**laablaabid** *m.f.dh eeg* laablaab[2]. *ld* **laallaabid.**

**laablaabmid** *m.f.dh eeg* laablaaban[1]. *ld* **laallaabmid.**

**laablaabnaan** *m.f.dh eeg* laablaaban[2]. *ld* **laablaabnaansho, laallaabnaan, laallaabnaansho.**

**laablaabnaansho** *m.l/dh ld* **laablaaban.**

**laablaabo** *f.mg3* **(-btay, -batay)** 1. Wax isku dubbaridasho. 2. Wax xeeladayn. 3. Wax ka warwareegid. *ld* **laallaabo.**

**laablakac** *m.l* Fal fiirsi la'aan iyo caadifadi hoggaamiso.

**laablakicid** *m.dh* Fal ka fiirsi la'aan iyo caadifadi hoggaamiso dareemid.

**laabmid** *m.f.dh eeg* laaban[1].

**laabnaan** *m.f.dh eeg* laaban[2]. *ld* **laabnaansho, laabni.**

**laabnaansho** *m.l/dh ld* **laabnaan.**

**laabni** *m.dh ld* **laabnaan.**

**laabniin** *m.l ld* **laabid.**

**laabo** *f.g/mg3* **(-btay, -batay)** 1. *(f.g)* Wax fidsan ama jilicsan isku soo ceshasho. 2. *(f.mg)* Jiho loo socday ka weecasho.

**laabqarrar** *m.l ld* **laabjeex.**

**laabqoyan¹** *m.l.kh* Qoray iwm oo aan si fiican u engegin ee lidda ka qoyan.
**laabqoyan²** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qori iwm wax aan si fiican u engegin ahaansho.
**laabqoyanaan** *m.f.dh eeg* laabqoyan². *ld* **laabqoyanaansho.**
**laabqoyanaansho** *m.l/dh ld* **laabqoyanaan.**
**laabraac¹** *m.l* U bogid wax loo bogo oo niyadda laga jeclaysto.
**laabraac²** *f.g1* **(-cay, -cday)** Wax loo bogo laabta ka raacid, ka jeclaysasho.
**laabraacid** *m.f.dh eeg* laabraac².
**laabsami** *m.dh* Caloolsami, niyedsami.
**laabtaxaw** *m.dh* (*c.nafl.*) Carjaw yar oo ka lulata lafta sakaarka dhankeeda hoose. *ld* **laabxuunsho, labxo.**
**laabtuurle** *m.l* (-layaal, *m.l/dh*) (*jool.*) Muuqaal dhuleed qaanso u eg oo ka dhasha isa soo cadaadinta dhagxaanta dhulka hostiisa.
**laabxuunsho** *m.dh ld* **laabtaxaw.**
**laac¹** *m.l* Muuqaalka guud ee geedaha cagaaran.
**laac²** *f.g/mg1* **(-cay, -cday)** 1. *(f.g)* Gacan fidsan wax ku tiigsasho. 2. *(f.mg)* Ka l.: cunto, cabbitaan iwm deg-deg u dhammaysasho. 3. *(f.mg)* Naq baxay muuqasho.
**laacayaal** *m.dh* (*bot.*) Mid ka mid ah qaybaha ubaxa taas oo samaysa korollaha. Laacayaasha dhirta cayayaanku faxliyey had iyo jeer aad ayey u ifaan, badanaana way udgoonyihiin.
**laacdamid** *m.f.dh eeg* laacdan². *ld* **laactamid.**
**laacdan¹** *m.l* 1. Cayaar iyo bardoodan uu sameeyo geela da'da yar. 2. Fara ka ciyaar. *ld* **laactan¹.**
**laacdan²** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** 1. Geel da' yar bardoodamid. 2. Dad fara ka ciyaarid. *ld* **laactan².**
**laace** *m.l* **(-cayaal,** *m.l/dh*) (*xis.*) Xarriiqda toosan ee uu xood aad ugu dhawaado (ama sigo) hase yeeshe aan weligii taaban. Tusaale ahaan, labosaabka waxa uu leeyahay laba laace. Marka xoodka isle'egtiisu tahay 1 garaaf ahaan loogu muujiyo laba addimaale kulannada kaartis waxa ay laaceyaashiisu noqonayaan x = 0 iyo y = 0 (*eeg*: labosaab).
**laacib** *m.l* **(-byo/-biin,** *m.dh*) Qof ciyaar aad u yaqaan; xariif.
**laacid** *m.f.dh eeg* laac².
**laactamid** *m.f.dh ld* **laacdamid.**
**laactan¹** *m.l ld* **laacdan¹.**
**laactan²** *f.mg1* **(-amay, -antay)** *ld* **laacdan².**
**laad¹** *m.l* **(-dad,** *m.l*) Lugta oo horay wax loogu dhufto; haraati.
**laad²** *f.g1* **(-day, -dday)** Lugta horay wax ugu haraatiyid.
**laadadyo** *m.dh* Laqanyo, wadnabaab.
**laadadyoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** *ld* **Laqanyoo.**
**laadadyood** *m.f.l eeg* laadadyoo.
**laadasho** *m.f.dh eeg* laado.
**laadid** *m.f.dh eeg* laad².
**laado** *f.mg3* **(-aatay, -aadatay)** Kubbad darbaysasho (cid).
**laaf¹** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) (*jool.*) Dhadhaab dhalaashan ama magma oo ka soo burqanaysa dhulka gudihiisa oo soo gaarta dhulka dushiisa, taas oo ka soo baxda karaytarka folkaanaha ama jeex-jeex dhulka dushiisa ah. Dhulka dushiisa laafadu si dhaqso leh ayay ugu adkaataa marka loo eego dhaqsaha adkaashadeeda ee dhulka gudihiisa.
**laaf²** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Ka l.: qof aan ka dhergin galmada qof kale.
**laafid** *m.f.dh eeg* laaf².
**laafyo** *m.l/dh* Hore iyo gadaal u tuuridda gacmaha marka la soconayo iyadoo la isdhaafinayo.
**laafyoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Iyadoo la iswaydaarinayo gacmaha marka la soconayo horay iyo gadaal u ridid.
**laafyood** *m.f.l eeg* laafyoo.
**laag¹** *m.l* 1. Fac; asaag; mataan. 2. *(m.l./dh)* Meel biyo baxeen oo haadaan ah.
**laag²** *m.dh* **(-go,** *m.l*) 1. *(juqr.)* Togagga iyo webiyadu meesha ay badda uga darmaan. 2. *(bot.)* Geedku meesha uu labada qaybood uga kala baxo; labalaako. *ld* **lag (4).**
**laag³** *m.dh* **(-go,** *m.l*) (*juqr.*) Laag webi ama durdur oo ku biirisa biyaheeda webi weyn, isagoo kaga biyo daraya labada dhinac ama bar marinkiisa ka mid ah.
**laagfaaf** *m.l* **(-fyo,** *m.dh*) (*juqr.*) Farac ka baxa oo ka taga webiga intiisa mudan oo aan mar dambe ku soo noqon oo biyaha uu sido ku dara badda ama haro. Waxaa lagu isticmaalaa keliyada badan ee webiga afkiisa ee loo yaqaan delta ama marawaxad suubaaneed.
**laagwebi** *m.dh* **(-go ...,** *m.l*) (*juqr.*) Laan ama farac ku darmaya mid kale oo ka weyn oo webi.
**laahi** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) Qof aan wax xafidin; aan is dhibayn.
**laahinnimo** *m.dh* Laahi ahaansho.
**laaji** *m.l* **(-iyo/-i'in,** *m.dh*) Qof waddankiisii ka cararay oo waddan kale jooga.
**laakee** *f.g2* **(-keeyay, -keysay)** Laako dhalid.

**laakeyn** *m.f.dh eeg* laakee.
**laakiin** *xi.* (*nax.*) Erey xiriiriya laba tixood oo ulajeeddooyinkoodu is diiddanyihiin; illowse, ha ahaatee, hase yeeshee. Tus. "Waxaan ku iri wax ma haysto, laakiin ima aadan rumaysan". *ld* **walaakiin.**
**laako** *m.l/dh* 1. Laangeed oo labo qaybood u kala baxdo. 2. Mataano. 3. Fallaar, dabbaanta ka yara ballaaran oo aan dhega lahayn.
**laakoliit** *m.l* (*jool.*) Kuus weyn oo dhadhaabo shiileed ah oo ka hooseeya dhulka dushiisa, oo marka qaarkood gaaraysa baaxadda buur; waxaa sababa magmada oo soo dhex gasha qolofta dhulka iyadoon soo gaarin dusha, lakabyada dusha waxaa kor u xooda soo gelitaanka.
**laaktays** *m.l* Insaym uu soo dhiijiyo mindhicirka yari, kaas oo kalkaaliya falgalka biyood ee maltows uu isugu beddelayo laba molikiyuul oo gulukows ah.
**laal¹** *m.l* Ciyaar laba kooxood loo ciyaaro oo ku dhisan orod iyo isaseemid. *ld* **lool¹.**
**laal²** *f.g1* **(-aalay, -aashay)** 1. Wax meel kore saarid. 2. Sharci ama xeer hore u jirey tirtirid. 3. Wax meel sare yaal gacan ku tiigsasho. 4. Laal ciyaarid. 5. Gar iyo dood laba dhinac ka dhexeysa meel adag gelin.
**laalac¹** *m.l* Lalmashada wax meel sare ka lalmadaan.
**laalac²** *f.mg1* **(-cay, -cday)** Wax meel sare ka lalmasho.
**laalacshoobid** *m.f.dh eeg* laalacshow². *ld* **laalacshow¹.**
**laalacshoomid** *m.f.dh eeg* laalacshoon². *ld* **laalacshoon¹.**
**laalacshoon¹** *m.l ld* **laalacshoomid, laalacshow¹.**
**laalacshoon²** *f.mg1* **(-oomay, -oontay; -oomi)** *ld* **laalacshow².**
**laalacshow¹** *m.l* Meel sare inta gacmaha lagu qabsado oo la iska soo laalaadiyo (ciyaar jimicsi ku dhisan). *ld* **laalacshoobid, laalacshoon¹.**
**laalacshow²** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Ciyaar jimicsi ku dhisan, meel sare inta gacmaha lagu qabsado iska soo laalaadin. *ld* **laalacshoon².**
**laalan¹** *f.mg1* **(-lmay, -lantay; -lmi)** Wax meel kore saaran noqosho.
**laalan²** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** 1. Wax meel sare la saaray ahaansho. 2. Arrin aan go'aan laga gaarin ahaansho. 3. Sharci wax la baaba'shey ahaansho.
**laali** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid warwareejin.
**laalid** *m.f.dh eeg* laal². *ld* **laalis.**
**laalin** *m.f.dh eeg* laali.
**laalis** *m.dh ld* **laalid.**
**laallaab¹** *m.l ld* **laablaab¹.**
**laallaab²** *f.g1* **(-bay, -btay)** *ld* **laablaab².**
**laallaabad** *m.l ld* **laablaabasho.**
**laallaaban¹** *f.mg1* **(-bmay, -bantay)** *ld* **laablaaban¹.**
**laallaaban²** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** *ld* **laablaaban².**
**laallaabasho** *m.dh ld* **laablaabasho.**
**laallaabid** *m.dh ld* **laablaabid.**
**laallaabmid** *m.dh ld* **laablaabmid.**
**laallaabnaan** *m.dh ld* **laablaabnaan.**
**laallaabnaansho** *m.l/dh ld* **laablaabnaan.**
**laallaabo** *f.mg3* **(-btay, -batay)** *ld* **laablaabo.**
**laallaad¹** *m.l* Ka raaracidda wax meel sare ka raaracaan.
**laallaad²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Wax meel sare ka raaracid.
**laallaadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax meel sare ka raaricin.
**laallaadid** *m.f.dh eeg* laallaad². *ld* **laalaadis².**
**laallaadin** *m.f.dh eeg* laallaadi. *ld* **laallaadis¹.**
**laallaadis¹** *m.l ld* **laallaadin.**
**laallaadis²** *m.dh ld* **laallaadid.**
**laallaadsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax meel ka lalmada ahaansho.
**laallaadsanaan** *m.dh eeg* laallaadsanaan. *ld* **laallaadsanaansho.**
**laallaadsanaansho** *m.l/dh ld* **laallaadsanaan.**
**laalmid** *m.f.dh eeg* laalan¹.
**laalnaan** *m.f.dh eeg* laalan². *ld* **laalnaansho.**
**laalnaansho** *m.l/dh ld* **laalnaan.**
**laaluush¹** *m.l* Lacag ama wax kale oo loo bixiyo ama loo qaato in arrin aan gar ahayn lagu fuliyo.
**laaluush²** *f.g1* **(-shay, -shtay)** Laaluush siin.
**laaluushad** *m.f.l eeg* laaluusho.
**laaluushan** *f.mg4* **(-shnaa, -shnayd)** Wax laaluush qaatay ahaansho.
**laaluushid** *m.f.dh eeg* laaluush².
**laaluushnaan** *m.f.dh eeg* laaluushan. *ld* **laaluushnaansho.**
**laaluushnaansho** *m.l/dh ld* **laaluushnaan.**
**laaluusho** *f.g3* **(-shtay, -shatay)** Cid dani ku xirantahay laaluush siisasho.
**laam** *m.l ld* **laan¹ (4).**
**laama** *m.dh* (*c.nafl.*) Naasley geela la bah ah oo aan kurus lahayn, lagana helo Ameerikada koofureed, leh sur dheer oo dhuuban, dhego dhaadheer iyo dhogor jilicsan, cufan oo dhaadheer oo la rarto, hilibkeedana la cuno, dhogorteedana dhar laga sameeyo.

**laamaddoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Lulmo darteed in yar indho isku qabasho.
**laamaddood** *m.f.l eeg* laamaddoo.
**laamalloodshe** *m.l ld* **laamallooye.**
**laamallooye** *m.l* (*bot.*) Geed laan kaliya ka kooban oo dheer, jirriddiisuna dhuubantahay, dushana had iyo jeer ku leh caleemo cagaaran. *ld* **laamalloodshe.**
**laamayn** *m.f.dh eeg* laamee.
**laambad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** 1. Qasac yar oo af dheer iyo dheg la qabsado leh oo la ifsado. 2. Nal.
**laamee** *f.mg2* **(-meeyay, -maysay)** 1. Geed laamo yeelasho. 2. Ilmo laan yar la dhicid.
**laami**[1] *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** Gufar madow oo ka hara badroolka, dhuxusha iwm oo lagu sameeyo waddooyinka.
**laami**[2] *f.g2* **(-iyay, -isay)** Badar karsamaya walaaqid.
**laamin** *m.f.dh eeg* laami[2].
**laan**[1] *m.l* 1. Xubinta taranka ee haweenka. 2. Geed lugtool ah. 3. Geed bixiya miro laysku daaweeyo. 4. *ld* **laam.** Magaca carbeedka xarafka "L".
**laan**[2] *m.dh* **(-aamo/-aano,** *m.l***)** 1. Faraca ka soo baxa jirridda geedka. 2. Qayb ka soo farcanta waax hay'adeed. 3. Qori af buuran oo badarka la karinayo lagu waalaqo.
**laancaddaad** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** Xilli roobkii da'ayey gabaabsaday, geedihiina caddaadeen, irmaankii xoolaadna caana yareeyeen.
**laancigaaleed** *m.dh* Qalab waayihii hore lagu dagaalami jirey oo inta dhagax la geliyo laga tuuro.
**laandeyr** *m.dh* Laan xoog leh oo xarig lagu xiro, oo inta la soo xoodo ugaarta lagu dabo.
**laandheer** *f.mg4* **(-raa, -rayd)** L. ah: qabiil tira badan ama gobnimo ku faano.
**laandheeraan** *m.f.dh eeg* laandheer. *ld* **laandheeraansho, laandheeri.**
**laandheeraansho** *m.l/dh ld* **laandheeraan.**
**laandheere** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh***)** 1. Qof qabiil tira badan ka dhashay oo gobnimo ku faano. 2. Qabiil tiro badan.
**laandheeri** *m.dh ld* **laandheeraan.**
**laandhici** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Ugaar dabin loo dhigayo geed qoyan u dhigid.
**laandhicin** *m.f.dh eeg* laandhici. *ld* **laandhicis.**
**laandhicis** *m.l ld* **laandhicin.**
**laangare** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh***)** Qof lug la' ama ka dhuntinaya; jiis. *ld* **laangarre.**
**laangarre** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh***)** *ld* **laangare.**
**laangoo** *f.mg2* **(-gooyay, -goysay)** Laan gooyo samayn.
**laangooyn** *m.f.dh eeg* laangoo. *ld* **laangooyo (1).**
**laangooyo** *m.dh* 1. *ld* **laangooyn.** Goynta xilli abaar ah xoolo loo gooyo geedaha magoolay laamahooda. 2. Jaridda meel jiq ah laame laga jaro si loo maro. 3. Astaan lagu muujiyo jaho la aaday.
**laanqayr** *m.dh* **(-ro,** *m.l***)** Astaan istilaab ah.
**laaq**[1] *m.dh* 1. Wax isku qasan. 2. Cod dad oo meel dheer laga maqlo.
**laaq**[2] *f.g1* **(-qay, -qday)** Wax isku qasid.
**laaqi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Luuqayn.
**laaqid** *m.f.dh eeg* laaq[2].
**laaqin** *m.f.dh eeg* laaqi. *ld* **laaqis.**
**laaqis** *m.l ld* **laaqin.**
**laarri** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** Qof dhib badan.
**laarrinnimo** *m.dh* Laarri ahaansho.
**laas**[1] *m.l* **(-sas,** *m.ll***-syo,** *m.dh***)** Ceel yar.
**laas**[2] *m.l* **(-sas,** *m.ll***-syo,** *m.dh***)** (*juqr.*) Bed lamaddegaanka bartamahiisa ku yaal oo biyaha laga helo agtood bacrin ah.
**laasad** *m.l ld* **laysasho.**
**laasasho** *m.dh ld* **laysasho.**
**laashin**[1] *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Qof maansada tiriya.
**laashin**[2] *m.dh* **(-imo,** *m.dh***)** Laba laamood oo mataano ah middood.
**laashinnimo** *m.dh* Laashin ahaansho.
**laasim**[1] *m.l.kh* Wax joogto ah.
**laasim**[2] *fk.* Lamahuraan ah. *ld* **laasin**[2]**.**
**laasimasho** *m.f.dh eeg* laasimo.
**laasimid** *m.f.dh eeg* laasin[3].
**laasimo** *f.g3* **(-intay, -imatay)** 1. Wax caadaysasho. 2. Meel ku raagid.
**laasin**[1] *m.l* **(-immo,** *m.dh***)** 1. Nooc ka mid ah siyaaqadda ay dumarku qaataan oo ka samaysan dahab ama lacag. 2. Raatibka tusbaxa.
**laasin**[2] *fk. ld* **laasim**[2]**.**
**laasin**[3] *f.g/mg1* **(-intay, -imatay; -imi)** 1. *(f.g)* Wax caado ka dhigasho. 2. *(f.mg)* Meel muddo badan joogid.
**laaso** *f.g3* **(-stay, -satay)** *ld* **layso.**
**laastiko** *m.dh* Wax ka samaysan maaddo marka la kala jiido aan go'in ee kala baxa.
**laatiin** *m.l* Far ama af qaddiim ah oo Roomaaniyiintii hore ku dhaqmi jireen.
**laaxig** *m.l* Bayd faal oo madaxa ka ah labo, tan ku xigtana hal, manjaha iyo tan ka sarreysana min labo.
**laaxin** *m.l* Hadal siduu u dhawaaqi lahaa aan loo qorin ama loo akhrin; gef; qalad.
**laayaan** *m.l.kh* **(-nno,** *m.dh***)** L. ah: nafley, nafleyda kale si naxariisdarro ah u waxyeeleysa.

**laayac**[1] *m.l* (**-cyo,** *m.dh*) 1. Qof xoolaha lumiya oo aan si fiican u ilaalin. 2. Wax aan la ilaalin. *ld* **layac**[1]**.**

**laayac**[2] *f.g1* (**-cay, -cday; -yici**) Wax baylihid. *ld* **layac**[2]**.**

**laayacan**[1] *f.mg1* (**-cmay, -cantay; -cmi**) Wax aan la ilaalinayn noqosho. *ld* **layacan**[1]**.**

**laayacan**[2] *f.mg4* (**-cnaa, -cnayd**) Wax la layacay ahaansho. *ld* **layacan**[2]**.**

**laayacmid** *m.f.dh eeg* laayacan[1]. *ld* **layacmid.**

**laayacnaan** *m.f.dh eeg* laayacan[2]. *ld* **laayacnaansho, layacnaan, layacnaansho.**

**laayacnaansho** *m.l/dh ld* **laayacnaan.**

**laayicid** *m.f.dh eeg* laayac[2]. *ld* **layicid.**

**lab**[1] *m.l* 1. Labada jaad ee nafleydu u kala baxdo, midka aan uurka yeelan; labood, rag. 2. Qas.

**lab**[2] *f.g1* (**-bay, -btay**) 1. Wax isku qasid. 2. Wax jaah-wareerin.

**lab**[3] *f.mg4* (**-baa, -bayd**) Wax adag ahaansho.

**laba** *m.dh.t ld* **labo**[1]**.**

**laba jibbaarane** *m.l* (**-nayaal,** *m.l/dh*) Afar geesle leh afar dhinac oo toosan oo isle'eg iyo afar xaglood oo qumman. Bedka labajibbaarane waxa lagu helaa labajibbaarka dhinac ka mid ah dhinacyadiisa.

**laba'aabbur**[1] *m.l* 1. Weel iyo aabburkii, sida dhiil iyo haruubkeed, oo inta labadaba la wada buuxsho, laysku aabburo. 2. Horay iyo gadaal uga imaashaha col si dhexda loo gashado oo loo laayo. 3. *ld* **laba'aabburid.**

**laba'aabbur**[2] *f.g1* (**-ray, -rtay**) 1. Weel iyo aabburkii, sida dhiil iyo haruubkeed, oo inta labadaba la wada buuxsho, laysku aabburid. 2. Col si loo laayo horay iyo gadaal uga imaansho.

**laba'aabburan** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Wax la laba'aabburay ahaansho.

**laba'aabburid** *m.f.dh eeg* laba'aabbur[2]. *ld* **laba'aabbur**[1] **(3).**

**laba'aabburnaan** *m.f.dh eeg* laba'aabburan. *ld* **laba'aabburnaansho.**

**laba'aabburnaansho** *m.l/dh ld* **laba'aabburnaan.**

**labaad** *m.l.t.j* Tirada jagaalaha ah, kan u dhigma labada; darajada ay hal darajo ka sarrayso.

**labaale** *m.l* Warqad turub oo dhexda laba dhibcaad ku leh.

**labaan** *m.f.dh eeg* lab[3]. *ld* **labaansho.**

**labaansho** *m.l/dh ld* **labaan.**

**labaatamaad** *m.l.t.j ld* **labaatanaad**[2]**.**

**labaatameeye** *m.l ld* **labaataneeye.**

**labaatameeyo** *m.dh ld* **labaataneeye.**

**laba-atamle** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) (*kiim.*) Molikuyuul ka kooban laba atam. Haydarojiin (H), ogsajiin (O), naytarojiin (N) iyo halojiinaduba waxay tusaale u yihiin curiyayaasha laba-atamlaha ah.

**labaatan** *m.l.t* Tiro ka kooban laba meelood oo min toban ah; laba tobnaad; "20".

**labaatanaad**[1] *m.l* Sanadaha u dhexeeya labaatan ilaa soddon.

**labaatanaad**[2] *m.l.t.j* Tirada jagaale, keeda labaatanka u dhigma. *ld* **labaatamaad.**

**labaataneeye** *m.l* Tir qiyaas ahaan soddon u dhow. *ld* **labaatameeye, labaatameeyo, labaataneeyo.**

**labaataneeyo** *m.dh ld* **labaataneeye.**

**lababboglee** *f.mg2* (**-leeyay, -leysay**) Labada dhinac hadba mid isu rogid ciil dartii (qof). *ld* **lababoglee.**

**lababbogleyn** *m.f.dh eeg* lababboglee. *ld* **lababogleyn, lababogleys.**

**lababogle** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) Hadba dhinac u gaddoonka qof sameeyo, jirro ama ciil dartii.

**lababoglee** *f.mg2* (**-leeyay, -leysay**) *ld* **lababboglee.**

**lababogleyn** *m.f.dh ld* **lababbogleyn.**

**lababogleys** *m.l ld* **lababbogleyn.**

**labac** *m.l* 1. Xabad baruur leh. 2. Candho xoolaad oo baruur leh.

**labacaloolyaa** *m.l* Geedgaab aan qodax lahayn oo marka ay xooluhu daaqaan ku jirradaan.

**labacanlayn** *m.f.dh eeg* labacanlee. *ld* **labacanlays.**

**labacanlays** *m.l ld* **labacanlayn.**

**labacanle** *m.l* Calalinta cuntada labada can lagu calaliyo. *ld* **labacanlayn.**

**labacanlee** *f.g2* (**-leeyay, -laysay**) Labada daan isku mar wax ku calalin.

**labacidhifle** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) (*fiis.*) Labo saldanab oo isle'eg, isku lid ah, iskuna jira fogaan kooban. Taranta saldanabyada midkood iyo fogaanta u dhexeysa ayaa ah maroojinta labacidhifle.

**labaclabac** *m.l/dh* Qof aan go'aan lahayn.

**labaclul** *m.l* 1. Ruxashada xulusta iyo naasaha. 2. Neef xoolo ah oo sid dhaweeyey oo candho keenay.

**labacodlayn** *m.f.dh eeg* labacodlee. *ld* **labacodlays.**

**labacodlays** *m.l ld* **labacodlayn.**

**labacodlee** *f.mg2* (**-leeyay, -leysay**) Hadallo isburinaya sheegid.

**labacqooye** *m.l* (*bot.*) Geed nagaar ah oo wax lagu daweeyo.

**labad** *m.l ld* **labasho.**

**labadablayn** *m.f.dh eeg* labadablee.
**labadable** *m.l* L. ah: qof laba guri ka wada cunteeya.
**labadablee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Laba guri ka wada cuntayn (qof).
**laba-danab** *m.l* **(-bo,** *m.dh*) (*fiis.*) Magudbiyaha dhextaalka u ah madhxiyaha, ee marka badad danab la dhex dhigo, dhaliya barabaxa danabka ee aan oggolaanin qulqulka danabka.
**labadaryaale** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) *ld* **labadderyaale.**
**labaddableyn** *m.f.dh eeg* labadablee.
**labaddaraadle** *fk.* Si kastaba; hubaal ahaan.
**labadderyaale** *m.l* **(-yaal,** *m.l/dh*) Aqal soomaali weyn, qurux badan, oo qalabka uu ka samaysanyahay ay cusubyihiin. *ld* **labadaryaale.**
**labaddiblayn** *m.f.dh eeg* labaddiblee.
**labaddible** *m.l* Xiridda gacmaha qof gadaal loo xiro; garbadduub. *ld* **labaddiblayn.**
**labaddiblee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** *ld* **labaddilee.**
**labaddibleysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax labadible loo xiray ama loo qabtay ahaansho.
**labaddibleysnaan** *m.f.dh eeg* labaddibleysan. *ld* **labaddibleysnaansho.**
**labaddibleysnaansho** *m.l/dh* *ld* **labaddibleysnaan.**
**labaddilee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** Qof gacmihiisa gadaal u xirid ama u qabasho.
**labadduub** *m.l* Mardimo geesaha xoolaha iyo ugaartu yeeshaan oo da'dooda lagu xisaabiyo. *ld* **laba-duub.**
**labadhegood** *m.l* 1. Geedka galleyda, meseggada marka uu yaryahay oo laba caleemood yahay. 2. Fallaar ama hooto laba ganood leh. 3. Weel dhinacyada laba siddo ku leh.
**labadulle** *m.l* Xabaal labo af oo hoos isaga duleela leh oo lagu aaso carruurta saqiirka ah.
**labadullee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** Xabaal labadulle ah qodid.
**labadulleyn** *m.f.dh eeg* labadullee. *ld* **labadulleys.**
**labadulleys** *m.l ld* **labadulleyn.**
**labadulleysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Xabaal hab labadulle ah u qodan ahaansho.
**labadulleysnaan** *m.f.dh eeg* labadulleysan. *ld* **labadulleysnaansho.**
**labadulleysnaansho** *m.l/dh* *ld* **labadulleysnaan.**
**laba-duub** *m.l* Magaca loogu yeero ugaarta inta geesaha leh, (labaduub, saddex-duub...) iyadoo laga soo qaaday wareegga geesaha, halkii wareegba (duub) hal gu'.
**laba-eefle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) (*kiim.*) Walaxda leh astaamaha asiidha iyo kuwa beyskaba. Ereygan waxa sida caadiga ah loo adeegsadaa ogsaydhada iyo haydarogsaydhada biraha sameeya ayoonnoo togan iyo ayoonnoo kakan oo taban labadaba.
**labafarraarle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Ul gadaal laba ganood ku leh. *ld* **labatarre.**
**labag** *m.dh* Xilliyada diraaceed mid ka mid ah oo leh dabeylo qabow iyo mararka qaarkood roob aan badnayn.
**labaggalle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Laba wejiile.
**labaggalley** *m.dh* 1. Naag laba wejiile ah. 2. Beenta, runta u eg.
**labaggeeriyoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Silic u dhimasho.
**labaggeeriyood** *m.f.l eeg* labageeriyoo.
**laba-iyo-tobanle** *m.l* (*c.nafl.*) Qaybta hore ee mindhicirka yar ee lafdhabarleyda. Waa meesha marka cuntadu caloosha ka timaaddo ay kula kulanto dheecaanka xammaytida (oo soo mara marinka xammaytida) iyo weliba insaymyo kale oo ay soo dhiijiyaan qanjidhada dheefshiidku laba tobanlaha laftigiisa, kuwaas oo looga baahanyahay burburinta borotiinnada, kaarboohoydraytyada iyo duxda.
**labajaraale** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Laba jaro ay isugu xigsato laba qofood oo wada ciyaaraysa midkood.
**labajibbaar**[1] *m.l* **(-rro,** *m.dh*) 1. Tiro, tiro la eg lagu dhuftay. 2. Isku laabidda xarig laba jeer laysku laabo.
**labajibbaar**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Tiro, tiro la eg ku dhufasho. 2. Xarig laba jeer isku laabid.
**labajibbaaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** 1. Tiro, wax tiro la eg lagu dhuftay ahaansho. 2. Xarig laba mar laysku laabay ahaansho.
**labajibbaarid** *m.f.dh eeg* labajibbaar[2].
**labajibbaarnaan** *m.f.dh eeg* labajibbaaran. *ld* **labajibbaarnaansho.**
**labajibbarnaansho** *m.l/dh ld* **labajibbaarnaan.**
**labakaclayn** *m.f.dh eeg* labakaclee. *ld* **labakacle.**
**labakacle** *m.l* 1. Iyadoo la ordayo oo marba lug lagu boodo. 2. Orod, socod, hawl iwm oo dardar cusub lagu kordhiyo. *ld* **labakaclayn.**
**labakaclee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** Labakacle samayn.
**labakelyood** *m.l.kh* L. ah: qof dhiiran.
**labaleexad** *m.l ld* **laballeexad.**
**labalegdeyn** *m.f.dh eeg* laballegdee.

**laballaab¹** *m.l* 1. L. ah: tiro lagu daray tiro la eg. 2. Wax lagu xoojiyay wax la mid ah. *ld* **laballaabid, labanlaab¹.**

**laballaab²** *f.g1* **(-bay, -btay)** 1. Tiro, tiro la eg ku darid. 2. Wax, wax la mid ah ku xoojin. *ld* **labanlaab².**

**laballaaban¹** *f.mg1* **(-bmay, -bantay; -bmi)** Wax la labanlaabay noqosho. *ld* **labanlaaban¹.**

**laballaaban²** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Wax la labanlaabay ahaansho. *ld* **labanlaaban².**

**laballaabayn** *m.f.dh eeg* laballaabee. *ld* **laballaabays.**

**laballaabays** *m.l ld* **laballaabayn.**

**laballaabee** *f.g2* **(-beeyay, -baysay)** Laba arrimood oo wax laga qaban lahaa ku tallamid.

**laballaabid** *m.f.dh eeg* laballaab². *ld* **labalaab¹, labanlaabid.**

**laballaabmid** *m.f.dh eeg* laballaaban¹. *ld* **labanlaabmid.**

**laballaabnaan** *m.f.dh eeg* laballaaban². *ld* **laballaabnaansho, labanlaabnaan, labanlaabnaansho.**

**laballaabnaansho** *m.l/dh ld* **laballaabnaan.**

**laballaaboobid** *m.f.dh eeg* laballaabow². *ld* **laballaabow¹.**

**laballaabooti** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** 1. Laballaabee. 2. Qof jirro, caro iwm la cagajiidid.

**laballaabootin** *m.f.dh eeg* laballaabooti. *ld* **laballaabootis.**

**laballaabootis** *m.l ld* **laballaabootin.**

**laballaabow¹** *m.l* Kala doorashawaayidda qof laba arrimood oo gudboon kala dooran waayo. *ld* **laballaaboobid.**

**laballaabow²** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Qof laba arrimood oo gudboon kala dooran waayid.

**laballabee** *f.mg2* **(-beeyay, -beysay)** Laba arrin oo gudboon kala dooran waayid

**laballabeyn** *m.f.dh eeg* laballabee.

**laballabo¹** *m.dh.fk* 1. Wax laballabo isugu lammaan. 2. Laba arrimood oo gudboon oo la kala dooran waayo.

**laballabo²** *m.dh.u* Tirooyin badan oo middiiba labo ka koobantahay.

**laballafood** *m.l.kh* L. ah: qof dheer oo laf weyn.

**laballeexad** *m.l* Socod dan la'aan ah oo uu qofku iska wareego. *ld* **labaleexad.**

**laballegdee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Gogol korkeed ama meel kala isku rogrogid.

**laballegdeyn** *m.f.dh eeg* laballegdee.

**laballis¹** *m.l* 1. *ld* **laballisid.** Lisidda neef irmaan laba qof mar wada lisaan. 2. L. ah: caano laba caanamaal oo laysku daray ah.

**laballis²** *f.g1* **(-say, -stay)** Laba qof si xoog iyo dhaqso leh neef irmaan u lisid.

**laballisid** *m.f.dh eeg* laballis². *ld* **laballis¹ (1).**

**laballixaadsad** *m.l ld* **laballixaadsasho.**

**laballixaadsasho** *m.f.dh eeg* laballixaadso. *ld* **laballixaadsad, laballixaadsi.**

**laballixaadsi** *m.l ld* **laballixaadsasho.**

**laballixaadso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Xoog u socosho.

**laballugood** *m.l.kh* 1. L. ah: qof socoto ah oo aan gaadiid fuushanayn ee lug ku socda xoolana wadan. 2. Xarig labadhudood isugu soohan.

**laba-madaxle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** (*c.nafl.*) Muruq laba madax leh. Laba madaxlaha cududda wuxuu ku yaal inta u dhexeysa isgooyska garabka ila isgooyska xusulka wuxuu laabaa cududda iyo dhudhunka wuxuuna xagga calaacasha u rogaa dhudhunka iyo gacanta laba madaxlaha shanshada wuxuu ku yaal xagga dambe ee bawdada wuxuuna qabtaa laabidda jilibka, fidinta bowdada iyo rogidda lugta xagga dibadda.

**labammidigle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** Qof labada gacmood isku si wax ugu qabta.

**laban¹** *f.mg1* **(-bmay, -bantay; -bmi)** Wax isku qasmay noqosho.

**laban²** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Wax isku qasmay ahaansho.

**laba-nafle** *m.l ld* **Go'adag; naf-adag.**

**labanlaab¹** *m.l ld* **laballaab¹.**

**labanlaab²** *f.g1* **(-bay, -btay)** *ld* **laballaab².**

**labanlaaban¹** *f.g1* **(-bmay, -bantay)** *ld* **laballaaban¹.**

**labanlaaban²** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** *ld* **laballaaban².**

**labanlaabid** *m.dh ld* **laballaabid.**

**labanlaabmid** *m.dh ld* **laballaabmid.**

**labanlaabnaan** *m.dh ld* **laballaabnaan.**

**labanlaabnaansho** *m.l/dh ld* **laballaabnaan.**

**labaqalbacle** *m.l.kh* **(-layaal,** *m.l/dh***)** (*c.nafl.*) Miro laba beer leh.

**labaqayd** *m.l* Maro laba qayd ka kooban.

**laba-qotinle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** Qalab danab oo leh laba qotin, loona isticmaalo badanaaba qumiye danab.

**labaraafle** *m.l* Xoolaha intooda cagta ay dhulka dhigayaan ay tahay laba raaf sida biciidka, lo'da, ariga, deerada iwm.

**labasaab** *m.l* **(-byo,** *m.dh***)** (*fiis.*) Nooc toobineed oo leh xoodbeeg ka weyn hal, ama

waa xood furan oo leh laba laamood iyo laba dhibcood ee wanqareed. Habdhiska kullannada kaartis, isle'egla beegaalka ah ee labasaab waa: x2 - y2 = 1. *ld* **labosaab.**

**laba-sakaraydh** *m.dh* (**-dhyo,** *m.dh*) (*kiim.*) Sonkor molikuyuuladeedu ka kooban yihiin laba xubnood oo hal sakaraydh ah. Sukrows iyo maaltows ayaa tusaale u ah. Kuwan waxa isku xiriiriya seeto -O- ah (seeto galaykoosydheed). *eeg* sonkor.

**labasho** *m.f.dh eeg* labo². *ld* **labad.**

**labashub¹** *m.l* 1. *ld* **labashubid.** Ka soo saaridda laba qof ay si darandoori ah ceel biyo uga soo saaraan. 2. L. ah: ceel biyo badan, gaaban oo laba qof ay shubi karaan.

**labashub²** *f.g1* (**-bay, -btay**) Laba qof ceel biyo kaga soo saarid.

**labashubid** *m.f.dh eeg* labashub². *ld* **labashub¹** (1).

**labatarre** *m.l* (**-rayaal,** *m.l/dh*) *ld* **labafarrarle.**

**labaxiddigle** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) Sargaal ciidan oo darajadiisu tahay laba xiddig.

**labayn** *m.f.dh eeg* labee. *ld* **labays.**

**labays** *m.l ld* **labayn.**

**labaysad** *m.l ld* **labaysasho.**

**labaysasho** *m.f.dh eeg* labayso. *ld* **labaysad, labaysi.**

**labaysi** *m.l ld* **labaysasho.**

**labayso** *f.g3* (**-stay, -satay**) Wax la haystay, wax labaad ku darsasho.

**labbalabbo** *m.dh ld* **lallabo.**

**labbalabboo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) *ld* **lallabboo.**

**labbalabbood** *m.l ld* **lallabbood.**

**labballabbo** *m.dh ld* **lallabo.**

**labbax** *f.mg1* 1. Dad badan ama waxyaalo badan, qof ama wax ka doorasho. 2. Qof la soo bixid. 3. Gabar guursasho.

**labbis¹** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) 1. Dhar lagu xarragoodo. 2. Dhar gaar ah oo lagu yaqaano ciidamada, ardada iwm. *ld* **lebbis¹.**

**labbis²** *f.g1* (**-say, -stay**) Qof dhar xirasho. *ld* **lebbis².**

**labbisad** *m.l ld* **labbisasho.**

**labbisan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Qof dhar qurxoon xirtay ahaansho. *ld* **lebbisan.**

**labbisasho** *m.f.dh eeg* labbiso. *ld* **labbisad, lebbisad, lebbisasho.**

**labbisid** *m.f.dh eeg* labbis². *ld* **lebbisid.**

**labbisnaan** *m.f.dh eeg* labbisan. *ld* **labbisnaansho, lebbisnaan, lebbisnaansho.**

**labbisnaansho** *m.l/dh ld* **labbisnaan.**

**labbiso** *f.g/mg3* (**-stay, -satay**) Labbis qaadasho.

**labbixid** *m.f.dh eeg* labbax.

**labee** *f.g2* (**-beeyay, -baysay**) Wax mid ahaa wax kale ku darid.

**labeeb¹** *m.l* (**-byo,** *m.dh*) 1. Nafley astaamihii dheddigga iyo labkaba leh. 2. Xayawaan ama geed ubaxley ah oo xubnaha taranka ee dheddigga iyo labkaba leh. *ld* **labeebshe, labeebyo.**

**labeeb²** *f.g1* (**-bay, -btay**) Nafley labeeb ka yeelid.

**labeebnimo** *m.dh* Labeeb ahaansho.

**labeebshe** *m.l* 1. *ld* **labeeb¹.** 2. *(bot.)* Geedgaab leh caleemo yaryar, qodxo yaryar oo toostoosan, laamo toostoosan oo cadcad iyo miro macaan oo la cuno; garoorshe.

**labeebyo** *m.dh ld* **labeeb¹.**

**labeen** *m.dh* Lakab xalleefsan oo dufan ah oo badanaa caanaha dhayda ah dusha ka fuula.

**labeenaysad** *m.l ld* **labeenaysasho.**

**labeenaysasho** *m.f.dh eeg* labeenayso. *ld* **labeenaysad, labeenaysi.**

**labeenaysi** *m.l ld* **labeenaysasho.**

**labeenayso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) Labeen yeelasho.

**labeensad** *m.l ld* **labeensasho.**

**labeensasho** *m.f.dh eeg* labeenso. *ld* **labeensad, labeensi.**

**labeensi** *m.l ld* **labeensasho.**

**labeenso** *f.g3* (**-saday, -satay**) 1. Wax labeen ka qaadasho. 2. Labeen marsasho.

**laben** *m.l* 1. Shay dhoobo ka samaysan oo la dubo qaabab badanna loo yeelo oo wax lagu dhiso. 2. Caano.

**labid¹** *m.dh ld* **isdhexgal.**

**labid²** *m.f.dh eeg* lab².

**lablabbo** *m.dh ld* **lallabo.**

**lablabboo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) *ld* **lallaboo.**

**lablabbood** *m.l ld* **lallabood.**

**labmid** *m.f.dh eeg* laban¹.

**labnaan** *m.f.dh eeg* laban². *ld* **labnaansho.**

**labnaansho** *m.l/dh ld* **labnaan.**

**labo¹** *m.dh.t* 1. Tirada kowda iyo saddexda u dhexeysa; “2”. 2. Labadaba. Tus. “Labadaba way fiicanyihiin”.

**labo²** *f.g3* (**-btay, -batay**) Wax qasasho.

**labood** *m.l* Nafley inta labka ah ee aan dheddig ahayn.

**labosaab** *m.l* (**-byo,** *m.dh*) *ld* **labasaab.**

**labxo** *m.dh ld* **laabtaxaw.**

**lacaaf** *m.dh* (**-fyo,** *m.l*) 1. Hilib yar oo la suro jilibka oo kalluunku soo raaco. 2. Wax kasta oo lagu soo jiito wax la ugaarsanayo; callaal. *ld* **callaaf.**

**lacag** *m.dh.u* 1. Warqado ama macdan xordan, qaab go'an leh oo dawlad ama banki sharci u

lihi sameeyo si badeecooyinka loogu bedesho. 2. Bati.
**lacagaale** *m.l* (*bot.*) Geedgaab qodax leh oo miro la cuno, mayrax iyo xabag macaanba leh, oo ka baxa dhadhaabaha, jeerinkana la bah ah.
**lacagee** *f.g2* **(-geeyay, -geysay)** Badeeco lacag ku beddelid.
**lacageyn** *m.f.dh eeg* lacagee.
**lacageysad** *m.l ld* **lacageysasho.**
**lacageysasho** *m.f.dh eeg* lacageyso. *ld* **lacageysad, lacageysi.**
**lacageysi** *m.l ld* **lacageysasho.**
**lacageyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** 1. Badeeco lacag ku beddelasho. 2. Lacag yeelasho.
**lacanad[1]** *m.dh* **(-do,** *m.l*) *ld* **nacalad[1].**
**lacanad[2]** *f.g1* **(-day, -dday)** *ld* **nacalad[2].**
**lacanadayn** *m.dh ld* **nacaladeyn.**
**lacanadee** *f.g2* **(-deeyay, -deysay)** *ld* **nacaladee.**
**lacanadeyn** *m.dh ld* **nacaladeyn.**
**lacanadeysan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **nacaladeysan.**
**lacanadeysnaan** *m.dh ld* **nacaladeysnaan.**
**lacanadeysnaansho** *m.l/dh ld* **nacaladeysnaan.**
**lacanadid** *m.dh ld* **nacaladid.**
**lacanadoobid** *m.dh ld* **nacaladoobid.**
**lacanadow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** *ld* **nacaladow.**
**laciif[1]** *m.l.kh* **(-fyo/-fiin,** *m.dh*) l. ah: qof aad u tabar daran. *ld* **daciif[1], liciif[1].**
**laciif[2]** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Nafley tabaryarayn. *ld* **daciif[2], liciif[2].**
**laciifad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Qof dumar ah oo aad u tabar yar. *ld* **daciifad.**
**laciifi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax laciif ka dhigid (nafley, feynuus iwm). *ld* **daciifi, liciifi.**
**laciifid** *m.f.dh eeg* laciif[2]. *ld* **daciifid, liciifid.**
**laciifin** *m.f.dh eeg* laciifi. *ld* **daciifin, daciifis, laciifis, liciifin, liciifis.**
**laciifis** *m.l ld* **laciifin.**
**laciifsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax tabar yar ahaansho. *ld* **daciifsan.**
**laciifsanaan** *m.f.dh ld* **daciifsanaan, daciifsanaansho, laciifsanaansho.**
**laciifsanaansho** *m.l/dh ld* **laciifsanaan.**
**laciin** *m.l.kh* **(-nno,** *m.dh*) Qof dagaal, khayaano iyo diradiro badan.
**laclac[1]** *m.l ld* **dakhaakhul[1].**
**laclac[2]** *f.mg1* **(-cay, -cday)** *ld* **dakhaakhul[2].**
**laclacid** *m.dh eeg* laclac[2].
**lacnad[1]** *m.dh ld* **nacalad[1].**
**lacnad[2]** *f.g1* **(-day, -dday)** *ld* **nacalad[2].**
**lacnadee** *f.g2* **(-deeyay, -deysay)** *ld* **nacaladee.**
**lacnadeyn** *m.dh ld* **nacaladeyn.**
**lacnadeysan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **nacaladeysan.**
**lacnadeysnaan** *m.dh ld* **nacaladeysnaan.**
**lacnadeysnaansho** *m.l/dh ld* **nacaladeysnaan.**
**lacnadid** *m.dh ld* **nacaladid.**
**lad** *f.mg1* **(-day, -dday)** 1. Isku l.: wax xil iska saari waayid. 2. Ku l.: wax ku raaxaysasho. *ld* **led.**
**ladaab[1]** *m.l* **(-byo,** *m.dh*) Legga xoolaha.
**ladaab[2]** *m.dh* 1. Waraabinta xoolaha maalin walba la waraabiyo. 2. L. ah: xoolo maalin walba biyo cabba.
**ladaabad** *m.l ld* **ladaabasho.**
**ladaabasho** *m.f.dh eeg* ladaabo. *ld* **ladaabad.**
**ladaabi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Xoolo maalin walba waraabin.
**ladaabin** *m.f.dh eeg* ladaabi. *ld* **ladaabis.**
**ladaabis** *m.l ld* **ladaabin.**
**ladaabo** *f.mg3* **(-btay, -batay)** Xoolo maalin walba biyo cabbid.
**ladaadyo** *m.dh* Laqanyo.
**ladaadyoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Laqanyo dareemid.
**ladaadyood** *m.f.dh eeg* ladaadyoo.
**ladan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** 1. Wax caafimaad qaba ahaansho. 2. Wax barwaaqaysan ahaansho.
**ladhac** *f.mg1* **(-cay, -cday)** Ka helid.
**ladhicid** *m.f.dh eeg* ladhac.
**ladid** *m.f.dh eeg* lad. *ld* **ledid.**
**ladnaan** *m.f.dh eeg* ladan. *ld* **ladnaansho.**
**ladnaansho** *m.l/dh ld* **ladnaan.**
**ladnayn** *m.f.dh eeg* ladnee.
**ladnaysii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** 1. Wax fayow ka dhigid. 2. Wax barwaaqaysan ka dhigid.
**ladnaysiin** *m.f.dh eeg* ladnaysii.
**ladnee** *f.g2* **(-neeyay, -naysay)** 1. Eebbe, cid wax ladan ka dhigid. 2. Eebbe, cid maal badan siin.
**ladqabayn** *m.f.dh eeg* ladqabee. *ld* **ladabays.**
**ladqabays** *m.l ld* **ladqabayn.**
**ladqabee** *f.g/mg2* **(-beeyay, -baysay)** 1. *(f.g)* Qof caraysan maslixid. 2. *(f.mg)* Kala l.: laba qof ama ka badan oo dagaashan maslaxo dhex dhigid.
**ladqabo** *m.dh* 1. Dhexdhexaadin iyo maslaxo laga dhex dhaliyo dad dagaashan. 2. *ld* **laqdabo.**
**laf** *m.dh* **(-fo,** *m.l*) 1. Mid ka mid ah qalfoofta nafleyda. 2. Bur yar. 3. Qolo; jilib. 4. Qaybta adag ee ku dhex jirta miraha. 5. L.tayda (-taada, -tiisa iwm): eray sii adkaynaya qofka laga hadlay oo sheegaya in qofku qofkaas yahay ee aan cid kale la sheegayn; qofka naftiisa.

**lafaggur¹** *m.l* 1. Bixinta meel jabtay lafaha laga bixiyo. 2. Ka baaraandegga arrin iwm lagu sameeyo. *ld* **lafaggurid.**

**lafaggur²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Meel lafi ka jabtay burbur ka bixin. 2. Timir, hilib iwm lafo ka gurid. 3. Arrin ka baaraandeggid.

**lafaggurid** *m.f.dh eeg* lafaggur². *ld* **lafaggur¹.**

**lafajebin** *m.dh* Hadal saamayn weyn leh oo sharafta iyo shaqsiyadda qofka dhaawaca.

**lafajebis** *m.l* 1. Qori ama bir lafaha lagu jejebiyo. 2. L. ah: hadal sharafta iyo shaqsiyadda qofka wax u dhima.

**lafallafo** *m.l.kh* L. ah: qof caato awgeed lafahiisu muuqdaan.

**lafallafoobid** *m.f.dh eeg* lafallafow.

**lafallafow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Qof aad u caatoobid.

**laf-arax** *m.dh* (*c.nafl.*) Qayb godan oo qaab saddex gees leh ee lafdhabarta waxayna ka koobantahay shan (5) lafood oo iskudhafan. Waxay kaga dhaggantahay laf-xariirta ugu hooseysa qaybta moxogga ee lafdhabarta, hoos waxa ka ah lafta dabagibinta dhinacyadana lafaha miskaha ayaa ka xiga.

**lafayn** *m.f.dh eeg* lafee.

**lafaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Qof lafaha madaxa wax laga yeelay ahaansho.

**lafaysnaan** *m.f.dh eeg* lafaysan. *ld* **lafaysnaansho.**

**lafaysnaansho** *m.l/dh ld* **lafaysnaan.**

**lafbolol** *m.l* **(-fo ..., *m.l*)** (*daaw.*) Baaba'a sooha lafta oo keena in lafuhu khafiif noqdan oo ay jabi ogyihiin.

**lafdhabar¹** *m.dh* **(-rro, *m.dh*)** 1. Xiriir lafo ah oo ka kooban riciro yaryar oo is-haysta oo isku xira tunka iyo dabagibinta. 2. Wax kasta qaybta ugu muhimsan. *ld* **lafduud.**

**lafdhabar²** *m.dh* **(-rro, *m.dh*)** (*c.nafl.*) Xiriirka lafaha dhabarka oo ka bilowda salka lafta madaxa kuna dhammaada dabaggibinta. Waxay ka koobantahay 33 lafood waxaana dhex mara xangullaha, waxay isgoys xubneed la wadaagaan lafta madaxa, feeraha iyo miskaha; waxayna u kala baxaan 7 surka, 12 sabalayda, 5 dhabarka hoose, 5 araxda iyo 4 dabaggibinta.

**lafdhabarla'** *m.dh.u* Xayawaan aan lahayn lafdhabar.

**lafdhabarley** *m.dh.u* Nafleyda inta lafdhabarta leh.

**lafdheer** *m.dh.u* Lafaha dhaadheer ee dadka, ugaarta, dugaagga iyo duunyada.

**lafdhumuq** *m.dh* (*c.nafl.*) Meesha misigta iyo bowdadu iska galaan.

**lafdi** *m.l* (*nax.*) Qaabka codeed ee astaan afeeddu ay leedahay, yacni ereyga qaabkiisa.

**lafduud** *m.dh ld* **lafdhabar¹.**

**lafee** *f.g2* **(-feeyay, -faysay)** Lafta madaxa jebin.

**lafeysad** *m.l ld* **lafeysasho.**

**lafeysasho** *m.f.dh eeg* lafeyso. *ld* **lafeysad, lafeysi.**

**lafeysi** *m.l ld* **lafeysasho.**

**lafeyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** 1. Lafo ruugid. 2. Nafley wax ay cunto weyday meelo unuunufid.

**lafgarab** *m.l* **(-byo, *m.dh*)** Garabka intiisa lafta ah.

**lafguri** *m.dh* 1. Carjaw ku samaysanta xubinta taranka ee haweenka afkeeda sare marka la gudo ka dib. 2. Feex.

**lafholac** *m.l* **(-fo ..., *m.l*)** (*daaw.*) Halaamacoodka lafta oo uu keeno caabuq, waxyeelo ama isbeddel meetabooliisiimka.

**lafil** *m.l* Qof la fil ah qof kale; asaag; eyni.

**lafilaan** *m.l.kh* L. ah: wax la saadaalin karo.

**lafjeego** *m.dh* **(-fo jeegooyin, *m.l*)** (*c.nafl.*) Laf qaab weel godan leh ee ka mid ah qaybaha lafta madaxa oo sameysa qaarka dambe ee lafta madaxa iyo qaar ka mid ah salka lafta madaxa.

**laflay** *m.dh* (*bot.*) Midho jiidh leh oo ka yimaada hal ama dhowr kaarbal oo isku dhalaalay oo leh mid ka mid ah iniiyaha badan. Iniiyaha waxa ku daboolan qolof adag oo ah gudo midheedka midhaha. Tus.: qumbe.

**lafmadax** *m.dh* (*c.nafl.*) Lafta madaxa oo gudeheeda maskaxdu ku jirto.

**lafo** *m.l* (*dhaq.*) Lacagta hore ee ganacsiga la geliyo; raasamaal.

**lafoobid** *m.f.dh eeg* lafow.

**lafow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Qof wax lafaha madaxu jabanyihiin noqosho.

**lafsakaar** *m.dh* (*c.nafl.*) Laf fidsan oo laabta bartankeeda ku taal oo karreesaha iyo feeraha kore isugu haysa.

**lafti** *m.dh.u* Dad nasab ah.

**lag** *m.l* 1. Tiro aan cayinnayn oo ka badan kun. 2. Tiro dhan boqol kun. 3. Kun malyuun; bilyan. 4. *ld* **laag².**

**lagamamaarmaan** *m.l.kh* L. ah: wax aan la huri karin.

**lagamamaarmaannimo** *m.dh* Wax aan laga maarmin ahaansho.

**lagarroone** *m.l* **(-nayaal, *m.l/dh*)** 1. Qof wax matare ah; nacas. 2. Ciniin.

**lagas (halbeeg)** *m.l* **(-gyo, *m.dh*)** (*fiis.*) Summad: Lx. halbeegga caalamiga (H.C.) ee

iftiimida, le'egna iftiinka uu soo kaahiyo burqad iftiimeedka 1 luuman ah, kuna fidsan bed hal mitir labajibbaaran.

**lagiiji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax xarig ku dhuujin.

**lagiijin** *m.f.dh eeg* lagiiji. *ld* **lagiijis.**

**lagiijis** *m.l ld* **lagiijin.**

**lagu-dhasho** *m.l* (*daaw.*) Xaalad qaabdarro ama cudur oo qofka ku dhasho qaabdarrada lagu dhasho waxay isugu jiraan cudurrada la dhaxlo iyo kuwa bey'addu keento.

**lagudhufte** *m.l* **(-tayaal,** *m.l/dh*) (*xis.*) Tirada ama tibixda lagu dhufto tiro ama tibix kale (dhufte) marka la sammeynayo iskudhufasho.

**lahaan** *m.f.dh eeg* leh. *ld* **lahaansho.**

**lahaansho** *m.l/dh ld* **lahaan.**

**lahad** *m.l ld* **lahasho.**

**lahan** *m.l* 1. Raad waxyeello leh, qarsoon oo uu reebo cudur iwm. 2. Ciil caro badan leh.

**lahasho** *m.f.dh eeg* laho. *ld* **lahad.**

**lahaye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh*) Qof xabsi ku jiro oo aan maxkamadi xukumin.

**lahjad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Af guri.

**laho** *f.mg3* **(-haday, -hatay)** 1. Laabta wax ka jecleysasho. 2. U l.: wax si aad ah u filasho.

**la'i** *m.dh ld* **la'aan.**

**lajo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Aleel yaryar.

**lakab¹** *m.l* **(-byo,** *m.dh*) 1. In is-haysato oo fidsan oo isku qira ah; baal; dabool. 2. Ilig agtiisa ilig kale ka soo baxo.

**lakab²** *m.l* **(-byo,** *m.dh*) (*jool.*) Ha badnaado hase yaraadee waa lakab gooni ah oo dhadhaabeed, oo ka mid ah rasooyinka dhulka oogadiisa.

**lakab-bayga maskax-horaad** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Lakab ka kooban walax ramaadi ah kaas oo sameeya lakabka sare ee siribaramka lafdhabarley badan. Waxay aad ugu horumarsan tahay naasleyda. Waxay masu'uul ka tahay xukunka iyo isugeynta dhaqdhaqaaqa iraadiga ah iyo dareennada aragga, maqalka, taabashada iwm. Waxa kale oo ay ka kooban tahay xarumo ku shuqul leh xusuusta, luqadda, fekerka iyo garaadka.

**lal** *f.mg1* **(-alay, -ashay)** Wax duulid.

**lali¹** *m.dh* **(-iyo,** *m.dh*) Fiidmeer.

**lali²** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax duulin.

**lalid** *m.f.dh eeg* lal.

**lalin** *m.f.dh eeg* lali². *ld* **lalis.**

**lalis** *m.l ld* **lalin.**

**lallabayn** *m.f.dh eeg* lallabee.

**lallabaysad** *m.l ld* **lallabaysasho.**

**lallabaysasho** *m.f.dh eeg* lallabayso. *ld* **lallabaysad, lallabaysi.**

**lallabaysi** *m.l ld* **lallabaysasho.**

**lallabayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Ka l.: wax meel yaal wada xaraasho.

**lallabbo** *m.dh ld* **lallabo.**

**lallabee** *f.mg2* **(-beeyay, -baysay)** Wax dhacay dad uga digid.

**lallabo¹** *m.dh* 1. Laqanyo; yaqyaqsi. 2. Qayladhaan gurmad degdeg ah. 3. Dareenka in qofka mataggu hayo oo kale, sida dadka safarka badda ama wallaca. *ld* **labbalabbo, labballabbo, lablabbo, lallabbo.**

**lallabo²** *m.dh* (*daaw.*) Dareenka in qofka mataggu hayo oo kale, sida dadka safarka badda ama wallaca.

**lallaboo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Yaqyaqsi dareemid.

**lallabood** *m.f.l eeg* lallaboo.

**lalleemo** *m.dh* (*daaw.*) Gariir gacmaha dadku yeeshaan gabow ama jirro awgeed.

**lalmad** *m.l ld* **lalmasho.**

**lalmasho** *m.f.dh eeg* lalmo. *ld* **lalmad.**

**lalmi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax laallaadin.

**lalmin** *m.f.dh eeg* lalmi. *ld* **lalmis.**

**lalmis** *m.l ld* **lalmin.**

**lalmo** *f.mg3* **(-maday, -matay)** Wax laallaada noqosho.

**lamaddegaan¹** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) Dhul ballaaran oo aan dhir iyo biyo midna lahayn, dad iyo duunyana ku dhaqmi karin.

**lamaddegaan²** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) (*juqr.*) Dhul aan deegaani ka bixin oo roobka iyo qoyaanka kaleba ku yaryihiin oo aan qoyaanku si fiican u kaalmayn deegaanta lamaddegaan aan haba yaraatee deegaani ka bixin, ma aha caadi. Waxaa laga yaabaa in lamaddegaanku yahay mid uu caws aad u liitaa ka baxo ama dhir aad u liidataa. Waxaa jira lamaddegaanno dhawr nooc ah sida: lamaddegaan dhadhaabeed, lamaddegaan dhagaxeed, iyo lamaddegaan bacaadeed. Lamaddegaannada waxaa loo qaybiyaa labo nooc: lamaddegaannada kulaalayda iyo kuwa loolalka dhexe. Kawa kulaaleyda waxaa ugu caacsan tan Sahaara iyo tan Areebiya. Kuwe loolka dhexena waxaa ugu caansan midda Goobi iyo midda Turkistan.

**lamafilaan** *m.l* L. ah: wax si kedis ah ku dhaca ama ku yimaad.

**lamagayaan** *m.l* Rag iyo dumar inta aan meher isu qaban.

**lamahuraan** *m.l.kh* Wax aan la'aantoodu la ahaan karin, aan la huri karin.

**lamahuraannimo** *m.dh* Lamahuraan ahaansho.

**lamakaraan** *m.l.kh* L. ah: qof garmaqaate ah; macangag.
**lambar** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Mid ka mid ah ah tiro taxane ah oo wax leeyihiin. *ld* **nambar.**
**lambarayn** *m.dh ld* **lambarin.**
**lambaree** *f.g2* (**-reeyay, -reysay**) *ld* **lambari.**
**lambari** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax lambar u yeelid. *ld* **lambaree, nambaree, nambari.**
**lambarin** *m.f.dh eeg* lambari. *ld* **lambarayn, lambaris, nambarayn, nambarin, nambaris**
**lambaris** *m.l ld* **lambarin.**
**lambarsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax lambar loo yeelay ahaansho. *ld* **nambarsan.**
**lambarsanaan** *m.f.dh eeg* lambarsan. *ld* **lambarsanaansho, nambarsanaan, nambarsanaansho.**
**lambarsanaansho** *m.l/dh ld* **lambarsanaan.**
**lammaan**[1] *m.l* 1. Nafley laba isdhashay ah oo meel ku wada sugan. 2. Labo weligood wada socda. 3. *ld* **dammaan.**
**lammaan**[2] *m.l* (*baay.*) Marka la sharraxayo bu'da, unug ama noole leh labanlaabka tiro dhiman oo koromosooma ah ee astaanta sinjiyada.
**lammaan**[3] *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Nafley laba isdhashay wax meel ku wada sugan ahaansho.
**lammaanaan** *m.f.dh eeg* lammaan[3]. *ld* **lammaanaansho.**
**lammaanaansho** *m.l/dh ld* **lammaanaan.**
**lammaanad**[1] *m.l ld* **dammiinasho.**
**lammaanad**[2] *m.dh ld* **dammiinad.**
**lammaanasho** *m.dh ld* **dammiinasho.**
**lammaane** *m.l* (*nax.*) Erey ka kooban labo erey ama in ka badan oo kala duwan, yeeshana micno cusub. Tus. “dhul + bare -> dhulbare”.
**lammaane-horsan** *m.l* (**-nayaal ...,** *m.l/dh*) (*xis.*) Lammaane kutirsaneyaal ah sida (x,y) oo kala horreysiintoodu ay micne weyn ku fadhido. Tusaale ahaan, lammaanaha horsan (2,3) lama mid aha lammaanaha horsan (3,2), marka lagu muujiyo dhidabbada kaartis.
**lammaani** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Ku l.: wax, wax kale ku xoojin, ku labayn, raacsiin.
**lammaanid** *m.dh ld* **dammiinid.**
**lammaanin** *m.f.dh eeg* lammaani.
**lammaano** *f.g3* (**-ntay, -natay**) *ld* **dammiino.**
**lammo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) 1. Laba maqaar lo'aad oo isku midab ah iyo maqaar saddexaad oo ka midab duwan oo inta si farsamaysan laysugu dhafo, laysku tolo oo mid laga dhigo. 2. *ld* **labo.**

**laq** *f.g1* (**-qay, -qday**) *ld* **liq.**
**laqan**[1] *m.l* 1. Nin dhalinyaro ah oo qas badan. 2. Geerida ku timaad qof dhalinyaro ah. 3. Shaah ama kafee lagu daray cabbitaan kale oo adag.
**laqan**[2] *f.mg1* (**-qmay, -qantay; -qmi**) 1. Nin dhalinyaro ah oo qas badan noqosho. 2.Da' yaraan ku dhimasho.
**laqannimo** *m.dh* Laqan ahaansho.
**laqanyayn** *m.f.dh eeg* laqanyee.
**laqanyee** *f.g2* (**-yeeyay, -yaysay**) Cid laqanyo dareensiin.
**laqanyo** *m.dh* (*daaw.*) Liidaanyo ay keenaan baruur iyo subag badan oo la cunay; ladaadyo; lallabbo.
**laqanyoo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) Laqanyo dareemid.
**laqanyood** *m.f.l eeg* laqanyoo.
**laqaybshe** *m.l* Wax ama tiro la qaybinayo.
**laqbayn** *m.f.dh eeg* laqbee. *ld* **laqbays.**
**laqbays** *m.l ld* **laqbayn.**
**laqbee** *f.g2* (**-beeyay, -baysay**) Kutub wax ku qoran fasirid.
**laqbo** *m.l/dh* Fasiridda wax kutub ku qoran la fasiro.
**laqdabo** *m.dh* 1. Qiyaano; dhagar. 2. *ld* **ladqabo (2).**
**laqid** *m.dh ld* **liqid.**
**laqimaad** *m.dh* (*dii.*) Marka qof la kirishtaaminaayo, waxaa biyo ku shuba madaxa kirishtaanka taasoo ay calaamad u tahay in uu ka mid noqday kaniisada kiristaanka, dambigiisna uu dhaqmay.
**laqin** *f.mg1* (**-nay, -ntay**) 1. U l.: qof wax la barayo u meerin. 2. U l.:qof sakaraad ah oo in uu dhimanayo la moodo ashahaado u marin.
**laqinid** *m.f.dh eeg* laqin.
**laqlajis** *m.dh* (*bot.*) Geed faalala oo leh laamo iyo caleemo jilicsan oo xooluhu daaqaan.
**laqmad** *m.l ld* **laqmasho.**
**laqmasho** *m.f.dh eeg* laqmo. *ld* **laqmad.**
**laqmid** *m.f.dh eeg* laqan[2].
**laqmo**[1] *m.l* 1. Rabsho badan (qof dhallinyar). 2. Dhallinyaro ahaan ku dhimasho.
**laqmo**[2] *f.mg3* (**-maday, -matay**) Qof da' yaraan ku dhimasho.
**laqsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **liqsan.**
**laqsanaan** *m.dh ld* **liqsanaan.**
**laqsanaansho** *m.l/dh ld* **liqsanaan.**
**laqsii** *f.g2* (**-iiyay, -iisay**) *ld* **liqsii.**
**laqsiin** *m.dh ld* **liqsiin.**
**laqwi**[1] *m.l* Oraah diinta gef ku ah oo bareer loo yiraahdo.

**laqwi²** *f.mg1/2* **(-iyay, -iday/isay; -iyi)** Hadal diinta gef ku ah ku hadlid.
**laqwin** *m.dh ld* **laqwiyid.**
**laqwiyid** *m.f.dh eeg* laqwi². *ld* **laqwin.**
**lar¹** *m.l* 1. Xusuus xun. 2. Laqanyo.
**lar²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Wax, wax kale ku kordhin. 2. Wax, wax kale ku qurxin.
**laran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax, wax kale lagu laray ahaansho.
**larid** *m.f.dh eeg* lar².
**larnaan** *m.f.dh eeg* laran. *ld* **larnaansho.**
**larnaansho** *m.l/dh ld* **larnaan.**
**lasiman** *f.mg4* **(-mnaa, -mnayd)** La mid ahaansho; la cabbir ahaansho.
**lasimnaan** *m.f.dh eeg* lasiman. *ld* **lasimnaansho.**
**lasimnaansho** *m.l/dh ld* **lasimnaan.**
**lasow** *m.l* Dhadhanka wax faaday.
**lataliye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh*) Qof aqoon gaar ah ku taqasusay oo arrimaha la xiriira kala taliya madax dawladeed ama hay'adeed iwm.
**lawlaw¹** *m.l* 1.Gariir nafleydu dareento oo qabow badani sababo. 2. L. ah: qof aad u gaboobay.
**lawlaw²** *f.mg1* **(-way, -wday)** 1.Nafley, qabow badan awgiis gariirid. 2. Gabow awgiis la cantatamid (qof).
**lawlawid** *m.f.dh eeg* lawlaw².
**lax** *m.dh* **(-xo,** *m.l*) 1. Neef ido ah oo curtay. 2. Meesha xoonku ku hoydo oo ilmaha gashado.
**laxaad** *m.l ld* **lixaad.**
**laxaadsad** *m.l ld* **lixaadsasho.**
**laxaadsasho** *m.dh ld* **lixaadsasho.**
**laxaadsi** *m.l ld* **lixaadsasho.**
**laxaadso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** *ld* **lixaadso.**
**laxaamad¹** *m.dh* Macdan dhulka laga qodo, jaadad badan, jilicsan, oo marka la dhalaaliyo wax lagu alxamo.
**laxaamad²** *f.g1* **(-day, -dday)** Bir iwm alxamid.
**laxaamadan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Wax la alxamay ahaansho (bir iwm).
**laxaamadid** *m.f.dh eeg* laxaamad².
**laxaamadnaan** *m.f.dh eeg* laxaamadan. *ld* **laxaamadnaansho.**
**laxaamadnaansho** *m.l/dh ld* **laxaamadnaan.**
**laxamee** *f.g2* **(-meeyay, -meysay)** (*muus.*) Laxan u yeelid.
**laxameyn** *m.f.dh eeg* laxamee.
**laxan** *m.l* Iswaafajinta ereyada iyo muusigga (hees).
**laxaw** *m.l* Kaar iyo xanuun, meel gaar ah oo jirka nafleyda ka mid ah dareemo.
**laxle** *m.l.u* (*c.nafl.*) Xasharaad yaryar oo leh baalal iyo midab madow xigeyn ah, dhexdana u dhuuban oo qaniinyo kulul leh; xoon.
**laxmar** *m.l* 1. Galgaal, cadaad (xiddigo). 2. Dheddig (xayawaan ama dad) oo dhalmo darro darteed la cayilay.
**laxni** *m.l* Wax si qalad ah loo qoro ama loogu dhawaaqo.
**laxo** *m.l* Urur xiddigo ah oo tiradoodu lix ka kooban tahay. *ld* **lixo.**
**laxoox** *m.dh.u* Kimis ballaaran, xalleefsan oo bur ama budo la dubay ka samaysan; canjeero.
**lay** *f.g2* **(-aayay, -aysay)** 1. Wax baabi'in. 2. Wax dhammayn. *ld* **laa.**
**layaab** *m.l* Dareen aan caadi ahayn oo ka dhasha dhacdo lamafilaan ah. *ld* **yaab.**
**layac¹** *m.l ld* **laayac¹.**
**layac²** *f.g1* **(-cay, -cday)** *ld* **laayac².**
**layacan¹** *f.mg1* **(-cmay, -cantay)** *ld* **laayacan¹.**
**layacan²** *f.mg4* **(-cnaa, -cnayd)** *ld* **laayacan².**
**layacmid** *m.dh eeg* layacan¹. *ld* **laayacmid.**
**layacnaan** *m.dh ld* **laayacnaan.**
**layacnaansho** *m.l/dh ld* **laayacnaan.**
**laydi** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) 1. Afargees xaglo quman oo labada dhinac ee iska soo horjeeda ay isla egyihiin. 2. Nooc gogosha ka mid ah.
**layeele** *m.l* (*nax.*) Magaca tilmaama qofka ama shayga uu ku dhaco falka yeeluhu sameeyo. Tus. "Saynab waraaq ayay qortay".
**layicid** *m.dh ld* **laayicid.**
**layiig** *m.l* Hoore markuu shubmayo jiidma ee aan googo'in.
**layiignimo** *m.dh* Layiig ahaansho.
**layli¹** *m.l* 1. Rati aan weli rar baran. 2. Tababbaridda qof loo tababbaro hawl gaar ah.
**layli²** *f.g1* **(-iyay, -iday; -iyi)** 1. Awr rar barid. 2. Cid tababbar siin.
**laylin** *m.dh ld* **layliyid.**
**laylis** *m.l ld* **laylyid.**
**laylisan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** *ld* **laylyan.**
**laylisanaan** *m.dh ld* **laylyanaan.**
**laylisanaansho** *m.l/dh ld* **laylyanaan.**
**layliyid** *m.dh eeg* layli. *ld* **laylin, laylis, laylyid.**
**laylo** *m.dh* Ciyaar carruurtu ku dheesha dhagxaan quruurux ah, saalo geel iwm oo ku jirta laba iyo toban god oo laba labo isaga soo horjeeda; godadow.
**layloon** *m.l* Dhar jilicsan, qafiif ah, jirku ka muuqdo oo aan ka samaysnayn cudbi, iyo xariir midna. *ld* **nayloon.**
**laylyan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la tababbaray ahaansho. *ld* **laylisan.**

**laylyanaan** *m.f.dh eeg* laylyan. *ld* **laylisanaan, laylisanaansho, laylyanaansho.**
**laylyanaansho** *m.l/dh ld* **laylyanaan.**
**laylyid** *m.f.dh eeg* layli². *ld* **laylis, layliyid.**
**layn¹** *m.l* (**-nan,** *m.l*) 1. Xarriiq toosan oo meel ku calaamadaysan. 2. Saf. 3. Xarig koronto, taleefan iwm oo isku xira laba meelood ama in ka badan.
**layn²** *m.f.dh eeg* lay.
**layr** *m.dh* Dabayl aan xoogganayn oo qabow; neecaw.
**layrad** *m.l ld* **layrasho.**
**layrasho** *m.f.dh eeg* layro. *ld* **layrad.**
**layri** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax dabayl u dhigid.
**layrin** *m.f.dh eeg* layri.
**layro** *f.mg3* (**-rtay, -ratay**) Dhanka dabayshu ka imaanayso aadid (xoolo iwm).
**layrsad** *m.l ld* **layrsasho.**
**layrsasho** *m.f.dh eeg* layrso. *ld* **layrsad.**
**layrso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Neecaw isu dhigid.
**laysad** *m.l ld* **laysasho.**
**laysasho** *m.f.dh eeg* layso. *ld* **laasad, laasasho, laysad, laysi.**
**layso** *f.g3* (**-stay, -satay**) Wax dhammaysasho. *ld* **laaso.**
**laystaan¹** *m.l.kh* L. ah: nin dhibaato iyo waxyeello badan leh.
**laystaan²** *m.dh* Waxyeello badan oo cidi geysato.
**le'ad** *m.l ld* **le'asho.**
**le'asho** *m.f.dh eeg* le'o. *ld* **le'ad.**
**lebbed** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Nooc siyaaqadda dumarku isku qurxiyo ka mid ah oo dahab ka samaysan.
**lebbis¹** *m.l ld* **labbis¹.**
**lebbis²** *f.mg1* (**-say, -stay**) *ld* **labbis².**
**lebbisad** *m.l ld* **labbisasho.**
**lebbisan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) *ld* **labbisan.**
**lebbisasho** *m.dh ld* **labbisasho.**
**lebbisid** *m.dh ld* **labbisid.**
**lebbisnaan** *m.dh ld* **labbisnaan.**
**lebbisnaansho** *m.l/dh ld* **labbisnaan.**
**lebbiso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) *ld* **labbiso.**
**leben** *m.l* 1. Dhoobo si gaar ah loo dubo oo qaabab badan loo yeelyeelo oo sida dhagaxa wax lagu dhiso. 2. Caano.
**leber¹** *m.l* 1. Waxar markaas habarteed ka gurtay. 2. Cabbir wax lagu cabbiro oo u dhigma rubuc jawaan.
**leber²** *m.dh* 1. Wax lix iyo toban (16) meelood loo qaybiyey meeshood. 2. Sinta dadka ee ilmaha la saaro.
**lebernimo** *m.dh* Leber ahaansho (waxar).
**lebi** *m.l* (*bot.*) Geed dhirta waaweyn ka mid ah oo aan qodax lahayn, ubax qurxoon dhala, oo laga qoro kooraha iyo mooyaha.
**led** *f.mg1* (**-day, -dday**) *ld* **lad.**
**ledid** *m.dh ld* **ladid.**
**leeb¹** *m.l* (**-bab,** *m.l*) Ul yar oo dhuuban oo afka bir fiiqani kaga jirto oo qaansada laga gano; gamuun.
**leeb²** *m.l* (**-bab,** *m.l*) (*xis.*) Teed kasta oo tiro ah lehna hal dhinac u tax ama hal joog u tax.
**leebraac** *f.g1* (**-cay, -cday**) Wax niyadda ka jeclaysasho.
**leeddafuul¹** *m.l* Fuulidda la fuulo faras aan koore lahayn. *ld* **leeddafuulid.**
**leeddafuul²** *f.g1* (**-uulay, -uushay**) Faras aan koore saarnayn fuulid.
**leeddafuulid** *m.f.dh eeg* leeddafuul². *ld* **leeddafuul¹, leeddo (2).**
**leeddo** *m.dh* 1. Faras la fuushanyahay oo aan koore saarnayn. 2. *ld* **leeddafuulid.**
**leef** *f.g1* (**-fay, -ftay**) Si tartiib ah carrabka wax u marin.
**leefi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **leefsii.**
**leefid** *m.f.dh eeg* leef.
**leefin** *m.f.dh eeg* leefi.
**leefsii** *f.g2* (**-iiyay, -iisay**) Cid in ay carrabka wax mariso gayeysiin. *ld* **leefi.**
**leefsiin** *m.f.dh eeg* leefsii.
**le'eg** *f.mg4* (**-ekaa, -ekayd**) La siman; la mid ah; la fil ah; aan ka yarayn kana weyneyn.
**leegleegsad** *m.l ld* **leegleegsasho.**
**leegleegsasho** *m.f.dh eeg* leegleegso. *ld* **leegleegsad, leegleegsi.**
**leegleegsi** *m.l ld* **leegleegsasho.**
**leegleegso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) 1. Qof fara marnaan socosho. 2. Hawl la'aan socosho.
**le'ekaan** *m.f.dh eeg* le'eg. *ld* **le'ekaansho.**
**le'ekaansho** *m.l/dh ld* **le'ekaan.**
**le'ekayn** *m.f.dh eeg* le'ekee.
**le'ekaysii** *f.g2* (**-iiyay, -iisay**) Ku jaangoyn; wax le'eg ka dhigid; la simid.
**le'ekaysiin** *m.f.dh eeg* le'ekaysii.
**le'ekee** *f.g2* (**-keeyay, -kaysay**) La ekayn; la mid noqosho; la simid; isku in keenid.
**leelleel¹** *m.l* Masiibo.
**leelleel²** *f.mg1* (**-eelay, -eeshay**) Qof masiibo la kulmid.
**leelleelid** *m.f.dh eeg* leelleel².
**leelleelsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax masiibo la kulmay ahaansho.
**leelleelsanaan** *m.f.dh eeg* leelleelsan. *ld* **leelleelsanaansho.**
**leelleelsanaansho** *m.l/dh ld* **leelleelsanaan.**

**leelleeltir**[1] *m.l* Xoolo ama wax kale oo qof hawlgab ah ama ciidan waxyeelloobay abaal gud ahaan loo siiyo.
**leelleeltir**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** Cid masiibo ku dhacday wax siin.
**leelleeltiran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax la leelleeltiray ahaansho.
**leelleeltirid** *m.f.dh eeg* leelleeltir[2].
**leelleeltirnaan** *m.f.dh eeg* leelleeltiran. *ld* **leelleeltirnaansho.**
**leelleeltirnaansho** *m.l/dh ld* **leelleeltirnaan.**
**leelo** *m.dh* 1. Xayaabada dusha ka fuusha cuntada la kariyo. 2. Xaafoodka kor fuula biyo in badan meel ku jirey; saaruq.
**leex** *m.l* Caano is haysta oo la matago.
**leexad** *m.l ld* **leexasho.**
**leexad birlabeed** *m.l* **(-dyo ...,** *m.dh***)**
**leexasho** *m.f.dh ld* **leexad.**
**leexaysad** *m.l ld* **leexaysasho.**
**leexaysasho** *m.f.dh eeg* leexayso. *ld* **leexaysad, leexaysi.**
**leexaysi** *m.l ld* **leexaysasho.**
**leexayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** 1. Leexo samaysasho. 2. Leexo isku ruxid.
**leexi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax jihadii ay u jeedeen ka duwid.
**leexin** *m.f.dh eeg* leexi. *ld* **leexis.**
**leexis** *m.l ld* **leexin.**
**leexo**[1] *m.dh* 1. Dabayl dhacda oo cirka u kacda. 2. Ciyaar xarig geedo isu dhow labadiisa dacal lagu kala xiro oo carruurtu fuusho iskuna ruxaan. 3. Qallooc gala kurus geel.
**leexo**[2] *f.mg3* **(-xday, -xatay)** Jid lagu socday ka weecasho.
**leexsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax dhinac u weecsan ahaansho.
**leexsanaan** *m.f.dh eeg* leexsan. *ld* **leexsanaansho.**
**leexsanaansho** *m.l/dh ld* **leexsanaan.**
**leexsasho** *m.f.dh eeg* leexso.
**leexso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax dhinac u weecsasho. Tus. "Biyaha beerta u leexso".
**leextukaalee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Arrin laga hadlaayo wax yar ka sheegid.
**leextukaaleyn** *m.f.dh eeg* leextukaalee.
**leextukaaleysasho** *m.f.dh eeg* leextukaaleyso. *ld* **leextukaaleysi.**
**leextukaaleysi** *m.l ld* **leextukaaleysasho.**
**leextukaaleyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Arrin laga hadlayo wax yar ka sheegid. *ld* **lextukaalee.**
**leg** *m.l* **(-gag,** *m.l***)** Saraarka iyo hilibka saaran.
**legdamid** *m.f.dh eeg* legdan[2].
**legdan**[1] *m.l* Ciyaar laba qof isaga horyimaadaan oo ay si gaar ah isu qabsadaan, oo mid walba ku dadaalayo in uu kan kale dhulka dhigo.
**legdan**[2] *f.g1* **(-amay, -antay; -ami)** Legdan samayn.
**legdan**[3] *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la legdey ahaansho.
**legdanaan** *m.f.dh eeg* legdan[3]. *ld* **legdanaansho.**
**legdanaansho** *m.l/dh ld* **legdanaan.**
**legdid** *m.f.dh eeg* leged[2]. *ld* **leged**[1]**.**
**legdin** *m.dh* 1. Dhul dhigidda qof legdamaya dhulka la dhigo. 2. *ld* **legdan**[1]**.**
**leged**[1] *m.l ld* **legid.**
**leged**[2] *f.g1* **(-gday, -gedday; -gdi)** Qof legdamaya dhul ku dhufasho.
**legriix** *m.l* Cayil ka bata lo'da oo xubnaha badankood shaqada ciriiri ka geliya.
**leh** *f.g4* **(lahaa, lahayd)** 1. Wax qabid. 2. Hadal dhihid. 3. Is l.: wax malayn. Tus.: "Waxaan is leeyahay berri halkan imow".
**lehel** *m.l* Bartilmaameed la isla ogyahay.
**leked** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** Qof rabsho badan oo madax adag.
**leleg** *m.dh* **(-gyo,** *m.dh***)** Timaha ka baxa laabta ragga.
**le'o** *f.mg3* **(-'day, -'atay)** Dad, xoolo, ugaar iwm aad u dhimasho.
**lexejeclo** *m.dh* Kalgacal maal loo qabo.
**lextukaalee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** *ld* **leextukaaleyso.**
**leyleysad** *m.l ld* **leyleysasho.**
**leyleysasho** *m.f.dh eeg* leyleyso. *ld* **leyleysad, leyleysi.**
**leyleysi** *m.l ld* **leyleysasho.**
**leyleyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Godadow ciyaarid.
**leylisargaal** *m.l ld* **leylisarkaal.**
**leylisarkaal** *m.l* **(-raakiil,** *m.dh***)** Qof tababbar ugu jira in uu noqdo sargaal ciidan.
**leylisarkaalnimo** *m.dh* Leylisarkaal ahaansho.
**leysin** *m.l* **(-immo/-inno,** *m.dh***)** Warqadda oggolaanshaha baabuur wadidda.
**lib** *m.dh* 1. Adkaashaha dagaal ama wax kale oo lagu adkaado; guul. 2. Abaal.
**libaadshe** *m.l* **(-shayaal,** *m.l/dh***)** Barkimooyin jilicsan oo kooraha laga hoos mariyo, si uusan kooruhu faraska u qaban.
**libaas**[1] *m.l* Celcelinta xoolo iwm lagu celiyo meel.
**libaas**[2] *f.mg1* **(-say, -stay)** Xoolo iwm meel ku celcelin.
**libaasid** *m.f.dh eeg* libaas[2].
**libaax** *m.l* **(-xyo,** *m.dh***)** (*c.nafl.*) Bahal hilib ku nool ah, weyn, xoog badan leh, midabkiisuna cawl yahay, oo kiisa lab qaarka

hore ku leeyahay shaash oo dadka iyo xoolahaba cuna, kiisa labina (aarka) qaarka hore ayuu ku yeeshaa dhogor dhaadheer oo farabbadan.

**libaaxbadeed** *m.l.u* (*c.nafl.*) Nafley badda ku nool oo kalluunka qaabkiisa leh aadna uga weyn, oo dadka iyo kalluunka yaryar cunta.

**libayn** *m.f.dh eeg* libee.

**libays** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Insaym ay dhiijiyiyaan ganaca iyo qanjidhada mindhicirka yar ee lafdharleyda, kaas oo dedejiya burburinta duxda loo beddelayo asiidh duxeed iyo gilisarool.

**libaysad** *m.l ld* **libaysasho.**

**libaysasho** *m.f.dh eeg* libayso. *ld* **libaysad, libaysi.**

**libaysi** *m.l ld* **libaysasho.**

**libayso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) Lib helid.

**libcas** *m.dh* 1. Xiddigga afaraad ee daalallida una dhexeysa gudha iyo mareegadheer. 2. Nooc qodaxda ka mid ah.

**libdhi** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Ku l.: wax meel wada gelin. Tus.: "Musbaarka derbiga ku libdhi". *ld* **libri.**

**libdhid** *m.f.dh eeg* libir. *ld* **librid.**

**libdhin** *m.f.dh eeg* libdhi. *ld* **librin.**

**libdho** *m.dh* Qorrax, cadceed.

**libee** *f.g2* (**-beeyay, -baysay**) Cid guul siin.

**libgad**[1] *m.l* 1. L. ah: qof jisaar ah. 2. *ld* **libgadid.**

**libgad**[2] *f.mg1* (**-day, -dday**) Ka l.: qof ku jisaarid.

**libgadid** *m.f.dh eeg* libgad[2]. *ld* **libgad**[1] **(2).**

**libin**[1] *m.l* Nooc ka mid ah mariidka oo laga isticmaalo woqooyiga-bari ee Keenya; qubleey, maanyo, manyiikay, waaray.

**libin**[2] *m.dh* Guul.

**libiq**[1] *m.l* Dhoobo aad u qoyan.

**libiq**[2] *m.dh.sh.r* L. ka sii: libiqsasho.

**libiqsad** *m.l ld* **libiqsasho.**

**libiqsasho** *m.f.dh eeg* libiqso. *ld* **libiqsad, libiqsi.**

**libiqsi** *m.l ld* **libiqsasho.**

**libiqso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Si deg-deg ah il isugu qabasho una kala qaadid.

**libir** *f.mg1* (**-bdhay/-bray, -birtay; -bdhi**) 1. Indho ka qarsoomid. 2. Ku l.: bidhaan hawd, jeex iwm ku qarsoomid.

**libirsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax qarsoon ahaansho.

**libirsanaan** *m.f.dh eeg* libirsan. *ld* **libirsanaansho.**

**libirsanaansho** *m.l/dh ld* **libirsanaan.**

**libkeen**[1] *m.l ld* **niibkeen**[1].

**libkeen**[2] *f.mg1* (**-nay, -ntay**) *ld* **niibkeen**[2].

**libkeenid** *m.dh ld* **niibkeenid.**

**libri** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **libdhi.**

**librid** *m.dh ld* **libdhid.**

**librin** *m.dh ld* **libdhin.**

**licib** *m.l* Inta jeer oo turub la dheelo oo hal fooro ku dhacdo.

**licig** *m.dh.u* 1. Asal biyuhu ku yaryihiin. 2. L. ah: dareera ribban.

**liciif**[1] *m.l.kh ld* **laciif**[1].

**liciif**[2] *f.mg1* (**-fay, -ftay**) *ld* **laciif**[2].

**liciifi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **laciifi**

**liciifin** *m.dh ld* **laciifin.**

**liciifis** *m.l ld* **laciifin.**

**liciifis-habdhis-makiineed** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) (*fiis.*) Yaaranta qotonka gariirka ayna ugu wacantahay tamarta ka lunta qaybaha gariiraya, kuna baxda ka-hortagga xoogagga isliska ama xoogagga caabbiga.

**lid gufaaco** *m.l* (**-ooyin,** *m.l*) (*juqr.*) Gobol cadaadiska gibilkiisu ka sarreeyo kan gobolka deriska la ah.

**lid**[1] *m.l* 1. L. ah: wax aan wax kale la mid ahayn oo dabeecadda kaga duwan. Tus. "Mugdiga ayaa caddada lid ku ah." 2. Cadaw ku ah. Tus.: "Cali ayaa lid ku ah Cabdi" *ld* **liddi.**

**lid**[2] *m.l* (*nax.*) Labo erey oo mataana ah oo micnahoodu iska soo horjeedo sida: "dheer/gaab", "weyn/yar" iwm; cagsi.

**liddi** *m.l.kh ld* **lid**[1].

**lid-jidh-dhaliye** *m.l* (**-yayaal,** *m.l/dh*) (*baay.*) Walax kasta oo uu jidhku u arko walax qalaad, sidaa darteed uu ka bixiyo jawaab is kabaxeed.

**lid-jidh-gale** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) (*baay.*) Borotiin ay soo saaraan qaar ka mid ah unugyada cad cadi (Limfosaytyo), waxaanay ugu jawaabaan soo galitaanka ay jidhka soo gelayaan walxo qalaad (Lid-jidh-dhaliye), si aanay wax dhibaato ah u geysan.

**lidlogardam** *m.l* (**-myo,** *m.dh*) (*xis.*) Fansaarka weydaarka u ah logardamka tiro ama tiro logardamkeedu yahay tiro la isa siiyey. Logardamka caadiga ah, lidlogga ee x waa 10x. Logardamkanabiir idlogga ee x waa ex. Lidlogardam waxa loosoo gaabiya "lidlog".

**lifaaq**[1] *m.l* (**-qyo,** *m.dh*) 1. Dun yar oo cirbad dulkeed ku jirta. 2. Dokominti la dirayo warqad la raaciyo oo sii kaabaysa dulucda.

**lifaaq**[2] *m.l* (**-qyo,** *m.dh*) (*nax.*) Qurub lagu kaabo erey salkiisa, si uu u beddelo qiimaha iyo waxqabadka ereygaas; lifaaqyadu waxay u kala baxaan: "horkabe" (ereyga hortiisa ayuu ku lifaaqmaa), "dibkabe" (ereyga

dhammaadkiisa) iyo "dhexkabe" (ereyga dhexdiisa).
**lifaaq³** *f.g1* **(-qay, -qday)** 1. Cirbad dulkeed dun gelin. 2. Ku l.: dokominti la dirayo warqad sii raacin. 3. Maro iwm mid kale ku tolid.
**lifaaqid** *m.f.dh eeg* lifaaq³.
**lifaaqo** *f.mg3* **(-qday, -qatay)** 1. Cirbad dun gelin. 2. Maro iwm cad yar ku tolasho.
**lifato** *m.dh* Xilliga ugu dambeeya jiilaalka (diraaca).
**lig¹** *m.dh* Wax kor u taagan oo toosan oo aan soo laabmayn ahaan; wax likaysan ama liqdaaran.
**lig²** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Wax meel taagid si aysan u dhaqdhaqaaqin.
**ligan** *f.mg4* **(-gnaa, -gnayd)** Wax meel taagan oo aan dhaqdhaqaaqayn ahaansho.
**ligane¹** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh*) 1. Guud ahaan waa qotome ama sammeeya xaglo qumman. 2. Xarriiq ama sallax ku qotonka xarriiq ama sallax kale.
**ligane²** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh*) (*xis.*) Xarriiq ama sallax waxaa la yiraahdaa waxa ay ligane u tahay xood haddii ay ku qotonto taabtaha xoodka halka barta ay xarriiqda iyo xoodku ku kulmaan. Tusaale ahaan, gacanka goobo wuxuu ku liganyahay meeriskaa goobo.
**ligid** *m.f.dh eeg* lig.
**ligis** *m.l.kh* Biyo qasan.
**liglig¹** *m.l.u* 1. Saabka weelasha loo sameeyo ganaha ka soo taagtaagan. 2. Qoryo iswaydaarsan oo qumbaha afkiisa lagu sameeyo.
**liglig²** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Ruxruxid, dhaqdhaqaajin.
**ligligid** *m.f.dh eeg* liglig².
**lignaan** *m.f.dh eeg* ligan. *ld* **lignaansho.**
**lignaansho** *m.l/dh ld* **lignaan.**
**lignayt** *m.l* **(-tyo,** *m.dh*) (*jool.*) (ama dhuxul - dhagaxda kafeega ah) Dhuxul dhagax leh muuqaal qori, oo loo aqoonsanyahay inay ka joogto heerka ee maatar hireedka dhalanroggu ku dhacay. Heerka koowaad oo ay soo martay inta aysan noqon dhuxul-dhagax waa heerka biitka.
**lihi** *m.dh* Wax qof leeyahay oo aan lala wadaagin.
**lihiin** *m.l* 1. Adkaysi, karti. 2. Wax, waxtarkiisu raago.
**lihiinsasho** *m.f.dh eeg* lihiinso. *ld* **lihiinsi.**
**lihiinsi** *m.l ld* **lihiinsasho.**
**lihiinso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Ku l.: cid cadaadis saarid.
**lihijeclo** *m.dh ld* **lexejeclo.**
**li'i** *m.dh ld* **la'aan.**
**liibaan¹** *m.dh* Khayr; baraare; guul.
**liibaan²** *f.mg1* **(-nay, -ntay)** Khayr la kulmid.
**liibaanid** *m.f.dh eeg* liibaan².
**liic¹** *m.l* Foorar; janjeer.
**liic²** *f.mg1* **(-cay, -cday)** Wax dhinac u janjeerid.
**liici** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax dhinac u jenjeerin.
**liicid** *m.f.dh eeg* liic. *ld* **liicis.**
**liicin** *m.f.dh eeg* liici. *ld* **liicis.**
**liicis** *m.l ld* **liicin.**
**liicliic¹** *m.l* Tabarddarro awgeed oo hadba dhinac loo janjeersado. *ld* **liicliicid.**
**liicliic²** *f.mg1* **(-cay, -cday)** Hadba dhinac u janjeersasho.
**liicliicid** *m.f.dh eeg* liicliic². *ld* **liicliic¹.**
**liicliicsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax liicliica ahaansho.
**liicliicsanaan** *m.f.dh eeg* liicliicsan. *ld* **liicliicsanaansho.**
**liicliicsanaansho** *m.l/dh ld* **liicliicsanaan.**
**liicsad** *m.l ld* **liicsasho.**
**liicsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax dhinac u qallooca ahaansho.
**liicsanaan** *m.f.dh eeg* liicsan. *ld* **liicsanaansho.**
**liicsanaansho** *m.l/dh ld* **liicsanaan.**
**liicsasho** *m.f.dh eeg* liicso. *ld* **liicsad, liicsi.**
**liicsi** *m.l ld* **liicsasho.**
**liicso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Wax dhinac u janjeersasho.
**liid¹** *m.l.kh* 1. L. ah: qof jilicsan oo tabar yar. 2. Nacas, doqon.
**liid²** *f.g1* **(-day, -dday)** Cid quursasho; yasid.
**liidaanyeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Qof wax liidaanyo hayso ahaansho.
**liidaanyeysnaan** *m.f.dh eeg* liidaanyeysan. *ld* **liidaanyeysnaansho.**
**liidaanyeysnaansho** *m.l ld* **liidaanyeysnaan.**
**liidaanyo** *m.dh* (*daaw.*) Dareen dadka saaqa, matag keeni kara, oo ka dhasha xanuun ama cunto la cunay; laqanyo; lallabbo; ladaadyo.
**liidaanyoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Liidaanyo dareemid.
**liidaanyood** *m.f.l eeg* liidaanyoo.
**liidasho** *m.f.dh eeg* liido.
**liidid** *m.f.dh eeg* liid².
**liidnimo** *m.dh* Nacasnimo.
**liido** *f.mg3* **(-iitay, -iidatay)** Cid cudur ama dhaqaale darro awgeed la tabar yarayn.
**liif¹** *m.l* 1. *ld* **luuf.** 2. Xashiish jilicsan oo ka hara alwaaxda la qoro. 3. Dhagax xalleefsan oo lagu luufo. 4. Qaynbaar. 5. Sooloji ahaan, dhisme timaha oo kale ah oo dheer, sida tifafka yar yar ee baalasha shimbiraha.

**liif²** *f.mg1* (**-fay, -ftay**) 1. Liif ciyaarid. 2. Caatoobid. *ld* **luuf.**
**liifad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) 1. Tidac dun ah, la geliyo feynuusyada gaaska oo marka la shido bixiya iftiin. 2. Bir yar, buntuqa afkiisa hore ku samaysan oo wax lagu shiisho.
**liifan¹** *f.mg1* (**-fmay, -fantay; -fmi**) Wax caatobay noqosho.
**liifan²** *f.mg4* (**-fnaa, -fnayd**) Wax caatoobay ahaansho.
**liifid** *m.f.dh eeg* liif². *ld* **luufid.**
**liifmid** *m.f.dh eeg* liifan¹.
**liifnaan** *m.f.dh eeg* liifan². *ld* **liifnaansho.**
**liifnaansho** *m.l/dh ld* **liifnaan.**
**liig** *m.l* (**-gag,** *m.l*) Garanuugta keeda lab.
**liil** *m.dh* 1. Dun mayraxeed oo adag. 2. L. ah: wax adkaysi leh.
**liilami** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Ku l.: wax meel ku safid.
**liilamin** *m.f.dh eeg* liilami.
**liilan** *m.l* (**-mmo,** *m.dh*) Dun dhuuban, miiqan oo wax lagu tosho.
**liilansan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Ku l.: wax wax kale ku lammaan ahaansho.
**liilansanaan** *m.f.dh eeg* liilansan. *ld* **liilansanaansho.**
**liilansanaansho** *m.l/dh ld* **liilansanaan.**
**liilgeli** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Wax qiimaha ay leeyihiin siin. 2. Wax dhammaystir.
**liilgelin** *m.f.dh eeg* liilgeli.
**liili** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Xaskul, harag iwm si ay u jilcaan garaacid.
**liilin** *m.f.dh eeg* liili.
**liiliye** *m.l* (**-yayaal,** *m.l/dh*) Qalab hargaha lagu jilciyo.
**liilliiji** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax meel suran oo adag ruxruxid. *ld* **liiqliiqi.**
**liilliijin** *m.f.dh eeg* liilliiji. *ld* **liilliijis, liiqliiqin, liiqliiqis.**
**liilliijis** *m.l ld* **liilliijin.**
**liilo** *m.dh* Hees dhaqameed waaya hore la qaadi jirey.
**liimadhanaan** *m.dh ld* **liindhanaan.**
**liimo** *m.dh ld* **liin.**
**liimonaato** *m.dh* Walax budo ah oo la qaso laiskuna qaras bixiyo.
**liimo-ugunji** *m.dh ld* **liin-ugunji.**
**liimo-xaali** *m.dh* Liin bambeelmada ka yaryar liin dhanaantana ka waaweyn oo dhadhan macaan leh. *ld* **liin-xaali.**
**liin** *m.dh* 1. Miro yaryar, kuuskuusan, leh biyo dhanaan oo laga helo fitimiin C. 2. Geedka mirahaasu ka baxaan. 3. Midabka dharka lagu naqshadeeyo. *ld* **liimo.**
**liinbax¹** *m.l* Mayrmidda dhar iwm midabkoodu mayrmo marka biyo la geliyo. *ld* **dhiinbax¹.**
**liinbax²** *f.g1* (**-xay, -xday**) Dhar iwm midabkooda dhaqmid marka biyo la geliyo. *ld* **dhiinbax².**
**liinbixid** *m.f.dh eeg* liinbax². *ld* **dhiinbixid.**
**liindhanaan** *m.dh* Nooc liinta ka mid ah oo dhadhan dhanaan ah leh. *ld* **liimadhanaan.**
**liinfoomo** *m.dh* (**-mooyin,** *m.l*) 1. *(daaw.)* Buro daran oo ka baxda qanjirrada liinfada. 2. *(daaw.)* Kansarka qanjirrada liinfada.
**liinmacaan** *m.dh* Nooc liinta ka mid ah oo dhadhan macaan leh; liimo-xaali.
**liin-ugunji** *m.dh* (*bot.*) Geed caleemo dhuudhuuban leh, dhala miro kulkulucsan oo midab hurdi ah leh, lana miirto biyaheeda. *ld* **liimo-ugunji.**
**liinxaali** *m.dh ld* **liimo-xaali.**
**liiqliiqad** *m.l ld* **liiqliiqasho.**
**liiqliiqasho** *m.f.dh eeg* liiqliiqo. *ld* **liiqliiqad.**
**liiqliiqi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **liilliiji.**
**liiqliiqin** *m.dh ld* **liilliijin.**
**liiqliiqis** *m.l ld* **liilliijin.**
**liiqliiqo** *f.mg3* (**-qday, -qatay**) Wax aan si fiican meel u haysan ruxruxasho.
**liire** *m.l* (*dhaq.*) Lacag dalal dhawr ah laga isticmaalo ama laga isticmaali jiray sida dalka talyaaniga.
**liis** *m.l* (**-sas,** *m.l*) Magacyo badan oo meel ku tixan. *ld* **liisto.**
**liishaaman** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax nishaaban ahaansho.
**liishaamid** *m.f.dh eeg* liishaan².
**liishaan¹** *m.l* Ku aadinta hub la ridayo meel si waanagsan loogu aadiyo.
**liishaan²** *f.g1* (**-aamay, -aantay; -aami**) Wax shiishid.
**liishaannaan** *m.f.dh eeg* liishaaman. *ld* **liishaannaansho.**
**liishaannaansho** *m.l/dh ld* **liishaannaan.**
**liisto** *m.dh ld* **liis.**
**liitir** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Halbeeg lagu cabbiro hooraha una dhigma 1000 senti mitir oo saddex jibbaaran. *ld* **litir.**
**liitiyam** *m.l* (**-mo,** *m.dh*) (*kiim.*) Bir firfircoon oo fudud oo sida xariirta oo kale ah; waana curiyaha ugu horreeya biraha alkali (ururka I ee tusaha kalgalka curiyayaasha). Waxay ku jirtaa silikeytyo kakan oo badan.
**likaaco** *m.dh* Hadal jeesjees ah.
**likaacoo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) Ka l.: cid ku jeesjeesid.
**likaacood** *m.f.l eeg* liikaacoo.
**likayn** *m.f.dh eeg* likee.

**likaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax meel ku mudan oo aan dhaqdhaqaaqin ahaansho.
**likaysnaan** *m.f.dh eeg* likaysan. *ld* **likaysnaansho.**
**likaysnaansho** *m.l/dh ld* **likaysnaan.**
**like** *m.l* Geed yar oo dhulka ka soo fooca oo aan caleemo iyo ubax midna yeelan, midabkiisuna guduudyahay, boqoshaaga u eg oo la cuno.
**likee** *f.g2* **(-keeyay, -kaysay)** Ka l.: wax meel ka taagid.
**liko** *m.l/dh.kh* U uga dhex muuqda dadka dabeecad gaar ah.
**lilan** *m.l* Dhul mudda badan la daaqay oo xaalufay.
**lillaahi** *m.dh* 1. Daacadnimo. 2. L. ah: qof daacad ah.
**lillaahidarro** *m.dh* Daacad la'aan.
**lillahhinnimo** *m.dh* Lillaahi ahaansho.
**limad** *m.l* Falidda dhul beereed sarac ku yaal oo caws iwm laga falay.
**liman** *f.mg4* **(-mnaa, -mnayd)** Beer wax la limay ahaansho.
**limasho** *m.f.dh eeg* limo.
**limf** *m.l* **(-fo,** *m.l*) (*c.nafl.*) Dareere aan midab lahayn oo laga helo habdhiska limf, kaas oo ka soo shubma meelaha u dhexeeya unugyada. Limfku wuxuu u egyahay balaasmaha dhiigga wuxuuna ka koobanyahay biyo iyo walxo kale oo ku milan, sida cusbo iyo borotiinno.
**limfosayt** *m.l* **(-tyo,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Nooc ka mid ah unugyada cad cad ee dhiigga oo leh bu' ballaadhan iyo saytoobalaasam yar. Limfosaytyadu waxay ku samaysanyihiin gummudka limfka, waxaanay soo saaraan ilaa rubuc ka mid ah unugyada cad cad. Muhimad weyn ayey ku leeyihiin xagga difaaca jidhka, waxaanay masu'uul ka yihiin falgallada ka baxeed marka ay jirto nashaadin lid jidh-dhaliye si loo soo saaro lid jidh-gale.
**limid** *m.f.dh eeg* lin.
**limmasho** *m.f.dh eeg* limmo.
**limmo** *f.mg3* **(-imtay, -immatay)** Dhiiqo darteed la socon waayid.
**limnaan** *m.f.dh eeg* liman. *ld* **limnaansho.**
**limnaansho** *m.l/dh ld* **limnaan.**
**limo** *f.g3* **(-intay, -imatay)** Beer harammo ka gurasho.
**lin** *f.g1* **(-imay, -intay; -imi)** Beer abuuran haramo ka jarid.
**linfogaranuloomo** *m.dh* **(-mooyin,** *m.l*) (*daaw.*) Cudur ka mid ah cudurrada galmada oo uu keeno kalaamiidiya; wuxuuna ku badanyahay dalalka cimilada kulul leh. Nabarka ugu horreya oo ku dhaca (cawrada) xubnaha galmada waxa weheliya qanjirbararsarcada, xididdada liinfada ee ku yaal xubnaha galmada way xirmi karaan taas oo keenta adkaansho maqaarka meeshaas.
**lingax¹** *m.l ld* **ningax¹.**
**lingax²** *f.g1* **(-xay, -xday)** *ld* **ningax².**
**lingaxan** *f.mg4* **(-xnaa, -xnayd)** *ld* **ningaxan.**
**lingaxasho** *m.dh ld* **ningaxasho.**
**lingaxnaan** *m.dh ld* **ningaxnaan.**
**lingaxnaansho** *m.l/dh ld* **ningaxnaan.**
**lingaxo** *f.mg3* **(-xday, -xatay)** *ld* **ningaxo.**
**lingixid** *m.dh ld* **ningixid.**
**linnaan** *m.f.dh eeg* liman. *ld* **linnaansho.**
**linnaansho** *m.l/dh ld* **linnaan.**
**liq** *f.g1* **(-qay, -qday)** Cunto ama cabbitaan jadiinka marin. *ld* **laq.**
**liqdaar¹** *m.l* Taagnaan aan dhaqdhaqaaq lahayn.
**liqdaar²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Si aan dhaqdhaqaaq lahayn u istaagid. *ld* **isliqdaar.**
**liqdaaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax meel taagan oo aan dhaqdhaqaaqayn ahaansho.
**liqdaarid** *m.f.dh eeg* liqdaar².
**liqdaarnaan** *m.f.dh eeg* liqdaaran. *ld* **liqdaarnaansho.**
**liqdaarnaansho** *m.l/dh ld* **liqdaarnaan.**
**liqdin** *m.dh* In cunno ama cabbid ah oo mar hunguriga la mariyo.
**liqid** *m.f.dh eeg* liq. *ld* **laqid.**
**liqmo** *m.dh* **(-ooyin, ml.)** 1. Wax hal mar la liqi karo. 2. Dheef aad u yar.
**liqsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Qof wax illowsan ahaansho. 2. Wax saqraansan ahaansho.
**liqsanaan** *m.f.dh eeg* liqsan. *ld* **laqsanaan, laqsanaansho, liqsanaansho.**
**liqsanaansho** *m.l/dh ld* **liqsanaan.**
**liqsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Cid in ay wax jadiinka mariso gayeysiin. *ld* **laqsii.**
**liqsiin** *m.f.dh eeg* liqsii. *ld* **laqsiin.**
**lis¹** *m.l/dh* 1. Caano markaas la lisay. 2. Wax kastoo caano ama dhacaan leh sida xabagta iyo cinjirka iyo dhiinka miraha, oo la soo tuujiyo. 3. *ld* **lisid.**
**lis²** *f.g1* **(-say, -stay)** 1. Caano maalid. 2. Mindi af u yeelid.
**lisad** *m.l ld* **lisasho.**
**lisan¹** *f.mg1* **(-smay, -santay; -smi)** 1. Candho, wax caano ka yimaadeen noqosho. 2. Mindi wax af loo yeelay noqosho.
**lisan²** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** 1. Xoolo irmaan wax la lisay ahaansho. 2. Mindi wax af loo yeelay ahaansho.
**lisasho** *m.f.dh eeg* liso. *ld* **lisad.**

**lise** *m.l* (**-sayaal,** *m.l/dh*) Dhagax mindiyaha iwm lagu afeeyo. *ld* **lisin.**
**lisid** *m.f.dh eeg* lis². *ld* **lis¹ (3), lismo.**
**lisin** *m.l ld* **lise.**
**lismid** *m.f.dh eeg* lisan¹.
**lismo** *m.dh* Hab naasaha xoolaha looga saaro caano. *ld* **lismo.**
**lisnaan** *m.f.dh eeg* lisan². *ld* **lisnaansho.**
**lisnaansho** *m.l/dh ld* **lisnaan.**
**liso** *f.g3* (**-stay, -satay**) 1. Mindi iwm lisin ku afayn. 2. Xoolo maalid.
**listan** *m.l* Xiddigaha raqaha oo dayaxu maro tooda labaad oo u dhexeysa godinta iyo lixaha.
**litir** *m.l ld* **liitir.**
**lix** *m.dh.t* Tirada shanta iyo toddobada u dhexeysa; "6".
**lixaad¹** *m.l.t.j* Tirada jagaale, keeda u dhigma lixda. *ld* **laxaad.**
**lixaad²** *m.l* 1. Xoog, itaal. 2. Baaxad. 3. Lixda l.: indhaha, lugaha iyo gacmaha.
**lixaadla'** *f.mg4* (**-'aa, -'ayd**) Qof curyaan ah ahaansho.
**lixaadla'aan** *m.f.dh eeg* lixaadla' *ld* **lixaadla'aansho**
**lixaadla'aansho** *m.l/dh ld* **lixaadla'aan.**
**lixaadsad** *m.l ld* **lixaadsasho.**
**lixaadsasho** *m.f.dh eeg* lixaadso. *ld* **laxaadsasho, laxaadsi, lixaadsad, lixaadsi.**
**lixaadsi** *m.l ld* **lixaadsasho.**
**lixaadso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Xoog yeelasho. *ld* **laxaadso.**
**lixadhaco** *m.l ld* **lixadhaqo.**
**lixadhaqo** *m.l* Xilliga guga qaybtiisa dambe; cawliku-dhashay. *ld* **lixadhaco.**
**lixdamaad** *m.l.t.j ld* **lixdanaad.**
**lixdameeye** *m.l* Tiro qiyaas ahaan u dhow lixdan. *ld* **lixdameeyo, lixdaneeye, lixdaneeyo.**
**lixdameeyo** *m.dh ld* **lixdameeye.**
**lixdan** *m.l.t* Tiro ka kooban lix meelood oo min toban ah; lix tobnaad; "60".
**lixdanaad¹** *m.l* Sanadaha u dhexeeya lixdanka ilaa lixdan iyo sagaalka.
**lixdanaad²** *m.l.t.j* Tirada jagaale, kan lixdanka u dhigma. *ld* **lixdamaad.**
**lixdaneeye** *m.l ld* **lixdameeye.**
**lixdaneeyo** *m.dh ld* **lixdameeyo.**
**lixee** *f.g2* (**-xeeyay, -xeysay**) Tiro lix ka dhigid.
**lixeyn** *m.f.dh eeg* lixee. *ld* **lixeys.**
**lixeys** *m.l ld* **lixeyn.**
**lixeysad** *m.l ld* **lixeysasho.**
**lixeysasho** *m.f.dh eeg* lixeyso. *ld* **lixeysad, lixeysi.**
**lixeysi** *m.l ld* **lixeysasho.**
**lixeyso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) Tiro lix ka dhigasho.
**lixkor** *m.l* 1. Xilli diraac ah oo roobab aan badnayn da'aan. 2. Bilaha xilliga diraacda mid ka mid ah.
**lixle** *m.l* 1. Xaashi turub oo lix dhibcood leh. 2. Buntuq qafiskiisu qaado lix xabbadood.
**lixledheere** *m.l* (**-rayaal,** *m.dh*) Buntuq lixle ah oo dheer.
**lixlegaab** *m.l* (**-byo,** *m.dh*) Buntuq lixle ah oo gaaban.
**lixley** *m.dh* Kataan lix hogood oo shaxeed ku fadhida.
**lixlow** *m.l* Rati lix haamood la saaro.
**lixo** *m.l ld* **laxo.**
**liyuukoosayt** *m.l* (**-tyo,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Unug aan midab lahayn oo bu' leh, lagana helo dhiigga iyo limfka. Unugyada cad cad ee dhiigga waxa sameeya gumudyada limf iyo dhuuxa lafta ee cas, waxayna awood u leeyihiin inay sameeyaan dhaqdhaqaaq amiibeed. Waxay soo saari karaan lid jidh-galayaal.
**lo'** *m.dh.u* 1. Naasley caws ku nool ah oo xoolaha la dhaqdo ka mid ah, leh geeso, sayn dheer, raafaf iyo tuur, lana manaafacaadsado caanaheeda, hilibkeeda, haraggeeda iwm. 2. Koox xiddigo ah oo si xiriir ah isu daba yaal; saco.
**locob** *m.dh ld* **collob.**
**lo'doon** *m.l* Cudur dadka ku dhaca oo neefta lo'da lagu daaweeyo.
**logardam** *m.l* (**-myo,** *m.dh*) (*xis.*) Tiro loo tibaaxay jibbaarka tiro kale tiro kasta x waxa loo qori karaa sansaanka x = ay, taas oo y ay tahay logardamka x ee sal a, logardam waxa loo soo gaabiyaa "log".
**logardam caadi** *m.l* (**-myo ...,** *m.dh*) (*xis.*) Logardam salkiisu yahay toban tusaale ahaan, log = 2 ama 100 = 10.
**logardam nabiir** *m.l* (**-myo ...,** *m.dh*) (*xis.*) Logardam la adeegsado salka e = 2.71828..., log x badanaaba waxa loo qoraa "lnx".
**lo'gisi** *m.dh ld* **gisi.**
**lohloh** *m.l.kh* L. ah: aad u liiqliiqashada ilkaha.
**lohod** *m.l* (*c.nafl.*) Nafley yaryar, badda ku jirta, jaadad badan leh oo aan lahayn lafo iyo riciro, kuna dhexjirta bacool laba qalbac ah oo la cuno.
**lo'jir** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Qof lo'da ilaaliya.
**lo'ley** *m.dh.u* Dad lo'da dhaqda.
**loodi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax fidsan xoog ku laabid.
**loodin** *m.f.dh eeg* loodi.
**loodsamid** *m.f.dh eeg* loodsan¹.

**loodsan**[1] *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Wax la loodiyey noqosho.
**loodsan**[2] *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la loodiyey ahaansho.
**loodsanaan**[1] *m.f.dh eeg* loodsan[2]. *ld* **loodsanaansho.**
**loodsanaan**[2] *m.dh* (*fiis.*) Astaanta walxaha qaarkood u oggolaata in ay ku noqdaan qaabkoodii salka ahaa marka laga qaado xooggii qaabka walaxda dooriyey.
**loodsanaansho** *m.l/dh ld* **loodsanaan.**
**loof**[1] *m.l* 1. Harraad badan. 2. Lahan; laxaw.
**loof**[2] *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Nafley aad u harraadid.
**loofar**[1] *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Nin maalka si xun u isticmaala ee aan dhaqaalayn.
**loofar**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Ku l.: maal si xun u isticmaalid.
**loofarad** *m.dh* **(-ddo,** *m.l***)** Naag maalka aan dhaqaalayn ee si xun u isticmaasha.
**loofarid** *m.f.dh eeg* loofar[2].
**loofarnimo** *m.dh* Loofar ahaansho.
**loofid** *m.f.dh eeg* loof[2].
**loofsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax harraad hayo ahaansho.
**loofsanaan** *m.f.dh eeg* loofsan. *ld* **loofsanaansho.**
**loofsanaansho** *m.l/dh ld* **loofsanaan.**
**loog**[1] *m.l* 1. Martisoor xoolo laysu qalo. 2. Samaanyo.
**loog**[2] *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Marti xoolo u qalid.
**loogid** *m.f.dh eeg* loog[2].
**loojika** *m.dh* Caqligal; maangal.
**lool**[1] *m.l* **(-lal,** *m.l***)** 1. Jaad ka mid ah dhigaha aqalada miyiga lagu dhiso. 2. Dhagax mindiyaha iwm lagu afeeyo. 3. Xarriiq dhulka gudub u gooysa oo la siman dhulbaraha. 4. *ld* **laal**[1]**.**
**lool**[2] *m.l* **(-lal,** *m.l***)** (*juqr.*) Xarriiq dhigeed ama barka goobooyinka waaweyn midkood, goobooyinkaas oo mara cirifyada, badhahana xaglo quman u gooya; xarriiqaasi ma ahin goobo buuxda maxaa yeelay waxaa jira faraq 80 oo dhig ah iyo waqti 12 sacadood ah oo u dhexeeya labada badh ee goobooyinka waaweyn ee mara cirifyada.
**lool**[3] *f.mg1* **(-oolay, -ooshay)** 1. Awr si aan toos ahayn awr kale mici ugu dhufasho. 2. Laal ciyaarid.
**loolad** *m.l ld* **loolasho.**
**loolasho** *m.f.dh eeg* loolo. *ld* **loolad.**
**looli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Mindi iwm afayn.
**loolib** *m.l* **(-byo,** *m.dh***)** Qalab af fiiqan oo aroor dheeri ku wareegsanyahay leh oo loogu talaggalay, in uu dalool dhexda aroor ku leh dhex galo isaga oo wareegaya.
**loolid** *m.f.dh eeg* lool[3].
**loolin** *m.f.dh eeg* looli.
**loollamid** *m.f.dh eeg* loollan[2].
**loollan**[1] *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Dagaal ama tartan laba quwadood oo iska soo horjeeda ka dhexeeya.
**loollan**[2] *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Wax laysku haysto dagaal ama tartan u gelid.
**loolli** *m.dh* **(-iyo,** *m.dh***)** Jar; gebi.
**loolo** *f.g3* **(-ooshay, -oolatay)** Mindi iwm afaysasho.
**loolsad** *m.l ld* **loolsasho.**
**loolsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax looliyey ahaansho (bir).
**loolsanaan** *m.f.dh eeg* loolsan. *ld* **loolsanaansho.**
**loolsanaansho** *m.l/dh ld* **loolsanaan.**
**loolsasho** *m.f.dh eeg* loolso. *ld* **loolsad, loolsi.**
**loolsi** *m.l ld* **loolsasho.**
**loolso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Mindi, godin, waran iwm af u yeelasho.
**loon** *m.l* Fool.
**looshan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Mindi, waran iwm wax la looliyey ahaansho.
**looshanaan** *m.f.dh eeg* looshan. *ld* **looshanaansho.**
**looshanaansho** *m.l/dh ld* **looshanaan.**
**loox** *m.l* **(-xyo,** *m.dh***)** 1. Qori dheer, dhumuc yar, ballaaran, xalleefsan oo quraanka lagu dhigto. 2. Qori dheer, xalleefsan, oo guryaha lagu dhiso, alaab kalena laga sameeyo.
**looxad** *m.dh* Sawir gacmeed qiima leh oo ku sawiran waraaq iwm.
**looxalmaxfuud** *m.l ld* **looxul-maxfuud.**
**loox-dhamaanjo** *m.l* Qori yar oo la qoray oo lagu shubto xabagta dhammaanjada.
**loox-dhammaanjo** *m.l ld* **loox-dhamaanjo.**
**looxul-maxfuud** *m.l* Diiwaan muslimiintu ay rumaysanyihiin in lagu qoro waxa adduunka ka dhaca ama ka dhici doona oo idil. *ld* **looxalmaxfuud.**
**looyaami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid nasiino iyo joogsad la'aan wadid.
**looyaamid** *m.f.dh eeg* looyaan[2].
**looyaamin** *m.f.dh eeg* looyaami. *ld* **looyaamis.**
**looyaamis** *m.l ld* **looyaamin.**
**looyaan**[1] *m.dh* 1. Nasiino iyo joogsad la'aan. 2. Xasillooni la'aan; wareer.
**looyaan**[2] *f.mg1* **(-aamay, -aantay)** Nasiino iyo joogsad la'aan ku jirid.
**looyaansan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax socod ku jira ahaansho.

**looyaansanaan** *m.f.dh eeg* looyaansan. *ld* **looyaansanaansho.**
**looyaansanaansho** *m.l/dh ld* **looyaansanaan.**
**low** *m.l* (**-wyo,** *m.dh*) Bowdada iyo kubku meesha ay iska galaan dhankeeda sare; jilib.
**lowgal** *m.l* (**-lyo,** *m.dh*) Cudur jilibka ku dhaca oo biyo geliya.
**lows** *m.l* (*bot.*) Geed-nagaar leh xididdo miro la cuno dhala saliidna laga sameeyo.
**loxod** *m.l ld* **luxud.**
**loxos** *m.l.kh* 1. Meel cusub oo markaas la degey. 2. L. ah: dad iyo xoolo degaan cusub degey.
**lubbi** *m.l* Qalbi; kal; laab.
**lud** *m.dh* Hilib jiir iyo baruur isugu jira oo aan laf lahayn.
**luf¹** *m.l* (**-faf,** *m.l*) Cad yar oo wax dhammaaday ka soo haray.
**luf²** *f.g1* (**-fay, -ftay**) Wax yar uruurin.
**lufan** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Xarig iwm oo duugnimo awgeed la dhammaaday oo googo'ay.
**lufid** *m.f.dh eeg* luf².
**lufluf¹** *m.l.u* Cunto hambo ah oo laysu soo uruuriyey.
**lufluf²** *f.g1* (**-fay, -ftay**) Cunto yar oo hambo ah uruurin.
**luflufid** *m.f.dh eeg* lufluf².
**luflufo** *f.mg3* (**-ftay, -fatay**) Hambo uruursasho.
**lug** *m.dh* (**-go,** *m.l*) 1. Bilawga bowdada ilaa cagta ama qoobka. 2. Jeex weyn oo laag ku dara dhirna leh. 3. Socod aan gaadiid la fuushanayn.
**lugabaxsasho** *m.f.dh eeg* lugabaxso. *ld* **lugabaxsi.**
**lugabaxsi** *m.l ld* **lugabaxsasho.**
**lugabaxso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Socod curuqtirasho ah meel dhow ku tegid. *ld* **majabaxso.**
**lugadduw** *f.mg1* (**-way, -wday**) Isku l.: wax kala daadsan isu uruurin.
**lugadduwid** *m.f.dh eeg* lugadduw.
**lugayn** *m.f.dh eeg* lugee. *ld* **lugays.**
**lugays** *m.l ld* **lugayn.**
**lugbax** *f.mg1* (**-xay, -xday; -bixi**) Kala l.: wax iska reebid.
**lugbixid** *m.f.dh eeg* lugbax.
**lugcad** *m.dh.u* Libaax-badeedka jaad ka mid ah.
**lugdambeedi** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Cid lala socday wax yar ka harid.
**lugdambeedin** *m.f.dh eeg* lugdambeedi. *ld* **lugdambeedis.**
**lugdambeedis** *m.l ld* **lugdambeedin.**
**lugdheer** *m.dh* Garabqodo.
**lugduub¹** *m.l* 1. Fuulidda faras si deg deg ah loo fuulo. 2. Si habaysan oo lugaha loo rogrogo marka ciyaar la tumayo. *ld* **lugduubid.**
**lugduub²** *f.g1* (**-bay, -btay**) 1. Faras si degdeg ah u fuulid. 2. Ciyaar si habaysan lugaha u rogrogid.
**lugduubid** *m.f.dh eeg* lugduub². *ld* **lugduub¹.**
**lugee** *f.mg2* (**-geeyay, -gaysay**) Gaadiid la'aan meel socod ku aadid.
**lugey** *m.l* Qof lug la'.
**lugeyn** *m.f.dh eeg* lugee. *ld* **lugeys.**
**lugeys** *m.l ld* **lugeyn.**
**luggeli** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Arrin aan wax ka qabashadeeda daacad loo ahayn isku dirqiyid. 2. Arrin, hawl iwm carqaladayn.
**luggelin** *m.f.dh eeg* luggeli. *ld* **luggelis.**
**luggelis** *m.l* 1. L. ah: xoogsade aan si joogto ah u shaqayn ee hadba kol shaqeeya. 2. *ld* **luggelin.**
**luggo'** *f.mg1* (**-'ay, -'day**) Meel wax laga doonay ka waayid.
**luggo'id** *m.f.dh eeg* luggo'.
**luggoo** *f.g2* (**-gooyay, -goysay**) 1. Cid waqti ka lumin. 2. Si kas ah qof marin toosan uga habaabin. 3. Cid ballan been ah siin.
**luggooyo** *m.dh* Hagardaamo iyo dibindaabyo cid loo geysto. *ld* **luggoyn.**
**luggoyn** *m.f.dh eeg* luggoo. *ld* **luggooyo.**
**lughel** *f.mg1* (**-elay, -eshay**) La l.: cid socotay raacid.
**lughelid** *m.f.dh eeg* lughel. *ld* **lughel.**
**lugkaliley** *m.dh* L. ah: rarada aan masaydeedu ciyiga lahayn.
**lugkaliyaale** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) L. ah: geed dhud keliya ah oo aan laamo lahayn.
**luglahaan** *m.f.dh eeg* lugleh. *ld* **luglahaansho.**
**luglahaansho** *m.l/dh ld* **luglahaan.**
**lugleh** *f.mg4* (**-lahaa, -lahayd**) Ku l.: saamayn ku leh, la xiriira.
**lugqaad¹** *m.l* Kor u qaadidda lug kor loo qaado inta la maalayo rida.
**lugqaad²** *f.mg1* (**-day, -dday**) La l.: cid socod la billaabid.
**lugqaadid** *m.f.dh eeg* lugqaad².
**lugtool** *m.l* (*bot.*) Geed dheer oo toos u baxa oo aan laamo ka farcama lahayn.
**lugyaro** *m.dh* (*daaw.*) Cudur ku dhaca lugaha oo lugtii uu ku dhaco ay ka yaraato lugta kale ama ka gaabato.
**luki** *m.dh* Digaag.
**lukowle** *m.l* Ciyaar hal lug lagu tartamo; hangoole.

**lul**[1] *m.dh.u* Wax jilicsan oo dabka la shidayo marka hore lagu huriyo.
**lul**[2] *f.g1* **(-ulay, -ushay)** 1. Wax ruxid. 2. Wax meel ka soo lalmin.
**lulad** *m.l ld* **lulasho.**
**lulan**[1] *f.mg1* **(-lmay, -lantay; -lmi)** Wax la lulay noqosho.
**lulan**[2] *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax la lulay ahaansho.
**lulasho** *m.f.dh eeg* lulo. *ld* **lulad.**
**lulid** *m.f.dh eeg* lul[2]. *ld* **lulniin.**
**lullume**[1] *m.l* 1. Kalluun aad u yaryar oo biyaha macaan ku nool. 2. Cayayaan yaryar oo biyaha macaan ka dhasha; miraxareedeed. *ld* **lullumo.**
**lullume**[2] *m.l* (*c.nafl.*) Heerka caydiga ee raha. Wuxuu leeyahay dabo dheer iyo waafyo. Lulumadu heerka caydiga oo dhan waxay ku nooshahay biyaha. Lugaha dambe ayaa ka hor kora lugaha hore, aakhirkana dabada ayaa ka go'da inta aanu noqon rah qaangaadh ah.
**lullumee** *f.mg2* **(-meeyay, -meysay)** Sida lullumada u dabaalasho.
**lullumeyn** *m.f.dh eeg* lullumee.
**lullumo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** *ld* **lullume**[1]**.**
**lulmid** *m.f.dh eeg* lulan[1].
**lulmo** *m.dh* Daal iyo caajis la dareemo marka jirku hurdo u baahanyahay. *ld* **lulo**[1]**.**
**lulmoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Lulmo dareemid. *ld* **luloo.**
**lulmood** *m.f.l eeg* lulmoo. *ld* **lulood.**
**lulnaan** *m.f.dh eeg* lulan[2]. *ld* **lulnaansho.**
**lulnaansho** *m.l/dh ld* **lulnaan.**
**lulniin** *m.l ld* **lulid.**
**lulo**[1] *m.dh ld* **lulmo.**
**lulo**[2] *f.g/mg3* **(-ushay, -ulatay)** 1. *(f.g)* Caano iwm si subag looga dhaliyo ruxasho. 2. *(f.g)* Geed si miro looga daadiyo ruxasho. 3. *(f.mg)* Barwaaqo ku noolaansho. 4. *(f.mg)* Ka l.: wax meel sare ka soo laallaadsasho.
**luloo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** *ld* **lulmoo.**
**lulood** *m.l ld* **lulmood.**
**luman** *m.l.w ld* **eeg lun**[1] **(2).**
**lumee** *f.g2* **(-meeyay, -meysay)** Beer la abuurayo lun u yeelid.
**lumeyn** *m.f.dh eeg* lumee. *ld* **lumeys.**
**lumeys** *m.l ld* **lumeyn.**
**lumi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Habaabin; anbin. 2. Xoorid; khasaarid.
**lumid** *m.f.dh eeg* lun[2].
**lumin** *m.f.dh eeg* lumi. *ld* **lumis.**
**lumis** *m.l ld* **lumin.**
**lumiya** *m.dh* (*muus.*) Meelo ka mid ah degaanka u dhexeeya webiyada ayaa shareerada looga yaqaan lumiya.
**lun**[1] *m.l* 1. Meel dhoobo qoyan oo jilicsan leh oo marka cagta la saaro hoos ula degta. 2. *(-uman, m.l)* God marka beeraha la abuurayo miraha lagu duugo.3. God hoos u dheer. 4. L. ah: dhar duug ahoo diindiimaya.
**lun**[2] *f.mg1* **(-umay, -untay; -umi)** Wax dhumay noqosho.
**luncad** *m.l* Marka beerta roobka ka hor la abuuro.
**luncaddee** *f.g2* **(-deeyay, -deysay)** Roobka ka hor beer abuurid.
**luncaddeyn** *m.f.dh eeg* luncaddee. *ld* **luncaddeys.**
**luncaddeys** *m.l ld* **luncaddeyn.**
**luncaddo** *m.l* L. ah: beer roobka ka hor la abuuray.
**lungaduud** *m.l* Abuur roobka ka dib beer lagu abuuray.
**lungaduudi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Beer rays leh abuurid.
**lungaduudin** *m.f.dh eeg* lungaduudi. *ld* **lungaduudis.**
**lungaduudis** *m.l ld* **lungaduudin.**
**lunsad** *m.l ld* **lunsasho.**
**lunsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax lumay ahaansho.
**lunsanaan** *m.f.dh eeg* lunsan. *ld* **lunsanaansho.**
**lunsanaansho** *m.l/dh ld* **lunsanaan.**
**lunsasho** *m.f.dh eeg* lunso. *ld* **lunsad.**
**lunso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Ammaano ama baadi cid haysay ku tagri falasho.
**luqad** *m.dh ld* **luuqad.**
**luqluq**[1] *m.l* Biyo yar oo afka gudahiisa lagu dhaqdo.
**luqluq**[2] *f.mg1* **(-qay, -qday)** U l.: cid afka u dhaqid.
**luqluqad** *m.l ld* **luqluqasho.**
**luqluqasho** *m.f.dh eeg* luqluqo. *ld* **luqluqad.**
**luqluqid** *m.f.dh eeg* luqluq[2].
**luqluqo** *f.mg3* **(-qday, -qatay)** Afka gudihiisa biyo yar ku dhaqasho.
**luqmad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** In cunto ah oo hal mar afka la geliyo ama la goosto. *ld* **luqmo.**
**luqmaliigle** *m.l* 1. Magaca loogu yeero neef geel ah oo leh luqun qurxoon. 2. Neef geel ah, da' yar oo cayillan.
**luqmo** *m.dh ld* **luqmad.**
**luqo** *m.dh ld* **luuqad.**
**luqun** *m.dh* **(-umo/-qmo,** *m.l***)** Oogada nafleyda, inta u dhexeysa madaxa iyo garbaha; sur; qoor.

**luqundhejis** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) Suuqadda dumarku qoorta ku xirto jaad ka mid ah oo gaaban.
**luquninaatow** *m.l* Cudur geela qoorta ka qalloociya.
**luqunjab** *m.l* Qoor xanuun, barkin ka dhac.
**luqunjablayn** *m.f.dh eeg* luqunjablee.
**luqunjablee** *f.mg2* (**-leeyay, -laysay**) Xoolo dhicis weyn soo ridid.
**luqunjebi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **luqunjibbaar².**
**luqunjebin** *m.dh ld* **luqunjibbaarid.**
**luqunjebis** *m.l ld* **luqunjibbaarid.**
**luqunjibbaar¹** *m.l* Legdidda nafley la legdo iyadoo qoorteeda la wareejinaayo.
**luqunjibbaar²** *f.g1* (**-ray, -rtay**) Nafley iyadoo luqunteeda la wareejinaayo legdid. *ld* **luqunjebi.**
**luqunjibbaarid** *m.f.dh eeg* luqunjibbaar². *ld* **luqunjebin, luqunjebis.**
**lur¹** *m.dh* Dhibaato, shiddo, luggooyo.
**lur²** *f.g1* (**-ray, -rtay**) Cid dhibid, shiddayn, luggoyn.
**luran¹** *f.mg1* (**-rmay, -rantay; -rmi**) Wax la luray noqosho.
**luran²** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Wax la luray ahaansho.
**lurid** *m.f.dh eeg* lur².
**lurmid** *m.f.dh eeg* luran¹.
**lurnaan** *m.f.dh eeg* luran². *ld* **lurnaansho.**
**lurnaansho** *m.l/dh ld* **lurnaan.**
**luubaan** *m.dh* Xabag ka baxda geedaha xijiga ah oo udgoon, la shito; mayddi, foox.
**luubaandakar** *m.l* Xabagta mayddiga.
**luud** *f.mg1* (**-day, -dday**) Tabardarro awgeed tartiib u socosho.
**luudi¹** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Kal yar oo bir ah oo lagu tumo geedaha shaaha lagu darsado iyo bunka.
**luudi²** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax tartiib u wadid; si tabar yar u socodsiin (qof).
**luudid** *m.f.dh eeg* luud.
**luudin** *m.f.dh eeg* luudi². *ld* **luudis.**
**luudis** *m.l ld* **luudin.**
**luuf** *f.g1* (**-fay, -ftay**) *ld* **liif².**
**luuf** *m.l* (**-faf,** *m.l*) 1. Cad yar oo wax dhammaaday ka soo haray (hilib, rooti). 2. *ld* **liif¹.**
**luufid** *m.dh ld* **liifid.**
**luufluuf¹** *m.l.u* Wax ka soo hara wax dhammaaday ama kala jajabay.
**luufluuf²** *f.mg1* (**-fay, -ftay**) 1. Weel iwm dildillaacid. 2. Wax baabi'id.
**luufluufi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Wax dildillaacin. 2. Wax baabi'in.
**luufluufid** *m.f.dh eeg* luufluuf².
**luufluufin** *m.f.dh eeg* luufluufi. *ld* **luufluufis.**
**luufluufis** *m.l ld* **luufluufin.**
**luufluufsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax luufluuf hayo ahaansho.
**luufluufsanaan** *m.f.dh eeg* luufluufsan. *ld* **luufluufsanaansho.**
**luufluufsanaansho** *m.l/dh ld* **luufluufsanaan.**
**luufood** *m.l* (*bot.*) Geed ka mid ah geedaha beeyada dhala.
**luul** *f.mg1* (**-uulay, -uushay**) Carrab calalinta ay carruurtu carrabka calaliso.
**luul** *m.l.u* Iniino kulkulucsan, sida dhagaxa u adag oo cad ama midab kale leh aadna qaali u ah, kuna dhex jira laba qalbac oo dhulman ah oo laga helo badda gudaheeda.
**luuli¹** *m.l.kh* L. ah: qurux, xarrago.
**luuli²** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Xarig giijin.
**luulid** *m.f.dh eeg* luul.
**luulin** *m.f.dh eeg* luuli².
**luuliyo** *m.dh* Sanad qorraxeedka bishiisa toddobaad; juulaay.
**luuman (halbeeg)** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) (*fiis.*) Summad: Lm. Halbeegga caalamiga ee burqad iftiimeedka, loona qeexo burqadka iftiinka ee ka soo kaaha bar iftiin oo itaalkeedu yahay hal kandeela (cd), una baahaya hab toobineed leh xagal adke oo ah hal istaraadiyan. Sidaas awgeed, 1 lm = (1/4Ò)cd.
**luumbi** *m.l* Ciyaar dhaqameed lagu jidboodo oo laga yaqaan degaanka Banaadir, muusikadeeduna waa shareero, durbaan iyo codad kala duwan. *ld* **nuumbi.**
**luun¹** *m.l* (**-uumo,** *m.l*) 1. Dhudda uu ku taaganyahay geed meseggo ama gallay. 2. Qolof iyo xayaabo layiig ah oo qof aad u harraaday faruuryihiisi yeeshaan; jiil. 3. Hammuun, qadsanaar.
**luun²** *m.dh* Tib xoog leh oo sabuulka meseggada lagu shukulo.
**luunqabad** *m.l ld* **dhuunqabad.**
**luuq¹** *m.l* (**-qyo,** *m.dh*) Wadiiqo yar oo aad ciriiri u ah hareerahana guryo ka xigaan.
**luuq²** *m.dh* (**-qo,** *m.l*) 1. Cod gaar ah oo gabayada iyo heesaha lagu qaado; cod lagu dheeraysto oo laga xareediyo. 2. *ld* **laaq¹.**
**luuq³** *m.dh* (*nax.*) Weer qaybaheeda kala leh luuq kala duwan.
**luuqad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Af ay ummadi leedahay oo ay isku fahmaan. *ld* **luqad, luqo, luuqo.**
**luuqayn** *m.f.dh eeg* luuqee. *ld* **luuqays, luuqin.**
**luuqays** *m.l ld* **luuqayn.**
**luuqee** *f.mg2* (**-qeeyay, -qaysay**) Ku l.: hees ama gabay iwm cod macaan ku qaadid.

**luuqi** *f.mg2* (-iyay, -isay) *ld* **luuqee.**
**luuqin** *m.dh ld* **luuqayn.**
**luuqo** *m.dh ld* **luuqad.**
**luusluus[1]** *m.l* 1. Liqid la liqo cunto iyadoo aan la ruugin. 2. L. ah: qof waayeel ah oo tallaabada iyo waxqabdkuba dhibaan.
**luusluus[2]** *f.g1* **(-say, -stay)** Cunto iwm iyadoo aan la calalin liqid.
**luusluusad** *m.l ld* **luusluusasho.**
**luusluusasho** *m.f.dh eeg* luusluuso. *ld* **luusluusad.**
**luusluusid** *m.f.dh eeg* luusluus[2].
**luusluuso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Cunto iwm iyadoo aan la calalin liqid.
**luxud** *m.l* 1. Iil. 2. Qoryaha iilka xabaasha afka laga saaro. *ld* **loxod.**

# M

**m (ma')** *m.dh* Xarafka saddex iyo tobnaad ee xuruufta af soomaaliga, waa shibbane.

**ma[1]** *qr.diid* Qurub tilmaamaya in weerta falkeeda uu yahay fal diidmo. Tus. "Cali ma imaanayo".

**ma[2]** *qr.we* 1. Qurub tilmaama in ay su'aali saaran tahay ereyga uu weheliyo. Tus. "Cali ma yimid?", "Ma Cali baa yimid?", "Ma waxaa yimid Cali?", "Ma waad imaanaysaa?". 2. Qurub tilmaama in ay su'aali saarantahay erayga uu ku nudanyahay. Tus. "Goorma?", "Inma?", "Idinma?", "Kuwama?". 3. Qurub ka muuqda su'aal ee qof lagu dhiirigelinayo in uu fal sameeyo. Tus. "Maad iska celisid qofkaa?".

**ma[3]** *xi.* Mase: ama. *ld* **mise.**

**ma[4]** *m.l* 1. Meel. 2. *(qr.we)* Mehee?: meeshee?.

**maab** *m.l* **(-bab,** *m.l***)** Shax warqad ku sawiran oo tilmaamaysa dhulka oogadiisa, ama qayb ka mid oo ay leeyihiin waddammada, badaha, webiyada, buuraha iwm; khariiddada.

**maaci** *m.dh* 1. Geedaha intooda dhuuxa adag. 2. Waxkastoo adag.

**maacuun** *m.l/dh.u* Qalabka jikada looga adeegto ee wax lagu cuno ama cabbo, sida suxuunta, digsiyada, mindiyaha iwm.

**maad** *m.dh* 1. Gaashaan. 2. Meel lagu gabbado.

**mąad** *m.dh* **(-do/-dooyin,** *m.l***)** (riw.) Hadal ama sheeko lagu qoslo.

**maadaama** *xi.* Eray lagu xiriiriyo weer sababley ah. Tus. "Maaddaama roob uu da'ayo iska joog". *ld* **maaddaama.**

**maadad** *m.l ld* **maadasho.**

**maadasho** *m.f.dh eeg* maado. *ld* **maadad, maarad, maarasho.**

**maaddaama** *xi. ld* **maadaama.**

**maaddad** *m.dh ld* **maaddo.**

**maaddi[1]** *m.l.kh* M. ah: qof lacagta, xoolaha aad u jecel oo dantiisa wax kasta ka hormariya.

**maaddi[2]** *m.l.kh* (*fiis.*) M. ah: tibix la cabbiri karo ama qiimaheeda xisaabeed la soo saari karo.

**maaddiyad** *m.dh* (*fals.*) Fikrad falsafadeed oo aammisan in adduunka aan jirin wax aan maaddo ahayn.

**maaddo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Saddexda nooc walxaha dunida yaalla u qaybsamaan mid ka mid ah oo kala ah: adke, hoore, iyo neef. 2. Qayb cilmiyeed isku wax ka hadleysa. *ld* **maaddad.**

**maadee** *f.mg2* **(-deeyay, -deysay)** (riw.) Hadal ama sheeko lagu qoslo sheegid.

**maadeyn** *m.f.dh eeg* maadee. *ld* **maadeys.**

**maadeys** *m.l* 1. *(riw.)* (-syo, m.dh) Jilid qosol leh. 2. *ld* **maadeyn.**

**maadeysad** *m.l ld* **maadeysasho.**

**maadeysasho** *m.f.dh eeg* maadeyso. *ld* **maadeysad, maadeysi.**

**maadeysi** *m.l ld* **maadeysasho.**

**maadeyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Ku m.: qof ku dheeldheelid.

**maadhiin** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Bunduq xabbad-keliyaale ah oo waayadii hore la isticmaali jiray.

**maadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax halis ka dhawrid. *ld* **maari.**

**maadin** *m.f.dh eeg* maadi. *ld* **maadis, maarin, maaris.**

**maadis** *m.l ld* **maadin.**

**maadley** *m.dh* **(-yo,** *m.l***)** Haweenay shaaciro badan.

**maadlow** *m.l* **(-wyo,** *m.dh***)** Nin shaaciro badan.

**maado** *f.mg3* **(-aatay, -aadatay)** Ka m.: halis iska ilaalid. *ld* **maaro[2].**

**maadsasho** *m.f.dh eeg* maadso.

**maadso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Ku m.: qof ku dheeldheelid.

**maafoos** *m.l* **(-syo,** *m.dh***)** Nooc ka kd mid ah libaax badeedka halista ah. *ld* **maanfoos.**

**maag[1]** *m.l* 1. Daandaansi; gardarro; abyood. 2. *ld* **maagid.**

**mąag**[1] *m.l* (**-gag,** *m.l*) 1. Xad, xuduud. 2. *ld* **mąagid.**
**maag**[2] *f.mg1* (**-gay, -gtay**) 1. Qof gardarraysasho. 2. Doonid ama damcid.
**mąag**[2] *f.mg1* Wax cabsi dartii uga dheeraansho.
**mąagasho** *m.f.dh eeg* mąago.
**maageer**[1] *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Deyr wareegsan oo dhagax iwm ka samaysan. *ld* **meegaar**[1], **waageer**[1], **weegaar**[1].
**maageer**[2] *f.g1* (**-ray, -rtay**) Dhagax iwm ku meel ood, meel ku wareejin. *ld* **meegaar**[2], **weegar**[2], **waageer**[2].
**maageeran** *f.mg1* (**-rmay, -rantay**) Ku m.: ood dhagax, iwm wax meel lagu wareejiyey ahaansho. *ld* **maageersan, meegaaran, meegaarsan, waageeran, waag**
**maageerasho** *m.f.dh eeg* maageero. *ld* **meegaarasho, waageerasho, weegaarasho.**
**maageerid** *m.f.dh eeg* maageer[2]. *ld* **meegaarid, waageerid, weegaarid.**
**maageernaan** *m.f.dh eeg* maageeran. *ld* **maageernaansho, maageersanaan, maageersanaansho.**
**maageernaansho** *m.l/dh ld* **maageernaan.**
**maageero** *f.g3* (**-rtay, -ratay**) Meel ood dhagax iwm ku wareejisasho. *ld* **meegaaro, waageero, weegaaro.**
**maageersan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **maageeran.**
**maageersanaan** *m.dh ld* **maageernaan.**
**maageersanaansho** *m.l/dh ld* **maageeranaan.**
**maaggan** *f.g/mg4* (**-naa, -nayd**) 1. *(f.g)* Qof mid kale ku gardaroonaya ahaansho. 2. *(f.mg)* Qof raba in uu wax sameeyo ahaansho.
**maagganaan** *m.f.dh eeg* maaggan. *ld* **maagganaansho.**
**maagganaansho** *m.l/dh ld* **maagganaan.**
**maagid** *m.f.dh eeg* maag[2]. *ld* **maag**[1] **(2).**
**mąagid** *m.l eeg* mąag[2]. *ld* **mąag**[1] **(2).**
**maagma** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) (*jool.*) Walax dhalaashan oo laga helo hoosta dhadhaabada adag ee qolofta dhulka, mararka qaarkoodna waaxa la arkaa marka ay folkanaha ka soo baxayso.
**mąago** *f.mg3* (**-gtay, -gatay**) Ka m.: wax cabsi darteed uga dheeraansho.
**maahane** *qr. ld* **mooyaane.**
**mąahi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax maahsan ka dhigid; is m.: qof caqligiisu maqanyahay iska dhigid; is khaafin.
**mąahin** *m.f.dh eeg* mąahi.
**maahmaah**[1] *m.dh* (**-ho,** *m.l*) Erayo kooban, qaafiyad leh, oo sheegaya murti waayo-aragnimo xambaarsan. *ld* **maahmaahyo.**
**maahmaah**[2] *f.mg1* (**-hay, -hday**) Maamaah sheegid ama allifid.
**maahmaahid** *m.f.dh eeg* maahmaah[2].
**maahmaahyo** *m.dh ld* **maahmaah**[1].
**maahsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Qof aan fiiro iyo feejegnaan u lahayn goobta uu joogo wax ka dhacaya oo qalbigiisu ku hawlanyahay meel kale ahaansho.
**maahsanaan** *m.f.dh eeg* maahsan. *ld* **maahsanaansho, maahsani.**
**maahsanaansho** *m.l/dh ld* **maahsanaan.**
**maahsani** *m.dh ld* **maahsanaan.**
**maajeen**[1] *m.l* Midab guduud boor xigeen ah oo ay lo'du yeelato.
**maajeen**[2] *m.dh* Naq badan.
**maajo** *m.dh* Bisha shanaad ee taariikhda miilaadiga ah.
**maakaal** *m.l ld* **maankaal.**
**maakhad** *m.dh* 1. Awood, karti. 2. Hadal been ah.
**maakhadee** *f.mg2* (**-deeyay, -deysay**) U maakhadee cid been ku madadaalin.
**maakhadeyn** *m.f.dh eeg* maakhadee.
**maakhiido** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Haweeney gaari ah.
**maal**[1] *m.l* 1. Hanti. 2. *ld* **maashi.** (-lal, m.l) Neef irmaan oo cid la ammaanaysiiyo si uu u intifaacsado. 3. *ld* **maalid.**
**maal**[2] *m.dh* Malax.
**maal**[3] *f.g1* (**-aalay, -aashay**) Neef irmaan caano ka lisid.
**maala-abbaar** *m.l* Mala'awal.
**maalan** *f.mg4* (**-lnaa, -lnayd**) Wax la lisay ahaansho (neef irmaan).
**maaleeyo** *m.dh* 1. Dheecaan aad u madow, qaraar oo geedaha qaarkood dhalaan. 2. Hoore kasta oo midab aad u madow leh.
**maalgeli** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Mashruuc hantigelin si loo hormariyo.
**maalgelin** *m.f.dh eeg* maalgeli. *ld* **maalgelis.**
**maalgelis** *m.l ld* **maalgelin.**
**maali** *f.lg2* (**-iyay, -isay**) Cid neef irmaan ammaanaysiin.
**maalid** *m.f.dh eeg* maal[3]. *ld* **maal**[1] **(3), maalis**[2], **maalniin.**
**maalig** *m.l* (**-gyo,** *m.dh*) Mulkiile.
**maaliki**[1] *m.l* (*dii.*) Qofka mad'habta maalikiyada haysta; maalikiyadu waxay ka midtahay afarta mad'habood oo waa weyn oo Islaamka, waxaana asaasay Imaam Maalik (715-795 M.).
**maaliki**[2] *m.dh* (*dii.*) Afarta mad-habood oo waaweyn ee diinta Islaanka mid ka mid ah.
**maalin dayaxeed** *m.dh* (**-lmo ...,** *m.l*) (*c.fal.*) Inta uu soconayo hal isrog oo dhulku

dhidibkiisa isku rogo iyadoo loo fiirinayo dayaxa, ama waa muddo waqti ah oo u dhexaysa labo udub oo isku xiga oo dayaxu ku sameeyo dhig. Muddadaas oo la eg ilaa 24 saacadood iyo 50 daqiiqo.

**maalin firfircoone** *m.l* (**-ayaal,** *m.l/dh*) Waxaa lagu sharxa noolayaasha aad u firfircoon maalintii. Tus. "Noolayaashaasi cuntadooda waxay raadsadaan maalintii".

**maalin¹** *m.l/dh* (**-lmo,** *m.l*) Muddada u dhaxaysa marka qorraxdu soo baxdo ilaa ay dhacdo (12 saac).

**maalin²** *m.f.dh eeg* maali. *ld* **maalis¹.**

**maalindhaaf** *m.l.fk* Wax maalin la sameeyo malinna la dhaafo; fal hawl iwm oo inta maalin la qabto maalinna la baajiyo..

**maalingaal¹** *m.l* 1. Hawl maalin dhan socoto oo aan kala go' lahayn. 2. *ld* **maalingaalid.**

**maalingaal²** *f.mg1* (**-aalay, -aashay**) Hawl maalin dhan wadid iyada oo aan la kala goyn.

**maalingaalid** *m.f.dh eeg* maalingaal². *ld* **maalingaal¹ (2).**

**maalingoosad** *m.l* Qof shaqaale ah oo la siyo maalin walba waxa uu goosto. *ld* **maalingoosato.**

**maalingoosato** *m.dh ld* **maalingoosad.**

**maalinjoog¹** *m.l* 1. Xoolo maalin dhan ceel jooga. 2. *ld* **maalinjoogid.** Booqasho hal maalin ah.

**maalinjoog²** *f.mg1* (**-gay, -gtay**) Booqashada hal maalin ah cid ugu tegid.

**maalinjoogid** *m.f.dh eeg* maalinjoog². *ld* **maalinjoog¹ (2).**

**maalinnimo** *m.dh* 1. Inta qorraxdu soo jeeddo. 2. *(fk)* Isla maalinta.

**maalinqad** *m.l* Qadidda xooluhu maalin kaliya biyo ka qadaan.

**maalin-qorraxeed** *m.dh* (**-lmo ...,** *m.l*) (*c.fal.*) Celceliska dhererka maalin cadceed, oo le'eg 86,400 ilbidhiqsi - 24 ka saac ama maalinta oogga waqtiga.

**maalinsocod** *m.l* 1. Fogaan dhan in qof socod ku gaari karo hal maalin. 2. Socod dharaarta la sameeyo.

**maalis¹** *m.l ld* **maalin².**

**maalis²** *m.dh* 1. Weel biyood ama caanood. 2. *ld* **maalid.**

**maaliyad** *m.dh* Hanti.

**maalmadoone** *m.l* Bisha afaraad ee bilo-dayaxeedka sanadka soomaaliga.

**maalnaan** *m.f.dh eeg* maalan. *ld* **maalni.**

**maalni** *m.dh ld* **maalnaan.**

**maalniin** *m.l ld* **maalid.**

**maalooti** *m.l* 1. *ld* **magallooti (3) Si daran wax u laaya (bahal ama geesi); aan biqin; dhiigyacab.** 2. M. ah: qof waxmatara ah.

**maalqabeen** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Qof hanti badan leh.

**maalqabeennimo** *m.dh* Qof maalqabeen ah ahaansho.

**maalsii** *f.lg2* (**-iiyay, -iisay**) Cid neef irmmaan ku taakulayn in muddo ah si uu u maalo.

**maalsiin** *m.f.dh eeg* maalsii.

**maami** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Oddorosid. 2. Wax qiyaasid.

**maamin** *m.f.dh eeg* maami. *ld* **maamis.**

**maamis** *m.l ld* **maamin.**

**maammul¹** *m.l* 1. Habka hawl loo fuliyo. 2. *ld* **maammulid.**

**maammul²** *f.g1* (**-ulay, -ushay**) Hawl hab wanaagsan u fulin. *ld* **maamul².**

**maammulan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax si wanaagsan loo maammulay ahaansho (hawl). *ld* **maamulan.**

**maammulasho** *m.f.dh eeg* maammulo. *ld* **maamulasho.**

**maammule** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) 1. Qof hawl agaasinkeeda madax ka ah. 2. Qof dugsi madax ka ah. *ld* **maamule.**

**maammulid** *m.f.dh eeg* maammul². *ld* **maammul¹ (2), maamul¹, maamulid.**

**maammulnaan** *m.f.dh eeg* maamulan. *ld* **maammulnaansho, maamulnaan maamulnaansho.**

**maammulnaansho** *m.l/dh ld* **maammulnaan.**

**maammulo** *f.g3* (**-ushay, -ulatay**) Hawl si wanaagsan u agaasimasho. *ld* **maamulo.**

**maammulxumo** *m.dh* Hab aan wanaagsanayn oo hawl loo fuliyo. *ld* **maamulaxumo.**

**maamul¹** *m.l ld* **maammulid.**

**maamul²** *f.g1* (**-ulay, -ushay**) *ld* **maammul².**

**maamulan** *f.mg4* (**-lnaa, -lnayd**) *ld* **maammulan.**

**maamulasho** *m.dh ld* **maammulasho.**

**maamule** *m.l ld* **maammule.**

**maamulid** *m.dh ld* **maammulid.**

**maamulnaan** *m.dh ld* **maammulnaan.**

**maamulnaansho** *m.l/dh ld* **maammulnaan.**

**maamulo** *f.g3* (**-ushay, -ulatay**) *ld* **maammulo.**

**maamulxumo** *m.dh ld* **maammulxumo.**

**maamuus¹** *m.l* Xushmad; xurmo; wanaag. *ld* **naamuus¹.**

**maamuus²** *f.g1* (**-say, -stay**) Cid si xushmad iyo wanaag leh u soo dhaweyn. *ld* **naamuus².**

**maamuusid** *m.f.dh eeg* maamuus². *ld* **naamuusid.**

**maamuusiyad** *m.dh* **(-do, ml.)** Sariir weyn oo kulligeed qoryo ka samaysan, oo xardhan dushana hagoog ku leh. *ld* **maamuusiyad.**
**maamuusjab¹** *m.l* Sharafta iyo xushmadda oo la waayey ceeb dhacday darteed, maskabjab. *ld* **naamuusjab¹.**
**maamuusjab²** *f.mg1* **(-bay, -btay; -jebi)** Ceeb dhacday awgeed, sharaf beelid (qof). *ld* **naamuusjab².**
**maamuusjebi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid sharafta ka qaadid. *ld* **naamuusjebi.**
**maamuusjebid** *m.f.dh eeg* maamuusjab². *ld* **naamuusjebid.**
**maamuusjebin** *m.f.dh eeg* maamuusjebi. *ld* **naamuusjebin.**
**maan¹** *m.l* Awoodda garashada ee qof leeyahay.
**maan²** *m.dh* 1. Maalinta la joogo. 2. M.ta: beriga. 3. M.ta layl: maalinta oo idil. 4. M.tii saddexaad: maalintii saddexaad. 5. M.tii hore: maalmihii la soo dhaafay. *ld* **maantay.**
**maanac¹** *m.l* 1. Diidmo, oggolaansho la'aan. 2. *ld* **maanicid.**
**maanac²** *f.g1* **(-cay, -cday; -nici)** Ka m.: cid wax ka maammnuucid.
**maanacan** *f.mg4* **(-cnaa, -cnayd)** Wax la mamnuucay ahaansho.
**maanacnaan** *m.f.dh eeg* maanacan. *ld* **maanacnaansho.**
**maanacnaansho** *m.l/dh ld* **maanacnaan.**
**maanayeyn** *m.f.dh eeg* maanyee.
**maandha** *u.j ld* **maandhay.**
**maandhaaf¹** *m.l ld* **maandhaafid.**
**maandhaaf²** *f.g1* **(-fay, -ftay)** Is m.: is-afgaranwaayid, isku khilaafid.
**maandhaafid** *m.dh eeg* maandhaaf². *ld* **maandhaaf¹.**
**maandhay** *u.j* Erey qof dheddig ah oo lala hadlayo, waalidna loo yahay, dareenkiisa lagu soo jeediyo. *ld* **maandha.**
**maandhe** *u.j* Erey qof labood ah oo lala hadlayo, waalidna loo yahay, dareenkiisa lagu soo jeediyo. *ld* **maandhow.**
**maandhow** *u.j ld* **maandhe.**
**maandoobid** *m.f.dh eeg* maandow².
**maandoori** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Cid maankeeda beddelid.2. Qof sakhraamin.
**maandoorin** *m.f.dh eeg* maandoori.
**maandooriye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** Waxyaaba miyirka qofka lumiya sida khamriga, xashiishka iwm; mukhaddaraad.
**maandoorsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax miyirkii ka lumay ahaansho (qof).
**maandoorsanaan** *m.f.dh eeg* maandoorsan. *ld* **maandoorsanaansho.**
**maandoorsanaansho** *m.l/dh ld* **maandoorsanaan.**
**maandow¹** *m.l.kh* M. ah: qof gabow awgiis wax la kala garan waayey.
**maandow²** *f.mg1* **(-ay, -day)** Gabow awgiis wax la kala garan waayid (qof).
**maanfoos** *m.l ld* **maafoos.**
**maangaab** *m.l* Qof caqli iyo garaad yar.
**maangaaban** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Qof wax caqli yar ahaansho.
**maangaabi** *m.dh* Caqli iyo garaad yaraan; maangaab ahaansho. *ld* **maangaabnimo.**
**maangaabnaan** *m.f.dh eeg* maangaaban. *ld* **maangaabnaansho.**
**maangaabnaansho** *m.l/dh ld* **maangaabnaan.**
**maangaabnimo** *m.dh ld* **maangaabi.**
**maangad¹** *m.l* Arrin adag oo caqliga ka weyn.
**maangad²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Arrin adag oo caqliga ka weyn la kulmid.
**maangad³** *m.dh* Kulayl daran oo nafleydu u adkeysan karin.
**maangadid** *m.f.dh eeg* maangad².
**maangal** *m.l.kh* M. ah: hadal caqligu oggolyahay, caqliggal, suurtaggal.
**maangalnimo** *m.dh* (*fals.*) Aragti falsafadeed oo amminsan in maanku ama caqligu uu yahay shuruudda ugu muhimsan wax garasho kasta.
**maanganiis** *m.l* **(-yo,** *m.dh***)** (*kiim.*) Summad Mn. Curiye ka tirsan curiyayaasha kala guurka ee tusaha kalgalka, una jira dabiici ahaan ogsaydh ahaan sida bayroolusayt (MnO). Waxaana loo adeegsadaa sameynta birdhafyada istiilka iyadoo laysku darayo bayroolusayt iyo xadiid laguna gubayo marraaq-danabeed.
**maangarad** *m.l ld* **maangarasho.**
**maangarasho** *m.f.dh eeg* maangaro. *ld* **maangarad.**
**maangaro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** 1. Qof wax uu rabo isaga oo aan sheegin fahmid. 2. Arrin laga hadlay dulucdeeda fahmid.
**maanicid** *m.f.dh eeg* maanac². *ld* **maanac¹ (2).**
**maankaal** *m.l* Gufurka ka soo baxa sisinta marka la shiido, oo xooluhu cunaan. *ld* **maakaal.**
**maanlaawe** *m.l* **(-wayaal,** *m.l/dh***)** Nin aan caqli badan lahayn.
**maanlaay** *m.dh* Haweenay an caqli badnayn.
**maanomitir** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** (*fiis.*) Qalab lagu cabbiro cadaadiska.
**maanqaad** *f.g1* **(-day, -dday)** Cid maankeeda lumin.
**maanqaadid** *m.f.dh eeg* maanqaad.

**maansabooli¹** *m.l* 1. Qof sheegta maanso uusan curinin. 2. *ld* **maansabooliyid.**
**maansabooli²** *f.g1* **(-iyay, -iday)** Qof maanso aanu curin sheegasho.
**maansabooliyid** *m.f.dh eeg* maansabooli². *ld* **maansabooli¹ (2).**
**maansayahan** *m.l* Qof maanso curinta yaqaan; gabyaa; heesaa; laashin.
**maansayn** *m.f.dh eeg* maansee.
**maansee** *f.mg2* **(-seeyay, -saysay)** Maanso tirin.
**maansha** *xi. ld* **maasha.**
**maanso** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Suugaanta qayb ka mid ah oo ka kooban waxyaabo badan oo la tirsho sida, gabayga, masafada, heesta iwm.
**maansoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Maanso tirin; gabyid. *ld* **maansee.**
**maansood** *m.f.l eeg* maansoo.
**maanta** *fk. ld* **maan² (2).**
**maantay** *fk. ld* **maan².**
**maantomaanto** *m.dh* Sheekoxariir carruurta iyo dhallinyaradu isku maaweeliyaan.
**maantoolayn** *m.f.dh eeg* maantoolee.
**maantoolaysad** *m.l ld* **maantoolaysasho.**
**maantoolaysasho** *m.f.dh eeg* mantoolayso. *ld* **maantoolaysad, maantoolaysi.**
**maantoolaysi** *m.l ld* **maantoolaysasho.**
**maantoolayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Maantoole ku sheekeysasho.
**maantoole** *m.l* Sheekooyin (hore) aan dhicin oo carruurta lagu maaweeliyo.
**maantoolee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Maantoole sheegid.
**maanyar** *f.mg4* **(-raa, -rayd)** Qof caqliyar ahaansho.
**maanyaraan** *m.dh eeg* maanyar. *ld* **maanyaraansho, maanyari, maanyaro.**
**maanyaraansho** *m.l/dh ld* **maanyaraan.**
**maanyari** *m.dh ld* **maanyaraan.**
**maanyaro** *m.dh ld* **maanyaraan.**
**maanyee** *f.mg2* **(-yeeyay, -yeysay)** Hees ugareed tirin.
**maanyeyn** *m.f.dh eeg* maanyee.
**maanyo¹** *m.l* Nooc ka mid ah mariidka oo laga isticmaalo xeebta iyo Jubbada hoose, waxaa laga sameeyaa dhecaan geed; qubley, manyiikay, libin, waaray.
**maanyo²** *m.dh* 1. Bad. 2. Hees ay dabatadu ugaarta ku sasabato. 3. Nooc dhirta ka mid ah oo ay xawayaanku nafaqo ka helaan marka ay cunaan.
**maaqal** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** 1. *ld* **maqal 1 (2).** Khaanad ku samaysan armaajo, miis iwm oo wax lagu rito. 2. Findoob.
**maaqul** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** Garannuug yar oo caanannuug ah.
**maaqurre** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh***)** Ubad geel oo dhashay isagoon bila dhammeysan.
**maaquurree** *f.mg2* **(-reeyay, -reysay)** Hal iyadoon bila dhammeysan ilma nool dhalid.
**maaquurreyn** *m.f.dh eeg* maaquurree. *ld* **maaquurreys.**
**maaquurreys** *m.l ld* **maaquurreyn.**
**maar¹** *m.l* **(-rar,** *m.l***)** 1. Lakaybo isdul saar-saaran. 2. Afarta meesi ee xoolaha midkood. 3. Degaan geedo iyo ciid isku mid ah leh. 4. Dhawr warqadood oo turub ah oo hal mar la isku qaato ama la wada bixiyo. 5. Maal.
**maar²** *m.dh* 1. Macdan cawlan, jilicsan, oo lacagta iyo alaabooyin kale laga sameeyo. 2. Daxalka biraha dushooda ku samaysan. 3. Biyo muddo fadhiyey wasakhda ka dhalata. 4. Caws jilicsan oo xooluhu daaqaan raradana laga sameeyo. 5. Midab, guduud madow yari ku jiro ah oo lo'du yeelato.
**maarad** *m.l ld* **maadasho.**
**maaran** *f.mg1* **(-rmay, -rantay; -rmi)** Ka m.: wax ka kaaftoomid.
**maararroobid** *m.f.dh eeg* maarrow².
**maararrow¹** *m.l* Madaddaalo qof waqtiga isku dhaafiyo.
**maararrow²** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Wax madaddaalo ahaan waqtiga isugu dhaafin.
**maararruugle** *m.l* Gudcur badan oo aan waxba la arki karin.
**maarasho** *m.dh ld* **maadasho.**
**maaraweyn** *m.dh* Ciidan gaar ahaaneed oo ka tirsanaa xooggii Daraawiishta.
**maardhood¹** *m.l* Ged-gaddoonka uu sameyo qof aad u xanuunsanaya.
**maardhood²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Qof xanuun weyni hayo gedgaddoon samayn.
**maardhoodid** *m.f.dh eeg* maardhood².
**maaree** *f.g2* **(-reeyay, -reysay)** 1. Si farsama leh arrin u xallin. 2. Maar ka dhigid.
**maareeye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** Qof madax ka ah mashruuc weyn ama wakaalad.
**maareyn** *m.f.dh eeg* maaree.
**maareysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** 1. Mushkilad wax la maareeyey ahaansho. 2. Wax daxalaysatay ahaansho (bir).
**maareysasho** *m.f.dh eeg* maareyso.
**maareysnaan** *m.f.dh eeg* maareysan. *ld* **maareysnaansho.**
**maareysnaansho** *m.l/dh ld* **maareysnaan.**

**maareyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** 1. Bir daxalaysasho. 2. Biyo muddo fadhiyey wasakh yeelasho. 3. Arrin xal u raadsasho.
**maari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **maadi.**
**maarin** *m.dh ld* **maadin.**
**maaris** *m.l ld* **maadin.**
**maarmid** *m.f.dh eeg* maaran.
**maaro**[1] *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Tab mushkilad lagu xalliyo. 2. Awood; karti; tamar. 3. Jid khatar ah.
**maaro**[2] *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** *ld* **maado.**
**maaroobid** *m.f.dh eeg* maarow.
**maarow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** 1. Wax daxalasatay noqosho (bir). 2. Biyo muddo fadhiyey wax wasakh yeeshay noqosho.
**maarriin** *m.l* Midab dadka u gaar ah oo u dhexeeya casaan iyo madowga.
**maarsasho** *m.f.dh eeg* maarso[2].
**maarso**[1] *m.dh* Bisha saddexaad ee sannadka miilaadiga ah.
**maarso**[2] *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Ka m.: arrin falkeeda ka cabsasho; biqid. 2. Ka m.: wax fursasho.
**maaruq** *f.mg1* **(-qay, -qday)** Roob si aad ah u di'id.
**maaruqid** *m.f.dh eeg* maaruq.
**maas** *m.l* 1. Dhul nabaadguuray. 2. Dhul la abuuray oo aan weli wax ka soo bixin. 3. Deyn. 4. Saanta lo'da oo la magdiyey. 5. Midab guduud xigeen ah oo geelu yeesho.
**maasha** *xi.* (*nax.*) Xiriiriye tilmaamaya waxa ku dhashay sabab. Tus. "Maasha xaashiyuhu duule ee dabayl baa jiidday". *ld* **maansha.**
**maashayn** *m.l eeg* maashee. *ld* **maashays.**
**maashays** *m.l ld* **maanshayn.**
**maashee** *f.g2* **(-sheeyay, -shaysay)** Hafin.
**maashi** *m.dh* Xoolo cid laga soo kaxaystay si loo maalo kaddibna loo celiyo. *ld* **maal**[1] **(2).**
**maashii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Cid xoolo irmaan oo uu muddo maalo siin.
**maashoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Biyo, hadal iwm ku harqasho.
**maashood** *m.f.l eeg* maashoo.
**maasuud** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) Bir weyn oo libaax-badeedka lagu dilo marka badda laga soo saaro.
**maasuudi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Libaax - badeed maasuud ku dilid.
**maasuudin** *m.f.dh eeg* maasuudi.
**maati** *m.dh ld* **maato.**
**maato** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Dadka intiisa tamarta yar sida carruurta, waayeelka, iyo haweenka. 2. *ld* **maati.** Warqadaha turubka mid ka mid ah oo wax nin u eg ku sawiranyahay, mar kastana raaci karta; jookar.
**maaweeli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid si xiiso iyo raaxo leh waqtiga ku dhaafin.
**maaweelin** *m.f.dh eeg* maaweeli. *ld* **maaweelis.**
**maaweelis** *m.l ld* **maaweelin.**
**maaweelo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Madaddaalo.
**maax**[1] *m.dh* Biyo badan oo ceel ku jira, oo dhulka hoose ka soo baxay.
**maax**[2] *f.g1* **(-xay, -xday)** Biyo dhex marid.
**maaxad** *m.l ld* **maaxasho.**
**maaxasho** *m.f.dh eeg* maaxo. *ld* **maaxad.**
**maaxi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Ceel biyihiisa muddo u deyn si uu maax u yeesho. 2. Biyo calowsan muddo dhigid si gufarku uga fariisto.
**maaxid** *m.f.dh* **(-day, -dday)** *eeg* maax[2].
**maaxin** *m.f.dh eeg* maaxi.
**maaxo** *f.mg3* **(-xday, -xatay)** 1. Ceel maax yeelasho. 2. gabay, hees oo badan iwm allifid. 3. Ku m.: wax horey la isugu ama la isu faray dib u soo xusuusasho. 4. Biyo calowsan kala miirmid.
**maaxsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax maax yeshay ahaansho (ceel).
**maaxsanaan** *m.f.dh eeg* maaxsan. *ld* **maaxsanaansho.**
**maaxsanaansho** *m.l/dh* 1. *eeg* maaxsanow. 2. *ld* **maaxsanaan.**
**maaxsanow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** Wax maax yeshay noqosho (ceel).
**maayad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Qulqulka biyaha badda.
**maayliin** *m.dh* **(-no,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Lakab ka samaysan walxo dux ah oo ku wareegsan, danabeed ahaan ugu dahaadhan dhambaal, dire unugyada lafdhabarleyda badankeeda iyo unug dareenwadaha qaar ka mid ah lafdhabarla'da. *ld* **mayliin.**
**mab** *f.mg1* **(-bay, -btay)** *ld* **mam.**
**mabaadi'** *m.dh.w eeg* mabda'.
**mabac** *m.l* Dhagax, dhadhaab iwm oo aad u adag oo qalabka qodidda iyo jabintu ayan burburin karin.
**mabda'** *m.l* **(-'yo/-baadi',** *m.dh*) 1. Feker iyo aaraa habaysan oo cidi aamminsan tahay. 2. Aasaaska fikradaha cilmiga ah ee ku saabsan sayniska, diinta akhlaaqda iwm. 3. Ujeeddo.
**mabid** *m.dh ld* **maamid.**
**mabsuud**[1] *m.l ld* **maqsuud**[1].
**mabsuud**[2] *f.mg1* **(-day, -dday)** *ld* **maqsuud**[2].
**mabsuudi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **maqsuudi.**
**mabsuudid** *m.dh ld* **maqsuudid.**
**mabsuudin** *m.dh ld* **maqsuudin.**

**mac**[1] *m.dh* 1. Dhadhan wanaagsan oo dhuuni leeyahay. 2. Neef aan caato ahayn, baruur badanna lahayn; lafqab. 3. Dhunkasho (caruureed).
**mac**[2] *f.mg4* **(-caa, -cayd)** 1. Wax macaan ahaansho. 2. Cano dhay eh ahaansho. 3. Wax cayilan ahaansho (neef).
**macaadin** *m.dh.w eeg* macdan[1,2].
**macaahado** *m.dh ld* **micaahido.**
**macaahid** *m.dh.w eeg* machad.
**macaamil** *m.l ld* **macaammilo.**
**macaamilo** *m.l ld* **macaammilo.**
**macaamiloo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** *ld* **macaammiloo.**
**macaamilood** *m.l ld* **macaammilood.**
**macaammil** *m.l ld* **macaammilo.**
**macaammilo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Dhaqan; falfal. 2. Xiriir wanaagsan oo dad badan dhex mara. *ld* **macaamil, macaamilo, macaammil, macbil.**
**macaammiloo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** 1. Ku m.: hab gaar ah ku dhaqmid. 2. La m.: cid si wanaagsan ula dhaqmid. *ld* **macaamiloo.**
**macaammilood** *m.f.dh eeg* macaammiloo. *ld* **macaamilood.**
**macaan**[1] *m.l* 1. Dhadhanka sonkorta, malabka, xalwada iwm. 2. Dhadhan kasta oo carrabku jeclaysto.
**macaan**[2] *m.f.dh eeg* mac[2]. *ld* **macaansho, maci.**
**macaan**[3] *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax dhadhan carrabku aad u jeclaysto leh ahaansho (cunto, cabbitan). 2. Qof aad u dabci wanaagsan ahaansho.
**macaanaan** *m.f.dh eeg* macaan[3]. *ld* **macaanaansho, macaani (2).**
**macaanaansho** *m.l/dh eeg* macaanow. *ld* **macaanaan.**
**macaane** *m.l* Dhuuni inta dhadhanka macaan leh; macmacaan.
**macaanee** *f.g2* **(-neeyay, -neysay)** Wax macaan ka dhigid. *ld* **macee.**
**macaaneyn** *m.f.dh eeg* macaanee. *ld* **macaaneys, macayn, macays, micayn, micays.**
**macaaneys** *m.l ld* **macaanayn.**
**macaaneysad** *m.l ld* **macaaneysasho.**
**macaaneysasho** *m.f.dh eeg* macaaneyso. *ld* **macaaneysad, macaaneysi, macaysad, macaysasho.**
**macaaneysi** *m.l ld* **macaaneysasho.**
**macaaneyso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Cunto cabbitaan iwm wax macaaneeya ku darsasho. *ld* **macayso.**
**macaani** *m.dh* 1. Dhaqan qof leeyahay. 2. *ld* **macaanaan.**
**macaanow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** 1. Wax macaan noqosho (cunto, cabbitan). 2. Qof dabci wanaagsan noqosho. *ld* **macow.**
**macaansad** *m.l ld* **macaansasho.**
**macaansasho** *m.f.dh eeg* macaanso. *ld* **macaansad, macaansi.**
**macaansho** *m.l/dh ld* **macaan**[2]**.**
**macaansi** *m.l ld* **macaansasho.**
**macaanso** *f.g3* **(-saday, -satay)** 1. Wax dhadhankiisa jeclaysasho. 2. Sheeko, salaax, iwm u bogid.
**macaariif** *m.dh.w eeg* macruuf.
**macaash**[1] *m.l* 1. Faa'iidada laga helo badeeco la gaday. 2. Badeeco.
**macaash**[2] *f.g1* **(-shay, -shtay)** Ka m.: macaash ka helid; faa'idid.
**macaashi** *f.lg2* **(-iyay, -isay)** Cid macaash u oggolaan.
**macaashid** *m.f.dh eeg* macaash[2].
**macaashin** *m.f.dh eeg* macaashi.
**macaashle** *m.l* Qof badeeco yar rogrogta.
**macaawinad** *m.dh ld* **macaawino.**
**macaawino** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***/-naad,** *m.l/dh***)** Kaalmo; taageero. *ld* **macaawinad, mucaawinad, mucaawino.**
**macaddi** *m.dh ld* **macandi.**
**macagtoobid** *m.f.dh eeg* macagtow.
**macagtow** *f.mg1* **(-oobay, -oowday; -oobi)** Nafley, balwad iwm barashadoodu ka hariwaayid.
**macal** *m.dh* **(-clo,** *m.dh***/-calo,** *m.l***)** Cadka aan lafta lahayn oo cunaha idaha ka laallaada.
**macalgad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Fandhaal macdan ah oo cuntada lagu cuno, qaaddo. *ld* **macalgo, maclaqad, malcaqad, malgacad, malqacad.**
**macalgo** *m.dh ld* **macalgad.**
**macallimad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Haweenay arday wax barta.
**macallin** *m.l* **(-nno/-immo/-imiin,** *m.dh***)** Nin arday wax bara.
**macallinnimo** *m.dh* Macallin ahaansho.
**macaluul**[1] *m.dh* Dhuubnaan ama xayeesinnimo ku dhacda nafleyda oo ka dhalata nafaqadarro.
**macaluul**[2] *f.mg1* **(-uulay, -uushay)** Naflay nafaqo-darro ama jirro darteed u caatoobid.
**macaluulan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Nafley caato ahaansho. *ld* **macaluushan.**
**macaluuli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Nafley caateysiin.
**macaluulid** *m.f.dh eeg* macaluul[2]. *ld* **macaluulis**[2]**.**

**macaluulin** *m.f.dh eeg* macaluuli. *ld* **macaluulis**[1].
**macaluulis**[1] *m.l ld* **macaluulin.**
**macaluulis**[2] *m.dh ld* **macaluulid.**
**macaluulnaan** *m.dh eeg* macaluulan. *ld* **macaluulnaansho, macaluushanaan, macaluushanaansho**
**macaluulnaansho** *m.l/dh ld* **macaluulnaan.**
**macaluushan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **macaluulan.**
**macaluushanaan** *m.dh ld* **macaluulnaan.**
**macaluushnaansho** *m.l/dh ld* **macaluulnaan.**
**macandi** *m.dh* 1. Cunto macaan oo nafaqo leh. 2. Barwaaqo, nabadgelyo, caafimaad. *ld* **macaddi.**
**macangag**[1] *m.l.kh* M. ah: qof aan waxba laga dhaadhicin karin.
**macangag**[2] *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Ku m.: arrin diididdeeda ama fulinteeda ama aad ugu adkeysasho.
**macangagid** *m.f.dh eeg* macangag[2].
**macangagnimo** *m.dh* Macangag ahaansho.
**macarifad** *m.dh* Aqoon fiican oo wax loo leeyahay.
**macasalaamee** *f.g2* **(-meeyay, -meysay)** Qof laga tegayo sii nabadgelyeyn.
**macasalaameyn** *m.f.dh eeg* macasalaamee. *ld* **macasalaameys.**
**macasalaameys** *m.l ld* **macasalaameyn.**
**macasalaamo** *m.dh* Nabadgelyo.
**macatab** *m.l* **(-byo,** *m.dh***)** (*dii.*) Shay qaab iskutallaab leh oo dadka kiristaanka ah astaan diineed u ah.
**macawis** *m.dh* **(-syo,** *m.l***)** Maro, inta badan midabbo leh, labada daraf iskaga tolon oo raggu qaarka hoose ka xirtaan.
**macayn** *m.f.dh ld* **macaaneyn.**
**macays** *m.l ld* **macaaneyn.**
**macaysad** *m.l ld* **macaaneysasho.**
**macaysasho** *m.dh ld* **macaanaysasho.**
**macayshad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Cuntada lagama maarmaanka ah ee lagu noolaan karo. *ld* **maceeshad, maciishad.**
**macaysi** *m.l ld* **macaanaysasho.**
**macayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** *ld* **macaaneyso.**
**macbiil** *m.l ld* **macbil.**
**macbil** *m.l* 1. *ld* **macbiil, macmiil.** Cid si joogta ah meel wax uga gadata ama uga iibsata. 2. *ld* **macaammilo.**
**macbilad** *m.l ld* **macbilasho.**
**macbilasho** *m.f.dh eeg* macbilo. *ld* **macbilad.**
**macbilo** *f.g3* **(-ishay, -ilatay)** Shay xumaaday si loo isticmaalo dib u hagaagaasho.
**macbuud** *m.l* (*dii.*) Eebbe; Alle.
**macdaar** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Dukaan yar oo cunto iwm oo tafaariiq ah lagu gado.
**macdan**[1] *m.dh* **(macaadin,** *m.dh***)** 1. Dhammaan khayraadka dabiiciga ah ee laga helo dhulka hoostiisa. 2. Walax bir ama birwalb ah oo dhulka gudihiisa laga helo sida dahabka, maarta, batroolka. 3. Maaddada alumminyam.
**macdan**[2] *m.l* **(macaadin,** *m.dh***)** (*kiim.*) Walax dabiici ah, oo noole aan ahayn ama aan ka imaan, oo leh isku dhis kiimikaad, isla markaasna leh astaamo fisikeed iyo kiimikeed oo cad. Halkaa waxaa ah ilaa 2000 macdanood oo la maranayo, oo leh qaabab wiriqeed oo kala duwan, laakiin macaadinta bah wadaagta ah kala duwanaashahoodu waa yaryahay.
**macduun** *m.l* M. ah: wax helitaankiisu dhif iyo naadir ah.
**macduur** *m.l.kh* (*dii.*) M. ah: qof waajib uu gudan lahaa ka baaqdo cudurdaar awgii; marmarsiinyo haysto.
**macduurnimo** *m.dh* (*dii.*) Macduur ahaansho.
**macee** *f.g2* **(-ceeyay, -ceysay)** *ld* **macaanee.**
**maceeshad** *m.dh ld* **macayshad.**
**machad** *m.l* **(-dyo/macaahid,** *m.dh***)** Dugsi mihnadeed oo ka heer sarreeya dugsiga sare, kana heer hooseeya kulliyad jaamacadeed.
**maci** *m.dh ld* **macaan**[2]**.**
**maciin**[1] *m.l ld* **miciinid.**
**maciin**[2] *f.mg1* **(-nay, -ntay)** *ld* **miciin**[2]**.**
**maciindarro** *m.dh ld* **miciinddarro.**
**maciinid** *m.dh ld* **miciinid.**
**maciinla'aan** *m.dh ld* **miciinla'aan.**
**maciinlaawe** *m.l ld* **miciinlaawe.**
**maciinsad** *m.l ld* **miciinsasho.**
**maciinsasho** *m.dh ld* **miciinsasho.**
**maciinsi** *m.l ld* **miciinsasho.**
**maciinso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** *ld* **miciinso.**
**maciishad** *m.dh ld* **macayshad.**
**maciisho** *m.dh ld* **macayshad.**
**maclaqad** *m.dh ld* **macalgad.**
**macmacaan** *m.l.u* Cunto ama cabbitaan si gaar ah loo sameeyo oo dhadhan macaan leh sida buskudka, doolshaha, xalwada, dheecaanka liinta iwm.
**macmiil** *m.l ld* **macbil.**
**macmil** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** Shay aan kii dhabta ahaa ahayn oo si ku meel gaar ah loo adeegsado. *ld* **macbil.**
**macnagarasho** *m.f.dh eeg* macnagaro. *ld* **micnagarasho.**
**macnagaro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** Qof ujeeddadiisa fahmid. *ld* **micnagaro.**

**macnayn** *m.f.dh eeg* macnee. *ld* **macnays, micnayn, micnays.**

**macnays** *m.l ld* **macnayn.**

**macne** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh*) 1. Ulajeeddada erey ma hadal ka dambaysa. 2. Qeexidda wax la sharxay la siiyo. 3. Faa'iido: macne maleh: faa'iido maleh. *ld* **macno, micne, micno.**

**macnee** *f.g2* **(-neeyay, -naysay)** 1. Ulajeeddada erey ama hadal sheegid. 2. Wax sharaxooda sheegid. 3. Is m.: wax muhiin ah iska dhigid (qof).

**macno** *m.l ld* **macne.**

**macooyo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Abooto, ayeeyo. *ld* **mocooyo.**

**macow** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** *ld* **macaanow.**

**macquul** *m.l.kh* M. ah: wax suurta gal ah.

**macriifad** *m.dh* Aqoon dheeraad ah oo wax loo leeyahay. *ld* **macriifo.**

**macriifo** *m.dh* 1. *ld* **macriifad.** 2. *ld* **macruuf (3).**

**macruuf** *m.l* 1. Ixsaan; wanaag; samafal. 2. *(-fyo/-caariif, m.dh)* M. ah: qof aad loo yaqaan, caan. 3. *ld* **macriifo.** Xiriir aan saaxiibnimo gaarsiisnayn oo cid ka dhexeysa.

**macsarad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Saliid cunto oo laga helo miraha geedka sisinta marka la shiido. *ld* **macsaro (2).**

**macsaro** *m.dh* 1. Saliid m. ah: saliid sisin lagu sameeyay. 2. *ld* **macsarad.**

**macshar** *m.l* Meel dad badan ay isugu soo ururaan.

**macsi** *m.dh* **(-iyo,** *m.l*) (*dii.*) Isu galmoodka nin iyo naag aan meher u dhexeyn; sino.

**macsiley** *m.dh* **(-yo,** *m.l*) (*dii.*) Haweeney macsida badsata.

**macsilow** *m.l* **(-wyo,** *m.l*) (*dii.*) Nin macsida badsada.

**macsuum¹** *m.l* Qof martiqaad loo fidiyey.

**macsuum²** *f.g1* **(-uunay, -uuntay)** Cid marti qaadid.

**macsuuman** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof la macsuumay ahaansho.

**macsuumid** *m.f.dh eeg* macsuum².

**mad¹** *m.l* 1. Dhagax midab madow leh oo haddii la isku dhufto dab dhala oo buuraleyda laga helo. 2. Jiididda la jiido shaqal af carabi ah marka lagu dhawaaqayo. *ld* **med¹.**

**mad²** *f.g1* **(-day, -dday)** 1. Qof dhagax la dhicid. 2. Shaqal af carabi ah ku dhawaaqiddiisa jiidid. *ld* **med².**

**madaabax** *m.l* Goodir lab oo aad u weyn.

**madaafiic** *m.dh.w eeg* madfac.

**madaa'iix** *m.dh.w eeg* madiix¹.

**madaal** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) 1. Weel badarka iwm lagu cabbiro. 2. Badar dhan hal madaal muggis.

**madaali** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Badar iwm madaal ku cabbirid.

**madaalin** *m.f.dh eeg* madaali. *ld* **madaalis.**

**madaalis** *m.l ld* **madaalin.**

**madaar¹** *m.l* 1. Gadgaddoonka iyo taaha uu qof buka sameeyo xanuun awgiis. 2. Cida ay sameeyaan xoolo ilmohooda u soo insaarixinaya.

**madaar²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** 1. Qof buka, xanuun awgiis taah iyo gadgaddoon samayn. 2. Xoolo ilmohooda u soo insaarixin.

**madaarid** *m.f.dh eeg* madaar².

**madaddaalad** *m.l ld* **madaddaalasho.**

**madaddaalasho** *m.f.dh eeg* madaddaalo². *ld* **madaddaalad.**

**madaddaali** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid maawelin.

**madaddaalin** *m.f.dh eeg* madaddaali. *ld* **madaddaalis.**

**madaddaalis** *m.l* 1. Maaweelinta cid la maaweeliyo. 2. *ld* **madaddaalin.**

**madaddaalo¹** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Wax xiiso leh oo waqtiga la isku dhaafiyo.

**madaddaalo²** *f.mg3* **(-aashay, -aalatay)** Wax xiiso leh waqti isku dhaafin.

**madag** *m.dh* **(-dko,** *m.l*) Qori gaaban oo sida badan geedka docolka, mareerka iwm laga qoro oo inta dhexda fantax yar looga yeelo ul yar oo af siman leh lagu fariisiyo, kaddibna xoog loo xurbiyo ilaa uu dab ka dhasho.

**madal¹** *m.dh* 1. Meel dad badani isugu yimid. 2. Ballan. *ld* **madar².**

**madal²** *f.g1* **(-dlay, -dashay; -dli)** Qof ballamid.

**madalbaaji** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Meel lagu ballamay ka maqnaasho (qof).

**madalbaajin** *m.f.dh eeg* madalbaaji. *ld* **madalbaajis.**

**madalbaajis** *m.l ld* **madalbaajin.**

**madalhufi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Qof marin habaabin.

**madalhufin** *m.f.dh eeg* madalhufi. *ld* **madalhufis.**

**madalhufis** *m.l ld* **madalhufin.**

**madalsad** *m.l ld* **madalsasho.**

**madalsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof ballan cid la dhigtay ahaansho. *ld* **madashan.**

**madalsanaan** *m.f.dh eeg* madalsan. *ld* **madalsanaansho (2), madashanaan, madashanaansho.**

**madalsanaansho** *m.l/dh eeg* madalsanow. *ld* **madalsanaan.**

**madalsanow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** Qof cid ballan la galay noqosho. *ld* **madashanow.**
**madalsasho** *m.f.dh eeg* madalso. *ld* **madalsad, madashad, madalsi.**
**madalsi** *m.l ld* **madalsasho.**
**madalso** *f.g3* **(-saday, -satay)** 1. Meel shir ah arrin ka soo jeedsasho. 2. Cid ballansasho. *ld* **madasho.**
**madan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** 1. Wax dhagax lagu arjimay ahaansho. 2. Wax dhawaaqiisa la jiiday ahaansho (xaraf). *ld* **medan.**
**madane** *m.l ld* **maddane.**
**madar¹** *m.l* 1. Tooxo yar oo buuro u dhexeysa. 2. Nooc bulukeetiga ka mid ah oo ka samaysan dhoobo iyo caws la isku qallajiyey.
**madar²** *m.l/dh ld* **madal¹.**
**madashad** *m.l ld* **madalsasho.**
**madashan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **madalsan.**
**madashanaan** *m.dh ld* **madalsanaan.**
**madashanaansho** *m.l/dh ld* **madalsanaan.**
**madashanow** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** *ld* **madalsanow.**
**madasho** *f.g3* **(-shaday, -shatay)** *ld* **madalso.**
**madax¹** *m.l* **(-xyo,** *m.dh***)** 1. Oogada qaybta sare ee nafleyda. 2. Maskax, laab, caqli. 3. Baab. 4. Koox, qayb. 5. Dhool (roob); garab; saylaan. 6. Bayd faal, dhinaca qofka faalka dhigaya soo xiga ma ahee dhinaca kale.
**madax²** *m.dh.u* Qof meel ama dad u sarreeya; duq waayeel.
**madax-adag** *f.mg4* **(-dkaa, -dkayd)** Qof aan wax laga dhaadhicin karin ahaansho.
**madax-adayg¹** *m.l* Wax ka dhaadhicid la'aanta qof ku sugnaado, garmaqaatenimo.
**madax-adayg²** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** 1. Ka m.: wax samayntooda diidid. 2. Ku m.: wax ku adkaysasho.
**madax-adaygid** *m.f.dh eeg* madax-adayg².
**madax-adhaxley** *m.dh* (*c.nafl.*) Faylam hoosaad ka tirsan adhaxleyda oo xubnaha ka tirsan oo dhani ay yaryaryihiin, dirxiga ayey u egyihiin, waana xayawaan biyood ku nool ciidda. Astaamahooda waxa ka mid ah a) Maskax ma leh, b) qalfoof lafeed ma leh. Tusaale: amfiyooksas. *ld* **madax-araxley.**
**madax-adkaan** *m.f.dh eeg* madax-adag. *ld* **madax-adkaansho.**
**madax-adkaansho** *m.l/dh ld* **madax-adkaan.**
**madax-araxley** *m.dh ld* **madax-adhaxley.**
**madaxbannaan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Hay'ad iwm oo danahooda u xor ah ahaansho. 2. Haweeney aan nin lahayn ahaansho. 3. Dawlad calan leh oo xor ah ahaansho.
**madaxbannaanaan** *m.f.dh eeg* madaxbannaan. *ld* **madaxbannaanaansho, madaxbannaani.**
**madaxbannaanaansho** *m.l/dh eeg* madaxbaannanow. *ld* **madaxbannaanaan.**
**madaxbannaani** *m.dh ld* **madaxbannaanaan.**
**madaxbannaanow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** 1. Ka m.: hawl iwm fulinteeda xor u noqosho. 2. Ka m.: cid cid kale maamulkeeda, xukunkeeda iwm ka xor noqosho.
**madaxbuq** *m.dh* (*bot.*) Geedgaab faallala oo leh laamo jilicsan iyo bari weyn oo dharka lagu mayrto; maskaxbuq; qasanqas; madaxbushi. *ld* **madaxbushi, maskaxbuq.**
**madaxbushi** *m.l ld* **madaxbuq.**
**madaxee** *f.g2* **(-xeeyay, -xeysay)** 1. Kubbad madaxa ku dhufasho. 2. Shir iwm hoggaamin (qof).
**madaxeyn** *m.f.dh eeg* madaxee.
**madaxfalluuq** *m.l* Caro iyo dulqaad yari qof dabeecad u leeyahay.
**madaxfarad** *m.l* Wareer iyo xanuun dadka madaxa ka qabta.
**madaxfareed** *m.l ld* **maskaxfareed.**
**madaxfurad** *m.l* 1. *(-dyo, m.dh)* Hanti iwm oo lagu furto qof la qafaalay. 2. *ld* **madaxfurasho.**
**madaxfurasho** *m.f.dh eeg* madaxfuro. *ld* **madaxfurad (2).**
**madaxfuro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** Qof la qafaalay hanti ku soo furasho.
**madaxkuti** *m.dh* 1. Dugaag naasleyda ka mid ah oo leh dhogor duf ah, cago balballaaran iyo dabo aad u gaaban, kuna nool dhulka qaboobaha ah. 2. Sheeko khayaali ah oo ku saabsan naag hal jirtay oo dadka aaminsanaa in ay habeenkii soo bixi jirtay oo dadka cuni jirtay.
**madaxla'** *m.dh* 1. Waddo yar oo markii waxyar lagu socdo dhammaato. 2. Jeex wax yar markuu socdo dhamaada.
**madaxmaygaag** *m.l* Geedgaab xooluhu daaqaan oo ka baxa cadduunka.
**madaxnimo** *m.dh* Madax ahaansho (qof). *ld* **madaxti, madaxtinnimo.**
**madaxsalaax** *f.mg1* **(-xay, -xday)** U m.: cid sasabid.
**madaxsalaaxid** *m.f.dh eeg* madaxsalaax.
**madaxshub** *m.l* 1. Sadaqo loo bixiyo qof haween ah oo dhintay. 2. Allabbari haweenku bixiyaan marka ay soo sid-dhaweeyaan; kuraysi; taraaraysi; sagaalaysi.
**madaxti** *m.dh ld* **madaxnimo.**
**madaxtinnimo** *m.dh ld* **madaxnimo.**

**madaxtooyo** *m.dh* Rugta uu madaxweynuhu fadhiisto.

**madaxtus**[1] *m.l* 1. Tegidda la tago meel hawl laga hayo iyadoo aan la doonayn in laga qayb qaato. 2. Kormeer aan toos ahayn oo cid hawl haysa lagu sameeyo. *ld* **madaxtusid.**

**madaxtus**[2] *f.mg1* **(-say, -stay)** 1. Meel hawl laga hayo,iyadoo aan la doonayn in laga qayb galo, tegid. 2. Cid hawl haysa kormeer aan toos ahayn ku samayn.

**madaxtusid** *m.f.dh eeg* madaxtus[2]. *ld* **madaxtus**[1]**.**

**madaxwareer** *m.l ld* **madax-xanuun.**

**madaxweyne** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh*) 1. Qof qaran madax u ah. 2. Bayd faal oo madaxa ka ah labo, saddexda hogood oo kalena min hal.

**madax-xanuun** *m.l* (*daaw.*) Xanuun madaxa ku dhaca; madax-wareer. *ld* **madaxwareer.**

**madax-xige** *m.l* **(-gayaal,** *m.l/dh*) Miisaaniyadda dawladda iwm qaybta ay u sii kala baxdo mid ka mid ah oo la sii qaybshay middood.

**madaxyaro** *m.dh* (*daaw.*) Iin madaxa ku dhacda oo yareeysa.

**madbacad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Meel dhisan oo ay yaalliin mashino waaweyn oo wax lagu daabaco. *ld* **madbaco.**

**madbaco** *m.dh ld* **madbacad.**

**madbakh** *m.l* Jiko; alawaad.

**maddaad** *m.dh* 1. Khad; dawaad. 2. Awrta waaweyn siiba kuwa qooqan madowga ay ku yeeshaan qadaadka. *ld* **middaad.**

**maddaalannimo** *m.dh* Maddaale ahaansho.

**maddaale** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Qof aan hawsha ka daalin, hawlkar.

**maddan** *m.l* Yeel awrta lagu raro oo saanta biciidka laga jeexo.

**maddane** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh*) Bir xalleefsan oo daab la qabto leh oo iyadoo kulul xoolaha lagu sunto. *ld* **madane.**

**maddarab** *m.l ld* **maddaraq.**

**maddaraq** *m.l* **(-qyo,** *m.dh*) Bir xoogan oo leh af ballaaran iyo mid dhuuban iyo daab dheer oo meelaha adag lagu qodo; garweyn. *ld* **maddarab.**

**maddaroorshe** *m.l* **(-shayaal,** *m.l/dh*) Qalabka wax lagu dhiso nooc ka mid ah oo aan biyaha sii dayn.

**maddiibad** *m.l/dh* **(-dyo,** *m.dh***/-do,** *m.l*) Baaquli; daafiri.

**maddiiddaa** *m.l* Caws dhaadheer oo adag oo lo'du daaqdo, kana baxa meelaha biya mareennada ah.

**maddiiddee** *f.g2* **(-deeyay, -deysay)** Haweeney maddiiddo ku akhrin.

**maddiiddeyn** *m.f.dh eeg* maddiiddee.

**maddiiddeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax maddiiddo lagu akhriyey ahaansho (haweeney).

**maddiiddeysnaan** *m.f.dh eeg* maddiiddeysan. *ld* **maddiiddeysnaansho.**

**maddiiddeysnaansho** *m.l/dh ld* **maddiiddeysnaan.**

**maddiiddo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Wax lagu akhriyo haweeney la rabo in nin la oggoleysiiyo.

**maddiidimi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **midiidimi.**

**maddiil** *m.dh ld* **maliiddo.**

**maddo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Ceelka bartankiisa, meesha ilaha biyuhu isugu yimaadaan. 2. Meesha wax walba u ah bartamaha. 3. Ceelasha aan biyahoodu go'in.

**maddooyaa** *m.l* Geed-naagaar, dhirta dawada ka mid ah, leh ur silloon iyo caleemo yaryar oo xooluhu daaqaan.

**maddooyamaddooyo** *m.dh* Nooc ka mid ah cayaaraha carruurtu dheesha oo qori inta la tuuro iyadoo iska dhowraysa in la taabto. *ld* **maddooyo.**

**maddooye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh*) Nacas; dabbaal; caaq.

**maddooyeysasho** *m.f.dh eeg* maddooyeyso. *ld* **maddooyeysi.**

**maddooyeysi** *m.l ld* **maddooyeysasho.**

**maddooyeyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Maddooyamaddooyo ciyaarid.

**maddooyo** *m.dh ld* **maddooyammaddooyo.**

**madduul** *m.l* Madow uu qaacu ku reebo meelaha uu saameeyo. *ld* **maduul.**

**madfac** *m.l* **(-cyo/-daafiic,** *m.dh*) Qalab hubka waaweyn oo lagu dagaallamo ka mid ah, ka samaysan birlab ama macdan kale oo adag, lehna dhuun dheer oo ay ka ridmaan jaliilado qarxada oo wax guba waxna burburiya.

**madhaafaan** *m.l* 1. Heerka wax ugu sarreeya oo ayan moodi karin. 2. Wax qiimo iyo qaayo badan leh. 3. Arrin iwm oo xallinteedu qasabtahay.

**mad'hab** *m.dh* **(-bo,** *m.l*) *ld* **mad-hab.**

**mad-hab** *m.dh* **(-bo,** *m.l*) (*dii.*) Afarta dugsi oo waaweyn ee fiqiga Islaamka middood (Xanafi, Shaafici, Xanbali iyo Maaliki). *ld* **madhab.**

**madhale** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Nin aan naag rimin karin. *ld* **madhaleys**[1]**.**

**madhalennimo** *m.dh* (*daaw.*) Awoodid la'aan ilmo dhalidda oo ka timaadda ama bacrin

la'an ama qof dhali karey oo qalliin lagu sameeyey oo si ula kac ah ama aan ula kac ahayn wax u gaareen mid ka tirsan xubnaha taranka. *ld* **madhaleysnimo.**

**madhaleys¹** *m.l ld* **madhale.**

**madhaleys²** *m.dh ld* **madhasho.**

**madhaleysnimo** *m.dh ld* **madhalennimo.**

**madhan** *m.dh* (*fiis.*) Dululaati uu ka jiro cadaadis hoose oo neef ah micnaheeduna tahay xaddiga atamyada ama molikiyuulada ayaa aad u hooseeya.

**madhasho** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Naag aan rimi karin. *ld* **madhaleys².**

**madhintannimo** *m.dh* Madhinte ahaansho.

**madhinte** *m.l* (**-tayaal,** *m.l/dh*) 1. *(dii.)* Eebbe, Ilaah. 2. *(dii.)* Aan dhiman.

**madhoodhee** *f.g2* (**-dheeyay, -dheysay**) Wax tiradooda ama tayadooda buunbuunin.

**madhoodheyn** *m.f.dh eeg* madhoodhee.

**madhoodho** *m.dh* 1. Buunbuuninta wax tiradooda ama tayadooda la buunbuuniyo. 2. Wax aan faa'iido lahayn.

**madhxin** *m.dh* (*fiis.*) Summad C. Astaanta keydinta saldanabka ee ay gudbiye ama urur gudbiyeyaal iyo ma-gudbiye leeyihiin. Madhxinta madhxiye waa saami saldanabka Q ee hal gudbiye iyo keyd faraqa u dhexeeya labada gudbiye. Halbeegga madhxintu waa farad. C = Q/V.

**madhxiye** *m.l* (**-yayaal,** *m.l/dh*) (*fiis.*) Ratibaad laba gudbiye oo uu ma-gudbiye u dhexeeyo, leh awoodda kaydinta saldanabka. Madhxinta madhxiyuhu waxa ay ku xirantahay xajmiga, qaabka iyo habka ratibaadda gudbiyeyaasha.

**madi¹** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Nin aan lahayn walaalo rag ah.

**madi²** *m.dh* (**-iyo,** *m.l*) 1. Gabar aan lahayn walaalo. 2. Neef xoolo ah oo caano badan leh.

**madid** *m.f.dh eeg* mad². *ld* **medid.**

**madiid¹** *m.l ld* **midiid¹.**

**madiid²** *f.g1* (**-day, -dday**) *ld* **midiid².**

**madiidid** *m.dh ld* **midiidid.**

**madiidimi** *f.g/mg2* (**-iyay, -isay**) *ld* **midiidimi.**

**madiidimid** *m.dh ld* **midiidimid.**

**madiidimin** *m.dh ld* **midiidimin.**

**madiidimis¹** *m.l ld* **midiidimin.**

**madiidimis²** *m.dh ld* **midiidimid.**

**madiidin¹** *m.l ld* **midiidin¹.**

**madiidin²** *f.g1* (**-imay, -intay**) *ld* **midiidin².**

**madiidinnimo** *m.dh ld* **midiidinnimo.**

**madiidinsad** *m.l ld* **midiidinsasho.**

**madiidinsasho** *m.dh ld* **midiidinsasho.**

**madiidinsi** *m.l ld* **midiidinsasho.**

**madiidinso** *f.g3* (**-saday, -satay**) *ld* **midiidinso.**

**madiix¹** *m.l* (**-daa'iix,** *m.dh*) 1. *(dii.)* Gabay ama hees cid aad loogu ammaano. 2. Cod wanaagsan oo dheguhu jecleystaan.

**madiix²** *f.mg1* (**-xay, -xday**) 1. *(dii.)* Gagay ama hees cid aad ugu ammaanid. 2. Cod macaan oo dheguhu jeclaystaan ku dhawaaqid.

**madiixid** *m.f.dh eeg* madiix².

**madkee** *f.g2* (**-keeyay, -keysay**) 1. Madag bixin. 2. Isku m.: qof isku dhejin.

**madkeyn** *m.f.dh eeg* madkee. *ld* **madkeys.**

**madkeys** *m.l ld* **madkeyn.**

**madkeysan** *f.mg1* (**-smay, -santay; -smi**) Qoryo, wax la madkeeyey noqosho.

**madkeysmid** *m.f.dh eeg* madkeysan.

**madko** *m.l ld* **madag.**

**madkoole** *m.l* Geed laama dhuudhuuban leh oo madkaha laga goosto.

**madli** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Cid ballamin. 2. Arrin iwm fulinteeda dib u dhigid.

**madlid** *m.f.dh eeg* madal².

**madlin** *m.f.dh eeg* madli.

**madluumi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Qof madluun ka dhigid.

**madluumid** *m.f.dh eeg* madluun². *ld* **madluun¹ (3).**

**madluumin** *m.f.dh eeg* madluumi.

**madluun¹** *m.l* 1. M. ah: qof niyad xun oo aan raalli ahayn. 2. Qof la dulmiyey. 3. *ld* **madluumid.**

**madluun²** *f.mg1* (**-uumay, -uuntay; -uumi**) Qof niyad xun oo aan raalli ahayn noqosho.

**madluunnimo** *m.dh* Madluun ahaansho.

**madluunsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Qof la madluumiyey ahaansho.

**madluunsanaan** *m.f.dh eeg* madluunsan. *ld* **madluunsanaansho.**

**madluunsanaansho** *m.l/dh ld* **madluunsanaan.**

**madmad¹** *m.l* 1. Hilib qurmay oo googo'ay. 2. Hilib aad loo karshay, karshin. 3. Dhar aad u gaboobay oo marka la taabto dildilaaca.

**madmad²** *f.mg1* (**-day, -dday**) 1. Wax qurmay oo googo'ay noqosho (hilib). 2. Wax aad loo karshay noqosho (hilib). 3. Wax gaboobay oo googo'ay noqosho (dhar).

**madmadid** *m.f.dh eeg* madmad².

**madnaan** *m.f.dh eeg* madan. *ld* **madnaansho, mednaan, mednaansho.**

**madnaansho** *m.l/dh ld* **madnaan.**

**madoobaad** *m.l* Midab madow oo shay ama wax yeeshaan.

**madoobaan** *m.f.dh eeg* madow². *ld* **madoobaansho.**
**madoobaansho** *m.l/dh eeg* madoobow. *ld* **madoobaan.**
**madoobee** *f.g/mg2* **(-beeyay, -beysay)** 1. *(f.g)* Wax midab madow u yeelid. 2. *(f.mg)* Ka m.: cilmi, garaad iwm oo cid maskaxdeeda ku jira ka tirtirid.
**madoobeyn** *m.f.dh eeg* madoobee.
**madoobeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax midab madow loo yeelay ahaansho.
**madoobeysasho** *m.f.dh eeg* madoobeyso.
**madoobeysnaan** *m.f.dh eeg* madoobeysan. *ld* **madoobeysnaansho.**
**madoobeysnaansho** *m.l/dh* *ld* **madoobeysnaan.**
**madoobeyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Wax midib madow u yeelasho.
**madoobow** *f.mg3* **(-baaday, -baatay)** 1. Wax midib madow leh noqosho. 2. Uurkutaallo darteed midab madow yeelasho.
**madoorsoomaha kala-furanka** *m.l* (*kiim.*) Madoorsoomaha dheelitiran ee falgal noociisu yahay kala furanka.
**madoorsoomayaal-fisikaad ee salka ah** *m.l/dh* (*fiis.*) Qiyaaso fisikaad oo aan isbeddelin meel kasta ama xilli kasta oo la joogo.
**madoorsoome** *m.l* **(-mayaal,** *m.l/dh*) 1. *(xis.)* nambar aan isbeddelin. 2. *(fiis.)* xiriirka ka dhexeeya laba xaddi ama ka badan tiro go'an oo aan isbeddelin ka soo baxdo isu qaybintooda ama isku dhufashadooda (X=c=4=4x2) b 2 2x2.
**madoorsoome-neef** *m.l* **(-mayaal ...,** *m.l/dh*) (*fiis.*) Madoorsoomaha ku jira isle'egta neefta caalamiga ah (*eeg* heerarka neefta). Waxa uu leeyahay qiimaha 8.31434 JK -1 mol -1.
**madoow¹** *m.l ld* **madow¹.**
**madoow²** *f.mg4* **(-oobaa, -oobayd)** *ld* **madow².**
**madow¹** *m.l* 1. Midibka dhuxusha. 2. Mugdi, gudcur. *ld* **madoow¹.**
**madow²** *f.mg4* **(-oobaa, -oobayd; madmadow)** 1. Wax midibka dhuxusha oo kale leh ahaansho. 2. Wax mugdi ah ahaansho (meel). 3. Qof uurkutaaleysan ahaansho. *ld* **madoow².**
**madow-hadh** *m.l* **(-wyo ...,** *m.dh*) (*c.fal.*) Hadh dhexaadka dhan ee dhulka ama dayaxa ee madoobaada.
**madrasad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) 1. Dhismo ardada cilmi lagu baro; dugsi. 2. Dugsi ay maaddooyinka lagu dhigto carabi ku baxaan. *ld* **madraso.**
**madraso** *m.dh ld* **madrasad.**
**maduul** *m.l ld* **madduul.**
**mafaatiix** *m.dh.w eeg* muftaax.
**mafafaay** *m.l* Bab*baay.*
**mafiiq** *m.dh* **(-qo,** *m.l*) Xaaqin. *ld* **minfiiq.**
**mag¹** *m.dh* **(-go,** *m.l*) Diyo.
**mag²** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Khasaaro cid loo geystay qiimaheeda bixin. 2. Diyo bixin.
**magaad** *m.l* Budo cad, dhadhan qaraar leh oo tubaakada lagu cuno, siyaabo kalena loo isticmaalo.
**magaag¹** *m.l* 1. Jirro dadka ku dhacda oo ka timaaddo nafaqo xoolaad la'aan. 2. M. ah: faras aan la jarabarin. 3. *ld* **magaagid.**
**magaag²** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** 1. Nafaqo xoolaad la'aan darteed la jirrasho. 2. Iska m.: laf feenasho.
**magaagid** *m.f.dh eeg* magaag². *ld* **magaag¹ (3).**
**magaalammadax** *m.dh* **(-xyo,** *m.dh*) Caasimad.
**magaalaqaran** *m.dh* Qaran hal magaalo ka kooban.
**magaalee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** Meel magaalo ka dhigid.
**magaaleyn** *m.f.dh eeg* magaalee.
**magaaleysad** *m.l ld* **magaalaysasho.**
**magaaleysasho** *m.f.dh eeg* magaaleyso. *ld* **magaaleysad, magaaleysi.**
**magaaleysi** *m.l ld* **magaaleysasho.**
**magaaleyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Miyi ama tuulo magaalo ka aadid.
**magaalo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Meel dad badani wada degganyahay oo leh guryo badan, waddooyin, dukaamo, dugsiyo, isbitaallo iwm; beled.
**magaaloobid** *m.f.dh eeg* magaalow.
**magaalow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Meel magaalo noqosho.
**magaan¹** *m.l* Faras aan orod badan lahayn.
**magaan²** *m.dh* Hal caano yar; baaqimo.
**magaay** *m.l* Jecleysashada uu qof jecleysto cunto aan markaa la hayn. Cali magaaygu wuu ka bi'i lahaa hadduu timir helo.
**magac¹** *m.l* **(-cyo,** *m.dh*) 1. Erey qof, meel ama wax gaar ahaan loo yaqaan oo loogu yeero. 2. M. leh: qof sharaf, wanaag iyo geesinnimo lagu yaqaan.
**magac²** *m.l* **(-cyo,** *m.dh*) (*nax.*) Qaybaha hadalka mid ka mid ah, oo tilmaama wax nool (gabar, faras iwm), wax aan noolayn (bir, loox iwm) iyo waxyaabo kale. M. caadyaal: wuxuu tilmaama waxyaabo la taaban karo (buug, qalin iwm); m. cillaneed: wuxuu tilmaama shay leh tayo aanay dareemi karin shanta dareemayaal (jacayl, fikrad, run iwm); m. gaar: magac si gaar ah u

tilmaama noole ama shay (Maandeeq, Xamar, Cali, Jubba iwm); m. guud: magac si guud ah u tilmaama qof, xayawaan ama shay (gabar, lo', magaalo iwm); m. urur: magac tilmaama koox noole ama shay (xayn, geel, dad iwm).

**magacaabid** *m.f.dh eeg* magacow[2]. *ld* **magacow[1] (3).**

**magacdar** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Ugu m.: qof, qof kale kala magac dhigid.

**magacdarid** *m.f.dh eeg* magacdar.

**magacdarree** *f.g2* **(-reeyay, -reysay)** Cid sumcaddeeda xumeyn.

**magacdarreyn** *m.f.dh eeg* magacdarree. *ld* **magacdarreys.**

**magacdarreys** *m.l ld* **magacdarreyn.**

**magacdarri** *m.dh ld* **magacdarro.**

**magacdarro** *m.dh* Sumcad xumo qof la soo gudboonaato. *ld* **magacdarri.**

**magacdheer** *f.mg4* **(-raa, -rayd)** Wax caan ah ahaansho (qof ama meel).

**magacdheeraan** *m.f.dh eeg* magacdheer. *ld* **magacdheeraansho, magacdheeri.**

**magacdheeraansho** *m.l/dh eeg* magacdheerow. *ld* **magacdheeraan.**

**magacdheeri** *m.dh ld* **magacdheeraan.**

**magacdheerow** *f.mg3* **(-raaday, -raatay)** Wax caan ah noqosho (qof ama meel).

**magacow[1]** *m.l* 1. Qof magiciisa oo loogu yeero. 2. Qof darajo iyo madaxnimo lagu meeleeyo. 3. *ld* **magacaabid.**

**magacow[2]** *f.g/mg1* **(-caabay,-cawday; -caabi)** 1. *(f.g)* Nafley u yeerid. 2. *(f.mg)* U m. cid wax mas'uuliyaddooda u dhiibid.

**magacsiin** *m.dh* Magac u bixinta nafley magac loo baxsho.

**magacuyaal** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** (*nax.*) Qayb hadalka ka mid ah oo magac baddesha waxayna kala yihiin; m. ebyoon oo ah kuwa keligooda istaaga oo qodob yeelan kara (aniga, adiga iwm), iyo kuwo aan abyoonayn ama dhammayn, qodobna qaadan karin (i, na, ku, idin).

**magad** *m.dh ld* **meged.**

**magaggooye** *m.l* (*c.nafl.*) Cayayaan jiraca u eg, kase weyn oo kolkii la cariyo ur aad u qurmuun sii daaya; noole ura. *ld* **magangooye (2).**

**magallooti** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** 1. Muuqaal meel fog ka muuqda oo aan si wanaagsan u qeexnayn. 2. Dhis qaab dad leh oo inta waxyaabo shanqara loo sameeyo beeraha xeryaha xoolaha iwm la dhextaago si ay dugaagga iwm uga baqaan. 3. *ld* **maalooti (1).** Qof aan karti lahayn.

**magan** *m.dh* 1. Badbaadinta la siiyo cid tabar darran. 2. Qof tabar darran oo qof kale ku tiirsan si uu badbaado u helo.

**magangal[1]** *m.l ld* **magangelid.**

**magangal[2]** *f.g/mg. 1* **(-alay, -ashay; -geli)** Cid magan u noqosho (qof).

**magangeli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Qof magangelyo siin.

**magangelid** *m.f.dh eeg* magangal[2]. *ld* **magangal[1].**

**magangelin** *m.f.dh eeg* magangeli. *ld* **magangelis.**

**magangelis** *m.l ld* **magangelin.**

**magangelyo** *m.dh* Qof cid ka soo cararay oo la daba joogo badbaadinta iyo xannaaneynta cidda uu u tago ay siiso.

**magangooye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** 1. Qof magangelyada gooyo. 2. *ld* **magaggooye.**

**magangooyo** *m.dh* Cid magan laga ballan qaaday u gooynteeda. *ld* **magangoyn.**

**magangoyn** *m.dh ld* **magangooyo.**

**magasho** *m.f.dh eeg* mago.

**magay** *m.l* **(magay,** *m.dh***)** God biyuhu galaan oo ka sameysmaan dhulka caadda ah.

**magdee** *f.g2* **(-deeyay, -deysay)** *ld* **megdee.**

**magdeyn** *m.dh ld* **megdeyn.**

**magdeys** *m.l ld* **megdeyn.**

**magdeysad** *m.l ld* **megdeysasho.**

**magdeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** *ld* **megdeysan.**

**magdeysasho** *m.dh ld* **megdeysasho.**

**magdeysi** *m.l ld* **megdeysasho.**

**magdeysnaan** *m.dh ld* **megdeysnaan.**

**magdeysnaansho** *m.l/dh ld* **megdeysnaan.**

**magdeyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** *ld* **megdeyso.**

**magdhabad** *m.l ld* **magdhabasho.**

**magdhabasho** *m.f.dh eeg* magdhabo. *ld* **magdhabad.**

**magdhabid** *m.f.dh eeg* magdhaw[2].

**magdhabo** *f.mg3* **(-btay, -batay)** Qof khasaare uu geystay qiimaheeda ka qaadid.

**magdhaw[1]** *m.l* Qiimaha looga qaato qof khasaaraha uu geystay.

**magdhaw[2]** *f.mg1* **(-dhabay, -dhawday)** U m.: qof khasaare uu geystay qiimaheeda bixin.

**maggaabi** *f.lg2* **(-iyay, -isay)** Hoore aad loo cantuugo siin (qof).

**maggaabid** *m.f.dh eeg* maggow[2]. *ld* **maggow[1].**

**maggaabin** *m.f.dh eeg* maggaabi.

**maggaabo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Cantuugo weyn.

**maggaraaso** *m.dh* Nooc libaax badeedka ka mid ah.

**maggarafoon** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Qalab xoojiya codadka yaryar oo hirarka jabaqda u beddela

tamardanabeed, kaasoo loo sii beddeli karo jaqab marka lagu qaado silig ama silig la'aanba. *ld* **maggaroofan.**

**maggaroofan** *m.l ld* **maggarafoon.**

**maggeyno** *m.dh* Sac ama hal aad u caano badan.

**maggow[1]** *m.l* 1. Marka ibaha candhada xoolaha caanuhu ku soo istaagaan. 2. *ld* **maggaabid.**

**maggow[2]** *f.g1* **(-gaabay,-bowday; -gaabi)** Hoore aad u cantuugid.

**maggowsad** *m.l ld* **maggowsasho.**

**maggowsasho** *m.f.dh eeg* maggowso. *ld* **maggowsad, maggowsi.**

**maggowsi** *m.l ld* **maggowsasho.**

**maggowsii** *f.lg2* **(-iiyay, -iisay)** Qof, hoore hal mar afka uga buuxin.

**maggowsiin** *m.f.dh eeg* maggowsii.

**maggowso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Hoore aad u cantuugid (qof).

**magguur** *m.dh* **(-ro,** *m.l*) 1. Xabaal; qabri. 2. Dhis, qof jabay oo dhaqdhaqaaqa loo diidayo lagu fariisiyo ama lagu xiro.

**magguuraan** *m.l* 1. M. ah: astaan ama wax kale oo jiritaankooda aanu tirmin. 2. Hantida aan socon karin sida beeraha, guryaha iwm. *ld* **magguure.**

**magguure** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh*) Wax aan tirmin.

**magguurto** *m.dh* 1. Hanti m. ah: hanti aan guurguurin oo deynta lagu qaadan karo, sida beeraha guryaha iwm. 2. Dad si joogto ah meel u deggan oo xoolo dhaqato iyo beeraley isugu jira.

**magid** *m.f.dh eeg* mag[2].

**magli** *m.l* **(-iyo/magli,** *m.dh*) Billaawe.

**magmaag** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Dab si uusan u baqtin dambas ku duugid.

**magmaagan** *f.mg4* **(-gnaa, -gnayd)** Wax dambas lagu duugay ahaansho (dab).

**magmaagasho** *m.f.dh eeg* magmaago.

**magmaagid** *m.f.dh eeg* magmaag.

**magmaagnaan** *m.f.dh eeg* magmaagan. *ld* **magmaagnaansho.**

**magmaagnaansho** *m.l/dh ld* **magmaagnaan.**

**magmaago** *f.mg3* **(-gtay, -gatay)** Dhuxul nool dambas ku duugasho si aysan u demin.

**magmag** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Ku m.: wax meel daloosha oo ciriiri ah ku riixid.

**magmagid** *m.f.dh eeg* magmaag.

**magmakayn** *m.f.dh eeg* magmakee.

**magmakee** *f.g2* **(-keeyay, -kaysay)** Ku m.: wax meel daloosha oo ciriiri ah si xoog leh ugu riixid.

**magniisiyam** *m.l* **(-mo,** *m.dh*) (*kiim.*) Summad Mg. Curiye fudud oo bir ah; curiyaha labaad ee ururka II ee tusaha kalgalka curiyayaasha (biro dhul alkaliin). M. waa curiye muhim u ah warshadaha sababta oo ah waxay xubin weyn ka tahay birdhafyada fudud (marka lagu daro aluumiiniyam iyo sink).

**mago** *f.g3* **(-gtay, -gatay)** Cid mag ka gudasho.

**magoog[1]** *m.l* 1. Tacabka beeraha. 2. M. ah: geed har weyn leh geed-saar ka dulbaxay. 3. Qof aan waxtar lahayn. 4. *ld* **magoogid.**

**magoog[2]** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Daash, geed iwm har u yeelid.

**magoogid** *m.f.dh eeg* magoog[2]. *ld* **magoog[1] (4).**

**magool[1]** *m.l.u ld* **magoolayaal.**

**magool[2]** *f.mg1* **(-oolay, -ooshay)** Geedo caleen bixin xilli aan roob jirin; fufid. *ld* **magooli.**

**magoolayaal** *m.dh.u* (*bot.*) Dhir gu'yaal jire ah oo daadiya caleenta xilli gaar ah, dabadeed muddo caleen la'aada, ka dibna magoola. Tus. "Galool". *ld* **magool[1].**

**magooli** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** *ld* **magool[2].**

**magoolid** *m.f.dh eeg* magool[2]. *ld* **magoolin.**

**magoolin** *m.dh ld* **magoolid.**

**magubte** *m.l* **(-tayaal,** *m.l/dh*) Walax ka samysan maaddo aan dhaqso dabku u karin.

**magudbe[1]** *m.l* **(-bayaal,** *m.l/dh*) Qof imtixaan ku dhacay.

**magudbe[2]** *m.l* **(-bayaal,** *m.l/dh*) (*nax.*) Fal aan lahayn layeele.

**magungi** *m.l* Nooc mallaayga ka mid ah lahna qaab mas, oo aan la cunin.

**maguug** *m.dh* 1. Huummaag (qof meel fog jooga). 2. M. ah: xoolo xul ah.

**maguuji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax tuuryo meel ku gaarsiin.

**maguujin** *m.f.dh eeg* maguuji.

**magwadaag[1]** *m.l ld* **magwadaagid.**

**magwadaag[2]** *m.dh* Dad, xeer ahaan, diyada isla bixiya wada qaatana.

**magwadaagid** *m.dh ld* **magwadaag[1].**

**mahabe[1]** *m.l* **(-bayaal,** *m.l/dh*) 1. Weel aan biyaha ka dusaynin. 2. Ciid aan si fudud biyaha u dhuuqayn.

**mahabe[2]** *m.l* (*jool.*) Dhadhaababaha aan shirqadaha lahayn oo aan biyaha gudbin: tusaale ahaan dhadhaababahaasi biyaha roobka uma oggolaanayaan inay dhex galaan oo ay ka dusaan.

**mahad** *m.dh* Wanaag qof cid kale u hayo oo ka dhasha abaal loo galay.

**mahadceli** *f.g2* (-iyay, -isay) U m.: cid abaal gashay u mahadnaqid.
**mahadcelin** *m.f.dh eeg* mahadceli.
**mahadho** *m.dh* (-ooyin, *m.l*) 1. Dhacdo saamays weyn leh oo aan la illaawi karin. 2. Sheeko.
**mahadi** *f.g2* (-iyay, -isay) Cid abaal ay gashay u shugriyid.
**mahadin** *m.f.dh eeg* mahadi. *ld* **mahadis.**
**mahadis** *m.l ld* **mahadin.**
**mahadnaq**[1] *m.l* 1. Ereyo xushmad iyo qaddarin loo jeediyo cid samafashay. 2. *ld* **mahadniqid.**
**mahadnaq**[2] *f.mg1* (-qay, -qday; -niqi/naaqi) U/ku m.: cid samafashay ereyo xushmad iyo qaddarin leh u jeedin.
**mahadnaqid** *m.dh ld* **mahadniqid.**
**mahadniqid** *m.f.dh eeg* mahadnaq[2]. *ld* **mahadnaq**[1] **(2), mahdnaqid.**
**mahadsan** *f.mg4* (-naa, -nayd) Wax la mahadiyey ahaansho.
**mahadsanaan** *m.f.dh eeg* mahadsan. *ld* **mahadsanaansho.**
**mahadsanaansho** *m.l/dh ld* **mahadsanaan.**
**mahadsanid** *e.d* Erey qofkii wax wanaagsan sameeya lagu yiraahdo, isaguna uu kolkaas yiraahdo: "Adaa mudan!".
**mahar** *m.l ld* **meher.**
**mahari** *f.g2* (-iyay, -isay) *ld* **meheri.**
**maharin** *m.dh ld* **meherin.**
**maharsad** *m.l ld* **mehersasho.**
**maharsan** *f.mg4* (-naa, -nayd) *ld* **mehersan.**
**maharsanaan** *m.dh ld* **mehersanaan.**
**maharsanaansho** *m.l/dh ld* **mehersanaan.**
**maharsasho** *m.dh ld* **mehersasho.**
**maharso** *f.g3* (-saday, -satay) *ld* **meherso.**
**mahasho** *m.dh ld* **muhasho.**
**mahayammoog** *m.l* Dhallaan aan weli garaad yeelaan; sebi. *ld* **mahayammooge.**
**mahayammooge** *m.l ld* **mahayammoog.**
**mahaysato** *m.dh.u* Dad aan hanti ku filan haysan; sabool. *ld* **maxaysato.**
**mahdab** *m.dh ld* **mad-hab.**
**mahdar** *m.l* (-rro, *m.dh*) Musqul; suuli.
**mahdi** *m.l* 1. Nin diinta Islaamku sheegtay inuu aakhiru-sabaanka imaan doono. 2. Barwaaqo.
**mahersi** *m.l ld* **mehersasho.**
**mahiib**[1] *m.l ld* **mihiibid.**
**mahiib**[2] *f.g1* (-bay, -btay) *ld* **mihiib**[2].
**mahiibi** *m.dh ld* **mihiibi.**
**mahiibid** *m.dh ld* **mihiibid.**
**mahiibin** *m.dh ld* **mihiibin.**
**mahiibsasho** *m.dh ld* **mihiibsasho.**
**mahiibsii** *f.g2* (-iiyay, -iisay) *ld* **mihiibsi.**
**mahiibsiin** *m.dh ld* **mihiibsiin.**
**mahiibso** *f.g3* (-saday, -satay) *ld* **mihiibso.**
**mahiigaan** *m.l.kh* M. ah: wax tiradoodu aad u badantahay (roob iyo col). *ld* **mahiiggaan, mihiigaan, mihiiggaan.**
**mahiigaannimo** *m.dh* Wax tiradoodu badantahay ahaansho (col, roob). *ld* **mahiiggaannimo, mihiigaanimo, mihiiggaannimo.**
**mahiiggaan** *m.l ld* **mahiigaan.**
**mahiiggaannimo** *m.dh ld* **mahiigaannimo.**
**maho** *f.mg3* (-hday, -hatay) *ld* **muho.**
**mahrajaan** *m.l* (-nno, *m.dh*) 1. Bannaanbax weyn oo lagu soo bandhigo cayaaro dhaqanno, sawirro iwm. 2. Magac xiddig.
**mahuraan** *m.l.kh* M. ah: wax aan laga fursan karin, lama huraan, lagamammaarmaan.
**majaajilee** *f.mg2* (-leeyay, -leysay) *ld* **majaajillee.**
**majaajileyn** *m.dh ld* **majaajilleyn.**
**majaajillee** *f.mg2* (-leeyay, -leysay) Majaajillo samayn. *ld* **majaajilee.**
**majaajilleyn** *m.f.dh eeg* majaajillee. *ld* **majaajileyn.**
**majaajillo** *m.dh* (riw.) Ereyo iyo falal loogu talaggalay in dad looga qosliyo. *ld* **majaajilo.**
**majaajilloo** *f.mg3* (-ooday, -ootay) (riw.) Majaajillo samayn. *ld* **majaajiloo.**
**majaajillood** *m.f.l eeg* majaajilloo. *ld* **majaajillood.**
**majaajilo** *m.dh ld* **majaajillo.**
**majaajiloo** *f.mg3* (-ooday, -ootay) *ld* **majaajilloo.**
**majaajilood** *m.l ld* **majaajillood.**
**majaalis** *m.dh.w eeg* majilis.
**majaaniin** *m.dh.w eeg* majnuun.
**majabbaxsad** *m.l ld* **manjabbaxsasho.**
**majabbaxsasho** *m.dh ld* **manjabbaxsasho.**
**majabbaxsi** *m.l ld* **manjabbaxsasho.**
**majabbaxso** *f.mg3* (-saday, -satay) *ld* **manjabbaxso.**
**majabbixsasho** *m.dh ld* **manjabbaxsasho.**
**majabe** *m.dh* 1. Nagaar aan qodax lahayn oo dusha xaad ku leh; wuxuu leeyahay caleemo yaryar, dhirta dawadana waa ka mid. 2. M. ah: aan jabin; aad u adag.
**majagoror**[1] *m.l ld* **manjagororid.**
**majagoror**[2] *f.mg1* (-ray, -rtay) *ld* **manjagoror**[2].
**majagorori** *f.g2* (-iyay, -isay) *ld* **manjagorori.**
**majagororid** *m.dh ld* **manjagororid.**
**majagororin** *m.dh ld* **manjagorin.**
**majagororsan** *f.mg4* (-naa, -nayd) *ld* **manjagororsan.**
**majagororsanaan** *m.dh ld* **manjagororsanaan.**

**majagororsanaansho** *m.l/dh* *ld* **manjagororsanaan.**
**majallad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Wargeys ka kooban baalal badan oo aan maalin walba soo bixin.
**majaqaris** *m.l* M. ah: biyo meel fadhiya oo aan jilibka soo gaarin.
**majaraaf** *m.dh* *ld* **masharaaf.**
**majarafad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Qalab ka kooban bir af ballaaran iyo daab dheer oo qori ah oo sida badan loo adeegsado ciid qaadidda ama qufidda; badiil.
**majarahaye** *m.l* (**-yayaal,** *m.l/dh*) Qof, wax hoggaamintiisa loo xil saara.
**majare** *m.l* (**-rayaal,** *m.l/dh*) 1. Dhabbe ama xariiq maraakiibta ama dayuuradaha lagu wado. 2. Waddo la maro. 3. 32 xariiqood ee ku yaal diiradda dusheeda middood.
**majarroggasho** *m.dh* *ld* **manjarrogasho.**
**majarrogo** *f.mg3* (**-gtay, -gatay**) *ld* **manjarrogo.**
**majarroor[1]** *m.l* *ld* **manjarroorid.**
**majarroor[2]** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) *ld* **manjarroor[2].**
**majarroori** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **manjarroori.**
**majarroorid** *m.dh* *ld* **manjarroorid.**
**majarroorin** *m.dh* *ld* **manjarroorin.**
**majarroorsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **manjarroorsan.**
**majarroorsanaan** *m.dh* *ld* **manjarroorsanaan.**
**majarroorsanaansho** *m.l/dh* *ld* **manjarroorsanaan.**
**majasaar[1]** *m.l* *ld* **manjasaar[1].**
**majasaar[2]** *f.g1* (**-ray, -rtay**) *ld* **manjasaar[2].**
**majasaarid** *m.dh* *ld* **manjasaarid.**
**majasuux[1]** *m.l* *ld* **manjasuux[1].**
**majasuux[2]** *f.mg1* (**-xay, -xday**) *ld* **manjasuux[2].**
**majasuuxi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **manjasuuxi.**
**majasuuxid** *m.dh* *ld* **manjasuuxid.**
**majasuuxin** *m.dh* *ld* **manjasuuxin.**
**majasuuxsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **manjasuuxsan.**
**majasuuxsanaansho** *m.l/dh* *ld* **manjasuuxanaan.**
**majaxaabi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **manjaxaabi.**
**majaxaabin** *m.dh* *ld* **manjaxaabin.**
**majaxaabis** *m.l* *ld* **manjaxaabin.**
**majaxaabo** *m.dh* *ld* **manjaxaabin.**
**majeerad** *m.l* *ld* **majeerasho.**
**majeerasho** *m.f.dh* *eeg* majeero. *ld* **majeerad.**
**majeero** *f.g3* (**-rtay, -ratay**) 1. Wax si aad ah u jeclaansho; jammasho. 2. Wax ku dhaygagid.
**majiir[1]** *m.l* *ld* **majiirid.**
**majiir[2]** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) 1. Dib u celinta wax ama arrin soconayey gadaal loo celiyo. 2. *(-rro, dh.)* Suunka dhanka hoose ee kooraha ka lusha oo caloosha faraska looga xiro.
**majiir[3]** *f.g1* (**-ray, -rtay**) 1. Wax jahada uu u socday ka weecin. 2. Maro qoyan majuujin si biyuhu ugu daataan. 3. Is m.: wax socda dhankii uu ka yimid isla markiiba ku noqosho. 4. Isku m.: meel ciriiri ah xoog ku dhexmarid.
**majiirad** *m.l* *ld* **majiirasho.**
**majiirasho** *m.f.dh* *eeg* majiiro. *ld* **majiirad.**
**majiire-dayaxeed durugsan** *m.l* (**-yaal ...,** *m.l/dh*) (*c.fal.*) Barta ugu fog ee uu maro meere (gaar ahaan dayaxa) marka loo eego dhulka.
**majiire-qorraxeed durugsan** *m.l* (**-yaal ...,** *m.l/dh*) (*c.fal.*) Barta ugu fog ee uu maro meere marka loo eego qorraxda. Marka uu dhulka ugu fogyahay wuxuu qorraxda u jiraa 94.5 milyan oo mayl.
**majiirid** *m.f.dh* *eeg* majiir[3]. *ld* **majiir[1].**
**majiiro** *f.g3* (**-rtay, -ratay**) Calool xanuun dartii la rogrogmasho. Tus. "Caloosha baa i majiiranaysa".
**majiirsii** *f.g2* (**-iiyay, -iisay**) Wax meel ciriiri ah xoog ku dhex marsiin.
**majiirsiin** *m.f.dh* *eeg* majiirsii.
**majimow** *m.l* *ld* **majin[1].**
**majin[1]** *m.l* Xanuun cunaha ku dhaca oo qof liqitaanka ku dhiba cunahana barariya mararka qaarkood. *ld* **majinow, majimow.**
**majin[2]** *m.dh* (**-jamo/-jo/-anjo,** *m.l*) 1. Xubin ka mid ah addimada xoolaha oo u dhexeysa jilibka iyo qoobka. 2. Xirmooyin yaryar oo loo qeybshay marduuf qaad ah middood. 3. Xiddig naafaha ka mid ah oo u dhexeysa afqaysta iyo koxdinta. *ld* **mijin.**
**majinow** *m.l* *ld* **majin[1].**
**majlis** *m.l* (**-syo/-jaalis,** *m.dh*) 1. Meel fadhi wanaagsan leh oo la iskugu yimaado. 2. Shir wax lagu go'aaniyo.
**majnuun** *m.l* (**-jaaniin,** *m.dh*) Qof waalan.
**majoqaris** *m.l* Biyo aan qof liqi karin.
**majuuji** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Maro qoyan, liin iwm xoog u maroojin si hooraha ku jiro looga saaro.
**majuujin** *m.f.dh* *eeg* majuuji. *ld* **majuujis, majuujo.**
**majuujis** *m.l* *ld* **majuujin.**
**majuujisasho** *m.f.dh* *eeg* majuujiso.
**majuujiso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) Maro iwm oo qoyan maroojin si biyaha looga saaro.
**majuujo** *m.dh* *ld* **majuujin.**
**majuusi** *m.l* (*dii.*) Dadka dabka caabuda.

**makaab¹** *m.l* (**-byo,** *m.dh*) Qoryo ama tiirar afka laga saaro ceelasha, si ay u sahlanaato shubiddooda; xakab.
**makaab²** *f.g1* (**-bay, -btay**) Ceel makaab afka ka saarid.
**makaaban** *f.mg4* (**-bnaa, -bnayd**) Wax makaab afka laga saray ahaansho (ceel).
**makaabi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Ceel makaab u yeelid.
**makaabid** *m.f.dh eeg* makaab².
**makaabin** *m.f.dh eeg* makaabi. *ld* **makaabis.**
**makaabis** *m.l ld* **makaabin.**
**makaabnaan** *m.f.dh eeg* makaaban. *ld* **makaabnaansho.**
**makaabnaansho** *m.l/dh ld* **makaabnaan.**
**makaan** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) 1. Hooy; guri. 2. Ilmagaleenka haweenka.
**makaanig** *m.l.kh* M. ah: qof yaqaan farsameynta matoorrada.
**makaawi** *m.l* Kuul waaweyn oo gadgaduudan oo dumarku ku xarragoon jireen.
**makaay-aaramow** *m.l* Ciyaar dhaqameed laga yaqaan Xamar iyo degaanka Jowhar.
**makal¹** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Khatar weyn.
**makal²** *f.g1* (**-alay, -ashay**) Nafley waxyeelo weyn gaarsiin.
**makalaalax¹** *m.l.kh* M. ah: Qof hurdo laga kiciyay oo aan weli baraarugin.
**makalaalax²** *f.mg1* (**-xay, -xday**) Qof hurdo ka kicid isagoon weli bogan.
**makalaalaxsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax makalaalaxay ahaansho (qof).
**makalaalaxsanaan** *m.f.dh eeg* makalaalaxsan. *ld* **makalaalaxsanaansho.**
**makalaalaxsanaansho** *m.l/dh ld* **makalaalaxsanaan.**
**makalaalixid** *m.f.dh eeg* makalaalax².
**makalan** *f.mg4* (**-lnaa, -lnayd**) Wax waxyeelo weyn la gaarsiiyey ahaansho (nafley).
**makalid** *m.f.dh eeg* makal².
**makalnaan** *m.f.dh eeg* makalan. *ld* **makalnaansho.**
**makalnaansho** *m.l/dh ld* **makalnaan.**
**makaraan** *m.l* (**-nno/makaraan,** *m.dh*) 1. Cadad, qori ah oo dhir gaar ah laga soo jaray, oo harag ku jallaadan oo caadaqaatayaashii hore, kolka wiilasha dhashay wax laga siiyo ay u xiri jireen. 2. Qardhaas; xirsi.
**makaroofi** *m.l* Qof dhib badan oo dhega-adag.
**makas** *m.dh.u* 1. Dadka inta garashadoodu gaabantahay; maangaab; caamo. 2. Ilmo aan weli caqli fiican yeelan. *ld* **makasto.**
**makasto** *m.dh.u ld* **makas.**
**makeekee** *f.mg2* (**-keeyay, -keysay**) Cid wax ka qarin.
**makeeko** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Gogol.
**makhaane** *m.l* (**-nayaal,** *m.l/dh*) Suun dun ka samaysan oo fardaha madaxa loogu xiro. *ld* **maqaame.**
**makhaasiin** *m.l ld* **maqaasiin.**
**makhaayaadle** *m.l* (**-ley,** *m.dh*) Qof makhaayad leh. *ld* **maqaayadle.**
**makhaayad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Meel cunto karsan lagu iibsado oo leh kuraas iyo miisas cuntada lagu cuno iyo shaqaale cuntada keena. *ld* **makhaayo, maqaayad, maqaayo.**
**makhaayo** *m.dh ld* **makhaayad.**
**makhabbiyad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Qof dumar ah oo gurigeeda ku dhowrsan oo aan loo oggoleen in ay dibadda u soo baxdo. *ld* **makhabbiyo.**
**makhabbiyo** *m.l ld* **makhabbiyad.**
**makharje** *m.l* M. ah: harar lagu naqshay midabbo kala duwan oo aan kala soocnayn.
**makhluuq** *m.l* (**-qyo,** *m.dh*) 1. Nafleyda Eebbe abbuuray oo dhan; uun. 2. Dad.
**makhmal** *m.l* Maro xariir ah oo ay haweenkii hore qaadan jireen.
**makhmarad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Weel khamrada laga gato laguna cabbo.
**makhnaatad** *m.dh* Hadal ama dhaqan aad u xun. *ld* **makhnaato.**
**makhnaato** *m.dh ld* **makhnaatad.**
**makhoor¹** *m.l* 1. Hab doonyaha shiraaca leh u socdaan marka ay aadayaan jihada ay dabayshu ka imaaneyso iyagoo hadba dhan isu dadbaya. 2. *ld* **makhoorid.**
**makhoor²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Doon shiraac leh aadid dhanka dabaysha ka imaaneyso iyadoo hadba dhan isu dadbeysa. *ld* **mokhoor².**
**makhoorid** *m.f.dh eeg* makhoor². *ld* **makhoor¹, mokhoor¹, mokhoorid.**
**makhrib** *m.l ld* **marqib.**
**makhsin** *m.l ld* **maqsin.**
**makhuur¹** *m.l ld* **maquurid.**
**makhuur²** *f.g1* (**-ray, -rtay**) *ld* **maquur².**
**makhuuri** *f.lg2* (**-iyay, -isay**) *ld* **maquuri.**
**makhuurid** *m.f.dh ld* **maquurid.**
**makhuurin** *m.dh ld* **maquurin.**
**makhuursan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **maquursan.**
**makhuursanaan** *m.dh ld* **maquursanaan.**
**makhuursanaansho** *m.l/dh ld* **maquursanaan.**
**makiinad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) 1. Mashiin. 2. Sakiin.
**makooko** *m.l* Ciyaar dhaqameed laga yaqaan degaanka Jilib.

**maktabad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) 1. Meel buugag badan oo kala jaad ah yaalliin oo laga amaahsado ama lagu akhristo. 2. Dukaan buuggagta, wargeysada, waraaqaha xafiiska iwm loogu iibsho.

**makuuti** *m.l* Caws guryaha carshaanta ah la saaro oo laga sameeyo geedka qunbaha.

**mal[1]** *m.l* 1. Saxaro jilicsan oo dhasha yaryar oo caano ku noolka ahi dhigaan. 2. Cudur kala goysyada ku dhaca oo kuuduudiya. 3. Cudur dhasha geela ku dhaca oo kuduudiya.

**mal[2]** *f.mg1* **(-alay, -ashay)** Dhal yar oo caana ku nool ahi mal dhigid.

**mala-abbaar[1]** *m.l* Mala'awaal.

**mala-abbaar[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Wax mala'awaalid.

**mala-abbaarid** *m.f.dh eeg* mala-abbar[2].

**malaace** *m.l* **(-cayaal,** *m.l/dh*) (*bot.*) Mid ka mid ah qaybaha ubaxa. Malaacayaasha waxa loo qaatay in ay yihiin caleemo horumaray oo leh dhismo sahlan.

**malaa'ig** *m.dh* 1. Saddexda uun ee caanka ah, kan aan ahayn insiga iyo jinka oo nuurka iyo iftiinka laga abuuray. 2. Heer ka mid ah koritaanka xasharaadka qaarkood oo u dhexeeya heerka diirdiirrada, lullumada iwm iyo heerka ugu dambeeyo ee ay gaaraan. 3. *eeg* malag[1].

**malaakh[1]** *m.l* **(-khyo,** *m.dh*) Qof qolo madax u ah; ugaas; garaad iwm. *ld* **malaaq[1].**

**malaakh[2]** *f.g1* **(-khay, -khday)** Qof malaakh ka dhigid. *ld* **malaaq[2].**

**malaakhad** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) Ul yar, dheer oo madax ballaaran leh oo soorto marka la karinaayo lagu walaaqo; irbe.

**malaakhadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Soor malaakh ku walaaqid.

**malaakhadin** *m.f.dh eeg* malaakhadi.

**malaakhid** *m.f.dh eeg* malaakh[2].

**malaaq[1]** *m.l ld* **malaakh[1].**

**malaaq[2]** *f.g1* **(-qay, -qday)** *ld* **malaakh[2].**

**malaas[1]** *m.l* Salaaxidda dhoobo, shamiito, nuurad iwm ee derbi lagu sameeynayo la salaaxo.

**malaas[2]** *m.dh* 1. Dhoobo gaar ah oo madaxa la marsado si ay tiinta u caseeyso; xaraar; tarro. 2. Tin aad u jilicsan.

**malaas[3]** *f.g1* **(-say, -stay)** Wax, wax kale sida dhoobo iwm si wanaagsan ugu dhoobid.

**malaasan[1]** *f.mg1* **(-smay, -santay; -smi)** 1. Wax la malaasay noqosho. 2. Ka m. wax xallintooda maaro loo waayey noqosho. Tus. “Cabdi arrintii way ka malaasantay”.

**malaasan[2]** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** 1. Wax la malaasay ahaansho. 2. Meel furnayd sida irrid, god, duleel iwm wax la xiray ahaansho. 3. Qof aan wax fahmin ahaansho. 4. Ka malaasan qof aan arrin xogteeda la socon ahaansho.

**malaaseysasho** *m.f.dh eeg* malaaseyso.

**malaaseyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Timaha malaas marsasho.

**malaasid** *m.f.dh eeg* malaas[3].

**malaasmid** *m.f.dh eeg* malaasan[1].

**malaasnaan** *m.f.dh eeg* malaasan[2]. *ld* **malaasnaansho, malaasni.**

**malaasnaansho** *m.l/dh ld* **malaasnaan.**

**malaasni** *m.dh ld* **malaasnaan.**

**mala-awaal[1]** *m.l* Wax aan la hubin oo male ku dhisan.

**mala-awaal[2]** *f.g1* **(-aalay, -aashay)** Wax aan la hubin qiyaasid.

**mala-awaalid** *m.f.dh eeg* mala-awaal[2].

**malaayiin** *m.dh.w eeg* malyuun.

**malab** *m.l* Miid aad u macaan oo shinnidu sameeyso.

**malabcir** *m.l* (*dii.*) Cunno macaan oo reer Banii Isra'iil mucjiso ahaan cirka looga soo daadshey.

**malabmaris** *m.dh* **(-syo,** *m.dh*) Shimbir dadka u hoggaamisa meesha uu malabku ku jiro; shimbir malab.

**malabsad** *m.l ld* **malafsasho.**

**malabsasho** *m.dh ld* **malafsasho.**

**malabsi** *m.l ld* **malafsasho.**

**malabso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** *ld* **malafso.**

**malaf** *m.l ld* **muluf.**

**malafsad** *m.l ld* **malafsasho.**

**malafsasho** *m.f.dh eeg* malafso. *ld* **malabsad, malabsasho, malabsi, malafsad, malafsi.**

**malafsi** *m.l ld* **malafsasho.**

**malafso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Carrabka bushimaha ku leefleefid. 2. Hamuungoror yeelasho. *ld* **malabso.**

**malag[1]** *m.l* **(-laa'ig,** *m.dh*) 1. Mid ka mid ah uunka, oo laga abuuray nuur iyo iftiin. 2. Malag loo soo diro nafleyda in uu nafta ka qaado. 3. Dhimasho; wed. *ld* **meleg[1].**

**malag[2]** *f.g1* **(-lgay, -lagtay; -lgi)** 1. Nafley, nafta ka qaadid. 2. Nafley dhimashadeeda sabab u noqosho. *ld* **meleg[2].**

**malaha** *fk.* Sida maluhu u badan yahay; mindhaa, armaa. Tus. “Malaha galabta roob baa di'i doonaa”. *ld* **male (1).**

**malakamawd** *m.l* 1. *(dii.)* Malag Eebbe u soo diro nafleyda in uu nafta ka qaado; malag. 2. Wed; dhimasho.

**malanda'[1]** *m.l* Gaaridda uu gaaro awr baarqab ahi heerka ugu sarreeya qooqa.

**malanda'²** *f.mg1* **(-da'ay, -da'day)** Awr baarqab ah heerka ugu sarreeya qooqa gaarid.
**malandi'id** *m.f.dh eeg* malanda'².
**malas** *m.dh* Raashin yar oo neefka la maalayo loo dhigo si uu u godlado.
**malasee** *f.g2* **(-seeyay, -seysay)** Xoolo malas siin.
**malaseyn** *m.f.dh eeg* malasee.
**malawad** *m.l* Qabsinka qaybta ugu dambeyso oo saxaradu ka baxdo. *ld* **walammad.**
**malax** *m.dh* (*daaw.*) Dhacaan midab cad ama cawl leh oo nabarrada hurguma ay yeeshaan.
**malaxaysad** *m.l ld* **malaxaysasho.**
**malaxaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax malax yeeshay ahaansho (nabar).
**malaxaysasho** *m.f.dh eeg* malaxayso. *ld* **malaxaysad, malaxaysi.**
**malaxaysi** *m.l ld* **malaxaysasho.**
**malaxaysnaan** *m.f.dh eeg* malaxaysan. *ld* **malaxaysnaansho.**
**malaxaysnaansho** *m.l/dh ld* **malaxaysnaan.**
**malaxayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** (*daaw.*) Malax yeelasho (nabar). Majaajillo samayn.
**malax-dareer** *m.dh* (*daaw.*) Cudur ku dhaca soohyada haya ilkaha, sida: cirridka iyo lafta. Waxaa keena baktiiriyada huurada ilkaha; malax ayaa cirridka fariisata ilkuhuna salka ayay ka bololaan. Ereyga "Pyorrhoea" wuxu noqon karaa malax meel jirka ka mid ah ka dareerta markaas ereyga "Cirrid" ayaa laga reebaya waxay noqoneysaa malax-dareer af soomaaliga.
**malayn** *m.f.dh eeg* malee.
**malaysad** *m.l ld* **malaysasho.**
**malaysasho** *m.f.dh eeg* malayso. *ld* **malaysad, malaysi.**
**malaysi** *m.l ld* **malaysasho.**
**malayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Wax filasho.
**malbo** *m.dh* Weel biyood dhoobo ka sameysan; ashuun.
**malcabad** *m.dh ld* **malcamad.**
**malcamad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** (*dii.*) Dugsi quraanka laga barto. *ld* **malcabad.**
**malcaqad** *m.dh ld* **macalgad.**
**malcuun** *m.l* 1. M. ah: qof xun. 2. Nacaladi ku dhacday.
**malcuunnimo** *m.dh* Malcuun ahaansho.
**maldah** *f.g1* **(-hay, -hday; -dihi)** Hadal sarbeebid.
**maldahan** *f.mg4* **(-hnaa, -hnayd)** Wax la maldahay ahaansho (hadal).
**maldahnaan** *m.f.dh eeg* maldahan. *ld* **ma*ld*ahnaansho.**
**maldahnaansho** *m.l/dh* 1. *eeg* maldahnow. 2. *ld* **maldahnaan.**
**maldahnow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** Wax la maldahay noqosho (hadal).
**maldheer** *m.dh ld* **mandheer.**
**maldihid** *m.f.dh eeg* maldah.
**male** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** 1. Wax aan la hubin. 2. *(fk)* Mindhaa. 3. *ld* **malo.**
**malee** *f.g/mg2* **(-leeyay, -laysay)** 1. *(f.g/mg)* M./u m.: wax aan la hubin xaqiiqdooda fikrad ku cabbirid. 2. *(f.mg)* Isu m.: isu haysasho.
**maleeg** *f.g1* **(-gay, -gtay)** 1. Wax soohid. 2. Cid shirqool u dhigid.
**maleegan¹** *f.mg1* **(-gmay, -gantay; -gmi)** Wax la maleegay noqosho.
**maleegan²** *f.mg4* **(-gnaa, -gnayd)** Wax la maleegay ahaansho.
**maleegid** *m.f.dh eeg* maleeg.
**maleegmid** *m.f.dh eeg* maleegan¹.
**maleegnaan** *m.f.dh eeg* maleeg². *ld* **maleegnaansho.**
**maleegnaansho** *m.l/dh ld* **maleegnaan.**
**maleeqo** *m.dh ld* **malliiqo.**
**malgacad** *m.dh ld* **macalgad.**
**malgid** *m.f.dh eeg* malag². *ld* **melgid.**
**malid** *m.f.dh eeg* mal².
**maliid** *m.l ld* **mariid.**
**maliiddo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Mindi yar oo madaxa lagu xiirto, hargaha lagu hoolo, ilmahana lagu gudo. *ld* **maddiil, mandiil, mindiil.**
**maliil¹** *m.l* 1. *ld* **mariil 1.** Qof tabartii ku dhamaatay jirro muddo haysay ama hayso awgeed. 2. *ld* **maliilid.**
**maliil²** *f.mg1* **(-iilay, -iishay)** Maliil noqosho. *ld* **mariil².**
**maliili** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Jirro cid maliil ka dhigid. 2. Cid bugta baanin. *ld* **mariili.**
**maliilid** *m.f.dh eeg* maliil². *ld* **maliil¹, mariil¹, mariilid.**
**maliilin** *m.f.dh eeg* maliili. *ld* **mariilin.**
**maliiq** *f.g1* **(-qay, -qday)** 1. Caw, dun iwm maleegid. 2. Dhoobo dufan iwm isku dhoobid (qof).
**maliiqan** *f.mg4* **(-qnaa, -qnayd)** 1. Caw dun iwm wax la maleegay ahaansho. 2. Wax aan la tarraxin ahaansho. 3. Ku m.: wax dhoobo dufan iwm ku dhoobantahay ahaansho (qof).
**maliiqid** *m.f.dh eeg* maliiq.
**maliiqnaan** *m.f.dh eeg* maliiqan. *ld* **maliiqnaansho.**
**maliiqnaansho** *m.l/dh ld* **maliiqan.**
**maliiqo** *m.dh ld* **maleeqo.**

**maliishan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax jirro ku raagtay oo tabar dhigay ahaansho. *ld* **mariishan.**
**maliishanaan** *m.f.dh eeg* maliishan. *ld* **maliishanaansho, mariishanaan, mariishanaansho.**
**maliishanaansho** *m.l/dh ld* **maliishanaan.**
**maljiid[1]** *m.l ld* **marjiid[1]; marjiidid.**
**maljiid[2]** *f.g1* (-day, -dday) *ld* **marjiid[2].**
**maljiidan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** *ld* **marijiidan.**
**maljiidid** *m.dh ld* **marjiidid.**
**maljiidnaan** *m.dh ld* **marjiidnaan.**
**maljiidnaansho** *m.l/dh ld* **marjiidnaan.**
**malkad[1]** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) Kal yar oo wax lagu tumo.
**malkad[2]** *m.dh* **(-do,** *m.l*) (*muus.*) Nooc ka mid ah qalabka muusikada oo la afuufo badanaana loo isticmaalo xafladda istunka. 2. Calaamad caan ah oo wax leeyihiin.
**malkhabad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Garbasaar qafiif ah, qurxoon oo dumarku qaatan. *ld* **malkhamad, malqabad.**
**malkhamad** *m.dh ld* **malkhabad.**
**malko** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Biyo fariisin weyn. 2. Webiga halka ay xooluhu ka cabbaan.
**mallaay** *m.l.u* Kalluun. *ld* **mallay.**
**mallay** *m.l ld* **mallaay.**
**malleel** *m.l* Aad u macaan.
**malliiqo** *m.l* Caw dermaha lagu sameeyo. *ld* **maleeqo, manniiqo.**
**malloolli** *m.l* **(-iyo/malloolli,** *m.dh*) Nafley lab ah oo xubinta taranka aysan shaqeynayn ama wax rimin karin.
**malluug** *m.l* **(-gyo,** *m.dh*) Wax meel fog laga arko oo aan qaabkooda la sixi karin.
**malmal** *m.l/dh* 1. Geed quwaax dhala, xabag ur leh oo daawo loo isticmaalo. 2. Xabagta geedka malmalka.
**malmalaaddo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Macmacaan laga sameeyo qudaar kala duwan siiba babbay, tufaax, cananaas iwm oo la cuno.
**malo** *m.dh* 1. Nooc libaax badeedka ka mid ah. 2. Saxaro jilicsan oo ubadka yari dhigaan. 3. *ld* **male.**
**malooq** *f.mg1* **(-qay, -qday)** Ku m.: subag, dhoob, wasaq iwm meel ku dhoobid.
**malooqan** *f.mg4* **(-qnaa, -qnayd)** Wax subag, dhoobo, wasaq iwm lagu dhoobay ahaansho.
**malooqasho** *m.f.dh eeg* malooqo.
**malooqid** *m.f.dh eeg* malooq.
**malooqnaan** *m.f.dh eeg* malooqan. *ld* **malooqnaansho.**
**malooqnaansho** *m.l/dh ld* **malooqnaan.**
**malooqo** *f.g3* **(-qday, -qatay)** Subag, dhoobo iwm isku dhoobid.
**malow** *m.l* Nafley mulaca ka weyn oo madow oo leh dhibacyo cadcad; amuur.
**malqabad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) *ld* **malkhabad.**
**malqacad** *m.l ld* **macalgad.**
**maluuq** *f.g/f.mg1* **(-qay, -qday)** 1. Madax timo ka wada xiirid. 2. Ku maluuq subag, dhoob, wasaq iwm meel ku dhoobid.
**maluuqad** *m.l ld* **maluuqasho.**
**maluuqan** *f.mg4* **(-qnaa, -qnayd)** 1. Wax timaha laga wada xiiray ahaansho (qof). 2. Wax subag, dhoobo, wasaq iwm lagu dhoobay ahaansho.
**maluuqasho** *m.f.dh eeg* maluuqo. *ld* **maluuqad.**
**maluuqid** *m.f.dh eeg* maluuq.
**maluuqnaan** *m.f.dh eeg* maluuqan. *ld* **maluuqnaansho.**
**maluuqnaansho** *m.l/dh ld* **maluuqnaan.**
**maluuqo** *f.g3* **(-qday, -qatay)** Madax timo ka wada xiirasho.
**malxaf** *m.l* Wax dhumuc yar.
**malyan** *m.l ld* **malyuun.**
**malyuun** *m.l.t.* **(-nno/-laayiin,** *m.dh*/**-uumaad,** *m.l*) Tiro ka kooban kun meelood oo min kun ah; kun kumaad; "1.000.000". *ld* **malyan, milyan.**
**mam** *f.mg1* **(-may, -mtay)** Wax isticmaalkooda caadeeysasho. *ld* **mab.**
**mamac** *m.dh* 1. *ld* **miibac.** Dhagax adag. 2. Gaajo badan.
**mambar** *m.l ld* **minbar.**
**mamid** *m.f.dh eeg* mam. *ld* **mabid.**
**ma-milme** *m.l* **(-mayaal,** *m.l/dh*) (*kiim.*) Iskudhis milmiddiisu aad u hooseeyso (marka lagu daro mile gaar ah).
**mamlakad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Boqortooyo. *ld* **mamlako.**
**mamlako** *m.dh ld* **mamlakad.**
**mamman** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax mammay ahaansho. 2. Wax, wax ku dhiirran ahaansho.
**mammanaan** *m.f.dh eeg* mamman. *ld* **mammanaansho.**
**mammanaansho** *m.l/dh ld* **mammanaan.**
**mamnuuc[1]** *m.l.kh* M. ah: wax aan fasax loo qabin sameeyntooda.
**mamnuuc[2]** *f.g1* **(-cay, -cday)** Wax, wax reeban ka dhigid.
**mamnuucan** *f.mg4* **(-cnaa, -cnayd)** Wax la mamnuucay ahaansho.
**mamnuucid** *m.f.dh eeg* mamnuuc[2].
**mamnuucnaan** *m.f.dh eeg* mamnuucan. *ld* **mamnuucnaansho.**

**mamnuucnaansho** *m.l/dh* 1. *eeg* mamnuucnow. 2. *ld* **mamnuucaan.**
**mamnuucnow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** Wax la mamnuucay noqosho.
**man** *m.l* **(-nan,** *m.l***)** Ubax yar oo udgoon oo waqtiga jiilaalka geedaha qaarkood baxshaan.
**manaafacaad¹** *m.l* Waxtarka iyo faa'iidada wax leeyihiin.
**manaafacaad²** *f.mg3* **(-day, -dday)** Ku m.: wax ka faa'iideysasho.
**manaafacaadid** *m.f.dh eeg* manaafacaad².
**manaafacaadsasho** *m.f.dh eeg* manaafacaadso.
**manaafacaadso** *f.g/mg3* **(-saday, -satay)** Wax waxtarkiisa ka faa'iidaysasho.
**manaahiij** *m.dh.w eeg* manhaj.
**manaayo** *m.dh* Godob, utun.
**mandad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Shey qaab jawaan leh oo ka samaysan xerko yar yar oo saahan, jawaankana ka qaadweyn, oo lagu shubto badarka, miraha iwm.
**mandaleel** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** Shulug dheer, adag dhogor ka samaysan oo roobka dhaxanta iwm laga qaato.
**mandaq** *m.l* (*fals.*) Baaris iyo aragti falsafadeed, malaha iyo fekerka aasaas u ah.
**mandarad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** 1. Muraayad. 2. Guri dabaq ah.
**mandariin** *m.l* Liin xaali. *ld* **mandariini.**
**mandariini** *m.l ld* **mandariin.**
**mandharaari** *m.dh* Mindhicirka geela kiisa yaryar; oo saaladu kabaxdo; xiidme.
**mandhareer** *m.l* Hoore layig ah oo midabka biyaha u eg, jiijiidma oo kala goysyada nafleyda ku jira.
**mandharuug** *m.l* 1. Geed miro cas-cas iyo guduudba leh dhala oo la cuno. 2. Miraha mandharuugga; murcood.
**mandheer** *m.dh* (*c.nafl.*) Xubin laga helo naasleyda iyo xayawannada kale ee ilmaha dhala, kaas oo uurjiifku ku dhejisan yahay gidaarka ilmagaleenka. *ld* **ma***ld***heer.**
**mandheerrey** *m.dh* (*c.nafl.*) Naasley mandheer leh.
**mandhoorrey** *m.dh* Hal aad u shilis oo kurus weyn leh.
**mandiil** *m.dh* **(-lo,** *m.l***)** *ld* **maliiddo.**
**maneysad** *m.l ld* **manesyasho.**
**maneysasho** *m.f.dh eeg* maneyso. *ld* **maneysad, maneysi.**
**maneysi** *m.l ld* **maneysasho.**
**maneyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Ubax yeelasho.
**manfac** *m.l* 1. Wax, waxtar leh. 2. M. leh: wax fariiddo leh. *ld* **manfaco.**
**manfaco** *m.dh ld* **manfac.**
**mangaruuf** *m.l* Qandal.
**mangaruuri** *m.l* Nooc bariiska ka mid ah.
**manhaj** *m.l* **(-naahij,** *m.dh***)** Barnaamij wax barasho loo dejiyo.
**mani** *m.dh ld* **mino.**
**manjabbaxsad** *m.l ld* **manjabbaxsasho.**
**manjabbaxsasho** *m.f.dh eeg* manjabbaxso. *ld* **majabbaxsad, majabbaxsasho, majabbaxsi.**
**manjabbaxsi** *m.l ld* **manjabbaxsasho.**
**manjabbaxso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Socod gaaban oo raaxaysi ku jiro samayn. *ld* **majabbaxso, mijabbaxso, minjabbaxso.**
**manjagoror¹** *m.l* 1. Daal taagnaan badan ka dhasho. 2. *ld* **manjagororid.**
**manjagoror²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Taagnaan badan darteed ku daalid. *ld* **majagoror², mijagoror², minjagoror².**
**manjagorori** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Lugo ka daalin. *ld* **majagorori, mijagoriri, minjagorori.**
**manjagororid** *m.dh eeg* manjagoror². *ld* **majagoror¹, majagororid, mijagoror¹, mijagororid**
**manjagororin** *m.f.dh eeg* manjagorori. *ld* **majagoririn, mijagororin, minjagororin.**
**manjagororsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Cid wax manjagorortay ahaansho. *ld* **majagororsan, mijagororsan, minjagororsan.**
**manjagororsanaan** *m.f.dh eeg* manjagororsan. *ld* **majagororsanaan, majagororsanaansho, manjagororsan**
**manjagororsanaansho** *m.l/dh ld* **manjagororsanaan.**
**manjarrogasho** *m.f.dh eeg* manjarrogo. *ld* **majarrogasho, mijarrogasho, minjarrogasho.**
**manjarrogo** *f.mg3* **(-gay, -gtay)** 1. Isbeddelid (arrin). 2. Ilmo sidkoodii dhammaaday madaxa hoos u soo rogasho. *ld* **majarrogo, mijarrogo, minjarrogo.**
**manjarroor¹** *m.l* 1. *(-rro, m.dh)* Masharaaf. 2. *ld* **manjarroorid.** Daal ka yimaada taagnaan badan.
**manjarroor²** *f.mg1* **(-ray -rtay)** Taagnaan badan ku daalid. *ld* **majarroor², mijarror², minjarror².**
**manjarroori** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Muddo dheer cid meel istaajin. *ld* **majarroori, mijarroori, minjarroori.**
**manjarroorid** *m.f.dh eeg* manjarroor². *ld* **majarroor¹, majarroorid, manjarroor¹ (2).**
**manjarroorin** *m.f.dh eeg* manjarroori. *ld* **majarrorin, mijarroorin, minjarroorin.**
**manjarroorsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof, wax manjarrooray ahaansho. *ld* **majarroorsan, mijarrorsan, minjarroorsan.**

**manjarroorsanaan** *m.f.dh eeg* manjarroorsan. *ld* **majarroorsanaan, majarroorsanaansho, manjarroorsan**

**manjarroorsanaansho** *m.l/dh ld* **manjarroorsanaan.**

**manjasaar[1]** *m.l* Qaabka loogu fariisiyo ilmo saxaroonayo ama kaadshaya iyaga oo labada lugood la dul saarayo. *ld* **majasaar[1], mijasaar[1], minjasaar[1].**

**manjasaar[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Ilmo saxaroonayo ama kaadshayo lugo saarid. *ld* **majasaar[2], mijasaar[2], minjasaar[2].**

**manjasaarid** *m.f.dh eeg* manjasaar[2]. *ld* **majasaarid, mijasaarid, minjasaarid.**

**manjasuux[1]** *m.l* 1. Taagnaan badan oo manjuhu ku daalaan. 2. Manjaha oo tabar darreeya naxdin awgeed. *ld* **majasuux[1].**

**manjasuux[2]** *f.mg1* **(-xay, -xday)** 1. Taagnaan badan darteed manjo ku daalid. 2. Naxdin awgeed la tabardarreyn. *ld* **majasuux[2].**

**manjasuuxi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid taagnaan badan ku daahin. *ld* **majaxuusi.**

**manjasuuxid** *m.f.dh eeg* manjasuux[2]. *ld* **majasuuxid.**

**manjasuuxin** *m.f.dh eeg* manjasuuxi. *ld* **majasuuxin.**

**manjasuuxsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax taagnaan ku daalay ahaansho (qof). 2. Naxdin awgeed wax manajaha ka tabardarreeyo ahaansho (qof). *ld* **majasuuxsan.**

**manjasuuxsanaan** *m.dh eeg* manjasuuxsan. *ld* **majasuuxsanaan, majasuuxsanaansho, manjasuuxsanaan**

**manjasuxsanaansho** *m.l/dh ld* **manjasuuxsanaan.**

**manjaxaabi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Qof taagan ama socda lugihiisa dhulka ka qaadid si uu u dhaco. 2. Xukun afgembin. *ld* **majaxaabi, mijaxaabi, minjaxaabi.**

**manjaxaabin** *m.f.dh eeg* manjaxaabi. *ld* **majaxaabin, majaxaabis, majaxaabo, manjaxaabis, ma**

**manjaxaabis** *m.l ld* **manjaxaabin.**

**manjaxaabo** *m.dh ld* **manjaxaabin.**

**manjo** *m.l* Faal dhinaca qof faal dhigaya soo xiga.

**mannasheegad** *m.l ld* **mannasheegasho.**

**mannasheegasho** *m.f.dh eeg* mannasheego. *ld* **mannasheegad, minnasheegad, minnasheegasho.**

**mannasheego** *f.mg3* **(-gtay, -gatay)** Cid u abaalsheegasho. *ld* **minnasheego.**

**mannee** *f.mg2* **(-neeyay, -neysay)** Ku m.: Alle cid wax ugu deeqid. *ld* **minnee.**

**mannexe** *m.l* **(-xayaal,** *m.l/dh*) Qof aan naxariis lahayn.

**manneyn** *m.f.dh eeg* mannee. *ld* **minneyn.**

**manneysasho** *m.f.dh eeg* manneyso. *ld* **minneysasho.**

**manneyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** 1. Ku m.: Alle cid wax ugu deeqid. 2. Cid ku abaal sheegasho. *ld* **minneyso.**

**manniiqo** *m.dh ld* **malliiqo.**

**manno** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Deeq Eebbe bixiyo. 2. Abaal sheegashada cid wax la siiyay lagu abaalsheegto. *ld* **minno.**

**mannooge** *m.l* **(-gayaal,** *m.l/dh*) Qof aan hawsha ka daalin; maddaale.

**mannoole** *m.l* Wax aan naf lahayn.

**manqas** *m.l* **(-syo,** *m.dh*) Laba birood oo isku xiran afna leh oo wax lagu jaro; qardhabo. *ld* **maqas.**

**manqax[1]** *m.l* 1. *ld* **manqaxi.** Qosol badan iyo cayaar. 2. *ld* **manqixid.**

**manqax[2]** *f.mg1* **(-xay, -xday; -qixi)** Dad badan oo meel wada jooga hal mar wada qoslid. *ld* **minqax[2].**

**manqaxi** *m.l ld* **minqax[1] (1).**

**manqixid** *m.f.dh eeg* manqax[2]. *ld* **manqax[1], minqax[1], minqixid.**

**manqo** *m.dh.u* Dad iyo duunyo inta tabarta daran; maato.

**mansab** *m.l* **(-byo,** *m.dh*) Darajo.

**mansacagaley** *m.dh ld* **masacagaley.**

**mansalugaley** *m.dh ld* **masacagaley.**

**mansalugooley** *m.dh ld* **masacagaley.**

**manshashuur[1]** *m.l ld* **mashashuurid.**

**manshashuur[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** *ld* **mashashuur[2].**

**manshashuurid** *m.dh ld* **mashashuurid.**

**manso** *m.dh ld* **maso.**

**mansuun** *m.l* **(-no,** *m.dh*) (*juqr.*) Eray ka soo askunmay kelmadda carabiga ah ee "mawsim" macnaheeduna yahay "xilli", carabta ayaana u isticmaasha dabaylo, xilliyeedka ka dhaca Badda Carbeed, kuwaas oo muddo lix bilood ah ka soo dhaca dhanka koonfurta galbeed (KG), lix biloodna ka soo dhaca dhanka woqooyi bari (WB). Imminka guud ahaan waxaa lagu isticmaala dabaylaha jihadoodu xilliyada isla beddesho. Waxay si gaar ah xoog ugu leeyihiin kulaalayaasha dhanka bari ee qaaradaha, laakiin, sidaas oo kale, waxay ka dhacaan kulaalayaasha a bannaanka, maxaa yeelay Bariga Aasiya waxay gaaraan ilaa 60 ee woqooyi.

**mantag[1]** *m.l* Cunto caloosha ku jirto oo afka laga keeno. *ld* **matag[1].**

**mantag²** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Cunto caloosha ku jirto afka ka keenid. *ld* **matag³.**
**mantagid** *m.f.dh eeg* mantag². *ld* **matagid.**
**mantaji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Cid mantag ka keenid. 2. Ka m.: cid fal ay sameeysay eedsiin. *ld* **mataji.**
**mantajin** *m.f.dh eeg* mantaji. *ld* **mantajis, matajin, matajis.**
**mantajis** *m.l ld* **mantajin.**
**manuunsasho** *m.f.dh eeg* manuunso. *ld* **manuunsi.**
**manuunsi** *m.l ld* **manuunsasho.**
**manuunso** *f.mg3* **(-day, -tay)** Qof, xanuun adkeysi u yeelasho.
**manyac¹** *m.l ld* **mayac¹.**
**manyac²** *f.mg1* **(-cay, -cday)** *ld* **mayac².**
**manyacsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **mayacsan.**
**manyacsanaan** *m.dh ld* **mayacsanaan.**
**manyacsanaansho** *m.l/dh ld* **mayacsanaan.**
**manyici** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **mayici.**
**manyicid** *m.dh ld* **mayicid.**
**manyicin** *m.dh ld* **mayicin.**
**manyiikay** *m.l* Nooc ka mid ah mariidka oo laga isticmaalo xeebta iyo Jubbada Hoose; waxaa laga sameeyaa dhecaan geed; maanyo, qubleey, libin.
**maqaal** *m.l ld* **maqaalad.**
**maqaalad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Qoraal mawduuc saameeyo oo lagu soo daabaco joornaal ama majallad. *ld* **maqaal, maqaalo.**
**maqaale** *m.l* War la maqlay aan goobjoog loo ahayn.
**maqaalin** *m.dh* **(-no,** *m.l***)** Bir af qoroofan oo xagga dambe dalool ku leh oo mallaayga lagu dabo.
**maqaalo** *m.dh ld* **maqaalad.**
**maqaame** *m.l ld* **makhaane.**
**maqaan** *m.l* 1. *(-nno, m.dh)* Meel la yaqaan oo sheekh caan ah lagu xuso. 2. *ld* **mekhaan.** Darajo. 3. *ld* **mekhaan.** Sharaf; maamuus; qaymo.
**maqaar¹** *m.l* **(-rro,** *m.l***/maqaar,** *m.dh***)** Dub.
**maqaar²** *m.l* (*c.nafl.*) Qaybta adag ee weliba ah lakabka ugu hooseeya ee haragga lafdhabarleyda. Lakabka kale waa dubka bare. Haraggu wuxuu ka koobanyahay nudo isku xidhayaal miiqan, kuwaas oo ay ku dhex jiraan dhuumahadhiiggu, dhammaadka dareenwadka iyo naasleyda) goonka tina ah, qanjidhada dufanka iyo marinnada dhididka.
**maqaardhac** *m.l* (*daaw.*) Cudur muddo dheer oo maqaarka ku dhaca, waxa lagu yaqaan haaro qolfo leh oo cuncun badan oo ka sameysma suxullada, dhudhummada, jilbaha, lugaha, madaxa iyo meelo kale oo jirka ka mid ah.
**maqaar-dhexaad** *m.l* (*c.nafl.*) Lakab jinsi oo u dhexeeya dub duleedka iyo dub gudeedka, waxaana uu soo saaraa nudo isku-xidhayaal dhiiqa, muruqyada iwm.
**maqaarholac** *m.l* **(-rro .., ml.)** (*daaw.*) Halaamacoodka haragga oo inta badan uu keeno dulan dibadda uga imaada.
**maqaar-ku-dur** *m.dh* (*daaw.*) Mudidda ila maqaarka hoostiisa.
**maqaarsaar¹** *m.l* 1. Saaridda hal ama sac ilmo ka dhintay maqaarkiisa loo saaro ilmo kale si ay ugu godlato. 2. M. ah: qof waxa uu u magacaabanyahay aan awood u lahayn. 3. *ld* **maqaarsaarid.**
**maqaarsaar²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Hal ama sac ilmo aysan dhalin maqaar u saarid.
**maqaarsaarid** *m.f.dh eeg* maqaarsaar². *ld* **maqaarsaar¹ (3).**
**maqaarsad** *m.l ld* **maqaarsasho.**
**maqaarsasho** *m.f.dh eeg* maqaarso. *ld* **maqaarsad, maqaarsi.**
**maqaarsi** *m.l ld* **maqaarsasho.**
**maqaarso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Cid caan ah magaceeda ku shaqaysasho.
**maqaasiin** *m.l* **(-nno/maqaasiin,** *m.dh***)** Baqaar. *ld* **makhaasiin.**
**maqaawiir** *m.dh.u* Dad xigmad, awood iyo sharaf ku dhantahay oo wax hoggaamin kara.
**maqaaxi** *m.dh* Makhaayad.
**maqaayad** *m.dh ld* **makhaayad.**
**maqaayadle** *m.l ld* **makhaayaadle.**
**maqaayo** *m.dh ld* **makhaayad.**
**maqaddin** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Madax; hoggaamiye.
**maqal¹** *m.l* 1. Awood dheguhu wax ku dareemaan. 2. *ld* **maaqal (1) Khaanad ku samaysan armaajo, miis iwm oo wax lagu rito.** 3. Dixiri yaryar oo digada xoolaha ka dhasha; maqli.
**maqal²** *m.dh.u* Ubadka ariga.
**maqal³** *f.g1* **(-qlay, -qashay; -qli)** Shanqar iwm dhegaha ku dareemid.
**maqalsii** *f.lg2* **(-iiyay, -iisay)** *ld* **maqashii.**
**maqalsiin** *m.dh ld* **maqashiin.**
**maqan** *f.mg4* **(-qnaa, -qnayd)** 1. Cid aan joogin ahaasnho. 2. Wax lumay shaanbo. 3. Qof maahsan ahaansho.
**maqanajooge** *m.l* **(-gayaal,** *m.l/dh***)** Qof maahsan.
**maqaraaruf¹** *m.l ld* **maqaraarufid.**
**maqaraaruf²** *f.g1* **(-fay, -ftay)** Cunto yar dhulka ka urursasho.

**maqaraarufid** *m.f.dh eeg* maqaraaruf². *ld* **maqaraaruf¹.**
**maqas** *m.l ld* **manqas.**
**maqashii** *f.lg2* **(-iiyay, -iisay)** Cid war dhagaysiin. *ld* **maqalsii.**
**maqashiin** *m.f.dh eeg* maqashii. *ld* **maqalsiin.**
**maqbaro** *m.dh* 1. Qabriyo badan oo meel ku wada yaal. 2. Siyaaro lagu sameeyo qabriyaha.
**maqdarad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Xaflad weyn oo cid wax loogu qaaraamo.
**maqiiq¹** *m.l ld* **maqiiqid.**
**maqiiq²** *f.mg1* **(-qay, -qday)** 1. Ku m.: meel xoog ku jiirsiin (wax). 2. Ku m.: wax wax kale si xoog leh ugu tuurid. 3. Isku m.: si gabbasho la'aan ah oo dagaal ku jiro cid isugu taagid.
**maqiiqan** *f.mg4* **(-qnaa, -qnayd)** 1. Si degdeg iyo nasasho la'aan ah wax meel ugu socdo ahaasnho. 2. Si gabbasho la'aan ah wax uga soo horjeedo ahaansho (wax).
**maqiiqid** *m.f.dh eeg* maqiiq². *ld* **maqiiq¹.**
**maqiiqnaan** *m.f.dh eeg* maqiiqan. *ld* **maqiiqnaansho.**
**maqiiqnaansho** *m.l/dh ld* **maqiiqnaan.**
**maqil** *m.l* Firiiric, fin doob.
**maqle** *m.l ld* **maqli (1).**
**maqlee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** Beer maqli ka dhigid.
**maqleyn** *m.f.dh eeg* maqlee.
**maqli** *m.l* 1. *ld* **maqle.** Beer, bari iyo hilib la jarjaray oo laysku shiilay. 2. Dixri ku dhasha hilibka baruurta leh.
**maqlid** *m.f.dh eeg* maqal³.
**maqnaan** *m.f.dh eeg* maqan. *ld* **maqnaansho.**
**maqnaansho** *m.l/dh eeg* maqnow. *ld* **maqnaan.**
**maqnaddiis** *m.l* 1. Maaddo dhulka oogadiisa iyo gudahiisa laga helo oo awood u leh soo jiidashada biraha. 2. Xoog wax soo jiita.
**maqnow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** 1. Qof aan joogin noqosho. 2. Qof maahsan noqosho.
**maqoor** *m.l ld* **moqor.**
**maqoorad¹** *m.l ld* **maqooradid.**
**maqoorad²** *f.g1* **(-day, -dday)** Wax maamulasho.
**maqooradasho** *m.f.dh eeg* maqoorado.
**maqooradid** *m.f.dh eeg* maqoorad². *ld* **maqoorad¹.**
**maqoorado** *f.g3* **(-atay, -adatay)** Wax maammuulasho (arrin, xafiis, guri iwm).
**maqoorasho** *m.dh eeg* maqooro. *ld* **maqoorasasho.**
**maqooro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** *ld* **moqorso.**
**maqrib** *m.l* 1. Galabnimada marka qorraxdu dhacdo. 2. *(dii.)* Salaadda la dukado marka qorraxdu dhacdo. *ld* **makhrib.**
**maqsin** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** 1. Baqaar. 2. Qol. *ld* **makhsin.**
**maqsinka dawada** *m.l* **(maqaasiin ...,** *m.l***)** (*daaw.*) Meel dawooyin takhtar soo qoro lagu diyaariyo oo lagu siiyo bukaannada sida badan waxay ka mid tahay qaybta bukaansocod-eektaada ee isbiitaal leeyahay.
**maqsuud¹** *m.l.kh* M. ah: qof wuxuu rabo haysta. *ld* **mabsuud¹.**
**maqsuud²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Qof raalli noqosho. *ld* **mabsuud².**
**maqsuudi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid maqsuud ka dhigid. *ld* **mabsuudi.**
**maqsuudid** *m.f.dh eeg* maqsuud². *ld* **mabsuudid.**
**maqsuudin** *m.f.dh eeg* maqsuudi. *ld* **mabsuudin.**
**maquuni** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **muquuni.**
**maquunin** *m.dh ld* **muquunin.**
**maquuno** *m.dh ld* **muquuno.**
**maquunsad** *m.l ld* **muquunsasho.**
**maquunsasho** *m.dh ld* **muquunsasho.**
**maquunso** *f.g3* **(-saday, -satay)** *ld* **muquunso.**
**maquur¹** *m.l ld* **maquurid.**
**maquur²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Biyo hoos u gelid. *ld* **makhuur², mukhuur², muquur².**
**maquuri** *f.lg2* **(-iyay, -isay)** Cid biyo hoos ugu riixid. *ld* **makhuuri, mukhuuri, muquuri.**
**maquurid** *m.f.dh eeg* maquur². *ld* **makhuur¹, makhuurid, maquur¹, mukhuur¹, mukhuur**
**maquurin** *m.f.dh eeg* maquuri. *ld* **makhuurin, mukhuurin, muquurin.**
**maquursan** *f.g4* **(-naa, -nayd)** Wax la maquuriyey ahaansho. *ld* **makhuursan, mukhuursan, muquursan.**
**maquursanaan** *m.f.dh eeg* maquursan. *ld* **makhuursanaan, makhuursanaansho, maquursanaansho,**
**maquursanaansho** *m.l/dh ld* **maquursanaan.**
**maquus¹** *m.l ld* **muquusid.**
**maquus²** *f.g1* **(-say, -stay)** *ld* **muquus².**
**maquusid** *m.dh ld* **muquusid.**
**mar¹** *m.l* 1. *(-rar, m.l)* Waqti la yaqaan oo bilow iyo dhammaad leh; goor, kol. 2. M.kayga, m.kaaga iwm: kolkayga, kolkaaga iwm. 3. M.kiiba: isla waqtigiiba, durba. 4. *ld* **marid.**
**mar²** *m.dh* **(-ro,** *m.l***)** 1. Wax walba ee dumarku dhexda ku xirtaan. 2. Qiimaha naagnimo.

**mar³** *xi.* 1. *(nax.)* Isla m.ka ama isla m.kii: oraah lagu xiriiriyo weer waqtiley ah oo tilmaamaysa fal dhacay isla waqtigii midka weerta xorta ahi uu bilaabmayo. Tus. "Isla markii uu yimid shaqo ayuu bilaabay". 2. *(nax.)* M.ka ama m.kii: oraah lagu xiriiriyo weer waqtiley ah. Tus. "Markii uu Warsame dhoofay ayaan gegida dayuuradaha ka soo noqday".

**mar⁴** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Meel gudbid. 2. Dhaarasho. 3. Wax, wax ku duubid. 4. Wax baabuur iwm dardarid. 5. Nafley dabayl jin iwm ku dhicid. 6. Isku m.: wax xoog isku duubid. 7. Isu m.: laba meel oo kala jaho ah socod gaadiid iwm ku wada gaarid.

**maraa** *m.l* **(maraa,** *m.dh***)** Geed qodax leh oo laf adag. *ld* **maraay.**

**maraabayn** *m.f.dh eeg* maraabee. *ld* **maraamayn.**

**maraabe** *m.l ld* **maraabo.**

**maraabee** *f.mg2* **(-beeyay, -baysay)** Doon, markab iwm hadba dhan u iilasho. *ld* **maraamee.**

**maraabo** *m.dh* Dheeldheelliga uu sameeyo markab doon iwm oo badsaaran. *ld* **maraabe, maraame, maraamo.**

**maraaci¹** *m.l* 1. Salaaxidda haweeney la salaaxo. 2. *ld* **maraaciyid.**

**maraaci²** *f.mg1* **(-iyay, -iday)** Haweeney salaaxid.

**maraaciyid** *m.f.dh eeg* maraaci². *ld* **maraaci¹.**

**maraado** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Qof gef sameeyay neef ganaax ahaan looga qalo.

**maraajic** *m.dh.w eeg* marjac.

**maraakiib** *m.dh.w eeg* markab.

**maraamayn** *m.dh ld* **maraabayn.**

**maraame** *m.l ld* **maraabo.**

**maraamee** *f.mg2* **(-meeyay, -meysay)** *ld* **maraabee.**

**maraamiir** *m.l* (*c.nafl.*) Nooc mallaayga gadiirka u eg oo badda soomaaliyeed ku badan.

**maraamo** *m.dh ld* **maraabo.**

**maraar** *m.dh* **(-ro,** *m.l***)** Qalqalooc ama xarar wax la qorayo loo yeelo.

**maraarnimo** *m.dh* (*daaw.*) Xaalad cudureed oo ka timaada ayadoo lagu dhasho shaqi yari qanjirdhiiqa taayroyd. Astaamaha ahaan: gaabni, caqli dhimanaan, muuqaalka wajiga oo gaar ah.

**maraay** *m.l ld* **maraa.**

**marabbi** *m.dh* Neef rabbaayad ah oo aan dadka ka cararin. *ld* **murabbi.**

**marabboob** *m.dh* (*bot.*) Ubax la mood qodxo yaryar ah oo ka baxa nooc cawska ka mid ah oo dharka ku dhega.

**marad** *m.l ld* **marasho².**

**maradhaami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid maaweelo nayaayiro leh u jeedin.

**maradhaamin** *m.f.dh eeg* maradhaami.

**maradhaamo** *m.dh* Maaweelo nayaayiro leh.

**maradhaarayn** *m.dh ld* **maradhaarin.**

**maradhaaree** *f.g2* **(-reeyay, -reysay)** *ld* **maradhaari.**

**maradhaari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax dhaqaalayn. *ld* **maradhaaree.**

**maradhaarin** *m.f.dh eeg* maradhaari. *ld* **maradhaarayn, maradhaaris, maradhaaro.**

**maradhaaris** *m.l ld* **maradhaarin.**

**maradhaaro** *m.dh* Tashiilidda wax la tashiilo. *ld* **maraadharin.**

**maradhaarsasho** *m.f.dh eeg* maradhaarso.

**maradhaarso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Wax tashiilasho.

**marafur** *m.dh* Geedgaab aan qodax lahayn oo leh laamo dhuudhuuban oo wax lagu dhisto, waxna lagu daaweeyo.

**marag** *m.l* **(-gyo,** *m.l/dh***; -gyaal,** *m.l/dh***)** 1. Qof wax dhacay goobjoog u ahaa; markhaati. 2. Arrin ama raad caddaynayo wax dhacay.

**mạrag** *m.l* Ceego. *ld* **mereg.**

**maragfur¹** *m.l* Sheegidda wax dhacay oo goobjoog loo ahaa la sheego. *ld* **maragfurid.**

**maragfur²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Wax dhacay oo goobjoog loo ahaa sheegid.

**maragfurid** *m.f.dh eeg* maragfur². *ld* **maragfur¹**

**maragkac¹** *m.l ld* **maragkicid.**

**maragkac²** *f.mg1* **(-cay, -cday; -kici)** Wax dhacay oo goobjoog loo ahaa sheegid.

**maragkicid** *m.f.dh eeg* maragkac². *ld* **maragkac¹.**

**maragmaddoonto** *m.dh.kh* M. ah: dhacdo cad oo aan markhaati u baahnayn.

**maragsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Nafleey wax la merjiyay ahaansho. *ld* **meregsan.**

**maragsanaan** *m.f.dh eeg* maragsan. *ld* **maragsanaansho, meregsanaan, meregsanaansho.**

**maragsanaansho** *m.l/dh ld* **maragsanaan.**

**maragsasho** *m.dh ld* **maragsiin.**

**maragsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Cid marag ka dhigasho. *ld* **maragso.**

**maragsiin** *m.f.dh eeg* maragsii. *ld* **maragsasho.**

**maragso** *f.g3* **(-saday, -satay)** *ld* **maragsii.**

**marakaneeco** *m.dh* Dhar khafiif ah, dulduleel yaryar ah leh oo inta hab gaar ah loo tolo

sariiraha korkooda lagu dedo, kaneecadana laga galo; sinsinyeeri.
**marakudheg** *m.dh* Nooc cawska ka mid ah oo mirihiisu dharka ku dhegaan.
**maran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** 1. Weel wax aan wax ku jirin ahaansho, neef irmaan wax candhada laga maray ahaansho. 2. Qof wax maskaxda laga galay ahaansho.
**maranti** *m.dh* **(-iyo,** *m.l/***-iyaal,** *m.l/dh*) Oori; afo.
**maraq**[1] *m.l* **(-rqo,** *m.l*) 1. Meyrax la jilciyay oo geela naasaha looga maro si aan loo nuujin. 2. Fuud.
**maraq**[2] *f.g1* **(-rqay, -raqday)** Hal irmaan afarteeda naas oo dhan ama qaar ka mid ah marid, si aan loo nuugin, ama loo lisin.
**maraqoobid** *m.f.dh eeg* maraqow.
**maraqow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Hilib karis ka batay awgiis maraq noqosho.
**maraqsaar** *m.l* Miskaha geela korkooda.
**maraqsad** *m.l ld* **marqasho.**
**maraqsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **marqan.**
**maraqsanaan** *m.dh ld* **marqanaan.**
**maraqsanaansho** *m.l/dh ld* **marqanaan.**
**maraqsasho** *m.dh ld* **marqasho.**
**maraqso** *f.g3* **(-saday, -satay)** *ld* **marqo.**
**mararroobid** *m.f.dh eeg* mararrow[2]. *ld* **mararrow**[1]**.**
**mararrow**[1] *m.l* 1. Wax waqtilumis ah. 2. *ld* **mararroobid.**
**mararrow**[2] *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Waqti lumin.
**marashee** *f.g2* **(-sheeyay, -sheysay)** *ld* **marashiyee.**
**marasheyn** *m.dh ld* **marashiyayn.**
**marasheysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** *ld* **marashiyeysan.**
**marasheysnaan** *m.dh ld* **marashiyeysnaan.**
**marasheysnaansho** *m.l/dh ld* **marashiyeysanaan.**
**marashi** *m.dh* 1. *ld* **marasho 1.** Dharka ninku siiyo naagta uu qabo. 2. *(-iyo, m.dh/-iyaal, m.l./dh)* Harqoodka qaybtiisa birta ah ee dhulka gasha.
**marashiyayn** *m.f.dh eeg* marashiyee. *ld* **marashayn.**
**marashiyee** *f.g2* **(-yeeyay, -yaysay)** Haween la qabo marashi siin. *ld* **marashee.**
**marashiyeysan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof haween ah wax arratiran ahaansho. *ld* **marashaysan.**
**marashiyeysnaan** *m.f.dh eeg* marashiyeysan. *ld* **marasheysnaan, marasheysnaansho, marashiyeysnaansh**
**marashiyeysnaansho** *m.l/dh ld* **marashiyeysnaan.**
**marasho**[1] *m.dh* Dhar ninku siiyo naagta uu qabo. *ld* **marashi (1).**
**marasho**[2] *m.f.dh eeg* maro. *ld* **marad.**
**maratoon** *m.l* Orod dheer oo lagu tartamo.
**marawaxad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) 1. Qalab bir, caag iwm ah oo koronto ku shaqeeya, wareegsado oo guriyaha la suro ama meel la saaro oo neecaaw qabow keena. 2. Babbis. 3. Qufac isdabajoog ah; riiraxiyo. *ld* **marawaxo, marwaxad, marwaxo.**
**marawaxadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax babbin. 2. Marwaxad wax ku qaboojin. *ld* **marwaxadi.**
**marawaxadin** *m.f.dh eeg* marawaxadi. *ld* **marwaxadin.**
**marawaxo** *m.dh ld* **marawaxad.**
**maraweyn** *m.dh* Dad inta maalqabeenka iyo madaxda ah.
**marax**[1] *m.l* 1. Wax la kaydsado; dhaqaale. 2. Hilib muddo yiil oo aan isbeddelin. 3. Ur suyac ah.
**marax**[2] *f.mg1* **(-rxay, -raxday; -rxi)** 1. Hilib wax isbeddeley noqosho. 2. Wax suyacay noqosho (Caano, biyo iwm).
**maraxsad** *m.l ld* **maraxsasho.**
**maraxsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax la dhaqaaleyey ahaansho. 2. Hilib wax suyacay ahaansho.
**maraxsanaan** *m.f.dh eeg* maraxsan. *ld* **maraxsanaansho.**
**maraxsanaansho** *m.l/dh ld* **maraxsanaan.**
**maraxsasho** *m.f.dh eeg* maraxso. *ld* **maraxsad, maraxsi.**
**maraxsi** *m.l ld* **maraxsasho.**
**maraxso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax dhaqaalaysasho.
**maraykaan** *m.dh* Dhar cad, suuf ah, adag oo reer miyigu qaataan.
**marbooc** *m.l* Dhar midab cad leh oo baftada ka jurmi weyn kana adag. *ld* **marbuuc, murbooc.**
**marbuuc** *m.l ld* **marbooc.**
**marcurad** *m.l* Neef xoola ah oo hal mar keliya wax dhalay.
**marcuradnimo** *m.dh* Marcurad ahaansho.
**marcurasho** *m.dh* Dhalidda marka ugu horreeysa ay wax dhalaan dheddigoodka.
**mardaaddi**[1] *m.l* Xarragada dhar qurxoon lagu xarragoodo.
**mardaaddi**[2] *f.mg1/2* **(-iyay, -iday/-isay)** Dhar qurxoon xirasho.
**mardaaddin** *m.dh ld* **mardaaddiyid.**

**mardaaddiyid** *m.f.dh eeg* mardaaddi². *ld* **mardaaddin.**
**mardaaf** *m.l* Qumbe curdun ah.
**mardabaan** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) Aanshuun adag oo dhoobo ka sameeysan; jalxad.
**mardabayn** *m.f.dh eeg* mardabee.
**mardabee** *f.g2* **(-beeyay, -baysay)** Cid khiyaamid si loo luggooyo.
**mardabo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Khiyaamo waqti lumin iyo luggooyo ku jirto; dhagar. *ld* **mardaddabaan, mardaddabo.**
**mardaddabaan** *m.l ld* **mardabo.**
**mardaddabaanley** *m.dh* **(-yo,** *m.dh*) Naag mardadabo taqaan.
**mardaddabaanlow** *m.l* **(-wyo,** *m.l/dh*) Nin mardaddabo yaqaan.
**mardaddabo** *m.dh ld* **mardabo.**
**mardar** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Waran weyn.
**mardee** *f.g2* **(-deeyay, -deysay)** Wax mardo u yeelid.
**mardeyn** *m.f.dh eeg* mardee.
**mardhoof** *m.l* **(-fyo,** *m.dh*) Qof hal mar dhoofay oo faan iyo been badan.
**mardimee** *f.g2* **(-meeyay, -meysay)** Wax mardimo u yeelid.
**mardimeyn** *m.f.dh eeg* mardimee.
**mardin** *m.dh* **(-nno/-imo,** *m.l*) 1. Daliig; liid. 2. Naqshado diillimo ah oo caw, ama caws ah oo ka dhex muuqda derin ama raar samaysan midkood.
**mardo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Xirmo dhis ah oo carshaanta, muddullada iwm lagu wareejiyo iyaga oo isku xiraya dhista gurigu ka sameysanyahay.
**marduuf** *m.l* **(-fyo,** *m.l/dh*) 1. Maro cad, culus oo loo isticmaalo shiraaca doonayaha. 2. Xirmo qaad ah oo ka kooban toban majood. 3. Xarig labaraab ah.
**mareeg** *m.dh* 1. Qoolasha maqasha qoorta loo geliyo. 2. Summad geela qoorta looga dhigo, oo ah goobaabin qoorta ku wareegsan.
**mareegadheer** *m.dh* 1. Xiddig kuwa dayaxa ugu dhow ka mid ah oo soo baxa xilliga dayrta. 2. Qof haween ah oo dhalatay 14-naadka dayaxeed oo dadku aaminsanyihiin inay ayaandhalad tahay.
**mareeg-daabacan** *m.dh* (*fiis.*) Mareeg elektarooniko oo ka samaysan gudbiye, kuna daaban oogada xaashi-sallax ma gudbiye ah. Mareegaha noocani waxa beryahan aad loogu isticmaalaa qalabka elektaroonikada.
**mareer** *m.l* 1. Geed qodax lahayn, miro cas oo macaan, oo la cuno caleemo yaryar iyo ulo toosan leh oo geelu aad u jecelyahay. 2. Miraha geedka mareerka.
**margaag¹** *m.l ld* **cargaag¹.**
**margaag²** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** *ld* **cargaag².**
**margaagid** *m.dh ld* **cargaagid.**
**margan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax margaday ahaansho (nafley). *ld* **mergan.**
**marganaan** *m.f.dh eeg* margan. *ld* **marganaansho, merganaan, merganaansho.**
**marganaansho** *m.l/dh ld* **marganaan.**
**margasho** *m.f.dh eeg* margo². *ld* **mergasho.**
**margaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax margaday ahaansho (nafley). *ld* **mergaysan.**
**margaysnaan** *m.f.dh eeg* margaysan. *ld* **margaysnaansho, mergaysnaan, mergaysnaan.**
**margaysnaansho** *m.l/dh ld* **margaysnaan.**
**margeelee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Xilligii uu dhalay xilligiisa kale rimid (sac).
**margeeleyn** *m.f.dh eeg* margeelee. *ld* **margeeleys.**
**margeeleys** *m.l ld* **margeeleyn.**
**margi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **merji.**
**margin** *m.dh ld* **merjin.**
**margis** *m.l ld* **merjin.**
**margo¹** *m.dh* Qabashada nafley cunaha la qabto iyadoo neefta lagu celinayo ceego. *ld* **mergo¹.**
**margo²** *f.mg3* **(-gaday, -gatay)** Wax cunaheeda cunto aan mari karin isku taagtay noqosho (nafley). *ld* **mergo².**
**mari¹** *m.dh* Lax saddex jeer ama ka badan dhashay.
**mari²** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Xarig xooggan soohid. 2. Wadaan ceel biyo uga dhurid. 3. Dufan ama midab wax ku malaasid. 4. U m.: qof wax u akhriyid. 5. U m.: gabay cid u tirsin. 6. Cid rasaas ku layn. 7. Wax goob ku socodsiin.
**marid** *m.f.dh eeg* mar³. *ld* **mar¹ (4), maris².**
**mariid** *m.l* 1. Waabaayo la mariyo fallaaraha, warmaha, iwm. 2. Geed mariidka laga liso. *ld* **maliid, meriid.**
**mariikh** *m.l* (*c.fal.*) Meerayaasha mid ka mid ah oo u dhexeeya dhulka iyo mushtarka; cirjeex; farraarre.
**mariil¹** *m.l ld* **maliil1.** *ld* **maliilid.**
**mariil²** *f.mg1* **(-iilay, -iishay)** *ld* **maliil².**
**mariili** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **maliili.**
**mariilid** *m.dh ld* **maliilid.**
**mariilin** *m.dh ld* **maliilin.**
**mariishan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **maliishan.**
**mariishanaan** *m.dh ld* **maliishanaan.**
**mariishanaansho** *m.l/dh ld* **maliishanaan.**
**marimba** *m.dh* Ciyaar dhaqameed laga yaqaan Xamar.

**marin¹** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) 1. Jid; waddo. 2. Gar; sharci.
**marin²** *m.f.dh eeg* mari². *ld* **maris¹ (3).**
**marin-cidhiidhi** *m.l* (**-nno ...,** *m.dh*) (*juqr.*) Luuq badeed isku xidha laba badood oo waaweyn, waxa laga yaabaa inuu sameeyey dillaac-qoori gudbani, ama bad daafaha mareysey oo hoos u degtey ama carro guur.
**marin-ganacsi** *m.l* (**-nno ...,** *m.dh*) (*juqr.*) Marin, waddo dhul, bad, ama hawo, oo ganacsigu maro.
**maris¹** *m.l* 1. Saabuun m. ah: saabuun adag oo dharka lagu dhaqdo. 2. Shimbir yar oo mucjisad leh; waxay si layaab leh ugu hoggaamisaa ninka herinka ah oo keliya, ugaar, habar dugaag, halaqa qaar ka mid ah, malabka shinnida iwm. Waris, buli, shimbir malab. 3. *ld* **marin².**
**maris²** *m.dh ld* **marid.**
**marjaan** *m.dh ld* **murjaan².**
**marjac** *m.l* (**-cyo,/-raajic,** *m.dh*) Buug cilmi badan ku qoranyahay oo wixii loo baahdo laga helo.
**marji** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **merji.**
**marjiid¹** *m.l* 1. *ld* **maljiid 1.** Wax dheer oo toosan. 2. *ld* **marjiidid.** *ld* **maljiid¹.**
**marjiid²** *f.g1* (**-day, -dday**) Wax kala jiidid. *ld* **maljiid².**
**marjiidan** *f.mg4* (**-dnaa, -dnayd**) 1. Wax la kala jiiday oo la dheereeyey ahaansho. 2. Wax dheer oo toosan ahaansho. *ld* **maljiidan.**
**marjiidid** *m.f.dh eeg* marjiid². *ld* **maljiid¹, maljiidid, marjiid¹ (2).**
**marjiidnaan** *m.f.dh eeg* marjiidan. *ld* **maljiidnaan, maljiidnaansho, marjiidnaansho.**
**marjiidnaansho** *m.l/dh ld* **marjiidnaan.**
**marjin** *m.dh ld* **merjin.**
**marjis** *m.l ld* **merjin.**
**marka** *xi. eeg* mar³.
**markab** *m.l* (**-byo,** *m.l/dh*/**-raakiib,** *m.dh*) Gaadiid badeed weyn oo u kala baxa qaar lagu dagaallamo iyo xamuulka qaada.
**markable** *m.l* Nin maraakiib badan leh.
**markasho** *m.f.dh eeg* marko.
**markhaanti** *m.l ld* **markhaati.**
**markhaati** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) 1. Qofka fura dhacdo uu goobjoog ka ahaa. 2. Goobjoog. *ld* **markhaanti, marqaati.**
**markhaatifur¹** *m.l* 1. Wax caddeeya dhacdo. 2. *ld* **markhaatifurid.**
**markhaatifur²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Qof dhacdo uu goobjoog ka ahaa sheegid.
**markhaatifurid** *m.f.dh eeg* markhaatifur². *ld* **markhaatifur¹ (2).**
**marki** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Dhibaato gayeysiin (nafley).
**markii** *xi. eeg* mar³.
**markin** *m.f.dh eeg* marki. *ld* **markis.**
**markis** *m.l ld* **markin.**
**marko** *f.mg3* (**-kaday, -katay**) Dhibaato la kulmid (qof).
**marmaarri¹** *m.l* 1. Dhaqdhaqaajinta wax meel la gelinayo aayar loo dhaqdhaqaajiyo. 2. *ld* **marmaarriyid.**
**marmaarri²** *f.g1* (**-iyay, -iday; -iyi**) 1. Ku m.: wax meel daloosha ku khasbid. 2. Awr koron ah aad u cayilin.
**marmaarriyid** *m.f.dh eeg* marmaarri². *ld* **marmaarri¹ (2).**
**marmar¹** *m.l* 1. Murqaha luqunta, tun. 2. Dhagax midabbo badan leh oo derbiyada ama sibirka guryaha lagu qurxisto. 3. *ld* **marmarid.**
**marmar²** *m.l.fk* Kolkol. *ld* **mar¹.**
**marmar³** *f.g/mg1* (**-ray, -rtay**) 1. *(f.g)* Il wax ku dhaceen farta ku rugid. 2. *(f.mg)* Meel hore iyo gadaal ugu socosho.
**marmarasho** *m.f.dh eeg* marmaro.
**marmarhays** *m.dh* Karreysaha geela.
**marmarid** *m.f.dh eeg* marmar³. *ld* **marmar¹ (3).**
**marmaro** *f.g3* (**-rtay, -ratay**) Indha farta ku rugasho (qof).
**marmarsiino** *m.dh ld* **marmarsiinyo.**
**marmarsiinyo** *m.dh* Sabab lagu caddeynayo wax dhacay; cudurdaar. *ld* **marmarsiino.**
**marmarsiinyoo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) 1. Marmarsiiyo sheegid. 2. Ku m.: wax marmarsiinyo ka dhigasho. *ld* **marmarsoo.**
**marmarsiinyood** *m.f.dh eeg* marmarsiinyoo. *ld* **marmarsood.**
**marmarsoo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) *ld* **marmarsiinyoo.**
**marmarsood** *m.l ld* **marmarsiinyood.**
**marnaan** *m.f.dh eeg* maran. *ld* **marnaansho.**
**marnaansho** *m.l/dh eeg* marnow. *ld* **marnaan.**
**marnow** *f.mg3* (**-naaday, -naatay**) 1. Weel aan wax ku jirin noqosho. 2. Naas geel wax maraq lagu maray noqosho. 3. Qof jinni madaxa ka maray noqosho. 4. Gacan m.: qof cayr noqosho.
**maro¹** *m.dh* (**-ooyin/-ryo,** *m.l*) Gabal dhar ah.
**maro²** *f.g/mg3* (**-rtay, -ratay**) 1. *(f.g)* Naas geel maraq ku marasho. 2. *(f.mg)* Weel wax aan wax ku jirin noqosho. 3. *(f.mg)* Ku m.: dhar, xarig iwm meel ku duubasho.

**maro-masaar** *m.l* 1. Wiil, gabadh dabakeen ah ku mataansan oo la aaminsanyahay in uu falxad yahay. 2. Wan ama waxar dabakeen ku mataansan.
**maroodi** *m.l* **(-iyo,** *m.l***)** (*c.nafl.*) Naasleyda berriga ku nool midka ugu weyn oo leh gacan dheer oo uu ka neefsado, waxna ku laayo, labo-ilig waaweyn dhaadheer, qaali ah oo ka soo baxsan goomankiisa, iyo cago balballaaran oo aan faro lahayn oo ku nool Afrika iyo Hindiya.
**maroodiyow** *m.l* (*daaw.*) Cudur xun, luga barariya oo dadka iyo xoolaha ku dhaca; abeesow.
**maroog** *m.l* Xarig la tirjinayo si xoog leh oo la isugu duubo.
**maroogsad** *m.l ld* **marooqsasho.**
**maroogsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **marooqsan.**
**maroogsanaan** *m.dh ld* **marooqsanaan.**
**maroogsanaansho** *m.l/dh ld* **marooqsanaan.**
**maroogsasho** *m.dh ld* **marooqsasho.**
**maroogsi** *m.l ld* **marooqsasho.**
**maroogsin** *m.dh* **(-imo/-inno,** *m.l***)** Dambiil weyn.
**maroogso** *f.g3* **(-saday, -satay)** *ld* **marooqso.**
**marooji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Si maroor ah wax u wareejin. 2. Maro qoyan isku duubid si ay biyuhu uga daataan.
**maroojin** *m.f.dh eeg* marooji. *ld* **maroojis.**
**maroojis** *m.l ld* **maroojin.**
**maroojis-laba-cirifle** *m.l* **(-ayaal,** *m.l/dh***)** (*kiim.*) Taranta soo baxda marka la isku dhufto saldanabka togan (ama midka taban ee saxar) iyo fogaanta u dhaxaysa labada saldanab.
**marooq** *m.l* 1. Xarig, maro, iwm oo la maroojiyey meesha ay iskaga guntamaan. 2. Qallooc.
**marooqsad** *m.l ld* **marooqsasho.**
**marooqsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax marooq yeeshay ahaansho (xarig, maro iwm). 2. Wax marooq yeeshay ahaansho (gees, qori iwm). *ld* **maroogsan.**
**marooqsanaan** *m.f.dh eeg* marooqsan. *ld* **maroogsanaan, maroogsanaansho, marooqsanaansho.**
**marooqsanaansho** *m.l/dh ld* **marooqsanaan.**
**marooqsasho** *m.f.dh eeg* marooqso. *ld* **maroogsad, maroogsasho, maroogsi, marooqsad, maroo**
**marooqsi** *m.l ld* **marooqsasho.**
**marooqso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Cid wax gacanteeda ku jira xoog kaga qaadasho. *ld* **maroogso, maroorso.**
**maroor**[1] *m.l* Meesha nafleydu ka saxarooto.
**maroor**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Xarig, maro, iwm marooq yeelasho.
**marooradillaac**[1] *m.l ld* **muraaradillaac**[1]**.**
**marooradillaac**[2] *f.mg1* **(-cay, -cday)** *ld* **muraaradillaac**[2]**.**
**marooradillaaci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **muraaradillaaci.**
**marooradillaacid** *m.dh ld* **muraaradillaacid.**
**marooradillaacin** *m.dh ld* **muraaradillaacin.**
**maroori** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Si maroor ah wax u wareejin.
**maroorid** *m.f.dh eeg* maroor[2].
**maroorin** *m.f.dh eeg* maroori.
**marooro** *m.dh* (*bot.*) Geed-saar ka kooban laamo jilicsan oo la cuno, oo dhadhankiisu dhanaanyahay.
**maroorsamid** *m.f.dh eeg* maroorsan[1].
**maroorsan**[1] *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Wax maroor leh noqosho (xarig, maro iwm).
**maroorsan**[2] *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax maroor leh ahaansho (xarig, maro iwm).
**maroorsanaan** *m.f.dh eeg* maroorsan[2]. *ld* **maroorsanaansho.**
**maroorsanaansho** *m.l/dh eeg* maroorsanow. *ld* **maroorsanaan.**
**maroorsanow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** Wax marooq yeeshay noqosho (xarig, maro iwm).
**maroorsasho** *m.dh ld* **marooqsasho.**
**maroorso** *f.g3* **(-saday, -satay)** *ld* **marooqso.**
**marqaami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Marqaan gayeysiin (qof). *ld* **marqaansii, murqaami.**
**marqaamid** *m.f.dh eeg* marqaan[2]. *ld* **murqaamid.**
**marqaamin** *m.f.dh eeg* marqaami. *ld* **marqaansiin, marqaansiis, murqaamin.**
**marqaan**[1] *m.l* 1. Farxad iyo firifircooni laga helo cunida qaadka. 2. M. ah: qof ay ka muuqato farxad iyo firfircoon qaad uu cunay dartii. *ld* **murqaan.**
**marqaan**[2] *f.mg1* **(-aamay, -aantay; -aami)** Qaad cuniddiisa farxad iyo firfircooni ka helid (qof). *ld* **murqaan**[2]**.**
**marqaansan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax marqaamay ahaansho (qof). *ld* **murqaansan.**
**marqaansanaan** *m.f.dh eeg* marqaansan. *ld* **marqaansanaansho, murqaansanaan, murqaansanaansho.**
**marqaansanaansho** *m.l/dh eeg* marqaansanow. *ld* **marqaansanaan.**
**marqaansanow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** Wax marqaamay noqosho (qof). *ld* **murqaansanow.**
**marqaansii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** *ld* **marqaami.**
**marqaansiin** *m.dh ld* **marqaamin.**

**marqaansiis** *m.l ld* **marqaamin.**
**marqaati** *m.l ld* **markhaati.**
**marqafur** *m.l* Geed-saar geelu aad u jecelyahay, marqammayr. *ld* **marqammayr.**
**marqammayr** *m.l ld* **marqafur.**
**marqan** *f.mg1* **(-amay, -antay)** Wax maraq naasaheeda ku xiran yahay ahaansho (halirmaan). *ld* **maraqsan.**
**marqanaan** *m.f.dh eeg* marqan. *ld* **maraqsanaan, maraqsanaansho, marqanaansho.**
**marqanaansho** *m.l/dh ld* **marqanaan.**
**marqasho** *m.f.dh eeg* marqo. *ld* **maraqsad, maraqsasho.**
**marqi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Hal naasaha ka marid. 2. Hilib maraq u yeelid.
**marqid** *m.f.dh eeg* maraq².
**marqin** *m.f.dh eeg* marqi. *ld* **marqis.**
**marqis** *m.l ld* **marqin.**
**marqo** *f.g3* **(-qaday, -qatay)** Hal irmaan afarteeda naas oo dhan ama qaar ka mid ah marasho, si aan loo nuugini ama loo lisin. *ld* **maraqso.**
**marra** *fk. ld* **mar¹.**
**marras** *m.dh.u* Dadka intiisa jilicsan sida carruurta, odayada iyo masaakiinta.
**marre** *m.l* (*dii.*) Qur'aanka caddaddiisa (114) oo hal mar la akhriyo. *ld* **marro (2).**
**marriimid** *m.f.dh eeg* marriin². *ld* **marriin¹ (4).**
**marriin¹** *m.l* 1. Dharka haweenka. 2. Daliig midab leh oo maro marsan. 3. Qalab haweenku isku qurxin darteed u gashadaan. 4. *ld* **mariimid.**
**marriin²** *f.g1* **(-iimay, -iintay; -iimi)** 1. Qof haween ah dhar ay xirato u gadid. 2. Maro daliig midab leh ku qurxin. 3. Maro, darin iwm midabbo u yeelid.
**marro** *m.l* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Jilib qabiilo. 2. *ld* **marre.**
**marsad** *m.l ld* **marasasho.**
**marsan** *f.g/mg4* **(-naa, -nayd)** 1. *(f.g)* Haweenay maro ay xirantahay wax dhexda ka xiran ahaansho. 2. *(f.mg)* Wax midab, dufan iwm meel laga mariyey ahaansho. 3. *(f.mg)* Maro, darin iwm oo liid midabo ah lagu qurxiyey ahaansho.
**marsanaan** *m.f.dh eeg* marsan. *ld* **marsanaansho.**
**marsanaansho** *m.l/dh ld* **marsanaan.**
**marsasho** *m.f.dh eeg* marso². *ld* **marsad.**
**marshee** *f.mg2* **(-sheeyay, -sheysay)** Marsho gelin.
**marsheyn** *m.f.dh eeg* maashee.
**marsho** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Birta geerarka baabuurka bedbeddesha. 2. Makiinadda geerarka baaburka. 3. Socod dheer oo ciidanku sameeyaan.
**marsii** *f.lg2* **(-iiyay, -iisay)** 1. Cid arrin si khasab ah ku oggoleysiin. 2. Wax kale dul marin (wax). 3. Wax meel ku dul socodsiin. 4. Arrin cid kale ogaysiin (gob). 5. Arrin, warqad iwm meel geyn si ay meeshaasi u sii gudbiso (qof).
**marsiin** *m.f.dh eeg* marsii.
**marsiino** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Maro weyn oo dumarku xirtaan oo boqor dhexda lagaga xiro.
**marso¹** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Dhismo xeebaha badaha laga dhiso oo doonayaha iyo maraakiibta ku xirato. 2. Diilliin madow oo iduhu dhexda ku yeeshaan.
**marso²** *f.g3* **(-saday, -satay)** 1. Cunto, lacag iwm dhammaysasho. 2. Wax meel ka gudbisasho. 3. Dufan, rinji iwm ku dhaashasho. 4. Cashar cid ula tegid si loogu akhriyo (qof). 5. Marada ay xirantahay dhexda ka xirasho (haween). 6. Arrin meel gole ah ka caddeysasho.
**marsoobbax** *m.l* **(-xyo,** *m.dh*) Nooc halaqa ka mid ah, waabaayo halis ah leh oo dhif iyo naadir loo arko; wed-lasoobax; abris.
**marsubaaliya** *m.dh* **(-yayaal, ml./***m.dh*) (*c.nafl.*) Dir hoosaad ka tirsan naasleyda, hababka kala soocidda qaarkood dir hoosaadkan waxa loo yaqaanaa mataseria, marsubaaliyana waxay noqonaysaa duul ka tirsan dir hoosaadkan. Xubnaha dir hoosaadkan degaankoodu wuu xaddidanyahay, badankoodana waxaa laga helaa Ustaraaliya iyo koonfur Ameerika. Tus. "Kaanguruu".
**marsuubiyaal** *m.l* **(-lo,** *m.dh*) Xubin ka tirsan dir hoosaadka marsubaaliya.
**martabad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) 1. Jago sare oo la gaaro. 2. Meherad.
**marti¹** *m.l* **(marti,** *m.dh*) Qof laga soo dhaweeyey guri aanu lahayn.
**marti²** *m.dh.u* Dad laga soo dhaweeyey guri aanu lahayn.
**marti³** *f.g/mg1* **(-iyay, -iday; -iyi)** M./u m.: cid marti u noqosho.
**martiggeli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Qof marti ahaan u soo dhaweyn.
**martiggelin** *m.f.dh eeg* martiggelin.
**martiqaad¹** *m.l* 1. Sooryo qof marti ah la siiyo. 2. *ld* **martiqaadid.**
**martiqaad²** *f.g1* **(-day, -dday)** Cid marti ah soorid.

**martiqaadid** *m.f.dh eeg* martiqaad². *ld* **martqaad¹ (2).**
**martiqadin** *m.dh* Martiggelindarro. *ld* **martiqadis (2).**
**martiqadis** *m.l* 1. Qof aan martisoore ahayn. 2. *ld* **martiqadin.**
**martisoor¹** *m.l ld* **martisoorid.**
**martisoor²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Cid marti ah soorid.
**martisoore** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh*) Qof martida soo dhaweeya.
**martisoorid** *m.f.dh eeg* martisoor². *ld* **martisoor¹.**
**martiyee** *f.mg2* **(-yeeyay, -yeysay)** Cid marti u noqosho.
**martiyeyn** *m.f.dh eeg* martiyee.
**martiyid** *m.f.dh eeg* marti³.
**marwalleys** *m.dh.fk* Markastaba.
**marwaxad** *m.dh ld* **marawaxad.**
**marwaxad neefeed** *m.dh* **(-dyo ...,** *m.dh*) (*tegno.*) Neef ka timid cadaadis motoor oo loo adeegsado motoor wax wareejiya.
**marwaxadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **marawaxadi.**
**marwaxadin** *m.dh ld* **marawaxadin.**
**marwaxo** *m.dh ld* **marawaxad.**
**marwee** *f.g2* **(-weeyay, -weysay)** *ld* **murwee.**
**marweyn** *m.dh ld* **murweyn.**
**marweysan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **murweysan.**
**marweysnaan** *m.dh ld* **murweysnaan.**
**marweysnaansho** *m.l/dh ld* **murweysnaan.**
**marwo** *m.dh* 1. Haweeney la qabo oo sumcad fiican ku leh dadka dhexdiisa; gaari. 2. Haweenay. 3. *ld* **murwo (2).**
**marxabba** *fk.* 1. Waa yahay!. 2. Soo dhowow!
**marxabbaysii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** *ld* **marxabbee.**
**marxabbee** *f.g2* **(-beeyay, -beysay)** U m.: qof si wanaagsan u soo dhoweyn. *ld* **marxabbeysii.**
**marxabbeyn** *m.f.dh eeg* marxabbee. *ld* **marxabbeysiin.**
**marxabbeysiin** *m.f.dh ld* **marxabbeyn.**
**marxal** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) 1. *ld* **marxalad (3).** Fogaan maalin socod dhan. 2. Gar; daw; jid.
**marxalad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) 1. Sida wax xaaladdii ku sugantahay. 2. Muddo dhawr waqti loo qeybiyey mid ka mid ah. 3. *ld* **marxal (1).**
**marxi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax tashiilid. 2. Hilib marax ka dhigid.
**marxid** *m.f.dh eeg* marax².
**marxin** *m.f.dh eeg* marxi. *ld* **marxis.**
**marxis** *m.l ld* **marxin.**
**marxuum** *m.l* **(-mo,** *m.dh*) Qof mar hore dhintay.
**maryaad¹** *m.l ld* **maryaadid.**
**maryaad²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Nafley aad u silcid. *ld* **meryaad², miryaad².**
**maryaadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Nafley aad uu silcin. *ld* **meryaadi, miryaadi.**
**maryaadid** *m.f.dh eeg* maryaad². *ld* **maryaad¹, meryaad¹, meryaadid, miryaad¹.**
**maryaadin** *m.f.dh eeg* maryaadi. *ld* **maryaadis, meryaadin, meryaadis, miryaadin.**
**maryaadis** *m.l ld* **maryaadin.**
**maryamayn** *m.f.dh eeg* maryamee.
**maryamee** *f.mg2* **(-meeyay, -maysay)** Kuul ka faalin, wax dhici doona wax ka sheegid.
**mas** *m.l* **(-sas, ml.)** 1. Xammaarato aan lugo lahayn, dheereysa, nafleyda qaniinta, sun halis ahna leh. 2. Koombo yar oo miraha dalagga lagu cabbiri, u dhiganta nus madaal.
**masaabax¹** *m.l ld* **masaamixid.**
**masaabax²** *f.g1* **(-xay, -xday)** *ld* **masaamax².**
**masaabaxan** *f.mg4* **(-xnaa, -xnayd)** *ld* **masaamaxan.**
**masaabaxnaan** *m.dh ld* **masaamaxnaan.**
**masaabaxnaansho** *m.l/dh ld* **masaamaxnaan.**
**masaabaxnow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** *ld* **masaamaxnow.**
**masaabixid** *m.dh ld* **masaamixid.**
**masaadir** *m.dh.w eeg* masdar.
**masaafee** *f.g2* **(-feeyay, -feysay)** Naag la doonayo in la mehriyo weligeeda (waalid; walaal iwm) ka fogeyn.
**masaafeyn** *m.f.dh eeg* masaafee.
**masaafeysasho** *m.f.dh eeg* masaafeyso.
**masaafeyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Naag la doonayo in la mehriyo weligeeda (waalid, walaal iwm) ka fogeysasho.
**masaafir¹** *m.l* **(-rro/-riin,** *m.dh*) Qof safar ah. *ld* **masaafur¹, musaafur¹.**
**masaafir²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Qof meel joogay ka dhoofid. *ld* **masaafur², musaafur².**
**masaafiri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Dalkiisa ama degaankiisa khasab kaga dhoofin (qof). *ld* **masaafuri, musaafiri.**
**masaafirid** *m.f.dh eeg* masaafir². *ld* **masaafurid, musaafurid.**
**masaafirin** *m.f.dh eeg* masaafiri. *ld* **masaafiris, masaafurin, masaafuris, musaafurin.**
**masaafiris** *m.l ld* **masaafirin.**
**masaafirsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof dalkiisa laga masaafiriyey ahaansho. *ld* **masaafursan, musaafursan.**
**masaafirsanaan** *m.f.dh eeg* masaafirsan. *ld* **masaafirsanaansho, masaafursanaan, masaafursanaans**

**masaafirsanaansho** *m.l/dh eeg* masaafirsanow. *ld* **masaafirsanaan.**
**masaafirsanow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** Qof dalkiisa laga masaafiriyey noqosho. *ld* **masaafursanow, musaafursanow.**
**masaafo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Fogaan, dherer; meel inta loo socdo. 2. Ka fogeynta laga fogeeyo naag la doonayo in la mehriyo weligeeda (waalid, walaal iwm). 3. M. ah: naag lala baxay.
**masaafoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Qof masaafo gelid.
**masaafood** *m.f.l eeg* masaafoo.
**masaafur[1]** *m.l ld* **masaafir[1].**
**masaafur[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** *ld* **masaafir[2].**
**masaafuri** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** *ld* **masaafiri.**
**masaafurid** *m.dh ld* **masaafirid.**
**masaafurin** *m.dh ld* **masaafirin.**
**masaafuris** *m.l ld* **masaafirin.**
**masaafursan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **masaafirsan.**
**masaafursanaan** *m.dh ld* **masaafirsanaan.**
**masaafursanaansho** *m.l/dh ld* **masaafirsanaan.**
**masaafursanow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** *ld* **masaafirsanow.**
**masaajid[1]** *m.l* **(-ddo/-dyo,** *m.dh*) 1. *(dii.)* Dhismo inta badan qubbad ama munaarad dheer dusha ku leh oo muslimiintu Eebbe ku caabudaan. 2. *(dii.)* Meel kasta oo u habaysan in muslimiintu Eebbe ku caabudaan.
**masaajid[2]** *m.dh.w eeg* masjid.
**masaakiin** *m.dh.w eeg* miskiin[1].
**masaal** *m.l ld* **misaal.**
**masaaliix** *m.dh.w eeg* maslaxad.
**masaamax[1]** *m.f.l ld* **masaamixid.**
**masaamax[2]** *f.g1* **(-xay, -xday; -mixi)** Qof cid dambi ka galey cafin. *ld* **masabaax[2].**
**masaamaxan** *f.mg4* **(-xnaa, -xnayd)** Wax la masaamaxay ahaansho (qof). *ld* **masaabaxan.**
**masaamaxnaan** *m.f.dh eeg* masaamaxan. *ld* **masaabaxnaan, masaabaxnaansho, masaamaxnaansho.**
**masaamaxnaansho** *m.l/dh* 1. *eeg* masaamaxnow. 2. *ld* **masaamaxnaan.**
**masaamaxnow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** Wax la masaamaxay noqosho (qof). *ld* **masaabaxnow.**
**masaamiir** *m.dh.w eeg* musmaar[1].
**masaamixid** *m.f.dh eeg* masaamax[2]. *ld* **masaabax[1], masaabixid, masaamax[1].**
**masaanic** *m.dh.w eeg* masnac.
**masaar** *m.dh* **(-ro,** *m.l*) Qalab ka kooban daab iyo bir af leh oo geedaha iwm lagu gooyo; godin.
**masaargaab** *m.l.kh* M. ah: nin aan cilmi badan lahayn.
**masaariif** *m.dh* Lacag joogto ah oo hal beri la biishado; biil. *ld* **masruuf[1].**
**masaaxad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) 1. Masaaxo; bed. 2. Tirtire; goome.
**masaaxo** *m.dh ld* **masaaxad (1).**
**masabbid[1]** *m.l* Ku nabidda cid fal aanay samayn dusha laga saaro.
**masabbid[2]** *f.g1* **(-day, -dday)** Cid fal aysan samayn ku nabid.
**masabbidan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Wax la masabbiday ahaansho (qof).
**masabbidasho** *m.f.dh eeg* masabbido.
**masabbidid** *m.f.dh eeg* masabbid[2].
**masabbidnaan** *m.f.dh eeg* masabbidan. *ld* **masabbidnaansho.**
**masabbidnaansho** *m.l/dh ld* **masabbidnaan.**
**masabbido** *f.g3* **(-itay, -idatay)** Cid fal aanay samayn ku nabid.
**masacagaley** *m.dh* (*c.nafl.*) Masalugaley xammaarato weyn caws ku nool ah, oo socodka yaxaaska uga eg, oo leh maqaar adag, iyo afar addin oo aan nafleyda qaniin, sunna lahayn. *ld* **mansacagaley, mansalugaley, mansalugooley.**
**masaf[1]** *m.l* **(-fyo,** *m.dh*) Weel leh af ballaaran iyo dabo dhuuban oo daloosha oo hoorayaasha ku shuba weelasha afka dhuuban; dublad.
**masaf[2]** *m.dh* **(-fo,** *m.l*) Saxan weyn oo caw, qabo iwm laga tolay, oo badarka la tumay lagu hufo; xaarin.
**masafo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Nooc ka mid ah maansada oo wadaaddada khaas u ah.
**masaggo** *m.dh ld* **meseggo.**
**masal[1]** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) 1. Tusaale. 2. M.kayga, m.kaaga iwm: wax, wax kale kala mid ah xagga dhaqanka, jimirka, dhererka iwm. *ld* **masil[1], matal[1], matil[1], mesel[1], metel[1].**
**masal[2]** *f.g1* **(-alay, -ashay)** 1. *(riw.)* Filim, riwaayad iwm jilid. 2. Cid wakiil ka noqosho. 3. Ku m.: wax, wax kale ku qiyaasid. *ld* **masil[2], matal[2], matil[2], mesel[2], metel[2].**
**masalaggaab** *m.l.kh* M. ah: nin aan cilmi badan lahayn.
**masalan** *fk.* Tusaale ahaan, misaal ahaan. *ld* **matalan.**
**masalid** *m.f.dh eeg* masal[2]. *ld* **masilid, matalid, matilid, meselid, metelid.**
**masallaf[1]** *m.l ld* **musallif[1].**
**masallaf[2]** *f.mg1* **(-fay, -fday)** *ld* **musallif[2].**
**masallafi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **musallifi.**
**masallafid** *m.dh ld* **musallifid.**

**masallafin** *m.dh ld* **musallifin.**
**masallafsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **musallifsan.**
**masallafsanaan** *m.dh ld* **musallifsanaan.**
**masallafsanaansho** *m.l/dh ld* **musallifsanaan.**
**masalle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Salli maqaar ka samaysan oo qaabab kala duwan leh.
**masalo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Arrin la yaab leh. 2. Xisaab leh siin oo la raadinayo natiijadeedii iyadoo la adeegsanayo jidad iyo xeerar u gaar ah. 3. Su'aal cilmi kudhisan. *ld* **mas'alo.**
**mas'alo** *m.dh ld* **masalo.**
**masalugaley** *m.dh ld* **masacagaley.**
**masalugooley** *m.dh ld* **masacagaley.**
**masar** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) 1. Maro yar midabbo leh, jilicsan oo haweenku gambaystaan; fasaleeti. 2. Gabal maro ah, oo loogu talagalay dhididka, diifka iwm in la isaga tiro.
**masarafad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Dhawraarin yar oo caws ka samaysan, oo cunnada gogosha laga xijiyo.
**masawir¹** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) 1. Aaladda wax sawirta. 2. Muuqaal ka taagan wax oo lagu daabacay warqad. loox, derbbi iwm iyada,oo la adeegsanayo gacan ama qalab kale. 3. Shaxan, jaantus. *ld* **taswiir.**
**masawir²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Muuqaalka ka taagan wax laftiisa warqad, loox derbi, iwm ku daabicid iyada oo la adeegsanayo gacan ama qalab kale. 2. Shaxan ama jaantus sawirid.
**masawirid** *m.f.dh eeg* masawir².
**masax¹** *m.l ld* **masixid.**
**masax²** *f.g1* **(-xay, -xday; -sixi)** 1. Maro, xaashi iwm wax ku tirtirid. 2. Ku m.:dufan, dhoobo iwm meel ku dhoobod. 3. Ku m.:wax si xoog ah wax kale ugu dhufasho.
**masaxad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Maro, xaashi iwm oo wax lagu tirtiro; catir. *ld* **masaxo¹.**
**masaxan** *f.mg4* **(-xnaa, -xnayd)** Wax la masaxay ahaansho (sabuurad, jir miis iwm).
**masaxnaan** *m.f.dh eeg* masaxan. *ld* **masaxnaansho.**
**masaxnaansho** *m.l/dh ld* **masaxnaan.**
**masaxo¹** *m.dh* Maro yar oo wax lagu tirtiro. *ld* **masaxad.**
**masaxo²** *f.g3* **(-xday, -xatay)** Wasakh, boor iwm meel ka tirtirasho.
**masay** *m.dh* Cutub caws ah oo dusha looga maro geeddi (xarig yar), marka la samaynayo raar, raarkuna kuwaas oo badan uu ka koobmo.
**masayr¹** *m.l* 1. Cuqdo qof qaado marka uu ogaado qof uu jeclaa inuu qof kale xiriir la leeyahay. 2. U quuriwaayidda qof kale oo wax uu haysto loo quuri wayo.
**masayr²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** 1. Qof masayr ku beermid. 2. Qof wax haysto u quuriwaayid.
**masayri** *f.g/mg2* **(-iyay, -isay)** M./ka m.: cid masayr ku beerid. *ld* **masayrsii.**
**masayrid** *m.f.dh eeg* masayr².
**masayrin** *m.f.dh eeg* masayri. *ld* **masayrsiin.**
**masayrrey** *m.dh* **(-reeyo,** *m.dh*) Naag masayr badan.
**masayrrow** *m.l* **(-wyo,** *m.l/dh*) Nin masayr badan.
**masayrsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Cid masayr hayo ahaansho.
**masayrsanaan** *m.f.dh eeg* masayrsan. *ld* **masayrsanaansho.**
**masayrsanaansho** *m.l/dh* 1. *eeg* masayrsanow. 2. *ld* **masayrsanaan.**
**masayrsanow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** Cid wax masayr hayo noqosho.
**masayrsii** *f.g/mg2* **(-iiyay, -iisay)** *ld* **masayri.**
**masayrsiin** *m.f.dh ld* **masayrin.**
**masayrtir¹** *m.l* Hanti la siiyo naag masayrsan si loo raalliggeliyo.
**masayrtir²** *f.g/mg1* **(-ray, -rtay)** Haweenay masayrsan hanti siin si loo raalliggeliyo.
**masayrtirid** *m.f.dh eeg* masayrtir².
**mascaanood** *m.l* (*c.nafl.*) Mas dheer oo midabkiisu casaan xigeenyahay oo aan dadka qaniinin.
**mascadde** *m.l* (*c.nafl*) Nooc masaska ka mid ah oo midab cad leh.
**masciideed** *m.l* (*c.nafl*) Nooc masaska halista ah ka mid ah oo leh midab dhiin ah oo badanaa jooga dhulka cadduunka ah.
**masdar** *m.l* **(-rro/-saadir,** *m.dh*) (*nax.*) Magac-faleedka falka, yacni waa qaab faleed aan ku dhicin isrogrog la xariira tirada, caynta iyo amminkaba; badanaa waxaa la raaciyaa fal ka kaaliya xagga nadooca. Tus. "Axmed wuu akhrin karaa", "Wiilasha way akhrin karaan". *ld* **mesder.**
**masdarad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Qori xalleefsan oo qaybo isle'eg qaybsan, oo wax lagu cabbiro, ama xarriiqaha lagu sadriyo. *ld* **masdaro, mastarad, mastaro.**
**masdaro** *m.dh ld* **masdarad.**
**mase¹** *m.l* 1. *ld* **mise 1.** Laba wax ama ka badan oo isku mid ah ama isu dhigma. 2. Sinnaan.
**mase²** *xi.we* (*nax.*) Eray lagu xiriiriyo labada dhinac ee weyddiinta. Tus. "Ma midigta

mase waa bidixda?", "Cali mase Faarax?". *ld* **mise²**.
**masee** *f.g2* **(-seeyay, -seysay)** *ld* **misee.**
**maseyn** *m.f.dh* *ld* **miseyn.**
**masgeesaale** *m.l* Gungume.
**mashaa'ikh** *m.dh.w eeg* shiikh.
**mashaakil** *m.dh.w eeg* mushkilad.
**mashaariic** *m.dh.w eeg* mashruuc.
**mashaqayn** *m.f.dh eeg* mashaqee.
**mashaqaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax mashaqo hayso ahaansho.
**mashaqaysnaan** *m.f.dh eeg* mashaqaysan. *ld* **mashaqaysnaansho.**
**mashaqaysnaansho** *m.l/dh ld* **mashaqaysnaan.**
**mashaqayste** *m.l* **(-tayaal,** *m.l/dh*) Qof shaqa la'aanta jecel oo cajislow ah.
**mashaqee** *f.g2* **(-qeeyay, -qaysay)** Wax mashaqo ku abuurid.
**mashaqo¹** *m.dh* **(-ooyin, ml.)** Dhibaato; shiddo; mixno; mushkulad.
**mashaqo²** *m.dh* (*fiis.*) Cabbirka xaddiga walaxi qaab doorsoontay, marka la saaro xoog qaab-dooriye ah. Qaab doorintu marka ay tahay dherer, mashaqadu waxa ay le'egtahay saamiga isbeddel dhererka iyo dhererka salka ah.
**mashaqoobid** *m.f.dh eeg* mashaqow.
**mashaqow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Mashaqo haleelid.
**masharaaf** *m.l* **(-fo,** *m.l*) Tuubbo dheer oo macdan ama balaastig ah, guryaha dushooda ka soo dejisa biyaha roobka oo keenta dhulka si aan biyuhu guriga wax u yeelin; maracaad; manjarrar. *ld* **masharafad.**
**masharafad** *m.dh ld* **masharaaf.**
**mashashuur¹** *m.l ld* **mashashuurid.**
**mashashuur²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Is m.: xishood badan oo ismacnayni ku jirto yeelasho. *ld* **mansahshuur².**
**mashashuurid** *m.f.dh eeg* mashashuur². *ld* **manshashuur¹, manshashuurid, mashashuur¹.**
**mashiiggaan** *m.l ld* **mashiinggaan.**
**mashiin** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) 1. Makiinad. 2. Motoor.
**mashiingaan** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) Qori boobe ah oo cago leh oo xabbadihiisu silsilad dheer ku taxanyihiin. *ld* **mashiiggaan, mishiggaan.**
**mashiiqsasho** *m.l eeg* mashiiqso. *ld* **mashiiqsi.**
**mashiiqsi** *m.l ld* **mashiiqsasho.**
**mashiiqso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Wax la calalinayo dheecan ka nuugid. 2. Ka m.: sanqar afeed diidmo ah oo yasidi ku dheehantahay muujin.
**mashmash¹** *m.l* 1. Miro aad u bislaaday; dhuguc. 2. Nooc bur-saliidka ka mid ah oo macaan. 3. *ld* **mashmashid.**
**mashmash²** *f.mg1* **(-shay, -shtay)** Miro aad u bislaasho.
**mashmashid** *m.f.dh eeg* mashmash². *ld* **mashmash¹ (3).**
**mashood** *m.l* Roob aad u weyn.
**mashquul¹** *m.l.kh* M. ah: hawllan oo aan faraaqo lahayn.
**mashquul²** *f.mg1* **(-uulay, -uushay)** Ku m.: qof hawllan oo aan faraaqo lahayn noqosho.
**mashquuli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Ku m.: qof mashquul ka dhigid.
**mashquulid** *m.f.dh eeg* mashquul².
**mashquulin** *m.f.dh eeg* mashquuli. *ld* **mashquulis.**
**mashquulis** *m.l ld* **mashquulin.**
**mashquulsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la mashquuliyey ahaansho (qof).
**mashquulsanaan** *m.f.dh eeg* mashquulsan. *ld* **mashquulsanaansho.**
**mashquulsanaansho** *m.l/dh eeg* mashquulsanow. *ld* **mashquulsanaan.**
**mashquulsanow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** Ku m.: (qof) wax la mashquuliyey noqosho.
**mashruuc** *m.l* **(-cyo/-shaaric,** *m.dh*) 1. Dhismo lagu hirgelinayo qayb abuurta ilo dhaqaale, sida warshad, beer, iwm. 2. Hay'ad wax-soosaar oo badanaaba dawladi maal geliso. 3. Qorshe.
**mashxarad¹** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Dhawaaq dheer, googo'an oo haweenku carrabkooda ku sameeyaan waqtiga farxadda, arooska iwm; alalaas; carrabdhow.
**mashxarad²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Haween mashxarad samayn.
**mashxaradid** *m.f.dh eeg* mashxarad².
**masiibo** *m.dh ld* **musiibo.**
**masiil** *m.dh* 1. Dheecaanka geedaha. 2. Dharab.
**masiix** *m.l* (*dii.*) Magacyada nabi Ciise mid ka mid ah.
**masiixi** *m.l* **(-iyiin,** *m.dh*) (*dii.*) Qof diintii nebi Ciise haysta.
**masiixinnimo** *m.dh* (*dii.*) Kiristaan ahaansho (qof).
**masiixiyad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) (*dii.*) Haweenay kiristaan ah.
**masil¹** *m.l ld* **masal¹.**
**masil²** *f.g1* **(-ilay, -ishay)** *ld* **masal².**
**masilid** *m.dh ld* **masalid.**
**masingow** *m.l* Ciyaar dhaqameed laga yaqaan Jubbada Hoose.
**masixid** *m.f.dh eeg* masax². *ld* **masax¹.**

**masjid** *m.l* (**-dyo/-saajid,** *m.dh*) (*dii.*) Masaajid.
**masjoohaar** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Mas weyn oo leh jawharad uu habeenkii ku mirta.
**maskab** *m.l* 1. Meherad. 2. Sharaf.
**maskabjab**¹ *m.l ld* **maskarjab**¹.
**maskabjab**² *f.mg1* (**-bay, -btay**) *ld* **maskarjab**².
**maskabjaban** *f.mg4* (**-bnaa, -bnayd**) *ld* **maskarjaban.**
**maskabjabi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **maskarjabi.**
**maskabjabid** *m.dh ld* **maskarjabid.**
**maskabjabin** *m.dh ld* **maskarjabin.**
**maskabjabnaan** *m.dh ld* **maskarjabnaan.**
**maskabjabnaansho** *m.l/dh ld* **maskarjabnaan.**
**maskabjabsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **maskarjaban.**
**maskabjabsanaan** *m.dh ld* **maskarjabnaan.**
**maskabjabsanaansho** *m.l/dh ld* **maskarjabnaan.**
**maskan** *m.dh* (**-no,** *m.l*) Maro yar, madow daldaloollo yaryar leh oo haweenku madaxa saartaan, gambo.
**maskar**¹ *m.l* (**-rro,** *m.dh*) 1. Sharaf. 2. Mowjad; hir. 3. Maskab.
**maskar**² *m.dh* (*bot.*) Geed faalala, dabrada u eg oo xooluhu cunaan.
**maskarjab**¹ *m.l* 1. Mowjadda jabbiddeeda. 2. Dad meel ka caaryey oo aan waxba haysan oo doonni ama markab la jabay. 3. *ld* **maskarjabid.** *ld* **maskabjab**¹.
**maskarjab**² *f.mg1* (**-bay, -btay**) 1. Qof sharaf-jabid maamuus dhicid. 2. Dad doon ama markab la jabid. *ld* **maskabjab**².
**maskarjaban** *f.mg4* (**-bnaa, -bnayd**) Qof maskarjab ku dhacay ahaansho. *ld* **maskabjaban, maskabjabsan, maskarjabsan.**
**maskarjabi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Cid sharafta ka qaadid. *ld* **maskabjabi.**
**maskarjabid** *m.f.dh eeg* maskarjab². *ld* **maskabjab**¹**, maskabjabid, markarjab**¹ **(3).**
**maskarjabin** *m.f.dh eeg* maskarjabi. *ld* **maskabjabin.**
**maskarjabnaan** *m.dh eeg* maskarjaban. *ld* **maskabjabnaan, maskabjabnaansho, maskabjabsanaan,**
**maskarjabnaansho** *m.l/dh ld* **maskarjabnaan.**
**maskarjabsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **maskarjaban.**
**maskarjabsanaan** *m.dh ld* **maskarjabnaan.**
**maskarjabsanaansho** *m.l/dh ld* **maskarjabnaan.**
**maskax** *m.dh* (**-koxo,** *m.l*) 1. *(c.nafl.)* Dhuux weyn, cad lafta madaxa gudaheeda ku jirta oo xukunta garashada, hadalka, maqalka, aragga, dhadhanka, urta iyo dhaqdhaqaaqa nafleyda. 2. Garaad, caqli.
**maskaxbuq** *m.dh ld* **madaxbuq.**
**maskax-dambeed** *m.dh* (**-yo,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Qaybta dambe ee maskaxda ee ku dhereran ilaa iyo xangulaha. Shaqooyinka ay qabato waxa ka mid ah xidhiidhinta gujooyinka qaabilayaasha taabashada, maqalka iyo organnada dhadhanka. Waxa kale oo ay xukuntaa hababka iswada sida garaaca wadnaha, isku soo ururka iyo kala baxa dhuumaha dhiigga iyo falnaqyo kale duwan.
**maskaxfareed** *m.l* Xannun badan oo madaxa qabta. *ld* **madaxfareed.**
**maskaxyaraan** *m.dh* (*daaw.*) Caqli iyo garaad yaraan.
**maskaxyari** *m.dh* Maskax la'ahaansho. *ld* **maskaxyaro**¹ **(2).**
**maskaxyaro**¹ *m.dh* 1. Maskaxda qaybteeda dambbe ee qadaadka ku taal. 2. *ld* **maskaxyari.**
**maskaxyaro**² *m.dh* (*c.nafl.*) Qaybta maskaxda lafdhabarleyda ee khusaysa xidhiidhinta iyo joogtaynta waxqabadka muruqyada, waxaanay sugtaa baaxadda muruqa iyo dheellitirkiisa. Maskaxyarada naasleydu waxay ka koobantahay laba gibil oo isku xidhan, kaas oo ka samaysan maatar cad oo wareegsan iyo lakab sare oo aad u laalaaban.
**maskharo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Ciyaar; kaftan.
**maskharoo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) Ku m.: cid ku dheldheelid.
**maskharood** *m.f.l eeg* maskharoo.
**maskiin**¹ *m.l ld* **miskiin**¹.
**maskiin**² *m.dh ld* **miskiinad.**
**maskiinad** *m.dh ld* **miskiinad.**
**maskiinnimo** *m.dh ld* **miskiinnimo.**
**maslax**¹ *m.l* 1. Heshiis la dhex dhigo laba dhinac ama ka badan oo muransan. 2. *ld* **maslixid.**
**maslax**² *f.g1* (**-xay, -xday; -lixi**) 1. Laba qof oo dagaalsan heshiisiin. 2. Cid wax ay gocanayso ama ka carootey ku raaliggelin.
**maslaxaad** *m.dh ld* **maslixid.**
**maslaxad** *m.dh* (**-do,** *m.l*/**-saliix,** *m.dh*) Dan, faa'iido. *ld* **maslaxo.**
**maslaxo** *m.dh ld* **maslaxad.**
**maslixid** *m.f.dh eeg* maslax². *ld* **maslax**¹ **(2), maslaxaad.**
**masnac** *m.l* (**-cyo/-saanic,** *m.dh*) Warshad ama hooso.
**maso** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) 1. Abeeso; mas. 2. Abeeso-lugaley. *ld* **manso.**
**masoobid** *m.dh ld* **misoobid.**

**masow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** *ld* **misow.**
**masrad** *m.l* **(-ddo/-dyo,** *m.dh*) Mislaax; siraad; faynuus; laambad.
**masrax** *m.l* **(-xyo/masrax,** *m.dh*) 1. Gole lagu bandhigo riwaayadaha, filimmada iwm. 2. *(riw.)* M. geeraar: m. jilayaashiisu ay u hadlayaan qaab maanso.
**masrixiyad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) (riw.) Sheeko murti iyo maaweelo leh oo lagu bandhigo masrax; riwaayad, maadeys.
**masruuf**[1] *m.l* Lacag, cunto iwm oo si joogto ah loo siiyo qoys, qof iwm. *ld* **masaariif.**
**masruuf**[2] *f.g1* **(-fay, -ftay)** Lacag, cunto iwm si joogto ah qoys qof, iwm u siin.
**masruufasho** *m.f.dh eeg* masruufo.
**masruufid** *m.f.dh eeg* masruuf[2].
**masruufo** *f.g3* **(-ftay, -fatay)** Lacag, cunto iwm si joogto ah u cunid.
**mastarad** *m.dh ld* **masdarad.**
**mastaro** *m.dh ld* **masdarad.**
**mastuurasho** *m.f.dh eeg* mastuuro.
**mastuuro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** Si xishood iyo edeb leh u dhaqmid.
**masuubo** *m.dh ld* **musiibo.**
**masuug**[1] *m.l* 1. Bakhaylidda wax lagu bakhaylo. 2. M. ah: qof bakhayl ah.
**masuug**[2] *f.g1* **(-gay, -gtay)** Wax ku bakhaylid.
**masuugad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Haweeney bakhaylad ah.
**masuugid** *m.f.dh eeg* masuug[2].
**masuugnimo** *m.dh* Bakhaylnimo.
**masuugsan** *f.g4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax, wax saluugsan ahaansho. 2. Wax, wax dhaliishan ahaansho.
**masuugsanaan** *m.f.dh eeg* masuugsan. *ld* **masuugsanaansho.**
**masuugsanaansho** *m.l/dh ld* **masuugsanaan.**
**masuul** *m.l ld* **mas'uul.**
**mas'uul** *m.l* **(-llo/-liin,** *m.dh*) 1. Qof xil qaadi kara. 2. Qof jago sare ummad u haya. 3. Xilkas. 4. Ka m. ah: qof wax xilkoodu saaran yahay. 5. Ka m. ah: qof dhacdo sabab u ahi. *ld* **masuul.**
**masuuliyad** *m.dh ld* **mas'uuliyad.**
**mas'uuliyad** *m.dh* Xil qof saaran. *ld* **mas'uuliyo, masuuliyad, masuuliyo.**
**masuuliyo** *m.dh ld* **mas'uuliyad.**
**mas'uuliyo** *m.dh ld* **mas'uuliyad.**
**mataal** *m.l ld* **misaal.**
**mataan**[1] *m.l* **(-no,** *m.l*) 1. Labo ilmood oo hooyo isla mar dhashay midkooda labka ah. 2. Labo waxyaalood oo laysugu magac daro.
**mataan**[2] *m.dh* **(-no,** *m.dh*) 1. Labo ilmo oo hooyo isla mar dhashay midkooda dheddigga. 2. Laba waxyaalood oo laysugu magacdaro ama la israaciyo. 3. Ceel af dhuuban, biyo badan oo ceelal kale ku dhow.
**mataanayn** *m.f.dh eeg* mataanee.
**mataanee** *f.g2* **(-neeyay, -naysay)** 1. Mataano dhalid (nafley). 2. Labo walxood hal magac ka dhexaysiin.
**mataansan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Ku m. wax, wax kale mataan la ah ahaansho. 2. Wax, wax kale lagu biiriyey ahaansho.
**mataansanaan** *m.f.dh eeg* mataansan. *ld* **mataansanaansho.**
**mataansanaansho** *m.l/dh ld* **mataansanaan.**
**mataatac**[1] *m.l* 1. Hadal aan murti lahayn. 2. *ld* **mataaticid.**
**mataatac**[2] *f.mg1* **(-cay, -cday; -tici)** Hadal aan macno lahayn ku hadlid.
**mataatax**[1] *m.l* 1. M. ah: hilib karis ka batay awgiis aad u jilcay. 2. Maro duugnimo awgeed aad u jilicday. 3. Miro aad u bislaaday. 4. *ld* **mataatixid.** *ld* **motootax**[1]**, mutuutax**[1]**.**
**mataatax**[2] *m.l* (*fiis.*) Dhalan-rogga bu' kaahfale ihi iskeed ugu beddelanto bu' farcan ah taas oo ah ama aan ahayn kaahfale. Marka bixitaanka hal ama in ka badan oo saxarro ama footoono ah.
**mataatax**[3] *f.mg1* **(-xay, -xday; -tixi)** 1. Hilib karis ka batay oo aad u jilcay noqosho.2. Maro aad u duugowday noqosho. 3. Miro aad u bislaaday noqosho. *ld* **motootax**[2]**, mutuutax**[2]**.**
**mataatax-biita** *m.l* **(-xo ...,** *m.l*) (*fiis.*) Doorsoonka kaahfaleed ee bu' atam ay noqoto iskugodka atamka xiga, ayna weheliso bixinta elektaroon ama burotoon bu'da soo baxda waxa ay leedahay cuf atameed le'eg tan bu'da asalka ah, waxase ay ku kala geddisanyihiin tiro atameedka xaddi hal ah.
**mataataxsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Hilib karis ka batay oo aad u jilcay ahaansho. 2. Maro aad u duugowday ahaansho. 3. Miro aad u bislaaday ahaansho. *ld* **motootaxsan, mutuutaxsan.**
**mataataxsanaan** *m.f.dh eeg* mataataxsan. *ld* **mataataxsanaansho, motootaxsanaan.**
**mataataxsanaansho** *m.l/dh ld* **mataataxsanaan.**
**mataaticid** *m.f.dh eeg* mataatac[2]. *ld* **mataatac**[1] **(2).**
**mataatixi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Hilib karis ka batay oo aad u jilcay ka dhigid. 2. Maro aad u duugowday ka dhigid. 3. Miro aad u

bislaaday ka dhigid. *ld* **motootixi, mutuutixi.**
**mataatixid** *m.f.dh eeg* mataatax³. *ld* **mataatax¹ (4), motootax¹, motootixid, mutuutax¹**
**mataatixin** ***m.f.dh*** *eeg* mataatixi. *ld* **motootixin, mutuutixin.**
**mataatulle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Qoryo, cajillo, callalo iwm oo inta laysu geeyo loo yeelo qaab dad ama wax kale ayadoo laga ag dhisayo xeryaha xoolaha ama beeraha si loogu cabsiiyo cawameerta.
**mataatullee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** Mataatulle samayn.
**mataatulleyn** *m.f.dh eeg* mataatullee.
**mataaxif** *m.dh.w eeg* matxaf.
**matag¹** *m.l ld* **mantag¹.**
**matag²** *m.l* (*daaw.*) Wixii caloosha ku jiray oo afka si xoog ah uga soo baxa, waxaana keena fal aan loo talin.
**matag³** *f.g1* **(-gay, -gtay)** *ld* **mantag².**
**matagid** *m.dh ld* **mantagid.**
**mataji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **mantaji.**
**matajin** *m.dh ld* **mantajin.**
**matajis** *m.l ld* **mantajin.**
**matal¹** *m.l ld* **masal¹.**
**matal²** *f.g1* **(-alay, -ashay)** *ld* **masal².**
**matalan** *fk. ld* **masalan.**
**matalid** *m.dh ld* **masalid.**
**mataraariye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh*) Nooc ka mid ah buntukhda ciidammo oo leh labo addin, si darandorri ahna u dhaca; boobe.
**matatar¹** *m.l* 1. Qarinta wax la qariyo. 2. Khasbidda wax meel lagu khasbo. 3. *ld* **matatarid.**
**matatar²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Nafley meel ayan mari karin ku khasbid.
**matatari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Xoolo muquuno ah cid siin. 2. Nafley meel aan laga arki karin gelin. 3. Isku m.: meel ciriiri ah si dhib iyo xoog leh ku dhexgelin (nafley).
**matatarid** *m.f.dh eeg* matatar². *ld* **matatar¹ (3).**
**matatarin** *m.f.dh eeg* matatari. *ld* **matataris.**
**matataris** *m.l ld* **matatarin.**
**matatarsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la matatariyay ahaansho (xoolo).
**matatarsanaan** *m.f.dh eeg* matatarsan. *ld* **matatarsanaansho.**
**matatarsanaansho** *m.l/dh ld* **matatarsanaan.**
**matax¹** *m.l ld* **mutux¹.**
**matax²** *f.mg1* **(-xay, -xday)** *ld* **mutux².**
**mataxan** *f.mg4* **(-xnaa, -xnayd)** *ld* **mutuxan.**
**mataxnaan** *m.dh ld* **mutuxnaan.**
**mataxnaansho** *m.l/dh eeg* mataxnow. *ld* **mutuxnaansho.**
**mataxnow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** *ld* **mutuxnow.**
**matiitix¹** *m.l* Wax duugnimo ama karis badan awgiis la googo'aya.
**matiitix²** *f.mg1* **(-ixay, -ixday)** Wax gabow, karis badan awgiis la googo'id.
**matiitixi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax matiitix ka dhigid.
**matiitixid** *m.f.dh eeg* matiitix². *ld* **matiitixis².**
**matiitixin** *m.f.dh eeg* matiitixi. *ld* **matiitixis¹.**
**matiitixis¹** *m.l ld* **matiitixin.**
**matiitixis²** *m.l ld* **matiitixid.**
**matiitixsad** *m.l ld* **matiitixsasho.**
**matiitixsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax matiitix laga dhigay ahaansho.
**matiitixsanaan** *m.f.dh eeg* matiitixsan. *ld* **matiitixsanaansho.**
**matiitixsanaansho** *m.l/dh ld* **matiitixsanaan.**
**matiitixsasho** *m.f.dh eeg* matiitixso. *ld* **matiitixsad.**
**matiitixso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax matiitix ka dhigasho.
**matil¹** *m.l ld* **masal¹.**
**matil²** *f.g1* **(-ilay, -ishay)** *ld* **masal².**
**matilaad** *m.dh* (riw.) Habka wax loo jilo.
**matilid** *m.dh ld* **masalid.**
**matirsame** *m.l* (*nax.*) Magac aan oggolaanin in uu noqdo wadar, wuxuuna tilmaama shay aan tirsamin, sida: biyo, sonkor, saliid; si wadar looga dhigo waa in erey kale loo raadiyaa sida: biyo badan iwm.
**matixid** *m.dh ld* **mutuxid.**
**matoobbe** *m.l ld* **matoobbo.**
**matoobbo** *m.l* **(-ooyin,** *m.l*) Ul af godan leh oo raggu ku xarragoodo; bakoorad. *ld* **matoobbe.**
**matoor** *m.l* **(-ro,** *m.dh*) *ld* **motoor.**
**matoor danabeed** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) (*fiis.*) Makiinad tamar danabka u beddesha tamar makaanikaad. Makiinadaha noocani waa nadiif, deggan, lehna karti aad u sarreysa (75-90%).
**matoor q.t.** *m.l* (*fiis.*) Matoor danab oo u habeysan in uu ku shaqeeyo qulqul talantaaliya.
**matooriste** *m.l ld* **motooriste.**
**matxaf** *m.l* **(-fyo/-taaxif,** *m.dh*) Guri lagu xafido waxyaabaha taariikhda leh.
**maw** *m.l* Weelasha biyaha lagu shubto.
**mawaa** *qr.we* Erey weyddiimeed oo muujinaya shaki.
**mawaashi** *m.dh* Xoolaha nool; xayawaan.
**mawd** *m.l* Dhimashada nafleyda. *ld* **mowd.**
**mawduuc** *m.l* **(-cyo,** *m.dh*) Duluc.
**mawe** *m.l ld* **wamme.**

**ma'wi** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Ceel biyo badan.
**mawjad**[1] *m.dh* (**-do,** *m.l*) 1. Dhaqdhaqaaqa biyuhu sameeyaan marka ay dabeeshu ku dhacdo. 2. Qulqul baahsan, xiriir ah oo ay samayso korontadu marka hawada lagu sii daayo. *ld* **mowjad, hir.**
**mawjad**[2] *m.dh* (**-do,** *m.l*) (*juqr.*) Kicidda iyo degista oogada badda, ugu dhowaan laba jeer maalintii, oo uu dhaliyo cufisjiidadka dayaxa iyo xoogga kan qorraxda ah. Oogada badweynta, faraqa u dhexeeya mawjadaha sare iyo kuwa hoose wuu ka yaryahay 1 m.; laakiin badaha godan ee qaaradaha xadka la leh waxaa laga yaabaa inuu ka bato 6 m., mawjadaha afafka dhuuban ee webiyada wuxuu gaadhaa 15 m. ama ka badan. Qulqul mawjadeed: waa u socodka biyaha mawjadda xagga khoori, af-webi, deked, iwm ee fatah mawjadeedka ama dusheeda ama mawjad noqdo.
**mawjad-dayreed** *m.dh* (**-o ..., ml.**) (*juqr.*) Mawjadaha aad u waaweyn kolka dhulka, qorraxda, iyo dayaxu ay xariiq toosan oo isku mid ah yihiin; xoogga cufisjiidadka ee qorraxdu wuxuu ka yimaadaa jiho la mid ah tan dayaxa, markaana wuu hiirigeliyaa.
**mawjad-gaaban** *m.dh* (**-o gaagaaban,** *m.l*) (*juqr.*) Hirar ballac yar oo abuurma marka cufisjiidadka qorraxdu uu lid ku noqdo si xagal quman ah kan dayaxa.
**mawjiid** *m.l* Roob weyn oo dhul ballaaran ku fida, daaq badanna bixiya; mahiigaan.
**mawlac** *m.l ld* **mowlac.**
**mawle** *m.l* (*dii.*) Magacyada Ilaah mid ka mid ah; Eebbe; Alle; Weyne. *ld* **mowle.**
**mawliid** *m.l* 1. *(dii.)* Maalinta uu dhashay Rasuulku (n.k.h.a.). 2. *(dii.)* Xuska loo sameeyo dhalashada Rasuulka(n.k.h.a.). 3. *(dii.)* Bishii uu dhashay Rasuulku (n.k.h.a.). *ld* **mowliid, mowluud.**
**mawqif** *m.l* (**-fyo,** *m.dh*) Go'aan cad oo uu qof iska taago arrin adag. *ld* **mowqif.**
**maxaa** *e.we* Erey loo adeegsado wax wayddin sida: m. dhacay? Sida badanna magacuyaallo ayaa lagu lifaaqaa, sida: maxaad (maxaa+aad) rabtaa?
**maxaabiis** *m.dh.w eeg* maxbuus.
**maxaad** *m.l* (**-ddo/-dyo,** *m.dh*) Cirbad weyn oo lagu tolo jawaanka qobtolka, karnaashka iwm; maxaar. *ld* **maxaar.**
**maxaajiraa** *e.we ld* **maxay.**
**maxaamil** *m.dh eeg* maxmil[1].
**maxaansugaa** *m.l* Nooc cawska ka mid ah oo marka roobku da'o dhaqso u soo baxa, dhaqsana qallala.
**maxaar** *m.l ld* **maxaad.**
**maxaawacay** *e.we ld* **maxay.**
**maxaayeelay** *e.we ld* **maxay.**
**maxabbo** *m.dh* Jacayl. *ld* **muxubbo.**
**maxaddo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Xarunta baska tareenka iwm ka baxaan loogana dego.
**maxajabad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Qof haween ah oo aan guriga ka bixin. *ld* **maxajabo.**
**maxajabo** *m.dh ld* **maxajabad.**
**maxal** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Ilmogaleenka dhaddigoodka; makaan; ilmoside; min.
**maxammas**[1] *m.l.kh* M. ah: bunka beerkisa marka inta la dubo la tumo ee uu daqiiq noqdo.
**maxammas**[2] *f.g1* (**-say, -stay**) Bun beerkii iyo qasharkii dubid.
**maxammasan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax la maxammasay ahaansho (bun).
**maxammasid** *m.f.dh eeg* maxammas[2].
**maxammasnaan** *m.f.dh eeg* maxammasan. *ld* **maxammasnaansho.**
**maxammasnaansho** *m.l/dh ld* **maxammasnaan.**
**maxamuudi** *m.dh* Nooc ka mid ah dharka la xirto oo midab cad leh; bafto.
**maxan** *m.l.kh* M. ah: neef ishkin ah, aad u buuran oo aan dhalin.
**maxas** *m.dh* Dad ama duunyo la itaal yar leh da' ama dhibaato darteed.
**maxay** *e.we* 1. Erey weyddiimeed oo ka kooban 'maxaa' iyo 'ay', labo xaaladood ayaana loo adeegsadaa, sida: a) “Waa maxay?”; b) “Maxay doonaysaa ama doonayaan?” 2. Erey lagu xiriiriyo weer sababley ah; sababtu waxaa weeye; maxaawacay; maxaayeelay; waayo. Tus. “Shalay kuuma imaan, maxaajiraa, hawl baan lahaa”.
**maxaysato** *m.dh.u ld* **mahaysato.**
**maxbuus** *m.l* (**-syo/-xaabiis,** *m.dh*) Qof ikhtiyaarkii laga qaaday oo meel gaar ah lagu ilaaliyo.
**maxdin** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Labo dhagax oo mid fidsanyahay kan kaleetana mucdanyahay oo badarka lagu riqdo, iyadoo labada dhagax laysku rugayo; shiid. *ld* **mixdin.**
**maxile** *m.l/dh* (**-layaal,** *m.l/dh*) Nin aan xil lagu aamini karin.
**maxisho** *m.dh* Haweenay aan xil lagu aamini karin.
**maxkamad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) 1. Hoy dacwadda lagu qaado. 2. Xukun hab dawli ah loo qaado. 2. Dadka xukunka qaada.

**maxlal¹** *m.l* (**-llo,** *m.l*) Meherka naag la furay oo nin kale muddo gaaban ay guursato si ay ugu noqoto ninkeedii hore.
**maxlal²** *f.g1* (**-alay, -ashay**) Naag rabta in ay ninkedii hore ku noqoto nin kale muddo gaaban mehersasho.
**maxlalan** *f.mg4* (**-lnaa, -lnayd**) Wax la maxlalay ahaansho (naag).
**maxlalasho** *m.f.dh eeg* maxlalo.
**maxlalid** *m.f.dh eeg* maxlal².
**maxlalnaan** *m.f.dh eeg* maxlalan. *ld* **maxlalnaansho.**
**maxlalnaansho** *m.l/dh ld* **maxlalnaan.**
**maxlalo** *f.g3* (**-ashay, -alatay**) Maxlal sameysasho.
**maxmaas** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) Birdaawada bunka lagu dubo ama lagu saloolo.
**maxmil¹** *m.l* (**-llo/-xaamil,** *m.dh*) 1. Rixli. 2. Bir qaroofan oo yaxaasbadeedka lagu dabo. 3. Maro xariir-madow ah oo tal iyo quraan lagu qurxiyey oo kabcada lagu dado.
**maxmil²** *f.g1* (**-ilay, -ishay**) Libaax-badeed maxmil ku dabid.
**maxmilan** *f.mg4* (**-lnaa, -lnayd**) Wax maxmil lagu qabtay ahaansho (libaax-badeed).
**maxmilid** *m.f.dh eeg* maxmil².
**maxmilnaan** *m.f.dh eeg* maxmilan. *ld* **maxmilnaansho.**
**maxmilnaansho** *m.l/dh ld* **maxmilnaan.**
**maxmiyad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) (*juqr.*) Degaan ay sameeyeen dad ka soo fogaaday dalkii ay u dhasheen; degaanka cusubi sida caadiga ah waa mid aan hore loo degganeyn amase loo degganaa si teel-teel ah.
**maxsuul-aayooneed** *m.l* (**-yo,** *m.dh*) (*kiim.*) Taranta ribnaannada: kw = [ H+ ] [ OH- ] ee biyaha oo ka dhalatay ayoonoobidda xaddi yar oo biyo ah.
**may** *diid. ld* **maya.**
**maya** *diid.* Erey tilmaama jawaab diidmo ah. *ld* **may.**
**mayaay¹** *m.l ld* **mayay¹.**
**mayaay²** *f.mg1* (**-yay, -yday**) *ld* **mayay².**
**mayaayid** *m.dh ld* **mayayid.**
**mayac¹** *m.l* 1. Caano dhaynimadii ka tegay suusacna aan gaarin. 2. Kibir. *ld* **manyac¹.**
**mayac²** *f.mg1* (**-cay, -cday; -yici**) 1. Mayac noqosho (caano). 2. Wax kibray noqosho. *ld* **manyac².**
**mayacsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax mayacay ahaansho (caano). 2. Wax kibir hayo ahaansho. *ld* **manyacsan.**
**mayacsanaan** *m.f.dh eeg* mayacsan. *ld* **manyacsanaan, manyacsanaansho, mayacsanaansho.**
**mayacsanaansho** *m.l/dh ld* **mayacsanaan.**
**mayal** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Siddada gaashaanka.
**mayay¹** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Roob xoog leh oo maalinta gelinkeeda hore da'a. *ld* **mayaay¹.**
**mayay²** *f.mg1* (**-yay, -yday**) Maalin gelinkeeda hore, roob di'id. *ld* **mayaay².**
**mayayid** *m.f.dh eeg* mayay². *ld* **mayaayid.**
**mayddi¹** *m.l/dh* (*bot.*) Geed-quwaax dhererkiisu meel dhexaad yahay, qodax lahayn, caleen yaryar iyo laamo jilicsan leh,oo ka baxa buuraha dhaadheer iyo dhadhaabah korkooda, oo dhale xabag udgoon oo la shito.
**mayddi²** *m.dh* Nooc ka mid ah faleenka oo ah geedka ugu heer sarreeya.
**maydhaamad** *m.l ld* **maydhaamasho.**
**maydhaamasho** *m.f.dh eeg* maydhaamo. *ld* **maydhaamad.**
**maydhaami** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Xoolo la xaday, xoolo kale ku beddelid.
**maydhaamid** *m.f.dh eeg* maydhaan². *ld* **maydhaan¹ (3).**
**maydhaamin** *m.f.dh eeg* maydhaami. *ld* **maydhaamis.**
**maydhaamis** *m.l ld* **maydhaamin.**
**maydhaamo** *f.g3* (**-aantay, -aamatay**) Xoolo la xaday, xoolo kale ku beddelasho si loogu raadgado.
**maydhaan¹** *m.l* 1. Xoolo la xaday oo xoolo kale lagu lagu badasho si loogu raadgado. 2. Muquuno wax ka qiimo badan lagu beddesho. 3. *ld* **maydhaamid.**
**maydhaan²** *f.g1* (**-amay, -aantay; -aami**) 1. Wax muquuno ah, wax wanaagsan ku beddelid. 2. Xoolo la xaday, xoolo kale ku beddelid, si loogu raadgado.
**maydhax¹** *m.dh* (**-xo,** *m.dh*) *ld* **mayrax.**
**maydhax²** *m.dh* (**-xo,** *m.dh*) (*bot.*) Nudo cunto gudbiya oo ay leeyihiin dhirta keliya. Cuntada waxay ka soo qaadaan halka lagu sameeyo, waxaanay geeyaan meelaha looga baahanyahay, sida meelaha korritaanka.
**maydicid** *m.f.dh eeg* mayac². *ld* **manyicid.**
**maye** *e.we eeg* mee.
**mayici** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Caano mayac ka dhigid. 2. Cid kibrin.
**mayicid** *m.f.dh eeg* mayac². *ld* **manyicid.**
**mayicin** *m.f.dh eeg* mayici. *ld* **manyicin.**
**maykarafoon** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Qalab tamarta jabaqda u beddesho tamar danab. Waa qaybta ugu horreysa ee telefoonnada iyo war baahiyayaasha.
**mayl** *m.l* (**-lal,** *m.l*) Cabbir dhererkiisu yahay 1609.35 mitir. *ld* **miil (4).**

**mayl badeed** *m.l* (**-lal ...,** *m.l*) (*juqr.*) Halbeeg fogaansho ee lagu isticmaalo maaxidda badda oo la eg dhererka hal daqiiqo (1') ee tigraar goobo weyn oo ku sawiran isfeer la bed ah dhulka; mayl badeed waa 6,080 ft. ugu dhawaan.

**mayli** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Dherer inta mayl ee uu yahay xisaabid.

**mayliin** *m.dh* (**-no,** *m.dh*) *ld* **maayliin.**

**maylin** *m.f.dh eeg* mayli.

**mayl-juqraafi** *m.l* (**-lal ...,** *m.l*) (*juqr.*) Cabbir dherer oo la mid ah hal lixdameedka digrii ama hal daqiiqo ee lool; dabcan wuu isla beddelaa loolka, laakiin ugu dhawaan wuxuu la egyahay cabbirkaasi 6,080 cagood, cabbirkanina waa midka guud ahaan la aqbalsanyahay.

**mayllin** *m.l* (**-imo/-inno,** *m.l/dh*) 1. Bir caarad dhuuban oo wax mudda. 2. Bir yar oo indhakuusha lagu marsado.

**mayoonge** *m.l* Xasharaad yaryar, duula, oo quuta dhacaanka ubaxa, dadka iyo duunyadaba dhiba.

**mayr[1]** *m.dh* Caws waaweyn ama caw rarada laga sameeyo. *ld* **mayro.**

**mayr[2]** *f.g1* (**-ray, -rtay**) 1. Wax biyo ku dhaqid. 2. U m.: cid u qubayn.

**mayrac[1]** *m.l* Daajinta xoolaha fiidkii la daajiyo.

**mayrac[2]** *f.g1* (**-cay, -cday**) Xoolo fiid daajin.

**mayracad** *m.l ld* **mayracasho.**

**mayracasho** *m.f.dh eeg* mayraco. *ld* **mayracad.**

**mayracid** *m.f.dh eeg* mayrac[2]. *ld* **mayricid.**

**mayraco** *f.g/mg3* (**-cday, catay**) 1. *(f.g)* Xoolo fiid daajisasho. 2. *(f.mg)* Goor galab ah daaqid (xoolo).

**mayran[1]** *f.mg1* (**-rmay, -rantay; -rmi**) 1. Wax la mayray noqosho. 2. Dhar iwm midab bixid.

**mayran[2]** *f.mg4* (**-rnaa, rnayd**) Wax la mayray ahaansho.

**mayraq** *m.l* (**-qyo,** *m.dh*) Saddexda feerood ee sararta u hoosaysa iyo hilibkooda oo iswata (geel).

**mayraqsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Qof aad u jilicsan ahaansho.

**mayraqsanaan** *m.f.dh eeg* mayraqsan. *ld* **mayraqsanaansho.**

**mayraqsanaansho** *m.l/dh ld* **mayraqsanaan.**

**mayrasho** *m.f.dh eeg* mayro[2].

**mayrax** *m.dh* (**-xo,** *m.l*) Isku jirka jillawda iyo mullaaxda. *ld* **maydhax[1].**

**mayraxsad** *m.l ld* **mayraxsasho.**

**mayraxsasho** *m.f.dh eeg* mayraxso. *ld* **mayraxsad, mayraxsi.**

**mayraxsi** *m.l ld* **mayraxsasho.**

**mayraxso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Mayrax diirasho.

**mayricid** *m.dh ld* **mayracid.**

**mayrid** *m.f.dh eeg* mayr[2]. *ld* **mayrniin.**

**mayrmid** *m.f.dh eeg* mayran[1].

**mayrnaan** *m.f.dh eeg* mayran[2]. *ld* **mayrnaansho.**

**mayrnaansho** *m.l/dh* 1. *eeg* mayrnow. 2. *ld* **mayrnaan.**

**mayrniin** *m.l ld* **mayrid.**

**mayrnow** *f.mg3* (**-naaday, -naatay**) Wax la maray noqosho.

**mayro[1]** *m.dh* Geed timirta, baarta iwm u eg oo caw jilicsan baxsha; maniiqo. *ld* **mayr[1].**

**mayro[2]** *f.g/mg3* (**-rtay, -ratay**) 1. *(f.g)* Wax, sida dhar iwm biyo ku dhaqasho. 2. *(f.mg)* Qubaysasho (qof).

**mayruuf[1]** *m.l* Daal iyo rafaad.

**mayruuf[2]** *f.mg1* (**-fay, -ftay**) Daal iyo rafaad la kulmid.

**mayruufi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Daal iyo rafaad badid (nafley).

**mayruufid** *m.f.dh eeg* mayruuf[2]. *ld* **mayruufis[2].**

**mayruufin** *m.f.dh eeg* mayruufi. *ld* **mayruufis[1].**

**mayruufis[1]** *m.l ld* **mayruufin.**

**mayruufis[2]** *m.dh ld* **mayruufid.**

**maysiiliyam** *m.l* (**-myo,** *m.dh*) (*bot.*) Hayfa wada shaqeeya oo sameeya jidhka fangaska. Wuxuu ka koobanyahay hayfa quudiye iyo hayfa taran oo wada jira, kaas oo dhala boodhsidayaal iyo gaametajiyam.

**maytokondoriya** *m.l* (**-ooyin,** *m.l*) (*baay.*) Dhisme laga helo saytobalaasamka unugga dhirta iyo xayawaanka taasi oo qaadda neefsashada ogsajiinta leh: waa meesha ay ka dhacdo meertada kerbis iyo silsiladda gudbinta ilaktaroon, iyo weliba soo saarista tamarta unugga.

**maytoosis** *m.l* (*baay.*) Qaybsanka unugga si uu u sameeyo laba unug oo mataanaysan oo mid kastaa leeyahay bu' ay ku jiraan tiro isku mid ah oo isku nooca oo koromosoomya ah, sida unugga ay ka yimaadeen.

**med[1]** *m.l ld* **mad[1].**

**med[2]** *f.g1* (**-day, -dday**) *ld* **mad[2].**

**medan** *f.mg4* (**-dnaa, -dnayd**) *ld* **madan.**

**medid** *m.dh ld* **madid.**

**mednaan** *m.dh ld* **madnaan.**

**mednaansho** *m.l/dh ld* **madnaan.**

**mee** *e.we* (**meedey; meeye/maye**) Xaggee ayuu jiraa?, aaway?. Tus. "Wiilku mee?", "Ku mee?".

**meecaad[1]** *m.l* Cirib dambeed wanaagsan oo ay wax yeeshaan.

**meecaad[2]** *m.dh* 1. Xiddigaha cirirka tan ugu dambaysa oo u dhexaysa rad dambe iyo godinta. 2. Nasiib wacan.

**meecaad[3]** *f.mg1* **(-day, -dday)** Cirib dambeeto wanaagsan yeelasho (wax).

**meecaadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cirib dambeeto oo wanaagsan u yeelid (wax).

**meecaadid** *m.f.dh eeg* meecaad[3].

**meecaadin** *m.f.dh eeg* meecaadi.

**meecaadsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax cirib dambeed wanaagsan leh ahaansho.

**meecaadsanaan** *m.f.dh eeg* meecaadsan. *ld* **meecaadsanaansho.**

**meecaadsanansho** *m.l/dh ld* **meecaadsanaan.**

**meeday** *e.we.dh eeg* mee.

**meedulla** *m.dh* (*c.nafl.*) Qaybta gudaha ku taal ee xubin ama sooh marka ay ka duwantahay qaybta xagga dibedda xigta ee islaxubintaas ama isla soohaas gaar ahaan kelyaha, qanjir kelyodyada iyo qanjirrada liinfada (qanjir-liinfoodyada).

**meegaar[1]** *m.l ld* **maageer[1].**

**meegaar[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** *ld* **maageer[2].**

**meegaaran** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **maageeran.**

**meegaarasho** *m.dh ld* **maageerasho.**

**meegaarid** *m.dh ld* **maageerid.**

**meegaarnaan** *m.dh ld* **maageernaan.**

**meegaarnansho** *m.l/dh ld* **maageernaan.**

**meegaaro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** *ld* **maageero.**

**meegaarsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **maageeran.**

**meegaarsanaan** *m.dh ld* **maageernaan.**

**meegaarsanaansho** *m.l/dh ld* **maageernaan.**

**meehaal** *m.l* 1. Filad; malayn; taawin. 2. Fikrad.

**meehaalad** *m.l ld* **meehaalasho, moohaalasho.**

**meehaalasho** *m.f.dh eeg* meehaalo. *ld* **meehaalad.**

**meehaali** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Meehaal samayn (qof).

**meehaalin** *m.f.dh eeg* meehaali.

**meehaalo** *f.g3* **(-aashay, -aalatay)** Qof meehaal samaysasho.

**meehannaabid** *m.f.dh eeg* meehannow[2]. *ld* **meehannow[1].**

**meehannow[1]** *m.l* Warwareegidda ay naflay ku sameeyaan meel aan baad iyo biyo lahayn. *ld* **meehannaabid.**

**meehannow[2]** *f.mg1* **(-naabay, -nawday)** Nafley meel aan baad iyo biyo midna lahayn ku warwareegid.

**meel** *m.dh* **(-lo,** *m.l***)** Goob; kob; cad.

**meelaniin** *m.dh* (*baay.*) Walax madoobeysa timaha, maqaarka iyo madawga indhaha. Waxayna ku jirta unugyo khaas ah ee unugyada maqaarka ka mid ah, qaybta ugu sarreysa maqaarka. Sameynta meelaniinka waxay badataa markii jirka qorraxi ku dhacdo oo waxay maqaarka ku sameysaa midabayn (tannig = abbronzatura) oo ah maqaarka dadka caddaanka ah oo casaan u sii roga, taas oo ka celisa fallaaraha qorraxda qaybaha hoose ee maqaarka.

**meelanooma** *m.l* **(-ooyin,** *m.l***)** (*daaw.*) Buro aad u daran (kansar ah) oo ka sameysmata unugyada meelaniinka sameeya (unug meelaniineed). Sida badan kansarkaasu wuxuu ku dhacaa maqaarka, waxyaabaha keenana waxaa ka mid ah qorrax isu dhigga badan. Waxa kale oo u ku dhacaa cudurkaasu indhaha iyo xuubka gudaha ka marsan dalloollada, iwm.

**meelayn** *m.f.dh eeg* meelee.

**meelaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la meeleeyey ahaansho.

**meelaysasho** *m.f.dh eeg* meelayso.

**meelaysnaan** *m.f.dh eeg* meelaysan. *ld* **meelaysnaansho.**

**meelaysnaansho** *m.l/dh ld* **meelaysnaan.**

**meelayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Wax meel dhigasho.

**meeldhexaad** *m.l* 1. M. ah: wax leh qiyaas caadi ah. 2. M.ka: celcelis.

**meeldhexe** *m.fk* Celcelis.

**meelee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** Wax meel dhigid.

**meelgaar[1]** *m.l.kh* M. ah: wax si aan rasmi ahayn loo hayo ama loo isticmaalo. *ld* **meelkuggaar.**

**meelgaar[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Ku m.: wax si aan joogto ahayn u hayn ama u isticmaalid. 2 Hanti, gaadid iwm meel ku tegid.

**meelgaarid** *m.f.dh eeg* meelgaar[2].

**meelkadhac** *m.l* Khalad cid lagu sameeyo.

**meelkuggaar** *m.l.kh ld* **meelgaar[1].**

**meelmaag** *m.l* **(-gyo,** *m.dh***)** Qof madax adag oo tiisa uun ku adkaysta.

**meelmar[1]** *m.l* 1. M. ah: arrin, talo iwm oo aqligal ah. 2. *ld* **meelmarid.**

**meelmar[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Arrin, talo iwm suurto gelid.

**meelmari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Arrin, talo iwm hirgelin.

**meelmarid** *m.f.dh eeg* meelmar[2]. *ld* **meelmar[1] (2).**

**meelmarin** *m.f.dh eeg* meelmari.

**meelmarsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Arrin, talo iwm wax meel maray ahaansho.

**meelmarsanaan** *m.f.dh eeg* meelmarsan. *ld* **meelmarsanaansho.**

**meelmarsanaansho** *m.l/dh ld* **meelmarsanaan.**

**meelnoqo** *f.mg3* **(-qday, -qotay)** 1. Ka m.: cid ka hiillin. 2. L. m.: cid u hiillin.

**meelnoqosho** *m.f.dh eeg* meelnoqo.

**meemman** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) 1. Ninka dahabka sameeya. 2. Meesha dahabka lagu sameeyo.

**meeqa** *mu.we* Immisa.

**meer[1]** *m.l* **(-rar,** *m.l*) 1. Xarig dheer oo lagu wareejiyo aqal soomaaliga dadkiisa sare, si aysan dabayshyu u qaadin. 2. *ld* **meerid.**

**meer[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** 1. Socod wareeg ah socosho. 2. Ku m.: xarig wax ku xirid. 3. Ku m.: maal, derejo iwm cid kale ku wareegid.

**meeraxeer** *m.dh* **(-rro,** *m.dh*) Xarig dheer oo kolka awrta la raro oo la dhigeeyo, lammadana la saaro dusha looga xiro.

**meere yare** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh*) (*c.fal.*) Ku-wareege yar: waxaa jira qaar badan oo ku warega gorraxda, una dhexeeya majiireyaasha Maars iyo Jubitar; ka u weyn dhexroorkiisu waa 700 Km., ka u yarna dhexroorkiisu wuxuu ka yaryahay 30 Km.

**meere[1]** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh*) Xiddigo qaboobey oo dhulal noqday oo qorraxda la socda oo ku wareega oo iftiinka ka qaata midkood; meereyaashu (sayaariin) waa sagaal. Dusaa, (cuddaar), Waxaraxir ama Xiddigta Waabberi (sahra), Dhulkeenna, Farraarre (mariikh), Cirjeex ama Cirjiir (mushtar), Raage (saxal), Uraano, Netuun, Buluto.

**meere[2]** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh*) (*c.fal.*) Mid ka mid ah walxaha qiyaas ahaan goobada ah, oo gaadhaya dhowr boqol, kuwaas oo ku meeraysta qorraxda oo mara tub qorraxeedyo loo yaqaan tubo. Waxa jira sagaal meere oo waaweyn, uu ku jiro dhulku, oo in door ah ka weyn kuwa oo hadhay, iyo meereyaal yaryar oo badan ama meere yareyaal. Meereyaasha dhulka ka weyni waa: Nebtuun, Yuraanas, Jaateen iyo Jubitar, kuwa ka yaryarina waa: Feenus, Maaris, Meerkuri iyo Buluuto. Feenus iyo Meerkuri ayaa qorraxda uga dhow dhulka kuwa soo hadhay ay ka sii fogyihiin. Buluuto, oo la helay 1930, ayaa ugu fog qorraxda, marka laga reebo qorraxda iyo xiddigaha, sida dayaxa meerayaasha kale waxay ku faan noqodka qorraxda.

**meeree** *f.g2* **(-reeyay, -reysay)** Wax xarig iwm ku wareejin, wax, wax, kale ku dul wareejin.

**meereyn** *m.f.dh eeg* meeree.

**meereysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** 1. Ku m.: wax, wax kale dusha kaga wareegsanyihiin ahaansho. 2. Wax rarkiisa saani ku dadantahay ahaansho (awr raran).

**meereysasho** *m.f.dh eeg* meerayso.

**meereysnaan** *m.f.dh eeg* meereysan. *ld* **meereysnaansho.**

**meereysnaansho** *m.l/dh ld* **meereysnaan.**

**meereyso** *f.g/mg3* **(-stay, -satay)** Meel ku warwareegid.

**meeri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Cashar iwm akhriyid. 2. Xarig iwm wax kale ku dul duubid. 3. Ku m.: wax meer ku dul wareejin. 4. Ku m.: hanti, wax iwm cid kale ku wareejin.

**meerid** *m.f.dh eeg* meer[2]. *ld* **meer[1] (2).**

**meerin** *m.f.dh eeg* meeri. *ld* **meeris[1] (3).**

**meeris[1]** *m.l* 1. Hal geeddi (xarig) oo raar, derin, haan iwm la sameeyo. 2. Dersi, cashar iwm. 3. *ld* **meerin.**

**meeris[2]** *m.l* (*xis.*) Fogaanta ku wareegsan xood oodan oo kasta ama dhererka goobada oo la mid ah 2¶r, taas oo, r tahay gacanka goobada.

**meerkac-biyood** *m.l* (*juqr.*) Wareeg goobeed biyaha badda dhexdeeda ama webiga dhexdiisa oo ka dhashay kala sarraynta kanaalka, ama kulanka laba maayadood, ma sababo la mid ah.

**meerkac-dabayleed** *m.l* (*c.cimi.*) Kolmo yar oo dabayleed oo degdeg ugu wareegaysa dhidib taagan ama wax yara janjeedha, oo dhexda ku leh meel cadaadiska jawigu hooseeyo. Marmarka qaarkood way dheertahay, lamadegaannadana waxay ka kicisaa siigo, ama, qiyaas yar; xanfaley.

**meerkiyuuri** *m.l* (*kiim.*) Curiye ka tirsan curiyayaasha kala guurka ee tusaha kalgalka, dabiici ahaanna ugu jira macdanta sinabaar uumigiisuna waa sun khatar ah. *ld* **meerkuri.**

**meerkiyuurik-salfaydh** *m.l* (*kiim.*) Iskudhis dabiici ahaan ugu jira macdanta sinabaar (adke cas) iyo metasinabar (adke madow).

**meerkiyuuroos-koloraydh** *m.l* (*kiim.*) Iskudhis ruushi cad ah oo aan ku milmin biyaha (kalomeel Hg Cl).

**meerkuri** *m.l* Hoore bir ah cad cufnaan weyn oo badanaa loo adeegsado heerkulbeegyada. *ld* **meerkiyuuri.**

**meermeer[1]** *m.l* 1. Warwareeg aan dani ku jirin. 2. *ld* **meermeerid.**

**meermeer[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** 1. Warwareeg aan dani ku jirin samayn. 2. Ka m.: wax sameyntooda ka leexleexasho. 3. Ku m.: wax ku dul warwareegid.

**mintid**[2] *f.mg1* (**-day, -dday**) 1. Hawl si nafhurnimo ah u qabasho. 2. Ku m.: wax in aysan gacantiisa ka bixin ku dadaalid (qof). *ld* **mitid**[2]**.**
**mintidid** *m.f.dh eeg* mintid[2]. *ld* **mintid**[1]**, mitid**[1]**, mitidid.**
**mintidnimo** *m.dh* Mintid ahaansho. *ld* **mitidnimo.**
**minweyn** *m.dh* Naago nin wada qabo tan ugu guur horraysay.
**minxiis** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) Labo qof oo isguursaday nin u wehel yeela muddada ay arooska ku jiran.
**minyaro** *m.dh* Naago nin wada qabo tan ugu guur dambeysay.
**miqdaaf** *m.l ld* **muqdaaf.**
**miqdaafi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **muqdaafi.**
**miqdaafin** *m.dh ld* **muqdaafin.**
**mir**[1] *m.l* Wax tiradoodu hal tahay.
**mir**[2] *m.dh* 1. Falalka habeenkii dhaca ama la sameeyo. 2. Habeen. 3. Roob habeen da'a. 4. Daajinta geel habeen la daajiyo.
**mir**[3] *f.g/mg1* (**-ray, -rtay**) 1. *(f.g)* Habeen nafley cunto siin. 2. *(f.mg)* Col, roob iwm habeen imaansho. 3. Xoolo, badar iwm oo isku dhex jira sida ay leeyihiin u kala saarid.
**miraaf**[1] *m.l* Warwareeg badan oo aan ujeeddo lahayn oo meelo badan lagu tago. *ld* **miraafid.**
**miraaf**[2] *f.mg1* (**-fay, -ftay**) Miraf sameyn ama meelo warwareegid.
**miraafid** *m.f.dh eeg* miraaf[2]. *ld* **miraaf**[1]**.**
**miraale** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) Mahiigaan habeeneed.
**miraayad** *m.dh ld* **muraayad.**
**miraayo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) *ld* **meraayo.**
**miracas** *m.l* Murcanyo.
**miran** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) 1. Qof roob ama col miray ahaansho. 2. Qof ama wax la miray ahaansho.
**mirasho** *m.f.dh eeg* miro[2].
**miratahan** *m.dh* Noole miro ku nool.
**miraxareedaad** *m.l* (*c.nafl.*) Ukunta kaneecada iyo xayawaanka kale ee biyo ku noolka ahi ka abuurmaan.
**mirayn** *m.f.dh eeg* miree.
**miraysasho** *m.f.dh eeg* mirayso.
**mirayso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) Miro gurasho.
**mircanyo** *m.dh ld* **murcanyo.**
**mirdareer** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Geel meeshii uu fadhiyey inuu mirto awgeed uga dareerid.
**mirdareerid** *m.f.dh eeg* mirdareer.
**mirdhi** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Ilmo dhicin (ri' irmaan). *ld* **mirdhee.**
**mirdhid** *m.dh ld* **miririd.**
**mirdhin** *m.f.dh eeg* mirdhi. *ld* **mirdheyn.**
**mirdhis**[1] *m.l* (**mirdhis,** *m.dh*) Geedgaab leh ubax cas oo dhaadheer, iyo sarab wanaagsan oo guryaha lagu dhisto.
**mirdhis**[2] *m.dh* Carjaw xalleefsan oo sanka labadeeda dul kala qoqobta.
**miree** *f.g/mg2* (**-reeyay, -raysay**) 1. *(f.g)* Xabbad lafo burburin. 2. *(f.mg)* Geed miro yeelasho. 3. *(f.g)* Hees iwm mireheeda tirin.
**mirgi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **merji.**
**mirgin** *m.dh ld* **merjin.**
**mirgis** *m.l ld* **merjin.**
**mirid** *m.f.dh eeg* mir[3].
**miridhee** *f.mg2* (**-dheeyay, -dheysay**) *ld* **miridhi.**
**miridheyn** *m.dh ld* **mirdhin.**
**miridho** *m.dh* Dhicinta ay neef rimani ilmo dhiciso.
**mirif** *m.dh* Saxarro yaryar oo dabaysha bitin karto. *ld* **muruf.**
**mirigsii** *f.mg2* (**-iiyay, -iisay**) Indhaha ka m.: si cabsi leh wax u eegid.
**mirigsiin** *m.f.dh eeg* mirigsii.
**mirimmiri** *m.dh* Geed abaareed weyn oo leh caleen dhuudhuuban iyo har wanaagsan waxaana lagu beeraa jidadka magaalooyinka.
**miriq**[1] *m.dh.sh.r* Muuqaal mar la arko ka dibna qarsooma.
**miriq**[2] *f.mg1* (**-rqay, -riqday; -rqi**) 1. Bidhaan fogaatay muuqaalkeeda qarsoomid. 2. Muuqaal deg u qarsoomid.
**miriqshaanle** *m.l* Socod dan la'aan ah oo warwareeg ku jiro oo ay dadka iyo xoolaha sameeyaan.
**miriqshaanlee** *f.mg2* (**-leeyay, -leysay**) Dad ama xoolo miriqshaanle samayn.
**miriqshaanleyn** *m.f.dh eeg* miriqshaanlee. *ld* **miriqshaanleys.**
**miriqshaanleys** *m.l ld* **miriqshaanleyn.**
**mirir**[1] *m.l* 1. Dheeh guduudan oo uumibiyoodku biraha ku dul sameeyo. 2. Cida ay riyuhu sameeyaan marka ay dhashooda waayaan. 3. *(-rro, m.dh)* Daqiiqad.
**mirir**[2] *f.mg1* (**-rdhay, -rirtay**) 1. Bir mirir yeelasho. 2. Ri' ilmeheeda wayday ciyid.
**miriri** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax mirir u yeelid.
**miririd** *m.f.dh eeg* mirir[2]. *ld* **mirdhid.**
**miririg** *m.dh* Iska hor iyo dabo wareegidda ay wax sameeyaan, indhuhuna ku wareeraan. *ld* **mililig.**
**miririglee** *f.mg2* (**-leeyay, -leysay**) Miririg samayn. *ld* **mililiglee.**
**miririgleyn** *m.f.dh eeg* miririglee. *ld* **mililigleyn.**
**miririn** *m.f.dh eeg* miriri.

**mirirsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax miriray ahaansho.
**mirirsanaan** *m.f.dh eeg* mirirsan. *ld* **mirirsanaansho.**
**mirirsanaansho** *m.l/dh ld* **mirirsanaan.**
**mirji** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **merji.**
**mirjin** *m.dh ld* **merjin.**
**mirjis**[1] *m.dh* Fuf, ama geed yar oo dhulka ka soo baxay.
**mirjis**[2] *m.l ld* **merjin.**
**mirkac**[1] *m.l* Habeenka gelinkiisa dambe oo la tooso.
**mirkac**[2] *f.mg1* (**-cay, -cday; -kici**) Habeen gelinkii dambe toosid (cid).
**mirkici** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Cid habeen gelinkiisa dambe toosin.
**mirkicid** *m.f.dh eeg* mirkac[2].
**mirkicin** *m.f.dh eeg* mirkici.
**mirnaan** *m.f.dh eeg* miran. *ld* **mirnaansho.**
**mirnaansho** *m.l/dh ld* **mirnaan.**
**miro**[1] *m.l.u* 1. Timaarta dhirtu dhasho. 2. Xabuubka beeraha ka baxa. 3. Tix ay heesi ka koobantahay. 4. Lohod iwm.
**miro**[2] *f.g/mg3* (**-rtay, -ratay**) 1. *(f.g)* Xoolo kale ka soocasho. 2 (f.mg) Xoolo habeen daajisasho. 3. *(f.mg)* Xoolo habeen daaqid.
**mirqid** *m.f.dh eeg* miriq[2].
**mirraw** *m.l* Geedgaab aan caleen lahayn oo geelu daaqo.
**mirriji** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Neef la maalay candhadiisa jiidjiidid si ay mar labaad caano ugu soo dhacaan.
**mirrijin** *m.f.dh eeg* mirriji.
**mirriq** *m.l* Godol yar oo ku soo dhaca candhada neef hore loo maalay marka la salaaxo dharaq.
**mirriqsad** *m.l ld* **mirriqsasho.**
**mirriqsasho** *m.f.dh eeg* mirriqso. *ld* **mirriqsad, mirriqsi.**
**mirriqsi** *m.l ld* **mirriqsasho.**
**mirriqso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Neef mirriq ka maalid.
**miryaad**[1] *m.l ld* **maryaadid.**
**miryaad**[2] *f.mg1* (**-day, -dday**) *ld* **maryaad**[2]**.**
**miryaadi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **maryaadi.**
**miryaadid** *m.dh ld* **maryaadid.**
**miryaadin** *m.dh ld* **maryaadin.**
**miryaadis** *m.l ld* **maryaadin.**
**misaal** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Wax, wax kale tusaale ahaan loogu qaato. *ld* **masaal, mataal, mitaal.**
**misana** *xi.* Laakiin, ha ahaatee. Tus. "Afka carabiga wuu fahmayaa, misana kuma hadli karo". *ld* **misna.**
**misbaax** *m.dh* (**-xo,** *m.l*) Faynuus, siraad. *ld* **musbaax.**
**miscilil**[1] *m.dh* (**-lo,** *m.l*) 1. Irridda xerada. 2. Xoolaha labada dhinac ka xiga ee ay ood-afadu korka ka qabato. 3. Ood astaan ahaan loo dhigto jabad si aan cid kale u degin. *ld* **miscirir.**
**miscilil**[2] *f.g2* (**-iyay, -isay**) Xero miscilil u sameyn ood astaan ahaan jabad u dhigid.
**miscililasho** *m.f.dh eeg* miscililo.
**miscilili** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Xero miscilil u yeelid. 2. Ood booscelis ah samayn.
**miscililid** *m.f.dh eeg* miscilil[2].
**miscililin** *m.f.dh eeg* miscilili.
**miscililo** *f.g3* (**-ishay, -ilatay**) Xero miscili u yeelasho.
**miscililsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax la miscililay ahaansho (xero).
**miscililsanaan** *m.f.dh eeg* miscililsan. *ld* **miscililsanaansho.**
**miscililsanaansho** *m.l/dh ld* **miscililsanaan.**
**miscililsasho** *m.f.dh eeg* miscililso.
**miscililso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Xero miscilil u yeealsho ood meel la degi rabo ku astasysasho.
**miscirir** *m.dh ld* **miscilil**[1]**.**
**mise**[1] *m.l* 1. Isku m.: isku mid. 2. M. haaga miihi: kula mid miihi. *ld* **mase**[1]**.**
**mise**[2] *xi.we ld* **mase**[2]**.**
**misee** *f.g2* (**-seeyay, -seysay**) 1. Laba wax ama ka badan mase ka dhigid. 2. Ku m.: wax, wax ku matalid. *ld* **masee.**
**miseyn** *m.dh eeg* misee. *ld* **maseyn.**
**mishaari** *m.dh ld* **mushaalli.**
**mishaariyee** *f.g2* (**-yeeyay, -yeysay**) *ld* **mushaalliyee.**
**mishaariyeyn** *m.f.dh ld* **mushaalliyeyn.**
**mishiggaan** *m.l ld* **mashiingaan.**
**mishiin** *m.l ld* **mashiin.**
**misig** *m.dh* (**-sko,** *m.l*) Xubinta u dhexayso bawdada iyo lafdhabarka xaggeeda hoose; sin.
**misil** *m.l* Gaaridda ay gaaraan meseggo, digir iwm heerkii la goosan lahaa.
**misir** *m.dh* Qori weyn oo adag oo wax lagu shito. 2. Qori laga dillaacsadey qori kale oo weyn.
**miski** *m.l* Cadar aad u udgoon.
**miskiin**[1] *m.l* (**-nno/masaakin,** *m.dh*) 1. Nin aan hanti lahayn ama cayr ah. 2. Nin aan shiddo badnayn. *ld* **maskiin**[1]**.**
**miskiin**[2] *m.dh ld* **miskiinad.**
**miskiinad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) 1. Qof dumar ah oo aan hanti lahayn ama cayr ah; haweenay

aan shiddo badnay. *ld* **maskiin², maskiinad, miskiin².**

**miskiinlaa** *m.l* Geed sida cadaadda qodaxo badan oo qaroofsan leh.

**miskiinnimo** *m.dh* Miskiin ahaansho. *ld* **maskiinnimo.**

**mislee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** Ku m.: 1. Wax, wax kale ku matalid. 2. Wax, wax kale la simid.

**misleyn** *m.f.dh eeg* mislee.

**misna** *xi. ld* **misana.**

**misoobid** *m.f.dh eeg* misow. *ld* **masoobid.**

**misow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Wax, wax kale la mid noqosho. *ld* **masow.**

**mistisiimo** *m.dh* (*dii.*) Ficil diineed ay dadku ku doonaayeen runta, aqoonta, midnimada Ilaaha.

**mitaal** *m.l ld* **misaal.**

**mitami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Si siman u kaltan siin (wax). *ld* **miltami.**

**mitamid** *m.f.dh eeg* mitan². *ld* **miltan¹, miltamid, mitan¹.**

**mitamin** *m.f.dh eeg* mitami. *ld* **miltamin.**

**mitan¹** *m.l* 1. Kaltan. 2. *ld* **miltamid.**

**mitan²** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Si siman wax u kaltan siin. *ld* **miltan².**

**mitansasho** *m.f.dh eeg* mitanso. *ld* **miltansasho.**

**mitanso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Wax kaltan u gelid. *ld* **miltanso.**

**mitid¹** *m.l ld* **mintid1.** *ld* **mintidid.**

**mitid²** *f.mg1* **(-day, -dday)** *ld* **mintid².**

**mitidid** *m.dh ld* **mintidid.**

**mitidnimo** *m.dh ld* **mintidnimo.**

**mitimiye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** (*kiim.*) Dhuun quraarad ah oo leh heerar cabbir oo lagu qiyaaso mugga hoor ka shubmaya iyada marka la furo xubin qasabad ah oo ku samaysan. Waxa lagu isticmaalaa habka saafid muggeedka.

**mitir¹** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Cabbir dhererka lagu qiyaaso oo boqol sentimitir ama 1.093 yaardi ka dhigan.

**mitir²** *m.l* (*fiis.*) Summad m. Halbeegga caalamiga (H.C.), ee dhererka loona qeexo dherer le'eg muunadda caalamiga ee ka samaysan balaatinam, iridiyam, laguna xafido waaxda keydinta cabbirka iyo miisaanka, kuna taalla Sefres, agagaarka Baariis.

**mitiri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax mitir ku cabbirid.

**mitirin** *m.f.dh eeg* mitiri. *ld* **mitiris.**

**mitiris** *m.l ld* **mitirin.**

**mitirkubbe** *m.l* 1. Cabbir hooraha lagu qiyaaso, oo saddex jibbaaran.2. Guri m. ah: guri ka samysan alwaax laysku dhedhejiyey.

**mitirsad** *m.l ld* **mitirsasho.**

**mitirsan** *f.mg1* **(-samay, -santay)** Wax mitir lagu cabbiray ahaansho.

**mitirsanaan** *m.f.dh eeg* mitirsan. *ld* **mitirsanaansho.**

**mitirsanaansho** *m.l/dh ld* **mitirsanaan.**

**mitirsasho** *m.f.dh eeg* mitirso. *ld* **mitirsad, mitirsi.**

**mitirsi** *m.l ld* **mitirsasho.**

**mitirso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax mitir ku cabbirasho.

**mixdin** *m.l ld* **maxdin.**

**mixnad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Dhibaato badan. *ld* **mixno.**

**mixno** *m.dh ld* **mixnad.**

**mixraab** *m.l* (*dii.*) Maasaajidka gudihiisa meesha imaanka dadka tujiya loo sameeyo oo dhismo yar oo kuusan oo bannaanka u baxsan leh.

**miyaa** *qr.we* Qurub tilmaamaya in ay su'aali saaran tahay ereyga ama weerta uu weheliyo. Tus. "Wiilasha miyaa yimid?", "Miyuu Cali yimid?", "Miyuusan Cali imaanayn?".

**miyaaso** *m.dh* Libaax-badeedka jaad ka mid ah.

**miyelooma** *m.l* (*daaw.*) Cudur daran (kansar) oo ku dhaca dhuuxa lafta. Astaamo: a) unugyada balasma oo aad ugu bata dhuuxa lafta; b) kansarka oo lafaha gala oo raajada lagu kashifo godad lafta ku yaal; c) gaamma Golobulin aan caadi ahayn oo dhiigga laga helo; sida badan IgG (Immunoglobulin).

**miyi** *m.l* Dhul magaalooyinka ka fog oo xoolo dhaqatadu ku noolyihiin; baadiyo.

**miyid** *m.f.dh eeg* mi'i.

**miyir** *m.l* 1. Kartida wax lagu kale sooco ama lagu garto, caqli; maan. 2. Digtoonaan iyo isjirid wax lagu qabto si aan wax dhibaato keena u dhicin, degganaan, xasilloonaan. 3. *ld* **miir 1 (2).**

**miyir beel gaaban** *m.l* (*daaw.*) Qallal.

**miyirbeel¹** *m.l* 1. Lumidda garashadu ka lunto qof. 2. *ld* **miyirbeelid.**

**miyirbeel²** *m.l* (*daaw.*) Xaalad miyir la'aaneed.

**miyirbeel³** *f.mg1* **(-eelay, -eeshay)** Suuxid dhaawac, cudur iwm oo qof ku dhacay wax lakala garan waayid.

**miyirbeelid** *m.f.dh eeg* miyirbeel³. *ld* **miyirbeel¹ (2).**

**miyiri** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** 1. U m. qof si tartiib ah wax ugu sheegid. 2. U m.: si deggan wax u qabasho.

**miyirin** *m.f.dh eeg* miyiri. *ld* **miirin.**
**miyirsad** *m.l ld* **miyirsasho.**
**miyirsasho** *m.f.dh eeg* miyirso. *ld* **miirsad, miirsasho, miirsi (2), miyirsad, miyirsi.**
**miyirsi** *m.l ld* **miyirsasho.**
**miyirso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Suuxdin ama wax kale oo caqliga dooriya kaddib miyir yeelasho. 2. Qof dhallinyaro ah oo fudud xasilid. 3. Qof sarkhaanay saaxi naqosho. *ld* **miirso.**
**miyirtir** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Qof, wax maanka dooriya siin. 2. Qof jug dhaawac iwm oo miyirkiisa dooriya gaarsiin.
**miyirtirid** *m.f.dh eeg* miyirtir.
**miyobi** *m.dh* Arag dhowaad.
**mocooyo** *m.dh ld* **macooyo.**
**mohaar** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Qiyaas nus jawaan dhan oo lagu cabbiro dalagga beerta. *ld* **mohoor.**
**mohasho** *m.dh ld* **muhasho.**
**mohi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **mihi.**
**mohin** *m.dh ld* **mihin.**
**mohis** *m.l ld* **mihin.**
**moho** *f.mg3* **(-hday, -hatay)** *ld* **muho.**
**mohoor** *m.l ld* **mohorad.**
**mohorad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Kiintaal la kala baray barkii. *ld* **mohaar, mohoor.**
**mohosho** *m.dh ld* **muhasho.**
**mokhoddan** *m.l* (*muus.*) Durbaan laga yaqaan gobollada koonfureed. *ld* **mokhoddon.**
**mokhoddon** *m.l ld* **mokhoddan.**
**mokhoor[1]** *m.l ld* **makhoorid.**
**mokhoor[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** *ld* **makhoor[2].**
**mokhoorid** *m.dh ld* **makhoorid.**
**mongolisam** *m.l* (*daaw.*) Nooc dhimanaasho garaad oo lagu dhasho, waxaana keena isbeddel ku dhaca koromosoomka lam. 21 oo noqda (3) saddex koromosoom meeshi laga rabey (2) labo. Astaamaha ugu waaweeyn: indhaha oo si dadban u jeexan sida dadka reer Mongooliya oo magaca cudurka laga soo xigtay, madax wareeg ah, kamas aad u muuqata calaacallo aan caadi ahayn, sida xarriiq keliya oo calaacasha dhexmareysa, gaabnaan, laalaab maqaareed, dhego yar-yar oo wareeg ah, carrab kala jeexan.
**monosakaraydh** *m.l* **(-dhyo,** *m.dh***)** (*baay.*) Kaarboohaydraytyo aan ku burburi karin falka asiidhada badhaxan.
**moobah** *m.dh* Ur la kahsado aanse qurunna ahayn sida meyraxda quraca, toonta iwm. *ld* **moomah.**
**moobil** *m.l* Qalabka guryaha la dhigto, sida sariiraha, armaajooyinka iwm oo ka samaysan alwaax la qurxiyey.
**mood[1]** *m.l* 1. Maalka inta aan xoolaha nool ahayn. 2. Meyd.
**mọod[1]** *m.dh* Qorraxdu marka ay soo baxayso fallaaraheeda caadka qabta ee midabka quruxda badan yeesha.
**mood[2]** *e.d* Erey duco ah oo madaxda loo dabbaaldegayo lagu yiraahdo; raag!.
**mọod[2]** *f.g/lg1* **(-day, -dday)** 1. *(f.g)* Wax meel dhaafid. 2. *(f.lg)* Si gef ah wax, u qaadasho.
**mooddo** *m.dh* Sida wax la moodayo; male; fakar; ictiqaad.
**moodid** *m.f.dh eeg* mọod[2].
**moodo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Hab.
**moodsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la dhafay ahaansho.
**moodsanaan** *m.f.dh eeg* moodsan. *ld* **moodsanaansho.**
**moodsanaansho** *m.l/dh ld* **moodsanaan.**
**moodsasho** *m.f.dh eeg* moodso.
**moodsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Wax meel dhaafsiin ama gudbisiin.
**moodsiin** *m.f.dh eeg* moodsii. *ld* **moodsiis.**
**moodsiis** *m.l ld* **moodsiin.**
**moodso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax gudbisasho.
**moofayn** *m.dh ld* **muufayn.**
**moofee** *f.g2* **(-feeyay, -feysay)** *ld* **muufee.**
**moofo** *m.dh ld* **muufo.**
**moog[1]** *m.l* **(-gag,** *m.l***)** 1. Kol; mar. 2. Kal; mile; jil.
**moog[2]** *f.g4* **(-gaa, -gayd)** Cid aan ogeyn noqosho; aan wax ka ogeyn; cid aan wax aqoon noqosho.
**moogaan** *m.f.dh eeg* moog[2]. *ld* **moogaansho.**
**moogaansho** *m.l/dh eeg* moogow. *ld* **moogaan.**
**moogeysii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Cid wax illowsiin.
**moogeysiin** *m.f.dh eeg* moogeysii. *ld* **moogeysiis.**
**moogeysiis** *m.l ld* **moogeysiin.**
**moogow** *f.g3* **(-gaaday, -gaatay)** Arrin wax aan war ka hayn noqosho.
**moogtamid** *m.f.dh eeg* moogtan[2]. *ld* **moogtan[1] (2).**
**moogtan[1]** *m.l* 1. Kaltan. 2. *ld* **moogtamid.**
**moogtan[2]** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** U m.: cid la kaltamid.
**moohaari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Dalag beereed moohaar ku qiyaasid ama ku cabbirid.
**moohaarin** *m.f.dh eeg* moohaari.
**moohaarsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax la moohaariyey ahaansho (dalag beereed).

2. Wax qaab humbulan leh ahaansho (nafley).

**moohaarsanaan** *m.f.dh eeg* moohaarsan. *ld* **moohaarsanaansho.**

**moohaarsanaansho** *m.l/dh ld* **moohaarsanaan.**

**mool** *m.l* **(-lal,** *m.l***)** Meel biyo fadhiyaan oo dhulkii aan la gaari karin ama aad u fogyahay; qusur.

**moolal** *m.l* (*kiim.*) Ribnaan.

**moolarnaan** *m.dh* (*kiim.*) Tirada moolasha ah ee milme ee ku jira hal disimitir oo saddex jibbaaran (1 litir) oo mile ah.

**moolaska** *m.l* (*c.nafl.*) Faylam jidh jilicsan leh oo ka tirsan lafdhabarla'da oo ay astaan tahay jidh aan maraaryo lahayn, oo u kala baxsan, madax, lug hoosaad muruqaysan oo loo isticmaalo socodka, iyo tuur sare oo harag laabani ku daboolanyahay iyo dubaalad taas oo sinjiyada badankooda dhiiqda qolof adag oo dabool ah.

**moole** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** Aqallada miyiga jaad ka mid ah.

**moolikiyuul** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** (*kiim.*) Saxar samaysma marka atammo isugu tagaan saami tiro idil.

**moolikiyuul cirifle** *m.l* **(-layaal ...,** *m.l/dh***)** (*kiim.*) Molikuyuulka dabarradiisa ciriflaha ahi aanay midina u habaysnayn wanqaran qumman, sidaa darteedna aan dheellitirnayn. Molikuyuullada noocan ahi waxa ay leeyihiin maroojis laba cirifle.

**moolikiyuul weyne** *m.l* **(-layaal ...,** *m.l/dh***)** (*kiim.*) Moolikiyuul weyn; taas macnaheedu waa taran badane dabiici ah ama mid dadku sameeyeen ah.

**moollee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** Wax, wax jilicsan oo diismaya ka dhigid.

**moolleyn** *m.f.dh eeg* moollee. *ld* **moolleys.**

**moolleys** *m.l ld* **moolleyn.**

**moollo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Gariirad. 2. Wax jilicsan oo diismay.

**moolnimo** *m.dh* Mool ahaansho.

**moolo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Xubnaha taranka ee ragga; xiniinyo.

**moomah** *m.dh ld* **moobah.**

**moonooboli** *m.l* **(-looyin,** *m.l***)** (*dhaq.*) Haysasho buuxda ee ka ganacsi alaab ee gaar u ah qof ama koox ayna ku adagtahay dadka kale inay ka qayb galaan ganacsigaas.

**moonosayt** *m.l* **(-tyo,** *m.dh***)** (*baay.*) Nooca ugu weyn ee unugga dhiigga cad, kaasi oo uu soo saaro habdhiska limf, muhimaddiisuna tahay ka difaacidda jidhka cudurrada. Wuxuu leeyahay bu'weyn iyo saytobalaasam saafi ah.

**moor** *m.l* **(-rar,** *m.l***)** 1. Shay cusub ama aan la doonayn in la furo wax lagu xiro. 2. Lacagaha la bixinayo canshuur yar oo boqolkiiba in dawladdu ku leedahay. 3. M. ah: qof cayr ah.

**mooradduug¹** *m.l* Dhac aan wax la isku reebin. *ld* **mooradduugid.**

**mooradduug²** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Cid hantidii ay lahayd oo dhan ka dhicid.

**mooradduugid** *m.f.dh eeg* mooradduug². *ld* **mooradduug¹.**

**moorayn** *m.f.dh eeg* mooree. *ld* **moorays.**

**moorays** *m.l ld* **mooreyn.**

**mooraysad** *m.l ld* **mooraysasho.**

**mooraysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax mooro ku jira ahaansho (xoolo).

**mooraysasho** *m.f.dh eeg* moorayso. *ld* **mooraysad, mooraysi.**

**mooraysi** *m.l ld* **mooraysasho.**

**mooraysnaan** *m.f.dh eeg* mooraysan. *ld* **mooraysnaansho.**

**mooraysnaansho** *m.l/dh ld* **mooraysnaan.**

**moorayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Xoolo mooro ku xereysasho.

**moordi** *m.l* 1. Cadhada xoolaha murxisa. 2. Meseggada yaryar ee midabka guduudan leh.

**moordoobid** *m.f.dh eeg* moordow². *ld* **moordow¹.**

**moordow¹** *m.l* Aad u cadhoobidda xooluhu cadhoobaan. *ld* **moordoobid.**

**moordow²** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Xoolo aad u cadhoobid.

**mooree** *f.g2* **(-reeyay, -reysay)** Xoolo mooro gelin.

**moorif** *m.dh* Wasaq jilif leh oo dadku marka uusan muddo mayrsan korka ku yeesho.

**mooro** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Xerada xoolaha la geliyo ama lagu xereeyo. 2. Faalka baydadkiisa dhexda ku jira. 3. Manaasisha dayaxu fariisto mid ka mid ah.

**mooryaan** *m.dh.u* 1. Dad cayr ah. 2. Dad ku nool boob, dhac iyo dil. 3. M. ah: xoolo jirkooda cadho jilifaysay.

**moos¹** *m.l* **(-sas,** *m.ll***-syo,** *m.dh***)** 1. Dhis dhoobo ama wax kale ah oo loogu talagalay inuu biyaha daadka ah celiyo. 2. Biyamareen yar oo daadka weeciya ama biyo fadhiya wada. 3. Cabbirka beeraha oo dhan jibaal afar meelood loo qaybiyey meel ahaan.

**moos²** *m.l* **(-sas,** *m.ll***-syo,** *m.l***)** 1. *(bot.)* Geed tallaal, caleemo balballaaran dhaadheer, oo waxyaabo badan laga wershedeeyo leh, oo

miro macaan oo khudrad ahaan loo cuno leh. 2. *(bot.)* Miro dhaardheer oo dhumuc leh oo soo godgodan oo si qurux badan cuntub ugu baxa; midabkoodu, kolkay bisladaan, waa cawl dahabka u eg, aadna waa u macaanyihiin. *ld* **muus¹ (2).**

**moos³** *f.g1* **(-say, -stay)** 1. Dhis ama dhoobo beer iwm biyo kaga celin. 2. Biyo daad ah weecin ama duwid.

**moosan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la moosay ahaansho.

**moosasho** *m.f.dh eeg* mooso.

**moos-bukeeni** *m.l* Moos waaweyn oo marka la kariyo la cuno.

**moosdameeri** *m.l* Nooc mooska ka mid ah oo waaweyn.

**moosid** *m.f.dh eeg* moos³.

**moosin** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** 1. Dabayl xilli ku socota oo ka dhacda badweynta Hindiya iyo Aasiyada koofureed. 2. Xilli; wakhti. 3. Nooc ka mid ah doonyaha.

**moosnaan** *m.f.dh eeg* moosan. *ld* **moosnaansho.**

**moosnaansho** *m.l/dh ld* **moosnaan.**

**mooso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Moos samaysasho.

**moos-wabiyeed** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** (*jool.*) Dhul sare oo ka dhinac samaysma webi dhex maraya bannaan, markii uu sabab darteed webigu billaabo xoqid joog ah mar kale, sababtaas oo ay suurtoggal tahay iany tahay dhallinyarayn.

**mootan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax dhintay ahaansho. 2. Qoor aan dheddigoodka u kacsanayn ahaansho.

**mootanaan** *m.f.dh eeg* mootan. *ld* **mootanaansho.**

**mootanaansho** *m.l/dh ld* **mootanaan.**

**mooti** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax meel dhaafin ama gudbin.

**mootin** *m.dh* (*fiis.*) Astaanta ay walaxi ku oggolaato in kaah dhex maro, isaga oo aan la nuugin ama aanu weecan.

**mooto** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Gaadiid laba lugood, matoor iyo laba meelood oo la qabsado leh oo la fuulo.

**mooy** *m.l* 1. Nooc shimbiraha ka mid ah. 2. *ld* **mooye (2).** Neef xoolaad oo tood ah (tooji).

**mooyaane** *qr.* Qurub macnihiisu yahay "haddii laga reebo"; ma ahee. Tus. "Adiga m. qof kale ma imaan". *ld* **maahane, mooyee, mooyiye.**

**mooye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** 1. *ld* **moy.** Weel qori ama bir ka samaysan oo ay tibi weheliso oo badarka iwm lagu tumo. 2. *ld* **mooy (2) M.** ah: neef lo' ah oo aan geeso lahayn.

**mooyee** *qr. ld* **mooyaane.**

**mooyiye** *qr. ld* **mooyaane.**

**moqor** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** 1. Dalool yar oo jirridaha dhirta waaweyni yeelato oo kolkii biyaha roobku galaan dhuuno lagaga cabbo. 2. Dululaati hulan oo ku dhex jira jidh adag. *ld* **maqoor.**

**moqor sambabeed** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** Dhinaca naasleyda, qayb ka mid ah qaaxada (saabka) hore ee bogga, waxaana ku jira sambabada.

**moqorka kalka wadnaha** *m.l* (*c.nafl*) Moqor uu ku yaallo wadnuhu. Dhinaca lafdhabarleyda waa qayb ka mid ah qaaxada oo ka soocan moqorka kalka ubucda.

**moqorof** *m.l* **(-fyo/moqorof,** *m.dh***)** Shay bir ka samaysan oo af xalleefsan leh oo ciidda iwm lagu qaado marka wax la dhisayo.

**moqorsasho** *m.f.dh eeg* moqorso. *ld* **maqoorasho.**

**moqorso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Neef dhali raabo minkiisa kalabbixid. 2. Welwel dhan waliba la eegid (neef foolanaya). *ld* **maqooro.**

**moqotin** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Kooraha labadiisa dhinac ee qofku dhex fariisto midkood.

**moraal** *m.l* Dareen ku taxalluqa dabeecadda aadanaha ee kala sooca saxa iyo khaladka.

**morayn** *m.dh* (*jool.*) Bur-bur dhadhaabeed kasta oo ka hara dhaqaaqa dhadhaabta baraf weynuhu uu hoosta ku jiidayo.

**morfiin** *m.dh* **(-nno,** *m.dh***)** (*daaw.*) Dawo aad u xoog badan oo xanuunka bi'sa keentana hurdo, waxaa loo isticmaalaa in lagu yareeyo xanuun daran oo joogto ah.

**morfooloji** *m.l* (*Baay.*) Barashada qaabka iyo dhismaha, noolayaasha, gaar ahaan qaababkooda dibadda.

**moroh** *m.l* **(moroh,** *m.dh***)** Jaad ka mid ah dhirta oo dhala beeyo udgoon.

**motoor** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Qalab qaab tamareed sida, tamar danab u beddela tamar socod. *ld* **matoor.**

**motooriste** *m.l* **(-tayaal,** *m.l/dh***)** Qof matoor ku shaqaya ama aqoon gaar ah u leh. *ld* **matooriste.**

**motootax¹** *m.l ld* **mataataxid.**

**motootax²** *f.mg1* **(-xay, -xday)** *ld* **mataatax².**

**motootaxsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **mataataxsan.**

**motootaxsanaan** *m.dh ld* **mataataxsanaan.**

**motootaxsanaansho** *m.l/dh ld* **mataataxsanaan.**

**motootixi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **mataatixi.**

**motootixid** *m.dh ld* **mataatixid.**

**motootixin** *m.dh ld* **mataatixin.**

**mowd** *m.l ld* **mawd.**

**mowhibo** *m.dh* (*dii.*) Hibo waxgarasho oo Eebbe ku manaysto dadka qaarkiis.
**mowjad** *m.dh ld* **mawjad.**
**mowlac** *m.l* **(-cyo,** *m.dh***)** (*dii.*) Meel yar oo lagu cibaadaysto oo Eebbe lagu baryo. *ld* **mawlac.**
**mowle** *m.l ld* **mawle.**
**mowliid** *m.l ld* **mawliid.**
**mowluud** *m.l ld* **mawliid.**
**mowqif** *m.l ld* **mawqif.**
**mowti** *m.dh.u ld* **meyti.**
**mowto** *m.dh.u ld* **meyti.**
**moxog** *m.l* 1. Dhabarka dadka intiisa hoose. 2. *ld* **moxoggo.**
**moxoggo** *m.dh* 1. *(bot.)* Geed la beero oo xididdo buruq waaweyn oo dhulka ku xabaalan, dad iyo duunyaba way cunaan, bur wanaagsanna waa laga sameeyaa. 2. *ld* **moxog (2).**
**moxor** *m.l* **(moxor,** *m.dh***)** Geedaha xijiga jaad ka mid ah oo beeyada dhala.
**moxorcad** *m.l* Jaad ka mid ah geedaha moxorka ee beeyada cad dhala. *ld* **moxorcadde.**
**moxorcadde** *m.l ld* **moxorcad.**
**moxorlo'** *m.l* Nooc ka mid ah geedka moxor oo beeyo dhala.
**moxormadoobe** *m.l ld* **moxormadow.**
**moxormadow** *m.l* Nooc ka mid ah geedka moxorka oo beeyo madow dhala. *ld* **moxormadoobe.**
**moy** *m.l ld* **mooye (1).**
**mu'aammarad** *m.l* **(-do,** *m.l***)** Dibindaabyo qarsoodi ah oo cid lagu waxyeellaynayo.
**mu'addin** *m.l* **(-nno/-mmo,** *m.dh***)** (*dii.*) Ninka masaajidka ka addima.
**mu'allif** *m.l* **(-fiin,** *m.dh***)** (riw.) Qof riwaayad iwm curiya.
**mu'asas** *m.l* **(-syo/-siin,** *m.dh***)** Fikrad urur aasaasta (cid).
**mubaax** *m.l.kh* M. ah: fal aan samayntiisu dembi lahayn.
**muc** *m.dh* 1. Xudun. 2. Hadalka muxurkiisa.
**mucaahido** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** *ld* **micaahado.**
**mucaarad** *m.l* **(-dyo/-diin,** *m.dh***)** Cid fikrad liddi ku ah.
**mucaaradnimo** *m.dh* Mucaarad ahaansho.
**mucaawinad** *m.dh ld* **macaawino.**
**mucaawino** *m.dh ld* **macaawino.**
**mucatab** *m.l* Garab qodo.
**mucayin** *m.l.kh* M. ah: wax la isla yaqaan ama la wada ogyahay.
**mucjiso** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Dhacdo aan horey loo arkin faliddeeduna aadanaha ku adagtahay. 2. Wax aad loola yaabo.
**mucurteysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** U m.: wax, wax baahi weyn u qaba ahaansho. *ld* **mucurtiyeysan.**
**mucurteysnaan** *m.f.dh eeg* mucurteysan. *ld* **mucurteysnaansho, mucurtiyeysnaan, mucurtiyeysnaan**
**mucurteysnaansho** *m.l/dh ld* **mucurteysnaan.**
**mucurti** *m.dh* Baahi weyn. *ld* **mucurto.**
**mucurtiyeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** *ld* **mucurteysan.**
**mucurtiyeysnaan** *m.dh ld* **mucurteysnaan.**
**mucurtiyeysnaansho** *m.l/dh ld* **mucurteysnaan.**
**mucurto** *m.dh ld* **mucurti.**
**mucurtoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** U m.: wax baahi weyn u qabid.
**mucurtood** *m.f.dh eeg* mucurtoo.
**mud** *m.l* Cad, tahar iyo baruur isugu jira oo shafka iyo candhada u dhexeeya (geel).
**mųd** *f.g1* **(-day, -dday)** 1. Shay badanaa fiiqan meel ku turqid. 2. Cid daawo durid.
**mudaa** *m.l* **(-aayo,** *m.dh***)** Qalab wax lagu tolo oo kobotolana ka yar, mudacana ka weyn oo caarad ballaaran leh.
**mudaaharaad¹** *m.l ld* **muddaaharaad¹.**
**mudaaharaad²** *f.mg1* **(-day, -dday)** *ld* **muddaaharaad².**
**mudaaharaadid** *m.dh ld* **muddaaharaadid.**
**mudaal** *m.dh* M. ah: qodax mudda oo jab yar ku reebta oo leh kaar badan.
**mudac** *m.l* **(-cyo,** *m.dh***)** Qalab af dhuuban oo daab qori ah oo la qabsado leh, laguna tolo dhiilaha, haamaha iwm.
**mudac-middiil** *m.l* Qalab bir ka samaysan, af fiiqan iyo dhex ballaaran oo wax goysa leh oo haanta, masafta iwm marka la samaynayo loo isticmaalo.
**mudan¹** *m.l* **(mudan,** *m.l***)** Qaddarin gaar ah qof la siiyo; wax la mutaystay. *ld* **mudanti.**
**mųdan¹** *f.mg1* **(-dmay, -dantay; -dmi)** Wax meel ku turqan noqosho (shay).
**mudan²** *m.dh* 1. Erey tilmaama naag sharaf mudan. 2. *(m.u)* Dad muhim ah.
**mųdan²** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Wax la muday ahaansho.
**mudan³** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** 1. Qof wax u qalama ahaansho. 2. Qof wax sharaf huwan ahaansho.
**mudane** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh***)** 1. Xubin baarlamaan oo la soo doortay; xildhibaan. 2. Qof sharfid mudan.
**mudanti** *m.dh ld* **mudan¹.**
**mudasho** *m.f.dh eeg* mudo.
**mųdasho** *m.f.dh eeg* mųdo.

**mudbax¹** *m.l* 1. Wax caarad leh oo inta wax doc ka muda docda kale uga baxa. 2. *ld* **mudbixid.** *ld* **murbax¹.**
**mudbax²** *f.mg1* **(-xay, -xday; -bixi)** Ka m.: wax caarad leh wax ka dhex bixid. *ld* **murbax².**
**mudbaxsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Ka m.: wax, wax la socday ama la sinnaa wax ka soo hor muuqda ahaansho. *ld* **murbaxsan.**
**mudbaxsanaan** *m.f.dh eeg* mudbaxsan. *ld* **mudbaxsanaansho, murbaxsanaan, murbaxsanaansho.**
**mudbaxsanaansho** *m.l/dh ld* **mudbaxsanaan.**
**mudbixi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax waran iwm ka dhex bixin. *ld* **murbixi.**
**mudbixid** *m.f.dh eeg* mudbax². *ld* **mudbax¹ (2), murbax¹, murbixid.**
**mudbixin** *m.f.dh eeg* mudbixi. *ld* **murbixin.**
**muddaahanee** *f.g2* **(-neeyay, -neysay)** *ld* **muddaahinee.**
**muddaahaneyn** *m.dh ld* **muddaahineyn.**
**muddaahano** *m.dh* 1. Meermeerin iyo dibudhigidda arrin aan la doonayn in la fuliyo. 2. *ld* **muddaahineyn.**
**muddaaharaad¹** *m.l* (-dyo, *m.dh*) Bannaanbax ay dadweyne tiro badan meel fagaaro ah ku sameeyaan, iyagoo wax taageeraya ama diidaya. *ld* **mudaaharaad¹.**
**muddaaharaad²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Dadweyne tiro badan oo wax taageeraya amaba diidaya fagaaro isugu soo bixid. *ld* **mudaaharaad².**
**muddaaharaadid** *m.f.dh eeg* muddaaharaad². *ld* **mudaaharaadid.**
**muddaahinee** *f.g2* **(-neeyay, -neysay)** Arrin aan la rabin in durba la fuliyo, dibudhig, meermeeris iyo hadal macaan ku wadid. *ld* **muddaahanee.**
**muddaahineyn** *m.f.dh eeg* muddaahinee. *ld* **muddaahaneyn, muddaahano, muddaahino.**
**muddaahino** *m.f.dh ld* **muddaahineyn.**
**muddac¹** *m.l* **(-cyo,** *m.dh*) Ninka garta sheeganaya.
**muddac²** *f.mg1* **(-cay, -cday; -dici)** La m.: cid la garramid ama dacwiyid.
**muddac-calayhi** *m.l* Cid garta loo haysto ama loo dhigtay.
**muddamdam** *m.l* **(-myo,** *m.dh*) Sirrow; munaafaq.
**muddamdamnimo** *m.dh* Muddamdam ahaansho.
**muddee** *f.g2* **(-deeyay, -deysay)** Cid waqti ama muddo u qabasho.
**muddeec** *m.l.kh* M. ah: qof wixii la faro si fudud u yeela; aan wax diidin; baarri ah. *ld* **muddiic.**
**muddeecnimo** *m.dh* Muddeec ahaansho.
**muddeyn** *m.f.dh eeg* muddee.
**muddeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax wakhti ama muddo loo qabtay ahaansho.
**muddeysnaan** *m.f.dh eeg* muddeysan. *ld* **muddeysnaansho.**
**muddeysnaansho** *m.l/dh ld* **muddeysnaan.**
**muddici** *m.l ld* **muddac¹.**
**muddicid** *m.f.dh eeg* muddac².
**muddiic** *m.l.kh ld* **muddeec.**
**muddiicinnimo** *m.dh ld* **muddeecnimo.**
**muddo** *m.dh* Waqti, goor, waa, shin.
**muddug** *m.l* 1. Aan la wehelin; keli ah. 2. Aan waxba sidan; qaauan. 3. Faro maran; aan hanti lahayn.
**muddugan** *f.mg4* **(-gnaa, -gnayd)** Wax muddug ah ahaansho. *ld* **muddugsan.**
**muddugnaan** *m.f.dh eeg* muddugan. *ld* **muddugnaansho, muddugsanaan, muddugsanaansho.**
**muddugnaansho** *m.l/dh ld* **muddugnaan.**
**muddugnimo** *m.dh* Muddug ahaansho.
**muddugsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **muddugan.**
**muddugsanaan** *m.dh ld* **muddugnaan.**
**muddugsanaansho** *m.l/dh ld* **muddugnaan.**
**muddul** *m.l ld* **mundul.**
**mu'di** *m.l* Nafley aamusnaanta wax ku dila.
**mudid** *m.f.dh eeg* mųd. *ld* **mudniin.**
**mu'dinnimo** *m.dh* Nafley mu'di ahaansho.
**mudmid** *m.f.dh eeg* mųdan¹.
**mudnaan** *m.f.dh eeg* mudan³. *ld* **mudnaansho.**
**mųdnaan** *m.f.dh eeg* mųdan². *ld* **mųdnaansho.**
**mudnaansho** *m.l/dh eeg* mudnow. *ld* **mudnaan.**
**mųdnaansho** *m.l/dh eeg* mųdnow. *ld* **mųdnaan.**
**mudniin** *m.l ld* **mudid.**
**mudnow** *f.g/mg3* **(-naaday, -naatay)** Qof wax u qalmo noqosho ama ahaansho.
**mųdnow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** Wax meel ku turqan ahaansho ama noqosho.
**mudo** *f.g3* **(-utay, -udatay)** 1. Abaalgud istaahilid. 2. Cid u baahasho.
**mųdo** *f.g3* **(-ųtay, -ųdatay)** Wax meel ku turqasho.
**mudri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **murdi.**
**mudrin** *m.dh ld* **murdin.**
**mudris** *m.l ld* **murdin.**
**mudur** *m.l ld* **murud.**
**mudursad** *m.l ld* **murudsasho.**

**mudursan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax la murdiyay ahaansho.
**mudursanaan** *m.f.dh eeg* mudursan. *ld* **mudursanaansho.**
**mudursanaansho** *m.l/dh ld* **mudursanaan.**
**mudursasho** *m.f.dh ld* **murudsasho.**
**mudursi** *m.l ld* **murudsasho.**
**mudurso** *f.g3* (**-saday, -satay**) *ld* **murudso.**
**mudutuul** *m.l* Muuqaal aan wuxuu yahay la sixi karin.
**mufanid** *m.l* Nin tayada hargaha iyo saamaha aqoon u leh.
**mufanidnimo** *m.dh* (Nin) mufanid ahaansho.
**mufsid** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) Qof fasahaad badan oo xun.
**mufsidnimo** *m.dh* Mufsid ahaansho (qof).
**muftaax** *m.l* (**-xyo/mafaatiix,** *m.dh*) Fure. *ld* **miftaax.**
**mufti** *m.l* (**-iyaal/-iyo,** *m.dh*) (*dii.*) Caalin weyn oo arrimaha diinta Islaamka laga wareysto.
**mug** *m.l* 1. Weel ama wax kale oo gudo leh, inta qaadkiisu le'egyahay. 2. Inta shay gudo leh buuxin karta. 3. Kol; mar.
**mugdi** *m.l* Iftiin la'aan; gudcur.
**mug-saafid** *m.dh* (*kiim.*) Hab ka mid ah xeeladihii u horreeyey saafid xaddiyeedka. Waa hab u salaysan cabbiridda mugga milan ribnaantiisa la yaqaano, muggaas oo ah inta looga baahanyahay in uu la falgalo milanka walaxda la raadinayo. Milanka ribnaantiisa la yaqaan (milan beegal ah) waxa si tartiib ah looga soo daayaa mitimiye.
**muhaajir** *m.l* (**-rro/-riin,** *m.dh*) 1. Qof degaankiisii uga tegey risiq doon ama diin fidinteed. 2. *(dii.)* (m.w) Asxaabadii Nebi Maxamed (n.k.h.a.) la haajirtey oo inta Maka ka tegtey mid ka mid ah.
**muhasho** *m.f.dh eeg* muho. *ld* **mahasho, mohasho.**
**muhi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **mihi.**
**muhiimmad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) *ld* **muhimmad.**
**muhiimmo** *m.dh ld* **muhimmad.**
**muhiimnimo** *m.dh ld* **muhimnimo.**
**muhim** *m.l.kh* M. ah: wax qiimo dheeraad ah cid u leh. *ld* **muhiim.**
**muhimmad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Qiimaha, qaayaha ay wax leeyihiin. *ld* **muhiimmad, muhiimmo, muhimmo.**
**muhimmo** *m.dh ld* **muhimmad.**
**muhimnimo** *m.dh* Muhim ahaansho. *ld* **muhiimnimo.**
**muhin** *m.dh ld* **mihin.**
**muhis** *m.l ld* **mihin.**
**muho** *f.mg3* (**-hday, -hatay**) 1. Wax ku hungoobid. 2. U m.: cid ama wax kalgacayl ama rabid u qabid; uurka wax ka doonid; wax laabraacid. 3. U m.: khatar uga baqid (cid). *ld* **maho, moho.**
**mujaahid**[1] *m.l* (**-dyo/-diin,** *m.dh*) Qof wax xaq ah u dagaalamaya.
**mujaahid**[2] *f.mg1* (**-day, -dday**) Ku m./u m.: wax xaq ah u dagaallamid (qof).
**mujaahidid** *m.f.dh eeg* muujaahid[2].
**mujarrab** *m.l* (**-byo/-biin,** *m.dh*) Qof tijaabooyin badan waayo-aragnimo ku kasbaday.
**mujrim** *m.l* (**-miyaal,** *m.l/dh*,**/-myo/-miin,** *m.dh*) Qof meheraddiisu tahay dhac iyo dil.
**mujtahid** *m.l* (**-diin,** *m.dh*) 1. Qof dadaal badan. 2. *(dii.)* Qof diinta Islaamka aad u yaqaan oo baaritaan badan ku sameeyey xaqiiqadana gaaray.
**mujtamac** *m.l* (**-cyo,** *m.dh*) Dad meel ku wada nool; bulsho.
**mujuruc** *m.l* Masaasadda afkeeda hore ee carruurtu nuugto.
**mukaaw** *m.l* Mudutuul.
**mukallaf** *m.l* (**-fyo/-fiin,** *m.dh*) Qof wax uu falo mas'uuliyaddeeda qaadi kara; qaangaar.
**mukay** *m.l* (**mukay,** *m.dh*) (*bot.*) Geed weyn oo jirrid aad u weyn leh, kana baxa hareeraha durdurrada iyo webiyada, miro macaan oo la cunana leh; daray.
**mukhaaddaraad** *m.l* Waxyaabaha maanka dooriya. *ld* **muqaaddaraad.**
**mukhaalafo** *m.dh* 1. Khilaaf. 2. Naag ninkeeda diiddey oo aqalkeedi ka maqan.
**mukhaawi** *m.l* (**-iyaal,** *m.l/dh*/**-iyo,** *m.dh*) 1. Qof dadka been u sheega oo maskaxda ka xada. 2. Qof aan hadalkiisu wax ka soo qaad lahayn.
**mukhlis** *m.l* (**-syo/-siin,** *m.dh*) 1. Qof daacad ah. 2. *(dii.)* Qof cibaadada Eebbe ku wanaagsan.
**mukhlisnimo** *m.dh* Mukhlis ahaansho.
**mukhuur**[1] *m.l ld* **maquurid.**
**mukhuur**[2] *f.g1* (**-ray, -rtay**) *ld* **maquur**[2]**.**
**mukhuurid** *m.dh ld* **maquurid.**
**mukhuurin** *m.dh ld* **maquurin.**
**mukhuursan** *f.g4* (**-naa, -nayd**) *ld* **maquursan.**
**mukhuursanaan** *m.f.dh ld* **maquursanaan.**
**mukhuursanaansho** *m.l/dh ld* **maquursanaan.**
**mukul** *m.dh* Daruur madow oo meel fog ka da'aysa.
**mukulaal** *m.dh* (**-lo,** *m.l*) Bisad; basho; dummad, yaanyuuro.

**mukulaalduureed** *m.dh* (**mukulaalduureed,** *m.l*) Mukulaal duur ku nool ah.
**mukulaalsabaad** *m.dh* (**mukulaalsabaad,** *m.l*) Mukulaalduureed laf weyn oo giirgiir leh.
**mukur** *m.l* Isyeelyeel qabweyni ku jirto.
**mulac** *m.l* (**-cyo,** *m.dh*) Xammaarato yar oo afar addin iyo dabo dhuuban oo dheer leh oo ay malowga isku bah yihiin laakiin ka jirmi yar. *ld* **bulac.**
**mulacyayn** *m.f.dh eeg* mulacyee. *ld* **mulacyays.**
**mulacyays** *m.l ld* **mulacyayn.**
**mulacyee** *f.mg2* (**-eeyay, -eeysay**) Socod laalaabasho ah samayn.
**mulbi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax tuugo ku dhammayn.
**mulbin** *m.f.dh eeg* mulbi. *ld* **mulbis.**
**mulbis** *m.l ld* **mulbin.**
**mulbisasho** *m.f.dh eeg* mulbiso.
**mulbiso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) 1. Wax dhammaysasho. 2. Wax tuugo ku dhammaysasho.
**muldhi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Wax diirka sare ka fujin. 2. Cid huga ka wada qaadid. 3. Timo madax ka wada xiirid.
**muldhin** *m.f.dh eeg* muldhi.
**muldhisan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax la muldhiyey ahaansho.
**muldhisasho** *m.f.dh eeg* muldhiso.
**muldhisnaan** *m.f.dh eeg* muldhisan. *ld* **mu*ld*hisnaansho.**
**muldhisnaansho** *m.l/dh ld* **mu*ld*hisnaan.**
**muldhiso** *f.g3* (**-stay, -satay**) 1. Laan, jir iwm dubka ka diirasho. 2. Qof hu' uu gashanaan ka wada furasho. 3. Madax qurdasho.
**muleemi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax wada qaadasho, iyada oo aan in yarna laga reebin
**muleemin** *m.f.dh eeg* muleemi. *ld* **muleemis.**
**muleemis** *m.l ld* **muleemin.**
**mulki¹** *m.l* 1. Maal aad u badan. 2. Hantida qof leeyahay. *ld* **milki¹.**
**mulki²** *f.g1* (**-iyay, iday/-isay**) Hanti la wareegid. *ld* **milki².**
**mulkiyid** *m.f.dh eeg* mulki². *ld* **milkiyid.**
**mullaax** *m.dh* (**-xyo,** *m.dh*) 1. Xuubabka mayraxda kaa ugu jilicsan oo geedka laftiisa adag xiga. 2. Dhuub kasta oo sida mullaaxda u jilicsan.
**mullaaxi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Geed mullaax ka diirid.
**mullaaxin** *m.f.dh eeg* mullaaxi. *ld* **mullaaxis.**
**mullaaxis** *m.l ld* **mullaaxin.**
**mullaaxsad** *m.l ld* **mullaaxsasho.**
**mullaaxsasho** *m.f.dh eeg* mullaaxso. *ld* **mullaaxsad, mullaaxsi.**
**mullaaxsi** *m.l ld* **mullaaxsasho.**
**mullaaxso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Geed mullaax ka diirasho.
**mullaay** *m.dh* (**-yo,** *m.dh*) 1. Lakab mayrax ah oo u dhexeeya jillowda iyo lafta geedka. 2. Liid jilicsan ee cajaladda ku dhexjira oo hadalka, heesaha, muusika iwm lagu duubo. 3. Liid maro ah, jilicsan, khad leh oo teebka ku dhex jira oo farta warqadda lagu qoray muujisa.
**mulli¹** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Biyo badan oo qof liqi karta; mool.
**mulli²** *m.dh* Xabagta geedaha qaarkood ka baxda oo cusub.
**muluf** *m.l* (**-fyo,** *m.dh*) Fuf caws ah. *ld* **malaf.**
**mulul¹** *m.l* 1. *(m.u)* Haweenay ama neef xoolaad oo uur yeeshay ama rimay iyada oo ilmihii weli nuujinaysa. 2. M. ah: dheddig dad ama xoolaad oo sano walba dhasha. 3. M. ah: neef ari ah oo aad caato u ah. 4. *ld* **mululid.**
**mulul²** *f.mg1* (**-ulay, -ushay**) 1. Dheddig dad ama xoolaad isaga oo weli ilmihii hore nuujinaya rimid ama uur yeelasho. 2. Neef ari ah aad u caatoobid.
**mululi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Caano ciir ah dhay ku darid.
**mululid** *m.f.dh eeg* mulul². *ld* **mulul¹ (4).**
**mululin** *m.f.dh eeg* muluuli.
**mululrimid** *m.f.dh eeg* mululrin². *ld* **mululrin¹.**
**mululrin¹** *m.l* Rimidda uu rimo dheddig mulul ah. *ld* **mululrimid.**
**mululrin²** *f.mg1* (**-imay, -intay; -imi**) Dheddig dad ama xoolaad isaga oo weli ilmihii hore nuujinaya rimid ama uur yeelasho.
**muluq¹** *m.l* (**-lqo,** *m.l*/**muluq,** *m.dh*) Ilmo da'diisu ka yartahay (6) lix bilood; murjuc.
**muluq²** *m.dh* 1. Qof qaawan; murduq. 2. Qof wixii uu lahaa ama haystay laga wada qaaday.
**muluqmuluq** *m.dh* 1. Socod badan oo meelo kala duwan la gelayo iyada oo aan ujeeddo fiican laga lahayn. 2. M. leh: wax gacanta ka sibiibixanaya. 3. Khayaano iyo mardaddabaan.
**muluqmuluqlayn** *m.f.dh eeg* muluqmuluqlee.
**muluqmuluqlee** *f.mg2* (**-leeyay, -leysay**) Muluqmuluq samayn.
**mulux** *m.l* (**-xyo,** *m.dh*) Qare markaas soo baxay oo yar.
**mulxid¹** *m.l* (**-diin,** *m.dh*) (*dii.*) Gaal, kufri; qof aan diimaha rumaysnayn.
**mulxid²** *m.l* (**-diin,** *m.dh*) (*fals.*) Qof aan xiisayn ama aan dan ka lahayn arrimaha ku saabsan diinta.

**mulxidnimo** *m.dh* (*dii.*) Mulxid ahaansho.

**mu'min** *m.l* (**-niin,** *m.dh*) (*dii.*) Qof awaamiirta Ilaahay siday ahayd u fuliya. *ld* **muumin.**

**mu'minnimo** *m.dh* Mu'min ahaansho. *ld* **muuminnimo.**

**munaaddee** *f.g2* (**-deeyay, -deysay**) *ld* **muraaddee.**

**munaaddeyn** *m.dh ld* **muraaddeyn.**

**munaaddo** *m.dh ld* **muraaddeyn.**

**munaafaq** *m.l* (**-qyo/-fiqiin,** *m.dh*) 1. Qof hadalka uu sheego iyo falka uu samaynayaa is-khilaafsanyihiin. 2. *(dii.)* Qof sheegta inuu diinta Islaamka rumaysanyahay laakiin aan aaminsanayn.

**munaafaqnimo** *m.dh* Munaafaq ahaansho.

**munaasab** *m.l.kh* M. ah: hadal habboon ama macquul ah. *ld* **munaasib.**

**munaasabo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Wakhti arrin wax ku qabashadeed ku habboon.

**munaasib** *m.l.kh ld* **munaasab.**

**mundul** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Aqal wareegsan oo inta badan dhis iyo dhoobo ka samaysan oo leh saqaf dhis iyo caws ah oo kor u fiiqan. *ld* **muddul, mundulle.**

**mundulle** *m.l ld* **mundul.**

**munkar** *m.l* 1. *(dii.)* Magac guud oo kulmiya falalka Eebbe addoomihiisa ka xaaraantiimeeyey oo dhan. 2. *(dii.)* Labada malag ee dadka dhinta qabriga wax ku su'aala midka aan Nakiir ahayn.

**munnaarad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) 1. Kuud kor u dheer oo dusha iftiin ku leh oo xeebaha badaha lagu sameeyo si gaadiidka badaha loogu hago marsooyinka. 2. *(dii.)* Qudbiga masaajidka ee laga addimo. *ld* **minaarad.**

**munshaar** *m.l ld* **mushaar.**

**munshaaro** *m.dh ld* **mushaar.**

**muqaaddaraad** *m.l ld* **mukhaaddaraad.**

**muqaal** *m.l* (riw.) Qayb ka mid ah riwaayad ama filin.

**muqaal-dambe** *m.l* (riw.) Sawirro lagu bilo goob masraxeedda.

**muqaddas** *m.l* 1. *(dii.)* Waxyaabaha diinta la xiriira oo la dhowro ee aan dhaliil laga bixin karin, sida quraanka iyo xadiiska. 2. *(dii.)* Meel Eebbe lagu caabudo. 3. Waajib ay khasabtahay in fuliyo.

**muqarrar** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Qorshe habaysan oo ku saabsan waxbarasho.

**muqdaaf** *m.l* (**-fyo,** *m.dh*) Loox dacal ballaaran oo lagu seebiyo huuriga iyo bedenka. *ld* **miqdaaf.**

**muqdaafi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Huuri muqdaaf ku seebin. *ld* **miqdaafi.**

**muqdaafin** *m.f.dh eeg* muqdaafi. *ld* **miqdaafin.**

**muqlay** *m.l* (**-qlo/muqlay,** *m.dh*) Geed-quwaax, qodax yaryar, caleen dhuudhuuban iyo asal wanaagsan oo lagu megdisto. *ld* **muqle.**

**muqlaysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Neef xoolo ah wax muqlo hayso ahaansho.

**muqlaysnaan** *m.f.dh eeg* muqlaysan. *ld* **muqlaysnaansho.**

**muqlaysnaansho** *m.l/dh* Wax muqlaysan ahaansho.

**muqle** *m.l ld* **Muqlay; muqlo.**

**muqleeye** *m.l* (**-yayaal,** *m.l/dh*) Gafane.

**muqlo** *m.dh* 1. Cudur neefka socodkiisa miisaanka lumiya ama uu la dheeldheeliyo oo uu ka qaado shilin cuntay. 2.Shilinta qaniinyedeeda cudurkaa keento. *ld* **muqle.**

**muqloo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) Neef xoolo ah wax cudurka muqlo qaaday noqosho.

**muqloobid** *m.f.dh eeg* muqlow$^{2}$. *ld* **muqlow$^{1}$.**

**muqlood** *m.f.l eeg* muqloo.

**muqlow$^{1}$** *m.l* Qaadidda uu neef xoolo ah qaado cudurka muqlaha. *ld* **muqloobid.**

**muqlow$^{2}$** *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) Neef xoolo ah muqlo qaadid.

**muqmad** *m.dh* Hilib aad u yaryar oo shiilan oo cunno ahaan dad u keydsadaan; oodkac.

**muqmadayn** *m.f.dh eeg* muqmadee.

**muqmadaysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Hilib wax muqmad laga dhigay ahaansho.

**muqmadaysnaan** *m.f.dh eeg* muqmadaysan. *ld* **muqmadaysnaansho.**

**muqmadaysnaansho** *m.l/dh ld* **muqmadaysnaan.**

**muqmadee** *f.g2* (**-deeyay, -daysay**) Hilib muqmad ka dhigid.

**muqshabeel** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) 1. Harimcad. 2. Qof ay iska dhaleen dheddig iyo lab kala midab ah.

**muqsul** *m.l/dh ld* **musqul.**

**muquuf$^{1}$** *m.l* (**-fyo,** *m.dh*) Birta xakamuhu hayo ee faraska afka loo geliyo. *ld* **muquus$^{1}$.**

**muquuf$^{2}$** *f.mg1* (**-fay, -ftay**) 1. Muquurid. 2. Qof meel si macno la'aan ah u dhex marmarid.

**muquufid** *m.f.dh eeg* muquuf$^{2}$.

**muquuni** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Xoolo maquuno ah bixin. 2. Xoog wax ku meel marsiin. *ld* **maquuni.**

**muquunin** *m.f.dh eeg* muquuni. *ld* **maquunin.**

**muquuno** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) 1. Xoolo aan qiimo lahayn oo cid deeq ahaan loo siiyo. 2. Khasab, sandullays. *ld* **maquuno.**

**muquunsad** *m.l ld* **muquunsasho.**

**naban²** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** 1. Timo, ciid iwm wax la nabay ahaansho. 2. Wax meel ku dheggan ahaansho.
**nabar¹** *m.l* **(-bro,** *m.l/***-rro,** *m.dh*) 1. Dillaac haragga ama jidhka gaadha dhaawac ku dhacay awgeed; qoon. 2. Raad uu qofka ku reebo dhaawac bogsaday. 3. Kol; mar. 4. Ooddin; aydin; qabatin.
**nabar²** *f.g1* **(-bray, -bartay; -bri)** Cid jug, dhaawaq iwm. gaarsiin.
**nabaraan** *m.l* **(-nno,** *m.l*) Libaax badeed madow oo halis ah. *ld* **neberoon.**
**nabar-kul** *m.l* **(-ro-kulul,** *m.dh*) (*daaw.*) Awood darro iyo joog ka dhicid ay keeneen hoos udhac cadaadiska dhiigga iyo tirada dhiiggaba. Waxaana u sabab ah biyo badan iyo cusbooyin oo jirka ka baxa kul aad u badan oo dheeraada ama aan loo baran awgiis.
**nabarrayn** *m.f.dh eeg* nabarree.
**nabarraysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax nabar ku dhacay ahaansho. *ld* **nabaraysan.**
**nabarraysnaan** *m.f.dh eeg* nabarraysan. *ld* **nabarraysnaansho, nabaraysnaan, nabaraysnaansho.**
**nabarraysnaansho** *m.l/dh ld* **nabarraysnaan.**
**nabarree** *f.g2* **(-reeyay, -raysay)** Wax nabarro gaarsiin.
**nabas** *m.dh* 1. Meesha u dhexeysa jidhka iyo marada dumarku garraarsadaan ee ku abbaaran caloosha. 2. Timaha ka baxa gumaarka dadka; bisqan. *ld* **namas.**
**nabdaad** *f.mg1* **(-day, -dday)** Cabsi yar darteed hurdo ka kicid; hambabbaar.
**nabdaaddi¹** *m.l* Salaan.
**nabdaaddi²** *f.g1/2* **(-iyay, -iday/-isay; -iyi)** Cid salaamid; bariidin.
**nabdaaddin** *m.dh ld* **nabdaaddiyid.**
**nabdaaddis** *m.l ld* **nabdaaddiyid.**
**nabdaaddiyid** *m.f.dh eeg* nabdaddi². *ld* **nabdaaddin, nabdaaddis.**
**nabdaadid** *m.f.dh eeg* nabdaad.
**nabdaado** *m.dh* Salaan; bariido.
**nąbdaado** *m.dh* Si cabsi ku jirto uga kicidda hurdada.
**nabdaysad** *m.l ld* **nabdaysasho.**
**nabdaysasho** *m.f.dh eeg* nabdayso. *ld* **nabdaysad, nabdaysi.**
**nabdaysi** *m.l ld* **nabdaysasho.**
**nabdayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Cid salaamid.
**nabdi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Dad colaadi dhextaal heshiisiin. 2. Cid salaamid.
**nabdid** *m.f.dh eeg* nabad².
**nabdin** *m.f.dh eeg* nabdi.
**nabid** *m.f.dh eeg* nab. *ld* **naabid.**
**nabiib¹** *m.l ld* **namiin¹.**
**nabiib²** *f.g1* **(-bay, -btay)** *ld* **namiin².**
**nabiibid** *m.dh ld* **namiinid.**
**nabiibnimo** *m.dh ld* **namiinnimo.**
**nabiiso** *m.dh* **(-ooyin,** *m.dh*) Ul rabadh ka samaysan oo bilayska dadka ku kala eryaan.
**nabiyad** *m.dh* Saxan weyn; siiniyad.
**nabmid** *m.f.dh eeg* naban¹.
**nabnaan** *m.f.dh eeg* naban². *ld* **naabnaan.**
**nabnaansho** *m.l/dh eeg* nabnow. *ld* **naabnaan.**
**nabnow** *f.mg3* Wax naban ah noqosho.
**nabran** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax nabar ku dhacay ahaansho.
**nabranaan** *m.f.dh eeg* nabran. *ld* **nabranaansho.**
**nabranaansho** *m.l/dh ld* **nabranaan.**
**nabraysan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **nabarraysan.**
**nabraysasho** *m.f.dh eeg* nabrayso.
**nabraysnaan** *m.dh ld* **nabarraysnaan.**
**nabraysnaansho** *m.l/dh ld* **nabarraysnaan.**
**nabrayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Jir nafley nabro yeelasho.
**nabrid** *m.f.dh eeg* nabar².
**nabsi¹** *m.l* 1. Hoog iyo dhibaato lagu abaal mariyo qof abaaldarnaaday ama ballan furay. 2. Hoog iyo dhibaato uu la kulmo qof eed galay.
**nabsi²** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Nabsi ku reebid.
**nabsiyid** *m.f.dh eeg* nabsi².
**nabyo** *m.dh* Been iyo fal aanay samayn oo cid lagu sheego. *ld* **nab.**
**nac¹** *m.l* Colaad uurka la isugu hayo; nacayb.
**nac²** *f.g1* **(-cay, -cday; -nici)** 1. Rabid la'aan. 2. Is n.: quus iyo rajo la'aan.
**nacaal** *m.l* 1. Masaabir sal buuran oo xagga hoose lagaga taxo kabaha. 2. Bir qoobabka fardaha lagu dhejiyo.
**nacab** *m.l* 1. Cadow; xaasid. 2. Qof aan naxariis lahayn.
**nacala-abuugto** *m.dh* Farshiid; dhalo yar.
**nacalad¹** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Caro Eebbe dusha ka saaro cid caasidey. *ld* **lacanad¹, lacnad¹, nacallad¹, nacalle, nacdal¹**
**nacalad²** *f.g1* **(-day, -dday)** 1. Caro Eebbe cid caasidey ku dhicid. 2. Cid cay iyo eedayn u jeedin. *ld* **lacanad², lacnad², nacallad², nacdal².**
**nacaladaysan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax nacalad ku dhacday ahaansho. 2. Wax aad loo ceebeeyay ahaansho. *ld* **lacanadeysan, lacnadeysan, nacalladeysan.**
**nacaladee** *f.g2* **(-eeyay, -eysay)** 1. Eebbe cid nacalad ku ridid. 2. Cid xumaan weyn ku

tilmaamid; ceebayn. *ld* **lacanadee, lacnadee, nacalladee, nacdalee.**
**nacaladeyn** *m.f.dh eeg* nacaladee. *ld* **lacanadeyn, lacnadeyn, nacalladeyn, nacdaleyn.**
**nacaladeysnaan** *m.f.dh eeg* nacaladeysan. *ld* **lacanadeysnaan, lacanadeysnaansho, lacnadeysnaan,**
**nacaladeysnaansho** *m.l/dh ld* **nacaladeysnaan.**
**nacaladid** *m.f.dh eeg* nacalad². *ld* **lacanadid, lacnadid, nacalladid, nacdalid.**
**nacaladoobid** *m.f.dh eeg* nacaladow. *ld* **lacanadoobid, nacalladoobid.**
**nacaladow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** 1. Qof nacaladi ku dhacday noqosho. 2. Qof aad loo ceebeeyey noqosho. *ld* **lacanadow, nacalladow.**
**nacallad¹** *m.l ld* **nacalad¹.**
**nacallad²** *f.g1* **(-day, -dday)** *ld* **nacalad².**
**nacalladee** *f.g2* **(-deeyay, -deysay)** *ld* **nacaladee.**
**nacalladeyn** *m.dh ld* **nacaladeyn.**
**nacalladeysan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **nacaladeysan.**
**nacalladeysnaan** *m.dh ld* **nacaladeysnaan.**
**nacalladeysnaansho** *m.l/dh ld* **nacaladeysnaan.**
**nacalladid** *m.dh ld* **nacaladid.**
**nacalladoobid** *m.dh ld* **nacaladobid.**
**nacalladow** *f.mg1* **(-oobay, -owday)** *ld* **nacaladow.**
**nacalle** *m.l ld* **nacalad¹.**
**nacas** *m.l* **(-so, ml, -syo/nacas,** *m.dh* Qof caqli yar; doqon; dabbaal.
**nacasee** *f.g2* **(-seeyay, -seysay)** Qof si wax caqli yar ula dhaqmid.
**nacaseyn** *m.f.dh eeg* nacasee.
**nacash** *m.l* 1. Ciyaar caruureed la is eryado oo qofka wax eryanaya marka uu taabto ka uu eryanayo uu yiraahdo nacash. 2. *ld* **naxash.** Sanduuqa meydka lagu qaado marka qabriga loo wado.
**nacasnimo** *m.dh* Nacas ahaansho. *ld* **nacastooyo.**
**nacasoobid** *m.f.dh eeg* nacasow.
**nacasow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Nacas noqosho.
**nacastooyo** *m.dh ld* **nacasnimo.**
**nacayb** *m.l* Colaad uurka la isugu hayo; nac¹. *ld* **necayb.**
**nacayn** *m.f.dh eeg* nacee.
**nacdal¹** *m.dh ld* **nacalad¹.**
**nacdal²** *f.g1* **(-alay, -ashay)** *ld* **nacalad².**
**nacdalid** *m.dh ld* **nacaladid.**
**nacdallee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** *ld* **nacaladee.**
**nacdalleyn** *m.dh ld* **nacaladeyn.**
**nacdalleysan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **nacaladeysan.**
**nacdalleysnaan** *m.dh ld* **nacaladeysnaan.**
**nacdalleysnaansho** *m.l/dh ld* **nacaladeysnaan.**
**nacdiir** *m.dh* Nacayb weyn oo cid loo hayo; nac.
**nacee** *f.g2* **(-ceeyay, -caysay)** Cid wax ku dhibid.
**nacfi¹** *m.l* 1. Wax faa'iido leh. 2. Cunto waxtar leh. *ld* **nafac, nafci.**
**nacfi²** *f.mg1* **(-iyay, -iday; -iyi)** Ku n.: xoolo, qalab iwm si looga faa'iidaysto u adeegsasho.
**nacfiyid** *m.f.dh eeg* nacfi².
**nacnac¹** *m.l* Macmacaan yaryar udgoon oo la muudsado.
**nacnac²** *m.dh* Hadal badan oo aan macno lahayn.
**nacnaclee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Si aan macno lahayn u hadlid.
**nacnacleyn** *m.f.dh eeg* nacnaclee.
**nacsii** *f.lg2* **(-iiyay, -iisay)** Cid wax ay rabtay in ay nacdo gayeysiin.
**nacsiin** *m.f.dh eeg* nacsii.
**nadaafad** *m.dh ld* **nadaafo.**
**nadaafo** *m.dh* Uskag iyo wasakh la'aan. *ld* **nadaafad.**
**nadaam** *m.l ld* **nidaam.**
**nadaamdarro** *m.dh ld* **nidaamdarro.**
**nadaami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **nidaami.**
**nadaamin** *m.dh ld* **nidaamin.**
**nadaam-la'aan** *m.dh ld* **nidaamdarro.**
**nadaamla'aan** *m.dh ld* **nidaamla'aan.**
**nadaamsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **nidaamsan.**
**nadaamsanaan** *m.dh ld* **nidaamsanaan.**
**nadaamsanaansho** *m.l/dh ld* **nidaamsanaan.**
**nadalo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Xirmo qaad ah oo majin ka yar.
**nadi** *m.l* **(-iyo/nadi,** *m.dh*) Jeedal yar oo faraska lagu dhufto si uu u dheereeyo; karbaash.
**nadiif** *m.l.kh* 1. N. ah: wax aan uskag iyo wasakh lahayn. 2. N. ah: qof aan khayaamo, xaasidnimo iwm lahayn.
**nadiifi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax uskagga iyo wasakhda ka bi'in.
**nadiifin** *m.f.dh eeg* nadiifi.
**nadiifnimo** *m.dh* Nadiif ahaansho.
**nadiifoobid** *m.f.dh eeg* nadiifow.
**nadiifow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Qof nadiif noqosho.
**nadiifsad** *m.l ld* **nadiifsasho.**
**nadiifsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la nadiifiyay ahaansho.

**nadiifsanaan** *m.f.dh eeg* nadiifsan. *ld* **nadiifsanaansho.**

**nadiifsanaansho** *m.l/dh* 1. *eeg* nadiifsanow. 2. *ld* **nadiifsanaan.**

**nadiifsanow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** Wax nadiifsan noqosho.

**nadiifsasho** *m.f.dh eeg* nadiifso. *ld* **nadiifsad, nadiifsi.**

**nadiifsi** *m.l ld* **nadiifsasho.**

**nadiifso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax nadiif ka dhigasho.

**nadiyayn** *m.f.dh eeg* nadiyee.

**nadiyee** *f.g2* **(-yeeyay, -yaysay)** Wax nadi ama karbaash la dhicid.

**nadooc[1]** *m.l* Loodsanka ku dhaca ul, rabar iwm.

**nadooc[2]** *m.l* (*nax.*) Habdhac sarfeed oo hawshiisu tahay in salka (falka ama magaca iwm) la raaciyo kabayaal ama dhammaadyo muujinaya tirada, caynta iyo qofka.

**nadooc[3]** *f.mg1* **(-cay, -cday)** Ul, rabar iwm loodsan ku dhicid.

**nadooci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax sida laan qoyan, ul, rabadh iwm loodin.

**nadoocin** *m.f.dh eeg* nadooci.

**nadoocsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la nadoociyay ahaansho.

**nadoocsanaan** *m.f.dh eeg* nadocsan. *ld* **nadoocsanaansho.**

**nadoocsanaansho** *m.l/dh eeg* nadoocsanow. *ld* **nadoocsanaan.**

**nadoocsanow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** Wax la loodiyay noqosho. *ld* **nadoocsanaan.**

**naduur** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Waabka birtumuhu fariisto oo birta ku farsameeyo.

**nadwad** *m.dh* 1. Uumi-biyood. 2. Qabow qoyaan leh oo habeenkii soo dhaco; dhado.

**naf** *m.dh* (**-fo,** *m.l*) 1. *ld* **ruux.** Waxa nafleyda ku jira oo aan la arkin, lana taaban karin, la'aanteedna aan la noolaan karin. 2. N. ah: wax dhimasho u dhow. 3. N. ma leh: qiimo ama waxtar yari.

**nafac** *m.l ld* **nacfi.**

**nafaqadarro[1]** *m.dh* Nafaqaxumo.

**nafaqadarro[2]** *m.dh* (*daaw.*) Xaalad cudureed oo ay keento cunno aan isu miisaanneyn, qofku waxa uu cuno iyo waxa jirkiisu u baahanyahay.

**nafaqaxumo** *m.dh* Yaraanta wax la quuto ay dheeftu ku yartahay.

**nafaqayn** *m.f.dh eeg* nafaqee.

**nafaqaysasho** *m.f.dh eeg* nafaqayso.

**nafaqayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** 1. Wax nafaqo ka dhigasho. 2. Wax masruufasho.

**nafaqee** *f.g2* **(-qeeyay, -qaysay)** Wax nafaqo siin.

**nafaqo[1]** *m.dh* **(-ooyin, ml.)** 1. Cunnada nafley cunto inta nuxurka leh; dux. 2. Cunto; masaruuf.

**nafaqo[2]** *m.dh* (*daaw.*) Barashada cunnada iyo xiriirka ay la leedahay hawlaha dabiiciga ah ee jirka oo ku xiran qaadashada cunnada ee jirka: kormitaanka, tamar ameynta, dib u sameynta soohyada jirka iwm cilmiga nafaqada waa barashada cunnooyinka iyo cudurrada ka yimaada yaraantood.

**nafar** *m.l* 1. Hal qof. 2. Cunto bisil oo hal qof deeqda.

**nafbax[1]** *m.l* Dhimashada ay nafley dhimato.

**nafbax[2]** *f.mg1* **(-xay, -xday; -bixi)** Nafley dhimasho.

**nafbixid** *m.f.dh eeg* nafbax[2].

**nafci** *m.l ld* **nacfi[1].**

**nafhur[1]** *m.l ld* **nafhurid.**

**nafhur[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** U n.: Qof ama wax dartii naf u hurid.

**nafhurid** *m.f.dh eeg* nafhur[2]. *ld* **nafhur[1].**

**nafis** *m.l ld* **nefis[1].**

**nafjeclaysasho** *m.f.dh eeg* nafjeclayso. *ld* **nafjeclaysi.**

**nafjeclaysi** *m.l ld* **nafjeclaysasho.**

**nafjeclayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** 1. Khatar u beerdhigeddeeda ka cabsasho. 2. Ka n.: wax nafac leh oo dad ka dhexeeya gaar u qaadasho. 3. Ka n.: saaxiib dhib kaga baxsasho danaysi dartii.

**nafkureeb** *m.l.kh* 1. N. ah: cunto yar oo qof aad u gaajeysan quuto. 2. N. ah: nafley dhaawacan ama daallan oo si kama dambeys ah u dagaalamaya.

**naflacaari** *m.l.kh* N. ah: nafley xaalad xun oo wax ka qabashadeedu adagtahay ku sugnaan.

**nafley** *m.dh.u* Uunka dunida guudkeeda ku nool inta nafta leh.

**nafnac** *m.l* Qof aan kala jeclayn dhimasho iyo nolol.

**nafsad** *m.dh* 1. Wax nafleyda ku jira oo aan la arkin, lana taaban karin, la'aanteedna aan la noolaan karin. 2. Niyad. 3. Tabar; itaal.

**nafsadjab[1]** *m.l ld* **niyajab[1].**

**nafsadjab[2]** *f.mg1* **(-bay, -btay)** *ld* **niyajab[2].**

**nafsadjebi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **niyajebi.**

**nafsadjebid** *m.dh ld* **niyajebid.**

**nafsadjebin** *m.dh ld* **niyajebin.**

**naftihafar** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Qof maal ama derajo aanu lahayn sheegta oo ku faana.

**naftihawir** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Qof naftiisa meel halis ah geliya; naftihalig.

**naftihure** *m.l* (**-rayaal,** *m.l/dh*) N. ah: qof naftiisa u hibeeya difaaca dalkiisa, dadkiisa, dantiisa iwm.
**naftir**[1] *m.l* N.kayga, n.kaaga, iwm: israacinta nafley dhaawac ah la israaciyo.
**naftir**[2] *f.g1* (**-ray, -rtay**) Dhaawac israacin.
**naftirid** *m.f.dh eeg* naftir[2].
**nafto** *m.dh* Saliidda shidaalka ee cayriin marka la sifeeyo qaybaha soo baxa mid ka mid ah oo loo adeegsado shidaalka matoorrada diisalka ah. *ld* **naafto.**
**nag** *f.mg4* (**-gaa, -gayd**) *ld* **neg.**
**nagaadi**[1] *m.l ld* **negaadi**[1]**.**
**nagaadi**[2] *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **negaadi**[2]**.**
**nagaadin** *m.dh ld* **negaadin.**
**nagaan** *m.dh ld* **negaan.**
**nagaansho** *m.l/dh ld* **negaan.**
**nagaar** *m.l.u* Dhir yar-yar oo gaagaaban.
**nagaardeeb** *m.l* Geednagaar qodax leh oo xooluhu daaqaan.
**nagayn** *m.dh ld* **negayn.**
**nagee** *f.g2* (**-geeyay, -geysay**) *ld* **negee.**
**nagi**[1] *m.dh ld* **negaan.**
**nagi**[2] *f.mg4 ld* **neg.**
**nagow** *f.mg3* (**-gaaday, -gaatay**) *ld* **negow.**
**najaar** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Nin yaqaan farsamada alwaaxda; sarmali; faryaame. *ld* **nijaar.**
**najaarnimo** *m.dh* Najaar ahaansho. *ld* **nijaarnimo.**
**najaas**[1] *m.l* (**-syo,** *m.dh*) (*dii.*) Qof faddaro ah. *ld* **nejis, nijaas**[1]**.**
**najaas**[2] *m.dh* (*dii.*) Naag faddaro ah. *ld* **nejisad, nijaas**[2] **(1).**
**najaasaysan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **nijaasaysan.**
**najaasaysnaan** *m.dh ld* **nijaasaysnaan.**
**najaasaysnaansho** *m.l/dh ld* **nijaasaysnaan.**
**najaasee** *f.g2* (**-seeyay, -seysay**) (*dii.*) Qof wasakh gaarsiin. *ld* **nijaasee.**
**najaaseyn** *m.f.dh eeg* najaasee. *ld* **nijaaseyn.**
**najaasnimo** *m.dh* (*dii.*) Najaas ahaansho. *ld* **nejisnimo, nijaasnimo.**
**najaaso** *m.dh* (*dii.*) Faddaro; wasakh (sida kaadida, saxrada iwm). *ld* **nijaaso.**
**najaasoobid** *m.f.dh eeg* najaasow. *ld* **nijaasoobid.**
**najaasow** *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) (*dii.*) Wax najaas gaartay noqosho. *ld* **nijaasow.**
**nal** *m.l* (**-lal,** *m.l*) 1. Qalab dusha quraaradi kaga dahaarantahay oo iftiin bixiya marka korontadu soo gaadho. 2. Iftiinka korontadu dhaliso.
**namas** *m.dh* (**-syo,** *m.l/dh*) 1. Ul gaaban oo rabadh ah oo boliisku isticmaalo. 2. *ld* **nabas.**
**nambar** *m.l ld* **lambar.**
**nambarayn** *m.dh ld* **lambarin.**
**nambaree** *f.g2* (**-reeyay, -reysay**) *ld* **lambari.**
**nambari** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **lambari.**
**nambarin** *m.dh ld* **lambarin.**
**nambarsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **lambarsan.**
**nambarsanaan** *m.dh ld* **lambarsanaan.**
**nambarsanaansho** *m.l/dh ld* **lambarsanaan.**
**namiin**[1] *m.l* (**-nyo,** *m.dh*) Qof dadka isku dira. *ld* **nabiib**[1]**.**
**namiin**[2] *f.g.1* (**-nay, -ntay**) Ku n.: Cid, cid kale ku dirid. *ld* **nabiib**[2]**.**
**namiinid** *m.f.dh eeg* namiin [2]. Namiin ahaansho. *ld* **nabiibid.**
**namiinnimo** *m.dh* Namiin ahaansho. *ld* **nabiibnimo.**
**namuun** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) 1. Nooc. 2. Midab. *ld* **namuunad, namuuno.**
**namuunad** *m.dh ld* **namuun.**
**namuuno** *m.dh ld* **namuun.**
**nanashaaddo** *m.dh* 1. Farax, fahmo, firfircooni. 2. Wax si xiiso iyo rabitaan leh loo qabto. 3. Daal iyo jiljileec la'aan.
**naq**[1] *m.l* 1. Caleenta iyo cawska ay soo saaraan biyo ama roob; doog; tigaad. 2. Hadal dood iyo dacwad isugu jira.
**naq**[2] *f.g/mg1* (**-qay, -qday**) 1. *(f.g)* Wax meeshii uu ka yimid ku celin. 2. *(f.g)* Gar qaadid. 3. *(f.g)* Cid dood iyo dacwo u jeedin. 4. *(f.mg)* U n.: u meerin, u akhrin. 5. *(f.mg)* Ku n.: ku celi.
**naqad** *m.l* Lacag caddaan ah. *ld* **naqdi**[1] **(2).**
**naqan** *f.mg4* (**-qnaa, -qnayd**) 1. Gar la xalliyay ahaansho. 2. Wax yar ahaansho.
**naqas** *m.l* 1. Neef aan ur wanaagsan lahayn. 2. Neefta dadka uurkiisa ku jirta.
**naqash**[1] *m.l* Xarar ama midab wax lagu qurxiyo.
**naqash**[2] *f.g1* (**-qshay, -qashtay; -qshi**) Wax xardhid ama midab ku qurxin.
**naqayn** *m.f.dh eeg* naqee.
**naqaysad** *m.l ld* **naqaysasho.**
**naqaysasho** *m.f.dh eeg* naqayso. *ld* **naqaysad.**
**naqayso** *f.g/mg3* (**-stay, -satay**) 1. *(f.g)* Wax inta fiican kala bixid; xulasho. 2. *(f.mg)* Naq daaqid (xoolo).
**naqdac** *m.l* Caws guryaha carshaanta ah dusha laga saaro oo lagu dedo oo ka baxa meelaha webiyada agagaarkooda ah; gargoof.
**naqdi**[1] *m.l* 1. Dood looga faalloodo wax wanaaggiisa ama dhalliishiisa. 2. *ld* **naqad.**
**naqdi**[2] *f.g1* (**-iyay, -iday, -iyi**) Wax wanaaggiisa ama dhaliishiisa sheegid.
**naqdiyid** *m.f.dh eeg* naqdi[2].
**naqee** *f.g2* (**-qeeyay, -qaysay**) Wax xulid.

**naqid** *m.f.dh eeg* naq². *ld* **niqid.**
**naqiisad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Biro yaryar oo isgala oo shukaanta iyo doonida isu haya.
**naqil** *f.g1* (**-ilay, -ishay**) Ku n.: wax meel ku qoran meel kale ku guurin.
**naqilid** *m.f.dh eeg* naqil.
**naqraac¹** *m.l* Guuridda la aado meel naq leh. *ld* **naqraacid.**
**naqraac²** *f.mg1* (**-cay, -cday**) Meel naq leh u guurid.
**naqraacid** *m.f.dh eeg* naqraac². *ld* **naqraac¹.**
**naqsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) 1. Wax la celiyay ahaansho. 2. Gar la xalliyay ahaansho.
**naqsanaan** *m.f.dh eeg* naqsan. *ld* **naqsanaansho.**
**naqsanaansho** *m.l/dh ld* **naqsanaan.**
**naqsasho** *m.f.dh eeg* naqso.
**naqshad** *m.dh* 1. Naqash. 2. Shaxan tilmaamaya hab ay wax u dhisanyihiin, ama u samaysanyihiin.
**naqshadayn** *m.f.dh eeg* naqshadee.
**naqshadee** *f.g2* (**-deeyay, -daysay**) Wax naqshad u samayn.
**naqshid** *m.f.dh eeg* naqash².
**naqso** *f.g/mg3* (**-saday, -satay**) 1. *(f.g)* Wax dib u soo ceshasho. 2. *(f.g)* Quraan akhrisasho. 3. *(f.mg)* U n.: wax mar labaad. 4. *(f.mg)* Gar cid u jeedsasho.
**naqtiimi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Qof quraan, duruus iwm dhammeeyay mar labaad bilaabid.
**naqtiimid** *m.f.dh eeg* naqtiin².
**naqtiimin** *m.f.dh eeg* naqtiimi. *ld* **naqtiimis.**
**naqtiimis** *m.l ld* **naqtiimin.**
**naqtiimo** *m.dh ld* **naqtiin¹.**
**naqtiin¹** *m.l* 1. Dib u so bilaabidda quraan, duruus iwm oo hore loo dhammeeyey. 2. N. ah: qof dhammeeyey quraan, duruus iwm oo mar labaad soo bilaaba. *ld* **naqtiimo.**
**naqtiin²** *f.mg1* (**-imay, -intay**) Qur'aan la dhammeeyay mar labaad ku noqosho.
**naqtiinsad** *m.l ld* **naqtiinsasho.**
**naqtiinsasho** *m.f.dh eeg* naqtiinso. *ld* **naqtiinsad.**
**naqtiinso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Quraan la dhammeeyay mar labaad ku noqosho.
**narsi** *m.l ld* **nasri.**
**narso** *m.dh ld* **nasar.**
**naruuro** *m.dh* 1. Waxtar ama faa'iido. 2. In yar oo wax la'aanta dhaanta.
**nas** *m.l* 1. Meesha ugu dhow wax laga nishaabi karo. 2. *(dii.)* Kitaab, qaanuun iwm oo la qoray hadalkiisa hore oo asalka ah oo ka duwan sharaxa ama waxyaale kale oo gadaal cid kale kaga darto.
**nasaari** *m.dh.u ld* **nasaaro.**
**nasaaro** *m.dh.u* (*dii.*) Dadka sheegta inay haystaan diinta Nebi Ciise; Kiristaan; Masiixi. *ld* **nasaari.**
**nasaaroobid** *m.f.dh eeg* nasaarow.
**nasaarow** *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) Nasaaro noqosho.
**nasab** *m.l* 1. Tafiir iyo farac laga soo jeedo. 2. N. ah: qof wanaagsan.
**nasabnimo** *m.dh* Nasab ahaansho.
**nasad** *m.l ld* **nasasho.**
**nasahan** *f.mg4* (**-hnaa, -hnayd**) Ka n.: wax aan xumaan lahayn ahaansho.
**nasahnaan** *m.f.dh eeg* nasahan. *ld* **nasahnaansho.**
**nasahnaansho** *m.l/dh ld* **nasahnaan.**
**nasakh¹** *m.l* 1. N. ah: qof doqon ah, nacas ah. 2. N. ah: wax la buriyay (ayaad, diin). 3. *ld* **nasakhid.**
**nasakh²** *f.g1* (**-khay, -khday**) 1. Qof fikraddiisa wanaagsan mid xun ugu beddelid. 2. Burin beddelid (aayad, diin).
**nasakhaad** *m.dh* Doqonnimada cid la kulanta.
**nasakhan** *f.mg4* (**-khnaa, -khnayd**) 1. Doqon ahaansho. 2. Diin ama aayad la beddelay ahaansho.
**nasakhid** *m.f.dh eeg* nasakh². *ld* **nasakh¹ (3).**
**nasakhnaan** *m.f.dh eeg* nasakhan. *ld* **nasakhnaansho.**
**nasakhnaansho** *m.l/dh eeg* nasakhnow. *ld* **nasakhnaan.**
**nasan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax nastay ahaansho.
**nasar** *m.dh* (*muus.*) Durbaan dhuuban oo salka luga ka leh, waxaana laga yaqaan degaanka webiyada. *ld* **narso.**
**nasasho** *m.f.dh eeg* naso. *ld* **nasad.**
**naseex** *m.l* 1. Qof talo daacad ah bixiya. 2. Wax qof dan u ah. *ld* **nasteex.**
**naseexayn** *m.f.dh eeg* naseexee. *ld* **nasteexayn.**
**naseexee** *f.mg2* (**-xeeyay, -xaysay**) 1. U n.: cid daacadnimo ula talin. 2. U n.: cid u danayn. *ld* **nasteexee.**
**naseexo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) 1. Talo daacad ah oo cid loo jeediyo; waano; caqlicelin. 2. Daacadnimo. *ld* **nasteexo.**
**nash** *m.dh* Meesha madaxa carruurta kol dhow dhalatay xaggiisa sare ku taal ee boodboodda; nasiso. *ld* **nashley, nashnashley, nasin, nasiso¹.**
**nashaad** *m.l* (**-ddo,** *m.dh*) Farxad iyo firfircooni. *ld* **nanashaaddo, nishaad.**
**nashaaddaysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax farax iyo firfircooniyi ka muuqato ahaansho. *ld* **nishaaddaysan.**

**nashaaddaysnaan** *m.f.dh eeg* nashaaddaysan. *ld* **nashaaddaysnaansho, nishaaddaysnaan.**
**nashaaddaysnaansho** *m.l/dh ld* **nashaaddaysnaan.**
**nashir**[1] *m.l ld* **nashirid.**
**nashir**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** Akhbaar faafin.
**nashiran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax la faafiyay ahaansho (akhbaar).
**nashirid** *m.f.dh eeg* nashir[2]. *ld* **nashir**[1].
**nashirnaan** *m.f.dh eeg* nashiran. *ld* **nashirnaansho.**
**nashirnaansho** *m.l/dh ld* **nashirnaan.**
**nashlayn** *m.f.dh eeg* nashlee.
**nashlee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** Daba n.: cid u qabbaanid.
**nashley** *m.dh ld* **nash.**
**nashnaash**[1] *m.l.u* 1. Sii qurxinta wax hore u jiray sida dhismo, farsamo iwm. 2. Inta lagu kordhiyo hadal hore murtidiisa loo yiri. *ld* **naashnaash**[1].
**nashnaash**[2] *f.g1* **(-shay, -shtay)** 1. Dhismo, farsamo iwm qurxin. 2. Hadal murtidiisa hore loo yiri wax ku darid. *ld* **naashnaash**[2].
**nashnaashad** *m.f.dh ld* **nashnaashasho.**
**nashnaashan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la nashnaashay ahaansho. *ld* **naashnaashan.**
**nashnaashasho** *m.f.dh eeg* nashnaasho. *ld* **nashnaashad.**
**nashnaashi**[1] *m.l* Qurux iyo wanaag wax loo yeelay. *ld* **naashnaashi**[1].
**nashnaashi**[2] *f.g2* **(-iyay, -isay)** Qurux iyo wanaag wax u yeelid. *ld* **nashnaash**[2].
**nashnaashid** *m.f.dh eeg* nashnaash[2]. *ld* **naashnaashid.**
**nashnaashin** *m.f.dh eeg* nashnaashi[2]. *ld* **naashnaashin, naashnaashis, nashnaashis.**
**nashnaashnaan** *m.f.dh eeg* nashnaashan. *ld* **naashnaashnaan, naashnaashnaansho, nashnaashnaansh**
**nashnaashnaansho** *m.l/dh ld* **nashnaashnaan.**
**nashnaasho** *f.mg3* **(-shtay, -shatay)** Wax nashnaash u yeelasho.
**nashnashley** *m.dh ld* **nash.**
**nashuug**[1] *m.l* Tubaakada la calaashado.
**nashuug**[2] *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Tubaako calaalin.
**nashuugi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Nashuug ka dhigid (tubaako).
**nashuugid** *m.f.dh eeg* naashuug[2].
**nashuugin** *m.f.dh eeg* nashuugi.
**nasi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid hawl muddo gaaban ka fadhiisin si daalku uga ba'o.
**nasiib** *m.l* Hoodo; cawo; ayaan.
**nasiibdarro** *m.dh* 1. Nasiib wacan la'aan. 2. Dhibaato; mushkilad. *ld* **nasiibxumo.**
**nasiibwanaag** *m.l* Hoodo iyo ayaan wanaagsan.
**nasiibxumo** *m.dh ld* **nasiibdarro.**
**nasiino** *m.dh* Xaalad hawl iyo dhibaato la'aaneed. *ld* **nasiin.**
**nasin**[1] *m.f.dh eeg* nasi.
**nasin**[2] *m.dh* **(-nno,** *m.dh***)** (*c.nafl.*) Meel dhalada ka mid ah oo aan lafoobin, lagana dareemi karo garaaca halbowlayaasha maskaxda. Waxaana lagu yaqaan dhallaanka ilaa gu' jirka ah, kaddibna way lafowdaa way xirantaa. *ld* **nash.**
**nasisasho** *m.f.dh eeg* nasiso[2].
**nasiso**[1] *m.dh ld* **nash.**
**nasiso**[2] *f.g3* **(-stay, -satay)** Nafley nasiino siisasho.
**nasnaan** *m.f.dh eeg* nasan. *ld* **nasnaansho.**
**nasnaansho** *m.l/dh ld* **nasnaan.**
**nasniin** *m.l ld* **nasniino.**
**naso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Hawl muddo gaaban ka fadhiisasho si daalkeedu u ba'o.
**nasraani** *m.l* **(-iyiin,** *m.l***)** (*dii.*) Qof sheegta inuu haysto diinta nebi Ciise.
**nasraaninnimo** *m.dh* Nasraani ahaansho.
**nasri** *m.l* 1. Guul laga gaadho dagaal, arrin iwm. 2. Nabadgelyo iyo barwaaqo.
**nasro** *m.dh* 1. *(muus.)* Durbaan yar oo lagu tumo qasaa'idka Nabi ammaanka ah; darbuugad. 2. *(muus.)* Durbaan tumid iyo qasaa'id Nabi ammaan ah oo wada socda.
**nastahan**[1] *m.l.kh* N. ah: dhib yar oo aan shiddo badnayn (qof).
**nastahan**[2] *f.mg4* **(-hnaa, -hnayd)** Qof nastahan ahaansho.
**nastahanaan** *m.f.dh eeg* nastahan[2]. *ld* **nastahaanansho.**
**nastahanaansho** *m.l/dh ld* **nastahanaan.**
**nasteex** *m.l ld* **naseex.**
**nasteexayn** *m.dh ld* **naseexayn.**
**nasteexee** *f.mg2* **(-xeeyay, -xeysay)** *ld* **naseexee.**
**nasteexo** *m.dh ld* **naseexo.**
**natarik-asiidh** *m.l* (*kiim.*) Hoore midablaawe ah oo bida, oo dharka iyo jidhkaba cuna. Waa asiidh xoog badan.
**natiijo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Fal la sameeyo wax ka soo baxa.
**nawaaxi** *m.l.u* Dhulka ku xeeran hadba meesha laga hadlayo.
**nawir**[1] *m.l ld* **nawirid.**
**nawir**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** Wax dhalaalaya ka dhigid (wax).
**nawirid** *m.f.dh eeg* nawir[2]. *ld* **nawir**[1].
**nax** *f.mg1* **(-xay, -xtay; -nixi)** 1. Cabsi iyo welwel kedis ah dareemid. 2. U n.: qof wax

wanaagsan la jeclaysasho iyadoo laga xanunsanayo dhib haysata.
**naxaas** *m.dh* (*jool.*) Macdan adke ah, dhulka laga qodo, leh midab cagaar ah, dusha lagaga dahaadho xadiidka si uu mirirka uga ilaaliyo, lagana sameeyo qalab badan oo la adeegsado.
**naxar** *m.l* Dab aad u kulul.
**naxariis** *m.dh* Dareen raxmadeed oo cid ku dhasha dhib cid kale haysata darteed.
**naxariisad** *m.l ld* **naxariisasho.**
**naxariisasho** *m.f.dh eeg* naxariiso. *ld* **naxariisad.**
**naxariiso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** U n.: cid naxariis u gelid.
**naxas** *m.l* **(-syo,** *m.dh***)** Maalin ama waqti nuxus ah. *ld* **naxsi[2].**
**naxash** *m.l* **(naxash/-shyo,** *m.dh***)** *ld* **nacash (2).**
**naxdin** *m.dh* Dareen cabsi ku jirto oo qof ku dhacda marka uu la kulmo waxyeello aanu filanayn.
**naxli** *m.l.u* 1. Xumaan xaasidnimo ku jirto. 2. *ld* **laxni.** 3. Dheecaanka ka soo baxa nabar buka.
**naxsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax naxay ahaansho.
**naxsanaan** *m.f.dh eeg* naxsan. *ld* **naxsanaansho.**
**naxsanaansho** *m.l/dh ld* **naxsanaan.**
**naxsasho** *m.f.dh eeg* naxso. *ld* **naxsi[1].**
**naxsi[1]** *m.l ld* **naxsasho.**
**naxsi[2]** *m.l ld* **naxas.**
**naxso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Ka n.: cid naxdin ku abuurid.
**naxuus[1]** *m.l ld* **nuxuus[1].**
**naxuus[2]** *f.mg1* **(-say, -stay)** *ld* **nuxuus[2].**
**naxuusi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **nuxuusi.**
**naxuusid** *m.dh ld* **nuxuusid.**
**naxuusin** *m.dh ld* **nuxuusin.**
**naxwe** *m.l* 1. Laan cilmi afeedka ka mid ah oo lagu barto weereynta, dhismaha ereyada iyo codeynta. 2. Hadal si wanaagsan u dhisan oo murti iyo macno leh. 3. Buug xeerarka naxwaha ka hadlaya.
**nayaayiraysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax nayaayiro hayso ahaansho. *ld* **nayaayirsan.**
**nayaayiraysnaan** *m.f.dh eeg* nayaayiraysan. *ld* **nayaayirsanaan, nayaayirsanaansho, nayaayiraysnaan**
**nayaayiraysnaansho** *m.l/dh ld* **nayaayiraysnaan.**
**nayaayiro** *m.dh* 1. Dareen farxad leh oo qofka ku dhaliya furfurnaan dheeraad ah. 2. Rajo.
**nayaayiroo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Nayaayiro dareemid.
**nayaayirood** *m.f.l eeg* nayaayiroo.
**nayaayirsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **nayaayiraysan.**
**nayaayirsanaan** *m.dh ld* **nayaayiraysnaan.**
**nayaayirsanaansho** *m.l/dh ld* **nayaayiraysnaan.**
**nayaayiso** *m.dh* Rajo.
**nayl[1]** *m.l* **(-lo,** *m.l***)** Maqasha idaha keeda lab.
**nayl[2]** *m.dh* **(-lo,** *m.l***)** Maqasha idaha keeda dheddig.
**naylakobcis** *m.l* Geed yar oo meelaha sallaxyada ah ka baxa oo leh laamo yaryar oo jiljilicsan oo si gaar ah isugu dhafma ilaa uu yeesho qaab dhulmaneed oo iduhu aad u jecelyihiin.
**naylaqaad** *m.l* 1. Shimbir ay gallayrka isku bah yihiin kana yara weyn oo waxaraha yar-yar cuna; baqalyo. 2. N. ah: dayax afar iyo tobnaad ah oo aad u iftiin badan.
**naylduur** *m.l* Nooc shimbiraha ka mid ah oo dhoor leh.
**nayloon** *m.l ld* **layloon.**
**naynaas[1]** *m.dh ld* **naanays[1].**
**naynaas[2]** *f.mg1* **(-say, -stay)** *ld* **naanays[3].**
**naynaasan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Qof ceeb ku tilmaaman ahaansho. *ld* **naanaysan.**
**naynaasid** *m.dh ld* **naanaysid.**
**naynaasnaan** *m.f.dh eeg* naynaasan. *ld* **naanaysnaan, naanaysnaansho, naynaasnaansho.**
**naynaasnaansho** *m.l/dh ld* **naynaasnaan.**
**naytareyd** *m.l* **(-yo,** *m.dh***)** (*kiim.*) Cusbada ama istarka natarik asiidh.
**naytarojiin** *m.dh* **(-nno,** *m.dh***)** 1. *(kiim.)* Curiyaha ugu horreeya ururka V ee tusaha kalgalka curiyayaasha; curiye elektaroon jiidasho badan,una jira isagoo molikiyuullo laba atamle ah (N )oo neef ah. Naytarojiinta hawada ku jirtaa waa 78 % mug ahaan. Naytarojiin waxa ay samaysaa ogsaydho ay ka mid yihiin laba-naytarojiin hal-ogsaydh. Naytaras ogsaydh (N O) oo ah ogsaydh dhexdhexaad ah; iyo natarojiin laba-ogsaydh (NO) oo soo saarta iskujir ka kooban naytaras asiidh iyo naytarik asiidh marka biyo lagu daro. 2. *(kiim.)* Neefta ugu badan gibilka, oo mug ahaan buuxisa 78% ee hawada engegan; neeftani kiimika ahaan ma firfircoona, waxay tartaa inay misho ogsajiinta.
**nebcaan** *m.f.dh eeg* neceb. *ld* **nebcaansho, necbaan, necbaansho.**
**nebcaansho** *m.l/dh ld* **nebcaan.**
**nebcaysasho** *m.f.dh eeg* nebcayso. *ld* **nebcoobid, necbaysasho, necboobid.**

**nebcayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Cid niyadda ka nicid. *ld* **necbayso.**
**nebcow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** *ld* **necbow.**
**neberi** *m.l* Nafley naasleyda ka mid ah oo waxa badda ku nool ugu weyn. *ld* **nibiri.**
**neberoon** *m.l ld* **nabaraan.**
**nebi** *m.l* **(-iyo,** *m.l/dh*/**ambiyo,** *m.dh*) Qof Eebbe doortay oo waxyi loo soo dhiibay.
**nebi-ammaan**[1] *m.l* (*dii.*) Sugaan ama qasiido lagu ammaano wanaagga iyo wax qabadka nebi.
**nebi-ammaan**[2] *f.mg1* **(-nay, -ntay)** (*dii.*) Suugaan ama qasiido ku tirin wanaagga iyo waxqabadka nebi.
**nebi-ammaanid** *m.f.dh eeg* nebi-ammaan[2].
**nebinnimo** *m.dh* (*dii.*) Nebi ahaansho.
**necayb** *m.l ld* **nacayb.**
**necbaan** *m.dh ld* **nebcaan.**
**necbaansho** *m.l/dh ld* **nebcaan.**
**necbaysasho** *m.dh ld* **nebcaysasho.**
**necbayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** *ld* **nebcayso.**
**necbow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Aan wax jeclayn noqosho (cid). *ld* **nebcow.**
**neceb** *f.g4* **(-cbaa, -cbayd/-ebcaa, -ebcayd)** Wax aan la rabin kashasho.
**neecaabi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax neecow u dhigid. *ld* **naacaabi, neecaawi.**
**neecaabin** *m.f.dh eeg* neecaabi. *ld* **naacaabin, neecaawin.**
**neecaawi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **neecaabi.**
**neecaawin** *m.dh ld* **neecaabin.**
**neecaw**[1] *m.dh* Hawo qabow oo nadiif ah; laydh. *ld* **naacaw.**
**neecaw**[2] *m.dh* (*juqr.*) Eray badanaa lagu isticmaalo maayad hawo ah oo aad uga khafiifsan dabayl. Amase, waxaa lagu isticmaalaa noocyo ka mid ah dabaysha oo dhacdo joogto ah leh.
**neecawsasho** *m.f.dh eeg* neecowso. *ld* **naacawsasho.**
**neecawso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Neecow qaadasho. *ld* **naacawso.**
**neecow badeed** *m.dh* (*fiis.*) Sarraynta/hoseynta socodka hawada ka timaada badda ee u socota beriga ee ay sababtay kala duwanaanta heerkulka. Maalintii kulaylka berrigu wuxuu keenaa in hawadu kor u kacdo, hawada badduna halkeedii ayey beddeshaa.
**neef wahsada** *m.dh* **(-faf ...,** *m.l*) (*kiim.*) Curiyayaasha ururka 0 ee tusaha kalgalka curiyayaasha. Neefo hal atamlayaal ah oo leh heerkul kar oo hooseeya.
**neef**[1] *m.l* **(-faf,** *m.l*) 1. Xoolaha la dhaqdo mid ka mid ah. 2. Faras si gaar ah u tilmaaman. 3. Qof garasho yar.
**neef**[2] *m.dh* **(-fo,** *m.dh*) 1. Hawada nafleyda. 2. Qaybaha hawadu u kala baxdo mid ka mid ah sida haydarojiinta, ogsojiinta iwm. 3. Cudur dadka ku dhaca oo neefsashadu dhibto.
**neef**[3] *m.dh* (*fiis.*) Wejiga maatarka ee xoogagga isjiidashada ee u dhexeeya saxarrada walaxdu ka koobantahay uu yaryaryahay. Saxarradaasu waxay leeyihiin xorriyad dhadhaqaaq, sidaas awgeedna neefuhu ma laha qaab iyo mug go'an midna.
**neefayn** *m.f.dh eeg* neefee.
**neefee** *f.g2* **(-feeyay, -faysay)** Wax neef gelin.
**neefgur**[1] *m.l ld* **neeftuur**[1]**.**
**neefgur**[2] *f.mg1* **(-iyay, -isay)** *ld* **neeftuur**[2]**.**
**neefgurid** *m.dh ld* **neeftuurid.**
**neefi** *f.g/mg2* **(-iyay, -isay)** 1. *(f.g)* Wax neefta ku jirta ka saarid. 2. *(f.mg)* Ka n.: cid hawl ku daashay ka nasin. 3. *(f.mg)* Ka n.: cid hadal u ciil qabta dhageysad. 4. *(f.mg)* Ku n.: neefta lo'da cid ku daaweyn.
**neefin** *m.f.dh eeg* neefi. *ld* **neefis.**
**neefis** *m.l ld* **neefin.**
**neef-qaadasho** *m.dh* **(-faf ...,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Qaadashada hawo ama neefo kale, kuwaas oo ballaadhiya sambabada.
**neef-qabatin** *m.l* **(-faf ...,** *m.l*) (*daaw.*) Dhibaato neefsasho oo ay sabab u noqon karto xiran dhuumaha neefta xiiqda, borinkiito ama cudurro kale oo sambabada ku dhaca.
**neefqalow** *m.l* Dhowr neef oo ari ah oo midba mar lumay.
**neefsad** *m.l ld* **neefsasho.**
**neefsasho ogsajiin la'** *m.l* (*baay.*) Nooc ka mid ah neefsashada oo cuntadu (gaar ahaan kaarboohaydraytyada) ay qayb ahaan u ogsidhooban iyagoo sii daynaya tamar kiimikeed, kuna sii daynaya dariiqad ogsajiin aan u baahnayn.
**neefsasho ogsajiin leh** *m.dh* (*baay.*) Nooc ka mid ah neefsashada, oo cuntadu (gaar ahaan kaarboohydraytyada) ay dhammaantood u ogsidhoobaan kaarboon laba ogsaydh iyo biyo, iyaga oo siidaynaya tamar kiimikeed, kuna sii daynaya dariiqad u baahan ogsajiin.
**neefsasho**[1] *m.f.dh eeg* neefo. *ld* **neefsad, neefsi.**
**neefsasho**[2] *m.dh* Dariiqadda dheefsasho ee xayawaanka iyo dhirta taas oo walax orgaanik ah la burburinayo lagana dhigayo walxo sahlan isla markaana tamar la soo saarayo, iyada oo lala kaashanayo molikiyuullo gaar

ah oo tamarta qaada oo loo isticmaalo dariiqooyin dheefsasho oo kale. Dhirta iyo xayawaanka badankooda neefsashadu waxay u baahantahay ogsajiin, iyo kaarboon laba ogsaydh oo ah dhammaadka maxsuulka.

**neefsi** *m.l ld* **neefsasho.**

**neefso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Nafley, neef sii deyn. 2. Muddo yar nasasho.

**neeftuur[1]** *m.l* Neef xooggan oo ka soo baxda nafley xiiqday. *ld* **neefgur[1].**

**neeftuur[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Nafley xiiqday neef xooggan sii dayn. *ld* **neefgur[2].**

**neeftuurid** *m.f.dh eeg* neeftuur[2]. *ld* **neefgurid.**

**neeqaab** *m.l* Qoriga dakhalku ku qotomo.

**neeuroosis** *m.l* (*c.naf.*) Cudur dhimireed lagu yaqaan isbeddel xagga caadifiyadda taas oo keeneysa dhaqan iyo hab fakar duwan oo qofka silciya.

**nefi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Ka n.: cid nasasho yar siin.

**nefin** *m.f.dh eeg* nefi.

**nefis[1]** *m.l* 1. Meel aan ciriir ahayn. 2. Waqti yar oo hawl laga nasto. *ld* **nafis.**

**nefis[2]** *f.mg1* **(-say, -stay)** Hawl muddo yar ka nasasho.

**nefisid** *m.f.dh eeg* nefis[2].

**neg** *f.mg4* **(-gaa, -gayd)** 1. Wax aan dhaqdhaqaaqayn ahaansho. 2. Wax socdaal ka baaqday ahaansho. 3. Cid niyadda ka deggan ahaansho. *ld* **nag, nagi[2], negi[2].**

**negaadi[1]** *m.l* 1. Dhaqdhaqaaq la'aan. 2. Socdaal laga baaqdo. *ld* **nagaadi[1].**

**negaadi[2]** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Geeddi ka baajin; dejin. *ld* **nagaadi[2].**

**negaadin** *m.f.dh eeg* negaadi[2]. *ld* **nagaadin.**

**negaan** *m.f.dh eeg* neg. *ld* **nagaan, nagaansho, nagi[1], negaansho, negi[1].**

**negaansho** *m.l/dh eeg* negow. *ld* **negaan.**

**negayaal** *m.l/dh* (*fiis.*) Qayb ka mid ah mekaanikada oo la xidhiidha walxo ay saaran yihiin xoogag sidkan ama isku dheelitiran, taasina ay keento in walaxdu ku xawaarayso socod madoorsoome ah ama ay negaato.

**negayn** *m.f.dh eeg* negee. *ld* **nagayn.**

**negee** *f.g2* **(-geeyay, -gaysay)** Cid geeddi, socdaal iwm ka baajin. *ld* **nagee.**

**negi[1]** *m.dh ld* **negaan.**

**negi[2]** *f.mg4 ld* **neg.**

**negow** *f.mg3* **(-gaaday, -gaatay)** Wax socod, geeddi iwm ka baaqday noqosho. *ld* **nagow.**

**nejis** *m.l ld* **najaas[1].**

**nejisad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) *ld* **najaas[2].**

**nejisnimo** *m.dh ld* **najaasnimo.**

**netuun** *m.l* Mid ka mid ah meerayaasha aad u fog oo lix jeer dhulka ka weyn.

**neyruus** *m.l* 1. Sannad qorraxeedka la tirsado bilowgiisa. 2. Dabbaaldeg la sameeyo sannad qorraxeedka dhammaadkiisa.

**nibiri** *m.l ld* **neberi.**

**nicid** *m.f.dh eeg* nac[2].

**nicmad** *m.dh ld* **nicmo.**

**nicmee** *f.g2* **(-meeyay, -meysay)** Wax xag kasta ka barwaaqayn. *ld* **nimcee.**

**nicmeyn** *m.f.dh eeg* nicmee. *ld* **nimceyn.**

**nicmeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax xag kasta ka barwaaqaysan ahaansho. *ld* **nimceysan.**

**nicmeysnaan** *m.f.dh eeg* nicmeysan. *ld* **nicmeysnaansho, nimceysnaan, nimceysnaansho.**

**nicmeysnaansho** *m.l/dh ld* **nicmaysnaan.**

**nicmo** *m.dh* Nabadgelyo, barwaaqo iyo caafimaad lagu suganyahay. *ld* **nicmad, nimcad, nimco.**

**nicmooley** *m.dh.u* Xayawaanka dadku manaafacaadsado sida geela, ariga iwm. *ld* **nimcooley.**

**nidaam** *m.l* Hannaanka ay u dhisanyihiin wax kasta oo habeysan. *ld* **nadaam.**

**nidaamdarro** *m.dh* Hab iyo hannaan la raaco la'aan. *ld* **nadaamdarro, nadaam-la'aan, nidaam-la'aan.**

**nidaami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax la habeeyay ahaansho. *ld* **nadaami.**

**nidaamin** *m.f.dh eeg* nidaami. *ld* **nadaamin.**

**nidaamla'aan** *m.dh ld* **nidaamdarro.**

**nidaamsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la nidaamiyay ahaansho. *ld* **nadaamsan.**

**nidaamsanaan** *m.f.dh eeg* nidaamsan. *ld* **nadaamsanaan, nadaamsanaansho, nidaamsanaansho.**

**nidaamsanaansho** *m.l/dh ld* **nidaamsanaan.**

**nidar** *m.l* 1. Ballanqaad qof naftiisa waajib kaga dhigo inuu fuliyo haddii arrintiisu u hagaagto. Tus. “Waxaan n. ku galay inaan wan bixiyo haddii aan arigii iga lumay helo”. 2. Waxa loo bixiyo ballanqaadka qof naftiisa ku waajibiyey inuu fuliyo haddii arrintiisu u hagaagto. Tus. “Wankani waa n.”. *ld* **nidir[1].**

**nidir[1]** *m.l ld* **nidar.**

**nidir[2]** *f.g/mg1* **(-dray, -dirtay; -dri)** 1. *(f.g)* Si muraad loo helo magac Eebbe ballan ku gelid. Tus. “Cali wuxuu nidray inuu neef bixiyo hadduu muraadkiisii helo”. 2. *(f.mg)* Cid dhaarasho. Tus. “Cali wuu nidiray”.

**nidrid** *m.f.dh eeg* nidir[2].

**nifaaq** *m.l* Wanaag la muujiyo iyadoo xumaan la garsanayo.

**nifaas** *m.l* Dhiigga ka yimaada haweenka markay dhalaan kaddib.

**niggax**[1] *m.l ld* **ningax**[1].

**niggax**[2] *f.g1* (**-xay, -xday**) *ld* **ningax**[2].

**niggaxan** *f.mg4* (**-xnaa,-xnayd**) *ld* **ningaxan**.

**niggaxasho** *m.dh ld* **ningaxasho**.

**niggaxnaan** *m.dh ld* **ningaxnaan**.

**niggaxnaansho** *m.l/dh ld* **ningaxnaan**.

**niggaxo** *f.mg3* (**-xday, -xatay**) *ld* **ningaxo**.

**niggixid** *m.dh ld* **ningixid**.

**niib**[1] *m.dh* (**-bbo**, *m.l*) Wax adag oo aan la dabooli karin.

**niib**[2] *f.g1* (**-bay, -btay**) 1. Wax si adag meel ugu dhejin. 2. Meel dalooshay oo la buuxshay ahaansho.

**niibaati** *m.dh* Fuur ama guf meel daloosha lagu buuxiyo.

**niiban** *f.mg4* (**-bnaa, -bnayd**) 1. Meel dalooshay oo la buuxshay ahaansho. 2. Wax si adag meel ugu dheggan ahaansho.

**niibasho** *m.f.dh eeg* niibo.

**niibee** *f.g2* (**-beeyay, -beysay**) Badar iwm wax sibxanaya ka dhigid.

**niibeyn** *m.f.dh eeg* niibee.

**niibid** *m.f.dh eeg* niib[2].

**niibkeen**[1] *m.l ld* **nibkeenid**.

**niibkeen**[2] *f.mg1* (**-nay, -ntay**) Ka n.: arrin ka guul gaarid. *ld* **libkeen**[2].

**niibkeenid** *m.f.dh eeg* niibkeen[2]. *ld* **libkeen**[1], **libkeenid, niibkeen**[1].

**niibnaan** *m.f.dh eeg* niiban. *ld* **niibnaansho**.

**niibnaansho** *m.l/dh eeg* niibnow. *ld* **niibnaan**.

**niibo** *f.g3* (**-btay, -batay**) 1. Ku n.: wax meel daloosha ku buuxsasho. 2. Dhegaha n.: xayawaan aad u ordid. 3. Dhego furaysasho.

**niiboobid** *m.f.dh eeg* niibow[2]. *ld* **niibow**[1].

**niibow**[1] *m.l* Ka sibxashada ay wax sibxadaan laba gacmood dhexdood iwm. *ld* **niiboobid**.

**niibow**[2] *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) Wax sibxanaya oo aan gacantu qabaneyn noqosho.

**niil** *m.l* Feeraha geel saddexda ugu dambaysa oo xiga lugta dambe; mayraq.

**niinf** *m.dh* (*c.nafl.*) Heer ay maraan xasharaadka qaarkood intaayan weynaan sida: kaboyaaga marka ukunta ka soo baxaan niinfigu waxay u egyihiin kuwa waaweyn; waxay kaga duwan yihiin oo keliya: a) way ka yaryaryihiin; b) baalal uma soo wada bixin; c) mana baaluqin.

**niis** *m.dh* Ciid jilicsan oo aan boor lahayn oo togaggu keenaan.

**niishaab**[1] *m.l ld* **nishaab**[1].

**niishaab**[2] *f.g/mg1* (**-bay, -btay**) *ld* **nishaab**[2].

**niishaaban**[1] *f.mg1* (**-bmay, -bantay; -bmi**) *ld* **nishaaban**[1].

**niishaaban**[2] *f.mg4* (**-bnaa, -bnayd**) *ld* **nishabaan**[2].

**niishaabid** *m.dh ld* **nishaabid**.

**niishaabmid** *m.dh ld* **nishaabmid**.

**niishaabnaan** *m.dh ld* **nishaabnaan**.

**niishaabnaansho** *m.l/dh ld* **nishaabnaan**.

**niishaabtamid** *m.dh ld* **nishaabtamid**.

**niishaabtan**[1] *m.l ld* **nishaabtamid**.

**niishaabtan**[2] *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **nishaabtan**[2].

**nijaar** *m.l ld* **najaar**.

**nijaarnimo** *m.dh ld* **najaarnimo**.

**nijaas**[1] *m.l* (**-syo**, *m.dh*) *ld* **najaas**[1].

**nijaas**[2] *m.dh* (**-syo**, *m.dh*) 1. *(dii.) ld* **najaas**[2]. 2. Wax aan daahir ahayn. 3. Wax daahirnimada buriya.

**nijaasaysan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax nijaaso ka ba'day ahaansho. *ld* **najaasaysan**.

**nijaasaysnaan** *m.f.dh eeg* nijaasaysan. *ld* **najaasaysnaan, najaasaysnaansho, nijaasaysnaansho**.

**nijaasaysnaansho** *m.l/dh ld* **nijaasaysnaan**.

**nijaasee** *f.g2* (**-seeyay, -seysay**) *ld* **najaasee**.

**nijaaseyn** *m.dh ld* **najaaseyn**.

**nijaasnimo** *m.dh ld* **najaasnimo**.

**nijaaso** *m.dh ld* **najaaso**.

**nijaasoobid** *m.dh ld* **najaasobid**.

**nijaasow** *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) *ld* **najaasow**.

**nikaax**[1] *m.l* (**-xyo**, *m.dh*) Xarig diini ah oo isu xalaaleynaya nin iyo naag is guursanaya.

**nikaax**[2] *f.g1* (**-xay, -xday**) Qof haween ah nin raba inuu guursado u xalaaleyn. *ld* **nikaaxi**.

**nikaaxi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **nikaax**[2].

**nikaaxid** *m.f.dh eeg* nikaax[2]. *ld* **nikaaxin**.

**nikaaxin** *m.dh ld* **nikaaxid**.

**nikaaxsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Ku n./u n.: naag nikaax ku xiranyahay ahaansho.

**nikaaxsanaan** *m.f.dh eeg* nikaaxsan. *ld* **nikaaxsanaansho**.

**nikaaxsanaansho** *m.l/dh ld* **nikaaxsanaan**.

**nikaaxsasho** *m.f.dh eeg* nikaaxso.

**nikaaxso** *f.g3* (**-saday, -satay**) 1. Naag nikaax ku xirasho (nin). 2. Naag, nin guursasho.

**nikal** *m.l* (*kiim.*) Curiye ka tirsan curiyayaasha kala guurka ee tusaha kalgalka oo dabiici ahaan u jira isagoo salfaydh ama silikeyt ah. Nikalka waxa loo adeegsadaa kalkaaliye ahaan marka la samaynaayo falgalka haydarojiineynta ee alkiinada, sida soo saaridda margariin, iyo birdhafyada lacagta. Summad Ni; bartadhalaalka 1450 C ; cufnaanta 8.9; tirada atamka 28; cufka atamka 58.7.

**nikotiin** *m.l* Maaddo aadanaha wax yeeleysa oo laga helo tubaakada.
**nimcad** *m.dh ld* **nicmo.**
**nimcee** *f.g2* (-ceeyay, -ceysay) *ld* **nicmee.**
**nimceyn** *m.dh ld* **nicmayn.**
**nimceysan** *f.mg4* (-snaa, -snayd) *ld* **nicmeysan.**
**nimceysnaan** *m.dh ld* **nicmaysnaan.**
**nimceysnaansho** *m.l/dh ld* **nicmeysnaan.**
**nimco** *m.dh ld* **nicmo.**
**nimcooley** *m.dh.u ld* **nicmooley.**
**nin** *m.l* (-iman, *m.l*) 1. Qof lab oo qaangaar ah. 2. Qof lab ah oo wanaag iyo karti dheeraad ah leh. 3. Labada qof ee isqaba midka lab; say.
**nin la xoreeye** *m.l* (niman ..., *m.l*) (*taar.*) Waqtiyadii hore addoonka marka la xoreeyo, beertiisa wuu falan jirey xorna wuu ahaa; xoryeel.
**ningax**[1] *m.l* Mayrax, maro iwm. oo qarka lagaga duubo haruub si uu weelka aad ugu qabsado. *ld* **lingax**[1], **niggax**[1].
**ningax**[2] *f.g1* (-xay, -xday; -gixi) Haruub qarka mayrax, maro, iwm ugu duubid si uu weelka aad ugu qabsado. *ld* **lingax**[2], **niggax**[2].
**ningaxan** *f.mg4* (-xnaa, -xnayd) Haan wax la ningaxay. *ld* **lingaxan, niggaxan.**
**ningaxasho** *m.f.dh eeg* ningaxo. *ld* **lingaxasho, niggaxasho.**
**ningaxnaan** *m.f.dh eeg* ningaxan. *ld* **lingaxnaan, lingaxnaansho, niggaxnaan.**
**ningaxnaansho** *m.l/dh ld* **ningaxnaan.**
**ningaxo** *f.mg3* (-xday, -xatay) Haan ningax u yeelasho. *ld* **lingaxo, niggaxo.**
**ningixid** *m.f.dh eeg* ningax². *ld* **lingixid, niggixid.**
**ninhawleed** *m.l* (nimanhawleed, *m.l*) Nin karti badan u leh shaqada.
**ninkarmeed** *m.l* Nin karti, geesinimo iyo deeqsinimo dheeraad ah leh.
**ninnimo** *m.dh* Nin ahaansho.
**nintooxsad** *m.l ld* **nintooxsasho.**
**nintooxsasho** *m.f.dh eeg* nintooxso. *ld* **nintooxsad, nintooxsi.**
**nintooxsi** *m.l ld* **nintooxsasho.**
**nintooxso** *f.g3* (-saday, -satay) 1. Ceel keli shubasho. 2. Hawl keli ku qabasho.
**niqid** *m.dh ld* **naqid.**
**nirgadhoob** *m.l* (*c.nafl.*) Cayayaan duula oo hinjibisada u eg oo derbiyada, laamaha geedaha iwm ku dhista buulal dhoobo ah. *ld* **nirgasamays.**
**nirgasamays** *m.l ld* **nirgadhoob.**
**nirig**[1] *m.l* (-rgo, *m.l*) Ubadka geela midka lab; qurbac.
**nirig**[2] *m.dh* (-rgo, *m.l*) Ubadka geela midka dheddig.
**nis** *m.l* (-sas, *m.l*) Weel yar oo qori ka samaysan, gacan leh oo biyaha la darsado; kalax.
**nisbee** *f.g2* (-beeyay, -beysay) U n.: wax inuu wax kale ka soo jeedo u aqoonsasho. Tus. "Deeqsinimada Cali waxaa loo nisbeeyaa aabbihiis".
**nisbeyn** *m.f.dh eeg* nisbee.
**nishaab**[1] *m.l* (-byo, *m.dh*) 1. Aqoonta toogashada yoolka. 2. Daldaloollada loo yeelo dhufaysyada si cadowga looga ilaaliyo. *ld* **niishaab**[1].
**nishaab**[2] *f.g/mg1* (-bay, -btay) Waxa la toogana hayo, toogta ku duwid, ku abbaarid. *ld* **niishaab**[2].
**nishaaban**[1] *f.mg1* (-bmay, -bantay; -bmi) Ku n.: qori, fallaar iwm oo wax lagu shiishay noqosho. *ld* **niishaaban**[1].
**nishaaban**[2] *f.mg4* (-bnaa, -bnayd) Ku n.: qori, fallaar iwm oo wax lagu shiishay ahaansho. *ld* **niishaaban**[2].
**nishaabid** *m.f.dh eeg* nishaab². *ld* **niishaabid.**
**nishaabmid** *m.f.dh eeg* nishaaban¹. *ld* **niishaabmid.**
**nishaabnaan** *m.f.dh eeg* nishaaban². *ld* **niishaabnaan, niishaabnaansho, nishaabnaansho.**
**nishaabnaansho** *m.l/dh ld* **nishaabnaan.**
**nishaabtamid** *m.f.dh eeg* nishaabtan². *ld* **niishaabtamid, niishaabtan**[1], **nishaabtan**[1] **(2).**
**nishaabtan**[1] *m.l* 1. *ld* **niishaabtan 1.** Tartan dadku ku tartamaan shiishka. 2. *ld* **nishaabtamid.**
**nishaabtan**[2] *f.mg1* (-amay, -antay; -ami) 1. Shiish ku tartamid. 2. Shiish u tababarasho. *ld* **niishaabtan**[2].
**nishaad** *m.l ld* **nashaad.**
**nishaaddaysan** *f.mg4* (-snaa, -snayd) *ld* **nashaaddaysan.**
**nishaaddaysnaan** *m.dh ld* **nashaaddaysnaan.**
**nishaaddaysnaansho** *m.l/dh ld* **nashaaddaysnaan.**
**nisyar** *f.mg4* (-raa, -rayd) Wax baaxaddiisa, laxaadkiisa iyo jimirkiisu yaryahay ahaansho (qof).
**nisyaraan** *m.f.dh eeg* nisyar. *ld* **nisyaraansho.**
**nisyaraansho** *m.l/dh ld* **nisyaraan.**
**nisyari** *m.dh* Yaraanta baaxadda, laxaadka iyo jimirka ee qof leeyahay.
**nitaaqayn** *m.dh ld* **hantaaqayn.**
**nitaaqee** *f.g2* (-qeeyay, -qeysay) *ld* **hantaaqee.**
**nitaaqo** *m.dh ld* **hantaaqo.**

**nitaaqoo** *f.mg3* (-ooday, -ootay) *ld* **hantaaqoo.**
**nitaaqood** *m.l ld* **hantaaqood.**
**nixi** *f.g2* (-iyay, -isay) Ka n.: cid naxdin ku abuurid.
**nixid** *m.f.dh eeg nax.*
**nixin** *m.f.dh eeg* nixi.
**niyad** *m.dh ld* **niyo.**
**niyadjab**[1] *m.l ld* **niyajab**[1].
**niyadjab**[2] *f.mg1* (-bay, -btay) *ld* **niyajab**[2].
**niyadjabsan** *f.mg4* (-naa, -nayd) *ld* **niyajabsan.**
**niyadjabsanaan** *m.dh ld* **niyajabsanaan.**
**niyadjabsanaansho** *m.l/dh ld* **niyajabsanaan.**
**niyadjebi** *f.g2* (-iyay, -isay) *ld* **niyajebi.**
**niyadjebid** *m.dh ld* **niyajebid.**
**niyadjebin** *m.dh ld* **niyajebin.**
**niyadkac**[1] *m.l ld* **hiyikac**[1].
**niyadkac**[2] *f.mg1* (-cay, -cday; -kici) *ld* **hiyikac**[2].
**niyadkicid** *m.dh ld* **hiyikicid.**
**niyadsamaan** *m.dh ld* **niyasamaan.**
**niyadsamaansho** *m.l/dh ld* **niyasamaan.**
**niyadsami** *m.dh ld* **niyasamaan.**
**niyadsamo** *m.dh ld* **niyasamaan.**
**niyadsamow** *f.mg3* (-maaday, -maatay) *ld* **niyasamow.**
**niyadsan** *f.mg4* (-naa, -nayd) *ld* **niyasan.**
**niyadxumaan** *m.dh ld* **niyaxumaan.**
**niyadxumaansho** *m.l/dh ld* **niyaxumaan.**
**niyadxumi** *m.dh ld* **niyaxumaan.**
**niyadxumo** *m.dh ld* **niyaxumaan.**
**niyadxumow** *f.mg3* (-maaday, -maatay) *ld* **niyaxumow.**
**niyadxun** *f.mg4* (-umaa,-umayd) *ld* **niyaxun.**
**niyajab**[1] *m.l* Rajoxumo ka dhalata wax sidii laga rabay noqon waayay. *ld* **nafsadjab**[1], **niyadjab**[1].
**niyajab**[2] *f.mg1* (-bay, -btay) Rajaxumo dareemid, wax sidii la rabay u dhici waayey awgeed. *ld* **nafsadjab**[2], **niyadjab**[2].
**niyajabsan** *f.mg4* (-naa, -nayd) Wax niyadjab ku dhacay ahaansho. *ld* **niyadjabsan.**
**niyajabsanaan** *m.f.dh eeg* niyajabsan. *ld* **niyadjabsanaan, niyadjabsanaansho, niyajabsanaansh**
**niyajabsanaansho** *m.l/dh ld* **niyajabsanaan.**
**niyajebi** *f.g2* (-iyay, -isay) Cid niyajab ku abuurid. *ld* **nafsajebi, niyadjebi.**
**niyajebid** *m.f.dh eeg* niyajab[2]. *ld* **nafsajebid, niyadjebid.**
**niyajebin** *m.f.dh eeg* niyajebi. *ld* **nafsajebin, niyadjebin.**
**niyakac**[1] *m.l ld* **hiyikac**[1].
**niyakac**[2] *f.mg1* (-cay, -cday; -kici) *ld* **hiyikac**[2].
**niyakacsan** *f.mg4* Cid niyakac ku dhacay ahaansho.
**niyakacsanaan** *m.f.dh eeg* niyakacsan. *ld* **niyakacsanaansho.**
**niyakacsanaansho** *m.l/dh ld* **niyakacsanaan.**
**niyakici** *f.g2* (-iyay, -isay) Cid niyakac ku abuurid.
**niyakicid** *m.dh ld* **hiyikicid.**
**niyakicin** *m.f.dh eeg* niyakici.
**niyasamaan** *m.f.dh eeg* niyasan. *ld* **niyadsamaan, niyadsamaansho, niyadsami, niyadsamo.**
**niyasamaansho** *m.l/dh eeg* niyasamow. *ld* **niyasamaan.**
**niyasami** *m.dh ld* **niyasamaan.**
**niyasamo** *m.dh ld* **niyasamaan.**
**niyasamow** *f.mg3* (-maaday, -maatay) Xumaan iyo xiqdi jirtay illaabid. *ld* **niyadsamow.**
**niyasan** *f.mg4* (-amaa, -amayd) Qof aan xumaan ama xiqdi u hayn ahaansho. *ld* **niyadsan.**
**niyaxumaan** *m.f.dh eeg* niyaxun. *ld* **niyadxumaan, niyadxumaansho, niyadxumi, niyadxumo,**
**niyaxumaansho** *m.l/dh eeg* niyaxumow. *ld* **niyaxumaan.**
**niyaxumi** *m.dh ld* **niyaxumaan.**
**niyaxumo** *m.dh ld* **niyaxumaan.**
**niyaxumow** *f.mg3* (-maaday, -maatay) 1. Qof aan niyo wanaagsanayn noqosho. 2. Ka n.: wax rajo aan wanaagsanayn ka qabid. *ld* **niyadxumow.**
**niyaxun** *f.mg4* (-maa, -mayd) 1. Qof aan daacad ahayn ahaansho. 2. Qof aan niyo wanaagsanayn ahaansho. *ld* **niyadxun.**
**niyeysad** *m.l ld* **niyeysasho.**
**niyeysasho** *m.f.dh eeg* niyeyso. *ld* **niyeysad, niyeysi.**
**niyeysi** *m.l ld* **niyeysasho.**
**niyeyso** *f.g3* (-stay, -satay) Wax in la helo filasho.
**niyo** *m.dh* 1. Meesha damaca, jacaylka, xumaha iwm dadku ku qaado. 2. Rabitaan wax loo hayo. *ld* **niyad.**
**niyoo** *f.mg3* (-ooday, -ootay) U n.: hanti iwm wax dartii u bixin.
**niyood** *m.f.l eeg* niyoo.
**niyooroofilis** *m.l* (-yo, *m.dh*) (*baay.*) Nooc ugu caansan unugyada cadcad, kuwaas oo bannaanka uga bixi kara qulqulka dhiigga una gudbi kara nudaha jidhka si ay u soo dabaan bakteeriyada meel kasta oo ay jidhka

ka weerarto. Unugyadani markay dhintaan waxay noqdaan malax.

**niyurooloji** *m.l* (*daaw.*) Barashada qaabdhiska, shaqada, iyo cudurrada qaybta maskaxda, xangullada iyo dareenwdayaasha.

**niyuuratoon** *m.l* **(-nno,** *m.dh*,**)** (*kiim.*) Saxar saleed ku jira bu'da, leh cuf le'eg ka borotoonka mase leh saldanab. Xaaladaha qaarkood, niyuutaroonku waxa uu u mataataxaa orotoon, elektaroon iyo lid-niyuutariino aan celceliska cimrigoodu ka badanin 12 daqiiqo, marka ay ka baxaan bu'da atamka.

**nofembar** *m.l ld* **noofembar.**

**noh** *m.dh* Hawo kulul oo muddo yar socota.

**nohnoh**[1] *m.l* 1. Socod deg-deg ku jiro oo nafley gaajaysan ama harraadani ay samayso marka ay u jeedaan meel biyo ama cunto leh. 2. N. ah: wax mataatax noqday.

**nohnoh**[2] *f.mg1* **(-hay, -htay)** Wax mataatax noqosho.

**nohnohid** *m.f.dh eeg* nohnoh[2].

**nolol** *m.dh* 1. Muddada naftu joogto ee u dhaxaysa dhalashada iyo dhimashada. 2. Si lagu noolyahay oo lagu dhaqmo.

**nololey** *m.dh* Qaybta ka mid ah oogada dhulka iyo gibilkiisa ee ay nafleydu ku noolaan karto, amase, ay nafleydu ku nooshahay.

**nololley** *m.dh* Dhammaan Gobolka sare ee dhulka, badda, iyo hawada oo ay ku noolyihiin noolayaal.

**nolol-maalmeed** *m.l* Dhaqaale qofka baahidiisa ku filan muddo 24 saac ah.

**nolosha ruuxiga ah** *m.dh* 1. Mid la xiriirta ama u dhow nolosha ruuxiga oo ku xiran noocyada ama dano qoto dheer. 2. Waxaan ahayn walxaha oo ah dabeecada ruuxiga.

**noobiyad** *m.dh* Dhismo dheer oo nal iftiima oo midabbo kala duwan leh oo xeebaha iyo jasiiradaha lagu dhiso si maraakiibta, doonyaha iwm uga qiyaas qaataan; munaarad.

**nooc** *m.l* **(-cac,** *m.ll*/**-cyo,** *m.dh*) Qayb wax ka mid ah oo leh tilmaamo u gaar ah; cayn; namuun.

**noocayn** *m.f.dh eeg* noocee. *ld* **noocyeyn, noocyeys.**

**noocee** *f.g2* **(-ceeyay, -caysay)** Wax noocyo kala duwan ka dhigid. *ld* **noocyee.**

**noocyee** *f.g2* **(-ceeyay, -caysay)** *ld* **noocee.**

**noocyeyn** *m.dh ld* **noocayn.**

**noocyeys** *m.l ld* **noocayn.**

**nood** *m.l* Lacagta inteeda waraaqda ah. *ld* **noodh.**

**noodh** *m.l ld* **nood.**

**noofember** *m.l* Bisha kow iyo tobnaad ee sannadka miilaadiga ah. *ld* **nofembar.**

**noog**[1] *m.l* Dareenka la dareemo awood la'aan, hawl fara badanoo la qabtay iyo socod dheer oo la galay awgood.

**noog**[2] *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Hawl darteed tamar yarayn.

**noogan** *f.mg4* **(-gnaa, -gnayd)** Wax noogay ahaansho.

**noogid** *m.f.dh eeg* noog[2].

**noognaan** *m.f.dh eeg* noogan. *ld* **noognaansho.**

**noognaansho** *m.l/dh ld* **noognaan.**

**nooji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid wax noogay ka dhigid.

**noojin** *m.f.dh eeg* nooji.

**nọol** *m.l ld* **nọoli.**

**nool**[1] *m.l.u* Hantida inta aan moodka ahayn; duunyo la leeyahay.

**nool**[2] *m.l ld* **noolaan.**

**nool**[3] *f.mg4* **(-laa, -layd)** 1. Wax nafi ku jirto ahaansho. 2. Wax aan dansanayn ahaansho (dab). 3. Ku n.: wax qof noloshiisu ku xirantahay ahaansho. Tus. "Cali wuxuu ku noolyahay mushaharkiisa."

**noolaan** *m.f.dh eeg* nool[3]. *ld* **nool**[2]**, noolaansho, nooli**[1]**.**

**noolaansho** *m.l/dh eeg* noolow. *ld* **noolaan.**

**noola-ohis** *m.l* (*baay.*) Soo saaridda molikiyuullada uu soo saarayo unugga nooli, taas oo lagama maarmaan u ah qaabka dheefsamaynta.

**noolayn** *m.f.dh eeg* noolee. *ld* **noolays.**

**noolays** *m.l ld* **noolayn.**

**noole** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Wax kasta oo nool; noolayaashu way koraan, tarmaan iwm.

**noole jirro-dhaliye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh*) (*baay.*) Jeermi sida baktiiriyada ku dul noolaada xoolo ama geed ama qof oo cudur u keena.

**noolee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** 1. Cid gaajo ama harraad hayo cunto ama biyo siin. 2. Wax naf gelin (Eebbe). 3. Arrin horey loo illaaway dib u soo cusboonayn. 4. Dab sii damaya shidid.

**noole-ure** *m.l ld* **nooloo-ure.**

**nọoli** *m.l* Lacagta baabuurta, maraakiibta, iyo dayaaraduhu ka qaataan dadka iyo xamuulka ay rakaabsadaan. *ld* **nọol.**

**nooli**[1] *m.dh ld* **noolaan.**

**nooli**[2] *f.g1* **(-lyay, -liday; -lyi)** Cid lacag ay baabur, diyaarad ama markab ku raacdo siin.

**nooloo-ure** *m.l* Jinac weyn; magangooye. *ld* **noole-ure.**

**noolow** *f.mg3* **(-laaday, -laatay)** 1. Wax cumri dheer yeeshay noqosho (nafley). 2. Cid barwaaqoobid. 3. Ka n.: wax ka haqab beelid (cid). 4. Ku n.: cid wax kale nolosheedu ku xirantahay noqosho. 5. Ku n.: cid meel deggan noqosho.

**noolyid** *m.f.dh eeg* nooli².

**nootaayo¹** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** Nin ka shaqaaya xafiiska nootaayada.

**nootaayo²** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Xafiis awood loo siiyey in uu u sharciyeeyo dadweynaha waxyaabaha ay kala beddelanayaan ama dhaxalka.

**noqo** *f.mg3* **(-qtay, -qotay)** 1. Wax jihadii uu ka yimid dib ugu laabasho. 2. Cid ama wax sidii hore si ka duwan isu rogid, dabeecado gaar ah yeelasho. 3. Ilmo yar saqiirid. 4. La n.: cid arrin iwm si gaar ah ugu muuqasho. 5. La n.: cid saaxiibnimo, qaraabanimo, ama xiriir kale la yeelasho. 6. Ku n.: hawl mar labaad dib ugu laabasho (cid).

**noqod** *m.l* 1. Dib ugu laabashada wax meeshii ay ka yimaadeen dib ugu laabto. 2. *ld* **noqosho.**

**noqosho** *m.f.dh eeg* noqo. *ld* **noqod (2).**

**nud¹** *m.dh* Meesha la iskaga xiro xarko, dun iwm.

**nud²** *f.g1* **(-day, -dday)** Xarko, marooyin iwm isku xirid.

**nuday** *m.l* Nafaqada laga helo wax la quuto.

**nude** *m.l* **(-dayaal,** *m.dh***)** (*c.nafl.*) Urur unugyo ah oo u habaysan inay wada qabtaan hal shaqo ama in ka badan oo u gaar ah, tusaale ahaan, nudaha dareenwadku waxay gaar u yihiin inay qabtaan gudbiyaanna nashaadinta. Organnada sida wadnaha ama kelyaha waxay ka koobanyihiin noocyo badan oo nudo kala duwan ah.

**nudid** *m.f.dh eeg* nud².

**nugaal¹** *m.l* Midab madow oo lo'da u gaar ah.

**nugaal²** *m.dh* Dhul ciid jilacsan oo boor leh.

**nugayl** *m.l* Adkasyandarro, jileec.

**nuglaan** *m.f.dh eeg* nugul². *ld* **nuglaansho.**

**nuglaansho** *m.l/dh* 1. *eeg* nuglow. 2. *ld* **nuglaan.**

**nuglow** *f.mg3* **(-laaday, -laatay)** Ku n.: cid wax u dabacsan noqosho.

**nugul¹** *m.l/dh.u* Xoolaha aan harraadka u adkeysi badnayn sida lo'da, fardaha iyo idaha.

**nugul²** *f.mg4* **(-glaa, -glayd)** Nafley aan adkeysi lahayn ahaansho.

**nugushi** *m.l* Roobka ugu horreeya ee guga da'a; roob garas.

**nuguur** *m.dh* Dabeecad; akhlaaq.

**nuguushi** *m.dh* Xiddigaha nuguushiyaha la yiraahdo (nuguushi cad iyo nuguushi guduudan) oo raqaha ku jira midkood, waxay u dhexeyaan cadaad iyo afagaal; agaalli.

**nujub¹** *m.l* **(-biin,** *m.l***)** 1. N. ah: nafley dadku u haystaan in aragtideeda nasiibdarro lagala kulmo; bacow. 2. Duufaan badeed.

**nujub²** *f.g1* **(-bay, -btay)** Ku n.: wax aragtidooda nasiibdarro kala kulmid.

**nujubid** *m.f.dh eeg* nujub².

**nujumi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Cilmiga xiddigaha wax ka sheegid.

**nujumin** *m.f.dh eeg* nujumi.

**nukliyootaydh** *m.l* **(-yo,** *m.dh***)** (*baay.*) Iskudhis orgaanik ah oo ka samaysmay raybows asiidha foosfoorik iyo naytroojiin.

**nuqsaamid** *m.f.dh eeg* nuqsaan². *ld* **nusqaamid.**

**nuqsaan¹** *m.dh.kh* N. ah: wax aan dhammayn. *ld* **nusqaan¹.**

**nuqsaan²** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Wax aan dhammayn noqosho. *ld* **nusqaan².**

**nuqul** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** Sawir ama koobi laga sameeyo qoraal asal ah.

**nur** *m.l* 1. Xilli roobku da'o. 2. Daaq waxtar leh.

**nus** *m.l* Wax laba meelood oo is le'eg loo qaybshey, meeshood; bar. Tus. "N. kiilo bariis ah".

**nusqaamid** *m.dh ld* **nuqsaamid.**

**nusqaan¹** *m.dh ld* **nuqsaan¹.**

**nusqaan²** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** *ld* **nuqsaan².**

**nuud** *m.l* (*c.nafl.*) Liid hilib ah oo isku xira xiniinyaha iyo futada xayawaanka lab.

**nuug** *f.g1* **(-gay, -gtay)** 1. Caano naas ka jaqid. 2. Biyo, naafto iwm tuubbo ku dhuuqid iyada oo la adeegsanayo bishimaha iyo carrabka. 3. Hoore isbuunyo, cudbi iwm ku soo qaadid.

**nuuggan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Neef caano laga nuugay ahaansho.

**nuugganaan** *m.f.dh eeg* nuuggan. *ld* **nuugganaansho.**

**nuugganaansho** *m.l/dh ld* **nuugganaan.**

**nuugid¹** *m.f.dh eeg* nuug. *ld* **nuugmo.**

**nuugid²** *m.dh* (*c.nafl.*) Nuugidda soohyadu nuugaan biyaha iyo walaxda kale ee jirku u bahanyahay. Cunnada nafaqadeeda waxa laga nuugaa xubnaha dheefshiidka waxayna raacdaa dhiigga iyo liinfada.

**nuugitaannimo** *m.dh* (*fiis.*) Sumad . (Syn. la micnotahay isirka nuugidda). Cabbirka kartida walaxi ay ku nuugto kaah, waana

saamiga kaaha ama burqad iftiimeedka la nuugay iyo kaaha ama burqad iftiimeedka abbaaraa.
**nuugmo** *m.dh ld* **nuugid.**
**nuuji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Ilmo naas jaqsiin.
**nuujin** *m.f.dh eeg* nuuji.
**nuun** *m.l* 1. Summad ishkinka badanaa qoorta looga dhigo oo u eg nuunka xuruufta carabiga. 2. *ld* **na'.**
**nuunaas**[1] *m.l* 1. Hadal hoos loo yiraahdo oo qof ku muujinayo in aanu wax raalli ka ahayn; gunuunuc. 2. *ld* **nuunaasid.**
**nuunaas**[2] *f.mg1* **(-say, -stay)** Wax aanu raalli ka ahayn dartii hadal hoos ugu dhihid (qof).
**nuunaasid** *m.f.dh eeg* nuunaas[2]. *ld* **nuunaas**[1] **(2).**
**nuuni** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Fikrad, cilmi, suugaan iwm curin.
**nuunin** *m.f.dh eeg* nuuni. *ld* **nuunis.**
**nuunis** *m.l ld* **nuunin.**
**nuur**[1] *m.l* Kaaha ka baxa walax iftiimaysa.
**nuur**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Walax iftiinta kaah bixin.
**nuurad**[1] *m.dh* **(-do,** *m.l*) Maaddo midab cad leh oo laga helo dhagxaan si gaar ah loo gubay, dhismayaashana lagu dhisaa ama lagu caddeeyaa. *ld* **nuuriyad, nuuriyo.**
**nuurad**[2] *m.dh* (*kiim.*) Kaalsiyam.
**nuuradayn** *m.f.dh eeg* nuuradee. *ld* **nuuriyadayn.**
**nuuradaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Guri iwm wax nuurad marsantahay ahaansho. *ld* **nuuriyadaysan.**
**nuuradaysnaan** *m.f.dh eeg* nuuradeysan. *ld* **nuuradaysdnaansho, nuuriyadaysnaan, nuuriyadaysnaa**
**nuuradaysnaansho** *m.l/dh ld* **nuuradaysnaan.**
**nuuradee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** Wax nuurad marin. *ld* **nuuriyadee.**
**nuuradoobid** *m.f.dh eeg* nuuradow. *ld* **nuuriyadoobid.**
**nuuradow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Nuurad noqosho (dhagax). *ld* **nuuriyadow.**
**nuuri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax nuur u yeelid.
**nuurid** *m.f.dh eeg* nuur[2].
**nuurin** *m.f.dh eeg* nuuri.
**nuuriyad** *m.dh ld* **nuurad**[1]**.**
**nuuriyadayn** *m.dh ld* **nuuradayn.**
**nuuriyadaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** *ld* **nuuradaysan.**
**nuuriyadaysnaan** *m.dh ld* **nuuradaysnaan.**
**nuuriyadaysnaansho** *m.l/dh ld* **nuuradaysnaan.**
**nuuriyadee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** *ld* **nuuradee.**
**nuuriyadoobid** *m.dh ld* **nuuradoobid.**
**nuuriyadow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** *ld* **nuuradow.**
**nuuriyo** *m.dh ld* **nuurad**[1]**.**
**nuuxe** *m.l* 1. Socod aayar la taxtaxaasho oo fardaha iwm sameeyaan. 2. *ld* **nuuxeyn.**
**nuuxee** *f.mg2* **(-xeeyay, -xeysay)** Fardo iwm nuuxe samayn.
**nuuxeyn** *m.f.dh eeg* nuuxee. *ld* **nuuxe (2).**
**nuuxi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax meeshii uu joogay in yar ka dhaqaajin.
**nuuxin** *m.f.dh eeg* nuuxi.
**nuuxsad** *m.l ld* **nuuxsasho.**
**nuuxsasho** *m.f.dh eeg* nuuxso. *ld* **nuuxsad, nuuxsi.**
**nuuxsi** *m.l ld* **nuuxsasho.**
**nuuxso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Wax meesha uu joogay in yar ka dhaqaaqid.
**nuxnux** *m.dh* Hadal qarsoodi ah oo laba qof iyo wax ka badani hoos ugu sheekeystaan.
**nuxnuxlee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Nuxnux samayn.
**nuxnuxleyn** *m.f.dh eeg* nuxnuxlee.
**nuxrur** *m.l* Dheef tayo leh oo laga helo cuntada qaarkeed. *ld* **nuxur.**
**nuxur**[1] *m.l* Waxtar gaar ah oo cunnada qaarkeed laga helo; dheef; uraad.
**nuxur**[2] *m.l* **(-ryo,** *m.dh*) (*taar.*) Qaybta asalka u ah iyo tilmaamaha gaarka ah ee lagu yaqaan shay.
**nuxus** *m.l ld* **nuxuus**[1]**.**
**nuxuus**[1] *m.l* **(-syo,** *m.dh*) 1. N. ah: xilli ay dadku sharaystaan. 2. N. ah: qof dhashay maalin la sharaysto. 3. N. ah: tabar yari nafley ka muuqata. *ld* **naxuus**[1]**, nuxus.**
**nuxuus**[2] *f.mg1* **(-say, -stay)** Wax daciif ah noqosho. *ld* **naxuus**[2]**.**
**nuxuusi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax daciif ka dhigid. *ld* **naxuusi.**
**nuxuusid** *m.f.dh eeg* nuxuus[2]. *ld* **naxuusid.**
**nuxuusin** *m.f.dh eeg* nuxuusi. *ld* **naxuusin.**

# O

**o** **(o')** *m.dh* Xarafka shan iyo tobnaad ee xuruufta af soomaaliga ah, waana shaqal.

**obiyum** *m.l* (*daaw.*) Dawo laga miiro geedka la yiraahdo "poppy papaver somniferum" oo xanuun bi'is ah hurdana keenta maadama ay morfiin ku jirto.

**oboc** *m.dh ld* **ubuc.**

**oday** *m.l* **(-yaal,** *m.l/dh*) 1. Nin da' weyn; duq; waayeel. 2. Nin waxgarad ah ama xil qaadi kara, mas'uul; xilkas.

**odayee** *f.g/mg2* **(-deeyay, -deysay)** 1. *(f.g)* Geel la lisayo caanihiisa qeybin. 2. *(f.mg)* Ka o.: hawl, arrin iwm si xilkasnimo leh u dhexgelid.

**odayeyn** *m.f.dh eeg* odayee.

**odaynnimo** *m.dh* Oday ahaansho. *ld* **odaytinnimo.**

**odayoobid** *m.f.dh eeg* odayow.

**odayow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** 1. Da' weyn gaarid; waayeeloobid. 2. Waayoaragnimo yeelasho.

**odaytinnimo** *m.dh ld* **odaynnimo.**

**oddoros**[1] *m.l* 1. Qiyaas lagu maleeyo roob meel durugsan ka da'ayo. 2. Cilmi lagu male-awaalo waxa mustaqbalka dhici doona.

**oddoros**[2] *f.g1* **(-say, -stay)** 1. Roob muuqda meeshuu ku da'ayo qiyaasid. 2. Mustaqbalka waxa dhici doona ama soo socda male-awaalid.

**oddorosid** *m.f.dh eeg* oddoros[2].

**og** *f.g4* **(-gaa, -gayd)** Dhacdo, arrin iwm ka warhayn.

**ogaal** *m.l* 1. *ld* **ogaan (1).** Garasho wax loo leeyahay; arrintaas ogaal baan u falay. 2. Xog wax laga hayo. Tus. "Ogaalkay nabadgelyo ayaa halkaa ka jirtay". 3. Xog'ogaal: oogaanta wax guntooda la ogyahay.

**ogaan** *m.f.dh* 1. *ld* **ogaal, ogaansho.** *eeg* og. 2. Ulakac; kas, maag. O. buu u yeelay: kas buu u yeelay.

**ogaansho** *m.l/dh eeg* ogow. *ld* **ogaan.**

**ogeys** *m.l* Qof arrin gaar ah aad u yaqaan.

**ogeysii** *f.lg2* **(-iiyay, -iisay)** Cid xog u sheegid.

**ogeysiin** *m.f.dh eeg* ogeysii. *ld* **ogeysiis (2).**

**ogeysiis** *m.l* 1. War la rabo in cid loo sheego. 2. *ld* **ogeysiin.**

**oggol**[1] *m.l* 1. O. ah: cid aan wax diiddanayn. 2. Neef irmaan oo ubad waliba nuugo; hebed.

**oggol**[2] *f.g4* **(-laa, -layd)** 1. Wax aan wax diiddanayn ahaansho. 2. Wax, wax kale ka hela ahaansho.

**oggolaan** *m.f.dh eeg* oggol[2]. *ld* **oggolaansho.**

**oggolaansho** *m.l/dh eeg* oggolow. *ld* **oggolaan.**

**oggolaysii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** 1. Cid wax ku qancin. 2. Nafley in ay wax oggolaato ku khasbid.

**oggolaysiin** *m.f.dh eeg* oggolaysii.

**oggolow** *f.mg3* **(-laaday, -laatay)** Wax, wax oggolaaday noqosho.

**ogog** *m.l* Meel, wax iwm hareeraheeda.

**ogogleh** *f.mg4* **(-lahaa, -lahayd)** Ku o.: wax, meel kale u dhow ahaansho.

**ogoobey** *e.d* Runtii; ogow!

**ogow** *f.g3* **(-gaaday, -gaatay)** Cid, wax ka warhaysa noqosho.

**ogsajiin**[1] *m.dh* 1. Curiye kiimikaad oo neef ah, midab dhadhan iyo urna lahayn oo ku jira hawada iyo biyaha muhimna u ah noolaha. 2. Curiyeyaasha biyuhu ka samaysmaan mid ka mid ah. *ld* **ogsijiin, oksijiin.**

**ogsajiin**[2] *m.dh* (*kiim.*) Neef laba atamle ah oo aan ur iyo midab midna lahayn. Curiyaha ugu horreeya ururka VI ee tusaha kalgalka curiyayaasha. Waxa ay ku jirtaa atomosfiyeerka, macdanta badankeeda, iyo dhagaxda. Ogsajiintu waa curiye lama huraan u ah noolaha oo dhan. Ogsajiinta curiyaha ahi waxa ay leedahay laba qaab: molikiyuulka laba atamlaha ah (O) iyo molikiyuulka deganaanshaha yar ee saddex-ogsajiin (Osoon), O. Osoonta waa jinsi ka mid ah jinsiyada ogsajiin.

**ogsidhayn** *m.dh* (*kiim.*) Habka atam, ayoon, ama molikiyuul ku lumiyo elektaroonno. Habkani waxa uu u dhici karaa si kiimikaad

iyada oo la adeegsanaayo falgal uu ku jiro ogsidheeye, ama si danabeed iyada oo ogsidhayntu ka dhacayso qotinka togan. Tusaale ahaan, 2Na + Cl --> 2Na + 2Cl halkaas oo koloriin ay tahay ogsidheeye, naatriyamna la ogsidheeyay. Wejiga ogsidhaynta ee atam waxa lagu tilmaansadaa tirada elektaroonnada lumay; taas oo ah tirada ogsidhaynta. Tirada ogsidhaynta ee ayoon tabani way tabantahay. *ld* **ogsidheeye.**

**ogsidheeye** *m.l* (-yayaal, *m.l/dh*) *ld* **ogsidhayn.**

**ogsijiin** *m.l ld* **ogsajiin.**

**ogsoon** *f.g4* **(-naa, -nayd)** Cid wax ka war haysa ahaansho.

**ogsoonaan** *m.f.dh eeg* ogsoon. *ld* **ogsoonaansho (2).**

**ogsoonaansho** *m.l/dh eeg* ogsoonow. *ld* **ogsoonaan.**

**ogsoonow** *f.g3* **(-naaday, -naatay)** Arrin xogteeda wax la socda noqosho.

**ohli** *m.l* **(ohli/-iyo,** *m.dh*) Kolay weyn harag ama mayrax ka samaysan oo badarka iyo waxyaabaha yaryar ee guriga lagu gurto.

**oholi** *m.l.kh* O. ah: Dhul dhir badan oo aan la mari karin leh.

**ohon** *m.dh* Badar, beer ka soo go'ay inta loogu talaggalay in la cuno.

**ohoomi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax wadid ama hoggaamin.

**ohoomin** *m.f.dh eeg* ohoomi.

**ohow** *f.g3* **(-ooday, -ootay)** *ld* **ahaw.**

**okhole** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Gaawe weyn oo sida badan qori ka samaysan oo ceelasha gaaggaaban biyaha looga soo darsado.

**okobban** *f.g4* **(-naa, -nayd)** Qof wax la faray oggol oo qabashadiisa ku faraxsan ahaansho. *ld* **okobboon.**

**okobbanaan** *m.f.dh eeg* okobban. *ld* **okobbanaansho, okobboonaan, okobboonaansho.**

**okobbanaansho** *m.l/dh ld* **okobbanaan.**

**okobboon** *f.g4* **(-naa, -nayd)** *ld* **okobban.**

**okobboonaan** *m.dh ld* **okobbanaan.**

**okobboonaansho** *m.l/dh ld* **okobbanaan.**

**okorasho** *m.f.dh eeg* okoro.

**okori** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Nafley meel dedan roob ka gelin.

**okorin** *m.f.dh eeg* okori.

**okoro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** Meel dedan roob ka gelid.

**oksiin** *m.dh* **(-no,** *m.dh*) (*baay.*) Koox ka tirsan walxaha koritaanka dhirta oo masu'uul ka ah dariiqooyinka ay ka mid yihiin kor u qaadidda koritaanka si uu unuggu u ballaadho, sugidda shiiqista figeed iyo bilaabidda samayska xididka marka la jaro.

**oksijiin** *m.l ld* **ogsijiin.**

**oktet** *m.l.u* **(-tyo,** *m.dh*) (*kiim.*) Heertamarta deggan ee atam ee ay ku jiraan siddeed elektaroon. Dhammaystirka oktetku waxa uu keenaa degganaansho gaar ah, waana salka aragtida liiwis ee oktetka.

**oktoobar** *m.l* Sanad qorraxeedka bishiisa tobnaad.

**olkee** *f.mg2* **(-keeyay, -keysay)** Hees iwm cod macaan oo dheer ku qaadid.

**olkeyn** *m.f.dh eeg* olkee.

**olko** *m.dh* Luuq macaan oo heesaha iwm lagu qaado.

**ollog**[1] *m.l* **(-gyo,** *m.dh*) 1. Daymo, fiiro. 2. Dhowaan. 3. Deris.

**ollog**[2] *f.g1* **(-gay, -gtay)** Wax si gaar ah u dayid.

**ollogid** *m.f.dh eeg* ollog[2].

**ollogleh** *f.mg4* **(-lahaa, -lahayd)** U o.: wax meel u dhow ahaansho.

**olmomid** *m.f.dh eeg* olmon.

**olmon** *f.mg1* **(-omay, -ontay; -omi)** U o.: wax awood u leh in uu ka hortago wax kale noqosho.

**olol**[1] *m.l* **(-llo,** *m.dh*) 1. Holac. 2. Cida geela marka uu oomman yahay ama ubadkiisa waayo.

**olol**[2] *f.mg1* **(-olay, -oshay)** 1. Dab holcid. 2. Geel oomman ama ubadkiisa waayey ciyid.

**ololayn** *m.f.dh eeg* ololee. *ld* **ol'olayn.**

**olole** *m.l ld* **ol'ole.**

**ol'ole** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Isku dubbarididda si dhakhso ah la isugu dubbarido hawl, arrin iwm. *ld* **olole.**

**ololee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** *ld* **ol'olee.**

**ol'olee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Olole samayn. *ld* **ololee.**

**ol'oleyn** *m.f.dh eeg* ol'olee. *ld* **ololeyn.**

**ololi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Dab olol u yeelid. 2. Wax dab qabadsiin.

**ololid** *m.f.dh eeg* olol[2].

**ololin** *m.f.dh eeg* ololi.

**ololsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax ololay ahaansho (dab).

**ololsanaan** *m.f.dh eeg* ololsan. *ld* **ololsanaansho.**

**ololsanaansho** *m.l/dh ld* **ololsanaan.**

**omos** *m.l* Dhul kulul oo aan biyo lahayn; oommane.

**onkod**[1] *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) Shanqar weyn oo kolkay daruuraha biyaha leh isku dhacaan ka yeerta; gugac. *ld* **unkod.**

**onkod²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Daruuro biyeysan oo isku dhacay shanqarid; gugacid.
**onkodid** *m.f.dh eeg* onkod².
**onkojiin** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** (*baay.*) Jiin ay leeyihiin fiirusyadu iyo unugyo naasley oo keeni kara kansar.
**onkooloji** *m.l* (*daaw.*) Barashada iyo ku shaqeynta daaweeynta kansarka.
**ontoogoni** *m.l* (*baay.*) Korritaanka noolaha laga bilaabo unug bacrinsan ilaa inta uu qaangaadhayo.
**ontor¹** *m.l* Ur qurmuun oo ka soo baxda wax qurmay.
**ontor²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Wax qurmid.
**ontorid** *m.f.dh eeg* ontor².
**ontorro** *m.dh* (*bot.*) Geed weyn qodax lahayn, hoos fiican, oo leh miro kulkulucsan oo macaan. *ld* **hontorro.**
**oo** *xi.* 1. *(nax.)* Xiriiriye loo adeegsado in laysku xiro labo weer tabineed oo abyoon. Tus. "Cali waa nin wanaagsan oo deeqsi ah", "Cali oo Xamar joogay ayaan la kulmay, adoo harsan waayay ma laguu soo harsaday?" 2. *(nax.)* Xiriiriye isku xira laba fal oo isku mar la qabtay.
**ood¹** *m.dh* 1. Dhir la gooyey oo xero iwm lagu sameeyo. 2. Geed qodax leh.
**ood²** *f.g1* **(-day, -dday)** 1. Geed la gooyey xero ka samayn. 2. Xero, guri iwm afka ka daboolid.
**oodaale** *m.l* Badar uu dhalo geed digir ah oo fufay.
**oodafayn** *m.f.dh eeg* oodafee.
**oodafee** *f.g2* **(-feeyay, -feysay)** 1. Cid aflagaaddo gaarsiin 2. Xero afka ood ka saarid.
**oodafo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Ood weyn oo xerada xoolaha afka laga saaro. 2. Aflagaaddo.
**oodan¹** *m.l* 1. Qof ka dhashay qolo xoog iyo tiro badan. 2. Bawdka beerta. 3. Meel dhir badan leh oo mariddeedu dhibtahay. 4. *ld* **oodmid.**
**oodan²** *m.dh* Ciyaarta shaxda oo aan meel laga soo galo lahayn.
**oodan³** *f.mg1* **(-dmay, -dantay; -dmi)** 1. Wax xirmay noqosho (albaab, xero iwm). 2. Arrin, hadal iwm wax naan meel haysan noqosho.
**oodan⁴** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** 1. Xero wax la ooday ahaansho. 2. Qof aan waxba la dhacsiin karin ahaansho.
**oodasho** *m.f.dh eeg* oodo.
**oodayn** *m.f.dh eeg* oodee.
**ooddin** *m.dh* Xanuun saableyda qabta oo ka dhasha jug, dabayl xoog leh ama muruqo go'.
**oodee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** Xero iwm ood saarid.
**oodeysasho** *m.f.dh eeg* oodeyso. *ld* **oodeysi.**
**oodeysi** *m.l ld* **oodeysasho.**
**oodeyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Xero, aqal iwm afka ood ka saarasho.
**oodgeddi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Xero ama guri diqoobay meel u dhow u rarid (xoolo).
**oodgeddin** *m.f.dh eeg* oodgeddi. *ld* **oodgeddis.**
**oodgeddis** *m.l ld* **oodgeddin.**
**oodgeddisasho** *m.dh ld* **oodrogasho.**
**oodgeddiso** *f.g3* **(-istay, -isatay)** *ld* **oodrogo.**
**oodid** *m.f.dh eeg* ood².
**oodjiid¹** *m.l* 1. Dhigidda maroodi dhigo ood weyn jidka raxantu marto si uu ugu xujeeyo arbaha raxanta wada. 2. Xuja adag oo cid la hor dhigo. 3. Calaamad geediga loo sameeyo si uusan u habaabin ood yar dhulka loogu jiido.
**oodjiid²** *f.mg1* **(-day, -dday)** 1. U o.: si uu u ogaado tabarta arbaha, jidka raxantu ku aroorto ood weyn dhigid (maroodi). 2. U o.: cid geeddi ah si aysan u habaabin calaamad u sameyn. 3. U o.: cid xuja adag hor dhigid. 4. U o.: cid wax dooneysa qadin.
**oodjiidid** *m.f.dh eeg* oodjiid².
**oodkac¹** *m.l* Hilib yaryar oo shiilan oo keyd gala; muqmad.
**oodkac²** *f.g1* **(-cay, -cday; -kici)** Hilib muqmad ka dhigid.
**oodkacan** *f.mg4* **(-cnaa, -cnayd)** Wax oodkac laga dhigay ahaansho (hilib).
**oodkacasho** *m.f.dh eeg* oodkaco.
**oodkacnaan** *m.f.dh eeg* oodkacan. *ld* **oodkacnaansho.**
**oodkacnaansho** *m.l/dh ld* **oodkacnaan.**
**oodkaco** *f.g3* **(-cay, -cday)** Hilib oodkac ka dhigasho.
**oodkicid** *m.f.dh eeg* oodkac².
**oodmid** *m.f.dh eeg* oodan³.
**oodnaan** *m.f.dh eeg* oodan⁴. *ld* **oodnaansho.**
**oodnaansho** *m.l/dh ld* **oodnaan.**
**oodo** *f.g3* **(-ootay, -oodatay)** Xero iwm ood ku wareegsasho.
**oodqaad¹** *m.l ld* **geedqaad¹**
**oodqaad²** *f.g1* **(-day, -dday)** *ld* **geedqaad².**
**oodqaadid** *m.f.dh ld* **geedqaadid.**
**oodrogasho** *m.f.dh eeg* oodrogo. *ld* **oodgeddisasho.**
**oodrogo** *f.g3* **(-gtay, -gatay)** Meel degalowday meel u dhow uga guurid. *ld* **oodgeddiso.**

**oof** *m.dh* 1. Saableyda dadka labadeeda dhinac midkood. 2. Xanuun daran oo saableyda ku dhaca.
**oofasho** *m.f.dh eeg* oofo.
**oofato** *m.dh.u* Dad yar oo hubeysan oo wax dhaca, waxna laaya.
**oofayn** *m.f.dh eeg* oofee.
**oofaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Qof oofi hayso ahaansho.
**oofaysnaan** *m.f.dh eeg* oofaysan. *ld* **oofaysnaansho**
**oofaysnaansho** *m.l/dh ld* **oofaysnaan.**
**oofee** *f.g2* **(-feeyay, -feysay)** Cid oof ku ridid.
**oofi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Ballan, arrin iwm fulin.
**oofin** *m.f.dh eeg* oofi.
**oofo** *f.mg3* **(-ftay, -fatay)** Wax rimid u baahan noqosho (sac).
**oofsasho** *m.f.dh eeg* oofso.
**oofso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Arrin fushasho.
**oofwareen** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) Cudur qufac iyo xummad leh oo saableyda dadka ku dhaca.
**oog¹** *m.l* Iftiinka ugu horreeya ee tilmaama waaberiga.
**oog²** *m.dh* **(-go,** *m.l*) 1. Subaxnimo. 2. Dab weyn oo sida badan loo shido in la isaga digo colaad. 3. Calaamad cad oo ay lo'da qaarkeed wejiga ku yeelato.
**oog³** *f.g1* **(-gay, -gtay)** 1. Dab weyn shidid. 2. Dacwo, rabsho iwm abaabulid. 3. Salaad waajibaadkeeda si wanaagsan u fulin.
**oogan¹** *f.mg1* **(-gmay, -gantay; -gmi)** 1. Dab wax la oogay noqosho. 2. Dacwo, rabsho iwm wax la oogay noqosho.
**oogan²** *f.mg4* **(-gnaa, -gnayd)** 1. Dab wax la oogay ahaansho. 2. Wax si wanaagsan loo fuliyey ahaansho (salaad). 3. Dacwo, rabsho iwm wax la oogay ahaansho.
**oogid** *m.f.dh eeg* oog³.
**oogmid** *m.f.dh eeg* oogan¹.
**oognaan** *m.f.dh eeg* oogan². *ld* **oognaansho.**
**oognaansho** *m.l/dh ld* **oognaan.**
**oogo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Jirka sare ee nafleyda. 2. Dhulka meeshiisa aan cadduun iyo dooxo ahayn. 3. Wax dushood sare. Tus. "Buurta oogadeeda".
**oogo-dhul** *m.dh* **(-ooyin-dhul,** *m.l*) 1. *(jool.)* Qaybta adag ee qolofta dhulka, taas oo ku kala fidsan gun gaaraysa ilaa iyo 65 Km. (40 mayl) ka hos dhulka dushiisa. 2. *(jool.)* Qaybta u serraysa dhulka ee ka sarraysa xarriiga moho, garadeeduna waa 8 ilaa 40 km. badanaa waxay ka koobantahay dhadhaabo shiileed.
**oohi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Ka o.: cid oohin ka keenid. *ld* **boohi, ooy.**
**oohin¹** *m.f.dh eeg* oohi. *ld* **boohin.**
**oohin²** *m.dh* Dareen qofka ilmo ka keena.
**oojiniisis** *m.l* (*baay.*) Soo saarista iyo korista ugxanta ee ilmagaleenka xayawaanka gudihiisa.
**ookiyaale** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) Muraayad indhaha la gashado oo araggu ku saacido ama qorraxda laga gashado.
**ool¹** *m.l/dh* Degaan; reer meel wada yaal.
**ool²** *f.mg1* **(-lay, -ooshay)** 1. *ld* **aal 2.** Socod, geeddi iwm ka baaqasho. 2. Ka o.: wax helitaankooda ka quusasho.
**oollaan** *m.dh ld* **aallid.**
**oollaansho** *m.l/dh ld* **aallid.**
**oollid** *m.f.dh ld* **aallid.**
**oollimaad** *m.l ld* **aallid.**
**oollin** *m.l* Meel muddo badan la degganaa; yaallin.
**oollow** *f.g3* **(-looday, -lootay)** *ld* **aal².**
**oomaar¹** *m.l* 1. Kul badan. 2. Ur ka dhasha cunto gubatay biyo la'aan awgeed.
**oomaar²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** 1. Kul badan ku gubasho. 2. Cunto dab saaran biya la'aan awgeed gubasho.
**oomaari** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Wax oomaar u yeelid.
**oomaarid** *m.f.dh eeg* oomaar².
**oomaarin** *m.f.dh eeg* oomaari.
**oomanayn** *m.dh* Biyo ka saaridda walax.
**oomane** *m.l* **(-ayaal,** *m.l/dh*) (*c.cimi.*) Roob yari: badanaa waxaa lagu isticmaalaa cimilo ama gobol uu roobku ku yaryahay oo uu deegaanta si liidata ugu filanyahay. Mararka qaarkood waxaa lagu isticmaalaa meelaha celceliska roobku ka yaryahay 250 mm (10 hiisk).
**oomane-u-eke** *m.l* **(-yaal,** *m.l/dh*) (*juqr.*) Ereyo loo istiicmalo cimilada iyo deegaanta siday u kala horeeyaan gobollada cidhifyada lamadegaannada halkaasoo roob sannadeedku in yar badanyahay deegaantuna xoogaa ka filiqsantahay meelaha ku xiga, sida lamadegaanka kulul iyo safaanaha dhexdooda.
**oomasoore** *m.l* Dhul oommane ah oo aan dad iyo duunyo midna joogin.
**oomati** *m.dh* Wax la quuto.
**oomi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Nafley biyo u diidid. 2. Cid hadal badan ku daalin.
**oomid** *m.f.dh eeg* oon³.
**oomin** *m.f.dh eeg* oomi.
**oomiye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh*) (*daaw.*) Kaadisokorow.

**oomman** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Cid wax oon hayo ahaansho. 2. Cid wax si aad ah wax ugu baahan ahaansho.
**oommanaan** *m.f.dh eeg* oomman. *ld* **oommanaansho.**
**oommanaansho** *m.l/dh ld* **oommanaan.**
**oommane** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh*) 1. Meel aan biyo lahayn. 2. O. ah: dhaan aan gaarin biyihii meesha uu ka heli lahaa.
**oommanoobid** *m.f.dh eeg* oommanow.
**oommanow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Nalfey wax oon haayo noqosho.
**oon**[1] *m.l* Baahi biyo la cabbo loo qabo; harraad.
**oon**[2] *m.dh* Wax kasta oo la cuno ama la cabbo, cunto.
**oon**[3] *f.mg1* **(-oomay, -oontay; -oomi)** Biyo rabid.
**oonbeel**[1] *m.l ld* **onbeelid.**
**oonbeel**[2] *f.mg1* **(-eelay, -eeshay)** Biyo aan laga dhergin cabbid; harraadbeel.
**oonbeelid** *m.f.dh eeg* oonbeel[2]. *ld* **oonbeel**[1]**.**
**oonguul** *m.l* O. ah: xoolo aroor ah oo baryey xeradoodii meel aan ahayn.
**oontir** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Nafley biyo ay oonka uga baxdo siin.
**oontirid** *m.f.dh eeg* oontir.
**oor** *m.l* Miro yaryar oo udgoon oo ay dumarku isku carfiyaa.
**oordinayt** *m.l* **(-tyo,** *m.dh*) (*xis.*) Kulanka-y oo barbarro ahaan loogu cabbiro dhidibka-y ee ku yaalla habdhiska kulannada kaartis (Barbardhig Absiisa).
**oori** *m.dh* **(-iyo,** *m.l*) Haweeney la qabo; afo.
**ooriyo** *m.dh* Hanti ganaax ahaan looga qaado nin mehersaday gabadh nin kale u dooneyd.
**ooro** *m.dh* (*daaw.*) Cudur dhegaha xoolaha dushooda sare ku dhaca oo qolfo iyo finan u yeela.
**ooroobid** *m.f.dh eeg* oorow.
**oorow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Ooro qaad (xoolo).
**ooryawalaal** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) Laba nin oo labo haween oo walaalo ah kala qaba, waxa ay isu yihiin. *ld* **ooryowalaal.**
**ooryawalaaloobid** *m.f.dh eeg* ooryawalaalow. *ld* **ooryowalaaloobid.**
**ooryawalaalow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Laba nin ooryawalaal noqosho. *ld* **ooryowalaalow.**
**ooryowalaal** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) *ld* **ooryawalaal.**
**ooryowalaalee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** Labo nin ooryowalaal ka dhigid.
**ooryowalaaleyn** *m.f.dh eeg* ooryowalaalee.
**ooryowalaaloobid** *m.f.dh* *ld* **ooryawalaaloobid.**
**ooryowalaalow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** *ld* **ooryawalaalow.**
**oosayt** *m.l* **(-tyo,** *m.dh*) (*baay.*) Unug taran laga helo ugxansidaha xilliga oojiniisiska. Waxay ka timaadaa korriinka oogooniyamka.
**ooy** *f.mg1* **(-yay, -yday; -yi)** Oohin sameyn. *ld* **booy.**
**ooyid** *m.f.dh eeg* ooy. *ld* **booyid.**
**ooysin** *m.dh* Neef xoolo ah oo tacsi ahaan loogu geeyo reer nin oday ahi ka dhintay.
**or** *m.l* **(orar,** *m.l*) Cod wada jir ah oo dad meel fog jooga ka yeera.
**ọr** *m.l* **(orar,** *m.l*) 1. Dhar; maro. 2. Calal. 3. Bulka cawsa meyrada.
**oraah** *m.dh* **(-ho,** *m.l*) 1. hadal xigmad xambaarsan oo munaasabad ama waqti gaar ah loo adeegsado. 2. Ereyo la isu geeyey oo macna la fahmo sameeya. 3. Hadal. *ld* **oroh.**
**oranjo** *m.dh* Liin kulkulucsan, waxoogaa ka waaweyn liimadhanaanta oo macaan. *ld* **araanjo.**
**ordid** *m.f.dh eeg* orod[2].
**ordisii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** *ld* **orodsii.**
**ordisiin** *m.dh ld* **orodsiin.**
**ordisiis** *m.l ld* **orodsiin.**
**organ** *m.l* **(-no,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Qayb ka mid ah jidhka noolaha oo u khaas ah, inay qabato hal shaqo ama in ka badan. Tusaale, xayawaanka: dhegaha, indhaha, sambabada iyo kelyaha. Tusaale, dhirta: caleemaha, xididdada iyo ubaxa. Organku wuxuu ka koobanyahay nudo badan oo kala duwan.
**organ yare** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh*) Qayb kasta oo ka mid ah unugga, sida bu'da ama jeedalka, taas oo qabata shaqo gaar ah.
**orgee** *f.g2* **(-geeyay, -geysay)** Orgi ri' tallaabid.
**orgeyn** *m.f.dh eeg* orgee.
**orgeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Ri' wax orgi u baahan ahaansho.
**orgeysguur** *m.l* Waayidda uu sac ama ri' orgeysani waayo dibi ama orgi kuda (booda).
**orgeysnaan** *m.f.dh eeg* orgeysan. *ld* **orgeysnaansho.**
**orgeysnaansho** *m.l/dh ld* **orgeysnaan.**
**orgi** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) Laboodka aricadka.
**orgobbe** *m.l* **(-bayaal,** *m.l/dh*) 1. Shabeel lab oo qooqan oo dad cun ah. 2. Qof dhaqan bahal leh.
**orgoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Sac ama ri' wax boodid u baahan noqosho.
**orgood** *m.f.l eeg* orgoo.

**orgoodqab** *f.mg1* **(-bay, -btay)** Sac ama ri' wax la booday noqosho.
**orgoodqabid** *m.f.dh eeg* orgoodqab.
**orgootay** *m.l ld* **orgootow.**
**orgootow** *m.l* **(-ooyin,** *m.l*) Neef dheddig oo marar badan inta orgootay aan rimin. *ld* **orgootay.**
**ori** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** 1. Kor u dhawaaqid. 2. Cod dheer ku heesid. *ld* **orri.**
**orin** *m.f.dh eeg* ori. *ld* **oris, orrin, orris.**
**oris** *m.l ld* **orin.**
**ormayn** *m.f.dh eeg* ormee.
**ormaysii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Wax meel isugu soo uruurin.
**ormaysiin** *m.f.dh eeg* ormaysii.
**ormee** *f.mg2* **(-meeyay, -maysay)** Ormo sameyn.
**ormo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Koox. *ld* **hormo.**
**orod**[1] *m.l* Lugaha oo si degdeg ah oo socodka ka dhaqso badan kana fudud loo qaado; roor.
**orod**[2] *f.mg1* **(-rday, -rodday; -rdi)** Lugaha si degdeg ah oo socodka ka dhaqso badan kana fudud u qaadid; roorid.
**orodsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Wax inuu ordo ku kellifid. *ld* **ordisii.**
**orodsiin** *m.f.dh eeg* orodsii. *ld* **ordisiin, ordisiis, orodsiis.**
**orodsiis** *m.l ld* **orodsiin.**
**oroh** *m.dh ld* **oraah.**
**oroob**[1] *m.l* Socdaal dheer oo herinta meel fog u ugaarsi tageyso, iyadoo awr raranaysa sahayna qaadanaysa, oo maqnaanaysa bil ama laba.
**oroob**[2] *m.dh* Socdaal dheer oo ay dumarku meel fog ugu caws doontaan iyagoo badan, qaatana awr iyo sahay, kuna qaadata muddo aan ka yareyn bil.
**orrax** *m.dh ld* **qorrax.**
**orraxayn** *m.dh ld* **qorraxayn.**
**orraxaysad** *m.l ld* **qorraxaysasho.**
**orraxaysan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **qorraxaysan.**
**orraxaysi** *m.l ld* **qorraxaysasho.**
**orraxaysnaan** *m.dh ld* **qorraxaysnaan.**
**orraxaysnaansho** *m.l/dh ld* **qorraxaysnaan.**
**orraxayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** *ld* **qorraxayso.**
**orraxee** *f.g2* **(-xeeyay, -xeysay)** *ld* **qorraxee.**
**orri** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** *ld* **ori.**
**orrin** *m.dh ld* **orin.**
**orris** *m.l ld* **orin.**
**ortamid** *m.f.dh eeg* ortan[2].
**ortan**[1] *m.l* Hadal cod dheer ah oo la isdhaafsado.
**ortan**[2] *f.mg1* **(-tamay, -tantay)** Hadal cod dheer ah is dhaafsasho.
**oslan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Lax wax sifid u baahan ahaansho.
**oslanaan** *m.f.dh eeg* oslan. *ld* **oslanaansho.**
**oslanaansho** *m.l/dh ld* **oslanaan.**
**oslid** *m.f.dh eeg* osol[2]. *ld* **asool**[1]**, asoolid, osol**[1]**.**
**osol**[1] *m.l ld* **asoolid.**
**osol**[2] *f.mg1* **(-slay, -soshay; -sli)** *ld* **asool**[2]**.**
**otomaatig** *m.l* **(-gyo,** *m.dh*) Matoor keligiisa is wada.
**owlaan** *m.dh* (*muus.*) Reeme laga yaqaan degaanka u dhexeeye labada webi.

# Q

**q (qa')** *m.dh* Xarafka lix iyo tobnaad ee alifka soomaaliga oo shibbane ah.

**qaab[1]** *m.l* **(-bab,** *m.l*) 1. Hannaanka wax leeyahay. 2. Hab. 3. Caano garoor ah. 4. Caano yar oo garoor ah oo caanaha dhayda ah lagu daro si ay durba garoor u noqdaan; salsal; khamiir.

**qaab[2]** *f.g1* **(-bay, -btay)** *ld* **qaabi.**

**qaaban[1]** *f.mg1* **(-bmay, -bantay; -bmi)** 1. Wax qaab loo yeelay noqosho. 2. Wax fadhi badan ku curqay noqosho. *ld* **qaabi (1).**

**qaaban[2]** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Wax qaab loo yeelay ahaansho.

**qaabbil[1]** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) 1. Docda wejiga ah oo soo jeedda. 2. Cid ka hor imaad, soo dhoweys. 3. Q.kayga: hortayda, tooskayga.

**qaabbil[2]** *f.g1* **(-ilay, -ishay)** 1. Cid la kulmid. 2. Cid la shirid, cid soo dhoweyn.

**qaabbilaad** *m.dh* Kulan laba qof ama ka badan dhex mara.

**qaabbilid** *m.f.dh eeg* qaabbil[2].

**qaabbilo** *m.dh* Maalinta uu dirirku la fadhiyo dayaxa oo dadku aaminsan yihiin in ay tahay maalin cawo leh.

**qaabbilsan** *f.g4* **(-naa, -nayd)** 1. Qof wax u qaybsan ahaansho. 2. Wax, wax kale ku aaddan ahaansho.

**qaabbilsanaan** *m.f.dh eeg* qaabbilsan. *ld* **qaabbilsanaansho.**

**qaabbilsanaansho** *m.l/dh ld* **qaabbilsanaan.**

**qaabbilsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Wax, wax kale ka horgeyn.

**qaabbilsiin** *m.f.dh eeg* qaabbilsii.

**qaabdaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax qaab xun ahaansho.

**qaabdarnaan** *m.f.dh eeg* qaabdaran. *ld* **qaabdarnaansho.**

**qaabdarnaansho** *m.l/dh ld* **qaabdarnaan.**

**qaabdarri** *m.dh ld* **qaabdarro.**

**qaabdarro** *m.dh* Qaab xumaanta ay wax leeyihiin; qaabxun. *ld* **qaabdarri.**

**qaab-dhuleed** *m.l* **(-bab ...,** *m.l*) (*jool.*) Erey mararka qaarkood lagu isticmaalo in lagu muujiyo qaabka dhulka.

**qaabi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax qaab u yeelid. 2. Caano qaab ku darid. *ld* **qaab[2], qaaban[1] (1).**

**qaabid** *m.dh ld* **qaabin.**

**qaabile-kiimikaad** *m.l* **(-layaal ...,** *m.l/dh*) (*baay.*) Qaabile, kaas oo baadha jiritaanka kiimikooyin gaar ah. Noolayaashaas unug badanleydo ah waxay u tebiyaan wararka dareemaha dareen wadayaasha. Tusaale ahaan waxa ka mid ah ruqur dhadhannada.

**qaabin** *m.f.dh eeg* qaabi. *ld* **qaabid.**

**qaabis** *m.l* 1. Garoorinta la garooriyo caano la doonayo in la lulo. 2. Q. ah: caana garoor ah.

**qaablaawe** *m.l* 1. Aan qaab lahayn (wax). 2. Q. ah: qof aan hab wanaagsan u dhaqmin.

**qaabmid** *m.f.dh eeg* qaaban[1].

**qaabnaan** *m.f.dh eeg* qaaban[2]. *ld* **qaabnaansho.**

**qaabnaansho** *m.l/dh ld* **qaabnaan.**

**qaabsamaan** *m.f.dh eeg* qaabsan[1]. *ld* **qaabsamaansho, qaabsami (2).**

**qaabsamaansho** *m.l/dh ld* **qaabsamaan.**

**qaabsami** *m.dh* Xeelashada qaab wanagsan wax yeeshaan. *ld* **qaabsamaan, qaabsamo.**

**qaabsamo** *m.dh ld* **qaabsami.**

**qaabsan[1]** *f.mg4* **(-amaa, -amayd)** Wax qaab wanaagsan leh noqosho.

**qaabsan[2]** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax qaab leh ahaansho.

**qaabsanaan** *m.f.dh eeg* qaabsan[2]. *ld* **qaabsanaansho.**

**qaabsanaansho** *m.l/dh ld* **qaabsanaan.**

**qaabuuli** *m.l* 1. Bariis yaryar, macaan oo hindiya laga keeno. 2. Bariis lagu daray xawaaji, kabsar, geed kuleyl iwm.

**qaabxumaan** *m.f.dh eeg* qaabxun. *ld* **qaabxumaansho.**

**qaabxumaansho** *m.l/dh ld* **qaabxumaan.**

**qaabxumi** *m.dh ld* **qaabxumo.**

**qaabxumo** *m.dh* Qaab aan qurxooneyn oo wax yeeshaan. *ld* **qaabxumaan, qaabxumi.**
**qaabxun** *f.mg4* **(-umaa, -umayd)** Wax aan qaab wanaagsaneyn ahaansho.
**qaac¹** *m.l* Uumi daruur la moodo oo wax gubanaayo ka soo baxa oo hawada ku baaho. *ld* **qiic¹, qiiq¹ (2), qiiqaab¹.**
**qaac²** *f.mg1* **(-cay, -cday)** Wax gubanaayo qaac bixin. *ld* **qiic², qiiq², qiiqaab².**
**qaaci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax qaac ka keenid. 2. Haruub qaac ku kululeyn. 3. Ka q.: ruuxaan ka shidid (cid). *ld* **qiici, qiiqi.**
**qaacid** *m.f.dh eeg* qaac². *ld* **qiicid, qiiqaabid, qiiqid.**
**qaacido** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Saldhig xoog leh oo militari. 2. Xeer kooban oo maaddo cilmi ahi ay leedahay.
**qaacin** *m.f.dh eeg* qaaci.
**qaad¹** *m.l* 1. Mugga ay wax leeyihiin. 2. Awoodda qaadis ee wax leeyihiin. 3. *ld* **jaad¹(1).** Laamo yaryar oo u xirxiran majimo iyo marduufyo laga soo guro geedo meelo kala duwan ka baxa la cuno inta ay jilcanyihiin oo lagu marqaamo. 4. *ld* **qaadid:** magacyada lammaanan. Tus. "Dulqaadka".
**qaad²** *f.g/mg1* **(-day, -dday)** 1. *(f.g)* Wax meel yiil meel kale geyn. 2. *(f.g)* Wax gudo leh in ku filan ku shubid. 3. *(f.g)* Wax meel yiil kor u hinjin. 4. *(f.g)* Ciil, ceeb iwm meel kala tegid. 5. *(f.g)* Hanti dhicid. 6. *(f.g)* Nafley cudur ku dhicid. 7. *(f.g)* Hees ku luuqayn. 8. Yibir cid habaarid. 9. *(f.g)* Hadal, arrin iwm carrab ku dhufasho. 10. *(f.g)* Jaad cunid. 11. *(f.mg)* Roob feerid. 12. Dabool ka q., dub ka q.: wax daahsoonaa sheegid.
**qaadaadhig¹** *m.l ld* **qaadaadhigid.**
**qaadaadhig²** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Arrin si dhab ah u faaleyn.
**qaadaadhigid** *m.f.dh eeg* qaadaadhig². *ld* **qaadaadhig¹.**
**qaadasho** *m.f.dh eeg* qaado.
**qaaddac** *f.g1* **(-cay, -cday; -dici)** 1. Wax diidid. 2. Xiriir goyn. 3. Dhagax lagu huufayo dhagax kale ku dhufasho.
**qaaddacaad** *m.dh* Go'aan wax lagu diido.
**qaaddan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof aan maskaxdiisu dhammeyn ahaansho; derderan.
**qaaddanaan** *m.f.dh eeg* qaaddan. *ld* **qaaddanaansho.**
**qaaddanaansho** *m.l/dh ld* **qaaddanaan.**
**qaaddi** *m.l ld* **qaalli.**
**qaaddicid** *m.f.dh eeg* qaaddac.
**qaaddiro** *m.dh* Caajis, daal iyo hurdo la'aan ka yimaada cunidda qaadka.
**qaaddo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Fandhaal macdan ka samaysan; malgacad. 2. Bir yar oo wareegsan ama afar gees ah oo badanaa dhexda carrab yar oo af dhuuban ku leh oo suumanka iwm inta madaxa lagaga xiro, dacalka kale daldaloolladiisa la suro oo lagu qabto. 3. *eeg* qaa'id.
**qaadid** *m.f.dh eeg* qaad². *ld* **qaad¹ (4), qaadis.**
**qaadis** *m.dh ld* **qaadid.**
**qaado** *f.g3* **(-aatay, -aadatay)** 1. Wax meel yiil meel kale geysasho. 2. Wax milkintooda la wareegid. 3. Talo, fikrad, dawo iwm ku dhaqmid. 4. U q.: wax si gaar ah u aqoonsasho, u malayn. 5. Naag guursasho. 6. U q.: wax,wax kale ku gudasho.
**qaadqaad¹** *m.l* Tuug aan weynayn.
**qaadqaad²** *f.g1* **(-day, -dday)** Ku q.: cid nabarro si degdeg ah oo aan kala go' lahayn ugu dhufasho.
**qaadqaadid** *m.f.dh eeg* qaadqaad.
**qaadqamax** *m.l* Qof qaadka aad u cuna.
**qaadsii** *f.lg2* **(-iiyay, -iisay)** 1. Wax la ekeysiin, wax lagu shubi karo ama lagu ridi karo ama la saari karo. 2. Xoog ama tabcid wax ku oggoleysiin. 3. Cudur cid ku ridid. 4. Nafley meel marin.
**qaadsiin** *m.f.dh eeg* qaadsii. *ld* **qaadsiis.**
**qaadsiis** *m.l ld* **qaadsiin.**
**qaadwale** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** Qof ka ganacsada qaadka.
**qaaf** *m.l* Xarafka kow iyo labaatanaad oo alifka carbeedka magaciisa. *ld* **qa'.**
**qaafee** *f.g2* **(-feeyay, -faysay)** *ld* **qaafi.**
**qaafeyn** *m.dh ld* **qaafin.**
**qaafi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Is macnayn. 2. Qof aan dhegeysanin iska yeelid. *ld* **qaafee.**
**qaafil** *m.l.kh* **(-llo/-liin,** *m.dh***)** 1. Q. ah: qof aan si sahlan wax lagu dhacsiin karin. 2. Xog ogaal la'aan. 3. Qof maskaxdiisu meqantahay, maahsan.
**qaafilo** *m.dh* Awr badan oo safar ah.
**qaafiri** *m.l* **(qaafiri/-iyo,** *m.dh***)** Baaquli.
**qaafiyad** *m.dh ld* **qaafiyo.**
**qaafiyo** *m.dh* Xarafka ay ku socoto maansada. *ld* **qaafiyad.**
**qaafo** *m.dh.u* 1. Waayeelka taliya. 2. Xoolaha intooda waaweyn oo ay ishu qabato uguna waxtar badan. 3. Naag sharafta haween leedahay u dhan tahay.
**qaa'id** *m.l* **(-dyo/qaaddo,** *m.dh***)** Qof ciidan hoggaamiya.
**qaajabbeel¹** *m.l* Qof ku shaqeeya wax yar nolol maalmeedkiisa. *ld* **gaajabbeel¹.**
**qaajabbeel²** *f.mg1* **(-eelay, -eeshay)** Xoogxaraash ahaansho. *ld* **gaajabbeel².**

**qaajabbeelid** *m.dh ld* **gaajabbeelid.**
**qaajay** *m.l ld* **qaaje.**
**qaajaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** *ld* **gaajaysan.**
**qaajaysnaan** *m.f.dh ld* **gaajaysnaan.**
**qaajaysnaansho** *m.l/dh ld* **gaajaysnaan.**
**qaaje** *m.l* 1. Midab caddaan ah oo ay farduhu yeeshaan. 2. Qof midabka jirkiisa iyo tintiisaba aad u casyihiin. *ld* **qaajay.**
**qaajeer** *m.dh* Uskag cad oo jirka dadka, dharka iwm ku samaysma marka uu dhidid ama qoyaan gaaro isaga oo wasaq leh.
**qaajo** *m.dh ld* **gaajo.**
**qaajoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** *ld* **gaajoo.**
**qaajood** *m.l ld* **gaajood.**
**qaal** *m.dh* 1. Laamaha cardunka ah ee ka soo baxa dhir roob ku da'ay. 2. Dhegaha ariga. 3. *ld* **qaali.**
**qaalaamarogad** *m.l ld* **qaalmarrogasho.**
**qaalaamarrogasho** *m.dh ld* **qaalmarrogasho.**
**qaalaamarrogo** *f.mg3* **(-gtay, -gatay)** *ld* **qaalmarrogo.**
**qaalalyo** *m.dh* Caloosha oo kacda ama dacaroota oo sida wax laqanyaysan ay xooluhu la noqdaan, marka ay cunto ama biyo iska badshaan.
**qaalalyoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Qaalalyo ku dhicid (xoolo). *ld* **qaalalyow.**
**qaalalyoobid** *m.dh ld* **qaalalyood.**
**qaalalyood** *m.f.l eeg* qaalalyoo. *ld* **qaalalyoobid.**
**qaalalyow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** *ld* **qaalalyoo.**
**qaalee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** *ld* **qaaliyee.**
**qaaley** *m.dh* Qof aan dhergin.
**qaaleyn** *m.dh ld* **qaaliyeyn.**
**qaali** *m.l* 1. Q. ah: wax qiimihiisu badanyahay. 2. *ld* **qaal (3)**. *ld* **qaal.**
**qaalib** *m.l.kh* Sida qaalibka ah: sida loo badan yahay.
**qaaligarayn** *m.f.dh eeg* qaaligaree.
**qaaligaree** *f.g2* **(-reeyay, -raysay)** Wax qaali ka dhigid.
**qaaligaroobid** *m.f.dh eeg* qaaligarow.
**qaaligarow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Wax qaali ah noqosho.
**qaalin[1]** *m.l* **(-immo,** *m.l*) Neef geel oo lab ah oo aan da'dii rarashada weli gaarin.
**qaalin[2]** *m.dh* **(-lmo,** *m.l*) Neef geel ama lo' ah oo aan weli gaarin da'dii curashada.
**qaaliyee** *f.g2* **(-yeeyay, -yeysay)** Wax qaali ka dhigid. *ld* **qaalee.**
**qaaliyeyn** *m.f.dh eeg* qaaliyee. *ld* **qaaleyn.**
**qaaliyoobid** *m.f.dh eeg* qaaliyow. *ld* **qaaloobid.**
**qaaliyow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Wax qaali noqosho. *ld* **qaalow.**
**qaalli** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*/**-iyaal,** *m.l/dh*) Garsoore diinta Islaamka wax ku xukuma. *ld* **qaaddi.**
**qaalmaqooqshe** *m.l* Caws jilicsan oo dhirta hoosteeda ka baxa oo geelu aad u jecelyahay.
**qaalmarrogad** *m.l* Rogmasho uu qof hawada dhexdeeda ku sameeyo mar ama laba. *ld* **qaalmarrogasho.**
**qaalmarrogasho** *m.f.dh eeg* qaalmarrogo. *ld* **qaalaamarrogad, qaalaamarrogasho, qaalmarrogad.**
**qaalmarrogo** *f.mg3* **(-gtay, -gatay)** Qaalmarrogad samayn. *ld* **qaalaamarrogo.**
**qaalmooti** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Neef irmaan oo caano yareeyey ahaansho.
**qaalmootin** *m.f.dh eeg* qaalmooti. *ld* **qaalmootis.**
**qaalmootis** *m.l ld* **qaalmootin.**
**qaaloobid** *m.dh ld* **qaaliyoobid.**
**qaalow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** *ld* **qaaliyow.**
**qaambax** *f.mg1* **(-xay, -xday; -bixi)** *ld* **qaanbax.**
**qaambixid** *m.dh ld* **qaanbixid.**
**qaamee** *f.g2* **(-meeyay, -meysay)** Cid qaan gelin.
**qaameyn** *m.f.dh eeg* qaamee.
**qaameysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Qof qaan galay ahaansho.
**qaameysnaan** *m.f.dh eeg* qaameysan. *ld* **qaameysnaansho.**
**qaameysnaansho** *m.l/dh ld* **qaameysnaan.**
**qaamid** *m.f.dh eeg* qaan[3].
**qaamoobid** *m.f.dh eeg* qaamow.
**qaamow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Qof qaan galay noqosho.
**qaamowqanshiir[1]** *m.l* Cudur ku dhaca qanjirada oo barariya in muddo ah; camanbafuufi.
**qaamowqanshiir[2]** *m.l* (*daaw.*) Cudur la isqaadsiiyo oo ku dhaca caruurta da'dodu u dhaxyso shan (5) ilaa shan iyo toban (15). Bararka qanjirka calyada oo ku yaal daanka hoose dadabiisa ee labada dhinacba, waxa ka horreeya: qandho, madax-xanuun iyo matag bararka labada qanjir way kala hormaraan mararka qaarkoodina mid keliya ayuu cudurku ku dhacaa.
**qaamuus** *m.l* **(-syo,** *m.dh*) Buug lagu ururiyey ereyo badan oo af leeyahay oo isugu xiga sida alifka u kala horreeyo, eray walbana ay ku hor qoranyihiin macnihiisa, qaabkiisa iwm.
**qaan[1]** *m.l.u* 1. Nooc kalluunka ka mid ah. 2. Geela intiisa da'da yar oo aan weli curan ama raridda gaarin. 3. *(-aaman, m.l)* Meesha dhuuban ee daanka.

**qaan²** *m.dh* Hanti, dhiig iwm oo cid lagu yeesho.
**qaan³** *f.g1* **(-aamay, -aantay; -aami)** Is q.: xil is qaadid (qof).
**qaanbax** *f.mg1* **(-xay, -xday; -bixi)** Deyn cid lagu lahaa bixin. *ld* **qaambax.**
**qaandhaw¹** *m.l* 1. *ld* **qaandhebid, qandhow** 1. Bixinta qaan laysku lahaa layska baxsho. 2. Kabarray.
**qaandhaw²** *f.mg1* **(-dhebay, -dhawtay; -dhebi)** U q.: qaan laysku lahaa bixin. *ld* **qaandhow².**
**qaandhebid** *m.f.dh eeg* qaandhaw². *ld* **qaandhaw¹, qandhow.**
**qaandhow¹** *m.l ld* **qaandhaw¹, qaandhebid.**
**qaandhow²** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** *ld* **qaandhaw².**
**qaangaar¹** *m.l* **(-rro,** *m.l***)** Qof gaaray da'dii shan iyo tobnaad.
**qaangaar²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Qof 15 sano gaarid.
**qaangaarid** *m.f.dh eeg* qaangaar².
**qaangal** *m.l* Dhigashada waajibka oo qaacelin ah. *ld* **qaangelid.**
**qaangelid** *m.dh ld* **qaangal.**
**qaanqaami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Arrin la qaban doono waxyaalaha ay u baahantahay oo ku fuli doonto isku duwid.
**qaanqaamin** *m.f.dh eeg* qaanqaami.
**qaanqaanni** *m.dh* In yar oo malab-sureed ah. *ld* **qaqaan.**
**qaansaley** *m.dh.u* Colka intiisa qaansada ku dagaalanta. *ld* **qaansoley.**
**qaansaqumiye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** Qalab qaansada lagu xiro si ay u yeelato qaabka la rabo.
**qaansarroobaad¹** *m.dh* **(-dyo,** *m.dh***)** Midabyo dhowr ah oo si iskorsaar ah u samaysama daruurta marka uu roob da'ayo; caashacarrabdheer; keynroobaad; jeegaan.
**qaansarroobaad²** *m.dh* **(-dyo,** *m.dh***)** (*fiis.*) Qaansada midabbaysan oo ka kooban midabbada isbektramka, oo la arko marka ilayska qorraxdu ku dhaco roobka, waxaana sababa noqodka iyo qalloocashada fallaaraha ilays ee ku dhacaya dhibcaha roobka.
**qaansheeg** *m.dh* **(-gyo,** *m.l***)** (*dhaq.*) Qoraal cid lagu weyddiinayo badeeco ay hore u qaadatay qiimahooda in ay bixiso.
**qaansheegte** *m.l* **(-tayaal,** *m.l/dh***)** Qof qaansheeg soo qortay.
**qaanso¹** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Qalab ka samaysan ul iyo wax la mid ah, oo lagu nadoocshay xarig labada af lagaga xiray, oo leebka iyo gammuunka laga gano. 2. Summad loo adeegsado ah hadalka ama codadka intooda kale, sababa kala duwan awgooda: qaansooyin deriley: {}; qaansooyin geesaley: []; qaansooyin bileed: ().
**qaanso²** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** (*xis.*) Qayb ka mid ah xood is-haysta. Haddii meeriska goobo ama xoodad kale oo oodan loo qaybiyo labaqaybood oo aan isle'ekeyn, labada qaanso midda dheer waa qaanso weyn, midda gaabanna waa qaanso yar. Labadooda waxa ay sammeeyaan lammaane qaansooyin oo xisti ah.
**qaansoley** *m.dh.u ld* **qaansaley.**
**qaansoole** *m.l* (*bot.*) Nooc geedgaabka ka mid ah oo baxsha laamo kor u baxa oo soo qalloocda, qaabka qaansada yeesha, kana baxa cadduunka.
**qaanuun** *m.l* **(-nno/qawaaniin,** *m.dh***)** 1. Sharciyo iyo nidaamyo isku duuban oo qolo gaar ah ku dhaqanta. 2. Dhaqan. *ld* **qaynuun, qeynuun.**
**qaaq** *m.dh.sh.r* Erey tilmaama qaylo ama ci.
**qaaqami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax dab u dhawayn si loogu diiriyo ama engejiyo.
**qaaqamid** *m.f.dh eeg* qaaqan.
**qaaqamin** *m.f.dh eeg* qaaqami. *ld* **qaaqamis.**
**qaaqamis** *m.l ld* **qaaqamin.**
**qaaqan** *f.mg1* **(-qamay, -qantay)** Fariisasho dab agtiisa si loogu diirsado.
**qaaqle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** 1. Qof qaylo iyo dhib badan. 2. Qof aan waxba haysan. 3. Nin xishood yar.
**qaaqlee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Hadal aan macno lahayn sheegid.
**qaaqleyn** *m.f.dh eeg* qaaqlee.
**qaar¹** *m.l* **(-rar,** *m.l***)** 1. Qayb wax ka mid ah; in, wax, qayb. 2. Jirka nafleyda labadiisa qayb mid ka mid ah. 3. Dhanka dambe. 4. Ardaaga aqalka. 5. Xero yar oo xerada weyn dhexdeeda laga sameeyo oo xoolaha inta caano nuugga ah la geliyo; edeg.
**qaar²** *m.dh* **(-ro,** *m.l***)** 1. *ld* **qaare.** Ul dhumuc weyn leh oo madaxa u buuran oo lagu dagaallamo; huur. 2. Cayaar shaxeed aan la baajin karin kataanteeda. *ld* **qaare**
**qaar³** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Ubax, caleen iwm dhadid.
**qaaraami** *m.l* 1. Heesihii hore oo caashaqa ku saabsanaa. 2. Q. ah: qof heesihii hore ee caashaqa tirin jirey. *ld* **qaraami.**
**qaaraamid** *m.f.dh eeg* qaaraan².
**qaaraan¹** *m.l* **(-nno/-ammo,** *m.dh***)** Xoolo dad badan laga uruursho oo qof u baahan la siiyo ama arrin dadweynaha u dan ah lagu fuliyo ama si kale oo samafal ah loo bixiyo.

**qaaraan**[2] *f.mg1* (**-aamay, -aantay; -aami**) U q.: xoolo dad badan ka ururin si qof u baahan loo siiyo ama arrin dadweynaha u dan ah loogu fuliyo.
**qaarad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Shanta qaybood ee waaweyn oo dhulku u qaybsan yahay middood.
**qaarayn** *m.f.dh eeg* qaaree.
**qaarbuuco** *m.dh ld* **qaarbuuxo.**
**qaarbuuxo** *m.dh* Weynaanta qaarka sare qof u weynyahay. *ld* **qaarbuuco.**
**qaardheere** *m.l* Dhicis xoolaad oo nool.
**qaare** *m.l ld* **qaar**[2]**.**
**qaaree** *f.g2* (**-reeyay, -raysay**) Nafley ul weyn ku garaacid.
**qaarid** *m.f.dh eeg* qaar[3]. *ld* **qaaris.**
**qaaris** *m.dh ld* **qaarid.**
**qaarjeex** *m.l* Cudur sambabada caaliriya oo leh xummad iyo qunfac daran; oofwareen.
**qaarood** *m.l* Deyd.
**qaarqaad**[1] *m.l* Dhinaca oo dhulka la dhigi waayo xanuun awgi; xaraarug.
**qaarqaad**[2] *f.mg1* (**-day, -dday**) Xanuun awgii dhinaca dhulka dhigi waayid; xaraarugid.
**qaarqaadid** *m.f.dh eeg* qaarqaad[2].
**qaarqaaqan** *m.l* Q. ah: geed aan hoos badan lahayn.
**qaarri** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Mindi, masaar, toorray iwm oo afbeeshay soofayn.
**qaarrin** *m.f.dh eeg* qaarri. *ld* **qaarris.**
**qaarris** *m.l ld* **qaarrin.**
**qaarsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax qaaray ahaansho.
**qaarsanaan** *m.f.dh eeg* qaarsan. *ld* **qaarsanaansho.**
**qaarsanaansho** *m.l/dh ld* **qaarsanaan.**
**qaarxabaal**[1] *m.l* 1. *(bot.)* Geed sida qaraha u faalala oo kor ku yeesha miro waaweyn kuwa bocorta la eg, hoosna ku leh buruq weyn oo inta la jarjaro xoolaha lagu oon baxsho. 2. *(daaw.)* Xabaalidda qof lafo xanuun qaba qaarka dambe carro kulul loogu duugo si loogu daweeyo.
**qaarxabaal**[2] *f.g1* (**-aalay, -aashay**) Qof lafo xanuun qaba qaarka dambe carro kukul loogu duugo si loogu daweeyo, xabaalid.
**qaarxabaalid** *m.f.dh eeg* qaarxabaal[2].
**qaash** *m.l* 1. *(-shash, m.l)* Jaadadka warmaha dhaadheer nooc ka mid ah. 2. Finan yaryar oo wajiga dadka ka soo yaaca waqtiga kuleelaha. 3. *ld* **haash.**
**qaashaaran** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Wax hawl isu diyaarshay ahaansho.
**qaashaarasho** *m.f.dh eeg* qaashaaro.
**qaashaaro** *f.mg3* (**-rtay, -ratay**) Hawl isu diyaarin.
**qaate** *m.l* (**-tayaal,** *m.l/dh*) (*kiim.*) Atamka ama kooxda atamada ah ee lammaane elektaroonno ah la siiyo marka dabarka elektaroon-deeqe ahi sameysmayo.
**qaatil** *m.l* (**-liin,** *m.dh*) Qof dilaa ah.
**qaatime** *m.l* Orod gaar ah oo ay farduhu sameeyaan marka ay durdurinayaan.
**qaatimee** *f.mg2* (**-meeyay, -meysay**) Faras si qaatimo ah u ordid.
**qaatimeyn** *m.f.dh eeg* qaatimee.
**qaatin** *m.dh* Mugga shey leeyahay.
**qaawan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) 1. Qof aan dhar xirneyn ahaansho. 2. Dhisme, wax aan kor ka deydnayn ahaansho. 3. Hadal aan asturnayn ahaansho.
**qaawanaan** *m.f.dh eeg* qaawan. *ld* **qaawanaansho.**
**qaawanaansho** *m.l/dh* qaawanow. *ld* **qaawanaan.**
**qaawanow** *f.mg3* (**-naaday, -naatay**) Qof qaawan noqosho.
**qaawi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Qof dhar ka furid. 2. Dhismo, dedka kore ka qaadid.
**qaawin** *m.f.dh eeg* qaawi.
**qaawisasho** *m.f.dh eeg* qaawiso.
**qaawiso** *f.g3* (**-stay, -satay**) Qof qaawan ka dhigasho.
**qaaxayn** *m.f.dh eeg* qaaxee.
**qaaxee** *f.g2* (**-xeeyay, -xaysay**) Nafley qaaxo ku ridid.
**qaaxo**[1] *m.dh* 1. Dhiska ka samaysan feeraha iyo lafdhabarta iyo waxa ku guda jira (oogada nafleyda); saab, saabley. 2. Cudur xun oo lays qaadsiiyo oo ku dhaca sida badan sambabada; feero sanbab.
**qaaxo**[2] *m.dh* (*c.nafl.*) Moqor dheecaan ka buuxo kaas oo sameeya moqorka ugu weyn ee xayawaannada lafdhabarleyda ah iyo kuwa lafdhabarla'da ah badankooda.
**qaaye** *m.l* Qiimo; waxtar.
**qaayib**[1] *m.l ld* **qaayibid.**
**qaayib**[2] *f.g1* (**-bay, -btay**) 1. Wax la bartay ka caado yeelasho. 2. Wax si aad ah ugu bogid.
**qaayibid** *m.f.dh eeg* qaayib. *ld* **qaayib**[1]**.**
**qaayimo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) 1. Qiimaha iyo kharashka uu ku fadhiyo wax iib u yaal. 2. Liis muujinaaya qiimaha badeeco la gadaayo.
**qab**[1] *m.l* 1. Qiimaha iyo sharafta qof waliba moodo inuu leeyahay; han. 2. Xero yar oo waxaraha iyo naylaha lagu xereeyo oo kor ka dedan; edeg.

**qab²** *m.dh* (**-bo,** *m.l*) 1. Bir dugaagga lagu dabo; birshabeel. 2. Labo shay isku dhacay dhawaaqooda. 3. Belo lamafilaan ah oo si kedis ah ku dhacda.
**qab³** *f.g1* (**-bay, -btay**) 1. Wax mulki ahaan u haysasho. 2. Naag lahaansho. 3. Fikrad iwm si u aaminid. 4. Jirro, cuqdad iwm qof ku dhicid. 5. Dhar iwm xirnaan.
**qabaal¹** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) 1. Weel xoldhan oo geed jirriddii laga qoro oo xoolaha la waraabinayo biyaha loogu shubo. 2. Weel gudihiisa dadku ku mayrto iyo mid dharka lagu dhax meyro.
**qabaal²** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) (*xis.*) Nooc ka mid ah toobineed oo leh xoodbeeg u dhexeeya oo iyol (oleli). Tubta bar socota sallax oo wadarta fogaanta ay u jirtaa laba barood oo maguuran ah ay tahay madoorsoome. Labada barood ee maguuraanka waxa la yiraahdaa kulmisyo.
**qabaanqab¹** *m.l* Ci' iyo socsocod badan oo ay riyuhu sameeyaan marka ay waayaan arigii ay ku jireen. *ld* **qawqab¹.**
**qabaanqab²** *m.dh* Jaadadka carsaanyada nooc ka mid ah.
**qabaanqab³** *f.mg1* (**-bay, -btay**) Ri' arigii ay ku jirtay ka luntay ama laga saaray ci' badan iyo dhaqdhaqaaq sameyn. *ld* **qawqab².**
**qabaanqabid** *m.f.dh eeg* qabaanqab³. *ld* **qawqabid.**
**qabad** *m.l* 1. Orgi yar oo bilaabay kudidda riyaha. 2. *ld* **qabasho.**
**qabadnimo** *m.dh* Qabad ahaansho.
**qabadsii** *f.lg2* (**-iiyay, -iisay**) 1. Wax, wax kale ku dhejin. 2. Cid wax xafidsiin. 3. Wax, wax kale ku dirid. 4. Cudur isku daarasho.
**qabadsiin** *m.f.dh eeg* qabadsii.
**qabalax** *m.l* Qof laf weyn leh godan oo aan hilib badan lahayn. *ld* **qablax.**
**qabalaxsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax qablax ah ahaansho (qof). *ld* **qablaxsan.**
**qabalaxsanaan** *m.f.dh eeg* qabalaxsan. *ld* **qabalaxsanaansho, qablaxsanaan, qablaxsanaansho.**
**qabalaxsanaansho** *m.l/dh ld* **qabalaxsanaan.**
**qaballuus** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) Qof qaangaar ah oo garmaqaatenimo iyo nacasnimo isku darsaday.
**qaballuusnimo** *m.dh* Qaballuus ahaansho.
**qabandhaco** *m.dh* Jariirico oogada ku fidda oo ay dhaliso naxdin, dhaxan ama jirro.
**qabandhacoo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) Qabandhaco dareemid.
**qabandhacood** *m.f.l eeg* qabandhacoo.
**qabanqaabi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax la fulin lahaa isku dubbaridid.
**qabanqaabin** *m.f.dh eeg* qabanqaabi.
**qabanqaabo** *m.dh* Isku dubba rididda hawl la rabo in la qabto.
**qabasho** *m.f.dh eeg* qabo². *ld* **qabad, qabatin² (5).**
**qabatimid** *m.f.dh eeg* qabatin³. *ld* **qabatin² (3).**
**qabatin¹** *m.l* (*c.nafl.*) Marka laga hadlayo taduwurka, isbeddel kasta oo ku dhaca dhismaha ama shaqada noolaha taas oo ka dhigta mid ku habboon degaankiisa.
**qabatin²** *m.dh* 1. Xanuun mar mar dadka qabta; eyddin; nabar. 2. Tabta awrku wax u qabto. 3. *ld* **qabatimid.** Wax loo barto, la qaayibo. 4. Wax sameyntooda loo bartay. 5. *ld* **qabasho.**
**qabatin³** *f.g1* (**imay, -intay; -imi**) Meel nolosheeda u barasho.
**qabato** *m.dh.kh* Qalab sida manqaska laba birood oo isweydaar ah ama hal bir oo la isku soo laabay ka samaysan oo waxyaalaha aadka u kulul lagu qabto.
**qabatoomid** *m.f.dh eeg* qabatoon².
**qabatoon¹** *m.l* 1. Cudur qabatiin leh oo soo noqnoqda. 2. Muddo dheer oo la qado dhibaatada ka timaadda.
**qabatoon²** *f.mg1* (**-oomay, -oontay**) 1. Cudur qabatiin leh oo soo noqnoqda dareemid. 2. Cunto iyo cabbid muddo dheer laga raagay darteed dhibaato badan dareemid.
**qabax** *m.l.u* Dhigaha waaweyn ee aqalka miyiga.
**qabay** *m.l* Weelka qabada laga sameeyo.
**qabayaro** *m.dh* Qabo silloon oo qodxo yaryar leh iyo dhacaan cad oo caanaha u eg oo haddii ay dadka afka iyo indhaha ka gaaraan guba.
**qabbaan¹** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) 1. Qof qof kale u adeega; midiidin. 2. Miisaan weyn oo waxyaabaha culus lagu miisaamo.
**qabbaan²** *m.dh* (**-nno,** *m.l*) Qof qof kale u adeega, midiidin (naag).
**qabbaan³** *f.mg1* (**-nay, -ntay**) U q.: cid u adeegid.
**qabbaanid** *m.f.dh eeg* qabbaan³.
**qabbaansad** *m.l ld* **qabaansasho.**
**qabbaansasho** *m.f.dh eeg* qabbaanso. *ld* **qabbaansad, qabbaansi.**
**qabbaansi** *m.l ld* **qabbaansasho.**
**qabbaanso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Cid qabbaan ka dhigasho.
**qabbil** *f.g1* (**-ilay, -ishay**) Yeelid; maqlid; oggolaan; aqbalid.

**qabbilid** *m.f.dh eeg* qabbil.
**qabbir**[1] *m.l* Isu dhoweynta lugaha awr la dabrayo aad la isugu dhaweeyo. *ld* **qabbirid.**
**qabbir**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** Rati dabar si aad ah ugu dhuujin si uusan u fogaan.
**qabbiran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Rati wax la qabbiray ahaansho.
**qabbirasho** *m.f.dh eeg* qabbiro.
**qabbirid** *m.f.dh eeg* qabbir[2]. *ld* **qabbir**[1]**.**
**qabbirnaan** *m.f.dh eeg* qabbiran. *ld* **qabbirnaansho.**
**qabbirnaansho** *m.l/dh ld* **qabbirnaan.**
**qabbiro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** Awr si qabbir ah u xirasho.
**qabco** *m.dh ld* **abqo.**
**qabdhan** *m.l* Marka xooluhu biyo aysan ka dhergin cabbaan.
**qabee** *f.mg2* **(-beeyay, -beysay)** *ld* **qubee.**
**qabeyn** *m.dh ld* **qubeyn.**
**qabeys** *m.l ld* **qubeys.**
**qabeysasho** *m.dh ld* **qubeysasho.**
**qabeyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** *ld* **qubeyso.**
**qabid** *m.f.dh eeg* qab[3].
**qabiil** *m.l* **(-llo,** *m.dh***/qabaa'il,** *m.l***)** Dad dhalasho wada sheegta. *ld* **qabiilo.**
**qabiili** *m.l* **(-iyo/-iyiin,** *m.dh***)** 1. Qof qabyaaladda aad u daneeya oo ku dhaqma. 2. Qof qabiil tiro badan ka dhashay.
**qabiilo** *m.dh ld* **qabiil.**
**qabiix** *m.l.kh* 1. Q. ah: hadal ama fal aad u fool xun. 2. Q. ah: qof xun.
**qabil** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** 1. Harag aan megdeysnayn. 2. Har, derbaal iwm adag oo laga galo roobka, qorraxda, dhaxanta iwm.
**qablamid** *m.f.dh eeg* qablan[2]. *ld* **qablan**[1] **(2).**
**qablan**[1] *m.l* 1. Hadal ama shanqar weyn oo culus; bulaan; hugun. 2. *ld* **qablamid.**
**qablan**[2] *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Hadal ama shanqar weyn sameyn.
**qablax** *m.l ld* **qabalax.**
**qablaxsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **qabalaxsan.**
**qablaxsanaan** *m.dh ld* **qabalaxsanaan.**
**qablaxsanaansho** *m.l/dh ld* **qabalaxsanaan.**
**qabno** *m.l* Hanti.
**qabo**[1] *m.dh* 1. *(bot.)* Geed leh caano, qodxo iyo sooh wanaagsan oo weelal iyo alaabo kaleba laga sameysto. 2. Weelasha caanaha lagu shubto inta aan weli la xoolayn. 3. Weel qabo ka samaysan.
**qabo**[2] *f.g/mg3* **(-btay, -batay)** 1. *(f.g)* Wax gacan ku dhigid. 2. *(f.g)* Dhul, dad iwm hub ku hanasho. 3. *(f.g)* Cid fal xun ku kici lahayd ka celin. 4. *(f.g)* Shaqo fulin. 5. *(f.g)* Meel aadid. 6. *(f.mg)* Is q.: arrin iwm oo lagu kici lahaa ka harid. 7. *(f.mg)* Laba qof ama ka badan iska hor imaasho. 8. *(f.mg)* Is q.: laf jabtay xiriirsamid.
**qaboobaan** *m.f.dh eeg* qabow[3]. *ld* **qaboobaansho.**
**qaboobaansho** *m.l/dh eeg* qaboobow. *ld* **qaboobaan.**
**qaboobe** *m.l* Waqtiga hawadu aad u qabowdo meelaha qaarkoodna uu baraf ka dhaco.
**qaboobid** *m.f.dh eeg* qabow[2].
**qaboobow** *f.mg3* **(-baaday, -baatay)** Wax qaboobay noqosho.
**qabooji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax, wax qabow ah ka dhigid. 2. Wax xasilin.
**qaboojin** *m.f.dh eeg* qabooji.
**qaboojisasho** *m.f.dh ld* **qaboojiso.**
**qaboojiso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Wax, wax qabow ka dhigasho.
**qaboojiye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** Makiinad leh qol magudbiye hawo oo lagu keediyo alaabooyinka, cunnada iyo cabbitaanka si aanay u xumaan ama qabow u ahaadaan; tallaajad.
**qaboone** *m.l ld* **qaboono.**
**qaboono** *m.dh* Subaxnimada inteeda hore oo aan qorraxdu weli soo kululaan. *ld* **qaboone.**
**qabow**[1] *m.l* 1. Kuleyl la'aan. 2. Q. ah: wax aan kululeyn.
**qabow**[2] *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** 1. Wax heerkulkiisu hooseeyo noqosho. 2. Qof xasilan noqosho.
**qabow**[3] *f.mg4* **(-boobaa, -boobayd)** 1. Wax heerkulkiisu hooseeyo ahaansho. 2. Qof xasilan ahaansho.
**qabowsasho** *m.f.dh eeg* qabowso.
**qabowso** *f.g/mg3* **(-saday, -satay)** 1. *(f.g)* Wax qabow ka dhigasho. 2. *(f.mg)* Is qaboojin (qof).
**qaboyaro** *m.dh* (*bot.*) Qabo silloon oo qodxo yaryar leh iyo dhecaan cad oo caanaha u eg oo haddii dadka afka iyo indhaha ka gaaraan guba.
**qabqab** *m.dh* Indha-sarcaadin been ah oo cidi muujiso.
**qabqable** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** 1. Qof dadka isugu muujiya in uu leeyahay karti dheeraad ah; faataadhugle. 2. Qof firfircoon oo mas'uuliyad aan loo dirin isu xilsaara.
**qabqabow** *m.l* Cabbitaan qabow oo la cabbo. *ld* **qaqabow.**
**qabri** *m.l* **(-iyo/qubuur/qabri,** *m.dh*; **qabuuro/qubuurro,** *m.l***)** 1. Godka meydka la gesho oo lagu aaso; xabaal. 2. Q. ah: qof calool adag oo aan sir iwm ka bixin.
**qabsad** *m.l ld* **qabsasho.**

**qabsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Hawl iwm wax la qabtay ahaansho. 2. Ku q.: wax meel ku dhegsan ahaansho. 3. Tuug, dugaag iwm wax casiimo lagu akhriyey oo aan wax bi'in karin ahaansho.

**qabsanaan** *m.f.dh eeg* qabsan. *ld* **qabsanaansho.**

**qabsanaansho** *m.l/dh ld* **qabsanaan.**

**qabsasho** *m.f.dh eeg* qabso. *ld* **qabsad.**

**qabsato** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Xubinta geedsaarku leeyihiin oo ay geedaha kale ku qabsadaan.

**qabsin** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** 1. Xiidmaha weyn ee nafleyda. 2. Xanuunka qabsinnada ku dhaca.

**qabsin-ood** *m.l* 1. Cad yar oo buro ah oo dhuuban, oo doc af ku leh docna ka oodan oo qabsinka madaxiisa ka laallaada; kolon. 2. Xanuun qabsin-oodka qabta. *ld* **qabsin-oodane.**

**qabsin-oodan**[1] *m.l* Xirmidda ay xiidmuhu xirmaan.

**qabsin-oodan**[2] *f.mg1* **(-dmay, -dantay; -dmi)** Xiidmo wax xiran noqosho.

**qabsin-oodane** *m.l ld* **qabsin-ood.**

**qabsin-oodmid** *m.f.dh eeg* qabsin-oodan[2].

**qabso** *f.g/mg3* **(-saday, -satay)** 1. *(f.g)* Wax cid ka qaadasho. 2. *(f.g)* Naag kufsasho. 3. *(f.g)* Dad, dal iwm xoog ku hanasho. 4. *(f.g)* Dhibaato la kulmid. 5. *(f.mg)* Ku q.: wax cid wadato kula dhegid. 6. *(f.mg)* U q.: cid deyn iwm ku dacweyn. 7. *(f.mg)* La q.: hawl, degaan iwm dabeecaddooda barasho.

**qabsoomid** *m.f.dh eeg* qabsoon.

**qabsoon** *f.mg1* **(-oomay, -oontay; -oomi)** Hawl iwm wax la fuliyey noqosho.

**qabuul** *m.l* Aqbal.

**qabuuro** *m.l* 1. *ld* **qabuur, qubuurro (2).** Meel ay qabuur badan ku yaalliin oo loogu talaggalay in dadka dhintay lagu aaso. 2. *eeg* qabri.

**qabweyn** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof islaweyni badan ahaansho.

**qabweynaan** *m.f.dh eeg* qabweyn. *ld* **qabweynaansho, qabweyni.**

**qabweynaansho** *m.l/dh ld* **qabweynaan.**

**qabweyni** *m.dh* Dabeecad isla weyni kibir leh oo qof yeesho. *ld* **qabweynaan.**

**qabxad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Naag sharmuuto ah. *ld* **qabxo, qaxbad, qaxbo.**

**qabxo** *m.dh ld* **qabxad.**

**qabyaalad** *m.dh* Nidaam siyaasadeed oo ku salaysan dhaqanka qabiilka; kala qaybinta ummad loo kala qaybiyo qoloqolo.

**qabyaaladayn** *m.f.dh eeg* qabyaaladee.

**qabyaaladee** *f.g2* **(-deeyay, -deysay)** Nidaam qabyaaladeed qof kula dhaqmid; qof qabyaalad darteed uga eexasho.

**qabyo** *m.dh.kh* Q. ah: wax aan dhammeystirneyn.

**qabyoobid** *m.f.dh eeg* qabyow.

**qabyow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Wax qabyo ah noqosho.

**qac** *m.dh.sh.r* Erey tilmaama shanqar sida shanqarta wax jabay ama labo shay laysku dhuftay ay soo saaraana.

**qacqac** *m.dh.sh.r* Erey tilmaama qababac, jiririq ama liiqliiqasho.

**qad**[1] *m.l* Labaq., saddexq. iwm: xoolo aan biyo cabbin laba maalmood, saddex maalmood iwm.

**qad**[2] *f.mg1* **(-day, -dday)** 1. Wax la qaybsanayey wax ka waayid. 2. Cuntocunid la'aan.

**qadaad**[1] *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** Madaxa docdiisa dambe; jeego.

**qadaad**[2] *f.g1* **(-day, -dday)** Koor carrabbadeeda isku xirid si aanay u shanqarin.

**qadaadan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Koor wax la qadaaday ahaansho.

**qadaadid** *m.f.dh eeg* qadaad[2].

**qadaadnaan** *m.f.dh eeg* qadaadan. *ld* **qadaadnaansho.**

**qadaadnaansho** *m.l/dh ld* **qadaadnaan.**

**qadaf**[1] *m.l* Aflagaaddo weyn oo qof sharaftiisa lagu dhaawacayo.

**qadaf**[2] *f.g1* **(-dfay, -daftay; -dfi)** Aflagaaddo weyn oo qof sharaftiisa lagu dhaawacayo u jeedin.

**qadan** *m.l* 1. Nasiib; ayaan. 2. Q. ah: qof xoog iyo laf leh.

**qadaysii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Cid qado siin.

**qadaysiin** *m.f.dh eeg* qadaysii.

**qaddac**[1] *m.l* 1. Weel yar oo subagga iyo saliidda iwm lagu cabbiro. 2. Wax muuqda ama fudud oo malaha lagu garan karo; wax muuqda, wax cad. 3. *ld* **qaddicid.**

**qaddac**[2] *f.g1* **(-cay, -cday; -dici)** 1. Wax goyn. 2. Ka q.: qof saad kala goyn.

**qaddacan** *f.mg4* **(-cnaa, -cnayd)** 1. Wax la gooyay ahaansho. 2. Ka q.: wax la' ahaansho; qof saad lagala gooyay ahaansho.

**qaddacnaan** *m.f.dh eeg* qaddacan. *ld* **qaddacnaansho.**

**qaddacnaansho** *m.l/dh ld* **qaddacnaan.**

**qaddar**[1] *m.l* 1. Karti; awood. 2. Sharaf. 3. Q. ah: xoogaa; kis. 4. Q. ah: qiyaas (waqti). 5. *ld* **qaddar**[2].

**qaddar[2]** *m.l/dh* (*dii.*) Awood Rabbaani ah, oo aan aadamiga ku lahayn wax hawl ah. *ld* **qaddar[1] (5).**

**qaddar[3]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Wax ahaysiin (Ilaah).

**qaddaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax Eebbe qaddarey ahaansho.

**qaddari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Qiimeyn; sharaf; tixgelin.

**qaddarid** *m.f.dh eeg* qaddar[3].

**qaddarin** *m.f.dh eeg* qaddari. *ld* **qaddaris.**

**qaddaris** *m.l ld* **qaddarin.**

**qaddarjab[1]** *m.l ld* **maskarjab[1].**

**qaddarjab[2]** *f.mg1* **(-bay, -btay)** *ld* **maskarjab[2].**

**qaddarjaban** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** *ld* **maskarjaban.**

**qaddarjabi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **maskarjebi.**

**qaddarjabid** *m.dh ld* **maskarjabid.**

**qaddarjabin** *m.dh ld* **maskarjabin.**

**qaddarjabnaan** *m.dh ld* **maskarjabnaan.**

**qaddarjabnaansho** *m.l/dh ld* **maskarjabnaan.**

**qaddarjabsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **maskarjabsan.**

**qaddarjabsanaan** *m.dh ld* **maskarjabsanaan.**

**qaddarjabsanaansho** *m.l/dh ld* **maskarjabsanaan.**

**qaddarjebi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid sharafta ka qaadid.

**qaddarjebid** *m.dh ld* **maskarjabid.**

**qaddarjebin** *m.f.dh eeg* qaddarjebi.

**qaddarnaan** *m.f.dh eeg* qaddaran. *ld* **qaddarnaansho.**

**qaddarnaansho** *m.l/dh ld* **qaddarnaan.**

**qaddicid** *m.f.dh eeg* qaddac. *ld* **qaddac[1] (3).**

**qaddiifad** *m.dh ld* **kadiifad.**

**qaddiman** *f.mg4* **(-mnaa, -mnayd)** Hanti, wax la qaddimay ahaansho.

**qaddimid** *m.f.dh eeg* qaddin.

**qaddimnaan** *m.f.dh eeg* qaddiman. *ld* **qaddimnaansho.**

**qaddimnaansho** *m.l/dh ld* **qaddimnaan.**

**qaddin** *f.g1* **(-imay, -intay; -imi)** Wax waqtigii la sameyn lahaa ama la bixin lahaa ka soo hormarin.

**qaddiyad** *m.dh* Dan iyo ujeeddo ay cid ama ummad leedahay.

**qadduun** *m.dh* **(-uumo,** *m.l***)** 1. Shey duug ah oo aad u da' weyn oo waayihii hore lagu dhaqmi jirey. 2. Meel qof ama dad ku duuganyihiin; qabri. 3. Seef godan oo daab qori ah leh.

**qadee** *f.mg2* **(-deeyay, -deysay)** Qado cunid.

**qadeyn** *m.f.dh eeg* qadee.

**qadeysii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Qof dharaarad u dhiibid.

**qadeysiin** *m.f.dh eeg* qadeysii.

**qadfan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la qadfay ahaansho.

**qadfanaan** *m.f.dh eeg* qadfan. *ld* **qadfanaansho.**

**qadfanaansho** *m.l/dh ld* **qadfanaan.**

**qadfid** *m.f.dh eeg* qadaf[2].

**qadhin** *m.dh* Meel leh dhir madow yari ku yaal.

**qadi[1]** *m.l ld* **qadow (1).**

**qadi[2]** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Cid wax u diidid. 2. Cunto siin waayid. Tus. "Naagtii baa carruurta iga qadisay."

**qadid** *m.f.dh eeg* qad[2]. *ld* **qatooyo (3).**

**qadiid** *m.l* 1. Culay weelka biyaha ama caanaha lagu nadiifiyo. 2. Madowga culaygu uu weelka u yeelo.

**qadiidi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Weel culay ku nadiifin.

**qadiidin** *m.f.dh eeg* qadiidi.

**qadiidsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Weel wax la qadiidiyey ahaansho.

**qadiidsanaan** *m.f.dh eeg* qadiidsan. *ld* **qadiidsanaansho.**

**qadiidsanaansho** *m.l/dh ld* **qadiidsanaan.**

**qadiim** *m.l.kh* 1. Q. ah: shey gaboobay oo waqti hore ahaa. 2. Q. ah: wax waqtigii la isticmaali lahaa la soo dhaafay oo xumaaday. *ld* **qadiin.**

**qadiin[1]** *m.l ld* **qadiim.**

**qadiin[2]** *m.dh* 1. Midab-gaddoonka ku dhaca xoolaha jirran; yuduun. 2. Badar muddo yiil oo uumi gaaray.

**qadin** *m.f.dh eeg* qadi. *ld* **qadis.**

**qadis** *m.dh ld* **qadin.**

**qado** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Cunnada harki la cuno.

**qadoodi** *m.l* Cunto la'aan in muddo ah lagu jiro.

**qadow[1]** *m.l* 1. *ld* **qadi 2.** Geed yar oo jaadad badan ah dhirta waaweyn korkooda inta ka baxa magoola. 3. Cagaar ay yeeshaan geedaha qaarkood xilliga kaliisha.

**qadow[2]** *f.mg1* **(-dway, -dowday; -dwi)** Geed qadow bixin.

**qadsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **qatan.**

**qadsanaan** *m.f.dh ld* **qatanaan.**

**qadsanaansho** *m.l/dh ld* **qatanaan.**

**qadsanow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** *ld* **qatanow.**

**qadwid** *m.f.dh eeg* qadow[2].

**qafaal[1]** *m.l* 1. Si xoog ah oo cid loo kaxeeyo si dano laga lahaa loogu fushado. 2. Meel dhir lahayd oo la baneeyo si beer looga dhigto.

**qafaal²** *f.g1* (**-aalay, -aashay**) 1. Cid xoog ku kaxayn si dan laga lahaa loogu fusho. 2. Meel dhir ka bannayn si beer looga dhigo.
**qafaalan** *f.mg4* (**-lnaa, -lnayd**) Wax la qafaalay ahaansho.
**qafaalasho** *m.f.dh eeg* qafaalo.
**qafaalid** *m.f.dh eeg* qafaal².
**qafaalnaan** *m.f.dh eeg* qafaalan. *ld* **qafaalnaansho.**
**qafaalnaansho** *m.l/dh ld* **qafaalnaan.**
**qafaalo** *f.g3* (**-aashay, -aalatay**) Cid xoog ku kaxeeysasho si dan laga lahaa loogu fushado.
**qafal** *f.g1* (**-alay, -ashay**) Ciyaar dubno labada dhinac ka xirid iyada oo dhagax kale la gelin karin.
**qafalmardax** *m.l.kh* 1. Qof dabeecad xun leh. 2. Wax aan si wanaagsan u habeysnayn. 3. Arrin iwm oo aan la garan karin waxna laga qaban karin. *ld* **qafalmarjac.**
**qafalmarjac** *m.l ld* **qafalmardax.**
**qafas** *m.l* 1. *(-syo, m.dh) ld* **qafis.** Sanduuq shabaq ka samaysan oo shimbiraha, ugaadha iwm lagu hayo. 2. Qasac yar oo maar ah, qaada tiro xabbado ah oo buntuqa, bistooladda iwm la geliyo.
**qafil¹** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) 1. Shey bir ka samaysan oo gacan yar oo qoolaaban iyo duleel yar oo uu furaha galo leh, oo faseexadda albaabka, sanduuqa iwm lagu xiro. 2. *ld* **qafilid.** 3. quful ¹, qunful¹.
**qafil²** *f.g1* (**-ilay, -ishay**) Albaab, sanduuq iwm faseexaddooda qafil ku xirid. *ld* **quful², qunful².**
**qafilan** *f.mg4* (**-lnaa, -lnayd**) Wax qafil ku xiranyahay ahaansho. *ld* **qufulan, qunfulan.**
**qafilasho** *m.f.dh eeg* qafilo. *ld* **qufulasho, qunfulasho.**
**qafilid** *m.f.dh eeg* qafil². *ld* **qafil¹ (2), qafil¹, quful¹, qufulid, qunful, qu**
**qafilnaan** *m.f.dh eeg* qafilan. *ld* **qafilnaansho, qufulnaan, qufulnaansho, qunfulnaan.**
**qafilnaansho** *m.l/dh ld* **qafilnaan.**
**qafilo** *f.g3* (**-ishay, -ilatay**) Albaab, sanduuq iwm qafil ku xirasho. *ld* **qufulo, qunfulo.**
**qafis** *m.l ld* **qafas (1).**
**qafish** *m.dh* Nooc kalluunka ka mid ah oo diilimo cad iyo guduudan leh.
**qaflad¹** *m.dh.fk* Kedo; lamafilaan.
**qaflad²** *m.dh* Xirmidda ciyaar dubnadeed labada dhinac ka xiranto iyada oo dhagax kale aan la gelin karin. *ld* **qaflo¹.**
**qaflamid** *m.f.dh eeg* qaflan¹.
**qaflan¹** *f.mg1* (**-amay, -antay**) Wax labada dhinac ka xiran noqosho (ciyaar dubnadeed).
**qaflan²** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax qaflan lagu sameeyay ahaansho (ciyaar dubnadeed).
**qaflanaan** *m.f.dh eeg* qaflan². *ld* **qaflanaansho.**
**qaflanaansho** *m.l/dh ld* **qaflanaan.**
**qaflasho** *m.f.dh eeg* qaflo².
**qaflid** *m.f.dh eeg* qafal.
**qaflo¹** *m.dh ld* **qaflad².**
**qaflo²** *f.g3* (**-laday, -latay**) Ciyaar dubno labada dhinac ka xirasho iyada oo aan dhagax kale la gelin.
**qafro** *m.l ld* **qorfo.**
**qahar¹** *m.l* Dhibaato lagala kulmo hawl, socod iwm oo la qabto. *ld* **qaxar¹.**
**qahar²** *f.g1* (**-hray, -hartay; -hri**) Cid dhibaato gaarsiin.
**qahraan** *m.l.kh* (**-nno,** *m.dh*) 1. Q. ah: qof dhibaato badan. 2. Qof dhibban oo talo ku barraahsatay. *ld* **qaxraan.**
**qahran** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Qof la qahray ahaansho. *ld* **qaxran.**
**qahranaan** *m.f.dh eeg* qahran. *ld* **qahranaansho, qaxranaan, qaxranaansho.**
**qahranaansho** *m.l/dh ld* **qahranaan.**
**qahrid** *m.f.dh eeg* qahar². *ld* **qaxrid.**
**qahwe** *m.l ld* **qaxwe.**
**qajaaful** *m.l ld* **qanjaaful.**
**qajaar** *m.l.u* Miro yaryar oo cagaaran oo qudaar ahaan loo cuno.
**qajac** *m.l* (**-cyo,** *m.dh*) Qaniis.
**qajajac** *m.dh.sh.r* Hadal badan oo aan macne lahayn.
**qajeel¹** *m.dh* (**-lyo,** *m.l*) 1. Rajo. 2. Sida badan, marar badan, badanaa. Tus. “Qajeel buu yimaadaa”.
**qajeel²** *f.g1* (**-eelay, -eeshay**) Wax rajo ka qabid.
**qajeelid** *m.f.dh eeg* qajeel².
**qal¹** *m.l* (**-lal,** *m.l*) Labada fuq ee afka middood; daan.
**qal²** *f.g1* (**-alay, -ashay**) 1. Neef nool gowracid, oo kala dhigdhigid. 2. Meel jirka nafleyda ka mid ah jeexid si loo daaweeyo.
**qalaad** *s.* Dhul kale ama tol kale ah; aan sokeeye ahayn; shisheeye.
**qąlaad¹** *m.l* Cida orgiga marka uu riyaha orgeynayo.
**qąlaad²** *f.mg1* (**-day, -dday**) Orgi qooqan ciyid.
**qąlaadid** *m.f.dh eeg* qąlaad².
**qalaamaanyo** *m.dh* Nafley aan nooc wada ahayn oo wada jirta. *ld* **qalamaanyo.**
**qalaanqal¹** *m.l* Qas; qulqulad; wareer.
**qalaanqal²** *m.l/dh* 1. Qas; qulqulad; wareer. 2. Geed-abaareed higlada u eg aan qodxo lahayn leh miro yaryar oo cas cas,

dambaskiisana magaad iyo dawo cadhada lagu dhayo laga dhigto, oo xooluhu daaqaan.

**qalaanqalmadow** *m.l* Nooc qalaanqalka ka mid ah oo caleemahiisu aad u cagaaran yihiin.

**qalab** *m.l* 1. Alaabta wax lagu qabsado ama lagu dhaqmo oo dhan. 2. Hubka lagu dagaalamo oo dhan. 3. *(muus.)* Qalabka muusikada.

**qalabayn** *m.f.dh eeg* qalabee.

**qalabee** *f.g2* **(-beeyay, -baysay)** 1. Meel qalab u yeelid. 2. Cid hubeyn.

**qal-aboodi** *m.l* Firiiric yar yar oo cuncun leh oo oogada dadka ka soo yaaca kolka ay qorraxdu kulushahay (kulayaaha).

**qalad¹** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) Samaynta wax, fal, hadal iwm. loo sameeyo si aan sax ahayn; gef.

**qalad²** *f.g/mg1* **(-lday, -ladday; -ldi)** 1. *(f.g)* Wax si aan sax ahayn u samayn. 2. *(f.mg)* Ku q.: wax, wax kale oo aan ku habbooneyn ku qasid.

**qalaggoo** *f.mg2* **(-ooyay, -oysay)** Nafley qalo ka bi'id.

**qalaggoyn** *m.f.dh eeg* qalaggoo.

**qalal** *m.l* (*daaw.*) Isku roorid muruqeed oo aan qofku ogeyn keentana qalqalloc jirka iyo addimada.

**qalalaas** *m.l* Degganaan iyo xasilooni la'aan. *ld* **qalalaase, qalalaaso.**

**qalalaase** *m.l ld* **qalalaas.**

**qalalaaso** *m.l ld* **qalalaas.**

**qalalab** *m.dh.sh.r* Si shanqar iyo buuq leh oo wax isaga dabadhacaan; rabshad.

**qalalabi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax si dhaqso leh u sameyn.

**qalalabin** *m.f.dh eeg* qalalabi.

**qalalabsasho** *m.f.dh eeg* qalalabso.

**qalalabso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax si dhaqso ah u cabbid.

**qalamaanyo** *m.dh* 1.Dad isku dhex jira oo aan isgaranayn. 2. Dad keli keli ah.

**qalami¹** *m.l ld* **qalammi.**

**qalami²** *m.dh* Nafley yar oo indha waaweyn leh oo cagaha iyo dabada daanyeerka uga eg, wejiga iyo dhegahana dawacada ugu eg; geedatiris.

**qalammi** *m.l* Shiraac yar. *ld* **qalami¹.**

**qalan¹** *f.mg1* **(-lmay, -lantay; -lmi)** 1. Wax la qalay noqosho (nafley). 2. U q.: wax, wax istaahilid.

**qalan²** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** 1. Wax la qalay ahaansho (nafley). 2. U q.: wax, wax istaahila ahaansho.

**qalanjo** *m.dh* **(-ooyin, ml.)** 1. Maroodiga dheddig. 2. *(riw.)* Haweeney jisha qeybta ugu muhiimsan ee filin ama riwaayad. 3. Naag aad u qurux badan.

**qalasho** *m.f.dh eeg* qalo².

**qalaw** *m.dh* 1. Kalagoyska cududda iyo garabka. 2. Xanuun ku dhaca kalagoyska cududda iyo garabka.

**qalawille** *m.l* Geed-abaareed gaaban oo higlaha u eg qodaxna lahayn oo waqtiga jiilaalku dheeraado xoolaha caleentiisa lagu barbixiyo.

**qalawle** *m.l* 1. Geel guran ah. 2. Muqmad aan subag iyo dufa midna lahayn. 3. Cantalaay.

**qalawo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Dhis yar oo waxaraha la geliyo. 2. Dhismo yar oo loogu gabbado dugaag la rabo in la dilo. *ld* **qalwo (2).**

**qalax** *m.l* 1. Q. ah: dhul dhagax badan oo oomane ah. 2. Nooc ka mid ah dhulmanta waaweyn oo laba qalbac leh.

**qalayn** *m.f.dh eeg* qalee. *ld* **qalays.**

**qalays** *m.l ld* **qalayn.**

**qalaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax qudrad, subag iwm muddo yar lagu shiilay ahaansho (hilib).

**qalaysasho** *m.f.dh eeg* qalayso. *ld* **qalaysi.**

**qalaysi** *m.l ld* **qalaysasho.**

**qalaysnaan** *m.f.dh eeg* qalaysan. *ld* **qalaysnaansho.**

**qalaysnaansho** *m.l/dh ld* **qalaysnaan.**

**qalayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Hilib muddo yar qudrad, subag iwm. ku shiilasho.

**qalbac** *m.l* **(-cyo,** *m.dh*) Labada fuq ee isle'eg, xalleefsan, isku aabburan oo miruhu leeyihiin middood.

**qalbi** *m.l* **(quluub,** *m.dh*) 1. Laab; kal. 2. Xasuus.

**qalbidaciif** *m.l.kh* Q. ah: qof garasho yar.

**qalbifarnaan** *m.dh ld* **qalbifurnaan.**

**qalbifarnaansho** *m.l/dh ld* **qalbifurnaan.**

**qalbifuran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Cid niyad wanaagsan leh ahaansho.

**qalbifurnaan** *m.f.dh eeg* qalbifuran. *ld* **qalbifarnaan, qalbifarnaansho, qalbifurnaansho.**

**qalbifurnaansho** *m.l/dh ld* **qalbifurnaan.**

**qalbifurnow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** Niyad wanaagsan yeelasho. *ld* **qalbifurrow.**

**qalbifurraan** *m.dh ld* **qalbifurnaan.**

**qalbifurraansho** *m.l/dh ld* **qalbifurnaan.**

**qalbifurrow** *f.mg3* **(-raaday, -raatay)** *ld* **qalbifurnow.**

**qalbijab¹** *m.l* 1. Dareen murugo leh oo ku dhasha qof wuxuu rabo waayey. 2. *ld* **qalbijebid.** *ld* **niyadjab¹.**

**qalbijab²** *f.mg1* **(-bay, -btay; -jebi)** Wax ka rajo dhigid.

**qalbijebi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid qalbijab ku ridid.
**qalbijebid** *m.f.dh eeg* qalbijab². *ld* **qalbijab¹.**
**qalbijebin** *m.f.dh eeg* qalbijebi.
**qalbisamaan** *m.f.dh eeg* qalbisan. *ld* **qalbisamaansho, qalbisami, qalbisnaan.**
**qalbisamaansho** *m.l/dh ld* **qalbisamaan.**
**qalbisami** *m.dh ld* **qalbisamo, qalbisnaan.**
**qalbisamo** *m.dh* Samaan cidi uurka ku haysa; niyadsami. *ld* **qalbisami.**
**qalbisamow** *f.mg3* **(-maaday, -maatay)** Cid wax niyaddiisu fiicantahay noqosho.
**qalbisan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** 1. Qof niyad wanaagsan ahaansho; niyadsan. 2. Ku q.: cid kalsooni ku qabid.
**qalbisnaan** *m.f.dh ld* **qalbisamaan.**
**qalbisnaansho** *m.l/dh ld* **qalbisamaan.**
**qalbixumaan** *m.f.dh eeg* qalbixun. *ld* **qalbixumaansho.**
**qalbixumaansho** *m.l/dh ld* **qalbixumaan.**
**qalbixume** *f.mg2* **(-meeyay, -meysay)** Cid wax ay ku qalbixumaato ku samayn.
**qalbixumeyn** *m.f.dh eeg* qalbixumee.
**qalbixumi** *m.dh ld* **qalbixumo.**
**qalbixumo** *m.dh* Xumaan cidi uurka ku hayso.
**qalbixumow** *f.mg3* **(-maaday, -maatay)** Cid wax niyaddu ka xumaatay noqosho.
**qalbixun** *f.mg4* **(-maa, -mayd)** 1. Cid tiiraanyo hayso ahaansho. 2. Cid aan niyad wanaagsan lahayn ahaansho.
**qalcad** *m.dh* **(-do, ml.)** Dhismo xoog badan oo dhagax ka samaysan oo waayadii hore cadowga laga geli jiray. *ld* **calqad, qalco.**
**qalco** *m.dh ld* **qalcad.**
**qaldamid** *m.f.dh eeg* qaldan¹.
**qaldan¹** *f.g/mg1* **(-amay, -antay; -ami)** 1. Wax, wax kale ku qasan yihiin noqosho. 2. Cid gefsan noqosho.
**qaldan²** *f.mg4* **(-xay, -xday)** 1. Wax si aan sax ahayn loo sameeyay ahaansho. 2. Wax gefsan noqosho.
**qaldanaan** *m.f.dh eeg* qaldan². *ld* **qa*ld*anaansho.**
**qaldanaansho** *m.l/dh ld* **qa*ld*anaan.**
**qaldhac¹** *m.l* **(-cyo,** *m.dh***)** Qori loo kala jeexay laba qalbac oo dabada looga xiro si uu saalada iyo neefta ugu cesho hal la doonayo in la oggolaysiiyo ilmo aysan dhalin. *ld* **qallac¹, qallax¹.**
**qaldhac²** *f.g1* **(-cay, -cday; -dhici)** Qaldhac dabada uga xirid (hal). *ld* **qallac², qallax².**
**qaldhacan** *f.mg4* **(-cnaa, -cnayd)** *ld* **qallacan.**
**qaldhacnaan** *m.dh ld* **qallacnaan.**
**qaldhacnaansho** *m.l/dh ld* **qallacnaan.**
**qaldheb** *f.g/mg1* **(-bay, -btay)** 1. *(f.g)* Si degdeg ah biyo u cabbid (xoolo). 2. *(f.mg)* Awr wax uu rabo in uu dilo u fara baxsasho. *ld* **qa*ld*hex.**
**qaldhebid** *m.f.dh eeg* qaldheb.
**qaldhex** *f.g/mg1* **-xey, -xday** *ld* **qa*ld*heb.**
**qaldhicid** *m.f.dh eeg* qaldhac². *ld* **qa*ld*hocod, qallicid, qallixid.**
**qaldhocod** *m.dh ld* **qa*ld*hicid.**
**qaldhow** *m.l* Orodka uu awr qooqani ordo mar uu dagaallamayo.
**qaldid** *m.f.dh eeg* qalad².
**qalee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** Bariis inta aan biyaha lagu darin dallac ku shiilid.
**qaleyn** *m.f.dh eeg* qalee. *ld* **qaleys.**
**qaleys** *m.l ld* **qaleyn.**
**qaleysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la qaleyey ahaansho (hilib, bariis).
**qaleysnaan** *m.f.dh eeg* qaleysan. *ld* **qaleysnaansho.**
**qaleysnaansho** *m.l/dh ld* **qaleysnaan.**
**qalfaad¹** *m.l ld* **qalfaadid.**
**qalfaad²** *f.g1* **(-day, -dday)** Jirrid aad u weyn qorid si u noqdo doon.
**qalfaadid** *m.f.dh eeg* qalfaad². *ld* **qalfaad¹.**
**qalfoof** *m.l* **(-fyo,** *m.dh***)** Oogada nafleyda ee riciraha leh, iskujoogga lafahooda.
**qalfoon** *m.l* 1. Wax gudo leh oo dubkii sare oo muuqda mooyaane aanay hoosta waxba kaga jirin. 2. *ld* **qamboob 3.** Geed faalala oo miro kulkulucsan leh oo arigu aad u jecelyahay kana mid ah geedaha wax lagu daaweeyo. 4. Qaybta sare ee lafta madaxa.
**qalid** *m.f.dh eeg* qal². *ld* **qalniin.**
**qaliid** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** Cad ka samaysan qoryo si gaar ah isugu rakiban oo albaabbada lagu dhejiyo, si ay u xirmaan ama ayan u furmin; qori gaar ah oo ilko kala duwduwan leh baa lagu furaa.
**qalin** *m.l* 1. Qalab af dhuuban oo wax lagu qoro. 2. Lacag (macdan). 3. Summad geela lagu dhigo oo ah diillin daanka loogu jiido si gudub ah.
**qalindaar¹** *m.l* Gacan wax qoraysa oo la nuuxiyo ama la taabto oo qoristii ka xumaato.
**qalindaar²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Gacan wax qoreysa jugsiin.
**qalindaarasho** *m.f.dh eeg* qalindaaro.
**qalindaarid** *m.f.dh eeg* qalindaar².
**qalindaaro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** 1. Qalin khad ku darasho. 2. Qof wax ka barasho.
**qalinduurre** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh***)** Nin kutubta wax yar ka yaqaan oo haddana wax ka

sheegsheega oo wadaad iska dhiga; kitaabgaab.
**qalinjebi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** 1. Quraan dhammeyn (arday). 2. Tacliin dhammeyn. 3. Ka q.: dugsi sare ama jaamacad la yaqaan ka soo bixid.
**qalinjebin** *m.f.dh eeg* qalinjebi.
**qalinmadow** *m.l.u* Ardada dugsiga quraanka dhigata.
**qalinshubato** *m.dh.u* Dad sixirka yaqaan oo intay dadka indhasarcaadiyaan wax ka qaata.
**qalinshube** *m.l* **(-bayaal,** *m.l/dh***)** Waxyaabaha la isku qurxiyo (siyaakhad) qof ka sameeya qalin iyo dahab.
**qallaafo** *m.l.u* Hogfo.
**qallaal¹** *m.l* **(-lo,** *m.dh***)** 1. Balli yar oo ay biyo ku hareen. 2. Duleelka sanka iyo afku ay isaga furanyihiin.
**qallaal²** *m.dh* Waddo aan toobiye ahayn.
**qallac¹** *m.l* 1. *ld* **qallaco.** Laba qalbac ee qori la kala jeexay oo geela wax diida faruuryaha inta xarig lagula qabto looga xiro, si marka uu xanuunsado uu u oggolaado dhashiisa ama mid kale ama uu u oggolaado. 2. Shiraac doon oo dhuuban oo daqalka korkiisa lagu xiro.
**qallac²** *f.g1* **(-cay, -cday; -lici)** 1. Hal ilmo diidday qallac ku samayn. 2. Shiraaca doonta daqal ku xirid.
**qallacan** *f.mg4* **(-cnaa, -cnayd)** Qof oo geel qallacay si kadis ah ahaansho.
**qallacid** *m.dh eeg* qallac².
**qallacnaan** *m.dh eeg* qallacan. *ld* **qallacnaansho.**
**qallacnaansho** *m.l/dh ld* **qallacnaan.**
**qallaco** *m.dh ld* **qallac¹ (1).**
**qallad¹** *m.l* Raacidda la raaco madhab in muddo ah.
**qallad²** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Masiibo; belo.
**qalladasho** *m.f.dh eeg* qallado.
**qallado** *f.g3* **(-latay, -ladatay)** Madhab raacid in muddo ah.
**qallaf¹** *m.l.kh* Q. ah: wax adag oo aan jilicsaneyn.
**qallaf²** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Wax adag oo aan jilicsaneyn noqosho.
**qallafi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax, wax adag oo aan jilicsaneyn ka dhigid.
**qallafid** *m.f.dh eeg* qallaf².
**qallafin** *m.f.dh eeg* qallafi.
**qallafsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax aan jilicsaneyn ahaansho. 2. Wax aan sulub ahayn ahaansho. 3. Wax aan sahlanayn ahaansho. 4. Qof dabeecad adag oo aan soo loodsamin ahaansho.
**qallafsanaan** *m.f.dh eeg* qallafsan. *ld* **qallafsanaansho.**
**qallafsanaansho** *m.l/dh ld* **qallafsanaan.**
**qallaji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax qoyan engejin.
**qallajin** *m.f.dh eeg* qallaji. *ld* **qallajis¹.**
**qallajis¹** *m.l ld* **qallajin.**
**qallajis²** *m.l.u* (*c.nafl.*) Xamaarato yar oo jaadad badan ah oo leh dhex dhuuban, dabo dhuuban iyo afar addin oo sida badan ku nool dhulka kuleylaha ah.
**qallal¹** *m.l* 1. Cudur maskaxeed nafleyda ku dhaca oo suuxdin iyo gariir keena. 2. Cudur nafleyda dhinac naafeeya; dabeyl. 3. *ld* **qallalid.**
**qallal²** *f.mg1* **(-alay, -ashay)** 1. Wax qoyanaa engegid. 2. Qof sarco qaba suuxid. 3. Xubin jirka nafleyda ka mid ah hawl gabid.
**qallalan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** 1. Wax qoyanaa wax engegay ahaansho. 2. Xubin jirka nafleyda ka mid ah wax hawsheedii gabtay ahaansho.
**qallalid** *m.f.dh eeg* qallal². *ld* **qallal¹ (3).**
**qallalnaan** *m.f.dh eeg* qallalan. *ld* **qallalnaansho, qallayl.**
**qallalnaansho** *m.l/dh ld* **qallalnaan.**
**qallax¹** *m.l ld* **qa***ld***hac¹.**
**qallax²** *f.g1* **(-xay, -xday)** *ld* **qa***ld***hac².**
**qallaxan** *f.mg4* **(-xnaa, -xnayd)** *ld* **qallacan.**
**qallaxnaan** *m.dh ld* **qallacnaan.**
**qallaxnaansho** *m.l/dh ld* **qallalnaan.**
**qallayl** *m.l* 1. Qoyaan iyo jileec la'aan. 2. *ld* **qallalnaan.**
**qallayn** *m.f.dh eeg* qallee.
**qalle** *m.l* Waajib waqtigii la samayn lahaa la soo dhaafay oo waa dambe la guto, siiba salaadda iyo soonka.
**qallee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** Qalle gudasho.
**qalleyf** *m.l* Aan jilicsanayn; adayg.
**qallib¹** *m.l ld* **qallibid.**
**qallib²** *f.g1* **(bay, -btay)** Wax afgembiyid.
**qallibaad** *m.dh* Rogidda wax siday ahaayeen ma ahee si kale loo rogo ama loo dhaho.
**qalliban¹** *f.mg1* **(-bmay, -bantay; -bmi)** Wax la afgembiyay noqosho.
**qalliban²** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Wax la afgembiyey ahaansho.
**qallibid** *m.f.dh eeg* qallib². *ld* **qallib¹.**
**qallibmid** *m.f.dh eeg* qalliban¹.
**qallibnaan** *m.f.dh eeg* qalliban². *ld* **qallibnaansho.**
**qallibnaansho** *m.l/dh ld* **qallibnaan.**
**qallicid** *m.f.dh eeg* qallac².
**qalliin¹** *m.l* Wax qalid.
**qalliin²** *m.l* (*daaw.*) Qayb ka mid ah cilmiga daawada oo ku saabsan xirfadda qalliinka

dhaawaca, qaabdarrada xubnaha iyo cudurro kale.

**qallixid** *m.dh ld* **qa***ld***hicid, qa***ld***hocod.**

**qallooc**[1] *m.l* **(-cyo,** *m.dh***)** 1. Qaab dhan u janjeera oo aan toosnayn. 2. Q.ah: hadal aan munaasab ahayn.

**qallooc**[2] *m.l* (*juqr.*) Golxo laga helo haloodka webiga, oo si isdabjoog ah ugu leex leexanaysa dhinac ilaa dhinac, iyada oo samaynaysa laabyo waaweyn markuu webigu ku socdo oo uu qoynayo dhul siman.

**qallooc**[3] *f.mg1* **(-cay, -cday)** Wax qaabkiisa dhan u janjeerin.

**qalloocan** *f.mg4* **(-cnaa, -cnayd)** 1. Wax qaab toosnayn oo dhan u janjeera leh ahaansho. 2. Hadal wax aan munaasab ahayn ahaansho. 3. Qof aan dabeecad wanaagsan lahayn ahaansho. *ld* **qalloocsan.**

**qalloocasho** *m.f.dh eeg* qallooco. *ld* **qalloocid.**

**qallooci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax qaabkiisa dhan u janjeerin.

**qalloocid** *m.f.dh eeg* qallooc[2]. *ld* **qalloocasho.**

**qalloocin** *m.f.dh eeg* qallooci.

**qalloocnaan** *m.f.dh eeg* qalloocan. *ld* **qalloocnaansho, qalloocsanaan, qalloocsanaansho.**

**qallooco** *f.mg3* **(-cday, -catay)** 1. Wax dhan u janjeersasho. 2. Ka q.: hadal si aan habbooneyn u dhihid. 3. *ld* **qallooc**[2]**.**

**qalloocsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **qalloocan.**

**qalloocsanaan** *m.dh ld* **qalloocnaan.**

**qalloocsanaansho** *m.l/dh ld* **qalloocnaan.**

**qalloocsasho** *m.f.dh eeg* qalloocso. *ld* **qalloocsi.**

**qalloocsi** *m.dh ld* **qalloocsasho.**

**qalloocso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax dhan u soo janjeersasho.

**qalluud**[1] *m.l* Si miskiinnimo ah oo la isu muujiyo (qof). *ld* **galluub**[1]**.**

**qalluud**[2] *f.mg1* **(-day, -dday)** Si miskiinnimo ah isu muujin (qof). *ld* **galluub**[2]**.**

**qalluudid** *m.f.dh eeg* qalluud[2]. *ld* **galluubid.**

**qalluudsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax miskiin iska dhigaya ahaansho (qof). *ld* **galluuban.**

**qalluudsanaan** *m.f.dh eeg* qalluudsan. *ld* **galluubnaan, galluubnaansho, qalluudsanaansho.**

**qalluudsanaansho** *m.l/dh ld* **qalluudsanaan.**

**qalluul**[1] *m.dh* Qarsashada cid wax ay qaybinaysay wax ka qarsato.

**qalluul**[2] *f.mg1* **(-uulay, -uushay)** Cid wax ay qaybineysay wax ka qarsasho.

**qalluulid** *m.f.dh eeg* qalluul[2].

**qalmaan** *m.dh.w eeg* qalin.

**qalmashube** *m.l ld* **qalinshube.**

**qalmid** *m.f.dh eeg* qalan[1].

**qalnaan** *m.f.dh eeg* qalan[2]. *ld* **qalnaansho.**

**qalnaansho** *m.l/dh ld* **qalnaan.**

**qalniin** *m.l* 1. Jeexdin lagu sameeyo meel jirka nafleyda ka mid ah si loo daweeyo. 2. *ld* **qalid.**

**qalo**[1] *m.l* Hal neef oo baadi ah.

**qalo**[2] *m.dh* 1. Dareen ku dhasha nafleyda marka ay taagan yihiin meel aysan hore u joogi jirin ama ay la kulmaan dad aysan aqoon. 2. Q. ah: neef baadi ah oo xoolo uusan aqoon u tegay.

**qalo**[3] *f.g3* **(-ashay, -alatay)** Si loo cuno xoolo gowracasho.

**qaloo** *f.mg3* **(ooday, -ootay)** Nafley qalo dareemid.

**qalood** *m.f.l eeg* qaloo.

**qaloombi**[1] *m.l* Dhawaaq xoog leh oo aan kala joogsi lahayn. *ld* **qaloombiyid.**

**qaloombi**[2] *f.mg1/2* **(-iyay, -iday/-isay)** Dhawaaq xoog leh oo aan kala joogsi lahayn sameyn.

**qaloombin** *m.dh ld* **qaloombiyid.**

**qaloombiyid** *m.f.dh eeg* qaloombi[2]. *ld* **qaloombi**[1]**, qaloombin.**

**qaloon** *m.l* 1. Maseggo, galley, digir iwm oo la dubay. 2. Meesha qalloocan oo salka hunguriga nafleyda. 3. Jirro ku dhacda qoorta oo bararisa.

**qaloondub** *m.l* **(-byo,** *m.l***)** Dube.

**qaloonfirdhis** *m.l* Hab loo ducaysto oo salool afarta jaho loo firdhiyo.

**qalow** *m.l* Dhul korkiisa dhagax ku simanyahay.

**qalowle** *m.l* 1. Geel aan irmaan ahayn. 2. Cunto aan idaan lahayn.

**qalowlee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** 1. Neef irmaanaa caanihii ka dhammaasho; gurid (geel) 2. Hilib qalowle ka dhigid.

**qalowleyn** *m.f.dh eeg* qalowlee.

**qalqaali** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Hawl qabashadeeda isku taxluujin ama qabanqaabin.

**qalqaalin** *m.f.dh eeg* qalqaali. *ld* **qalqaalis, qalqaalo (1).**

**qalqaalis** *m.l ld* **qalqaalin.**

**qalqaalli** *m.l.kh* Q. ah: wiil rabsho badan.

**qalqaalo** *m.dh* 1. *ld* **qalqaalin.** Isku dubbarididda hawl arrin iwm qabashadooda. 2. Hanti aan badnayn oo qof la siiyo.

**qalqal**[1] *m.l ld* **khalkhal**[1]**.**

**qalqal**[2] *f.mg1* **(-alay, -ashay)** *ld* **khalkhal**[2]**.**

**qalqale** *m.l* 1. Summad geela lagu dhigo oo u eg qaanso aad loo tooxay oo dheegga lagu dhigo. 2. Kolay harag ka samaysan oo fardooleyda, xoolo jirta iwm wax ku ritaan.

**qalqali** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **khalkhali.**

**qalqalid** *m.dh ld* **khalkhalid.**
**qalqalin** *m.dh ld* **khalkhalin.**
**qalqalli** *m.dh* Dhoobo qallashay oo adag.
**qalqalsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **khalkhalsan.**
**qalqalsanaan** *m.dh ld* **khalkhalsanaan.**
**qalqalsanaansho** *m.l/dh ld* **khalkhalsanaan.**
**qalwayn** *m.dh ld* **khilaawayn.**
**qalwee** *f.mg2* **(-weeyay, -weysay)** *ld* **khilaawee.**
**qalwi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Hilib iwm holac ku dubid. 2. Weel iwm holac ku diirin. 3. Fuud, dawo iwm nafley afka uga shubid. *ld* **halwi.**
**qalwin** *m.f.dh eeg* qalwi. *ld* **halwin.**
**qalwis** *m.l* Q. ah: hilib iwm oo holac lagu dubay.
**qalwo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. God ciriiri ah oo buuraha iyo qararka dhexdooda ku samaysma. 2. *ld* **qalawo.** Edeg yar. 3. Dhismo yaroo wax lagu dabo. 4. *ld* **khilaawo.**
**qalyaro** *m.dh* Qalka hoose ee afka nafleyda oo ka yaraada sidii caadiga ahayd.
**qalyayax** *m.l.kh* 1. Q. ah: qof dheer caato ah oo lafo waaweyn. 2. Lafo is haysta oo aan hilib lahayn.
**qalyayaxsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax lafo waawayn oo caato ah ahaansho (qof). 2. Lafo is haysta oo hiliibkii ka dhammaaday ahaansho.
**qalyayaxsanaan** *m.f.dh eeg* qalyayaxsan. *ld* **qalyayaxsanaansho.**
**qalyayaxsanaansho** *m.l/dh ld* **qalyayaxsanaan.**
**qamaamid** *m.f.dh eeg* qamaan².
**qamaamud¹** *m.l* Isqarinta qof maro, maqaar iwm isku qariyo.
**qamaamud²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Maro, maqaar iwm isku qarin (qof).
**qamaamudan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Wax is qamaamuday ahaansho (qof).
**qamaamudid** *m.f.dh eeg* qamaamud².
**qamaamudnaan** *m.f.dh eeg* qamaamudan. *ld* **qamaamudnaansho.**
**qamaamudnaansho** *m.l/dh ld* **qamaamudnaan.**
**qamaan¹** *m.l* Ku soo yaacidda meel wax yaalliin ama wax ka dhaceen lagu soo yaaco.
**qamaan²** *f.mg1* **(-aamay, -aantay; -aami)** Meel ay wax yaalliin ama wax ka dheceen ku yaacid.
**qamadi** *m.l/dh* Badar bariiska u eg lana eg laakiin ka midab duwan oo la cuno.
**qamandhaceysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax qamandhaco hayso ahaansho.
**qamandhaceysnaan** *m.f.dh eeg* qamandhaceysan. *ld* **qamandhaceysnaansho.**
**qamandhaceysnaansho** *m.l/dh ld* **qamandhaceysnaan.**
**qamandhaco** *m.dh* Qarqaryo jariirico wadata oo ku dhalata oogada marka ay dhaxan badan dareento.
**qamandhacoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Qamandhaco dareemid.
**qamandhacood** *m.f.l eeg* qamandhacoo.
**qamanyuus** *m.l* Xiridda hal godol diiddey ama ilmaha diidday xarig sanka looga xiro oo neefta lagu celiyo si ay u godlato ama ilmaha u oggolaato.
**qamarshiid¹** *m.l* Badar aan la xasharin oo la shiiday.
**qamarshiid²** *f.g1* **(-day, -dday)** Badar aan la xasharin shiidid.
**qamarshiidan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Badar wax buunshaha lagu shiidey ahaansho.
**qamarshiidid** *m.f.dh eeg* qamarshiid².
**qamarshiidnaan** *m.f.dh eeg* qamarshiidan. *ld* **qamarshiidnaansho.**
**qamarshiidnaansho** *m.l/dh ld* **qamarshiidnaan.**
**qambarac** *m.dh* 1. Ceeb weyn oo ka timaada fal xun ee uu qof sameeyey. 2. Jac.
**qambaruur** *m.l* 1. Tiiraanyo ka muuqata qof ooyaaya. 2. *ld* **qambaruursasho.**
**qambaruursan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof ooyaaya wax wejigiisa tiiraanyo ka muuqata ahaansho.
**qambaruursanaan** *m.f.dh eeg* qambaruursan. *ld* **qambaruursanaansho.**
**qambaruursanaansho** *m.l/dh ld* **qambaruursanaan.**
**qambaruursasho** *m.f.dh eeg* qambaruurso.
**qambaruurso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Qof tiiraanyeysan hoos u ooyid.
**qamboob¹** *m.l* **(qamboob,** *m.dh***)** Geed yar oo dhulka ku faalala bixiya miro kulkulucsan oo gas leh oo inta la dubo la cuno. *ld* **qalfoon (2).**
**qamboob²** *m.dh* Miro cagaaran oo dusha ku leh qodaxyo oo inta la dubo la cuno.
**qamiic¹** *m.l* Saluugmo yar.
**qamiic²** *f.mg1* **(-cay, -cday)** Ka q.: wax saluugid.
**qamiicid** *m.f.dh eeg* qamiic².
**qamiicsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Ka q.: qof wax saluugsan ahaansho.
**qamiicsanaan** *m.f.dh eeg* qamiicsan. *ld* **qamiicsanaansho.**
**qamiicsanaansho** *m.l/dh ld* **qamiicsanaan.**

**qamiir**[1] *m.l ld* **khamiir**[1].
**qamiir**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** *ld* **khamiir**[2].
**qamiiri** *f.g2* (-iyay, -isay) *ld* **khamiiri.**
**qamiirid** *m.dh ld* **khamiirid.**
**qamiirin** *m.dh ld* **khamiirin.**
**qamiirsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **khamiirsan.**
**qamiirsanaan** *m.dh ld* **khamiirsanaan.**
**qamiirsanaansho** *m.l/dh ld* **khamiirsanaan.**
**qamiirsasho** *m.dh ld* **khamiirsasho.**
**qamiirsi** *m.l ld* **khamiirsi.**
**qamiirso** *f.g3* (-saday, -satay) *ld* **khamiirso.**
**qamir**[1] *m.l* Q. ah: badar yar oo ceeriin ah.
**qamir**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** Badar ceeriin ku cunid (qof).
**qamirid** *m.f.dh eeg* qamir[2].
**qamis**[1] *m.l* Laab hoggaanka ka mid ah oo ratiga gafuurka loo geliyo si loo hoggaamiyo.
**qamis**[2] *f.g1* **(-say, -stay)** Rati xarig gafuurka u gelin si hoggaamintiisu u fududaato.
**qamisan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax qamis gafuurka loo geliyay ahaansho.
**qamisasho** *m.f.dh eeg* qamiso.
**qamisid** *m.f.dh eeg* qamis[2].
**qamisnaan** *m.f.dh eeg* qamisan. *ld* **qamisnaansho.**
**qamisnaansho** *m.l/dh ld* **qamisnaan.**
**qamiso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Awr qamis gashasho (qof).
**qammaac**[1] *m.l* Buuq; yulqan.
**qammaac**[2] *f.mg1* **(-cay, -cday)** Buuq ama yulqan badan sameyn (cid).
**qammaacid** *m.f.dh eeg* qammaac[2].
**qammaad**[1] *m.l* 1. Baajinta ama ka wareegidda wax sameyntooda. 2. Miyir doorsoomidda lala miyirdoorsoomo harraad, gaajo iyo daal badan. 3. Leexashada meelhalis ah laga leexdo. 4. *ld* **qammaadid.**
**qammaad**[2] *f.mg1* **(-day, -dday)** 1. Harraad, gaajo iyo daal badan la miyirdoorsoomid. 2. Ka q.: wax sameyntooda ama meel mariddeed ka wareegid.
**qammaadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Ka q.: cid meel xoog kaga celin. 2. Ka q.:wax meel halis ah ka weecin.
**qammaadid** *m.f.dh eeg* qammaad[2]. *ld* **qammaad**[1] **(4).**
**qammaadin** *m.f.dh eeg* qammaadi.
**qammaadsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Harraad, gaajo iyo daal awgii wax la miyirdoorsoomay ahaansho.
**qammaadsanaan** *m.f.dh eeg* qammaadsan. *ld* **qammaadsanaansho.**
**qammaadsanaansho** *m.l/dh ld* **qammaadsanaan.**
**qammaamiir** *m.dh.u ld* **qammaamuur.**
**qammaamuur** *m.dh.u* Ragga intiisa qiimaha iyo qaddarinta ku leh bulshada dhexdeeda. *ld* **qammaamiir.**
**qammi** *m.l ld* **hammi**[1].
**qamuunyeeysan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax ciil iyo caro awgeed bushimaha la qaniinaaya ahaansho.
**qamuunyeysnaan** *m.f.dh eeg* qamuunyeeysan. *ld* **qamuunyeeysnaansho.**
**qamuunyeysnaansho** *m.l/dh ld* **qamuunyeysnaan.**
**qamuunyo** *m.dh* Ciil iyo caro badan oo bushinta hoose lala qaniino.
**qamuunyoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Ciil iyo caro badan darteed faruuryo la qaniinid.
**qamuunyood** *m.f.l eeg* qamuunyoo.
**qamuuri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax dedid.
**qamuurin** *m.f.dh eeg* qamuuri. *ld* **qamuuris.**
**qamuuris** *m.l ld* **qamuurin.**
**qamuursan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la deday ahaansho.
**qamuursanaan** *m.f.dh eeg* qamuursan. *ld* **qamuursanaansho.**
**qamuursanaansho** *m.l/dh ld* **qamuursanaan.**
**qan** *m.l* Jurmi.
**qanaan**[1] *m.l* Q. ah: nafley madax-adag oo aan la hoggaamin karin.
**qanaan**[2] *m.dh* Dabada gammaanka iyo lo'da.
**qanaani** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Dabo kor u taagid (xoolo).
**qanaanin** *m.f.dh eeg* qanaani.
**qanaat** *m.l* **(-tyo,** *m.dh***)** (*juqr.*) Sida Iiraan looga yaqaan, waa marin biyood dhulka ka hooseeya oo biyaha waraabka ka soo qaada buuraha roobku ku badanyahay geeyana dhulalka qallalan ee ka hooseeya. Marinka qanaatka waxaa laga arki karaa hawada, maxaa yeelay waxaa jira daloollo wareegsan oo in isu jir-jira oo u eg karaytarro yar-yar. Qanaatka waxay isleeyihiin foggaaraha woqooyiga Afrika.
**qanabee** *f.mg2* **(-beeyay, -beysay)** Awr qooqan isaga oo madaxa laalaadinaya, daamankana isla dhacaya ordid. *ld* **gamlee.**
**qanabeyn** *m.f.dh eeg* qanabee.
**qanabo** *m.dh* Orodka awr qooqani sameeyo isaga oo madaxa laallaadinaya daamankana isla dhacaya.
**qanac**[1] *m.l* 1. Raalliggelin, maqsuudin. 2. Kadhaadhicin, aaminaad. 3. Q. badan: qof wax yar ku qanca.
**qanac**[2] *f.mg1* **(-ncay, -nacday; -nci)** 1. Qof arrin ama wax kale raali ku noqosho. 2. Wax ka quusasho.

**qanacsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Cid, wax raali ku ah ahaansho. 2. Cid, wax ka quusatay ahaan.
**qanacsanaan** *m.f.dh eeg* qanacsan. *ld* **qanacsanaansho.**
**qanacsanaansho** *m.l/dh ld* **qanacsanaan.**
**qanax** *m.l* **(-xyo,** *m.dh*) Q. ah: qalab bir, qori iwm ka sameysan oo duugoobay ama khalkhalay.
**qanci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid raalli ka dhigid.
**qancid** *m.f.dh eeg* qanac².
**qancin** *m.f.dh eeg* qanci. *ld* **qancis.**
**qancis** *m.l ld* **qancin.**
**qandac¹** *m.l.kh* Q. ah: wax kuleylkoodu yar yahay.
**qandac²** *f.mg1* **(-cay, -cday; -dici)** Wax in yar kululaaday noqosho.
**qandacsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax qandacay ahaansho.
**qandacsanaan** *m.f.dh eeg* qandacsan. *ld* **qandacsanaansho.**
**qandacsanaansho** *m.l/dh ld* **qandacsanaan.**
**qandacsasho** *m.f.dh eeg* qandacso. *ld* **qandacsi.**
**qandacsi** *m.l ld* **qandacsasho.**
**qandacso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax in yar kululeysasho.
**qandal** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) 1. Geed dhirta dhaadheer ka mid ah oo bixiya laamo toostoosan oo lagu dhisto guryaha, lehna asal hargaha lagu magdiyo. 2. Qabal maqaar ka samaysan oo gaboobay.
**qandaraas** *m.l* **(-syo,** *m.dh*) Heshiis hawleed laba dhinac dhex mara.
**qandhada deng** *m.dh* (*daaw.*) Cudur la isqaadsiyo oo fiirus keeno waxaana qaada jeermiga kaneecada la yiraadhdo “aedes aegypty”. Astaamo: xubno xanuun, qandho, madax xanuun, muruqyo xanuun, ilmayn, cuno xanuun, finan cuncun leh oo oogada ka soo baxa. Astaamahaasu waxay jiraan muddo ayaamo ah.
**qandhaggalti** *m.l* Xanuun xummad leh oo ku dhaca qof yimaada meel uusan hore u joogi jirin.
**qandhar** *m.l.kh* Q. ah: qof madax adayg oo waxa uu damco aan laga qancin karin.
**qandhasho** *m.f.dh eeg* qandho². *ld* **qandhood.**
**qandhee** *f.g2* **(-dheeyay, -dheysay)** Qandho kicin. *ld* **qandhi.**
**qandheyn** *m.f.dh eeg* qandhee. *ld* **qandhin.**
**qandheysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Nafley ay qandho hayso ahaansho.
**qandheysnaan** *m.f.dh eeg* qandheysan. *ld* **qandheysnaansho.**
**qandheysnaansho** *m.l/dh ld* **qandheysnaan.**
**qandhi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **qandhee.**
**qandhicil** *m.l.u* Ugxaanta yaryar oo cadcad oo ay injirtu dhasho.
**qandhin** *m.dh ld* **qandheyn.**
**qandhiso** *m.dh.u* Booddo.
**qandho¹** *m.dh* 1. Xummad. 2. Jirro. 3. Duumo.
**qandho²** *m.dh* (*daaw.*) Kulka jirka oo ka saramara kulka caadiga ah ee jirka: haddii afka laga cabbiro waxa weeye: 98,6° F oo u dhiganta 37° C. Haddii futada laga cabbirana waxa weeye = 99° F oo dhiganta = 37° C.
**qandho³** *f.mg3* **(-oday, -otay)** Cid jirro ku dhicid. *ld* **qandhoo.**
**qandho-baaratifo** *m.dh* (*daaw.*) Cudur la isqaadsiiyo oo uu keeno baktiiriyada salmonella baaratiifay: (A, B, iyo C). Baktiiriyada waxay ku badantahay saxarada bukaannada cudurkaas qaba iyo kuwa cudur sidayaasha ah oo aan bukin - wuxuuna cudurkaasu dillaaca markii nadaafad xuma u badato ama si aan fayodhowr lahayn oo cunno loo aqoolo. Kalhuuriska oo ah 1-10 maalmood, ka dib astaamo ay ka mid yihiin; shuban, qandho ladifan iyo firiiric ka soo baxa laabta, ayaa bilowda waxayna socdaan muddo toddobaad ah.
**qandhoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** *ld* **qandho².**
**qandhood** *m.l eeg* qandhoo. *ld* **qandhasho.**
**qandho-tifow** *m.dh* (*daaw.*) Cudur la isqaadsiyo oo ku dhaca xubnaha qaybta dheefshiidka, waxaana keena baktiiriyada “salmonella typhi”. Astaamo: itaaldarro, qandho badan, finan ka soo baxa laabta iyo jirka ka hooseeya, qarqaryo, dhidid iyo halaamacood lafaha iyo beeryarada (xaaladaha daran) dhiigbax ka yimid xiidmaha oo dalooshama, iskudaran. Waxaa laga qaadaa cunno ama biyo uu gaaray saxaro qof qaba cudurka ama qof sida jeermigiisa oo aan bukin (carriers).
**qandhuufad** *m.l ld* **qandhuufasho.**
**qandhuufasho** *m.f.dh eeg* qandhuufo². *ld* **qandhuufad, qanjaruufad, qanjaruufasho.**
**qandhuufo¹** *m.dh* Far iyo suul ciddiyahooda oo xoog meel qof jirkiisa ka mid ah loogu qabto si loo xanuujiyo. *ld* **qanjaruufo¹.**
**qandhuufo²** *f.g3* **(-ftay, -fatay)** 1. Far iyo suul ciddiyahooda cid ku xanuujin. 2. Cid hoos ugu baaqid. *ld* **qanjaruufo².**
**qandhuur** *m.dh* **(-ro,** *m.l*) Siil.
**qandi** *m.l* **(-iyo/qandi,** *m.dh*) Kolay yar oo wax lagu gurto.

**qandici** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax in yar kululayn.
**qandicid** *m.f.dh eeg* qandac[2].
**qandicin** *m.f.dh eeg* qandici. *ld* **qandicis.**
**qandicis** *m.l ld* **qandicin.**
**qandiir[1]** *m.l* Wax kulkoodu yaryahay.
**qandiir[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Wax in yar kululaansho.
**qandiiri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax in yar kululayn.
**qandiirid** *m.f.dh eeg* qandiir[2].
**qandiirin** *m.f.dh eeg* qandiiri.
**qandood[1]** *m.l ld* **gandood[1], qandoodid.**
**qandood[2]** *f.g1* **(-day, -dday)** Nafley si is-hoggaamis u istaagid. *ld* **gandood[2].**
**qandoodid** *m.f.dh eeg* qandood[2]. *ld* **gandood[1], gandoodid, qandood[1].**
**qanduur** *m.dh* **(-ro,** *m.l*) Siil.
**qaneecaad[1]** *m.l* Khayr; wanaag; barako. *ld* **caneeqaad, qaneeco.**
**qaneecaad[2]** *f.mg1* **(-day, -dday)** 1. Wax barako yeelasho. 2. Ku q.: wax ku liibaanid. *ld* **caneeqaad[2].**
**qaneecaadid** *m.f.dh eeg* qaneecaad[2]. *ld* **caneeqaadid.**
**qaneeco** *m.dh ld* **qaneecaad[1].**
**qani** *m.l.kh* Q. ah: qof maalqabeen ah.
**qaniimad** *m.dh* 1. Hanti badan. 2. Maal gaalo laga qabsaday, kaddib markii la jebiyay colkooda. *ld* **qaniimo.**
**qaniimeysad** *m.l ld* **qaniimeysasho.**
**qaniimeysasho** *m.f.dh eeg* qaniimeyso. *ld* **qaniimeysad, qaniimeysi.**
**qaniimeysi** *m.l ld* **qaniimeysasho.**
**qaniimeyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Hanti gaalo ka qabsasho, kaddib markii dagaal lagu jebiyay.
**qaniimo** *m.dh ld* **qaniimad.**
**qaniin[1]** *m.l* Guud ahaan cayayaanka yaryar ee xoolaha dhiiggooda ku nool sida shilinta, dhuugga iwm.
**qaniin[2]** *f.g1* **(-nay, -ntay)** 1. Ilko si xoog leh wax ugu qabasho. 2. Cayayaan nafley dhiig ka jaqid.
**qaniinid** *m.f.dh eeg* qaniin[2].
**qaniinsii** *f.lg2* **(-iiyay, -iisay)** 1. Nafley afka wax u gelin si uu u qaniino. 2. Cid isku dirid.
**qaniinsiin** *m.f.dh eeg* qaniinsii.
**qaniinyo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Ilkaha oo si xoog leh wax loogu qabto.
**qaninnimo** *m.dh* Qani ahaansho.
**qanjaaful** *m.l/dh* **(-lo,** *m.l/dh*) 1. Ciddida inteeda dheer oo ka baxda qoobka labaraaflaha iyo gammaanka. 2. Alaabta lagu dhaqmo marka ay duug noqoto. *ld* **qajaaful.**
**qanjad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Doonni baqalka ka yar oo hore u dhuuban gadaalna u ballaaran.
**qanjaruufasho** *m.f.dh eeg* qanjaruufo[2]. *ld* **qandhuufasho.**
**qanjaruufo[1]** *m.dh ld* **qandhuufo[1].**
**qanjaruufo[2]** *f.g3* **(-ftay, -fatay)** *ld* **qandhuufo[2].**
**qanje** *m.l* Cudur ariga ku dhaca oo markiiba dila. *ld* **qanjo.**
**qanjidh** *m.l* **(-dho,** *m.l*) (*c.nafl.*) Organ soo saara walxo si uu u dhiijiyo. Qanjidhku wuxuu noqon karaa mid weyn, tusaale ahaan: beerka, ama wuxuu noqon karaa mid yar; qanjidh dhidid. *ld* **qanjir.**
**qanjidh taymas** *m.l* Qanjir ku yaal lafta shafka xaggeeda gudaha xigta, caruurta keliya ayaa leh, dadka waaweyn waa ka baaba'a, wuxuuna ka tirsanyahay qaybta difaaca jirka.
**qanjidh-dhidid** *m.l* **(-dho ...,** *m.l*) (*c.nafl.*) Qanjidh dhuuban oo leexleexsan oo ku yaalla dubka. Waxa uu soo daayaa dhidid. Tirada qanjidh dhididku waa ay ku kala duwantahay xayawaanka.
**qanjidhka tayroydh** *m.l* (*c.nafl.*) Qanjidh marinla' oo laba laab leh oo laga helo lafdhabarleyda kuna yaalla salka qoorta. Wuxuu dhiijiyaa laba horomoon oo ay ku jirto ayoodhiin, oo kala ah tayrogsiin iyo tarayodhoytayrosiin, kuwaas oo xukuma dariiqooyinka dheefsasho ee jidhka oo dhan. Waxa kale oo ay duudsiyaan koritaanka duleed.
**qanjidh-kelyood** *m.l* **(-dho ...,** *m.l*) (*c.nafl.*) Lammaane ka mid ah qanjidhada marinka la' oo laga helo kelyaha dushooda. Qaybta gudaha ee qanjidh kelyoodyada oo loo yaqaanno 'medula' ayaa waxay dhiijisaa horomoonada kala ah adirinaliin iyo noradirnoliin.
**qanjidh-marinla'** *m.l* (*c.nafl.*) Qanjidh kasta oo xayawaanka laga helo, kaas oo soo saara horomoonno, si toos ahna ugu dhiijiya qulqulka dhiigga, si ay shaqo uga qabtaan meelo kala durugsan oo jidhka ka mid ah qanjidhada marinkala' waxay xukumaan waxqabadyada qunyar socodka ah ee waqti dheer qaata ee jidhka, sida koritaanka qofka iyo korriinka sinjiyeed.
**qanjidh-marinleh** *m.l* (*c.nafl.*) Qanjidh marin leh oo dheecaanno qanjidheedka ku sii daaya guudka ibitiiliyalka ee jidhka dushiisa ama moqor unugeedka calool yarada.

**qanjidh-tarmeed** *m.l* (*c.nafl.*) Organno had iyo jeer lammaane ah oo laga helo xayawaanka, kuwaas oo soo saara gaameytyo.
**qanjiiri** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax si xoog leh u qandhuufasho.
**qanjiirin** *m.f.dh eeg* qanjiiri.
**qanjiiro** *m.dh* Qandhuufo.
**qanjir¹** *m.l* 1. Cad yar jirka nafleyda ku yaal oo dhala dheecaano uu jirku u baahanyahay. 2. Q. ah: qof aan shakhsiyad wanaagsan lahayn. 3. *ld* **qanjirid.** *ld* **qanjidh**
**qanjir²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Badar siiba digir karis xumo awgeed bislaan waayid.
**qanjirabarar** *m.l ld* **qanjirbarar.**
**qanjirbarar¹** *m.l* Qanjirka oo jirro awgeed barara. *ld* **qanjirabarar.**
**qanjirbarar²** *m.l* (*daaw.*) Halaamacoodka qanjirrada liinfada kuwaas oo barara, xanuun yeesha ayna adkaadaan xaaladaha qaarkood waa hallaamacood muddo dheer (cronica) sida qanjibararka ka yimaada cudurka qaaxada, inta badanse waa cudur muddo gaaban (acuta) oo ku kooban meel jirka ka mid ah oo u dhow addin dhaawacan.
**qanjir-bituwitary** *m.l* (*c.nafl.*) Qanjir dhiiqa ugu muhiimsan: qanjir yar oo ku yaal "hypothalamus-ka" hoostiisa wuxuuna ku jira god laf ka dhex qodan lafta madaxa salkeeda.
**qanjir-borosteyd** *m.l* (*c.nafl.*) Qanjir dheeraad ah oo raggu leeyahay oo u furan kaadi mareenka ka hooseeya kaadihaysta iyo dhuumaha shahwada meeshaay kaga darsamaan. Xilliga biyobixidda ragga wuxu qanjirku soo daaya biyo alkalayn ah oo ku darsama shahwada.
**qanjirid** *m.f.dh eeg* qanjir². *ld* **qanjir¹ (3).**
**qanjir-kelyood** *m.l* (*c.nafl.*) Laba qanjir dhiiqe oo qaab saddex gees leh, kuna kala yaal labada kelyood dushooda.
**qanjir-liinfeed** *m.l* (*c.nafl.*) Qanjirro yaryar oo kuuskuusan oo ku yaal xarumo kala duwan oo ka mid ah waddada xididdada liinfada.
**qanjirsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Badar si xun loo kariyay wax kala bislaaday ahaansho.
**qanjirsanaan** *m.f.dh eeg* qanjirsan. *ld* **qanjirsanaansho.**
**qanjirsanaansho** *m.l/dh ld* **qanjirsanaan.**
**qanjo** *m.l ld* **qanje.**
**qanjoofil** *m.l* Nooc ka mid ah cawska rarada laga sameeyo.
**qanjool** *m.l* Geed gaab xeebaha bari ka baxa oo caleemo yaryar oo biyo ka buuxaan leh oo daashashka lagu dedo.
**qansax** *m.l* (**qansax,** *m.dh*) Geed quraca la bah ah oo leh qodxo yaryar, mayraxiyo xabag wanaagsan.
**qanshiir** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Daan.
**qanweyn** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax jurmi weyn leh ahaansho.
**qanweynaan** *m.f.dh eeg* qanweyn. *ld* **qanweynaansho.**
**qanweynaansho** *m.l/dh ld* **qanweynaan.**
**qanyar** *f.mg4* (**-raa, -rayd**) Wax jurmi yar ahaansho.
**qanyaraan** *m.f.dh eeg* qanyar. *ld* **qanyaraansho.**
**qanyaraansho** *m.l/dh ld* **qanyaraan.**
**qaqaan** *m.dh ld* **qaanqaanni.**
**qaqabow** *m.l ld* **qabqabow.**
**qaqashaaf** *f.g1* (**-fay, -ftay**) Wax la waayey dhowr meel ka raadraadin.
**qaqashaafid** *m.f.dh eeg* qaqashaaf.
**qar¹** *m.l* (**-rar,** *m.l*) 1. Buur dheer oo dhagax ah; cal. 2. Meesha u korreysa oo ku dhammaado (weel); af. 3. Gow (bohol, ceel, webi); daan.
**qar²** *m.l* (**-rar,** *m.l*) (*juqr.*) Dhadhaab leh weji ay tiradiisu ku dhawdahay qonton, ha ahaato meel berri ah amase bad.
**qaraab¹** *m.l.u* 1. Miro, xabag iwm. oo duurka ka baxa oo la cuno. 2. Hunguri, lacag iwm aan la shaqeysan oo meelo laga soo shaxaado.
**qaraab²** *f.mg1* (**-bay, -btay**) Soo q.: 1. Miro, xabag iwm duur ka doonid. 2. hunguri, lacag iwm la shaqaysan meelo ka shaxaadid.
**qaraabaggoo** *f.mg2* (**-ooyay, -ooysay**) Qaraabo, daryeelid la'aan.
**qaraabaggooyn** *m.f.dh eeg* qaraabaggoo. *ld* **qaraabaggooys.**
**qaraabaggooys** *m.l* 1. Q. ah: qof aan qaraabadiisa daryeelin. 2. *ld* **qaraabaggooyn.**
**qaraabakiil¹** *m.l* Eexasho qaraabannimo awgeed loo sameeyo. *ld* **karaabakiil¹, qaraabakiilid.**
**qaraabakiil²** *f.g1* (**-iilay, -iishay**) Cid qaraabannimo awgeed ugu eexasho.
**qaraabakiilid** *m.f.dh eeg* qaraabakiil². *ld* **qaraabakiil¹, karaabakiil¹.**
**qaraabaqansax** *m.l/dh.u* Qaraabannimo aan dhaweyn.
**qaraabasho** *m.f.dh eeg* qaraabo².
**qaraabaysad** *m.l ld* **qaraabaysasho.**
**qaraabaysasho** *m.f.dh eeg* qaraabayso. *ld* **qaraabaysad.**
**qaraabayso** *f.g3* (**-stay, -satay**) Cid qaraabo ka dhigasho.
**qaraabid** *m.f.dh eeg* qaraab².

**qaraabo**[1] *m.dh.u* Dad xagga hooyo ama aabbe xiriir dhalasho ka wadaaga.
**qaraabo**[2] *f.mg3* **(-btay, -batay)** 1. Miro, xabag iwm doonasho ama gurasho. 2. Wax aan la haysan oo loo baahan yahay dibadda ka doonasho.
**qaraafiic** *m.dh.w eeg* qarfacad.
**qaraami** *m.l ld* **qaaraami.**
**qaraar**[1] *m.l* **(-rro,** *m.dh*) 1. Dhadhan aan macaanayn. 2. Go'aan. 3. Maseyrka laga maseyro cid waxay haysato. *ld* **xaraar.**
**qaraar**[2] *m.l* **(-rro,** *m.dh*) (*taar.*) Go'aan rasmi ah, ee ka soo baxa boqor, boqorad ama madax kale.
**qaraar**[3] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Cid wax ay haysato ka masayrid.
**qaraarid** *m.f.dh eeg* qaraar[2].
**qaraaxad** *m.dh* 1. Qalab bir, caag iwm ka samaysan oo inta ogsijiin, gaas iwm lagu shubo sigaarka lagu shito, walaacad. 2. Weynaanta cod. 3. Xajmiga iyo weynaanta qof leeyahay.
**qaraaxadayn** *m.f.dh eeg* qaraaxadee.
**qaraaxadee** *f.mg2* **(-deeyay, -daysay)** Cod furan oo aan xabeeb lahayn ku hadlid ama ku heesid.
**qaraaxadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Cod qaraaxad u yeelid. 2. Si kaftan ah cid waxaan jirin uga fidin.
**qaraaxadin** *m.f.dh eeg* qaraaxadi.
**qarabbax** *m.dh* Barashada la sii barto cashar qur'aan oo aan weli la gaarin.
**qarabbaxsad** *m.l ld* **qarabbaxsasho.**
**qarabbaxsasho** *m.f.dh eeg* qarabbaxso. *ld* **qarabbaxsad, qarabbaxsi**
**qarabbaxsi** *m.l ld* **qarabbaxsasho.**
**qarabbaxso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Cashar qur'aan oo aan weli la gaarin sii barasho.
**qarabbixi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** U q.: cashar qur'aan aan weli la gaarin cid u sii akhrin.
**qarabbixin** *m.f.dh eeg* qarabbixi.
**qarad** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) 1. Q. ah: wax qiro iyo baaxad weyn leh. 2. Muraad; dan. 3. Hanti la soo dhacay marka la qaybsado inta dheeraadka ah ee la siiyo abaanduulka.
**qaraf**[1] *m.l* **(-fyo,** *m.dh*) Kabriid; tarraq.
**qaraf**[2] *m.l/dh.u* Qori xalleefsan oo ciidda digada xoolaha iwm lagu guro; digaxaar.
**qaraf**[3] *m.dh* **(-rfo,** *m.dh*) Weel qori ka samaysan oo kaadida geela iyo goggobada lagu qamiiriyo marka xoolaha la dhayayo.
**qarafeysasho** *m.f.dh eeg* qarafeyso.
**qarafeyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Hadba cid baryid.
**qarafo** *m.dh* Baryo meelo kala duwan lagu tago iyadoo cunto la raadsanayo.
**qarafsasho** *m.f.dh eeg* qarafso.
**qarafso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Wax lagu noolaado sida miro iwm duur ka raadsasho. 2. Socosho.
**qaramada Midoobay** *m.dh* (*taar.*) Urur la sameeyey dagaalkii II ee adduunka kaddib, oo ay xubin ka yihiin waddamada adduunka oo dhan, loona dhisay iskaashiga iyo wax-wada-qabsiga Caalamiga.
**qaramee** *f.g2* **(-meeyay, -meysay)** Qaran, hanti cidi leedahay la wareegid.
**qarameyn** *m.f.dh eeg* qaramee.
**qaran** *m.l* **(-ammo/-nno,** *m.dh*) 1. Dad ay ka dhexeyso qawaaniin iyo maamul siyaasadeed oo leh seere ama xad adduunyadu aqoonsan tahay iyo calan u gaar ah. 2. Usha balka galleyda ama meseggada.
**qarandi** *m.dh* **(-iyo,** *m.l*) Bahal duurjoog ah oo leh af dhuuban iyo gafuur dheer, dhego dhaadheer oo kuwa dameeraha u eg, lugo gaaggaaban oo xoogag badan, dhabar sida qaansada u xoodan iyo dabo sal weyn leh oo cuna aboorka, quraanyada iwm; xabaalaquf; saddexsuulley.
**qaranful** *m.l* Miro yaryar, madmadow, dhuudhuuban oo madax kuuskuusan leh oo shaaha lagu udgiyo. *ld* **qorofol, qoronful.**
**qarannimo** *m.dh* Qaran ahaansho.
**qaranqaar** *m.dh* Bohol yar.
**qaranqaaro** *m.dh* 1. Malaxda iyo dhiigga ku guntama meel nabar ku dhacay. 2. Cayayaan yar, duula, dhurdaha u eg kase weyn oo sameeya malab.
**qaraq**[1] *m.l* 1. Q. ah: wax aad u badan. 2. *ld* **qaraqid.**
**qaraq**[2] *f.mg1* **(-rqay, -raqday; -rqi)** Biyo ku hafasho. *ld* **qarqan.**
**qaraqan** *f.mg1* **(-qmay, -qantay)** *ld* **qaraq**[2]**.**
**qaraqmid** *m.dh ld* **qarqid.**
**qarar** *m.l* **(-ryo,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Jeex jeex ku dhaca maqaarka gaar ahaan afka qarkiisa ama meelo kale oo dhaqaaq badan leh ee jirka. Jeex jeexyada ku yaal afka iyo sanka caruurta ku dhalata waraabowga waxay marka noqdaan qararyo.
**qararab** *m.l ld* **qararable.**
**qararabdheere** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh*) *ld* **qararable.**
**qararable** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Qaloon diireed oo aan la biifin. *ld* **qararab, qararabdheere.**
**qararabsad** *m.l ld* **qararamsasho.**
**qararabsasho** *m.dh ld* **qararamsasho.**
**qararabsi** *m.l ld* **qararamsasho.**

**qararabso** *f.g3* **(-saday, -satay)** *ld* **qararamso.**
**qararamsad** *m.l ld* **qararamsasho.**
**qararamsasho** *m.f.dh eeg* qararamso. *ld* **qararabsad, qararabsasho, qararabsi, qararamsad, q**
**qararamsi** *m.l ld* **qararamsasho.**
**qararamso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax adag ilko ku burbursasho. *ld* **qararabso.**
**qararro** *m.dh* Geed weyn oo aan qodxo lahayn oo leh sal weyn, laamo dhuudhuuban, miro la cuno iyo mayrax wanaagsan. *ld* **qaranrro.**
**qaras** *m.dh* 1. Wasakh midab cagaaran leh oo ku raagta caloosha oo ka dhalata cuntada qofka cuno. 2. Hadal badan oo xun.
**qarash** *m.l* **(-shyo,** *m.dh***)** 1. Macdan jilicsan oo weelasha iwm laga sameeyo. 2. *ld* **kharash.**
**qarashayeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** *ld* **qarasheysan.**
**qarashayeysnaan** *m.dh ld* **qarasheysnaan.**
**qarashayeysnaansho** *m.l/dh ld* **qarasheysnaan.**
**qarashee** *f.g2* **(-sheeyay, -sheysay)** Bakoorad, jeedal iwm qarash ku samayn. *ld* **qarashyee.**
**qarasheyn** *m.f.dh eeg* qarashee. *ld* **qarashyeyn.**
**qarasheysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Bakoorad, jeedal iwm oo qarash lagu sameeyey ahaansho. *ld* **qarashayeysan.**
**qarasheysnaan** *m.f.dh eeg* qarasheysan. *ld* **qarashayeysnaan, qarasayeysnaansho.**
**qarasheysnaansho** *m.l/dh ld* **qarasheysnaan.**
**qarashyee** *f.g2* **(-yeeyay, -yaysay)** *ld* **qarashee.**
**qarashyeyn** *m.dh ld* **qarasheyn.**
**qarasoobid** *m.f.dh eeg* qarasow.
**qarasow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Wax qaras qaaday noqosho.
**qaraw**¹ *m.l* Hadal iyadoo la hurdo lagu hadlo.
**qaraw**² *f.mg1* **(-rway, -rawday; -rwi)** 1. Riyo dhexdeed hadal la maqlayo ku dhawaaqid. 2. Xanuun la tarsaasiyid (qof).
**qarax**¹ *m.l* 1. Shanqar xoog leh oo ka dhalata walxaha marka ay kulayl dareemaan ama wax kale saameeyaan. 2. Q. ah: cunto aan iidaan lahayn. 3. Q. ah: dhul oomane ah oo aan biyo lahayn. 4. Q. ah: hadal aan murti ku dheehnayn.
**qarax**² *f.mg1* **(-rxay, -raxday; -rxi)** Wax, qarax sameyn.
**qarayn** *m.dh eeg* qaree. *ld* **qirayn.**
**qarbad** *m.l ld* **qarbed.**
**qarbaqarbee** *f.g2* **(-beeyay, -beysay)** Wax si degdegsiinyo ah u samayn.
**qarbaqarbeyn** *m.f.dh eeg* qarbaqarbee.
**qarbaqarbo** *m.dh* Degdeg.
**qarbed** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** 1. Harag cukad ah oo loo farsameeyey in biyaha lagu shubto. 2. Weel maro adag ka sameysan oo biyaha lagu shubto. *ld* **qarbad.**
**qarbidix**¹ *m.dh* Tolmada ugu dambeysa ee weel afkiisa lagu sameeyo; rigrigo.
**qarbidix**² *f.g1* **(-xay, -xday)** Weel rigrig afka kaga tolid.
**qarbidxan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax qar bidix lagu tolay ahaansho (weel).
**qarbidxanaan** *m.f.dh eeg* qarbidxan. *ld* **qarbidxanaansho.**
**qarbidxanaansho** *m.l/dh ld* **qarbidxanaan.**
**qarbidxasho** *m.f.dh eeg* qarbidxo.
**qarbidxid** *m.f.dh eeg* qarbidix².
**qarbidxo** *f.g3* **(-xaday, -xatay)** Weel qarbidix ku tolasho.
**qarbud**¹ *m.l* Qasid wax nidaamsanaa lagu sameeyo.
**qarbud**² *f.mg1* **(-day, -dday)** 1. Rabsho sameyn. 2. Wax nidaamsanaa isku qasid.
**qarbudaad** *m.dh* 1. Qasidda la isku qaso wax nidaamsanaa. 2. *ld* **qarbudid.**
**qarbudid** *m.f.dh eeg* qarbud². *ld* **qarbudaad (2).**
**qardaas** *m.l* **(-syo,** *m.dh***)** Xaashi sida badan adag oo loo habeeyey in wax lagu rito. *ld* **qirdaas.**
**qardab** *f.g1* **(-bay, -btay)** *ld* **qartab.**
**qardabee** *f.g2* **(-beeyay, -beysay)** Dhibaato qarsoon cid gaarsiin.
**qardabeyn** *m.f.dh eeg* qardabee.
**qardabid** *m.dh ld* **qartabid.**
**qardabo** *m.dh* 1. Nooc mallayga badda ka mid ah oo aan jurmi weynayn, lehna midab cad iyo dhibco yar yar oo madmadow. 2. Dhibaato qarsoon oo cid loo geysto. 3. *ld* **qartabyo.** 4. *ld* **qardabeyn.**
**qardajeex**¹ *m.l* Socod lagu maro meel dhir badan oo aan waddo la maro lahayn.
**qardajeex**² *f.g1* **(-xay, -xday)** Meel dhir badan oo aan waddo lahayn marid.
**qardajeexid** *m.f.dh eeg* qardajeex². *ld* **qardajeex¹.**
**qardajeexsii** *f.lg2* **(-iiyay, -iisay)** Nafley meel dhir badan oo aan waddo lahayn marin.
**qardajeexsiin** *m.f.dh eeg* qardajeexsii.
**qardan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof ama nafley kale wax buuran ahaansho.
**qardanaan** *m.f.dh eeg* qardan. *ld* **qardanaansho.**
**qardanaansho** *m.l/dh ld* **qardanaan.**
**qardayn** *m.f.dh eeg* qardee.
**qardaysad** *m.l ld* **qardaysasho.**
**qardaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** 1. Dhul wax la qardeeyey ahaansho. 2. Qof faras iwm oo uu fuulay ku murqo go'ay ahaansho.

**qardaysasho** *m.f.dh eeg* qardayso. *ld* **qardaysad, qardaysi.**
**qardaysi** *m.l ld* **qardaysasho.**
**qardaysii** *f.lg2* **(-iiyay, -iisay)** Cid wax amaah u siin.
**qardaysiin** *m.f.dh eeg* qardaysii.
**qardaysnaan** *m.f.dh eeg* qardaysan. *ld* **qardaysnaansho.**
**qardaysnaansho** *m.l/dh ld* **qardaysnaan.**
**qardayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** 1. Dhul geedo ka gurasho si wax loogu beero ama hawl kale loogu qabsado. 2. Wax amaah ahaan cid uga qaadasho.
**qardee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** 1. Dhul geedo ka gurid si wax loogu beerto ama hawl kale loogu qabsado. 2. Cid wax amaah ahaan u siin.
**qardhaas** *m.dh* **(-so,** *m.l*) Warqad quraan ku qoran yahay ama wax kale oo inta idiin lagu dahaaro belaayo-xijaab ahaan loo xirto; xirsi.
**qardhabo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Qalab yar oo bir ah oo ka kooban laba af oo is qabsata marka la isku riixo oo timaha iwm lagu sii-siibo. 2. Nooc ka mid ah kelbadaha. 3.Manqas.
**qardho** *m.dh.u* Miro aan weli bislaan.
**qardo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Dhul keyn ah oo aan waddo lahayn. 2. Miro aan weli bislaan. 3. Wax amaah ahaan loo qaato.
**qardoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** 1. Miro aan weli bislaan cuniddooda ku jirrasho. 2. Socod, fardo-fuul iwm ku jiiro-go'id.
**qardoobid** *m.f.dh eeg* qardow².
**qardood** *m.f.l eeg* qardoo.
**qardoofee** *f.g2* **(-feeyay, -feysay)** 1. Cid dhaawac aan weynayn gaarsiin. 2. Cid hadal qadaf ah ku dhigid.
**qardoofeyn** *m.f.dh eeg* qardoofee.
**qardoofo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Dhaawac aan weyneyn. 2. Hadal qadaf ah.
**qardow¹** *m.l.u* Murmurux ama jiirago' salka iyo cajirrada ka gaara qof aan fardafuul ahayn ama ka raagay, in mudda ah markuu gammaan ama rakuub fuushanaado.
**qardow²** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Qof gammaan ama rakuub in muddo ah saarnaa cajirrada ka murxid ama jiira-go'id.
**qare** *m.l* 1. Geed dhulka ku faalala oo leh caleen balballaaran iyo miro waaweyn oo kankoonsan oo dhacaan macaan oo lagu oon baxo leh. 2. Miraha geedka qaraha.
**qaredameer** *m.l ld* **qareduur.**
**qareduur** *m.l* Qare aan la cunin oo duur ka baxa. *ld* **qaredameer.**
**qaree** *f.g2* **(-reeyey, -raysay)** 1. Qar u yeelid (weel). 2. *ld* **qiree.**
**qareemid** *m.f.dh eeg* qareen².
**qareen¹** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) 1. Dad dhalashadoodu isu dhowdahay; xigto. 2. Qof gar yaqaan ah oo dadka u dooda.
**qareen²** *f.mg1* **(-eemay, -eentay; -eemi)** 1. U q.: gar yaqaan cid u doodid. 2. U q.: cid u danaanin.
**qareennimo** *m.dh* 1. Qareen ahaansho. 2. Qaraabo, sokeeye.
**qareensasho** *m.f.dh eeg* qareenso.
**qareenso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Cid xigto ka dhigasho.
**qarfacad** *m.dh* **(qaraafiic,** *m.dh*) Kabo qori ka samaysan oo guriga lagu dhex joogo.
**qarfad¹** *m.dh.kh* Q. ah: oogada nafleyda haraggeeda meel hawl ama cudur aawadii la adkaata oo jilif ama lakabyo fuulaan. *ld* **carfad.**
**qarfad²** *f.g1* **(-day, -dday)** Harag nafley, hawl ama cudur aawadii jilif ama lakabyo fuulid.
**qarfadid** *m.f.dh eeg* qarfad².
**qarfo** *m.dh ld* **qorfo.**
**qari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax meel aan laga arki karin gelin.
**qariib¹** *m.l* **(-byo,** *m.dh*) Q. ah: qof meel uu dadkeeda aqoon jooga.
**qariib²** *m.dh* Nooc kalluunka ka mid ah.
**qariib³** *f.mg1* **(-bay, -btay)** U q.: wax helitankooda dhibaato iyo xakaar u marid.
**qariibi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Qof qariib ah dhoweyn.
**qariibid¹** *m.l* 1. Cunidda badar, sonkor iwm iyadoo aan la karin la cuno. 2. Q. ah: xoogaa badar, sonkor iwm ah oo aan la karin.
**qariibid²** *m.f.dh eeg* qariib³.
**qariibin** *m.f.dh eeg* qariibi. *ld* **qariibis.**
**qariibis** *m.l ld* **qariibin.**
**qariid¹** *m.l.u* Badar ama wax u eg oo ceeriinka lagu cuno.
**qariid²** *f.g1* **(-day, -dday)** Badar iwm ceeriin ku cunid.
**qariidid** *m.f.dh eeg* qariid².
**qariin** *m.l* Geed saar buruq weyn oo biya badan salka ku leh oo dadku marka uu oomo cuno kana baxa dhulka hawdka ah.
**qariir** *m.l* In yar oo badar ah oo qeedhiinka lagu cuno.
**qariisad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) (*baay.*) U jajabnaan dabiici ah oo loogu dhaqmo si gaar ah, taas oo aan koritaankeeda, uga baahnayn barasho waayo aragnimo gaar ah leh. Sidaa darteed waa aqoon dhalasho oo dabeeci ah. *ld* **inistinkt.**

**qarin** *m.f.dh eeg* qari. *ld* **qaris.**
**qaris** *m.l ld* **qarin.**
**qar-iskatuur** *m.l* Naftihallig. *ld* **jar-iskatuur**
**qar-iskatuurnimo** *m.dh* Naftihallig ahaansho. *ld* **jar-iskaxoornimo.**
**qar-iskaxoor** *m.l ld* **jar-iskatuur.**
**qar-iskaxoornimo** *m.dh ld* **jar-iskaxoornimo.**
**qarjaamaysad** *m.l ld* **qarjaamaysasho.**
**qarjaamaysasho** *m.f.dh eeg* qarjaamayso. *ld* **qarjaamaysad, qarjaamaysi.**
**qarjaamaysi** *m.l ld* **qarjaamaysasho.**
**qarjaamayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Xoolo meel xaaluf ah jooga, dhul xaabid.
**qarmuun[1]** *m.l ld* **qurmuun[1].**
**qarmuun[2]** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **qurmuun[2].**
**qarmuunaan** *m.dh ld* **qurmuunaan.**
**qarmuunaansho** *m.l/dh ld* **qurmuunaan.**
**qarmuusi** *m.dh* Dharka xariirta ah nooc ka mid ah oo lagu sameeyo gobolka Qarmuusi ee u dhexeeya Iraq iyo Iiraan.
**qarni** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) Boqol sano.
**qarnugeyl** *m.l* Nafley dheddig oo abaahida ama galmada horeba ku rinta; tiblabood. *ld* **qarnugul.**
**qarnugul** *m.l ld* **qarnugeyl.**
**qaro** *m.dh ld* **qiro[1].**
**qaroobbe** *m.l* **(-bayaal,** *m.l/dh*) 1. Fur ubbo oo qori ah oo dalool yar dhexda ku leh. 2. Gafuurka shimbiraha.
**qaroof** *f.g1* **(-fay, -ftay)** Wax toosan qalloocin.
**qaroofali** *m.dh* Maro midab leh oo dalka Hindiya laga keeni jirey oo ay dumarku marsiino ka dhigan jireen.
**qaroofan[1]** *f.mg1* **(-fnaa, -fnayd)** Wax soo qalloocsan noqosho.
**qaroofan[2]** *f.mg4* **(-fnaa, -fnayd)** Wax la soo qalloocshey ahaansho.
**qaroofid** *m.f.dh eeg* qaroof.
**qaroofmid** *m.f.dh eeg* qaroofan[1].
**qaroofnaan** *m.f.dh eeg* qaroofan[2]. *ld* **qaroofnaansho.**
**qaroofnaansho** *m.l/dh ld* **qaroofnaan.**
**qaroomaale** *m.l* Caws adag oo rarada laga sameeyo.
**qaroomato** *m.dh* Dhacarato. *ld* **qaroomaysato.**
**qaroomaysad** *m.l ld* **qaroomaysasho.**
**qaroomaysasho** *m.f.dh eeg* qaroomayso. *ld* **qaroomaysad, qaroomaysi.**
**qaroomaysato** *m.dh ld* **qaroomato.**
**qaroomaysi** *m.l ld* **qaroomaysasho.**
**qaroomayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Meel dhacar leh ku noolaansho.
**qaroon** *m.dh* **(-oomo,** *m.l*) Geed quwaax aan qodax lahayn, leh asal wanaagsan, xabag la calashado iyo qolof shaah laga dhigto.
**qaroor** *m.l* Ul dhumuc leh, weyn oo lagu dagaallamo.
**qarow[1]** *m.l ld* **qaraw[1].**
**qarow[2]** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** *ld* **qaraw[2].**
**qarqar[1]** *m.l* Inta u dhexeysa garabka korkiisa iyo luqunta; deg.
**qarqar[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Qarqaryo dareemid.
**qarqarayn** *m.f.dh eeg* qarqaree.
**qarqaree** *f.g2* **(-reeyay, -raysay)** Dhul buuraley ah qardajeexid.
**qarqari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Ka q.: cid cabsi gelin. *ld* **qarqarsii.**
**qarqarid** *m.f.dh eeg* qarqar[2].
**qarqarin** *m.f.dh eeg* qarqari.
**qarqariye** *m.l* 1. Dhaxan weyn oo lala gariiro; diilalyo. 2. *(-yayaal, m.l./dh)* Mid kasta oo ka mid ah qoorta labadeeda muruq. *ld* **qarqariyo.**
**qarqariyo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) *ld* **qarqariye.**
**qarqarrooti[1]** *m.l* 1. Q. ah: socod dheeldheelli ah oo la iska yeelyeelo. 2. *ld* **qarqarrootiyid.**
**qarqarrooti[2]** *f.mg1* **(-iyay, -iday; -iyi)** Socod dheeldheelli ah socosho.
**qarqarrootiyid** *m.f.dh eeg* qarqarrooti[2]. *ld* **qarqarrooti[1] (2).**
**qarqarsi[1]** *m.l* Qaab loo xiro awrka iyadoo jeenigiisa iyo luquntiisa la iskula xiraayo xarig si uusan u kicin inta la raraayo. *ld* **qarqarsiinyo.**
**qarqarsi[2]** *f.g1* **(-iyay, -iday; -iyi)** 1. Awr la rarayo jeenigiisa iyo luquntiisa xarig iskula xirid si uusan u kicin inta la rarayo. 2. Ku q.: cid wax ku khasbid. *ld* **qarqarsii.**
**qarqarsii** *f.g2* **(-iiay, -iisay)** *ld* **qarqari; qarqarsi[2].**
**qarqarsiin** *m.dh ld* **qarqarin; qarqarsiyid.**
**qarqarsiinyo** *m.dh ld* **qarqarsi[1], qarqarsiyid.**
**qarqarsinaan** *m.f.dh eeg* qarqarsiyan. *ld* **qarqarsinaansho.**
**qarqarsinaansho** *m.l/dh ld* **qarqarsinaan.**
**qarqarsiyan** *f.mg4* **(-sinaa, -sinayd)** 1. Awr la qarqarsiyey ahaansho. 2. Cid wax lagu khasbay ahaansho.
**qarqarsiyid** *m.f.dh eeg* qarqarsi[2]. *ld* **qarqarsiin, qarqarsiinyo.**
**qarqaryeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Nafley qarqaryo hayso ahaansho.
**qarqaryeysnaan** *m.f.dh eeg* qarqaryeysan. *ld* **qarqaryeysnaansho.**
**qarqaryeysnaansho** *m.l/dh ld* **qarqaryeysnaan.**

**qarqaryo** *m.dh* Gariirid ay dhaxan ama jirro keento.

**qarqaryoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Qarqaryo dareemid.

**qarqaryood** *m.f.l eeg* qarqaryoo.

**qarqid** *m.f.dh eeg* qaraq[2]. *ld* **qaraq[1]** (2), **qaraqmid.**

**qarqoor[1]** *m.l* Ka baneynta hareera wax la doonayo in la jaro ama la qodo. *ld* **qarqoorid, qooqaar[1].**

**qarqoor[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Wax la doonayo in la jaro ama la qodo hareerahooda banneyn. *ld* **qooqaar[2].**

**qarqoorid** *m.f.dh eeg* qarqoor[2]. *ld* **qarqoor[1], qooqaar[1], qooqaarid.**

**qarqoosh** *m.l.kh* Xaqdarro ah, gardaran. Tus. "Xukun q. ah".

**qarraac[1]** *m.l* Q. ah: nafley cabtey biyo aan bi'in karin oonkii hayey.

**qarraac[2]** *f.mg1* **(-cay, -cday)** Nafley biyo aan oonka bi'in karin cabbid.

**qarraacan** *f.mg4* **(-cnaa, -cnayd)** Qarraac ahaansho (xoolo).

**qarraacid** *m.f.dh eeg* qarraac[2].

**qarraacnaan** *m.f.dh eeg* qarraacan. *ld* **qarraacnaansho.**

**qarraacnaansho** *m.l/dh ld* **qarraacnaan.**

**qarraaf[1]** *m.l* 1. Macsi raadinta ay ragga iyo haweenku sameeyaan. 2. Warwareeg aan dan gaar ah lahayn. 3. *ld* **qarraafid.**

**qarraaf[2]** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** 1. Galmo aan xalaal ahayn raadin. 2. Risiq raadin.

**qarraafid** *m.f.dh eeg* qarraf[2]. *ld* **qarraaf[1]** (3).

**qarraafis** *m.l* Budaynta xashirka bunka oo kal iyo mooye lagu budeeyo.

**qarracan[1]** *m.l* Dareen xanuun leh oo dadka ku dhasha marka uu wax naxdin ama ciil keena ku yimaadaan.

**qarracan[2]** *f.mg1* **(-cmay, -cantay; -cmi)** Qof naxdin weyn la kulmey noqosho.

**qarracmid** *m.f.dh eeg* qarracan[2].

**qarradh** *m.l* **(-dho,** *m.l*) (*juqr.*) Kala jab ku dhaca oogada dhulka kaas oo uu la socdo dhaqaaq, islamarkaas lakabyada dhadhaabada qarradhka labadiisa dhinac ah iskuma sargo'na. Inkasta oo uu dhaqaaqu badanaa yahay mid atoma, haddana waxaa dhici karta qarradhku inuu jiho kasta aato oo ay ku jirto tan jiifku.

**qarrar[1]** *m.l ld* **tarrar[1]; tarrarid.**

**qarrar[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** *ld* **tarrar[2].**

**qarrari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **tarrari.**

**qarrarid** *m.dh ld* **tarrarid.**

**qarrarin** *m.dh ld* **tarrarin.**

**qarrer[1]** *m.l ld* **qarrir[1].**

**qarrer[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** *ld* **qarrir[2]** (2).

**qarreran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Dhar, derbi iwm wax dillaacay ahaansho.

**qarreri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax dillaacin.

**qarrerid** *m.dh ld* **qarririd.**

**qarrerin** *m.f.dh eeg* qarreri. *ld* **qarreris.**

**qarreris** *m.l ld* **qarrerin.**

**qarrernaan** *m.f.dh eeg* qarreran. *ld* **qarrernaansho.**

**qarrernaansho** *m.l/dh ld* **qarrernaan.**

**qarri[1]** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) Buuro waaweyn xiriirsan oo meel siman yaal dhirna leh.

**qarri[2]** *m.dh* 1. Dhul buuraley ah. 2. Dhul jiq ah oo aan la mari karin. 3. Qalqalli.

**qarrir[1]** *m.l* Dillaac uu yeesho derbi, weel, dhul iwm. *ld* **qarrer[1], qarririd.**

**qarrir[2]** *f.g/mg1* **(-ray, -rtay)** 1. *(f.g)* Wax qiimahooda, wakhtigooda, tiradooda iwm xaddidid. 2. *(f.mg) ld* **qarrer.** Dhul, dhar iwm dillaacid.

**qarriran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Arrin iwm wax go'aan laga gaaray ahaansho.

**qarririd** *m.f.dh eeg* qarrir[2]. *ld* **qarrer[1], qarrerid, qarrir[1].**

**qarrirnaan** *m.f.dh eeg* qarriran. *ld* **qarrirnaansho.**

**qarrirnaansho** *m.l/dh ld* **qarrirnaan.**

**qarrog** *m.l* **(-gyo,** *m.dh*) Haruub weyn oo ka samaysan qabo ama argeeg oo caanaha lagu shubo; bantol. *ld* **qarroog.**

**qarroor[1]** *m.l* Hoore yar oo weel salkiisa ku hara.

**qarroor[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Hoore yar weel salkiisa ku harid.

**qarroorid** *m.f.dh eeg* qarroor[2].

**qarsad** *m.l ld* **qarsasho.**

**qarsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la qaryey ahaansho.

**qarsanaan** *m.f.dh eeg* qarsan. *ld* **qarsanaansho.**

**qarsanaansho** *m.l/dh ld* **qarsanaan.**

**qarsasho** *m.f.dh eeg* qarso. *ld* **qarsad, qarsi.**

**qarshad** *m.dh ld* **qarsho.**

**qarshi** *m.l* **(quruush,** *m.dh*) Lacag jajab ah oo u dhiganta hal shilin oo waayihii hore la isticmaali jirey.

**qarsho** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Weel quraarad ka samaysan oo wax lagu shubto; dhalo. 2. Maaddo adke ah, jebi og, aan midab lahayn, ilays mootiye ah oo ka sameysan ciid iyo soodhe la isku dhalaaliyey. *ld* **qarshad.**

**qarsi** *m.l ld* **qarsasho.**

**qarsin** *m.l* **(-nno/-immo,** *m.dh*) Fandhaal weyn; qudde.

**qarso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax meel aan laga arki karin dhigasho.

**qarsoodi** *m.l* 1. Q. ah: arrin, hadal iwm oo aan la oggoleyn inla maqlo ama la arko; sir. 2. Q. ah: hadal hoos la isugu sheego si dadka kale aysan u maqal.
**qarsoomid** *m.f.dh eeg* qarsoon[1].
**qarsoon[1]** *f.mg1* **(-oomay, -oontay; -oomi)** Wax muuqaalkoodu libdhay noqosho.
**qarsoon[2]** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax muuqaalkoodu libdhay ahaansho.
**qarsoonaan** *m.f.dh eeg* qarsoon[2]. *ld* **qarsoonaansho.**
**qarsoonaansho** *m.l/dh ld* **qarsoonaan.**
**qartab** *f.g1* **(-bay, -btay; -tebi)** Nafley jirkeeda meel ka mid ah cagta xoog u saarid iyadoo la soconayo. *ld* **qardab.**
**qartabid** *m.f.dh eeg* qartab. *ld* **qardabid.**
**qartabo** *m.dh ld* **qartabyo, qartabid, qartebid.**
**qartabyo** *m.dh* Joogsashada neef raaf lihi ku joogsado nafley kale. *ld* **qartabo.**
**qartebid** *m.f.dh eeg* qartab. *ld* **qartabo.**
**qaruuf[1]** *m.l* Hardiyidda xooluhu geeska wax ku dhuftaan. *ld* **qaruufid.**
**qaruuf[2]** *f.g1* **(-fay, -ftay)** Xoolo gees wax ku hardiyid. *ld* **qaruufsii.**
**qaruufid** *m.f.dh eeg* qaruuf[2]. *ld* **qaruuf[1], qaruufsiin.**
**qaruufo** *f.g3* **(-ftay, -fatay)** Xoolo af ku maalid.
**qaruufsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Naas xoolaad cid afka ugu lisid. *ld* **qaruuf[2].**
**qaruufsiin** *m.dh eeg* qaruufsii. *ld* **qaruufid.**
**qaruunbow** *m.l* Nooc kalluunka ka mid ah, kuusan oo weji foolxun leh.
**qaruurad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Qarsho; dhalo.
**qarwid** *m.f.dh eeg* qaraw[2].
**qarxad** *m.l ld* **qarxasho, qarxid.**
**qarxasho** *m.dh eeg* qarxo. *ld* **qarxad, qarxid.**
**qarxi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax qarax ku burburin.
**qarxid** *m.f.dh eeg* qarax[2]. *ld* **qarxad, qarxasho.**
**qarxin** *m.f.dh eeg* qarxi. *ld* **qarxis.**
**qarxis** *m.l ld* **qarxin.**
**qarxo** *f.mg3* **(-xaday, -xatay)** Wax qarax sameyn.
**qaryaan** *m.l* 1. Dadka u faaliya ama xiddigaha wax uga sheega ama si kale oo been ah wax uga cuna (qof); kaahin. 2. Waxyaqaan; abwaan.
**qaryad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Magaalo yar; tuulo; buulo. *ld* **qaryo.**
**qaryo** *m.dh ld* **qaryad.**
**qas[1]** *m.l* 1. Rabsho iyo xasillooni la'aan. 2. Siil. 3. Gumaar. 4. Meesha ay iska galaan miskaha iyo sabiisha geela.
**qas[2]** *f.g1* **(-say, -stay)** 1. Milme iyo hoore isku labid. 2. Wax kala jaad ah isku darid. 3. Rabsho iyo xasillooni la'aan meel ka abuurid. 4. Ka q.: hadal, ciyaar iwm oo cid si wanaagsan ugu socotay ka dhabqin.
**qasaal[1]** *m.l* Q. ah: dhar dhaqmo galay.
**qasaal[2]** *f.g1* **(-aalay, -aashay)** Mayrid, dhaqid.
**qasaalan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax la qasaalay ahaansho (dhar).
**qasaalasho** *m.f.dh eeg* qasaalo.
**qasaalid** *m.f.dh eeg* qasaal[2].
**qasaalnaan** *m.f.dh eeg* qasaalan. *ld* **qasaalnaansho.**
**qasaalnaansho** *m.l/dh ld* **qasaalnaan.**
**qasaalo** *f.g3* **(-aashay, -aalatay)** Dhar mayrasho.
**qasaanqas** *m.dh* (*c.nafl.*) Nafley yar badda ku jirta leh midabka quraaradda, oogo jilicsan oo dhegdheg leh oo biyaha dul sabbeysa.
**qasaasil[1]** *m.l* 1. Q. ah: badar, bariis iwm oo dhagxaantii ama wasakhdii ku jirtay biyo looga saaray. 2. *ld* **qasaasilid.**
**qasaasil[2]** *f.g1* **(-ilay, -ishay)** Badar, bariis iwm dhagxaantii ama wasakhdii ku jirtay biyo uga saarid. *ld* **qasil[2].**
**qasaasilid** *m.f.dh eeg* qasaasil[2]. *ld* **qasaasil[1], qasil[1] (2), qasilid.**
**qasab** *m.l* Geed leh quwaax sonkorta laga sameeyo, laanlaan ubaxa, alamo leh oo dhulka kulul ka baxa.
**qasabad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Dhuun dheer oo bir, caag ama wax kale ka samaysan oo biyaha iwm ay maraan.
**qasac** *m.l* **(-cyo,** *m.dh***)** Weel yar oo macdan ama nooc kale oo bir ah ka samaysan oo cunnada iyo sharaabka lagu alxamo; daasad. *ld* **qasacad.**
**qasacad** *m.dh ld* **qasac.**
**qasacadayn** *m.f.dh eeg* qasacadee.
**qasacadee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** Cunto, sharaab iwm qasac lagu shubay ku alxamid.
**qasacadeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Cunto, cabitaan iwm wax qasacad lagu shubay ahaansho.
**qasacadeysnaan** *m.f.dh eeg* qasacadeysan. *ld* **qasacadeysnaansho.**
**qasacadeysnaansho** *m.l/dh ld* **qasacadeysnaan.**
**qasad[1]** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** 1. Muraad; dan. 2. Fal si ulakac ah loo sameeyo. *ld* **qasdi.**
**qasad[2]** *f.g/mg1* **(-sday, -sadday; -sdi)** 1. *(f.g)* Wax samayntooda damcid. 2. *(f.mg)* U q.: meel ama wax muraad ka yeelasho.
**qasan[1]** *f.mg1* **(-smay, -santay; -smi)** 1. Biyo iwm wax kale ku labmid. 2. Qof xasillooni darro maskaxeed la kulantay noqosho.

**qasan²** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** 1. Biyo iwm oo wax ku labmay ahaansho. 2. Qof xasilloonidarro maskaxeed la kulantay ahaansho.
**qasdi** *m.l ld* **qasad¹.**
**qasdid** *m.f.dh eeg* qasad².
**qasgoo** *f.mg2* **(-ooyay, -oysay)** Neef riman soo sid-dhaweyn (sac ama hal).
**qasgoyn** *m.f.dh eeg* qasgoo.
**qash** *m.l* 1. Geedo yar oo isku baxay; fuur. 2. Q. ah: cunto si xun loo karshay.
**qashaaf¹** *m.l ld* **qashaafid.**
**qashaaf²** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** 1. Qof islaweyni aan dhab ahayn muujin. 2. Ka q.: cid jirro ama yasid awgeed uga fogaansho.
**qashaafid** *m.f.dh eeg* qashaaf². *ld* **qashaaf¹.**
**qashar** *m.l ld* **qashir.**
**qashinqub** *m.l* **(-byo,** *m.dh***)** Meel qashinka lagu daadsho.
**qashir** *m.l* 1. Qayb ka mid ah qaybaha xabbadda badanaa ka samaysan maar, leh qaabka dhululubada, oo ay ku dhex jirto baaruud, afka horena ku wadata sulub. 2. Gufarka caleenta shaaha ama bunka oo weelka salkiisa ku hara. *ld* **gashir, qashar.**
**qashoobid** *m.f.dh eeg* qashow.
**qashow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** 1. Cunto iwm qash noqosho. 2. Geed-hoosaad badan wax isku baxay noqosho.
**qashqash** *f.g1* **(-shay, -shtay)** *ld* **khashkhash².**
**qashqashaad** *m.dh ld* **khashkhashaad.**
**qashqashid** *m.dh ld* **khashkhashid.**
**qashwad** *m.dh* **(-dyo,** *m.dh***)** Haan ka samaysan, harag, weyn oo biyaha lagu dhaansado.
**qasid** *m.f.dh eeg* qas².
**qasiido** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** (*dii.*) Maanso diimeed, lagu ammaano ama lagaga sheekeeyo shaqsiyaad gaar ah oo diinta Islaamka magac iyo maamuus ku leh.
**qasil¹** *m.l* 1. Caleenta geedka gobka oo shiidan oo loogu qabeysto saabuun ahaan. 2. *ld* **qasaasilid.** Mayrista cuntada qaarkeed sida bariiska iwm la mayro inta aan la karin.
**qasil²** *f.g1* **(-ilay, -ishay)** *ld* **qasaasil².**
**qasilasho** *m.f.dh eeg* qasilo.
**qasilid** *m.dh ld* **qasaasilid.**
**qasilo** *f.mg3* **(-ishay, -ilatay)** Wasakh biyo iskaga nadiifin.
**qasir** *m.l ld* **qasri.**
**qaslad** *m.dh ld* **qasli.**
**qasli** *m.l* Dahaarad la'aanta ku dhacda qof galmo sameeyey ama junnuubay. *ld* **qaslad.**
**qasmaansad** *m.l ld* **qasmaansasho.**
**qasmaansasho** *m.f.dh eeg* qasmaanso. *ld* **qasmaansad, qasmaansi.**
**qasmaansi** *m.l ld* **qasmaansasho.**
**qasmaanso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Cid waxay nasiib u heshay ku qancid.
**qasmid** *m.f.dh eeg* qasan¹.
**qasnaan** *m.f.dh eeg* qasan². *ld* **qasnaansho.**
**qasnaansho** *m.l/dh ld* **qasnaan.**
**qasri** *m.l* 1. Tirada rakcadaha salaadda oo la soo gaabsho marka safar dheer iwm lagu jiro. 2. *(-iyo, m.dh)* Daar weyn dhul ballaaran ku fadhida oo qaab quruxsan u dhisan. *ld* **qasir.**
**qaswade** *m.l.kh* Qof rabshoole ah.
**qataar¹** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** 1. Qori yar oo albaabka hoos looga xiro; handaraab. 2. Bir xoog leh oo qoryaha iyo dhagxaantaba lagu jajebiyo. 3. Q. ah: baabuur aad u duugoobay oo kala daadsan laakiin socda. 4. Nooc sixirka ka mid ah oo inta geed musmaar lagu taago isla markiiba qofka la sixraayo xanuunsada.
**qataar²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Qori adag albaab hoos uga xirid. 2. Qof sixrid, iyadoo geed musmaar loogu taagayo.
**qataaran¹** *f.mg1* **(-rmay, -rantay)** Irrid wax xirantay noqosho.
**qataaran²** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** 1. Irrid iwm wax la qataaray ahaansho. 2. Qof la sixray ahaansho.
**qataarid** *m.f.dh eeg* qataar².
**qataarmid** *m.f.dh eeg* qataaran¹.
**qataarnaan** *m.f.dh eeg* qaraaran². *ld* **qataarnaansho.**
**qataarnaansho** *m.l/dh ld* **qataarnaan.**
**qatan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Nafley cunto ama cabid aan helin ahaansho. 2. Wax la qaybinayey cid aan wax ka helin ahaansho. *ld* **qadsan.**
**qatanaan** *m.dh ld* **qadsanaan, qadsanaansho, qatanaansho.**
**qatanaansho** *m.l/dh eeg* qatanow. *ld* **qatanaan.**
**qatanow** *f.mg3* **(-naaday, -naatay)** Cid wax ka qatan noqosho. *ld* **qadsanow.**
**qataysii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** 1. Cid wax ka qadin. 2. Cid dhibaato iyo hagardaamo gaarsiin.
**qataysiin** *m.f.dh eeg* qataysii.
**qatimi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Xoolo in muddo ah biyo ka celin.
**qatimid** *m.f.dh eeg* qatin².
**qatimin** *m.f.dh eeg* qatimi. *ld* **qatimis.**
**qatimis** *m.dh ld* **qatimin.**
**qatin¹** *m.l* 1. Muddada ay xooluhu biyaha ka qadaan. 2. Q.ah : xoolo aan kalkoodi gelin.

**qatin**[2] *f.mg1* **(-imay, -intay; -imi)** 1. Xoolo muddo biyo ka qadid. 2. Ka q.: wax la qaybsanayo wax ka waayid.

**qatindhaaf**[1] *m.l* Xoolo kolkii ay cabbi jireen dhaafay oo aad u oomman.

**qatindhaaf**[2] *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Xoolo kalkii ay ku cabbi jireen dhaafid.

**qatindhaafid** *m.f.dh eeg* qatindhaaf[2].

**qatinsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Xoolo, muddo aan biyo cabbin ahaansho.

**qatinsanaan** *m.f.dh eeg* qatinsan. *ld* **qatinsanaansho.**

**qatinsanaansho** *m.l/dh ld* **qatinsanaan.**

**qatooyo** *m.dh* 1. Ku sugnaanta nafley muddo ku sugnaato wax cunid la'aan. 2. Wax siin la'aanta qof wax doonaya. 3. *ld* **qadid.**

**qaw**[1] *m.l* Meel cirif ah oo haadaan dheeri ka hooseysa.

**qaw**[2] *m.dh.sh.r* Erey tilmaama dhawaac.

**qawaacid** *m.l* Khasaaro weyn; masiibo.

**qawaaniin** *m.dh eeg* qaanuun.

**qawaar** *m.l* Neef xoolaad oo aad u da'weyn caatana ah.

**qawaarnimo** *m.dh* Qawaar ahaansho.

**qawaasimo** *m.dh.u* Dad badda quusa oo luulka kala soo baxa.

**qawad**[1] *m.l* 1. Saluugidda la saluugo wax la isa siiyo. 2. *ld* **qawid.** Cudur aan halis ahayn oo maqaarka dadka ku dhaca oo barobaro cadcad leh; cambaarcad.

**qawad**[2] *f.mg1* **(-day, -dday)** Wax saluugid.

**qawadid** *m.f.dh eeg* qawad[2].

**qawadsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof wax saluugay ahaansho.

**qawadsanaan** *m.f.dh eeg* qawadsan. *ld* **qawadsanaansho.**

**qawadsanaansho** *m.l/dh ld* **qawadsanaan.**

**qawid** *m.l ld* **qawad**[1] **(2).**

**qawjad** *m.dh* Cid cilmi, caqli iyo aftahamo dheeraad ah kulansatay.

**qawl**[1] *m.l* 1. Curdanka baarka geedaha ka soo baxa. 2. Hadal; erey. 3. Q. leh: qof axdi leh. 4. Cabbitaan qof jirran afka loogu shubo; kawl.

**qawl**[2] *f.g/mg1* **(-wlay, -wshay)** 1. *(f.g)* Cid jeenan siin. 2. *(f.mg)* Hadal dhihid. 3. *(f.mg)* Curdan bixin (geed). 4. *(f.mg)* Si wanaagsan u korid (ubad, geel iwm.).

**qawlad** *m.dh ld* **qol.**

**qawlal**[1] *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** Labada dacal ee afka middood oo ku aaddan miciyaha ama gaws-horaadka.

**qawlal**[2] *f.g1* **(-alay, -ashay)** Nafley, labadeeda qal dhexdooda bir, xarig, iwm, gelin.

**qawlalan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax qawlal gashanyahay ahaansho (awr, faras iwm).

**qawlalid** *m.f.dh eeg* qawlal[2].

**qawlalnaan** *m.f.dh eeg* qawlalan. *ld* **qawlalnaansho.**

**qawlalnaansho** *m.l/dh ld* **qawlalnaan.**

**qawle** *m.l ld* **qowle.**

**qawley** *m.dh* Mindi xoog badan oo hilbaha lagu googooyo.

**qawlid** *m.f.dh eeg* qawl[2].

**qawmiyad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Jinsiyad. *ld* **qowmiyad.**

**qawqab**[1] *m.l ld* **qabaanqab**[1]**.**

**qawqab**[2] *f.mg1* **(-bay, -btay)** *ld* **qabaanqab**[3]**.**

**qawqabid** *m.dh ld* **qabaanqabid.**

**qawrar**[1] *m.l* Dildillaac yaryar oo jirka nafleyda, dhulka derbiyada iwm yeeshaan marka uu kulayl ama qabow badan ku dhaco.

**qawrar**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Jir nafley, dhul, derbi iwm dildillaac yaryar yeelasho kulayl ama qabow dartii.

**qawrarid** *m.f.dh eeg* qawrar[2].

**qaws** *m.l* **(-sas,** *m.ll***-syo,** *m.dh***)** Laba calaamadood oo bil u eg, iskana soo horjeeda oo ereyada, hadallada iwm la dhex gesho middood. *ld* **qows.**

**qawsasho** *m.f.dh eeg* qawso. *ld* **qawsi.**

**qawshad** *m.f.l eeg* qawsho.

**qawsho** *f.g3* **(-shaday, -shatay)** Calaalin (gocoso, goon).

**qawsi** *m.l ld* **qawsasho.**

**qawsii** *f.mg2* **(-iiyay, -iisay)** Shanqar "qaw" ku dhalin.

**qawsiin** *m.f.dh eeg* qawsii.

**qawso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Dab kulaalid.

**qax**[1] *m.l* Guuriitaan meel si degdeg ah looga cararo cabsi awgeed.

**qax**[2] *f.mg1* **(-xay, -xday; qaxi/qixi)** Cabsi awgeed meel si degdeg ah uga guurid.

**qaxaab**[1] *m.l* **(-byo,** *m.dh***)** Nin saani ah oo macsida aad u jecel; dhilley.

**qaxaab**[2] *m.dh.u* **(-bo,** *m.l***)** 1. *ld* **qaxaabad.** 2. Godad bahala galeen ah.

**qaxaabad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Naag jirkeeda ka ganacsata; dhillo.

**qaxaabnimo** *m.dh* Qaxaab ahaansho.

**qaxaanqax**[1] *m.l* Qaylada ay samayso dooradu marka ay ukun dhali rabto. *ld* **qaxaanqixid, qaxanqax**[1]**.**

**qaxaanqax**[2] *f.mg1* **(-xayt, -xday; -qixi)** Dooro ukun dhali rabta qaylo samayn. *ld* **qaxanqax**[2]**.**

**qaxaanqixid** *m.f.dh eeg* qaxaanqax[2]. *ld* **qaxaanqax**[1]**, qaxanqax**[1]**, qaxanqixid.**

**qaxan**[1] *m.l* 1. Q. ah: dhuxul shidan oo aan dambas dusha ka fuulin. 2. *ld* **qaxmid.**

**qaxan**[2] *f.mg1* **(-xmay, -xantay; -xmi)** Dhuxul, wax shidmay noqosho.

**qaxanqax**[1] *m.l ld* **qaxaanqax**[1]**, qaxaanqixid.**

**qaxanqax**[2] *f.mg1* **(-xay, -xday)** *ld* **qaxaanqax**[2]**.**

**qaxanqixid** *m.dh ld* **qaxaanqixid.**

**qaxar**[1] *m.l ld* **qahar**[1]**.**

**qaxar**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** *ld* **qahar**[2]**.**

**qaxbad** *m.dh ld* **qabxad, qaxaabad.**

**qaxbo** *m.dh ld* **qabxad.**

**qaxi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **qixi.**

**qaxid** *m.dh ld* **qixid.**

**qaxin** *m.dh ld* **qixin.**

**qaxmi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Dhuxul shidid.

**qaxmid** *m.f.dh eeg* qaxan[2]. *ld* **qaxan**[1] **(2).**

**qaxmin** *m.f.dh eeg* qaxmi.

**qaxooti** *m.l/dh* Dad dalkoodii nabadgelyo la'aan, abaar iwm awgeed uga cararay.

**qaxraan** *m.l ld* **qahraan.**

**qaxran** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **qahran.**

**qaxranaan** *m.dh ld* **qahranaan.**

**qaxranaansho** *m.l/dh ld* **qahranaan.**

**qaxrid** *m.dh ld* **qahrid.**

**qaxsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Dad dalkoodii ka soo qaxay ahaansho. 2. Dhuxul wax la huriyey ahaansho.

**qaxsanaan** *m.f.dh eeg* qaxsan. *ld* **qaxsanaansho.**

**qaxsanaansho** *m.l/dh ld* **qaxsanaan.**

**qaxsasho** *m.f.dh eeg* qaxso.

**qaxso** *f.g3* **(-saday, -satay)** 1. Dad, xoolo iwm cabsi awgeed meel ugala cararid. 2. Dhuxul shidasho.

**qaxwayn** *m.f.dh eeg* qaxwee.

**qaxwe** *m.l* Cabbitaan bun la shiiday laga sameeyo oo shaah ahaan loo cabbo. *ld* **qahwe, qaxwo.**

**qaxwee** *f.mg2* **(-weeyay, -waysay)** Qaxwe cabbid.

**qaxwo** *m.dh ld* **qaxwe.**

**qay**[1] *m.l* Biyo yar oo wasakh leh oo wadaanta ama darka ka daata oo ceelka agagaarkiisa jiifa.

**qay**[2] *f.g1* **(-yay, -yday; -yi)** 1. Weel, wax yar oo hoore ah daadin. 2. Uunsi shidid.

**qayaayo** *m.dh.kh* 1. Q. ah: wax qabyo ah oo waxa ka dhimani ay iin u yeeleyso. 2. Faro, ilko iwm oo is dulsaaran.

**qayaayoobid** *m.f.dh eeg* qayaayow.

**qayaayow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Qayaayo noqosho.

**qayacato** *m.dh* Nooc xabagta ka mid ah oo dhirta qaarkeed laga helo oo leh midab cad, aadna u adag oo wax la iskula dhejiyo.

**qayax**[1] *m.l.kh* 1. Q. ah: wax aan qarsoonayn oo si wanaagsan loogu wada jeedo. 2. Wax sida badar, geed iwm oo diirka laga qaaday. 3. Laf hilibkii laga guray.

**qayax**[2] *f.g1* **(-xay, -xday; -yixi)** 1. Wax diirka sare ka qaadid. 2. Laf hilib ka gurid. 3. Si wanaagsan wax u sheegid.

**qayaxan**[1] *f.mg1* **(-xmay, -xantay)** 1. Geed wax diirkii ka qaadmay noqosho. 2. Laf wax hilibkii ka dhamaaday noqosho. 3. Hadal iwm wax si wanaagsan loo sheegay noqosho.

**qayaxan**[2] *f.mg4* **(-xnaa, -xnayd)** 1. Wax diirka sare laga qaaday ahaansho. 2. Laf, wax hilibkii laga guray ahaansho. 3. Hadal iwm wax si wanaagsan loo sheegay ahaansho.

**qayaxmid** *m.f.dh eeg* qayaxan[1].

**qayaxnaan** *m.f.dh eeg* qayaxan[2]. *ld* **qayaxnaansho.**

**qayaxnaansho** *m.l/dh ld* **qayaxnaan.**

**qayb bulsho** *m.dh* **(-bo ...,** *m.l***)** (*bul.*) Dabaqad bulsheed, ama nidaam dawlad oo ku dhisan u kala qeybinta dadweynaha kooxo, iyada oo fiirinaysa reerkooda, darajadooda, maalkooda iyo shaqadooda iwm.

**qayb goobo** *m.dh* **(-bo ...,** *m.l***)** (*xis.*) Qayb ka mid ah goobada ee ka sammaysanta laba gacmood dhexdood iyo meeriska. Bedka q. g. waa 1/2 r +, taas oo r ay tahay acanka, +-na tahay xagasha.

**qayb**[1] *m.l.fk* Q. u: kulli, dhammaan, giddi, idil.

**qayb**[2] *m.dh* **(-bo,** *m.l***)** 1. Wax dhowr meelood loo kala dhigay middood; in.; qaar. 2. Qaybinta tiro mid kale loo qaybiyey. 3. Maamulka laga xakumo dhowr gaar oo mileteri ah. 4. Maamul goboleed laga xakumo ciidan boolis ah.

**qayb**[3] *m.dh* (*nax.*) Qaybaha hadalka: magac waagii hore aad loogu adeegsan jiray xagga kooxaynta ereyada, kala soocnaantooduna waxay ku salaysanayd xagga qaab naxweedyada iyo xagga micnahaba.

**qayb**[4] *m.l* Wax Alle mooyee cid kale ogaan karto aan jirin.

**qayb**[5] *f.g1* **(-bay, -btay)** Wax kor ka barasha.

**qaybgal**[1] *m.l* Ka q.: ka qayb qaadashada hawl la qabanayo. *ld* **qaybgelid.**

**qaybgal**[2] *f.mg1* **(-alay, -ashay; -geli)** Ka q.: hawl la qabanayey ama wax kale qayb ka qaadasho.

**qaybgale** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** Ka q.: qof hawl ama tartan la qabanayo ka qayb qaadanayo.

**qaybgeli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Ka q.: qof hawl, tartan, arrin iwm in uu qayb kaqaato u oggolaan.
**qaybgelid** *m.f.dh eeg* qaybgal². *ld* **qaybgal¹.**
**qaybgelin** *m.f.dh eeg* qaybgeli.
**qaybi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax dhawr qaybood ka dhigid. 2. Ku q.: hawl, arrin iwm cid kale ku aaddin.
**qaybid** *m.f.dh eeg* qayb³.
**qaybin** *m.f.dh eeg* qaybi. *ld* **qaybis.**
**qaybis** *m.l eeg* qaybi. *ld* **qaybin.**
**qaybiye** *m.l* Qof wax qaybiya. *ld* **qaybshe.**
**qayblibaax** *m.l* Wax qaybtooda ugu badan ama ugu muhiimsan.
**qaybqaadasho** *m.f.dh eeg* qaybqaado.
**qaybqaado** *f.mg3* **(-aatay, -aadatay)** Ka q.: hawl, arrin iwm xubnaha fulinaya ka mid noqosho.
**qaybsad** *m.l ld* **qaybsasho.**
**qaybsamid** *m.f.dh eeg* qaybsan¹.
**qaybsan unug** *m.l* (*baay.*) Samaysanka laba unug oo mataanaysan oo ka yimid unugga waalidka. Marka hore waxa qaybsanta bu'da, taasi uu daba socdo samaysanka xuub u dhexeeya bu'aha mataanaha.
**qaybsan¹** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Wax la qaybiyey noqosho.
**qaybsan²** *f.g/mg4* **(-naa, -nayd)** 1. *(f.g)* Qof wax xafidsan ahaansho. 2. *(f.g)* Wax la qaybiyay ahaansho. 3. *(f.mg)* Ku q.: qof hawl, arrin iwm, fulinteeda iwm, lagu aaddiyey ahaansho.
**qaybsanaan** *m.f.dh eeg* qaybsan². *ld* **qaybsanaansho.**
**qaybsanaansho** *m.l/dh ld* **qaybsanaan.**
**qaybsasho** *m.f.dh eeg* qaybso. *ld* **qaybsad, qaybsi.**
**qaybshaha ay wadaagaan** *m.l* (*xis.*) Tirada haraa la'aan qaybisa laba ama dhawr tiro.Tusaale ahaan, 3 waa qaybshaha ay wadaagaan 12, 18 iyo 33. 3 waxa kale oo la oran karaa isirka ay wadaagaan 12, 18 iyo 33.
**qaybshe** *m.l ld* **qaybiye.**
**qaybsi** *m.l ld* **qaybsasho.**
**qaybsii** *f.lg2* **(-iiyay, -iisay)** Cid wax xafidsiin.
**qaybsiin** *m.f.dh eeg* qaybsii.
**qaybso** *f.g3* **(-saday, -satay)** 1. Wax dhowr meelood u kala dhigasho. 2. La q.: cid tartan la gelid.
**qaybta kaadimareenka** *m.dh* (*c.nafl.*) Qaybta oo dhan ee isugu jirta dhuumo iyo faro oo kaadida ka soo qaada keliya dibeddana u saara. Waxay ka koobantahay: a) kaadi mareennada kaadihaysta ka sarreeya; b) kaadi haysta; c) kaadi mareenka hoose.
**qaybta lafaha** *m.l* (*daaw.*) Aqoonta ama ka shaqeynta toosinta qaabdarro uu keenay cudur ama waxyeello kale oo lafaha iyo xubno is goysyada ku dhaca.
**qaybta liimbigada ee maskaxda** *m.dh* (*c.nafl.*) Qayb maskaxda ka mid ah oo ka kooban dareemayaal mareenno sameynaya xarun unugyeed kala duwan waxay qaabilsantahay dareenno dadka ku qarsoon oo nolosha laga maarmin iyo fahamada kuna xiran qaybaha qanjirdhiigga iyo dhaqaaqa ee jirka.
**qayb-xareedayn** *m.dh* **(-bo ...,** *m.l***)** (*kiim.*) Hab xareedayn ah oo la sameeyo iyada oo la isticmaalayo dhuun fidsan oo ku qotonta dhalada xareedaynta. Habkani wuxu suurogelinayaa in hoorarka loo kala sooco qaybo heerka bididdoodu kala duwantahay laguna ururiyo herkullo kala geddisan.
**qayd** *f.g1* **(-day, -dday)** Dhul cabbirid.
**qaydan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Wax la cabbiray ahaansho (dhul).
**qaydar** *m.l* Geed weyn oo qodax leh oo quraca la bah ah oo leh mayrax fiican iyo xabag la cuno.
**qaydasho** *m.f.dh eeg* qaydo.
**qaydid** *m.f.dh eeg* qayd².
**qaydin** *m.dh* Ul dhuuban oo geela lagu ilaaliyo.
**qaydin-hays** *m.l.kh* Q. ah: nin meesi xoolaad si joogto u ilaaliya oo aan ka harin.
**qaydnaan** *m.f.dh eeg* qaydan. *ld* **qaydnaansho.**
**qaydnaansho** *m.l/dh ld* **qaydnaan.**
**qaydo** *f.g3* **(-ytay, -ydatay)** Dhul, qayb go'an cabbirasho.
**qayid** *m.f.dh eeg* qay².
**qayil¹** *m.l* Cunidda qaadka.
**qayil²** *f.mg1* **(-ilay, -ishay; -yli)** Qaad cunid.
**qayilaad** *m.dh* Fadhi habeysan iyo sheeko ay dad badani qaad ku wada cunaan.
**qayilid** *m.f.dh eeg* qayil².
**qayilsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof jaad cunay ahaansho.
**qayilsanaan** *m.f.dh eeg* qayilsan. *ld* **qayilsanaansho.**
**qayilsanaansho** *m.l/dh ld* **qayilsanaan.**
**qayilsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Qof qaad ku filan siin.
**qayilsiin** *m.f.dh eeg* qayilsii.
**qayir¹** *m.l* Wax siday ahaayeen si ka duwan noqda ama laga dhigo; beddel; doorsan.
**qayir²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Wax midabkiisa, dhadhankiisa, urkiisa iwm. beddelid.

**qayiraad** *m.dh* Isbeddel ku yimaad midab, ur iwm.
**qayiran$^1$** *f.mg1* **(-rmay, -rantay; -rmi)** Wax midabkiisa, dhadhankiisa, urkiisa iwm beddelmay noqosho.
**qayiran$^2$** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax midabkiis, dhadhankiisa, urkiisa iwm beddelmay ahaansho.
**qayirasho** *m.f.dh eeg* qayiro.
**qayirid** *m.f.dh eeg* qayir$^2$.
**qayirmid** *m.f.dh eeg* qayiran$^1$.
**qayirnaan** *m.f.dh eeg* qayiran$^2$. *ld* **qayirnaansho.**
**qayirnaansho** *m.l/dh ld* **qayirnaan.**
**qayiro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** Dhar beddelasho.
**qayixid** *m.f.dh eeg* qayax$^2$.
**qayl** *m.l* **(-lal,** *m.l***)** Dameer yar oo lab.
**qaylad** *m.l* Orgi waalay ah.
**qayladdir** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** U q.: war dhiillo leh cid u geyn.
**qayladdirasho** *m.f.dh eeg* qayladdiro. *ld* **qayladdirsasho.**
**qayladdirid** *m.f.dh eeg* qayladdir.
**qayladdiro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** Cid si gargaar looga helo farriin u dirasho. *ld* **qayladdirso.**
**qayladdirsasho** *m.dh ld* **qayladdirasho.**
**qayladdirso** *f.g3* **(-saday, -satay)** *ld* **qayladdiro.**
**qayladdoon$^1$** *m.l.kh* Q. ah: cid meel dhiillo ka dhacday meel kale uga doona gargaar.
**qayladdoon$^2$** *f.mg1* **(-nay, -ntay)** Meel dhiillo ka dhacday meel kale gargaar uga doonid.
**qayladhaami** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** 1. Qayladhaan ku dhufasho. 2. U q.: cid halis uga digid. *ld* **cilladhaami.**
**qayladhaamin** *m.f.dh eeg* qayladhaami. *ld* **cilladhaamin, cilladhaamis, qayladhaamis.**
**qayladhaamis** *m.l ld* **qayladhaamin.**
**qayladhaamo** *m.dh ld* **qayladhaan.**
**qayladhaan** *m.dh* Dhawaaq kaalmo dalab ah oo cid loo jeediyo ama loogu digo. *ld* **cilladhaan, qayladhaamo.**
**qayladhaansad** *m.l ld* **qayladhaansasho.**
**qayladhaansasho** *m.f.dh eeg* qayladhaanso. *ld* **cilladhaansad, cilladhaansasho, cilladhaansi.**
**qayladhaansi** *m.l ld* **qayladhaansasho.**
**qayladhaanso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** U q.: qayladhaan cid u dirasho. *ld* **cilladhaanso.**
**qayladhawr** *m.l* Q. ah: qof ama ka badan oo diyaar u ah dhiillo laga filayo wax ka qabashadeeda.
**qaylaggee** *f.mg2* **(-geeyay, -geysay)** U q.: cid war dhiillo leh u geyn.
**qaylaggeyn** *m.f.dh eeg* qaylaggee. *ld* **qaylaggeys.**
**qaylaggeys** *m.l* 1. Q. ah: qof ama dad meel dareen ka dhacay warkeeda qaada oo dad kale gaarsiiya. 2. *ld* **qaylaggeyn.**
**qaylakeen$^1$** *m.l* 1. Q. ah: qof ama dad meel dareen ka dhacay warkeeda keenid. 2. *ld* **qaylakeenid.**
**qaylakeen$^2$** *f.mg1* **(-nay, -ntay)** Meel dareen ka dhacay warkeeda keenid.
**qaylakeenid** *m.f.dh eeg* qaylakeen$^2$. *ld* **qaylakeen$^1$.**
**qaylaroor$^1$** *m.l ld* **qaylaggeys.**
**qaylaroor$^2$** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** *ld* **qaylaggee.**
**qaylaroorid** *m.f.dh ld* **qaylaroor$^2$.**
**qaylarraac$^1$** *m.l* Q. ah: qof ama dad meel qaylo ka soo yeertay aada.
**qaylarraac$^2$** *f.mg1* **(-cay, -cday)** Qof ama dad meel qaylo ka soo yeertay dedgdeg u aadid.
**qaylarraacid** *m.f.dh eeg* qaylarraac$^2$. *ld* **qaylarraac$^1$.**
**qayli** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** 1. Cod dheer ku dhawaaqid. 2. Ku q.: cid canaan u jeedin. 3. U q.: cid taageerid. 4. U q.: cid u yeerid. 5. La q.: dhibaato darteed la dhawaaqid.
**qaylid** *m.f.dh eeg* qayil$^2$.
**qaylin** *m.f.dh eeg* qayli. *ld* **qaylis.**
**qaylis** *m.l ld* **qaylin.**
**qaylisii** *f.mg2* **(-iiyay, -iisay)** Ka q.: cid ka dhawaajin.
**qaylisiin** *m.f.dh eeg* qaylisii.
**qaylo** *m.dh* 1. Dhawaaq dheer oo nafley sameyso. 2. Canaan. 3. Digniin.
**qaymbaar** *m.dh* Duf xaskusha u eg oo geedka naarjiinta ka baxda oo joodari iwm laga sameysto.
**qayme** *m.l ld* **qiime.**
**qaymee** *f.g2* **(-meeyay, -meysay)** *ld* **qiimee.**
**qaymeyn** *m.dh ld* **qiimayn.**
**qaynuun** *m.l ld* **qaanuun.**
**qayoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Roob wax feeray noqosho.
**qayood** *m.f.l eeg* qayoo.
**qayr** *m.l ld* **qeyr.**
**qayraami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Riddo si xoog leh meel ugu shalwin.
**qayraamin** *m.f.dh eeg* qayraami. *ld* **qayraamis.**
**qayraamis** *m.l ld* **qayraamin.**
**qayraan$^1$** *m.l* **(-ammo/-nno,** *m.dh***)** Dhar harag la jilciyey ka samaysan oo waayihii hore la qaadan jirey.
**qayraan$^2$** *m.dh* Riddo si xoog leh meel loogu tuuro.
**qayraansan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la qayraamiyey ahaansho.

**qayraansanaan** *m.f.dh eeg* qayraansan. *ld* **qayraansanaansho.**
**qayraansanaansho** *m.l/dh ld* **qayraansanaan.**
**qayrab** *m.l* Orgi yar oo markaa billaabay riyo kudidda.
**qayrabnimo** *m.dh* Qayrab ahaansho.
**qayriin** *m.l ld* **ceeriin.**
**qayro** *m.dh.u* Qoysas fara badan oo meel wada deggan.
**qaysadhabad** *m.l ld* **qaysadhabadsho.**
**qaysadhabasho** *m.f.dh eeg* qaysadhabo. *ld* **qaysadhabad.**
**qaysadhabo** *f.mg3* **(-btay, -batay)** Haad baaldhabasho sameyn.
**qaysaraamayn** *m.f.dh eeg* qaysaraamee.
**qaysaraamee** *f.g2* **(-meeyay, -maysay)** Nafley, ul qaysaraan ah la dhicid.
**qaysaraan** *m.dh* **(-aamo,** *m.l***)** Baanso.
**qayshad** *m.f.l eeg* qaysho.
**qaysho** *f.mg3* **(-shaday, -shatay)** U q.: qof dhibaateysan cid kaalmo ka dalbasho.
**qayso** *m.dh* Su!; Tu! (cod geela lagu fariisiyo si loo raro).
**qeeriin** *m.l ld* **ceerin.**
**qeex** *f.g1* **(-xay, -xday)** Wax si wanaagsan u sharxid.
**qeexan** *f.mg4* **(-xnaa, -xnayd)** Wax la qeexay ahaansho.
**qeexid** *m.f.dh eeg* qeex.
**qeexnaan** *m.f.dh eeg* qeexan. *ld* **qeexnaansho.**
**qeexnaansho** *m.l/dh ld* **qeexnaan.**
**qeyd** *m.l* **(-dad,** *m.l***)** Cad yar oo maro ah oo ilaa laba yaardi dhan oo sida badan ay carruurtu qaataan.
**qeydaddaar** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Qof qaynuunka aqoon u leh.
**qeydar** *m.l* **(qeydar,** *m.dh***)** 1. Geed weyn, dheer oo qodxo leh oo balliyada ka baxa. 2. Balli yar.
**qeydin** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** 1. Ul weyn; siiqe. 2. Ul yar; dhenged.
**qeydo** *m.dh* 1. Qaynuun. 2. Ogaal.
**qeynuun** *m.l ld* **qaanuun.**
**qeyr** *m.l* 1. Laba nafley ama ka badan oo d'adooda isku mid tahay. 2. Khayr. *ld* **qayr.**
**qeyrabbax** *m.l* 1. Dad dagaal in ay u baxaan diyaar u ah. 2. Shinnida marka ay guureyso.
**qeyro** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Dad meel miyi ah wada deggen. 2. Beesha shinnida.
**qiblad** *m.dh ld* **qiblo.**
**qiblee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** Wax dhanka qiblada u jeedin.
**qibleyn** *m.f.dh eeg* qiblee.
**qibleysad** *m.l ld* **qibleysasho.**
**qibleysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax dhanka qiblada u jeeda ahaansho.
**qibleysasho** *m.f.dh eeg* qibleyso.
**qibleysi** *m.l ld* **qibleysasho.**
**qibleysnaan** *m.f.dh eeg* qibleysan. *ld* **qibleysnaansho.**
**qibleysnaansho** *m.l/dh ld* **qibleysnaan.**
**qibleyso** *f.g/mg3* **(-stay, -satay)** 1. *(f.g)* Cid qiblo u jeedsasho. 2. *(f.mg)* Waxqiblo u jeedsasho.
**qiblo** *m.dh* 1. Jahada kabcada oo ay muslimiintu u jeestaan marka ay dukanayaan. 2. *(-ooyin, m.l)* Jaho. *ld* **qiblad.**
**qiic**[1] *m.l ld* **qaac**[1]**.**
**qiic**[2] *f.mg1* **(-cay, -cday)** *ld* **qaac**[2]**.**
**qiici** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **qaaci.**
**qiicid** *m.dh ld* **qaacid.**
**qiicin** *m.dh ld* **qaacin.**
**qiil** *m.l* **(-lal,** *m.l***)** Wax la cuskado oo shirci ah oo aan aad u weyneyn, laakiin caqli gal ah.
**qiilqiil** *m.dh* 1. Xaalad halis ah. 2. Q. ah: ciriiri badan oo wax helitaankoodu galo.
**qiimabbarar** *m.l* Kor u kicidda qiimaha badeecada; sicirbarar.
**qiimad** *m.dh ld* **qiime.**
**qiimadhac** *m.l* (*dhaq.*) Hoos u dhicidda qiimaha badeecadda.
**qiimaha sugan ee leeb** *m.l* (*xis.*) Dhererka leebka iyadoo aan la tixgelin jihada leebka. Qiimaha sugan ee lebka xi+yi+zk waa xidid labajibbaarka wadarta labajibbaarka xubnihiisa, taas oo ah, jihada leebka. Qiimaha sugan ee leebka xi+yi+zk waa xidid labajibbaarka wadarta labajibaarka xubnihiisa, taas oo ah, /xi+yi+zk/ = x2+y2+z2
**qiimaha sugan ee tiro maangal ah** *m.l* (*xis.*) Tiro togan oo laxaadkeedu la mid yahay tiro la isa siiyey. Summadda qiimaha sugan ee tirada A waxaa loo qoraa A. Qiimaha sugan ee tirada 6 waa 6, qiimaha sugan ee - 6 waa 6
**qiimaha sugan ee tiro murakab ah** *m.l* (*xis.*) Xidid labajibbarka wadarta labajibbaarada ee qaybteeda maangalka iyo qaybteeda khayaaliga ah. Waxa kale oo la yiraahdaa laxaadka tiro murakab ah.
**qiimasheeg** *m.dh* **(-gyo,** *m.dh***)** Warqad ay ku qoran tahay kharashka ku baxay badeeco meel loo diray, qaa'imad.
**qiimayn** *m.f.dh eeg* qiimee. *ld* **qaymeyn.**
**qiime** *m.l* 1. Sicirka ay joogto badeecadi. 2. Waxtarka nafley ama wax kale ay leeyihiin. *ld* **qayme, qiimad, qiimo.**
**qiime tamar-gubasho** *m.l* (*fiis.*) Kulka ka soo baxa gubashada halkii halbeeg ee cufka walax. Qiimaha tamar gubashada waxaa loo

isticmaalaa in lagu ogaado qiimaha tamarta shidaalka. Badanaa waxa lagu cabbiraa meega-juul halkii kiiloogaraam (mj/kq).

**qiimee** *f.g2* **(-meeyay, -maysay)** 1. Nalfey, badeecad iwm qiimahooda sheegid. 2. Cid sharfid. *ld* **qaymee.**

**qiimi** *m.l ld* **qiime.**

**qiimo** *m.l ld* **qiime.**

**qiiq**[1] *m.l* 1. Q. isku qarin: hargalulid (qof), iska yeelyeelid (qof). 2. *ld* **qaac**[1]**.**

**qiiq**[2] *f.mg1* **(-qay, -qday)** *ld* **qaac**[2]**.**

**qiiqaab**[1] *m.l ld* **qaac**[1]**.**

**qiiqaab**[2] *f.mg1* **(-bay, -btay)** *ld* **qaac**[2]**.**

**qiiqaabid** *m.dh ld* **qaacid.**

**qiiqbiyood** *m.l* Uumi-biyood.

**qiiqi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **qaaci.**

**qiiqid** *m.dh ld* **qaacid.**

**qiiqin** *m.dh ld* **qaacin.**

**qiiq-iskuqarin** *m.dh* Wax aan la ahayn oo la iska yeelo si loo maldaho xumo la sameeyey ama la sameyn doono. *ld* **qiiq-iskuqaris.**

**qiiq-iskuqaris** *m.l ld* **qiiq-iskuqarin.**

**qiiqsasho** *m.f.dh eeg* qiiqso.

**qiiqso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Uunsi iwm shidasho.

**qiiraqiiro** *m.dh* Xaalad adag ama halis ah oo ay cidi ku sugnaato. *ld* **qirinqiir.**

**qiiro** *m.dh* Dareen ficiltan ku jira oo dadka ku dhasha.

**qiiroo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Qiiro dareemid.

**qiirood** *m.f.l eeg* qiiroo.

**qiixdheer** *m.dh* Cudur badanaa carruurta ku dhaca oo leh qufac, neefraac iyo matag.

**qilqiil** *m.l* Xaalad adag ama halis ah oo lagu sugnaado.

**qindi** *m.l* Qalab dibida lagu xiro oo beerta lagu falo.

**qir** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Arrin doodi ka taagneyd caddeyn.

**qiraal** *m.l* Caddeynta la isku caddeeyo arrin doodi ka taagnayd eeddeeda.

**qirasho** *m.f.dh eeg* qiro[2].

**qirayn** *m.f.dh eeg* qiree. *ld* **qarayn.**

**qirdaas** *m.l ld* **qardaas.**

**qiree** *f.g2* **(-reeyay, -raysay)** Wax qiro u yeelid. *ld* **qaree.**

**qirid** *m.f.dh eeg* qir.

**qirinqiir** *m.l ld* **qiiraqiiro.**

**qiro**[1] *m.dh* Inta xalleefsanaanta ballaarku le'egyahay; dhumuc; baaxad. *ld* **qaro.**

**qiro**[2] *f.g3* **(-rtay, -ratay)** Qof fal in uu sameeyey caddeyn.

**qirsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof fal uu sameeyey qiray ahaansho.

**qirsanaan** *m.f.dh eeg* qirsan. *ld* **qirsanaansho.**

**qirsanaansho** *m.l/dh ld* **qirsanaan.**

**qisaas**[1] *m.dh* Dilka sharci ahaan loo dilo qof qof kale dilay.

**qisaas**[2] *f.g1* **(-say, -stay)** Qof, qof kale dilay si sharci ah u dilid.

**qisaasan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof qisaas loo haysto ahaansho.

**qisaasid** *m.f.dh eeg* qisaas[2].

**qisaasnaan** *m.f.dh eeg* qisaasan. *ld* **qisaasnaansho.**

**qisaasnaansho** *m.l/dh ld* **qisaasnaan.**

**qisayn** *m.f.dh eeg* qisee. *ld* **qisood.**

**qisee** *f.mg2* **(-seeyay, -saysay)** 1. Ka q.: sheeko cid ama arrin ku saabsan cid u sheegid. 2. U q.: cid u skeekayn.

**qish**[1] *m.l* Si tuugannimo ah oo imtixaan looga shaqeeyo. *ld* **qishid.**

**qish**[2] *f.g1* **(-shay, -shtay)** Imtixaan si tuugannimo ah uga shaqayn.

**qishid** *m.f.dh eeg* qish[2]. *ld* **qish**[1]**.**

**qiso** *m.dh* 1. Sheeko; taariikh. 2. Wax dhacay; war.

**qisoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** *ld* **qisee.**

**qisood** *m.l ld* **qisayn.**

**qix** *m.dh ld* **kix.**

**qixi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Si degdeg ah cid meel uga rarid cabsi awgeed. 2. Dab si degdeg ah u ololin. *ld* **qaxi.**

**qixid** *m.f.dh eeg* qax[2]. *ld* **qaxid.**

**qixin** *m.f.dh eeg* qixi. *ld* **qaxin.**

**qiyaame** *m.l* 1. Maalinta wixii dhintay oo dhan la soo nooleeyo oo wanaagga iyo xumaha qof walba sameeyey la xisaabo. 2. Dhib; shiddo; hoog.

**qiyaas**[1] *m.l* (*dii.*) Qayb ka mid ah tiirarka sharciga Islaamka oo la adeegsado marka arrin la xukumayo laga waayo quraanka, xaddiiska iyo ijmaaca.

**qiyaas**[2] *m.dh* 1. Cabbirka xag mug, dherer iyo culays ee wax leeyahay. 2. Oddoros; male.

**qiyaas**[3] *f.g1* **(-say, -stay)** 1. Mugga culayska, iyo dhererka ee wax leeyahay cabbirid. 2. Wax oddorosid. 3. Ku q.: wax in ay wax kale la egyihiin iyo in kale ku eegid.

**qiyaasan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** 1. Wax muggooda, dhererkooda iyo culayskooda la cabbiray ahaansho. 2. Ku q.: wax meel ama wax kale ku aaddan ahaansho.

**qiyaasid** *m.f.dh eeg* qiyaas[3].

**qiyaas-khariidadeed** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** (*juqr.*) Saamiga fogaanshaha laba barood oo khariidadda dusheeda ah iyo fogaanshaha runta ah ee uu u taaganyahay.

**qiyaasnaan** *m.f.dh eeg* qiyaasan. *ld* **qiyaasnaansho.**

**qiyaasnaansho** *m.l/dh ld* **qiyaasnaan.**
**qob** *m.l* (**-bab,** *m.l*) 1. Diir; dub; qolof. 2. Qof ducadiisa ama habaarkiisu kaco.
**qobbe** *m.l* Dhaxan qabow oo habeenkii soo dhacda; nadwad; dheel.
**qobbo** *m.dh* Geed caleemo balballaaran oo saliid leh.
**qoble** *m.l* Roob muddo dheer da'a oo aan biyo dhigin.
**qobo** *m.dh* Dhaxan aad u qabow oo habeenkii soo dhacda.
**qobosh** *m.l* (**-shyo,** *m.dh*) Nafley lab oo gaboobay.
**qobtol¹** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Heeryo qaab joodari leh oo ka samaysan caws adag oo maryo jiljilicsan dusha kaga dahaaran yihiin.
**qobtol²** *f.g1* (**-olay, -oshay**) Heeryo qaab joodari u tolid iyadoo maro jilicsan dusha looga dahaarayo.
**qobtolan** *f.mg4* (**-lnaa, -lnayd**) Heeryo wax la qobtolay ahaansho.
**qobtolid** *m.f.dh eeg* qobtol².
**qobtolnaan** *m.f.dh eeg* qobtolan. *ld* **qobtolnaansho.**
**qobtolnaansho** *m.l/dh ld* **qobtolnaan.**
**qod¹** *m.l* Wax iswato qayb ka mid ah.
**qod²** *m.l* (**-dad,** *m.l*) Qori weyn oo qalalan.
**qod³** *m.dh* 1. Dhinac; gees. 2. Qayb; in.
**qod⁴** *f.g1* (**-day, -dday**) 1. Meel duleelin. 2. Beer ka shaqeyn.
**qodaal** *m.l* 1. Hawl ku saabsan wax qodidda iyo falidda siiba beeraha. 2. Q. ah: dhul ku habboon beerashada. 3. Daloolinta la dalooliyo dhul.
**qodaal buureed** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) Hab qodaal oo u gaar ah tiirooyinka buuraha iyo kuraha la beerto; tiirooyinka ayaa la googooyaa gidaaro ama dhinacyo dhiidhi ah waxa si wareeg ah looga dhisaa karinnada samaysmay, markaa biyaha waraabka iyo carradaba way xajistaan.
**qodan¹** *f.mg1* (**-dmay, -dantay; -dmi**) Dhul wax la qoday noqosho.
**qodan²** *f.mg4* (**-dnaa, -dnayd**) 1. Dhul, meel iwm wax la qoday ahaansho. 2. Beer wax la falay ahaansho.
**qodasho** *m.f.dh eeg* qodo.
**qodato** *m.dh.u* Dad beeraley ah oo ku nool tabcashada beeraha.
**qodax** *m.dh* (**-dxo,** *m.l*) Caaradda yar oo fiiqan, waxna mudda oo geedaha qaarkood bixiyaan.
**qodaxbadeed** *m.dh* Gaadaddo.
**qodaxtool** *m.l* Nagaar yar oo qodax badan: meeshii qodaxi muddo oo laga bixin waayo baa xididkiisa la saaraa oo qodaxdii lagu soo baxshaa.
**qodban** *f.mg4* (**-na. -nayd**) 1. Wax la qodbay ahaansho. 2. Gabar bikro ahaansho.
**qodbanaan** *m.f.dh eeg* qodban. *ld* **qodbanaansho.**
**qodbanaansho** *m.l/dh ld* **qodbanaan.**
**qodbid** *m.f.dh eeg* qodob².
**qoddo** *m.dh* 1. Dhererka meel la qoday leedahay. 2. Wax intiisa aasan. 3. Macnaha fog ee hadal leeyahay. *ld* **qoto.**
**qode** *m.l* 1. Cirboor; cirwareen; leexo. 2. Nooc qaadka hareeriga ka mid ah oo gaagaaban aadna u jilicsan.
**qodhacayso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) Qondhaco isu dhigid (nafley).
**qodid** *m.f.dh eeg* qod². *ld* **qoditaan, qodniin, qodow.**
**qoditaan** *m.l* Qodidda la qodo god iwm. *ld* **qodid.**
**qodmid** *m.f.dh eeg* qodan¹.
**qodnaan** *m.f.dh eeg* qodan². *ld* **qodnaansho.**
**qodnaansho** *m.l/dh ld* **qodnaan.**
**qodniin** *m.l ld* **qodid.**
**qodo** *f.g3* (**-otay, -odatay**) 1. Dhul falasho. 2. Meel dumsasho.
**qodob¹** *m.l* (**-dbo,** *m.l*) 1. Dun, xarig iwm oo laba waxood ama ka badan la iskula qabto. 2. Musmaar gaaban oo dabada u buuran oo kabaha lagu qurxiyo. 3. Qaybaha sharciga u qaybsama mid ka mid ah. 4. Summad xoolaha lagu dhigto oo u eg nuunka carabiga oo hoos u jeeda. 5. Qormooyinka wargeyska ku qoran mid ka mid ah; maqaal; qormo.
**qodob²** *m.l* (**-dbo,** *m.l*) (*nax.*) Qurub magacyada qaarkood ka raaca dhammaadka si uu uga dhigo wax cayiman. Tus. "Aqal-ka", "inan-ta".
**qodob³** *f.g1* (**-dbay, -dobtay; -dbi**) 1. Dun, xarig iwm laba waxood iskula qabasho. 2. Musmaar gaaban oo daba buuran leh kabo iwm ku qurxin. 3. Gabadh la guday tolid.
**qodobka rh** *m.l* (**-bo ...,** *m.dh*) (baay) Lid jidh-dhakooliye oo joogistiisa ama maqnaanshihiisu unugyada cascas ee dhiigga guudkooda ay ku samayso salka habdhiska kooxaha dhiigga ee rh.
**qodow** *m.l ld* **qodid.**
**qof¹** *m.l/dh* (**-faf,** *m.l*) 1. Shakhsi aadami ah. 2. Q.na: ninna, cidna. 3. Q.af: dad.
**qof²** *m.l/dh* (*nax.*) Mid ka mid ah kaqaybgalayaasha warisgaarsiinta: "aniga" waa qofka 1aad oo hadlaya, "adiga" waa qofka 2aad oo ah lala hadlaha,

"isaga"/"iyada" waa qofka 3aad oo ah laga hadlaha; saddexdaan qof kala keliga ah mid weliba waa wadaroobaa: 1aad "annaga/innaga", 2aad "idinka", 3aad "iyaga".

**qofayn** *m.f.dh eeg* qofee.

**qofee** *f.g2* **(-feeyay, -faysay)** Qof ka dhigid.

**qofnimo** *m.dh* Qof ahaansho.

**qol** *m.l* **(-lal,** *m.l***)** Qaybaha uu guri u qaybsamo middood oo aan ahayn musqusha iyo jikada. *ld* **qawlad, qoolad, qowlad.**

**qolaab** *f.g1* **(-bay, -btay)** *ld* **qoolaab²**.

**qolayn** *m.f.dh eeg* qolee.

**qolaysad** *m.l ld* **qolaysasho.**

**qolaysan** *f.mg1* **(-smay, -santay; -smi)** 1. Biyo wax meel godan ku aruursamay ahaansho. 2. Wax meel ciriiri ah ku xareysan ahaansho.

**qolaysasho** *m.f.dh eeg* qolayso. *ld* **qolaysad, qolaysi.**

**qolaysi** *m.l ld* **qolaysasho.**

**qolaysmid** *m.f.dh eeg* qolaysan.

**qolayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** 1. Biyo badan dar yar ku leexsasho. 2. Qol aan rasmi ahayn samaysasho.

**qoldhob** *m.dh* **(-bo,** *m.l***)** Meel ciriiri ah.

**qolee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** Biyo meel godan isugu gayn.

**qolfaad¹** *m.l* 1. Weel gaboobay oo aan la isticmaalin. 2. *ld* **qolfaadid.** Cuf la geliyo doonyaha meelaha ay ka dalooshamaan.

**qolfaad²** *f.g/mg1* **(-day, -dday)** 1. *(f.g)* Doon dalooshantay cuf gelin. 2. *(f.mg)* Weel gaboobay isticmaal beelid.

**qolfaadid** *m.f.dh eeg* qolfaad². *ld* **qolfaad¹**.

**qolfaysad** *m.l ld* **qolfaysasho.**

**qolfaysasho** *m.f.dh eeg* qolfayso. *ld* **qolfaysasho, qolfaysad, qolfaysi.**

**qolfaysi** *m.l ld* **qolfaysasho.**

**qolfayso** *f.g/mg3* **(-stay, -satay)** 1. *(f.g)* Haraa xaabid (nafley). 2. *(f.mg)* Qolof yeelasho (nabar iwm).

**qollad** *m.dh ld* **qol.**

**qolo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Qabiil. 2. Ummad. 3. Koox isku meherad ah.

**qolobdhabad** *m.l ld* **qolobdhabasho.**

**qolobdhabasho** *m.f.dh eeg* qolobdhabo. *ld* **qolobdhabad.**

**qolobdhabo** *f.mg3* **(-obday, -obatay)** Awr qooqan isaga oo madax soo laallaadinaya daamankana isla dhacaya ordid.

**qolof** *m.l/dh* **(-lfo,** *m.l***)** 1. Dubka sare ee geedaha. 2. Jilif xalleef ahoo ay nabarradu yeeshaan siiba marka ay biskoonayaan. 3. Dubka sare ee xammaaratada iyo mallayga.

**qolofaysasho** *m.dh ld* **qolfaysasho.**

**qolofayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** *ld* **qolfayso.**

**qolofdhacsad** *m.l ld* **qolofdhacsasho.**

**qolofdhacsasho** *m.f.dh eeg* qolofdhacso. *ld* **qolofdhacsad, qolofdhacsi.**

**qolofdhacsi** *m.l ld* **qolofdhacsasho.**

**qolofdhacso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Xamaarato, mallay iwm xuub siibasho. 2. Nabar qolof ka dhicid.

**qolofqab** *m.l* Beejoqab; buryaqab.

**qoloqolee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Dad meel wada deggan ama wada jooga qabiil qabiil u kala saarid.

**qoloqoleyn** *m.f.dh eeg* qoloqolee. *ld* **qoloqoleys.**

**qoloqoleys** *m.l ld* **qoloqoleyn.**

**qoloqolo** *m.dh* Kala bixidda ay ummad meel wada deggan qabiil qabiil u sii kala baxdo.

**qolqol¹** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** 1. Maro lagu kala qoqobo aqal gudahiisa; daah. 2. Aqal la kala qoqobay intiisa qarsoon. 3. Maqaar weyn oo tolan oo hilibka iwm lagu qaato; xashin. 4. Dillaacinta nirgo naaska hooyadood laga goynayo carrabka laga dillaaciyo. 5. Oodda sarsarka kore iyo xerada xoolaha meel u dhexeysa oo awrtu fariisato.

**qolqol²** *f.g1* **(-olay, -oshay)** 1. Aqal kala qoqobid. 2. Nirig carrab ka jeexid.

**qolqolan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Nirig naaska laga goynayo wax carrabka laga dalooliyay ahaansho.

**qolqolid** *m.f.dh eeg* qolqol².

**qolti** *m.dh* Hal caano badan leh (geel).

**qombob¹** *m.l* Isku rooridda uu isku soo rooro wx kala baxsanaa engeg ama kulayl dartii.

**qombob²** *f.mg1* **(-bay, -btay)** Wax kala baxsanaa isku soo roorid engeg ama kulayl dartii.

**qombobid** *m.f.dh eeg* qombob².

**qombobsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax qombobay ahaansho.

**qombobsanaan** *m.f.dh eeg* qombobsan. *ld* **qombobsanaansho.**

**qombobsanaansho** *m.l/dh ld* **qombobsanaan.**

**qommod** *m.l* Harag dab lagu dubay si loo cuno. *ld* **qummud.**

**qommodsad** *m.l ld* **qommodsasho.**

**qommodsasho** *m.f.dh eeg* qommodso. *ld* **qommodsad, qommodsi, qummudsad, qummudsasho.**

**qommodsi** *m.l ld* **qommodsasho.**

**qommodso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Maqaar qommod ka dhigasho. *ld* **qummudso.**

**qondhacaysasho** *m.f.dh eeg* qondhacayso. *ld* **qondhacaysi.**

**qondhacaysi** *m.l ld* **qondhacaysasho.**

**qondhacayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Qondhaco isu dhigid (nafley).

**qondhaco** *m.dh* Kulaylka cadceedda subaxdii.

**qonfid** *m.f.dh eeg* qonof[2].

**qonof[1]** *m.l* Tab ka mid ah xeeladaha legdinta oo lugta lagu maro tan qofka kale si loo legdo.

**qonof[2]** *f.g1* **(-nfay, -noftay; -nfi)** Qof, qof kale la lagdamaaya lugtiisa lugta qofka kale ku marid si uu u legdo.

**qoo** *f.g2* **(-ooyay, -oysay)** Wax qallalan biyo gelin. *ld* **qooy.**

**qoob** *m.l* **(-bab,** *m.l***)** 1. Lugta ariga, lo'da gammaanka iyo ugaadha inteeda hoose ee qanjaafaha leh. 2. Anqow. 3. Taakada kabaha.

**qoobad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Hooy, xero iwm oo aad ciriiri u ah.

**qoobley** *m.dh.u* Naasley qoobab leh oo had iyo jeer qabitimay orodka dhulka bannaanada ah. Waa daaqcune u nool kooxo.

**qooddi** *m.l* Cabbir beereed dhan 25 mitir oo dhinac walba ah.

**qoode** *m.l* 1. Kal; mar. 2. Wadiiqo yar lo'du sameyso. 3. *ld* **qoodeyn.**

**qoodee** *f.mg2* **(-deeyay, -deysay)** Xoolo si isdabajoog ah u socosho.

**qoodeyn** *m.f.dh eeg* qodee. *ld* **qoode (4).**

**qoodeysasho** *m.f.dh eeg* qoodeyso. *ld* **qoodeysi.**

**qoodeysi** *m.l ld* **qoodeysasho.**

**qoodeyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Wax kaltan u gelid.

**qoodo** *m.dh* Mindi yar oo haweenku guryaha kaga adeegtaan.

**qoodow** *m.l* Dabaggaalle; uunrays.

**qoofal[1]** *m.l* 1. Dabar suun ka samaysan oo awrta iyo fardaha jeenyaha hore lagaga seeteeyo. 2. *ld* **qoofalid.**

**qoofal[2]** *f.g1* **(-alay, -ashay)** Awr ama faras jeenyaha hore dabar suun ah uga seeteyn.

**qoofalan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax la qoofalay ahaansho (awr ama faras).

**qoofalid** *m.f.dh eeg* qoofal[2]. *ld* **qoofal[1] (2).**

**qoofalnaan** *m.f.dh eeg* qoofalan. *ld* **qoofalnaansho.**

**qoofalnaansho** *m.l/dh ld* **qoofalnaan.**

**qoofar** *m.l* Nooc libaax badeedka ka mid ah oo aad halis u ah.

**qool[1]** *m.l* **(-lal,** *m.l***)** 1. Suun ama xarig siriq leh oo maqasha iwm surka lagaga xiro. 2. Ul weyn. 3. Kuul. 4. Summad wareeg ah oo xoolaha luqunta looga dhigo. 5. Diillin cad oo neef ido ah kurka uga taal.

**qool[2]** *f.g1* **(-oolay, -ooshay)** 1. Suun ama xarig siriq u samayn. 2. Cid khayaameyn.

**qoolaab[1]** *m.l* 1. Qallooc; nadooc; qolxo. 2. Agaasin loo sameeyo dab shididdiis. *ld* **qoolaaw[1].**

**qoolaab[2]** *f.g1* **(-bay, -btay)** 1. Wax qalloocin. 2. Dab shididdii agaasimid. *ld* **qolaab, qoolaaw[2].**

**qoolaaban[1]** *f.mg1* **(-bmay, -bantay)** 1. Bir iwm wax qaroofmay noqosho. 2. Dab wax la agaasimay noqosho.

**qoolaaban[2]** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** 1. Bir iwm wax la qaroofay ahaansho. 2. Dab wax la agaasimay ahaansho.

**qoolaabasho** *m.f.dh eeg* qoolaabo.

**qoolaabid** *m.f.dh* 1. *eeg* qoolaab[2]. 2. *eeg* qoolaaw[2].

**qoolaabmid** *m.f.dh eeg* qoolaaban[1].

**qoolaabnaan** *m.f.dh eeg* qoolaaban. *ld* **qoolaabnaansho.**

**qoolaabnaansho** *m.l/dh ld* **qoolaabnaan.**

**qoolaabo** *f.g3* **(-btay, -batay)** Dab shidasho.

**qoolaati** *m.l ld* **qoolati.**

**qoolaaw[1]** *m.l ld* **qoolaab[1].**

**qoolaaw[2]** *f.g1* **(-way, -wday)** *ld* **qoolaab[2].**

**qoolad** *m.dh ld* **qol.**

**qoolan[1]** *f.mg1* **(-lmay, -lantay; -lmi)** Xarig wax la qoolay noqosho.

**qoolan[2]** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** 1. Xarig wax la qoolay ahaansho. 2. U q.: qof, wax dhacay ama dhici doona dhibaatada ka timaada ka masuul ah ahaansho.

**qoolati** *m.l* Geed dheer oo aan qodax lahayn oo caleemo cagaaran iyo hoos qabow leh. *ld* **qoolaati.**

**qooli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Suun ama xarig siriq u sameyn.

**qoolid** *m.f.dh eeg* qool[2].

**qoolin** *m.f.dh eeg* qooli.

**qoollaalli[1]** *m.l* 1. *ld* **qoollaalliyid.** Eegidda wax ilqooreedka laga eego. 2. Socod isqaadqaad iyo isla weyni ku jirto.

**qoollaalli[2]** *f.g1* **(-iyay, -iday; -iyi)** 1. Wax ilqoorka ka eegid. 2. Si isqaadqaad iyo isla weyni ku jirto u socosho.

**qoollaalliyid** *m.f.dh eeg* qoollaalli[2]. *ld* **qoollaalli[1] (1).**

**qoolley** *m.dh* Nooc shimbiraha ka mid ah dhowr jaad u kala baxda oo kuwa ugu caansani surka daliig yar, madow oo qool la moodo ku leeyihiin; ceelal joog; humburuq; adar; curcurri.

**qoolli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Dhal xoolaad hooyadood qool ku nuugid.

**qoollin** *m.f.dh eeg* qoolli.

**qoollis** *m.l ld* **qoollin.**
**qoolmid** *m.f.dh eeg* qoolan[1].
**qoolnaan** *m.f.dh eeg* qoolan[2]. *ld* **qoolnaansho.**
**qoolnaansho** *m.l/dh ld* **qoolnaan.**
**qoomammayn** *m.f.dh eeg* qoommammee. *ld* **qoomammays.**
**qoomammays** *m.l ld* **qoomammayn.**
**qoomammee** *f.mg2* **(-meeyay, -maysay)** Gef la sameeyey ka xumaansho.
**qoomammo** *m.dh* Shallayto qof gef sameeyey ku dhacda.
**qooman** *f.mg1* **(-oonmay, -oomantay; -oonmi)** Wax qooni gaartay noqosho (nafley).
**qoombi[1]** *m.l* **(-iyaal/-iyo,** *m.dh***)** Xubinta uu malayga ka neefsado.
**qoombi[2]** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Nafley dhutin.
**qoombin** *m.f.dh eeg* qoombi[2].
**qoomid** *m.f.dh eeg* qoon[3].
**qoomman** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax qooni gaartay ahaansho (nafley).
**qoommanaan** *m.f.dh eeg* qoomman. *ld* **qoommanaansho.**
**qoommanaansho** *m.l/dh ld* **qoommanaan.**
**qoon[1]** *m.l* **(-ooman,** *m.l***)** Ummad, dad isku jinsi ah oo meel ku wada nool.
**qoon[2]** *m.dh* 1. Cudur, dhibaato. 2. *(-oomo, m.l)* Dhaawac; nabar.
**qoon[3]** *f.g1* **(-oomay, -oontay; -oomi)** 1. Cid dhaawac gaarsiin. 2. Cid dhibaato gayeysiin.
**qoon[4]** *f.mg1* **(-nmay, -nantay)** Wax dhaawac ama dhibaato gaartay noqosho (nafley).
**qoondayn** *m.f.dh eeg* qoondee.
**qoondaysasho** *m.f.dh eeg* qoondayso.
**qoondaysi** *m.l ld* **qoondaysasho.**
**qoondayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Wax qorsheysasho.
**qoondee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** Wax qorsheyn.
**qoone** *m.l.u* 1. Miraha geedka baarta. 2. Iniin ku dhex jirta miraha geedka baarta oo inta la farsameeyo loo xiro geela. 3. Geed la qoray oo lagu shubto tubaakada.
**qoonmid** *m.f.dh eeg* qoon[4].
**qoonqoon** *m.l* Geed gaab aan qodax lahayn laamo toostoosan o guryaha lagu dhisto leh.
**qoonsad** *m.l ld* **qoonsasho.**
**qoonsasho** *m.f.dh eeg* qoonso. *ld* **qoonsad, qoonsi, qoonsimaad.**
**qoonsi** *m.l ld* **qoonsasho.**
**qoonsimaad** *m.l* Shaki iyo kahsasho laga qaado wax la nabcaystay. *ld* **qoonsasho.**
**qoonso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax dhibsasho.
**qooq[1]** *m.l* 1. Xoolaha lab siiba awrta sida ay noqdaan xilliga ay diyaar u yihiin inay wax abaahiyaan. 2. Ciyaar; dheel. 3. Kacsi. 4. Kibir; islaweyni.
**qooq[2]** *f.mg1* **(-qay, -qday)** 1. Xoolo lab qooq ku dhicid. 2. Ciyaarid; dheelid. 3. Dad kibrid. 4. Gabar galmo u baahasho.
**qooqaar[1]** *m.l ld* **qarqoor[1], qarqoorid.**
**qọoqaar[1]** *m.l* Gowriir; qanqood. *ld* **qọo qaarid.**
**qooqaar[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** *ld* **qarqoor[2].**
**qọoqaar[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Gowriirid.
**qooqaarasho** *m.f.dh eeg* qooqaaro.
**qooqaarid** *m.dh ld* **qarqoorid.**
**qọoqaarid** *m.f.dh eeg* qọoqaar[2]. *ld* **qọo qaar[1].**
**qooqaaro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** 1. Arrin la tashi dad kale u baahan, qof keligii qorsheysasho. 2. Xero xoolaad sameysasho.
**qooqaarsasho** *m.f.dh eeg* qooqaarso.
**qooqaarso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Ku q.: wax ku dul qandoodsasho.
**qooqan** *f.mg4* **(-qnaa, -qnayd)** 1. Xoolo lab wax qooq hayo ahaansho. 2. Dugaag ama halaq wax dad cun ah ahaansho. 3. Qof kibir badan ahaansho. 4. Gabar wax galmo u baahan ahaansho.
**qooqid** *m.f.dh eeg* qooq[2].
**qooqnaan** *m.f.dh eeg* qooqan. *ld* **qooqnaansho.**
**qooqnaansho** *m.l/dh ld* **qooqnaan.**
**qoor** *m.dh* 1. Luqun, sur, tun, marmar. 2. *(-ro, m.l)* Meesha ay ku dhammaato kayn.
**qọor** *m.l* 1. Xoolo lab oo aan la dhufaanin. 2. Nafley laf oo lag iyo qurux u dhalatay.
**qooraansad** *m.l ld* **qooraansasho.**
**qooraansasho** *m.f.dh eeg* qooraanso. *ld* **qooraansad, qooraansi.**
**qooraansi** *m.l ld* **qooraansasho.**
**qooraanso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax eegid iyadoo qaarka sare kor loo qaadayo.
**qooraar[1]** *m.l* Habka geelu u istaago marka uu kaadinayo.
**qooraar[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Neef geela oo kaadshaya lugaha kala fogayn. *ld* **qooraarso.**
**qooraarid** *m.f.dh eeg* qooraar[2]. *ld* **qooraarsad, qoraarsasho, qooraarsi.**
**qooraarsad** *m.l ld* **qooraarid.**
**qooraarsasho** *m.dh eeg* qooraarso. *ld* **qooraarid.**
**qooraarsi** *m.l ld* **qooraarid.**
**qooraarso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** *ld* **qoraar[2].**
**qoorad** *m.l ld* **qoorasho.**
**qooradheere** *m.l* Shumbul.
**qooraggoo** *f.g2* **(-gooyay, -goysay)** 1. Dheddig dhali waayey ilmagaleenkooda qalliin ku sameyn. 2. Si cadaawad leh u dagaalamid.

**qooraggooyo** *m.dh* 1. Senge (faras). 2. *ld* **qooraggoy.** Dagaal cadaawad dheeraad ah leh.

**qooraggoy** *m.l ld* **qooraggooyo (2).**

**qooraggoyn** *m.f.dh eeg* qooraggoo. *ld* **qooraggoys.**

**qooraggoys** *m.l ld* **qooraggoyn.**

**qoorasho** *m.f.dh eeg* qooro[2]. *ld* **qoorad, qooratayn, qoorato (2).**

**qooratayn** *m.dh ld* **qoorasho.**

**qooratee** *f.g2* **(-teeyay, -teysay)** *ld* **qooro[2].**

**qooratirsi** *m.l* Ogaansha la ogaado inta rag ee ku jirta qolo si mag loo bixiyo ama loo qaybsado.

**qoorato** *m.dh* 1. Q. ah: col si gaadmo iyo dhumaleysi wax ku laaya. 2. *ld* **qoorasho.**

**qoordiid[1]** *m.l* Xiirmo yar oo qadaadka intiisa hoose lagu sameeyo. *ld* **qoordiir[1] (2).**

**qoordiid[2]** *f.mg1* **(-day, -dday)** U q.: cid qadaadka u xiirid. *ld* **qoordiir[2].**

**qoordiidan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Qof loo qoordiiday ahaansho.

**qoordiidasho** *m.f.dh eeg* qoordiido. *ld* **qoordiirasho.**

**qoordiidid** *m.f.dh eeg* qoordiid[2]. *ld* **qoordiirid.**

**qoordiidnaan** *m.f.dh eeg* qoordiidan. *ld* **qoordiidnaansho.**

**qoordiidnaansho** *m.l/dh ld* **qoordiidnaan.**

**qoordiido** *f.mg3* **(-iitay, -iidatay)** Qoordiid samaysasho (qof). *ld* **qoordiiro.**

**qoordiir[1]** *m.l* 1. Q. ah: haad aan qoorta dhogor ku lahayn. 2. qoordiid[1].

**qoordiir[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** *ld* **qoordiid[2].**

**qoordiirasho** *m.l/dh ld* **qoordiidasho.**

**qoordiirid** *m.dh ld* **qoordiidid.**

**qoordiiro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** *ld* **qoordiido.**

**qoorgoo** *f.g2* **(-gooyay, -goysay)** Nafley surka jug ka gaarsiin.

**qoorgooye[1]** *m.l* Cudur ka dhasha qaniinyada kudkudaha oo murqaha luqunta xanuunjiyo.

**qoorgooye[2]** *m.l* (*daaw.*) Meninjiito. Halaamacoodka xuubabka maskaxda oo u keeno fiirus, ama baktiiriya keeno oof wareen, xabbad ama qaaxo.

**qoorgooyn** *m.f.dh eeg* qoorgoo.

**qoorjabane** *m.l* Ilmo aan dhammays ahayn oo hal siddeed ama sagaalbilood ku soo tuurto; afku-xuuble.

**qoorkaddiid** *m.l ld* **qoorkaddiidid.**

**qoorkaddiidid** *m.dh* Diidmo; nacayb. *ld* **qoorkaddiid.**

**qooro[1]** *m.l.u* Xiniinyaha iyo haraggooda oo is wata.

**qooro[2]** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** Cid dhanka hore uga imaan.

**qoorqab** *m.l.kh* Neef lab oo aan xiniinyaha laga bixin.

**qoorsasho** *m.f.dh eeg* qoorso. *ld* **qoorsi.**

**qoorsi** *m.l ld* **qoorsasho.**

**qoorso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Ka q.: neef qoor ah cid ka amaahasho.

**qoortool** *m.l* Nafley lab oo hal xiniin ah (muqaal ahaan); raaytool.

**qoorxayd** *m.dh* Neef ido ah oo qadaad cad.

**qoorxayo** *m.dh* Neef ido ah oo qadaad cad.

**qoorxir** *m.l* 1. Maro xariir ah, xalleefsan oo si gaar ah u tolan oo shaarka luquntiisa lagu xirto. 2. Suun dumaysan oo heensaha ka mid ah.

**qooryalo** *m.dh* Neef geel ah oo aan koori lahayn.

**qooryoomid** *m.f.dh eeg* qooryoon[2].

**qooryoon[1]** *m.l* 1. Harrad. 2. Dayow; wareer.

**qooryoon[2]** *f.mg1* **(-oomay, -oontay)** 1. Harradsan. 2. Dayowsan; wareersan.

**qooryoon[3]** *m.l* Oon daran.

**qooryoon[4]** *f.mg1* **(-oomay, -oontay)** Oon aad u daran dareemid.

**qoosh[1]** *m.l* 1. Budo badan oo hoore yar lagu qasay. 2. Cajiin. Waxyaabo badan, kala duwan oo la isku daray.

**qoosh[2]** *f.g1* **(-shay, -shtay)** 1. Budo hoore yar ku qasid. 2. Cajiin sameyn. 3. Isku q.: waxyaabo badan oo kala duwan iskuqasid.

**qooshan** *f.mg4* **(-shnaa, -shnayd)** Wax, wax kale lagu qooshay ahaansho.

**qooshid** *m.f.dh eeg* qoosh[2].

**qooshnaan** *m.f.dh eeg* qooshan. *ld* **qooshnaansho.**

**qooshnaansho** *m.l/dh ld* **qooshnaan.**

**qoosiherin** *m.l* Ninka horjoogaha u ah herinta.

**qoox** *f.g1* **(-xay, -xday)** 1. Ul, qaanso iwm qalloocin. 2. Is q.: qof xarrago isla godid.

**qooxan** *f.mg4* **(-xnaa, -xnayd)** Qof wax is qooxay ahaansho.

**qooxid** *m.f.dh eeg* qoox.

**qooxnaan** *m.f.dh eeg* qooxan. *ld* **qooxnaansho.**

**qooxnaansho** *m.l/dh ld* **qooxnaan.**

**qooy** *f.g1* **(-yay, -ysay)** *ld* **qoo.**

**qoqob[1]** *m.l* **(-byo,** *m.dh***)** 1. *(xis.)* Qayb ka mid ah xarriiq ama xood oo u dhexeeya laba barood oo ku yaalla xarriiqda ama xoodka. 2. *(xis.)* Gobol u dhexeeya boqonka goobo iyo qaansada ku aaddan ee gooya boqonka. Tusaale ahaan, bedka u dhexeeya boqon goobo iyo qaansada ku aaddan waa qoqobka goobada.

**qoqob[2]** *m.l* **(-bo,** *m.dh***)** 1. Dhis, raro, ood iwm oo lagu kala qaybsho guri, xero iwm.

2. Dhul yar oo hareeraha ka xaydaaman. 3. Karantiil.

**qoqob[3]** *f.g1* **(-bay, -btay)** 1. Xero ama aqal gudahiisa dhis ku kala goyn. 2. Nafley karantiilid.

**qoqoban** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Xero, aqal iwm wax la qoqobay ahaansho.

**qoqobgoo** *f.g2* **(-gooyay, -goysay)** Ilmaside wareegsamay ama afkiisu qalloocmay farsamayn.

**qoqobgoyn** *m.f.dh eeg* qoqobgoo.

**qoqob-horraad-maskaxeed** *m.l* **(-dyo,** *m.l***)** (*c.nafl.*) Qoqobka hore ee qayb bareed walba ee maskaxda kuna fadhiya ilaa xagga dambe xarriiqda dhexe.

**qoqobid** *m.f.dh eeg* qoqob[2].

**qoqoble** *m.l* Bayd faal, oo madaxa iyo tan majaha ka sarraysa min labo ka ah, manjaha iyo tan madaxa ka hooseysana min hal.

**qoqobnaan** *m.f.dh eeg* qoqoban. *ld* **qoqobnaansho.**

**qoqobnaansho** *m.l/dh ld* **qoqobnaan.**

**qor[1]** *m.l* 1. Wax la qaybsanayo qeybta uu qof waliba xaq u leeyahay in uu helo. 2. Inta dheeraadka ah ee laga gooyo weel, ul iwm oo la farsameynayo.

**qor[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Xaraf, erey, hadal iwm meel ku astayn. 2. Cid shaqo siin. 3. Geed weel, ul iwm ka samayn.

**qoraa** *m.l* **(-aayaal,** *m.l/dh***)** Qof buugaag iyo maqaallo la akhristo qora. *ld* **qore.**

**qoraaje** *m.l* **(-jayaal,** *m.l/dh***)** Maroodi lab.

**qoraal** *m.l* 1. Wax xaanshi dusheeda ku qoran. 2. Habka farta loo qoro. 3. Waddo falfal ah. 4. Habka qalabka geedaha laga qoro loo farsameeyo. 5. *ld* **qorid.**

**qoraal baali** *m.l* Cilmiga baara farta qoraalka ee dadkii hore.

**qoraalkii dadkii hore** *m.l* **(-aalladii ...,** *m.dh***)** Barashada fartii dadkii hore.

**qorabixis** *m.l* Qalab bir ah oo weelasha qoriga ah gudaha looga qoro; xalleefato.

**qoran[1]** *f.mg1* **(-rmay, -rantay)** 1. Qoraal wax meel lagu dhigay noqosho. 2. bir, qori iwm wax la farsameeyey noqosho. 3. Qof shaqo la siiyay noqosho. 4. Qof dhuuban, dheer oo jirkiisu isu miisaaman yahay noqosho.

**qoran[2]** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** 1. Qoraal wax meel lagu dhigay ahaansho. 2. Bir, qori iwm wax la farsameeyey ahaansho. 3. Qof shaqo la siiyay ahaansho. 4. Qof dhuuban, dheer oo jirkiisu isu miisaaman yahay ahaansho.

**qorasho** *m.f.dh eeg* qoro.

**qordhabe** *m.l* Geed dheer, aan qodax lahayn oo laga goosto tiirar xooggan oo guryaha lagu dhisto.

**qordi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Ku q.: qof isku deyid in uu qof kale wax gacantiisa ku jiro la qaybsado.

**qordin** *m.f.dh eeg* qordi.

**qore** *m.l ld* **qoraa.**

**qorequdde** *m.l* **(-dayaal,** *m.l/dh***)** Qori madow oo inta la jejebiyo kaneecada guryaha looga shido, oo gabdhaha la guday iyo naagaha umusha ah loogu uumiyo.

**qorfe** *m.l* Qolof udgoon oo dhirta shaaha lagu daro ka mid ah.

**qorfo** *m.l* Dhul oommane ah oo aan cidna joogin. *ld* **qafro, qarfo.**

**qori** *m.l* **(-ryo,** *m.dh***)** 1. Geedaha intooda dhexe oo adag oo qolofta iyo mayraxda ka hoosaysa. 2. Laan jab ah oo qallalan. 3. Alwaax; loox. 4. Buntukh.

**qorid** *m.f.dh eeg* qor[2]. *ld* **qoraal (5), qoris, qoritaan, qorniimo, qorniin.**

**qori-ismaris** *m.l.kh* **(-syo,** *m.dh***)** Qof mar dad ah marna iska dhiga waraabe isagoo is marinaya qori khaas ah (sheeko xariir).

**qorijiid[1]** *m.l ld* **qoriqaad[1].**

**qorijiid[2]** *f.g1* **(-day, -dday)** *ld* **qoriqaad[2].**

**qorijiidid** *m.dh ld* **qoriqaadid.**

**qorimo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Qalab bir ah oo geedaha lagu qoro.

**qoriqaad[1]** *m.l* Neef loo qalo dad xabaal ka hawl galay. *ld* **qorijiid[1].**

**qoriqaad[2]** *f.g1* **(-day, -dday)** Dad xabaal ka hawlgalay neef u qalid. *ld* **qorijiid[2].**

**qoriqaadid** *m.f.dh eeg* qoriqaad[2]. *ld* **qorijiidid.**

**qoririd** *m.l* Qorituur.

**qoriridasho** *m.f.dh eeg* qoririido.

**qoririido** *f.mg3* **(-itay, -idatay)** Qoririd wax ku qeybsasho.

**qoris** *m.dh ld* **qorid.**

**qorisaar[1]** *m.l* 1. Dedidda dhis iwm lagu dedo qoryo, alwaax iwm. 2. Saaridda la saaro daydka, xabaasha, ood, qori iwm. *ld* **qorisaarid.**

**qorisaar[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Dhismo iwm qori ku dedid. 2. Xabaal, ood, qori iwm ah saarid.

**qorisaarid** *m.f.dh eeg* qorisaar[2]. *ld* **qorisaar[1].**

**qorisla'aan** *m.dh* Xaaladda uu ku sugan yahay qof aan waxna qorin waxna akhrin.

**qoritaan** *m.l ld* **qorid.**

**qorituraad** *m.l ld* **qorituurasho.**

**qorituur[1]** *m.l* 1. Ciyaar carruureed inta indhaha la is qabto qori la tuuro kaddibna la

raadsho. 2. Baqtiyaanasiib lagu kala helo wax dad ka dhexeeyo.
**qorituur²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** U q.: laba qof baqtiyaanasiib u samayn si uu mid u helo wax ka dhexeeyo labadoodaba.
**qorituurad** *m.l ld* **qorituurasho.**
**qorituurasho** *m.f.dh eeg* qorituuro. *ld* **qorituurad.**
**qorituurid** *m.f.dh eeg* qorituur².
**qorituuro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** Qorituur ka qayb qaadasho (qof).
**qorixarar** *m.l* 1. Mindi yar oo wax lagu xardho. 2. *ld* **qorixardhe.** (-ryo, m.dh) Qof wax xardha.
**qorixardhe** *m.l ld* **qorixarar.**
**qormayn** *m.f.dh eeg* qormee.
**qormee** *f.g2* **(-meeyay, -maysay)** Reer si qorsho leh u dejin.
**qormid** *m.f.dh eeg* qoran¹.
**qormo** *m.dh* 1. Habka geedaha, dhagxaanta iwm looga qoro qalab la isticmaalo. 2. *(-ooyin, m.l)* Qoraal yar oo koobaya ujeeddo gaar ah. 3. Habka loo dejiyo qoysaska reerka.
**qornaan** *m.f.dh eeg* qoran. *ld* **qornaansho.**
**qornaansho** *m.l/dh ld* **qornaan.**
**qorniimo** *m.dh ld* **qorid.**
**qorniin** *m.l ld* **qorid.**
**qoro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** 1. Hadal qoraal ka dhigasho. 2. Geed, dhagax, laf iwm qalab la isticmaalo ka samaysasho. 3. Ilkaha q.: qof ilko fiiqasho. 4. Qof shaqaale ka dhigasho.
**qorofol** *m.l ld* **qaranful.**
**qoronful** *m.l ld* **qaranful.**
**qoroqoro** *m.dh* Qalab bir ka samaysan oo baalid ah.
**qoroqoronimo** *m.dh* Wax qoroqoro ah ahaansho (qalab bir ah).
**qoroqoroobid** *m.f.dh eeg* qoroqorow.
**qoroqorow** *f.mg1* **(-obay, -owday; -oobi)** Qalab bir ah qoroqoro noqosho.
**qorqode** *m.l.kh* **(-dayaal,** *m.l/dh***)** Q. ah: nin afadiisa si fool xun kula dhabiiltama siiba maamulka hoose, cunnada iyo masruufka.
**qorqoran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Qof qurxan oo aan hilib badan lahayn ahaansho.
**qorqornaan** *m.f.dh eeg* qorqoran. *ld* **qorqornaansho.**
**qorqornaansho** *m.l/dh ld* **qorqornaan.**
**qorraaje** *m.l* Maroodi lab.
**qorrato** *m.dh.u* Jaad la bah ah goodaaddada ama qallajista oo ku nool guryaha iyo geedaha.
**qorrax** *m.dh* Meeraha dhulka ku wareego oo uu ka helo kulka iyo ifkaba; cadceed; gabbal.
**qorraxayn** *m.f.dh eeg* qorraxee. *ld* **orraxayn.**
**qorraxaysad** *m.l ld* **qorraxaysasho.**
**qorraxaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax qorrax la dhigay ahaansho.
**qorraxaysasho** *m.f.dh eeg* qorraxayso. *ld* **qorraxaysad, qorraxaysi.**
**qorraxaysi** *m.l ld* **qorraxaysasho.**
**qorraxaysnaan** *m.f.dh eeg* qorraxaysan. *ld* **orraxaysnaan, orraxaysnaansho, qorraxaysnaansho.**
**qorraxaysnaansho** *m.l/dh ld* **qorraxaysnaan.**
**qorraxayso** *f.g/mg3* **(-stay, -satay)** 1. *(f.g)* Wax qorrax u dhigid. 2. *(f.mg)* Cid qorrax isu dhigid.
**qorraxdhac** *m.l* 1. Waqtiga ay qorraxda godkeeda gasho; maqrib. 2. Jahada ay qorraxdu u dhacdo.
**qorraxdheere** *m.l* Xilli jiilaal oo aad u kulul oo aan roob Jirin.
**qorraxee** *f.g2* **(-xeeyay, -xaysay)** Wax qorrax u dhigid.
**qorraxmadoobaad** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** Marka dayaxu kala dhex galo dhulka iyo qorraxda ee qorraxda qaarkeed qarsoomo.
**qorraxoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Wax kuleyl badan ku dhacay noqosho.
**qorraxood** *m.f.dh eeg* qorraxoo.
**qorraxsad** *m.l ld* **qorraxsasho.**
**qorraxsasho** *m.f.dh eeg* qorraxso. *ld* **qorraxsad, qorraxsi.**
**qorraxsi** *m.l ld* **qorraxsad.**
**qorraxsiidhac** *m.l ld* **qorraxdhac.**
**qorraxsin** *m.l* Jahada ay qorraxda u dhacdo.
**qorraxso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Qorrax isu dhigid (qof).
**qorrax-soobax** *m.l* Waqtiga ay qorraxdu dhulka u soo baxdo.
**qorshayn** *m.f.dh eeg* qorshee. *ld* **qorshe (2).**
**qorshe** *m.l* **(-shayaal,** *m.l/dh***)** 1. Nidaam habaysan oo hawl lagu fuliyo. 2. *ld* **qorshayn.**
**qorshe qoys** *m.l* **(-shayaal ...,** *m.l/dh***)** 1. Isticmaalka dawo si loo dhimo ama loo kala dheereeyo dhalashada ilmaha ee qoys. 2. Habab ka hortagga dhalmada oo ay bulsho ama dal uu ku dhaqanto.
**qorshee** *f.g2* **(-sheeyay, -shaysay)** Hawl sidii loo qaban lahaa u nidaamin.
**qoryarare** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh***)** Xarig dheer oo sida badan saan ka samaysan oo dhigaha hoos looga xirxiro.
**qoryasho** *m.f.dh eeg* qoryo.
**qoryayn** *m.f.dh eeg* qoryee.
**qoryee** *f.g2* **(-yeeyay, -yaysay)** 1. Wax qori ku mudmudid. 2. Qof hadal ka raadin.
**qoryeysad** *m.l ld* **qoryeysasho.**

**qoryeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Dab qoryo badan lagu shiday ahaansho.
**qoryeysasho** *m.f.dh eeg* qoryeyso. *ld* **qoryeysad, qoryeysi.**
**qoryeysi** *m.l ld* **qoryeysasho.**
**qoryeyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Qoryo gurasho.
**qoryo¹** *m.l.w* Qori.
**qoryo²** *f.mg3* **(-yaday, -yatay)** Qoryo dhirirkooda kala duwan ku qorituurasho (xoolo saanyasho darteed iwm).
**qosli** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** 1. Ka q.: cid qosol ka keenid. 2. Ka q.: cid ka farxin.
**qoslid** *m.f.dh eeg* qosol².
**qoslin** *m.f.dh eeg* qosli.
**qosol¹** *m.l* Cod gaar ah oo ay dadku sameeyaan marka ay faraxsanyihiin iyagoo ilkaha caddaynaya.
**qosol²** *f.mg1* **(-slay, -soshay; -sli)** 1. Ilkacaddayn, iyo cod isku darid farxad awgeed. 2. Ku q.: cid ku jeesjeesid.
**qosolbile** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** Dhool.
**qosolgariir¹** *m.l* Qosol naxdin iyo yaxyax keenaan.
**qosolgariir²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Naxdin iyo yaxyax awgood la qoslid.
**qosolgariirid** *m.f.dh eeg* qosolgariir².
**qosolkujaab** *m.l* Shey taya xun leh oo dhadhalaala.
**qotin** *m.l* (*kiim.*) Xubin kasta oo ka mid ah qalab danabeed taas oo sii daysa ama jiidata elektaroonno ama saldanabsideyeyaal kaleba. Qotinka waxa kale oo lagu isticmaalaa leexinta saxarrada saldanabaysan iyada oo la adeegsanayo falka badadda danabka nagi ee qotinku dhaliyo.
**qotintabane** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh***)** (*kiim.*) Qotin leh kayd danab taban, soona jiita ayoonnada togan, marka danab-soociddu dhacayso, waana bixiye elektaroon.
**qotintogane** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh***)** (*kiim.*) Qotin leh keyd danab togan, soona jiita ayoonnada taban, marka danab-soociddu dhacayso.
**qoto** *m.dh ld* **qoddo.**
**qoto-ekeeye** *m.dh* **(-kayaal,** *m.l/dh***)** (*juqr.*) Xarriiq ku yaal khariidad, oo isku xira baraha badda hoosteeda ah oo guntoodu isku dherer tahay.
**qotome** *m.l* **(-mayaal,** *m.l/dh***)** (*xis.*) Waxyaabo ay isku qotomaan, tusale ahaan: laba xood waa ay isku qotomaan haddii taabteyaashoodu halka barta isgoyska ay yihiin qotome.
**qotomi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Weel, qori iwm salka dhulka u dhigid.
**qotomid** *m.f.dh eeg* qoton². *ld* **qoton¹ (2).**
**qotomin** *m.f.dh eeg* qotomi.
**qoton¹** *m.l* 1. Joog; dherer, taagnaan. 2. *ld* **qotomid.**
**qoton²** *f.mg1* **(-omay, -ontay; -omi)** Weel, iwm meel salka ku hayn.
**qotonsad** *m.l ld* **qotonsasho.**
**qotonsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax meel la qotonshay ahaansho (weel, qori, iwm).
**qotonsanaan** *m.f.dh eeg* qotonsan. *ld* **qotonsanaansho.**
**qotonsanaansho** *m.l/dh ld* **qotonsanaan.**
**qotonsasho** *m.f.dh eeg* qotonso. *ld* **qotonsad, qotonsi.**
**qotonsi** *m.l ld* **qotonsasho.**
**qotonso** *f.g/mg3* **(-saday, -satay)** 1. *(f.g)* Weel, qori iwm meel si joog ah u joojin. 2. *(f.mg)* Meel fadhiisasho ama istaagid (qof).
**qowjad** *m.dh.kh* Q. ah: nin aad u qiimo badan.
**qowlad** *m.dh ld* **qol.**
**qowlannimo** *m.dh* Qowle ahaansho.
**qowle** *m.l.u* **(-layaal,** *m.l/dh***)** Dad aan shaqo lahayn oo dadka kale dhaca. *ld* **qawle, qowleysato.**
**qowleysasho** *m.f.dh eeg* qowleyso.
**qowleysato** *m.dh ld* **qowle.**
**qowleyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Si qowlaystenimo ah u noolaansho.
**qowmiyad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** *ld* **qawmiyad.**
**qows** *m.l* **(-sas,** *m.l/dh*; **-syo,** *m.dh***)** *ld* **qaws.**
**qowsaar** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** 1. Nin dadka u raaca xoolaha ama u dhaqa oo markuu in muddo ah joogaba xoolaha wax laga siiyo. 2. Nin had iyo jeer xoolo gaar ah aan ka harin. 3. Nin xoog badan.
**qow-weyn** *m.dh* (*juqr.*) Bohol weyn oo hoos u qodan oo leh dhinacyo dhadhaabeed oo tiiro toosan leh. Waxaa badanaa sameeya tog mara dhul oomane ah o gooya dhadhaabaha jilicsan.
**qox** *m.dh* Nooc dhirta la isku daaweeyo ka mid ah oo qararka ka baxa.
**qoy** *f.g1* **(-yay, -yday)** Wax qoyaan gaarsiin.
**qoyaami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax qoyaan gaarsiin.
**qoyaamin** *m.f.dh eeg* qoyaami.
**qoyaan** *m.l* Raadka uu ku reebo hoore siiba biyo ama caano iwm shey uu saameeyey.
**qoyan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax qoyaan gaaray ahaansho.
**qoyanaan** *m.f.dh eeg* qoyan. *ld* **qoyanaansho.**
**qoyanaansho** *m.l/dh ld* **qoyanaan.**
**qoyid** *m.f.dh eeg* qoy.
**qoyn** *m.f.dh eeg* qoo.

**qoys** *m.l* (**-sas,** *m.l*) 1. Laba isu dhexda iyo carruurtooda; xaas. 2.Qolo; reer.
**qub**¹ *m.l* Diir; dub; qolof.
**qub**² *m.dh.sh.r* Shanqar, dhawaaq (wax la garaacay).
**qub**³ *f.g1* (**-bay, -btay**) Wax weel gudahiisa ku jira daadin.
**qubad**¹ *m.l* Badar aan la abuurin ee iskii iasaga baxa.
**qubad**² *m.l ld* **qubasho.**
**quban** *f.mg4* (**-bnaa, -bnayd**) Wax la qubay ahaansho.
**qubasho** *m.f.dh eeg* qubo². *ld* **qubad².**
**qubbad** *m.dh* 1. *(-do, m.l)* Dhismo kubbad nuskeeda sare u eg oo laga dul dhiso masaajiddada, kaniisadaha, qabuuraha iyo guryaha qaarkood. 2. Badda inteda xeebta ka fog. *ld* **qubbo.**
**qubbad shiileed** *m.dh* (**-dyo,** *m.dh*) (*jool.*) Gobol dhadhaabo shiileed ah oo ka samaysma magma dhulka kor u soo gashay oo badanaa ka kooban dhadhaabta garanaytka.
**qubbo** *m.dh ld* **qubbad.**
**qubee** *f.mg2* (**-beeyay, -beysay**) U q.: cid biyo ugu mayrid. *ld* **qabee.**
**qubeyn** *m.f.dh eeg* qubee. *ld* **qabeyn, qabeys, qubeys.**
**qubeys** *m.l ld* **qubeyn.**
**qubeysasho** *m.f.dh eeg* qubeyso. *ld* **qabeysasho.**
**qubeyso** *f.g3* (**-stay, -satay**) Biyo ku mayrasho. *ld* **qabeyso.**
**qubid** *m.f.dh eeg* qub².
**quble** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) 1. *ld* **qoble.** Roob muddo dheer da'a oo aan biyo badan lahayn. 2. Neef lab oo la dhufaanay; mallooli. 3. Neef aad u caato ah.
**qubleey** *m.l* Nooc ka mid ah mariidka oo laga isticmaalo Xeebta iyo Jubbada Hoose; waxaa laga sameeyaa dheecaan geed; maanyo, manyiikay; libin.
**qubnaan** *m.f.dh eeg* quban. *ld* **qubnaansho.**
**qubnaansho** *m.l/dh ld* **qubnaan.**
**qubo**¹ *m.dh* Xamaarato badda ku nool oo diinka la bah ah.
**qubo**² *f.mg3* (**-btay, -batay**) Wax daadasho.
**qubsii** *f.mg2* (**-iiyay, -iisay**) Ka q.: hoore hal mar si aayar ah u kabbasho.
**qubsiin** *m.f.dh eeg* qubsii.
**qubul** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Q. ah: neef geel ah oo shilis.
**quburi** *m.l.kh* Q. ah: qof ahmiyad gaar ah siiya ku cibaadeysiga qubuuraha.
**qubuul** *m.l* Oggolaansho.
**qubuur** *m.dh eeg* qabri. *ld* **qabuuro.**
**qubuurro** *m.l eeg* qabri. *ld* **qabuuro.**
**qudde** *m.l* (**-dayaal,** *m.l/dh*) 1. Qori dabo dheer oo la qabsado leh oo biyaha la darsado. 2. *ld* **qunde (2).** Fandhaal weyn oo qori ka samaysan; qarsin; dhure.
**quddee** *f.g2* (**-deeyay, -deysay**) Qudde ku la shub.
**quddeyn** *m.f.dh eeg* quddee.
**qudduuc** *m.l* (**-cdyo,** *m.dh*) Qof waxbixinta ku iimaan xun.
**qudduucnimo** *m.dh* Qudduuc ahaansho.
**qudkool** *m.l ld* **qutool.**
**qudrad** *m.dh* 1. Awood; tamar. 2. *ld* **khudrad.**
**qudunquute** *m.l* (**-tayaal,** *m.l/dh*) *ld* **qudunquuto.**
**qudunquuto** *m.dh* Shimbir qooleyda xoogaa ka weyn, leh midabbo kala duwan, gafuur dheer oo soo yara godan oo guduudan. *ld* **qudunquute, quudquuto, quutaquute, quutaquuto.**
**qudur** *m.l.kh* (**-rro,** *m.dh*) Q. ah: nin aad bakhayl u ah.
**qudurad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Haweeney aad bakhayl u ah.
**quduro** *m.dh* Yaab; amakaag.
**quf** *f.g1* (**-fay, -ftay**) Wax meel ka buuxaan in in uga soo saarid.
**qufac**¹ *m.l* 1. Neef xoog iyo shanqar leh oo ka dhalata cuncun ku dhaca hawo mareenka ama hunguriga cad kana soo baxda afka. 2. Cudurka qaaxada oo ku dhaca sanbabka.
**qufac**² *f.mg1* (**-cay, -cday; -fici**) 1. Cid qufac ka imaansho. 2. Nafley qaaxo qaadid.
**qufad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Weel aabbur leh oo cawda laga sameeyo oo alaabada yaryar lagu gurto; gunnad.
**qufan** *f.mg4* (**-fnaa, -fnayd**) Wax meel ay ku guda jireen laga soo qufay ahaansho.
**qufasho** *m.f.dh eeg* qufo.
**qufe** *m.l* (**-fayaal,** *m.l/dh*) Geedgaab leh laamo dhudhuuban iyo caleemo yaryar oo ka mid ah dhirta dawada.
**qufici** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Ka q.: cid qufac ka keenid.
**quficid** *m.f.dh eeg* qufac².
**quficin** *m.f.dh eeg* qufici.
**qufid** *m.f.dh eeg* quf.
**qufnaan** *m.f.dh eeg* qufan. *ld* **qufnaansho.**
**qufnaansho** *m.l/dh ld* **qufnaan.**
**qufo** *f.g3* (**-ftay, -fatay**) Wax meel ay ka buuxeen koox koox uga soo saarasho.
**qufraan** *m.dh* Dembi dhaaf Ilaah bixiyo.

**quful¹** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) 1. *(-llo, m.dh)* Xubinta taranka ee gammaanka lab. 2. *ld* **qafil** 1. 3. qafilid.
**quful²** *f.g1* (**-ulay, -ushay**) *ld* **qafil².**
**qufulad** *m.dh ld* **qafilid.**
**qufulan** *f.mg4* (**-lnaa, -lnayd**) *ld* **qafilan.**
**qufulasho** *m.dh ld* **qafilasho.**
**qufulid** *m.dh ld* **qafilid.**
**qufulnaan** *m.dh ld* **qafilnaan.**
**qufulnaansho** *m.l/dh ld* **qafilnaan.**
**qufulo** *f.g3* (**-ushay, -ulatay**) *ld* **qafilo.**
**qujayn** *m.f.dh eeg* qujee. *ld* **qujays.**
**qujays** *m.l ld* **qujayn.**
**qujee** *f.g2* (**-jeeyay, -jaysay**) 1. Cid wax ku mudmudid si looga xanaajiyo. 2. Meel duleesha wax ku gufayn. 3. Cid hadal ay kahsanayso ku dhihid.
**qul** *m.l* 1. Amuur. 2. Maqaar weyn qaab jawaan u tolan oo badar lagu shubto.
**qulaami** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Ku q.: qof jirran jeenan siin. 2. ku q.: nafley wax ay cabto si khasab ah afka ugu shubid.
**qulaamin** *m.f.dh eeg* qulaami. *ld* **qulaamis.**
**qulaamis** *m.l ld* **qulaamin.**
**qulaan** *m.l* (**-aammo/-nno,** *m.dh*) 1. Weel naas ama ib leh oo dadka aan wax cabbi karin wax lagu cabsiiyo. 2. Warqadaha turubka mid ka mid ah oo wiil ku sawiranyahay oo u dhexeeya raanida iyo tobonlaha.
**qulaanqulshe** *m.l* (*c.nafl.*) Qaybta hore ee hunguri cadka afar addinleyda lafdhabarta leh, halkaasi oo berribiyoodka, xammaaratada, iyo naasleydu ay ku leeyihiin anduuqyada codka. *ld* **qulaanqulye.**
**qulaanqulye** *m.l* Muruq iyo carjaw isku dhafan oo hunguri cadka korkiisa ku yaal. *ld* **qulaanqulshe.**
**qulban** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Turub wax la qulbay ahaansho.
**qulbanaan** *m.f.dh eeg* qulban.
**qulbi** *f.g2* (**iyay, -isay**) Ciil iyo murugo cid ku beerid. *ld* **qulubsii.**
**qulbid** *m.f.dh eeg* qulub².
**qulbin** *m.f.dh eeg* qulbi. *ld* **qulubsiin.**
**qullatayn** *m.l* (**-nno,** *m.l*) 1. Dar ama berkad dusha ka feedan oo masaajiddada loo dhiso oo lagu weysaysto. 2. Qiyaas biyo ah oo si sahlan aan u nijaasoobin.
**qulqul badweyn** *m.l* (*juqr.*) Dhaqaaqa biyaha dusha ee badweynta.
**qulqul qumman (q.q.)** *m.l* (*fiis.*) (q.q.) Qulqul danab oo u socdo jiho kaliya marka uu dhexmaraayo mareeg danab.
**qulqul talantaaliya (q.t.)** *m.l* (*fiis.*) (q.t.) Qulqul danab oo dhex maraya mareeg danab, si joogta ahna u beddelaya jihada marar badan halkii seken.
**qulqul¹** *m.l* (*fiis.*) Summad I. Dhakhsaha uu saldanab ku dhexmaro gudbiye danab. Halbeegga Caalamiga ah (H.C.) ee qulqulka danab waa ambiyeer (A).
**qulqul²** *m.l* Shubmid ama socod aan kala go' lahayn ee uu hooruhu sameeyo. *ld* **qulqulid.**
**qulqul³** *f.mg1* (**-ulay, -ushay**) 1. Hoore si aan kala go' lahayn u shubmid ama u socosho. 2. Dad, xoolo iwm si aan kala go' lahayn u socosho.
**qulqulad** *m.dh* Rabsho nabadda iyo xasilloonida wax u dhinta.
**qulquladayn** *m.f.dh eeg* qulquladee.
**qulquladee** *f.g2* (**-deeyay, -daysay**) Cid meel iwm qulqulad ku samayn.
**qulquli** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Hoore si aan kala go' lahayn u shubid. 2. Dad xoolo iwm si aan kala go' lahayn u socodsiin.
**qulqulid** *m.f.dh eeg* qulqul³.
**qulqulin** *m.f.dh eeg* qulquli.
**qulub¹** *m.l* 1. *(m.l./dh)* Isla hadalka iyo walaaca ay arrin qof ku dhaliso. 2. Qaybinta cayaar turub oo la khaldo.
**qulub²** *f.g/mg1* (**-lbay, -lubtay; -lbi**) 1. *(f.g)* Cayaar turub iwm qaybinteeda isku qaldid. 2. *(f.mg)* Welwel iyo calool xumo dareemid. 3. *(f.mg)* Welwel iyo caloolxumo darteed la caatobid.
**qulubsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Qof wax qulbay ahaansho.
**qulubsanaan** *m.f.dh eeg* qulubsan. *ld* **qulubsanaansho.**
**qulubsanaansho** *m.l/dh ld* **qulubsanaan.**
**qulubsii** *f.g2* (**-iiyay, -iisay**) *ld* **qulbi.**
**qulubsiin** *m.dh ld* **qulbin.**
**quluc** *m.dh* (**-lco,** *m.l*) Nooc bocorka ka mid ah leh sal ballaaran iyo dhuun dhuuban oo inta la qallajiyo oo miraha laga daadiyo biyo lagu shubto, ama oodkaca lagu shubto.
**qulucfage** *m.l* (**-gayaal,** *m.l/dh*) Fandhaal weyn oo af ballaaran leh iyo dabo dheer oo tabbedaha, qulcaha iwm subagga iyo oodkaca looga bixiyo.
**qulul** *m.dh* Meel kala dheer oo laga siiban karo. *ld* **quluul.**
**qululuc** *m.dh.sh.r* Shanqar ka timid dareere si xoog leh uga soo butaaca meel ciriiri ah.
**quluub** *m.dh ld* **qalbi.**
**quluud** *m.dh* Ulajeedo naftu u bogto oo ku raaxaysato; macne loo jeelo oo la jeclaysto; murti; xallad; milgo.

**quluul** *m.dh ld* **qulul.**
**quluulad** *m.l ld* **quluulasho.**
**quluulasho** *m.f.dh eeg* quluulo.
**quluulo** *f.mg3* **(-uulay, -uushay)** Xoolo da' weyn ama dad nafaqaxumo awgeed meel uga kici waayid.
**qumannimo** *m.dh* Qumay ahaansho.
**qumanyannimo** *m.dh* Qumanyo ahaansho. *ld* **qumayanimo.**
**qumanyaysad** *m.l ld* **qumanyaysasho.**
**qumanyaysasho** *m.f.dh eeg* qumanyayso. *ld* **qumanyaysad, qumanyaysi, qumayaysad, qumayaysasho.**
**qumanyaysi** *m.l ld* **qumanyaysasho.**
**qumanyayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Qof nafley ama wax kale oo qiima leh il wax ku yeelid. *ld* **qumayayso.**
**qumanyo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Q. ah: naag karti u leh in ay il cid wax ku yeelayso. *ld* **qumayo.**
**qumaqase** *m.l* **(-sayaal,** *m.l/dh***)** Gobaha qoriga ka samaysan kan ugu fiican.
**qumay** *m.l.kh* Q. ah: nin la aaminsanyahay in uu isha wax ku dhibaataysan karo.
**qumayanimo** *m.dh ld* **qumanyannimo.**
**qumayaysad** *m.l ld* **qumanyaysasho.**
**qumayaysasho** *m.dh ld* **qumanyaysasho.**
**qumayayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** *ld* **qumanyayso.**
**qumayeysi** *m.l ld* **qumanyaysasho.**
**qumaynnimo** *m.dh* Qumay ahaansho.
**qumayo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** *ld* **qumanyo.**
**qumbaar** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Tuke.
**qumbac** *m.l* **(-cyo,** *m.dh***)** 1. Geed aan qodax lahayn oo geedaha kale ku faalala, baxshana miro macaan oo la cuno. 2. Gabooye.
**qumbacasho** *m.f.dh eeg* qumbaco.
**qumbaco** *f.mg3* **(-cday, -catay)** Qof jirro ka soo bogsoonaya oo howl galay dhibaato la kulmid.
**qumbahool** *m.l ld* **qumbahoole.**
**qumbahoole** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** Qalab leh af u eg kan mishaarta oo qumbaha lagu xoqo, gadaalna ku leh qori dheer oo lagu fadhiisto. *ld* **qumbahool.**
**qumbe** *m.l* **(-bayaal,** *m.l/dh***)** 1. Geedka naarjiinka. 2. Miraha geedka naarjiinka. 3. Xasdharaad yaryar oo dhiigga xoolaha ka nuuga. 4. *(-bayaal, m.l./dh)* Weel harag ka samaysan oo subagga lagu shubto. *ld* **qunbe.**
**qumbulad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Bambo weyn.
**qumi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. *(f.g)* Xoolo kaxayn. 2. *(f.mg)* U q.: awr hal abaahinaya caarka ugu toosin. 3. *(f.mg)* U q.: cid arrin iwm u fulin.
**qumid** *m.f.dh eeg* qun[2].
**qumin** *m.f.dh eeg* qumi.
**qumiyeyn** *m.dh* (*fiis.*) Habka qulqul quman looga dhalin karo qulqul talantaaliya oo ka imanaya dhaliye danab.
**qummaati[1]** *m.l.fk* 1. Si wanaagsan oo hawl loo qabto. 2. Weecweecasho la'aan; toos.
**qummaati[2]** *f.g1* **(-iyay, -isay)** Qof tilmaan toosan siin.
**qummaatid** *m.f.dh eeg* qummaati[2].
**qumman[1]** *m.l* **(-no,** *m.dh***)** Jawaan weyn.
**qumman[2]** *m.l* (*c.nafl.*) Cuf ah nudo limfaysan, oo qaar badan oo ka mid ahi ay ku yaallaan lafdhabarleyda sare, afka iyo cunaha xaggiisa dambe.
**qumman[3]** *m.dh.kh* Q. ah: haweeney da' ah oo ganacsi yar sameysa.
**qumman[4]** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof aan qaldanayn ahaansho.
**qummanaan** *m.f.dh eeg* qumman[4]. *ld* **qummanaansho.**
**qummanaansho** *m.l/dh ld* **qummanaan.**
**qummud** *m.l* Sarar geel ama lo'aad oo loo dubay in la cuno. *ld* **qommod.**
**qummudsad** *m.l ld* **qommodsasho.**
**qummudsasho** *m.l ld* **qommodsasho.**
**qummudsi** *m.l ld* **qommodsasho.**
**qummudso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** *ld* **qommodso.**
**qun[1]** *m.l* **(-uman,** *m.l***)** 1. Labada qanjir oo kulkulucsan oo afka salkiisa labada dhinac kaga yaal middood. 2. Xanuun qanjirrada afka salkiisa ku yaal ku dhaca; majin; majinow; xoqato. 3. Duleelka yar ee wax laga arko ee diiradda. 4. Si toos ah oo aan laalaabasho lahayn.
**qun[2]** *f.mg1* **(-umay, -untay; -umi)** 1. Nafley meel ka tegid. 2. Arrin iwm si wanaagsan u fulid.
**qunbe** *m.l* **(-bayaal,** *m.l/dh***)** *ld* **qumbe.**
**qunde** *m.l* 1. Hilib weyd ah oo la engejiyey. 2. *ld* **qudde.**
**qundhac** *m.dh* Qorrax.
**qundhacaysad** *m.l ld* **qundhacaysasho.**
**qundhacaysasho** *m.f.dh eeg* qundhacayso. *ld* **qundhacaysad, qundhacaysi.**
**qundhacaysi** *m.l ld* **qundhacaysasho.**
**qundhacayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Kulka qorraxda isku diirin.
**qundhaco** *m.dh* Kulka qorraxda. *ld* **qundhoco.**
**qundho** *m.dh* Nooc cawska ka mid ah oo ka baxa meelaha biya fariisinka ah.
**qundhoco** *m.dh ld* **qundhaco.**
**qunful[1]** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** *ld* **qafil[1]**; *ld* **qafilid.**
**qunful[2]** *f.g1* **(-ulay, -ushay)** *ld* **qafil[2].**

**qunfulan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** *ld* **qafilan.**
**qunfulasho** *m.dh ld* **qafilasho.**
**qunfulid** *m.dh ld* **qafilid.**
**qunfulnaan** *m.dh ld* **qafilnaan.**
**qunfulnaansho** *m.l/dh ld* **qafilnaan.**
**qunfulo** *f.g3* **(-ushay, -ulatay)** *ld* **qafilo.**
**qunjee** *f.g2* **(-jeeyay, -jeysay)** *ld* **qujee.**
**qunjeyn** *m.f.dh eeg* qunjee. *ld* **qujeyn.**
**qunjuraaf**[1] *m.l.u* 1. Jajab yaryar oo wax weyn oo dhammaa oo is-haystay ka soo go'ay. 2. Hambo. 3. Socod yar oo wax yar oo lagu noolaado lagu raadsado.
**qunjuraaf**[2] *f.g1* **(-fay, -ftay)** Xoolo meel unuunufid.
**qunjuraafid** *m.f.dh eeg* qunjuraaf[2].
**qunsad** *m.l ld* **qunsasho.**
**qunsasho** *m.f.dh eeg* qunso. *ld* **qunsad.**
**qunso** *f.g3* **(-saday, -satay)** 1. Xoolo iwm meel u kaxaysasho. 2. Dan, arrin iwm meel marsasho.
**qunsul** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** Qof diblomaasi ah oo dalka uu joogo dalkiisa wakiil uga ah bulshadiisa kana hooseeya safiirka.
**qunsul xigeen** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** (*taar.*) Ninka ku xiga qunsulka (arrimaha qunsulliyadda).
**qunsuliyad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Xafiiska qunsulka.
**qunuud** *m.l/dh* (*dii.*) Duco la raaciyo salaadda subaxa, haddiise dhibaato timaadana la raacsho salaadaha kale.
**qunux** *m.l* **(-xyo,** *m.dh***)** Gabooye.
**qunyar** *m.dh.fk* Q. ama si q. ah: aayar, xasil, tartiib.
**qunyarsocod** *m.l.kh* Q. ah: qof deggan oo dabci qabow dadka kula dhaqma.
**qunyarsocodnimo** *m.dh* Qunyarsocod ahaansho.
**qur** *m.dh* 1. Naf; ruux. 2. Q. ah: tiro go'an oo aan wax kale kordhin. Tus. "Laba wiil oo q. ah ayaa xafiiska jooga."
**quraac** *m.dh* Cunnada ugu horreysa ee subaxnimada la cuno; af-bilaw.
**quraacasho** *m.f.dh eeg* quraaco.
**quraaco** *f.mg3* **(-cday, -catay)** Quraac cunid.
**Quraan** *m.l* Kitaab Ilaahay Nabi Maxamed (S.C.W.) u waxyooday si uu ummaddiisa u gaarsiiyo. *ld* **Qur'aan.**
**Qur'aan** *m.l ld* **Quraan.**
**quraan-akhris** *m.l* 1. Siyaarooyinka, Allabariyada oo Quraan dad badani ka akhriyaan. 2. Akhrinta la akhriyo Quraan.
**quraanjo** *m.dh.u ld* **quraanyo.**
**quraanqaad** *m.l* (*dii.*) Xus loo sameeyo qof dhintay iyadoo Quraan loo akhrinayo.
**quraansaar**[1] *m.l* Akhrinta lagu akhriyo qof buka Quraan.
**quraansaar**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** Qof buka Quraan ku akhriyid.
**quraansaarid** *m.f.dh eeg* quraansaar[2].
**quraanyo** *m.dh.u* Cayayaan yaryar jaadad badan, beelbeel u degta oo aan baalal lahayn, lehna lix addin iyo labo gees. *ld* **quraanjo.**
**quraaqur** *m.dh* Qalabka lagu adeegto inta birta ah.
**quraar** *m.dh* **(-rro,** *m.l***)** Godin yar oo weelasha lagu qoro. *ld* **quraarqor.**
**quraarad**[1] *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Dhalo; qarsho.
**quraarad**[2] *m.dh* (*kiim.*) Walax adag oo ilays-gudbiye ah lagana sameeyo isku kuleylinta kaalsiyam ogsaydh (laym), soodiyam kaarbooneyt iyo ciidda (silikoon IV ogsaydh). Quraaradu waa walax wiriqlaawe ah oo aan atamyadeedu ku habeysnayn raso.
**quraarqor** *m.dh ld* **quraar.**
**qurac** *m.l* Geed abaareed weyn oo leh qodax, mayrax, xabag wanaagsan iyo abqo.
**qurbaan** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** 1. Cunto loo sameeyo allabari. 2. Allabari yar.
**qurbaansasho** *m.f.dh eeg* qurbaanso.
**qurbaanso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Qurbaan samaysasho.
**qurbac** *m.l* Awr yar oo da'diisu u dhexeyso nirig iyo qaalin.
**qurbacyee** *f.mg2* **(-yeeyay, -yeysay)** Hal qurbac dhalid.
**qurbacyeyn** *m.f.dh eeg* qurbacyee. *ld* **qurbacyeys.**
**qurbacyeys** *m.l ld* **qurbacyeyn.**
**qurban** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax qurub-qurub laga dhigay ahaansho.
**qurbanaan** *m.f.dh eeg* qurban. *ld* **qurbanaansho.**
**qurbanaansho** *m.l/dh ld* **qurbanaan.**
**qurbax** *f.mg1* **(-xay, -xday; -bixi)** Nafley nafbixid.
**qurbe** *m.l* Meel uusan qof ka helin dhaqankiisa dadkiisa, luqaddiisa iwm; dal shisheeye. *ld* **qurbo.**
**qurbid** *m.f.dh eeg* qurub[2].
**qurbixid** *m.f.dh eeg* qurbax.
**qurbo** *m.dh ld* **qurbe.**
**qurcis** *m.dh* Jaad ka mid ah noocyada geed hindiga.
**qurdan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Qof madaxa maluuqday ahaansho. 2. Lo', ari wax seenyoon ahaansho.
**qurdanaan** *m.f.dh eeg* qurdan. *ld* **qurdanaansho.**
**qurdanaansho** *m.l/dh ld* **qurdanaan.**

**qurdho** *m.dh.u* 1. Iniinaha yaryar ee cudbiga. 2. Timo aad u jilicsan marka la shanleeyo seexda.
**qurdid** *m.f.dh eeg* qurud.
**qurdo**[1] *m.l* Xaniinyo.
**qurdo**[2] *m.dh* 1. Gabadh madaxa ka xiiran oo yuul ah. 2. Q. ah: ri' dhego yaryar oo foolxun.
**qurdowalaq** *m.l* Orgi aan gaarin da'dii uu riyaha ku rimin lahaa.
**qurdowalaqnimo** *m.dh* Qurdowalaq ahaansho.
**qurdudumsad** *m.l ld* **qurdudumsasho.**
**qurdudumsasho** *m.f.dh eeg* qurdudumso. *ld* **qurdudumsad, qurdudumsi, qurjujubsad, qurjujubsash**
**qurdudumsi** *m.l ld* **qurdudumsasho.**
**qurdudumso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax adag ilka ku burbursasho. *ld* **qurdujubso, qurjujubso, qurjujumso, qururumso.**
**qurgo'** *f.mg1* **(-'ay, -'day)** Cid dhimasho.
**qurgo'id** *m.f.dh eeg* qurgo'.
**qurgoo** *f.g2* **(-gooyay, -goysay)** Nafley nafta ka qaadid.
**qurgooyo** *m.dh* Naf ka goynta cid nafta laga gooyo.
**qurgoyn** *m.f.dh eeg* qurgoo.
**quri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Awr qooqan, mid kale guulguul iyo cabsi ku samayn isaga oo guux iyo micilis isugu daraya. 2. Cid u duurxulid.
**qurin** *m.f.dh eeg* quri. *ld* **quris.**
**quris** *m.l ld* **qurin.**
**qurjad** *m.dh* Koritaanka jirku sameeyo.
**qurjujubsad** *m.l ld* **qurdudumsasho.**
**qurjujubsasho** *m.dh ld* **qurdudumsasho.**
**qurjujubsi** *m.l ld* **qurdudumsasho.**
**qurjujubso** *f.g3* **(-saday, -satay)** *ld* **qurdudumso.**
**qurjujumsad** *m.l ld* **qurdudumsasho.**
**qurjujumsasho** *m.dh ld* **qurdudumsasho.**
**qurjujumsi** *m.l ld* **qurdudumsasho.**
**qurjujumso** *f.g3* **(-saday, -satay)** *ld* **qurdudumso.**
**qurmi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax qurun ka dhigid.
**qurmid** *m.f.dh eeg* qurun[2].
**qurmin** *m.f.dh eeg* qurmi.
**qurmoon**[1] *m.l ld* **qurmuun**[1]**.**
**qurmoon**[2] *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **qurmuun**[2]**.**
**qurmoonaan** *m.dh ld* **qurmuunaan.**
**qurmoonaansho** *m.l/dh ld* **qurmuunaan.**
**qurmuun**[1] *m.l* Ur xun, ur naftu kahato; wax qurun noqday waxa ka soo ura, kankama, daaca; qurun. *ld* **qarmuun**[1]**, qurmoon**[1]**, qurun**[1]**.**
**qurmuun**[2] *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Ur xun yeelasho (wax). *ld* **qarmuun**[1]**, qurmoon**[1]**.**
**qurmuunaan** *m.f.dh eeg* qurmuun[2]. *ld* **qarmuunaan, qarmuunaansho; qurmoonaan, qurmoonaans**
**qurmuunaansho** *m.l/dh ld* **qurmuunaan.**
**qurqur** *m.l* 1. Meesha kuusan ee cunaha ragga ku taal; bocor. 2. *(-rro, m.dh)* Labada cirif ee qaansada middood.
**qurquri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Hoore si dhaqso ah u cabbdi.
**qurqurin** *m.f.dh eeg* qurquri. *ld* **qurquris, qurquro (3).**
**qurquris** *m.l ld* **qurqurin.**
**qurquro** *m.dh* 1.Laf jilicsan oo shafka geelu ka samaysan yahay. 2. Qolob-dhabashada awr qooqani sameeyo. 3. *ld* **qurqurin.**
**qurqursan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** U q.: arrin wax gar ah u arkid (qof).
**qurqursanaan** *m.f.dh eeg* qurqursan. *ld* **qurqursanaansho.**
**qurqursanaansho** *m.l/dh ld* **qurqursanaan.**
**qursi** *m.l* 1. Weel yar oo qori ka samaysan oo badarka iwm lagu cabbiro. 2. *ld* **qurus.** In cunto ah oo qof hal mar la siiyo.
**qurub**[1] *m.l* **(-byo,** *m.dh***)** Gabal yar.
**qurub**[2] *m.l* **(-byo,** *m.dh***)** (*nax.*) Macag caam ah oo tilmaama curiyeyaal aan lahayn micno u gaar ah marka ay keligoodu yihiin, waxayse qayb weyn ka qaataan xagga dhismaha weerta, waxaana ka mid ah: "ma" oo ah q. diidmo; "baa"/"ayaa", "aa" oo ah q. diiradeed magac; "waa" oo ah q. diiradeed fal; "ma", "miyaa" oo ah q. weyddiimeed.
**qurub**[3] *f.g1* **(-rbay, -rubtay; -rbi)** Wax cadcad yaryar ka dhigid.
**qurub-logardam** *m.l* **(-byo ...,** *m.dh***)** (*xis.*) Qaybta togan ee ka mid ah logardamka tiro ee ah jajab tobanlaha ku yaalla midigta barta tobanlaha.
**qurud**[1] *m.l* Cudur geela dheddig sabiisha wareeggeeda uga dhaca oo badanaa keena dhalmo la'aan, haddaan laga daaweyn.
**qurud**[2] *f.g1* **(-rday, -rudday; -rdi)** Harag timo ka wada hoolid.
**qurumo** *m.dh* Gudin yar oo weelasha lagu qoro. *ld* **qorimo.**
**qurumohuluko** *m.dh* Qurumo masaarta u eg.
**qurumoqoobley** *m.l* Gudin yar oo weelasha lagu qoro.
**qurun**[1] *m.l ld* **qurmuun**[1]**.**
**qurun**[2] *f.mg1* **(-rmay, -runtay; -rmi)** Wax in muddo ah meel yaalay ur xun yeelasho.
**qurunsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax qurmay ahaansho.

**qurunsanaan** *m.f.dh eeg* qurunsan. *ld* **qurunsanaansho.**
**qurunsanaansho** *m.l/dh ld* **qurunsanaan.**
**qurunsasho** *m.f.dh eeg* qurunso.
**qurunso** *f.g3* **(-saday, -satay)** 1. Dugaagga qaar ka mid ah hilib qurun ka dhigasho. 2. Wax qarsasho.
**qururumsad** *m.l ld* **qurdudumsasho.**
**qururumsasho** *m.dh ld* **qurdudumsasho, qurjujubsasho.**
**qururumsi** *m.l ld* **qurdudumsasho, qurjujubsad.**
**qururumso** *f.g3* **(-saday, -satay)** *ld* **qurdudumso.**
**qurus** *m.l ld* **qursi.**
**quruun** *m.dh* **(-uumo,** *m.l***)** Dadyow isku qarni noolaa.
**quruurux** *m.l.u* Dhagax yaryar.
**quruurux-bataax** *m.l.u* (*jool.*) Dhadhaab-lakabeed habe ah oo ka kooban xabiib bataax ah oo ay isu hayaan waxyaalo ay ka mid yihiin nuurad (calcium carbonate) ama suubaan (silca).
**quruuruxi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** 1. Si isdabajoog ah u hadlid. 2. Quruurux wax ku xisaabid.
**quruuruxin** *m.f.dh eeg* quruuruxi. *ld* **quruuruxis.**
**quruuruxis** *m.l ld* **quruuruxin.**
**quruush** *m.dh eeg* qarshi.
**qurux** *m.dh* Muuqaal ishu u bogto; bilic.
**quruxsami** *m.dh* 1. Bilicda ay wax leeyihiin. 2. *ld* **quruxsanaan.**
**quruxsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax qurux leh ahaansho. *ld* **qurxan, qurxoon.**
**quruxsanaan** *m.f.dh eeg* quruxsan. *ld* **quruxsami (2), quruxsanaansho; qurxanaan, qurxanaa**
**quruxsanaansho** *m.l/dh ld* **quruxsanaan.**
**quruxsasho** *m.f.dh eeg* quruxso.
**quruxso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax qurux u yeelasho.
**qurux-u-bogid** *m.dh* 1. Waxay la xiriirtaa qiimeyn qurux iyo fan qurux u bogid. 2. *(fals.)* Qeyb ka mid ah barashada falasafada ee ku saabsan quruxda.
**qurwaa** *f.mg1* **(-aayay, -aayday; -aayi)** Nafley naf bixid.
**qurwaayid** *m.f.dh eeg* qurwaa.
**qurxan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **quruxsan.**
**qurxanaan** *m.dh ld* **quruxsanaan.**
**qurxanaansho** *m.l/dh ld* **quruxsanaan.**
**qurxi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax qurux u yeelid.
**qurxin** *m.f.dh eeg* qurxi.
**qurxoon** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **quruxsan.**
**qurxoonaan** *m.dh ld* **quruxsanaan.**
**qurxoonaansho** *m.l/dh ld* **quruxsanaan.**
**qurxub** *m.dh* **(-bo,** *m.l***)** Xididdo iyo qanjirro yaryar oo candhada ku yaal oo caanaha dhala; kurxin.
**quse** *m.l* **(-sayaal,** *m.l/dh***)** Caleen la shiidey oo maydka lagu dhaqo.
**qush** *m.l* 1. Dacar; qaras. 2. Uurxumo iyo ciilqab cid ku jirta.
**qushaash**[1] *m.l* 1. Wasakh. 2. Qashqashaad.
**qushaash**[2] *f.g1* **(-shay, -shtay)** Cid qashqashid.
**qushaashid** *m.f.dh eeg* qushaash[2].
**qushayn** *m.f.dh eeg* qushee.
**qushaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax wasakh u yeelid.
**qushaysnaan** *m.f.dh eeg* qushaysan. *ld* **qushaysnaansho.**
**qushaysnaansho** *m.l/dh ld* **qushaysnaan.**
**qushee** *f.g2* **(-sheeyay, -shaysay)** Wax wasakh u yeelid.
**qushqush**[1] *m.l.u* Calool xanuun ka dhasha cunto kala jaadjaad ah oo la cunay.
**qushqush**[2] *f.mg1* **(-shay, -shtay)** Cunto kala jaadjaad ah calool xanuun ka qaadid.
**qushqushid** *m.f.dh eeg* qushqush[2].
**qushuuc**[1] *m.l ld* **khushuuc**[1]**.**
**qushuuc**[2] *f.mg1* **(-cay, -cday)** *ld* **khushuuc**[2]**.**
**qushuucid** *m.dh ld* **kushuucid.**
**qushuucsan** *f.mg1* **(-naa, -nayd)** *ld* **khushuucsan.**
**qushuucsanaan** *m.dh ld* **khushuucsanaan.**
**qushuucsanaansho** *m.l/dh ld* **khushuucsanaan.**
**qusley** *m.dh* Nooc ka mid ah sagaarada oo ku nool dhulalka buuraleyda ah.
**qusur** *m.l* Q. ah: ceel, war, durdur iwm oo hoos u dheer; mool.
**qusuusi** *m.l.u* Lataliyayaal. *ld* **khuususi.**
**qutool** *m.l* Koor hal carrab leh. *ld* **qudkool.**
**quud**[1] *m.l* 1. Cunto; cunno ; dheef. 2. Nooc geed; shillin; kulan; kedi.
**quud**[2] *m.l* Isku jirka cunnooyin ee dadku cuno.
**quudad** *m.l ld* **quudasho.**
**quudasho** *m.f.dh eeg* quudo. *ld* **quudad.**
**quuddarrayn** *m.f.dh eeg* quuddarree.
**quuddarree** *f.mg2* **(-reeyay, -raysay)** Wax helitaankooda rajo ka qabid.
**quuddarro** *m.dh* Rajo; yididdiilo.
**quudi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Nafley cunto siin.
**quudin** *m.f.dh eeg* quudi. *ld* **quudis.**
**quudis** *m.dh ld* **quudin.**
**quudo** *f.g3* **(-uutay, -uudatay)** Nafley cunto cunid.
**quudowsasho** *m.f.dh eeg* quudowso. *ld* **quudowsi.**

**saacad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) 1. Qalab waqtiga lagu cabbiro oo leh meel wareegsan oo lambaro ku yaalliin iyo laba irbadood oo kala dheer oo mid saacadda muujiso midda kalena daqiiqadaha muujiso. 2. Maalinta oo 24 meelood loo qaybiyey meesheed. 3. Wakhti.
**saacaddiya** *m.dh* Neef si xoog leh loo soo saaro marka la qaadayo qasiiddada digriga.
**saaci** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Wax soo socda saadaalin.
**saacid** *f.g1* (**-day, -dday**) Cid u kaalmayn.
**saacidid** *m.f.dh eeg* saacid.
**saacin** *m.f.dh eeg* saaci.
**saad** *m.dh* Sii sheegidda la sii sheego wax dhici doona.
**sąad** *m.l* 1. Geed weyn oo looxaan adag leh oo wax lagu dhisto, alaab qurux badanna laga samaysto. 2. Cunto safarka loo qaato; sahay. 3. Xarun ciidamada looga maamulo huga iyo raashinka. *ld* **saaj.**
**saadaal** *m.dh* 1. Astaamo iyo calaamado muujinaya wax dhici doona. 2. Malaynta wax dhici doona la maleeyo; odoros.
**saadaal-cudur** *m.dh* (*daaw.*) Saadaasha socodka cudurka iyo xaaladda mustaqbalka ee bukaanka iyadoo la tixraacayo aqoonta socodka cudurka oo horay loo lahaa, lana tixgelinayo caafi-maadka guud ee bukaanka, da'da iyo jin-siga bukaanka.
**saadaali** *f.g2* (**-iyay, isay**) Wax aan weli dhicin inay dhici doonaan sii sheegid.
**saadaalin** *m.f.dh eeg* saadaali.
**saadari** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Doonta labadeeda cayaari ee hore xargahooda.
**saaddambe** *fk.* Maalinta berri iyo saakuun u dhexeysa.
**saaddo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) 1. Xabadka. 2. Garanbiyoole.
**saadi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax dhici doona sii sheegid.
**saadin** *m.f.dh eeg* saadi. *ld* **saadis.**
**saadis** *m.l ld* **saadin.**
**saado** *m.dh* Dhibaato qof aanay hayn saadsasho.
**sąado[1]** *m.dh.kh* S. ah: dad sharaf leh.
**sąado[2]** *f.mg3* (**-aaday, -aadatay**) Qof jid dheer maraya cunto caloosha ka buux-sasho.
**saadsad** *m.l ld* **saadsasho.**
**saadsasho** *m.f.dh eeg* saadso. *ld* **saadsad, saadsi.**
**saadsi** *m.l ld* **saadsasho.**
**saadso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Wax siraadsasho; saraadasha; wax xun isu saa-din.

**saaf[1]** *m.l* 1. S. ah: hilib jiir ah oo la balballaariyey oo subag ama saliid lagu shiilay lana kaydiyey. 2. *ld* **saafid.**
**saaf[2]** *f.g1* (**-fay, -ftay**) Hilib jiir ah balballaarin.
**saafan[1]** *m.dh* Nooc kalluun ka mid ah.
**saafan[2]** *f.mg1* (**-fmay, -fantay; fmi**) Hilib wax saaf laga dhigay noqosho.
**saafan[3]** *f.mg4* (**-fnaa, -fnayd**) Hilib wax saaf laga dhigay ahaansho.
**saafi** *m.l* 1. S. ah: wax nadiif ah oo aan wasaqi ku jirin. Tus. " Cali wuxuu keenay malab saafi ah". 2. Saafinnimo. 3. Nooc kalluunka ka mid ah.
**saafid** *m.f.dh eeg* saaf[2]. *ld* **saaf[1] (2).**
**saafid-kolorimitrieed** *m.dh* (*fiis.*) Saafid xaddiyeed oo lagu cabbiro ribnaanta milmeyaasha midabaysan iyada oo la kaashanayo itaalka midabka. Milanka la hubinayo waxa loo eegaa milanno ribnaantooda la yaqaano.
**saafid-tireed** *m.dh* 1. *(xis.)* Barashada habab xisaabin ee leh seebid. 2. *(xis.)* Barashada tabaha seebidda ee loo isticmaalo aritmatig marka la furfurayo mas'alooyin xisaabeed.
**saafinnimo** *m.dh* Saafi ahaansho.
**saafir** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Meel safar u aadid.
**saafirid** *m.f.dh eeg* saafir.
**saafnaan** *m.f.dh eeg* saafan[3]. *ld* **saafnaansho.**
**saafnaansho** *m.l/dh ld* **saafnaan.**
**saagooti[1]** *m.l* 1. Sii ambabixinta cid meel aadaysa la sii ambabixiyo. 2. *ld* **saagoo-tiyid.**
**saagooti[2]** *f.g1* (**-iyay, -iday; -iyi**) Cid amba-bixin. *ld* **sagooti[2].**
**saagootiyid** *m.f.dh eeg* saagooti[2]. *ld* **saagooti[1], sagooti[1], sagootiyid.**
**saagsaagad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Naag hawsha u googoysa.
**saahid[1]** *m.l* (**-diin,** *m.dh*) Qof cabsida Ilaah u go'ay.
**saahid[2]** *f.mg1* (**-day, -dday**) 1. Cabsi Ilaah u go'id. 2. Ka s.: wax la caadaystay joojin.
**saahidid** *m.f.dh eeg* saahid[2].
**saa'id[1]** *m.l ld* **saayid[1].**
**saa'id[2]** *f.mg1* (**-'iday, -'idday**) *ld* **saayid[2].**
**saa'idcalayn** *m.f.dh ld* **saayidcalayn.**
**saa'idcalee** *f.mg2* (**-leeyay, -leysay**) *ld* **saayidcalee.**
**saaj** *m.l ld* **sąad.**
**saajac** *m.l.kh* (**-cyo,** *m.dh*) S. ah: qof dhiiran oo aan cabsan; geesi.
**saajacnimo** *m.dh* Saajac ahaansho.
**saajin** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Askari derejediisu saddax alif tahay.
**saaka** *fk.* Maalinta la joogo subaxeeda. *ld* **saakay.**

**saakay** *fk. ld* **saaka.**
**saakuun** *fk.* Maalinta saaddambe xigta.
**saalaweyneeye** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh*) Geed caleemo waaweyn oo xoolaha qaarkood daaqaan.
**saalaxweetee** *f.mg2* **(-teeyay, -teysay)** Badeeco aan badnayn hadba meel la tegid.
**saalaxweeteyn** *m.f.dh eeg* saalaxweetee.
**saalaxweeto** *m.dh* 1. Ganacsato yaryar oo aalaaba wareegta ama aan lahayn rug loogu soo hagaago. 2. Hab loo ganacsado badeeco iyadoo aan lacagteeda la bixinb lala wareego. 3. Hab ganacsi ah oo ba-deeco yaryar habda meel wareejiyo.
**saalimo** *m.dh* Midab madow oo ay iduhu ku yeeshaan barida ama agagaarka sabiisha.
**saalimow** *m.l* Hangool yar oo gadaal farraarro dhawr ah ku leh oo madow, loona subko oo suufiyada qaarkood qaataan.
**saalo** *m.dh* Saxaro kuuskuusan oo geela, ariga iyo ugaarta qaarkeed dhigaan.
**saaloo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Geel, ari iyo ugaarta qaarkeed saalo dhigid.
**saalood** *m.f.l eeg* saloo.
**saam** *m.l* Kaltanka heeganka.
**saamaan** *m.l ld* **saabaan.**
**saamaggade** *m.l* **(-dayaal,** *m.l/dh*) Cayayaan yaryar oo lugo badan leh iyo midab caddaan xigeen ah oo tiro badan u wada socda.
**saamajiid[1]** *m.l* Si caajis iyo itaaldarro ku jirto oo loo socdo.
**saamajiid[2]** *f.mg1* **(-day, -dday)** Si caajis iyo itaaldarro ku jirto u socosho.
**saamajiidid** *m.f.dh eeg* saamajiid.
**saamax[1]** *m.l* Dhaafidda laga dhaafo dembi ama deyn cid qabtay. *ld* **saamaxaad.**
**saamax[2]** *f.g1* **(-xay, -xday; -mixi)** Wax xun oo cid fashay ama loo haystay ciqaabtii ay mutaystay ka cafin.
**saamaxaad** *m.dh ld* **saamax[1].**
**saamayn** *m.f.dh eeg* saamee. *ld* **saamays.**
**saamays** *m.l ld* **saamayn.**
**saamee** *f.g2* **(-meeyay, -maysay)** 1. Wax raad ku reebid. 2. Wax cid khuseyn.
**saami[1]** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) 1. Wax la qaybsaday inta qof walba gooni u helo. 2. Hantida qof kaga qaybgalo shirkad beecmushtari. 3. Xiriir ka dhexeeya laba tiro-xisaabeed. *ld* **sahmi[1]**
**saami[2]** ***m.l*** **(iyo,** *m.dh*) (*xis.*) Saamiga laba xaddi ama laba walax xisaabeed A iyo B waa qaybta ma jajabka labada xaddi A/B oo loo qoro A : B. 5. Tiro ama xaddi loo qaybiyey mid kale. Saamiga laba xaddi oo doorsoomeyaal ah x iyo y, oo loo qoro x/y ama x : y, waa madoorsome addooy saa-migal u tahay x.
**saami[3]** *f.g1* **(-iyay, -iday; -iyi)** Wax sida loo kala leeyahay u qaybin.
**saamiggal** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) (*xis.*) Isgarabdhigidda laba ama dhawr saami. Haddii, tusaale ahaan, a, b, c ay yihiin saddex tiro oo ay a:b:c = 2:3:5, warkaa a/2, b/3, c/5 waxa la yiraahdaa waxa ay saamiggal u yihiin 2, 3, 5, xiriirkuna waxa loo muujin karaa a=b=c. Sidaa oo kale, waxa aan oran karna a:b = 2:3, b:c = 3:5, iyo a:c = 2:5.
**saamile** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Qof dad badan wax ka dhexeeya saami ku leh. *ld* **sahmile.**
**saamiley** *m.dh* Naag wax dad badan ka dhexeeya saami ku leh.
**saamisuge** *m.l* **(-gayaal,** *m.l/dh*) 1. Qof meel xoolo lagu saanyanayo yimid oo in wax la siiyo sugaya. 2. Qof mashaqayste ah oo mar walba in wax la taro sugaya.
**saamixid** *m.f.dh eeg* saamax[2].
**saamiyid** *m.f.dh eeg* saami[2]. *ld* **saanyid.**
**saan** *m.dh* **(-aamo,** *m.l*) 1. Harag xoolaad siiba kan geela iyo lo'da. 2. Tillaabo. 3. Raad.
**saanac** *m.l* **(-cyo/-ciin,** *m.dh*) Qof farsamo yaqaan ah.
**saanad** *m.dh.u* **(-do,** *m.dh*) Xabbadaha buntuqa laga rido oo lagu dagaalamo; ra-saas.
**saanahasho** *m.f.dh eeg* saanaho.
**saanaho** *f.g3* **(-hday, -hatay)** 1. Qof balaayo dhaxalsiin. 2. Qof uurka cadaawad ugu hayn.
**saancad** *m.l/dh* **(-dyo,** *m.dh*) *ld* **saancaddaale; saancaddo.**
**saancaddaale** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Qof nasiib xun (tag xun); bacaw. *ld* **saancad (1).**
**saancadde** *m.l* 1. Qof cago cad. 2. Qumay.
**saancaddo** *m.dh* Tagxumo; nasiibdarro. *ld* **saancad (2).**
**saandambayn** *m.f.dh eeg* saandambee.
**saandambee** *f.mg2* **(-beeyay, -baysey)** 1. Tallaabo gaabin. 2. Ka s.: cid lala socday in yar dib uga harid.
**saandambeedi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Dib u harid.
**saandambeedin** *m.f.dh eeg* saandambeedi.
**saangaman** *f.mg4* **(-mnaa, -mnayd)** *ld* **saangan[1].**
**saangamid** *m.f.dh eeg* saangan[1].
**saangamnaan** *m.f.dh ld* **saangannaan.**
**saangamnaansho** *m.l/dh ld* **saangamnaan.**
**saangan[1]** *f.g1* **(-gamay, -gantay; -gmi)** Qof sixir uu kaga cararo meel uu joogay ku samayn.

**saangan²** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax sixir ka dheereeya meeshii uu joogay lagu sameeyey ahaansho.
**saangannaan** *m.f.dh eeg* saangan². *ld* **saangamnaan, saangaamnaansho, saangannaansho.**
**saangannaansho** *m.l/dh ld* **saangannaan.**
**saangur** *m.dh ld* **soongur.**
**saani** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) Macsilow.
**saanifad** *m.dh ld* **saniifad.**
**saanqaad¹** *m.l* 1. S. ah: ilmo socod-barad ah. 2. Habka qofku u tallaabsado. 3. *ld* **saaqaadid.**
**saanqaad²** *f.mg1* **(-day, -dday)** 1. Ilmo yar socod billaabid. 2. Cid meel ka tegeysa socod billaabid. 3. Cid meel ay joogtay si ay uga tagto sixir ku samayn.
**saanqaadid** *m.f.dh eeg* saanqaad². *ld* **saanqaad¹ (3).**
**saanqaaf** *m.l* **(-fyo,** *m.dh*) Dedka sare ee aqalka. *ld* **saqaf.**
**saanreeb** *m.l* **(-byo,** *m.dh*) 1. Cudur geela ku dhaca oo tabar-yaraan ku reeba. 2. S. ah: neef geel ah oo caato ah.
**saanyasho** *m.f.dh eeg* saanyo. *ld* **saanyood.**
**saanyid** *m.dh ld* **saamiyid.**
**saanyo** *f.g3* **(-yaday, -yatay)** Hanti saami ku qaybsasho. *ld* **saanyoo.**
**saanyoo** *f.g3* **(-ooday, -ootay)** *ld* **saanyo.**
**saanyood** *m.l ld* **saanyasho.**
**saaq¹** *m.l* 1. Dhir geedaha kale ku faalasha. 2. Lacag ka mid ah sarrifka rubbiyadaha oo u dhiganta laba caanadood oo waayadii hore la isticmaali jirey.
**saaq²** *f.g1* **(-qay, -qday)** 1. Dhir geedo kale ku faalalid. 2. Xanuun, sun iwm jirka ku fidid. 3. Ur dareemid.
**saaqan** *m.dh* (*fiis.*) Isbeddelka ku dhaca xaaladda walax ayna sababtay badad xoog.
**saaqan¹** *f.mg1* **(-qmay, -qantay; -qmi)** Wax wareersan noqosho.
**saaqan²** *f.mg4* **(-qnaa, -qnayd)** 1. Wax wareersan ahaansho. 2. Qof, wax la saaqay ahaansho. *ld* **saaqsan.**
**saaqid danab** *m.dh* Saaqid birlabdanabeed.
**saaqid¹** *m.l* **(-dyo/-diin,** *m.dh*) 1. Nin liita oo aan meelna ku wanaagsanayn. 2. Arday waxbarasho la socon waayey.
**saaqid²** *m.f.dh eeg* saaq².
**saaqid³** *f.mg1* **(-day, -dday)** 1. Nin liita oo aan meelna ku wanaagsanayn noqosho. 2. Qof imtaxaan ku dhicid.
**saaqidad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Naag liidata oo aan meelna ku wanaagsanayn.
**saaqid-birlabdanabeed** *m.dh* (*fiis.*) Xoog danab-wadaha ku abuurma mareeg danab ayna ugu wacantahay mareegta iyo badad birlabeedka isdhexmaraaya, ama isbeddel-ka ku dhaca burqad birlabeedka jaraaya mareegta danab. X.d.w. saaqmay waxuu abuuraa qulqul danab oo u socda jihada uu sheegayo xeerka Lenz.
**saaqidid** *m.f.dh eeg* saaqid³.
**saaqmid** *m.f.dh eeg* saaqan¹.
**saaqnaan** *m.f.dh eeg* saaqan². *ld* **saaqnaansho, saaqsanaan, saaqsanaan-sho.**
**saaqnaansho** *m.l/dh ld* **saaqnaan.**
**saaqniin** *m.l* (*fiis.*) Astaanta ay leedahay mareeg danab, ee u suurtogelisa isbeddelka qulqulka danabka maraaya mareegta in uu ku saaqo x.d.w. mareegta, waxana bada-naaba loo yaqaanaa laftii-saaqniin.
**saaqsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **saaqan².**
**saaqsanaan** *m.dh ld* **saaqnaan.**
**saaqsanaansho** *m.l/dh ld* **saaqsanaan.**
**saaquun** *m.dh* **(-nno,** *m.dh*) 1. Qof haween ah oo aan waxtar iyo caqli midna lahayn. 2. Wax caato ah, aanna dhaleyn ahaansho (lax).
**saaquunnimo** *m.dh* 1. Haweeney aan caqli iyo waxtar lahayn ahaansho. 2. Wax caato ah, aanna dhaleyn ahaansho (lax).
**saar¹** *m.l* **(-rar,** *m.l*) 1. *(bot.)* Dhirta faalasha nooc ka mid ah oo caleemo yaryar iyo laamo jilicsan leh oo geedaha ku dul faafa geeluna aad u jecelyahay. 2. Cayaar jaadad badan u kala baxda oo siyaalo kala duwan loo tumo; saar-lugeed, saar-mooye.
**saar²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Wax meel dhulka ka sarreysa dhigid. 2. Ka s.: wax meel ka bixin. 3. Ku s.: meel col u dirid.
**saaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax meel dhulka ka sarreysa la dhigay ahaansho.
**saarasaare** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh*) Geed faalala, leh caleemo iyo laamo jiljilicsan oo dhirta kale ku saaqa.
**saarasho** *m.f.dh eeg* saaro.
**saardiin** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) Kalluun badeed lullumada u eg oo badanaa la qasacadeeyo.
**saari** *m.dh* Maro badanaa xariir ah oo dumarka hindidu qaataan oo guntiino iyo hagoogba u ah.
**saarid** *m.f.dh eeg* saar².
**saariq** *m.l* **(-qyo/-rqyo,** *m.dh*) Qof wax xada; tuug.
**saarnaan** *m.f.dh eeg* saaran. *ld* **saar-naansho.**
**saarnaansho** *m.l/dh ld* **saarnaan.**

**saaro** *f.g/lg3* (**-rtay, -ratay**) 1. Nin naag u galmoosho. 2. Wan lax kudud. 3. Wax, wax kale dul dhigasho.

**saarsaaran** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Wax, wax kale dushooda yaalyaal ahaansho. Xeerada bariiska ah hilib baa saarsaaran.

**saarsaarnaan** *m.f.dh eeg* saarsaaran. *ld* **saarsaarnaansho.**

**saarsaarnaansho** *m.l/dh ld* **saarsarnaan.**

**saarsasho** *m.f.dh eeg* saarso.

**saarso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Xamuul dusha ku qaadasho.

**saaruq** *m.dh* (**-qyo,** *m.dh*) Laamaha iyo caleemaha dhirta badda oo hirku xeebta ku soo tufo ama biyaha dul sabbeeya.

**saaruukh** *m.l* (**sawaariikh,** *m.dh*) *ld* **say-ruukh.**

**saas** *fk.* Sidaas.

**saatan** *fk.* Sidan, sida tan.

**saatir** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Magacyada Ilaahay mid ka mid ah.

**saawayn** *m.f.dh eeg* saawee. *ld* **sawayn.**

**saawee** *f.g2* (**-weeyay, -waysay**) 1. Wax, wax kale u ekaysiin. 2. Beden, huuri iwm seeb ku wadid. *ld* **sawee.**

**saawir**[1] *m.l* (**-ro,** *m.l*) Wax kasta oo la sharaysto.

**saawir**[2] *m.dh* (**-ro,** *m.l*) S. ah: mindi ama bir kale oo aan wax goyn oo af-beeshay.

**saaxi** *m.l.kh* S. ah: qof maskaxdiisu tamaam tahay.

**saaxiib**[1] *m.l* (**-bbo,** *m.dh*) Nin xiriir gacaltooyo qof kale la leh; wadey.

**saaxiib**[2] *m.dh* (**-bbo,** *m.dh*) Naag xiriir gacaltooyo qof kale la leh; saaxiibad.

**saaxiib**[3] *f.mg1* (**-bay, -btay**) La s.: cid xiriir gacaltooyo la yeelasho.

**saaxiibad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Gabar xiriir gacaltooyo lala leeyahay.

**saaxiibid** *m.f.dh eeg* saaxiib[3].

**saaxiibnimo** *m.dh* Saaxiib ahaansho. *ld* **saaxiibtinnimo.**

**saaxiibtinnimo** *m.dh ld* **saaxiibnimo.**

**saaxil** *m.l* Xeeb.

**saaxir** *m.l* (**-riin,** *m.dh*) Nin sixirka yaqaan.

**saaxirad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Naag sixirka taqaan.

**saaxirnimo** *m.dh* Saaxir ahaansho.

**saayaq** *m.l* (**-qiin,** *m.dh*) Nin qalinka, dahabka iwm ka sameeya waxyaalaha lagu xarragooda.

**saayid**[1] *m.l* S. ah: wax dheeraad ah. *ld* **saa'id**[1]**.**

**saayid**[2] *f.mg1* (**-day, -dday**) Wax kordhid. *ld* **saa'id**[2]**.**

**saayidcalayn** *m.f.dh eeg* saayidcalee. *ld* **saa'idcalayn.**

**saayidcalee** *f.mg2* (**-leeyay, -laysay**) Ka s.: cid ka gacan sarreyn. *ld* **saa'idcalee.**

**saayidi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax tiradooda kordhin. *ld* **saa'idi.**

**saayidid** *m.f.dh eeg* saayid[2]. *ld* **saa'idid.**

**saayidin** *m.f.dh eeg* saayidi. *ld* **saa'idin.**

**saayir**[1] *m.l* Dhaqaalayn; turaal gaar ah oo laysu galo.

**saayir**[2] *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Cid macaamil wanaagsan oo wax isdhaafsi leh la yeelasho. 2. La s.: cid xiriir wanaagsan la yeelasho.

**saayiraad** *m.dh* 1. Macaamil wanaagsan, wax isdhaafsi leh oo cid dhexmara. 2. *ld* **saayirid.**

**saayirid** *m.f.dh eeg* saayir[2]. *ld* **saayiraad.**

**saaykoolojiyadda** *m.dh* (*daaw.*) Barasho cilmiyeed oo kusaabsan dhimirka (maan-ka) bani-adaamka iyo qaabka dabeecada dadka.

**sab**[1] *m.dh* 1. Qolo raacatada soomaliyeed u liidi jirtay dawla'aan. 2. Cunto badan oo allabbari loogu talaggalay; dayaafad.

**sab**[2] *f.g1* (**-bay, -btay**) Carruur, haween iwm wax ku raalli gelin.

**sabaad** *m.l* (**-do,** *m.dh*) Dhaashi udgoon oo timaha la marsado oo laga sameeyo dhacaan ka yimaad qanjirrada mukulaal sabaadda.

**sabaal** *m.dh* (**-llo,** *m.dh*) Raalligelinta nafley wax lagu raalligeliyo.

**sabaali** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax sasabid.

**sabaalin** *m.f.dh eeg* sabaali.

**sabaan** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Waqti; wąa; jeer. *ld* **samaan**[1]**.**

**sabaayad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Kimis balballaaran oo si gaar ah looga dubo bur; burkaaki jabbaati.

**sabab**[1] *m.dh* (**-bo/asbaab,** *m.dh*) Wax dhacay waxa keenay.

**sabab**[2] *f.g1* (**-bay, -btay**) Wax dhaciddooda mas'uul ka noqosho.

**sababid** *m.f.dh eeg* sabab[2].

**sabad** *m.l* (**-do,** *m.dh*) Agagaarka guriga, xerada iwm.

**sabansabdho** *m.dh* 1. Geed weyn, xoog badan oo wax lagu dhiso. 2. Wax yar oo nafley lagu sasabo sandareerto.

**sabar**[1] *m.l* (**-rro,** *m.dh*) 1. Dulqaad. 2. *(-rro, m.dh)* Jirka dadka, qaarka sare iyo qaarka dambe inta u dhexeysa; moxog. 3.*(-rro, m.dh)* Buur salkeed. *ld* **sabbur**[1]**, sabir (2), samir**[1]**.**

**sabar**[2] *f.mg1* (**-bray, -bartay; -bri**) 1. Wax u dulqaadasho. 2. Ka s.: wax ka quusasho. *ld* **sabbur**[2]**, samar**[2]**, samir**[2]**.**

**sabarad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Tib bir ah oo dhinac fiiqan leh oo ceelasha iyo dhulka adag lagu qodo.

**sabarsii** *f.g2* (**-iiyay, -iisay**) *ld* **samirsii.**
**sabarsiin** *m.dh ld* **samirsiin.**
**sabarsiis** *m.l ld* **samirsiin.**
**sabasho** *m.f.dh eeg* sabo[2].
**sabatabbax[1]** *m.l ld* **samatabbax[1].**
**sabatabbax[2]** *f.mg1* (**-xay, -xday: -bixi**) *ld* **samatabbax[2].**
**sabatabbixi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **samatabbixi.**
**sabatabbixid** *m.dh ld* **samatabbixid.**
**sabatabbixin** *m.dh ld* **samatabbixin.**
**sabbaad** *m.l* Kasoobax halis ah.
**sabbaar[1]** *m.l* Hadiyad qof axsaan laga filayo la siiyo.
**sabbaar[2]** *f.g1* (**-ray, -rtay**) Cid ixsaan laga sugaayo hadiyad siin.
**sabbaarid** *m.f.dh eeg* sabbaar[2].
**sabbaax** *m.l* (**-xyo,** *m.dh*) 1. Ciid cad oo nadiif ah oo xeebaha badda laga helo. 2. S. ah: qof araggiisa la karahsado.
**sabbaaxad** *m.dh.kh* (**-do,** *m.l*) S. ah: naag araggeeda laga naxo oo la karahsado.
**sabbac** *m.l ld* **sambac.**
**sabbakh[1]** *m.l* Asal dharka lagu midabeeyo.
**sabbakh[2]** *f.g1* (**-khay, -khday**) Dhar midab u yeelid.
**sabbakhan** *f.mg4* (**-khnaa, -khnayd**) Dhar wax midab loo yeelay ahaansho.
**sabbakhid** *m.f.dh eeg* sabbakh[2].
**sabbakhnaan** *m.f.dh eeg* sabbakhan. *ld* **sabbakhnaansho.**
**sabbakhnaansho** *m.l/dh ld* **sabbakhnaan.**
**sabbata** *m.dh ld* **sabbato.**
**sabbatee** *f.g2* (**-teeyay, -teysay**) Cayaar turub hal mar wada helid.
**sabbateyn** *m.f.dh eeg* sabbatee.
**sabbato** *m.dh* Turub la ciyaaro oo qof hal mar wada helo.
**sabbayn** *m.f.dh eeg* sabbee. *ld* **sabbays.**
**sabbays** *m.l ld* **sabbayn.**
**sabbee** *f.mg2* (**-beeyay, -baysay**) Biyo, hawo iwm dul heehaabid.
**sabbur[1]** *m.l ld* **sabar[1], samir[1].**
**sabbur[2]** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) *ld* **sabar[2], samir[2].**
**sabburid** *m.dh ld* **sabrid.**
**sabbuux** *m.dh* Sanadka islaamka bishiisa toddoobaad; rajab.
**sabci** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Sacabbo isla dhicid. *ld* **sacbi.**
**sabcin** *m.f.dh eeg* sabci. *ld* **sabcis, sacbin, sacbis.**
**sabcis** *m.l ld* **sabcin.**
**sabeen** *m.dh* (**-no,** *m.l*) Neef ido ah oo dheddig oo aan weli curan. *ld* **subeen.**
**sabeenxir[1]** *m.l* Raali gelinta qof gef lagu sameeyo la raali geliyo. *ld* **subeenxir[1]**
**sabeenxir[2]** *f.g1* (**-ray, -rtay**) Qof lagu sameeyey gef raali gelin. *ld* **subeenxir[2].**
**sabeenxirid** *m.f.dh eeg* sabeenxir[2]. *ld* **subeenxirid.**
**saben** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) *ld* **saman.**
**sabid** *m.f.dh eeg* sab[2].
**sabiib** *m.l/dh* Miro canab oo la qallajiyey. *ld* **sibiib.**
**sabiil** *m.dh* (**-lo,** *m.l*) Xubinta taranka ee xoolaha dheddig. *ld* **samiil.**
**sabir** *m.l* 1. Xanuunka iyo dhibaatada oo loo adkaysto; samir. 2. *ld* **sabar[1].**
**sabo[1]** *m.dh* 1. Dabayl kulul oo xagaaga dhacda. 2. *(-ooyin, m.l)* Dhul kooban oo ceel ama guri ku wareegsan heelad.
**sabo[2]** *m.dh* (*juqr.*) Degaan gaar ah oo uu noole ku noolaado, tusaale ahaan: balliyada, webiyada, ayda iwm.
**sabo[3]** *f.g/mg3* (**-btay, -batay**) 1. *(f.g)* Cid wax dani ugu jirto, cid kale si ay u fuliso hadal ku qancin. 2. *(f.mg)* Degan, ceel, iwm agagaarkooda tuurid (xoolo).
**sabool[1]** *m.l.kh* S. ah: qof aad u xoolo yar.
**sabool[2]** *f.mg1* (**-oolay, -ooshay**) Qof sabool noqosho. *ld* **saboolow.**
**saboolid** *m.f.dh eeg* sabool[2]. *ld* **sabooloobid.**
**saboolnimo** *m.dh* Sabool ahaansho.
**sabooloobid** *m.dh ld* **saboolid.**
**saboolow** *f.mg1* (**-oobay, -oowday; -oobi**) *ld* **sabool[2].**
**sabri** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Cid inay samirto gayeysiin. *ld* **samri.**
**sabrid** *m.f.dh eeg* sabar[2]. *ld* **sabburid, samrid.**
**sabrin** *m.f.dh eeg* sabri. *ld* **samrin.**
**sabsaab** *m.l* Qof aad u caqli yar oo aan waxba lagu aamini karin sawaab.
**sabti** *m.l* Maalinta jimcada iyo axadda u dhexeysa.
**sabtiye** *m.l* Qayb ciidamadii fashiistaha ka mid ahayd oo soomaaliya ka jirtey.
**sabuubo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Khatar; halis. *ld* **sabuuro.**
**sabuul** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Dalagga firiga xubinta iniinaha badarku ku yaallaan.
**sabuur** *m.l* Kutubkii loo soo dejiyey nabi Daa'uud.
**sabuurad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Loox ballaaran oo afar gees ah, badanaa midab leh oo jeeso wax lagula qoro.
**sabuuro** *m.dh ld* **sabuubo.**
**sac** *m.l* (**-co,** *m.l*) Neef lo' ah, dheddig oo curtay.
**sacab** *m.l* (**-bbo,** *m.dh*) 1. Gacanta dhankeeda hoose iyo faraha. 2. Sacabbada oo laysku

dhufto. 3. Cayaar jaan iyo sacab leh oo habeenkii la cayaaro.
**sacabbayn** *m.f.dh eeg* sacabbee.
**sacabbee** *f.g2* **(-beeyay, -baysay)** Sacabbada wax ku qaadid.
**sacabsasho** *m.f.dh* egg sacabso.
**sacabsato** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Gabar yar oo dibadda ariga ku maasha.
**sacabso** *f.g3* **(-saday, -satay)** 1. Ilmo markaa dhashay xab ka dhuuqid. 2. Neef sacab-bada ku maalid.
**sacabtumid** *m.f.dh eeg* sacabtun.
**sacabtun** *f.mg1* **(-umay, -untay; -umi)** 1. Calaacalaha isku dhufasho. 2. Sacab cayaarid.
**sacaf**¹ *m.l* Timir lafahii iyo gobortii laga gu-ray oo la cajimay.
**sacaf**² *f.g1* **(-cfay, -caftay; -cfi)** Timir sacaf ka dhigid.
**sacbi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** *ld* **sabci.**
**sacbin** *m.dh ld* **sabcin.**
**sacbis** *m.l ld* **sabcin.**
**sacfaraan** *m.l* Budo hurdi ah oo wax lagu midabeeyo, waxna lagu daweeyo.
**sacfid** *m.f.dh eeg* sacaf².
**saciim** *m.l* **(-miin,** *m.dh*) Qof wanagsan oo deeq iyo dabeecadba leh.
**saciira** *m.dh* Naar ka mid ah toddobada naarood.
**saco** *m.l* 1. Koox xiddigo ah, cadcad oo ku yaal lixaha iyo cadaadda agtooda, meel aan diillincaanoodda ka fogayn. 2. Koox lo' ah.
**sacoobaan** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) Kalluun dusha ka cagaaran oo badda ku nool. *ld* **socoobaan.**
**sacsac** *m.l* Qof sirqannimo awgeed aad u caqli yareeyey.
**sacsacan**¹ *f.mg1* **(-cmay, -cantay; -cmi)** Qof sirqannimo awgeed aad u caqli yareyey noqosho.
**sacsacan**² *f.mg4* **(-cnaa, -cnayd)** Qof sirqannimo awgeed aad u caqli yareyey ahaansho.
**sacsacmid** *m.f.dh eeg* sacsacan¹.
**sacsacnaan** *m.f.dh eeg* sacsacan². *ld* **sacsac-naansho.**
**sacsacnaansho** *m.l/dh ld* **sacsacnaan.**
**sactar** *m.l* 1. Geed yar, udgoon oo ubaxiisa wax lagu daaweeyo, cuntadana lagu darsado. 2. Sagxad weyn oo alaabta culus maraakiibta looga soo qaado ama loogu geeyo oo matoor jiido.
**sad**¹ *m.l ld* **sed.**
**sad**² *m.l* (*daaw.*) Qaddar daawo ah oo si taxadar leh loo qiyaasay takhtar u qoray in markiiba bukaan.

**sadaado** *m.dh* Jiiraggo'; daal.
**sadaadoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Cid sadado dareemid.
**sadacdheere** *m.l* Ciyaar dhaqameed laga yaqaan degaanka Afgooye oo leh sacab iyo biro laysku garaaco.
**sadaf** *m.l* Dhulman laba qalbac ka samaysan oo badanaa badda laga helo.
**sadaq** *m.l* **(-qyo,** *m.dh*) Gogol ulo yaryar, dhuudhuuban oo isku xirxiran ka samay-san.
**sadaqayn** *m.f.dh eeg* sadaqee. *ld* **sadaqays, saddaqayn, saddaqays.**
**sadaqays** *m.l ld* **sadaqayn.**
**sadaqaysad** *m.l ld* **sadaqaysasho.**
**sadaqaysasho** *m.f.dh eeg* sadaqayso. *ld* **sadaqaysad, sadaqaysi.**
**sadaqaysi** *m.l ld* **sadaqaysasho.**
**sadaqee** *f.g2* **(-qeeyay, -qaysay)** Sadaqo bixin. *ld* **saddaqee.**
**sadaqo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Wax Alle dartii loo baxsho. *ld* **saddaqo.**
**sadar** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) 1. Xarriiq toosan oo xaashiyaha wax lagu qoro loo yeelo. 2. Qoraal xaashi ku qoran oo hal diillin iskula yaal.
**sadarraysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Xaashi, loox iwm wax sadarro loo yeelay ahaansho.
**sadarraysnaan** *m.f.dh eeg* sadarraysan. *ld* **sadarraysnaansho.**
**sadarraysnaansho** *m.l/dh ld* **sadarrays-naan.**
**sadarree** *f.g2* **(-reeyay, -reysay)** Xaashi iwm sadarro u yeelid.
**sadarreyn** *m.f.dh eeg* sadarree. *ld* **sadarreys.**
**sadarreys** *m.l ld* **sadarreyn.**
**sadax** *m.l* 1. Wax docdooda fidsantahay oo kore. 2. *ld* **sagxad.** Baabuur, markab iwm meesha sare ee alaabta la dhigo.
**sadcaal**¹ *m.l ld* **socdaal**¹**.**
**sadcaal**² *f.mg1* **(-aalay, -aashay)** *ld* **socdaal**²**.**
**sadcaalid** *m.dh ld* **socdaalid.**
**saddamid** *m.f.dh eeg* saddan.
**saddan** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Wax galiilyo hayso noqosho.
**saddaqayn** *m.dh ld* **sadaqayn.**
**saddaqays** *m.l ld* **sadaqayn.**
**saddaqayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** *ld* **sadaqayso.**
**saddaqee** *f.g2* **(-qeeyay, -qeysay)** *ld* **sada-qee.**
**saddaqo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) *ld* **sadaqo.**
**saddaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax siddo loo yeelay ahaansho.
**saddex** *m.dh.t* Tirada labada iyo afarta u dhexeysa; "3".
**saddexaad** *m.dh.t.j* Tirada jagaalaha ah, kan u dhigma saddexda.

**saddexan¹** *m.l* 1. Nafley dheddig iyo labadeeda cunug oo wada jira. 2. Koox ka kooban saddex cunsur.

**saddexan²** *f.mg4* **(-xnaa, -xnayd)** Dheddig wax laba ilmood leh ahaansho.

**saddexanyo** *m.dh* 1. Nooc cawska ka mid ah. 2. Hub laba waran iyo gaashaan ka kooban.

**saddexdhudood** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** Maro weyn, cad oo haweenka reer miyigu xir-taan; saddexqayd.

**saddexeeye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** 1. Laba wiil oo isku hooyo iyo aabbe ah, wiil saddexaad oo waalidkood dhalay oo ku soo kordha. 2. Arrin, dood iwm oo laba qof isku hayaan qof aan loo baahnayn oo soo dhex gala siina fidneeya.

**saddexeysad** *m.l ld* **saddexeysasho.**

**saddexeysasho** *m.f.dh eeg* saddexeyso. *ld* **saddexeysad, saddexeysi.**

**saddexeysi** *m.l ld* **saddexeysasho.**

**saddexeyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Saddex ka dhigasho (wax).

**saddexgees** *m.l* **(-syo,** *m.dh***)** 1. Shaxan saddex dhinac leh. 2. S. ah: nooc ablayda ka mid ah oo daabkeedu xaggiisa sare saddex ganood ku leeyahay.

**saddexjibbaar¹** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** 1. Tiro saddex jeer la isku dhuftay. 2. Tiro saddex jeer la isku dhuftay.

**saddexjibbaar²** *m.l* Jibbaarka saddexaad ee tiro. Saddex jibbaarka "a" waa "axaxa = a3".

**saddexjibbaar³** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Tiro saddex jeer isku dhufasho.

**saddexjibbaaran¹** *f.mg1* **(-rmay, -rantay; -rmi)** Tiro wax saddex jeer la isku dhuftay ahaansho.

**saddexjibbaaran²** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Tiro wax saddex jeer la isku dhuftay ahaansho.

**saddex-jibbaarane** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh***)** (*xis.*) Shaxan adke ah oo leh lix weji oo labajibbaareneyaal ah. Mugga saddexjib-baarane dhererka dhinaciisu yahay l waa l3.

**saddexjibbaarasho** *m.f.dh eeg* saddexjib-baaro.

**saddexjibbaarid** *m.f.dh eeg* saddexjibbaar².

**saddexjibbaarmid** *m.f.dh eeg* saddexjib-baaran¹.

**saddexjibbaarnaan** *m.f.dh eeg* saddexjib-baaran². *ld* **saddxejibbaarnaansho.**

**saddexjibbaarnaansho** *m.l/dh ld* **saddexjib-baarnaan.**

**saddexjibbaaro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** Tiro saddex jeer isku dhufsasho.

**saddexle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** Xaashi turub oo saddex dhibcood leh.

**saddexley** *m.dh* Cayaar jiib iyo jaan leh oo saddex goor la gooyo kana mid ah cayaaraha hiddaha iyo dhaqanka sooma-liyeed.

**saddexlugood** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** Xarig ka samaysan saddex dhudood oo laysku soohay.

**saddex-madaxle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** (*c.nafl.*) Muruq saddex madax leh, gaar ahaan saddexsuullaha cududda oo ku yaal cududda xaggeeda dambe wuxuuna fidiyaa dhudhunka.

**saddexnaan** *m.f.dh eeg* saddexan². *ld* **saddexnaansho.**

**saddexnaansho** *m.l/dh ld* **saddexnaan.**

**saddexo** *m.dh* Nagaar yar oo doomaarta ka tirsan.

**saddexqad¹** *m.l.kh* 1. Kal saddex beri biyaha laga qado. 2. S. qad ah: xoolo nugul ah oo aan saddex beri biyo cabbin.

**saddexqad²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Xoolo nugul ah saddex beri biyo moogaan.

**saddexqadid** *m.f.dh eeg* saddexqad².

**saddexqeyd** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** Maro haweenku waayadii hore qaadan jireen oo saddex qeyd oo isku tolan ka samaysan.

**saddexsaamood** *m.l* Ciddisiib.

**saddexsuulle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** Muruq salka saddex madax ku leh.

**saddexsuulley** *m.dh* Xaalaquf, qarandi.

**saddex-xagal** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** Shaxan saddex gees leh.

**saddex-xagal dhinacyo isle'eg** *m.l* (*xis.*) Saddex-xagal leh saddex dhinac oo isle'eg iyo xagal kasta oo ka mid ah xaglihiisuna cabbirkeedu dhanyahay 60°.

**saddex-xagal isma le'eke** *m.l* (*xis.*) Saddex-xagalka dhammaan dhinacyadiisa iyo xaglihiisuba aan isle'ekeen.

**saddex-xagal labaale** *m.l* (*xis.*) Saddex-xagal leh laba dhinac oo isle'eq iyo laba xaglood oo isleeq.

**saddex-xagalley** *m.l* (*xis.*) Dariiqo sahamin ah oo la dhisayo shabaq saddex-xagallo ah, oo suurto geliya in lagu sawiro khariidad toobograafiyeed qiyaas weyn leh.

**sadhee** *f.g2* **(-dheeyay, -dheysay)** 1. Aafeyn. 2. *ld* **saree.**

**sadheyn** *m.f.dh eeg* sadhee.

**sadho** *m.dh* Aafo.

**sadiibo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Bir yar oo qadhabi ah oo ragga gadhmadowga ah cirradu ku siibsiibo.

**sadkax** *m.dh* 1. Geed nagaar yar oo leh laamo iyo caleemo jilicsan iyo miro la cuno, askax. 2. Miraha geedkaasu dhalo.

**sado** *m.dh* Canshuur la siiyo boqorrada. *ld* **sedo.**

**sadqayn** *m.f.dh eeg* sadqee.

**sadqee** *f.g2* **(-qeeyay, -qaysay)** Xoolo allabari ahaan u qalid.

**sadqo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Xoolo allabari ahaan loo qalo. 2. S. ah: qof aan qiimo lahayn.

**saf¹** *m.l* **(-faf,** *m.l*) Wax badan is wada barbar taagan, aan kala horreyn kalana dambayn; sarac.

**saf²** *f.g1* **(-fay, -ftay)** Wax saf gelin.

**safaana** *m.l* (*juqr.*) Ama dhul-cawsaadka kulaaleyda waa gobolka adka la leh kaymaha badhaalaha kubbad badh asta, isla markaana dhaca inta u dhaxaysa ama degaannada diiran (latter) iyo kuwa kulul, deegaanta dabiiciga ah ee ka baxdaa waa caws iyo hir teel-teel ah, wuxuuna leeyahay xilliyo qoyaan iyo qallayl, roob la'aanta xilliga dambena waxay ka hor tagtaa bixitaanka keymaha meelaha qo-yaanka leh mooyee.

**safaarad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Xaafiiska danjiraha. *ld* **safaaro.**

**safaaro** *m.dh ld* **safaarad.**

**safad** *m.l* **(-dyo,** *m.l*) 1. Qufad yar oo qurxoon aaburna leh oo caw ka samaysan waxna lagu rito. 2. *ld* **safasho.**

**safaleeti** *m.l* **(-tiyaal,** *m.l/dh*) *ld* **fasaleeti.**

**safan¹** *m.l* Dildillaac dadka kaga dhaca cagaha oo qabowga iyo kulaylku keenaan. *ld* **hilibsafan.**

**safan²** *m.dh* (*c.nafl.*) Nafley badda ku jirta oo jirkeedu ka koobanyahay labo baal oo balballaaran madax yar iyo dabo sida xarigga u dhuuban oo qodxo ku tagtaaganyihiin, waxayna u egtahay sammiir yar.

**safan³** *f.mg4* **(-fnaa, -fnayd)** Wax si saf ah u taagan ahaansho.

**safar¹** *m.l* 1. Socdaal. 2. Dad gaadiid wata oo arrin ganacsi magaalo u aaday.

**safar²** *m.dh* Bilaha dayaxa lagu xisaabo too-da labaad.

**safar³** *f.mg1* **(-fray, -fartay; -fri)** 1. Meel ka socdaalid. 2. Iyadoo meel ganacsi loo aadayo meel ka tegid.

**safasho** *m.f.dh eeg* safo. *ld* **safad.**

**safayn** *m.dh ld* **sifayn.**

**safaysan¹** *f.mg1* **(-smay, -santay; -smi)** *ld* **sifaysan¹.**

**safaysan²** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** *ld* **sifaysan².**

**safaysmid** *m.dh ld* **sifaysmid.**

**safaysnaan** *m.dh ld* **sifaysnaan.**

**safaysnaansho** *m.l/dh ld* **sifaysnaan.**

**safee** *f.g2* **(-feeyay, -feysay)** *ld* **sifee.**

**safeexad** *m.dh* **(-dyo,** *m.dh*) *ld* **faseexad.**

**safid** *m.f.dh eeg* saf².

**safiih** *m.l.kh* S. ah: qof caqli gaab ah; doqon. *ld* **sufeehi, sufiih, sufiihi.**

**safiir** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Danjire dalkiisa u jooga dal kale oo shaqo dibolomaasi u haya.

**safiito** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Shay ka mid ah qalabka dhismaha oo guryaha dedkooda hoose lagu dhejiyo. 2. Wax kasta oo marka guryaha la dedo hoos looga dhejiyo.

**safmar¹** *m.l.kh* S. ah: cudur dad ama xoolo badan mar ku wada dhaca.

**safmar²** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) (*daaw.*) Cudur si kedis ah u dillaaca oo si dhakhso leh ugu fida dadka dhexdiisa isagoo saameynaya qayb badan ee dadka ka mid ah.

**safnaan** *m.f.dh eeg* safan². *ld* **safnaansho.**

**safnaansho** *m.l/dh ld* **safnaan.**

**safo** *f.g/mg3* **(-ftay, -fatay)** 1. *(f.g)* Wax saf gelin. 2. *(f.mg)* Qof saf gelid.

**safrad** *m.dh* Baahida la dareemo marka la hamuumanyahay.

**safradaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax safradi hayso ahaansho.

**safradaysnaan** *m.f.dh eeg* safradaysan. *ld* **safradaysnaansho.**

**safradaysnaansho** *m.l/dh ld* **safradaysnaan.**

**safri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Badeeco meel fog u iibgeyn.

**safrid** *m.f.dh eeg* safar³.

**safrin** *m.f.dh eeg* safri.

**sagaal** *m.l.t.* Tirada siddeedda iyo tobanka u dhexeysa; "9".

**sagaalaad¹** *m.l* 1. Maalinta bisha Arrafo sagaalka tahay oo muslimiintu xajinaysaa banka carrafo taaganyihiin. 2. Roob da'ay maalintiisa sagaalaad ee riibigu kaco.

**sagaalaad²** *m.l.t.j* Tirada jagaalaha ah, kan u dhigma sagaalka.

**sagaalle** *m.l* **(-layaal,** *m.l*) Xaashi turub oo sagaal dhibcood leh.

**sagaara-furdug** *m.dh* Nooc sagaarada ka mid ah oo aad u waaweyn; kuna nool dhulka carro madowga ah.

**sagaarasalool** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) Geedgaab aan qodax lahayn oo leh laamo dhuudhuuban iyo caleemo yaryar oo ka mid ah dhirta daawada.

**sagaaro** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Nooc ugaarta yaryar ka mid ah, dhawr jaad u kala baxda oo keeda lab geeso leeyahay.

**sagaaromuri** *m.dh* **(-iyaal,** *m.l/dh*) Nooc sagaarada ka mid ah kana yara waaweyn oo leh midab ciiromadow xigeen ah.

**sagaashamaad** *m.l.t.j ld* **sagaashanaad.**

**sagaashameeye** *m.l.t.* Tiro qiyaas ahaan sagashan u dhow. *ld* **sagaashameeyo, sagaashaneeye, sagaashaneeyo.**
**sagaashameeyo** *m.dh.t ld* **sagaashameeye.**
**sagaashan** *m.l.t.* Tiro ka kooban sagaal meelood oo min toban ah; sagaal tobnaad; "90".
**sagaashanaad** *m.l.t.j* Tirada jagaalaha ah, kan u dhigma sagaashanka. *ld* **saga-shamaad.**
**sagaashaneeye** *m.l.t. ld* **sagaashameeye.**
**sagaashaneeyo** *m.dh.t ld* **sagaashameeye.**
**sagal** *m.l* Daliigo cas-cas oo moodda galbeed u eg oo xilliga roobka aroortii cirka ku dhigma.
**sagan** *m.dh* Godob, utun, aano, dakano.
**sagandaaq** *m.l* (**-qyo,** *m.dh*) Ugaarta keeda lab oo inta tamar yareeyo raxanta ka taga ee gooni-joog noqda.
**sagaro** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Sigaar buuriga iyo xaashidu kala samaysanyihiin oo qofka cabbayaa duubto.
**sagax** *m.l.kh* (**-xyo,** *m.dh*) S. ah: wax fidsan oo aan gun hoos u qodan lahayn.
**sagli** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Cir aroor hore sagal yeelasho.
**saglin** *m.f.dh eeg* sagli.
**sagooti**[1] *m.l ld* **saagootiyid.**
**sagooti**[2] *f.g1* (**-iyay, -isay**) *ld* **saagoti**[2]**.**
**sagootin** *m.dh ld* **sagootiyid.**
**sagootiyid** *m.dh ld* **saagootiyid.**
**sagsaag**[1] *m.l* (**-gyo,** *m.dh*) 1. Googoynta shaqo loo googooyo. 2. Si isweydaar ah oo makiinadda harqaanku dunta dharka ugu tosho. 3. S. ah: qof aan si joogto ah u imaan oo googoys badan. 4. S. ah: makiinad harqaan oo si isweydaar ah wax u tosha.
**sagsaag**[2] *f.g1* (**-gay, -gtay**) 1. Hawl iwm ka maqnaansho. 2. Hawl si xun u qabasho. 3. Harqaan si isdhaafdhaafsan dhar ugu tolid.
**sagsaagad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Naag hawl way ka maqantahay.
**sagsaagan** *f.mg4* (**-gnaa, -gnayd**) Maro wax sagsaag lagu tolay ahaansho.
**sagsaagasho** *m.f.dh eeg* sagsaago.
**sagsaagid** *m.f.dh eeg* sagsaag[2].
**sagsaagnaan** *m.f.dh eeg* sagsaagan. *ld* **sagsaagnaansho.**
**sagsaagnaansho** *m.l/dh ld* **sagsaagnaan.**
**sagsaagnimo** *m.dh* Sagsaag ahaansho.
**sagsaago** *f.mg3* (**-gtay, -gatay**) Dhar sagsaag ku tolasho.
**sagxad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) 1. Meel fidsan oo aan godnayn. 2. *ld* **sadax.**
**sah** *m.l* (**-ho,** *m.dh*) Hadba xaalka markaas lagu sugan yahay.

**sahal**[1] *m.l* Wax aan dhib lahayn ama fudud.
**sahal**[2] *f.g1* (**-hlay, -hashay; -hli**) Wax fududayn.
**sahami** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Sahan aadid. *ld* **sahmi**[2]**.**
**sahamin** *m.f.dh eeg* sahami. *ld* **sahamis, sahmin, sahmis.**
**sahamis** *m.l ld* **sahamin.**
**sahamiye** *m.l* (**-yayaal,** *m.l/dh*) Qof meel loo diro si uu u soo arko oo uga war keeno.
**sahan** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) 1. Aadidda meel la aado si looga war keeno. 2. S. ah: qof meel loo diro si uu uga war keeno.
**sahansan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax la sahmiyey ahaansho.
**sahansanaan** *m.f.dh eeg* sahansan. *ld* **sahan-sanaansho.**
**sahansanaansho** *m.l/dh ld* **sahansanaan.**
**sahansasho** *m.f.dh eeg* sahanso.
**sahanso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Meel dan laga leeyahay soo dayasho.
**sahasho** *m.f.dh eeg* saho.
**sahay**[1] *m.dh* Cunto loo qaato in lagu jidma-ro; jiscin.
**sahay**[2] *f.g1* (**-yay, -yday**) Cunto jidmar ahaan cid u siin.
**sahayasho** *m.dh ld* **sahaysasho.**
**sahayid** *m.f.dh eeg* sahay[2].
**sahayo** *f.g3* (**-yday, -ytay**) *ld* **sahayso.**
**sahaysasho** *m.f.dh eeg* sahayso. *ld* **sahaya-sho.**
**sahayso** *f.g3* (**-stay, -satay**) Cunto sahay ka dhigasho. *ld* **sahayo.**
**sahlan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax aan dhi-baato lagala kulmin ahaansho.
**sahlanaan** *m.f.dh eeg* sahlan. *ld* **sahla-naansho.**
**sahlanaansho** *m.l/dh ld* **sahlanaan.**
**sahlasho** *m.f.dh eeg* sahlo.
**sahlid** *m.f.dh eeg* sahal[2].
**sahlo** *f.g3* (**-laday, -latay**) Wax, wax dhib yar ka dhigasho.
**sahmi**[1] *m.l* 1. *ld* **saami**[1]**.** 2. Habeen barkii.
**sahmi**[2] *f.mg2* (**-iyay, -isay**) *ld* **sahami**[2]**.**
**sahmile** *m.l ld* **saamile.**
**sahmin** *m.dh ld* **sahamin.**
**sahmis** *m.l ld* **sahamin.**
**saho** *f.g3* (**-hday, -hatay**) 1. Mindi iwm af u yeelasho. 2. Ku s.: wax ku xoqasho.
**sahra** *m.dh* Xiddig weyn oo arooryada hore soo baxa; xiddig waaberi.
**sahwi**[1] *m.l* Illowshaha wax la kala illaawo.
**sahwi**[2] *f.mg1/2* (**-iyay,-iday/-isay; -iyi**) 1. Wax kala illaawid. 2. Feker dheer gelid (qof).
**sahwin** *m.dh ld* **sahwiyid.**
**sahwisan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax sahwiyey ahaansho (qof).

**sahwisanaan** *m.f.dh eeg* sahwisan. *ld* **sahwisanaansho.**
**sahwisanaansho** *m.l/dh ld* **sahwisanaan.**
**sahwisii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Qof wax illowsiin.
**sahwisiin** *m.f.dh eeg* sahwisii.
**sahwiyid** *m.f.dh eeg* sahwi$^2$. *ld* **sahwin.**
**sahyuuni** *m.l* **(-iyiin,** *m.dh***)** Qof aaminsan sahyuuniyadda.
**sahyuuniyad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Dhaqdhaqaaq siyaasadeed iyo mid diineed oo ku dhisan mabda' ujeeddadiisu tahay in Yuhuudda la ururiyo, la mideeyo oo loo helo meel la dejiyo.
**sajaayad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Salli yar oo lagu tukado. *ld* **sijaayad.**
**sajarasho** *m.f.dh eeg* sajaro.
**sajaro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** Qof aan dembi lahayn galaafasho.
**sakaar** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Bartamaha xabadka halka ay feeraha sare isaga yimaadaan.
**sakaarjab** *m.l* Legriix.
**sakad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Daaro badan oo is haysta oo aan dariiq u dhexeyn. *ld* **seked.**
**sakal$^1$** *m.dh* **(-lo,** *m.l***)** Meel ciriiri ah. *ld* **shakal$^1$.**
**sakal$^2$** *f.g1* **(-alay, -ashay)** Meel ciriiri ah wax gelin. *ld* **shakal$^2$.**
**sakalid** *m.f.dh eeg* sakal$^2$. *ld* **shakalid.**
**sakar** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** 1. Dhulbeereedka barna la abuurto barna la dego. 2. Oodda reerka iyo beerta u dhexaysa.
**sakaraad$^1$** *m.l* 1. Xanuun aad u daran. 2. S. ah: nafley xaaladdeedu aad u liidato oo geeri halis u ah.
**sakaraad$^2$** *f.mg1* **(-day, -dday)** Nafley jirran, wax naftu dhibayso noqosho.
**sakaraadid** *m.f.dh eeg* sakaraad$^2$.
**sakareed** *m.l* Tubaako shiidan oo xaashi qafiif ah lagu shubay oo la qiijiyo. *ld* **sigaar**
**sakati$^1$** *m.dh* Cabsi yar shaki.
**sakati$^2$** *f.mg1* **(-iyay, -iday; -iyi)** Si yar u nixid; naxdin yar iyo shaki dareemid.
**sakatin** *m.dh ld* **sakatiyid.**
**sakatisan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax naxsan ahaansho (qof).
**sakatisanaan** *m.f.dh eeg* sakatisan. *ld* **saka-tisanaansho.**
**sakatisanaansho** *m.l/dh ld* **sakatisanaan.**
**sakatiyid** *m.f.dh eeg* sakati$^2$. *ld* **sakatin.**
**sakee** *f.mg2* **(-keeyay, -keysay)** Hanti seko u bixin.
**sakeyn** *m.f.dh eeg* sakee.
**sakeysad** *m.l ld* **sakeysasho.**
**sakeysasho** *m.f.dh eeg* sakeyso. *ld* **sakeysad, sakeysi, sekeysad, sekeysasho, sekeysi.**
**sakeysi** *m.l ld* **sakeysasho.**
**sakeyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Seko urursa-sho. *ld* **sekeyso.**
**sakhraami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid sakhraan ka dhigid.
**sakhraamid** *m.f.dh eeg* sakhraan$^2$.
**sakhraamin** *m.f.dh eeg* sakhraami. *ld* **sakhraamis.**
**sakhraamis** *m.l ld* **sakhraamin.**
**sakhraan$^1$** *m.l* **(-aamiin,** *m.dh***)** Qof khamro ka dhergey oo sakhradi hayso oo aan ogayn waxa uu samaynayo. *ld* **sarqaan.**
**sakhraan$^2$** *f.mg1* **(-aamay, -aantay; -aami)** Qof wax sakhradi hayso noqosho.
**sakhraannimo** *m.dh* Sakhraan ahaansho.
**sakhraansan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof wax sakhradi hayso noqosho. *ld* **sakhradeysan.**
**sakhraansanaan** *m.f.dh eeg* sakhraansaan. *ld* **sakhraansanaansho, sakhradeysnaan.**
**sakhraansanaansho** *m.l/dh ld* **sakhraan-sanaan.**
**sakhrad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Miyir la'aanta ku dhacda qof khamro ka dhergey.
**sakhradeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** *ld* **sakhraansan.**
**sakhradeysnaan** *m.dh ld* **sakhraansanaan.**
**sakhradeysnaansho** *m.l/dh ld* **sakhraas-naan.**
**sakiin** *m.dh* **(-no,** *m.l***)** Bir yar oo xalleefsan labada dhinacna af ku leh oo timaha lagu xiiro. *ld* **sikiin.**
**sakiino** *m.dh* Nooc ka mid ah siyaabaha turubka loo ciyaaro.
**sakiir** *m.dh* **(-ro,** *m.dh***)** *ld* **sakiiro.**
**sakiiro** *m.l* 1. Iin lugaha dadka gasha oo jilbaha isu soo dhoweysa. 2. Nabar ka dhasha shafka iyo jeeniga geelu markay is xoqaan. *ld* **sakiir, sikiir, sikiiro.**
**sako** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Saddaqo maalka iyo xoolaha ku waajibta oo sanad walba laga bixiyo. 2. Bilaha dayaxa oo muslinku tirsado, bisha ugu horreysa oo xoolaha saddaqo ku waajibta laga bixiyo dago. *ld* **seko.**
**sal habdhis tirooyin** *m.l* Sal tiro.
**sal logardam** *m.l* **(-lal ...,** *m.l***)** Tirada jibbaarkeedu la midka yahay logardamka tirada. Haddii logardamka x ee sal b (loo qoro logb x) yahay y, marka; b y = x . Salka logardamka caadiga ah waa 10.
**sal$^1$** *m.l* **(-lal,** *m.l***)** 1. Jirrid, gun. 2. Marka la fadhiyo meesha dhulka la dhigo, bari.
**sal$^2$** *m.l* **(-lal,** *m.l***)** 1. *(nax.)* Qaybta ereyga ee aan laga sii yarayn karin, kaddib marka laga gooyo dibkabayaasha, dhammaadyada iwm waa qaybta xambaaarsan micnaha aasaasiga ah ee ereyga (tus.: cun, fur, bar). 2. *(xis.)*

Dhinaca hoose ee shaxan sallax ah ama wejiga hoose ee shaxan adke ah.
**sal³** *f.g1* **(-alay, -ashay)** 1. Hilib saafid. 2. Biyo ku oon beelid. *ld* **sol.**
**salaad** *m.dh* 1. Subixii aroorta hore. 2. *(-do, m.l)* Baryo ka kooban wax afka laga akhriyo iyo addimada laga falo oo waqti la yaqaan muslinku oogaan; tukasho.
**salaaf¹** *m.dh* Dabeecad fudayd ku jiro oo badanaa keenta in la sameeyo falal aan laga fiirsan.
**salaaf²** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Neef xoolaad liidasho.
**salaafid** *m.f.dh eeg* salaaf².
**salaama** *e.d* Erey duco ah oo ka dhigan: "nabad gal!"; nabaaddiino. *ld* **salaamad.**
**salaamaco** *m.dh* Geed dhererkiisu dhexdhexaad yahay oo laamo jiljilicsan oo aan jebin iyo qodax yaryar leh. *ld* **saleelmac.**
**salaamad** *e.d ld* **salaama.**
**salaamid** *m.f.dh eeg* salaan².
**salaan¹** *m.dh* 1. Ereyo laysu jeediyo ama gacanta oo si gaar ah laysugu taago marka laysu yimaad ama la kala tegayo, iyadoo laysu muujinayo kalgacal. 2. Bartanka wejiga fardaha, lo'da iwm.
**salaan²** *f.g1* **(-aamay, -aantay; -aami)** Cid salaan u jeedin.
**salaasa** *m.dh ld* **talaado.**
**salaatulqasri** *m.l* Salaadda oo la soo gaabiyo waqtiyada lagu jiro safarrada dhaadheer oo aan la istaageyn. *ld* **sallaatulqasri.**
**salaax¹** *m.l* 1. Wax wanaagsan. 2. Sacabka oo si dabacsan wax loo kor mariyo. 3. Dhismo dhammaaday oo dusha laga simay. 4. S. ah: dhulbeereed aan geedo lahayn oo muddo la beerayey.
**salaax²** *f.g1* **(-xay, -xday)** 1. Wax xoo-daamin. 2. Derbi la dhisay dusha ka simid.
**salaaxan** *f.mg4* **(-xnaa, -xnayd)** Wax la salaaxay ahaansho.
**salaaxid** *m.f.dh eeg* salaax².
**salaaxnaan** *m.f.dh eeg* salaaxan. *ld* **salaax-naansho.**
**salaaxnaansho** *m.l/dh ld* **salaaxnaan.**
**salab** *m.l.u* Qalabka lagu dagaallamo; hub.
**salabayn** *m.f.dh eeg* salabee.
**salabee** *f.g2* **(-beeyay, -baysay)** 1. Cid hubayn. 2 Wax xaaqid. 3. Wax galayn.
**salabo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Nooc xaaqimada ka mid ah oo madaxiisu ulo dhuudhuuban ka samaysan yahay.
**salal¹** *m.l* Naxdin iyo argagax hurdada lagala soo boodo. *ld* **selel¹.**
**salal²** *f.mg1* **(-alay, -ashay)** Naxdin iyo argagax hurdo kala soo boodid. *ld* **selel².**
**salali** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Qof hurda selel ku ridid. *ld* **seleli.**
**salalid** *m.f.dh eeg* salal². *ld* **selelid.**
**salalin** *m.f.dh eeg* salali. *ld* **selelin.**
**salalsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **selelsan.**
**salalsanaan** *m.dh ld* **selelsanaan.**
**salalsanaansho** *m.l/dh ld* **selelsanaan.**
**salammadle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** Shimbir Afrika ku nool oo aad u xoog badan, luqun iyo lugo dhaadheerna leh oo dusha ka madow hoostana ka cad oo cunaha hoos-tisa ku leh kiish dheer oo uu cuntada ku kaydsado. *ld* **shalammadle.**
**salaw¹** *m.l* Qaylo iyo buuq dhiillo leh.
**salaw²** *f.mg1* **(-lway, -lawday; -lwi)** Qaylo iyo buuq dhiillo leh samayn. *ld* **salow².**
**salax¹** *m.l* **(-xyo,** *m.dh***)** 1. Dhul goof noqday. 2. Dhul siman oo sisib ah.
**salax²** *m.dh* **(-xyo,** *m.dh***)** Bidaar-horaad; hiiro.
**salayn** *m.dh eeg* salee. *ld* **salays.**
**salays** *m.l ld* **salayn.**
**salaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Ku s.: wax, wax kale ku tiirsan ahaansho.
**salaysnaan** *m.f.dh eeg* salaysan. *ld* **salays-naansho.**
**salaysnaansho** *m.l/dh ld* **salaysnaan.**
**salbuko** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Nooc digirta ka mid ah oo yaryar midab cagaaranna leh.
**saldanab** *m.l* (*fiis.*) Summad: Q. Astaan ay leeyihiin saxarro saleedyada oo sababta in xoogag ka dhex dhashaan. Elektaroonku waxa uu leeyahay saldanab taban, borotoonkuna saldanab togan.
**saldanad** *m.dh* **(-do,** *m.dh***)** *ld* **sa***ld***ano.**
**saldano¹** *m.dh* 1. Awood xukun. 2. Boqor-tooyo. *ld* **sa***ld***anad.**
**saldano²** *m.dh* (*siyaa.*) Awoodda siyaasadeed oo buuxda ee uu waddan leeyahay e uu ku maamulayo waddankiisa, ama dal ama waddan.
**saldhig** *m.l* **(-gyo,** *m.dh***)** 1. Aasaas. 2. Meel ciidan xarun u ah. 3. Rug ciidan ay ku leeyihiin dal aan kooda ahayn. 4. Maamul booliis oo heer degmo ah.
**salee** *f.mg2* **(-leeyay, -laysay)** 1. Ku s.: wax sal u yeelid. 2. Arrin xaqiiqdeeda sugid.
**saleelmac** *m.l* Geedgaab leh caleemo jiljilicsan oo aan jebin iyo qodxo yaryar. *ld* **salaamaco.**
**salfar** *m.l* (*kiim.*) Curiye kiimiko ah oo summaddiisu tahay (S) atamka culays-kiisuna yahay 16 oo midab hurdi ah leh oo macdanta ama dhagxaanta karkarin looga miiro waxyaalo badanna lagu qabsado.

**salfiyuurik-asiidh** *m.dh* (*kiim.*) (H2SO4) Hoor saliidda u eg oo midablaawe ah, laguna diyaariyo habka kulanka.
**salfudaansho** *m.l/dh ld* **salfududaan.**
**salfudayd** *m.l* Dabeecad salfudayd iyo samir la'aan leh. *ld* **salfududaan.**
**salfudud** *f.mg4* **(-daa, -dayd)** Qof wuxuu samaynayo aan ka fiirsan ahaansho.
**salfududaan** *m.f.dh eeg* salfudud. *ld* **salfudayd, salfududaansho.**
**salfududaansho** *m.l/dh ld* **salfududaan.**
**salgaar** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Ka s.: arrin iwm xaqiiqdeeda ka jiba gaarid.
**salgaarid** *m.f.dh eeg* salgaar.
**salgamid** *m.f.dh eeg* salgan[2].
**salgan[1]** *m.l* Dhaqdhaqaaq badan oo aan loo baahnayn oo nafleydu samayso.
**salgan[2]** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Dhaqdhaqaaq badan oo aan loo baahnayn samayn (nafley).
**salguur[1]** *m.l* Ciribtirmidda wax ciribtirmaan.
**salguur[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Wax ciribtirmid.
**salguurid** *m.f.dh eeg* salguur[2].
**salid** *m.dh ld* **solid.**
**saliib** *m.l* Istillaab kirishtaanka summad u ah.
**saliibiyiin** *m.dh.u* Ciidamadii masiixiga ahaa oo soo weerarey baytulmaqdis, Suuriya iyo meelo Falastiin ka mid ah, qarnigii kow iyo tobnaad ilaa qarnigii saddex iyo tobnaad.
**saliid** *m.dh* 1. Hoore dufan ah oo miraha dhirta qaarkeed laga miiro raashinkana lagu iidaanto. 2. Hoore layiig ah, isku qasan oo idarokarbuuri ah oo ka dhasha isbedello, ka yimid haraayo orgaaniko ah oo tiro badan, dhulka hoostiisa muddo dheer ku biirsamay oo marka la sifeeyo loo isticmaalo iftiinsasho iyo shidaal. *ld* **seriir.**
**saliidee** *f.g2* **(-deeyay, -deysay)** 1. Wax saliid ku darid. 2. Wax saliid marin.
**saliideyn** *m.f.dh eeg* saliidee. *ld* **saliideys.**
**saliideys** *m.l ld* **saliideyn.**
**saliifad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Weel yar oo qori ah oo biyaha looga dhuro.
**saliilyo** *m.dh* Dareen jiriirico leh oo jirka ku fida marka ilkaha ciid iwm gaaraan.
**saliilyoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Saliilyo dareemid.
**saliilyood** *m.f.l eeg* saliilyoo.
**saliimad** *m.dh* Dhagax dubnadeed oo wejiga cayaarta loogu talaggalay labadiisa dhinac min saddex dhibcood ku leh.
**saliim-bibanji** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** Dhagax dubnadeed oo wejiga lagu ciyaaro dhinac saddex dhibcood ku leh, dhinaca kalena shan. *ld* **banji-bisaliim, biish-bisaliim, saliim-bibiish.**
**saliim-bibiish** *m.l* **(-shyo,** *m.dh***)** *ld* **saliim-bibanji.**
**saliim-bicaddaan** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** *ld* **cad-daan-bisaliim.**
**saliim-biddooh** *m.l* **(-hyo,** *m.dh***)** *ld* **dooh-bisaliim.**
**saliim-bijoohaar** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Dhagax dubnadeed oo wejiga lagu ciyaaro dhinac saddex dhibcood ku leh, dhinaca kalena afar. *ld* **joohaar-bisaliim.**
**saliim-bishiish** *m.l* **(-shyo,** *m.dh***)** Dhagax dubnadeed oo wejiga lagu ciyaaro dhinac saddex dhibcood ku leh, dhinaca kalena lix. *ld* **shiish-bisaliim.**
**saliim-biyeeg** *m.l* **(-gyo,** *m.dh***)** *ld* **yeeg-bisaliim.**
**sal-jibbaar** *m.l* **(-lal …,** *m.l***)** (*xis.*) Tirada jibbaarkeedu tusinaayo inta jeer ee tiradaasi la isku dhuftay. Tusaale ahaan 2(4), 2 waa salka, 4-tuna waa jibbaarka.
**saljigle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** *ld* **barijugle.**
**saljugle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** Salka oo loo dhaco.
**sal-kadhaban** *m.l* Dhibaato qof ku timaadda oo ku dhalisa welwel iyo walaac gayeysiisana inuu ka tago meeshii uu joogay.
**sallaaddo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Waran yar oo lagu dagaalo.
**sallaan** *m.l* **(-aamo,** *m.dh***)** Jaranjaro.
**sallaatulqasri** *m.l ld* **salaatulqasri.**
**sallad[1]** *m.l.kh* S. ah: qof dhibaatadiisu joogto tahay.
**sallad[2]** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** 1. Ul dhumuc weyn oo warmaha lagula dagaallamo. 2. *ld* **selled.** Dambiil yar.
**sallad[3]** *f.g1* **(-day, -dday)** Ku s.: cid wax dhiba ku dirid. *ld* **sallid[3].**
**salladan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Ku s.: wax, wax kale dhibaato joogto ah ku sameeya ahaansho. *ld* **sallidan.**
**salladid** *m.f.dh eeg* sallad[3]. *ld* **sallidid.**
**salladnaan** *m.f.dh eeg* salladan. *ld* **salad-naansho.**
**salladnaansho** *m.l/dh ld* **salladnaan.**
**sallax[1]** *m.l* **(-xyo,** *m.dh***)** Dhagax fidsan oo siib ah.
**sallax[2]** *f.mg1* **(-xay, -xday; -lixi)** Wax sidii la rabay u diyaarin si hawl loogu qabsado.
**sallaxaad** *m.dh* 1. *(-dyo, m.l)* Diyaarinta wax sidii la rabay loo diyaariyo si hawl loogu qabsado. 2. *ld* **sallixid.**
**sallax-barafeed** *m.l* (*juqr.*) Cuf ballaaran oo baraf ah oo daboola dhulal ballaaran ee ku

dhaca cirifyada; sallaxa barafka dushiisu sida badan waa simanyahay. Baraf gogollada Giriinland iyo Antaartika waa kuwa keliya o waaweyn oo imminka jira.

**salleelli** *m.l* 1. Qof nacas ah oo aad u garasho yar naacoo. 2. S. ah: wan ama orgi la xiniinyo baxshay ama la tumay.

**salleellinimo** *m.dh* Salleelli ahaansho (qof). *ld* **saleelnimo.**

**salleelnimo** *m.dh ld* **salleellinimo.**

**salli[1]** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** 1. Duco gaar ah oo Muslimiintu Nabiga ugu duceeyaan. 2. Gogol yar oo lagu tukada. 3. Derin yar.

**salli[2]** *f.mg1/2* **(-iyay, -iday/-isay; -iyi)** Ku s.: Muslimiin, duco gaar ah Nabiga ugu ducayn.

**sallid[1]** *m.l* Ibtilo.

**sallid[2]** *f.g1* **(-day, -dday)** *ld* **sallad[2].**

**sallidan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** *ld* **salladan.**

**sallidid** *m.f.dh eeg* sallid[2].

**sallikaroon** *m.dh* **(-nno,** *m.dh***)** Derin yar oo in yar ka weyn salliga oo lagu fariisto laguna tukado.

**sallim** *f.g1* **(-imay, -intay; -imi)** Wax dhiibid. *ld* **sellim.**

**sallimid** *m.f.dh eeg* sallim. *ld* **sellimid.**

**sallin** *m.dh ld* **salliyid.**

**sallixid** *m.f.dh eeg* sallax[2].

**salliyid** *m.f.dh eeg* salli[2].

**sallo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Rako fidsan.

**saloobid** *m.f.dh eeg* salow[1].

**saloog[1]** *m.l* 1. Wax dheer oo taagan. 2. Geed dheer oo aan laamo iyo caleen midna lahayn. 3. *ld* **saloogid.**

**saloog[2]** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Xarig iwm isku soohid.

**saloogan[1]** *f.mg1* **(-gmay, -gantay; -gmi)** Xarig iwm wax isku marmay noqosho. 2. Nafley caato noqosho.

**saloogan[2]** *f.mg4* **(-gnaa, -gnayd)** Xarig iwm wax la soohay ahaansho.

**saloogid** *m.f.dh eeg* saloog[2]. *ld* **saloog[1] (3).**

**saloogmid** *m.f.dh eeg* saloogan[1].

**saloognaan** *m.f.dh eeg* saloogan[2]. *ld* **saloog-naansho.**

**saloognaansho** *m.l/dh ld* **saloognaan.**

**salool[1]** *m.l* 1. Hilib odkac ah oo subaggii laga miiray. 2. Badar, raran kulul ama dufan lagu dubay.

**salool[2]** *f.g1* **(-oolay, -ooshay)** Hilib salool ka dhigid.

**saloolad** *m.l ld* **saloolasho.**

**saloolasho** *m.f.dh eeg* saloolo. *ld* **saloolad.**

**saloolid** *m.f.dh* egg salool[2].

**saloolo** *f.g3* **(-ooshay, -oolatay)** 1. Badar raran ama dufan ku dubasho. 2. Ariga iyo ugaarta qaarkeed, si ay u daaqaan jeenyaha geed ku qabsasho.

**salooto** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Qolka fadhiga. 2. Qalabka lagu fariisto ee qolka fadhiga la dhigo.

**salow[1]** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** 1. Wax aasaas leh noqosho. 2. Wax la xaqiijiyey noqosho.

**salow[2]** *f.mg1* **(-lway, -lowday; -lwi)** *ld* **salaw[2].**

**salsal[1]** *m.l* Hees awrta loogu heeso.

**salsal[2]** *f.mg1* **(-alay, -ashay)** U s.: awr u heesid.

**salsalid** *m.f.dh eeg* salasal[2].

**sal-tiro** *m.l* **(-lal tiro,** *m.l***)** (*xis.*) Baaxadda kooxda tirinta loo adeegsado. Habdhiska tobanle salku waa toban. Astirooyinka la adeegsado waa “0”, 1, 2, 3, 4, ,5 ,6, 7, iyo 9 oo loo kooxeeyo toban koowaad, toban tobnaad iwm. Habdhiska labaale salku waa labo. Astirooyinka la adeegsado waa “0” iyo 1.

**saluug[1]** *m.l* Qawadidda qof wax la siiyey ka qawado.

**saluug[2]** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Qof wax la siiyey ka qawadid.

**saluugid** *m.f.dh eeg* saluug[2]. *ld* **saluugmo.**

**saluugmo** *m.dh* Qawadidda wax laga qawado. *ld* **saluugud.**

**saluugsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Cid wax la siiyey ka qawadday ahaansho.

**saluugsanaan** *m.f.dh eeg* saluugsan. *ld* **saluugsanaansho.**

**saluugsanaansho** *m.l/dh ld* **saluugsanaan.**

**salwi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Nafley salaw ku ridid.

**salwid** *m.f.dh eeg* salaw[2].

**salwin** *m.f.dh eeg* salwi.

**salwo** *m.dh* Nooc cayaarihii hore ka mid ah (batar).

**salxaale** *m.l* (*xis.*) Shaxan adke ah oo ku soohdimaysan dulo (wejiyo) leh qaab geesoole. Barta ah halka ay iska gooyaan saddex ama wax ka badan oo dulo (wejiyo) ah oo ku yaalla salxaale waxa la yiraahdaa gees, xarriiqda ah halka ay iska gooyan labada wejinna waxa lagu magacaabaa geftin. Salxaalaha simman dhammaan wejiyada waa geesoole simman oo isku sargo'an.

**salxanyo** *m.l ld* **salxo.**

**salxo** *m.l* Wejiga korkiisa, labada meelood oo kor u jiidan oo aan timaha lahayn ee foodda labadeeda dhinac ku taal. *ld* **salxanyo.**

**samaacad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Qalab tamarta danab u beddesha tamar jabaq. Waa qaybta ugu dambeysa ee inoo fududeysa maqalka

wararka idaacadaha, telefoonnada iwm. Samaacaddu waxaay qabataa shaqo lid ku ah ta maykarafoonku qabto, waxana ay awood u leedahay in baahinta codka kordhiso, gaarsiisana meelo fog. *eeg* maykarafoon.

**samaan¹** *m.l ld* **sabaan.**

**samaan²** *m.f.dh eeg* san². *ld* **samaansho, sami, samo¹.**

**samaansho** *m.l/dh eeg* samow. *ld* **samaan².**

**samaanyo** *m.l/dh* (Waayadii hore) xoolo wiilka dhasha laga bixiyo oo la siiyo dad gaar ah (yibir, caadaqaate).

**samad** *m.dh* Suun dun ka samaysan, ballaaran oo haweenku dhexda ku xirtaan.

**samaddoon** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Nin beel madax u ah.

**samadiid** *m.l* Qof xumokatalis ah.

**samadiidnimo** *m.dh* Samadiid ahaansho.

**samafal¹** *m.l* Wanaag iyo taageero cid loo sameeyo.

**samafal²** *m.l* Qofka u shaqeeya daryeelka beenii-aadamka dartiisa, yareeya waxyeelayntiisa, dib u habeeya sharciyada ku saabsan ciqaabta.

**samafal³** *f.mg1* (**-alay, -ashay**) Taageero iyo wanaag cid u samayn.

**samafale** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) Qof wax wanaagsan sameeya.

**samafalid** *m.f.dh eeg* samafal³.

**samalaha** *m.dh* (**-hayaal,** *m.l/dh*) 1. Xilliga xagaaga waqti roobab badani ka da'aan Galbeed (Karan). 2. Xilli roobaad. *ld* **samaloho.**

**samaloho** *m.dh* (**-hayaal,** *m.l/dh*) *ld* **samalaha.**

**saman** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Wąa, jeer, goor. *ld* **saben, semen.**

**samar** *f.mg1* (**-mray, -martay**) *ld* **sabar².**

**samatabbax¹** *m.l* Ka nabad gelidda halis iyo cabsi laga nabad galo. *ld* **sabatabbax¹.**

**samatabbax²** *f.mg1* (**-xay, -xday; -bixi**) 1. Wax halis ah ka nabad gelin. 2. Wax halis ah ka nabad gelid. *ld* **sabatabbax².**

**samatabbixi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Cid halis ah ka badbaadin. *ld* **sabatabbixi.**

**samatabbixid** *m.f.dh eeg* samatabbax². *ld* **sabatabbixid.**

**samatabbixin** *m.f.dh eeg* samatabbixi. *ld* **sabatabixin.**

**samawade** *m.l* (**-dayaal,** *m.l/dh*) Qof wanaagga iyo samaanta jecel oo bulshada dhexdeeda ku baahiya.

**samay** *m.dh ld* **samayo.**

**samayn¹** *m.f.dh eeg* samee. *ld* **samays.**

**samayn²** *m.dh* (*kiim.*) Macmalid: diyaarinta iskudhisyo kiimikaad iyaga oo laga ambaqaadayo iskudhisyo fudud.

**samayo** *m.dh* (**-ooyin, ml.**) 1. Usha waranka. 2. Ul dheer oo toosan. *ld* **samay.**

**samays** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) 1. Nooc dermooyinka ka mid ah. 2. *ld* **samayn¹.**

**samaysad** *m.l ld* **samaysasho.**

**samaysan¹** *f.mg1* (**-smay, -santay; -smi**) Wax la sameeyey noqosho.

**samaysan²** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax la sameeyey ahaansho.

**samaysanka dhiska jidhka** *m.l* (*baay.*) Horumar ku yimaadda koritaanka ama saamiyeynta qaabka iyo dhismaha noolaha.

**samaysasho** *m.f.dh eeg* samayso. *ld* **samaysad.**

**samaysmid** *m.f.dh eeg* samaysan¹.

**samaysnaan** *m.f.dh eeg* samaysan². *ld* **samaysnaansho.**

**samaysnaansho** *m.l/dh ld* **samaysnaan.**

**samayso** *f.g3* (**-stay, -satay**) Wax hagaagsasho.

**sambab¹** *m.l* (**-bbo,** *m.dh*) 1. *(-bbo, m.dh)* Xubinta jirka ka mid ah oo neefta gesho kana soo baxdo. 2. Cudur xun oo sambabada ku dhaca (xoolaha). *ld* **sanbab.**

**sambab²** *m.l* (**-bbo,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Xubimta neefsashada ee lafdhabarleyda hawada ku neefsata. Lammaane sambab ah ayey ku leeyihiin saabka qafiska feedhaha dhexdooda. Mid kasta waxa uu ka kooban-yahay xuub yar oo qoyan kaas oo u laa-laaban si uu u kordhiyo bedka dusha.

**sambab-gale** *m.l* (**-bbo ...,** *m.l*) (*c.nafl.*) Farac hunguri.

**sambac** *m.l.kh* S. ah: qof caqli yar oo garashadiisu liidato, nacas, doqon. *ld* **sabbac.**

**sambacaraar** *m.l* Sanka intiisa hore oo jilicsan. *ld* **sambacaroor.**

**sambacaroor** *m.l ld* **sambacaraar.**

**sambal** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Qayb yar oo badeeco ka mid ah oo cid wax gadanaysa la tuso.

**sambanneeye** *m.l* Geed-nagaar laamo iyo caleemo jilicsan leh oo aan qodax lahayn oo sanboorka iyo cudurro badan lagu daaweeyo.

**samboor¹** *m.l* Cudur sanka dadka ku dhaca oo hindhiso badan, san cuncun iyo dhibaatooyin kaleba keena.

**samboor²** *m.l* (*daaw.*) Kahsi ka yimaada budada ubaxa geedaha oo keena halaamacoodka sanka dhexdiisa iyo mararka qaarkood indhaha. Astaan: hindhiso badan.

**samboor³** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Samboor qaadid.

**samboorid** *m.f.dh eeg* samboor³.

**sambuuq¹** *m.l* (**-qyo,** *m.dh*) Doonta yar.

**sambuuq²** *m.dh* (**-qyo,** *m.dh*) *ld* **sambuuqo.**

**sambuuqo** *m.dh* Sanka xoolaha intiisa hore oo jilicsan. *ld* **sambuuq²**.
**sambuus** *m.l ld* **sambuusi.**
**sambuuse** *m.l ld* **sambuusi.**
**sambuusi** *m.l* 1. Bur saddex gees leh oo hilib shiidan iyo qudaar basbaas leh gudaha uga jiraan oo lagu shiilo. 2. Guri saqafkiisu weji waliba saddex-gees u egyahay. *ld* **sambuus, sambuuse.**
**samcan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Nafley karti, awood, qurux iwm oo kuwa kale kaga duwanyahay leh ahaansho.
**samcanaan** *m.f.dh eeg* samcan. *ld* **samcanaansho.**
**samcanaansho** *m.l/dh ld* **samcanaan.**
**samee** *f.g2* **(-meeyay, -maysay)** 1. Wax hagaajin. 2. Fal ku kicid.
**sameelo** *m.dh* Meel geedo badan oo isku baxay leh oo inta roob ku da'ay aan weli la daaqin.
**samhariira** *m.dh* Naar ka mid ah toddobada naarood. *ld* **saciira.**
**sami** *m.dh ld* **samaan.**
**samiil** *m.dh ld* **sabiil.**
**samir¹** *m.l* Dulqaad iyo adkaysi dhibaato loo yeesho. *ld* **sabar¹.**
**samir²** *f.mg1* **(-mray, -mirtay)** Dulqaad iyo adkaysi dhibaato u yeelasho. *ld* **sabar².**
**samirsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax samray ahaansho.
**samirsanaan** *m.f.dh eeg* samirsan. *ld* **samirsanaansho.**
**samirsanaansho** *m.l/dh ld* **samirsanaan.**
**samirsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** 1. Qof samir gayeysiin. 2. Qof wax uu ku sabro siin ama u sheegid. *ld* **sabarsii.**
**samirsiin** *m.f.dh eeg* samirsii. *ld* **sabarsiin, sabarsiis, samirsiis.**
**samirsiis** *m.l ld* **samirsiin.**
**sammaad¹** *m.l* Dammaad.
**sammaad²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Qof wax miyir beelay noqosho.
**sammaadid** *m.f.dh eeg* sammaad².
**sammi¹** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** Qof, qof kale ay isku magac yihiin.
**sammi²** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** (*nax.*) Labo erey oo isku micno leh. Tus. “irrid” iyo “illin”.
**sammi³** *f.g1/2* **(-iyay, -iday/ -isay; -iyi)** Ku s.: qof, qof kale ugu magac darid.
**sammin** *m.dh ld* **sammiyid.**
**sammiyid** *m.f.dh eeg* sammi³. *ld* **sammin.**
**samo¹** *m.l ld* **samaan².**
**samo²** *m.dh* Cir.
**samoolad** *m.l* 1. Roob da'a xilliga xagaaga ah. 2. Xiddig magaciis. *ld* **samuulad.**
**samow** *f.mg3* **(-maaday, -maatay)** Wax san noqosho.
**samri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **sabri.**
**samrid** *m.dh ld* **sabrid.**
**samrin** *m.dh ld* **sabrin.**
**samsam** *m.l* Biyo laga helo ceel kacbada ku yaal.
**samuulad** *m.l ld* **samoolad.**
**samuun** *m.l* (*juqr.*) Gudaha Iran, waa dabayl kulul, oo qallalan, oo ah nooca Fohn, taas oo ka soo dhacda buuraha kurdistaan. Qalab bir ah oo af fiiqan iyo af ballaaran leh oo dhexda daab qori ah ku leh oo dhulka lagu qodo.
**san¹** *m.l* **(-nan,** *m.l***)** 1. Xubin wejiga ku taal oo afka iyo indhaha u dhexeysa oo laba dalool leh oo laga neefsado waxna lagu uriyo. 2. Meel ka soo fiiqan qararka iyo buuraha oo san u eg. 3. Daliig yar oo harag ah oo hargaha kale layskula tolo.
**san²** *f.mg4* **(-amaa, -amayd)** Wax dhibaato, xanuun iwm aan qabin ahaansho.
**sanaag** *m.l* **(-gyo,** *m.dh***)** Dhul buuraley ah.
**sanaani** *m.dh* Xayawaan yar oo bacool ku dhex jira lehna faro uu wax ku qabsado oo badda ku nool lana cuno oo leh qanjiro dhala wax khad madow la moodo oo uu ku kaydsado kolay yar oo oogadiisa ku yaal.
**sanac** *m.l* Wax nasiib wanaagsan.
**sanad** *m.l/dh ld* **sannad.**
**sanagguuro** *m.dh ld* **sannadguuro.**
**sanam** *m.l* **(-myo,** *m.dh***)** Wax laga sameeyey dhagax, qori iwm oo dadka qaarkiis caabudaan.
**sanan** *m.l* Waxyaabo aan cilmi ku dhisnayn oo badanaa la rumaysto lagana baqdo. *ld* **senen.**
**sanbab** *m.l ld* **sambab.**
**sanbuur** *m.l* Duub jilicsan oo maro iwm ka samaysan oo haweenka dhabarka wax ku qaadaa sabarka ku xirtaan si uu culayska uga celiyo.
**sancan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax nasiib wanaagsan ahaansho.
**sancanaan** *m.f.dh eeg* sancan. *ld* **sancanaansho.**
**sancanaansho** *m.l/dh ld* **sancanaan.**
**sancayn** *m.f.dh eeg* sancee. *ld* **sancays.**
**sancays** *m.l ld* **sancayn.**
**sancee** *f.g2* **(-ceeyay, -caysay)** 1. Wax samayn. Tus. “Cali baa dhob dheri ka sanceeyey. 2. Wax daaweyn”.
**sanco** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Si aqoon iyo tab ah oo wax loo qabto; farsamo. 2. Nabar-rada iyo cudurrada oo si aqoon leh loo daweeyo. 3. Aqoon hawl gaar ah loo leeyahay; xirfad.

**sandaal** *m.l/dh* **(-llo,** *m.dh*) 1. Gafuurka xoolaha. 2. Hoggaan.
**sandahan** *f.mg4* **(-hnaa, -hnayd)** Qof, qof kale wax siintiisa u jajaban.
**sandahnaan** *m.f.dh* egg sandahnaan. *ld* **sandahnaansho.**
**sandahnaansho** *m.l/dh ld* **sandahnaan.**
**sandal** *m.l* 1. Geed dheer oo ka baxa Aasiya, Ostaraaliya iyo jasiiradaha Badweynta Deggan oo udgoon, waxaana laga sameeyaa santuukhyada qoraalka lagu xardho, ulaha babbisyada iyo saqafaha. 2. Dhir udgoon iyo saliid la isku qooshey oo raggu oogada marsado.
**sandaleele** *m.l* Qof hoodaddo sameeya. *ld* **sandameeme.**
**sandaleelee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** Qof hoodaddeyn.
**sandaleeleyn** *m.f.dh eeg* sandaleelee.
**sandameeme** *m.l ld* **sandaleele.**
**sandulle** *m.l* 1. Dalool sanka lo'da laga dalooliyo oo bir laga geliyo si xarigga lagu hoggaaminayo loogu xiro. 2. S. ah: qasab; xoog.
**sandullee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** Cid qasbid.
**sandulleyn** *m.f.dh eeg* sandullee. *ld* **sandulleys.**
**sandulleys** *m.l ld* **sandulleyn.**
**sandulleysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Nafley wax la sandulleeyey ahaansho.
**sandulleysnaan** *m.f.dh eeg* sandulleysan. *ld* **sandulleysnaansho.**
**sandulleysnaansho** *m.l/dh ld* **sandulleys-naan.**
**sanduuq** *m.l* **(-qyo,** *m.dh*) 1. Shay ka samaysan qori alwaax ah ama bir oo dharka iyo alaabta lagu rito. 2. Meel lagu kaydiyo hanti hay'adeed iwm. *ld* **santuukh.**
**sanduuqa codka** *m.l* **(-qyo ...,** *m.dh*) (*baay.*) Lammaane xuub liilsami kara ah oo ka soo taagan qulaanqushaha lafdhabarleyda qaarkeed. Codka waxa la soo saaraa marka hawada maraysa qulaanqushaha ay dhaqdhaqaaqijso sanduuqa codka. Dhawaaqa codka la soo saaraa waxa uu ku xidhan yahay giigsanaanta sanduuqa codka, kaasi oo ay xukumaan muruqyada iyo carjawda qulaanqushuhu.
**saneeg** *m.l* **(-gyo,** *m.dh*) Kolmo ka lalmada sanka geela oo ka dhasha santuur lagu sameeyey.
**sangaalle** *m.l* Tixri sanka geela iyo ariga gudihiisa ku dhasha. *ld* **sangal.**
**sangal** *m.l* 1. Kintir. 2. Sangaalle.
**sange** *m.l ld* **senge.**
**sangooti** *m.dh* Koox fardo dhufaanan ah oo xoogna leh.
**sani** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax urin (xoolo).
**saniifad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Gabal maro ah oo lagu tolo maro kale oo ka midab duwan. *ld* **saanifad.**
**sanin** *m.f.dh eeg* sani.
**sanis** *m.l.kh* S. ah: ugaar halis horay uga baxsatay oo fiigsan.
**sankahadlid** *m.dh* Islweyni; kibir.
**sankuneefle** *m.l.u* 1. Wixii naf ku jirto oo dhan. 2. Dad.
**sannaabayn** *m.f.dh eeg* sannaabee. *ld* **sannahaabayn.**
**sannaabee** *f.g2* **(-beeyay, -beysay)** Cunto yar oo aan ku filnayn qof weyn siin. *ld* **sannahaabee.**
**sannaabo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Cunto yar oo aan qof weyn ku filnayn. *ld* **sannahaabo.**
**sannaadi** *m.l* S. ah: qof kibir badan.
**sannaar** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Si joogto ah u qaylin.
**sannaari** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** 1. Ka s.: nafley ka qaylisiin. 2. Ka s.: wax ka dhawaajin.
**sannaarid** *m.f.dh eeg* sannaar.
**sannaarin** *m.f.dh eeg* sannaari.
**sannad** *m.l/dh* **(-do,** *m.l*) Waqti hal mar dhulku qorraxda ku wareego oo u dhiganta 365 maalmood ama laba iyo toban (12) bilood. *ld* **sanad.**
**sannadguuro** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Xus la sameeyo sanadkiiba mar iyadoo lagu maamuusayo dhacdo weyn. *ld* **sanag-guuro.**
**sannad-if** *m.l* Socodka uu sameeyo ilyska sannadkiiba.
**sannahaabayn** *m.dh ld* **sannaabayn.**
**sannahaabee** *f.g2* **(-beeyay, -beysay)** *ld* **sannaabee.**
**sannahaabo** *m.dh ld* **sannaabo.**
**sannif**[1] *m.l* 1. Gabay iwm oo la curiyo. 2. Dhaawac yar oo aan haragga dhaafsanayn. *ld* **sannifaad.**
**sannif**[2] *f.g1* **(-fay, -ftay)** 1. Wax hor leh hindisid. 2. Dhaawac aan haragga dhaafsanayn cid gaarsiin. 3. Cid sabab la'aan ugu xanaaqid.
**sannifaad** *m.dh* 1. Curinta wax la curiyo. 2. Xanaaqidda sabab la'aan wax loo xanaaqo. 3. Dhaawac yar oo xabbad, waran, iwm jirka nafleyda gaarsiiyaan. 4. *ld* **sannif**[1]**.**
**sannifan** *f.mg4* **(-fnaa, -fnayd)** Wax la sannifay ahaansho.
**sannifasho** *m.f.dh eeg* sannifo.
**sannifid** *m.f.dh eeg* sannif[2].
**sannifnaan** *m.f.dh eeg* sannifan. *ld* **sannifnaansho.**
**sannifnansho** *m.l/dh ld* **sannifnaan.**

**sannifo** *f.g3* (**-ftay, -fatay**) Wax hor leh hindisasho.
**sano** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*/**siniin,** *m.dh*) *ld* **sannad.**
**sanoobir** *m.l* Geed abaareed aad u dheeraada oo qurux iyo waxtarba isku darsaday oo leh, caleemo dhuudhuuban, cutub-cutub isugu xiran oo cirbad la moodo iyo miro isku duuban oo korka kurtumo yaryar iyo toxob ku leh oo alwaaxdiisa waxyaalo badan laga sameeyo.
**sanqar¹** *m.dh* (**-ro, ml.**) Jabaqda ka dhalata laba shay oo isku dhacday. *ld* **shanqar¹, sharqan¹, sharqar¹.**
**sanqar²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Sanqar samayn. *ld* **shanqar², sharqan².**
**sanqari** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Ka s.: wax sanqar ka yeersiin. *ld* **shanqari, sharqami.**
**sanqarid** *m.f.dh eeg* sanqar². *ld* **shanqarid, sharqamid.**
**sanqarin** *m.f.dh eeg* sanqari. *ld* **shanqarin, sharqamin.**
**sanqaroor** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Sanka ushiisa kore.
**sanqaroormadow** *m.l.kh* S. ah: miro yicibeed oo gahayr ah oo aan weli qallalin.
**sanqartirad** *m.l ld* **shanqartirasho.**
**sanqartirasho** *m.dh ld* **shanqartirasho.**
**sanqartiro** *f.g3* (**-rtay, -ratay**) *ld* **shanqartiro.**
**sanqasho** *m.f.dh eeg* sanqo².
**sanqatab** *m.l* (**-byo,** *m.dh*) Goodir lab.
**sanqo¹** *m.dh* Daloolka ay isaga furanyihiin sanka iyo afka oo codku ka soo baxo.
**sanqo²** *f.mg3* (**-qaday, -qatay**) U s.: iyadoo la dhaqaajinayo muruqyada wejiga iyo sanka cid u baaqid.
**sanqoole** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) Qof daloolada sanqada iin ku leh oo aan coodkiisu bayaan ahayn.
**sansaan** *m.l* Baxaalli.
**sanso** *m.dh* Gufar ku dhega weel burcad laga shiilay salkiis.
**santaag¹** *m.l* Kibir iyo isla weyn.
**santaag²** *f.mg1* (**-gay, -gtay**) 1. Kibir iyo islaweyni muujin. 2. Ka s.: wax nicid.
**santaagid** *m.f.dh eeg* santaag².
**santariyool** *m.l* (**-lo,** *m.dh*) (*baay.*) Dhisme dhululubaysan oo ku dhex yaallla unugga kana qayb qaata qaybsanka unugga.
**santaroomeer** *m.l* (**-ro,** *m.dh*) (*baay.*) Qayb-ta ka midka ah koromosoomyada ee aan lahayn hiddo-side.
**santeec¹** *m.l* Ku tiirsanaanta lagu tiirsanaado derbi, kursi iwm.
**santeec²** *f.g1* (**-cay, -cday**) Kursi, derbi iwm ku tiirsasho.
**santeeci** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Ku s.: wax derbi iwm ku tiirin.
**santeecid** *m.f.dh* eegh santeec².
**santeecin** *m.f.dh eeg* santeeci. *ld* **santeecis.**
**santeecis** *m.l ld* **santeecin.**
**santeecsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Qof wax derbi, kursi iwm ku tirsan ahaansho.
**santeecsanaan** *m.f.dh eeg* santeecsan. *ld* **santeecsanaansho.**
**santeecsanaansho** *m.l/dh ld* **santeecsanaan.**
**santeecsasho** *m.f.dh eeg* santeecso.
**santeecso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Kursi, derbi iwm ku tiirsasho.
**santi** *m.l ld* **senti**
**santuukh** *m.l ld* **sanduuq.**
**santuur¹** *m.l* Qori marka hashu ilmaha diiddo sanka looga xiro oo mayrax lagula duubo.
**santuur²** *f.g1* (**-ray, -rtay**) Hal ilmo diiddey sanka qori uga xirid.
**santuuran** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Hal wax la santuuray ahaansho.
**santuurnaan** *m.f.dh eeg* santuuran. *ld* **santuurnaansho.**
**santuurnaansho** *m.l/dh ld* **santuurnaan.**
**sanuun¹** *m.dh* (**-nyo,** *m.dh*) 1. Sunbaax ama urta ka soo baxda hilib la shiilayo ama la dubayo. 2. Saac-xumo dhacda oo wax kasta khayrka ka qaadda.
**sanuun²** *f.mg1* (**-nay, -ntay**) Hilib la shiilayo ama la solay sunbaaxid.
**sanuunad** *m.dh* Iidaan ka samaysan hilib, khudaar, dufan iyo geedo udgoon oo la isku shiilay; suugo.
**sanuunadayn** *m.f.dh eeg* sanuunadee.
**sanuunadaysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax sanuunad leh ahaansho.
**sanuunadaysnaan** *m.f.dh eeg* sanuuna-daysan. *ld* **sanuunadaysnaansho.**
**sanuunadaysnaansho** *m.l/dh ld* **sanuuna-daysnaan.**
**sanuunadee** *f.g2* (**-deeyay, -daysay**) Cunto sanuunad u yeelid.
**sanuunid** *m.f.dh eeg* sanuun².
**saq** *m.dh* 1. Hurdo dheer. 2. Habeen bar.
**saqaaf¹** *m.l ld* **saqaafe.**
**saqaaf²** *f.mg1* (**-fay, -ftay**) Macne la'aan socosho. *ld* **saqaafee.**
**saqaafe** *m.l* Socod warwareeg ah oo lagu qaraabto. *ld* **saqaaf¹.**
**saqaafee** *f.mg2* (**-feeyay, -feysay**) *ld* **saqaaf².**
**saqaafeyn** *m.dh ld* **saqaafid.**
**saqaafid** *m.f.dh eeg* saqaaf². *ld* **saqaafeyn.**
**saqaf¹** *m.l* (**-fyo,** *m.dh*) *ld* **saanqaaf.**
**saqaf²** *m.dh* (**-fo,** *m.l*) Qori xalleefsan, ilko leh timaha dhaadheer lagu shanleeyo.

**saqafayn** *m.f.dh eeg* saqafee.
**saqafaysad** *m.l ld* **saqafaysasho.**
**saqafaysasho** *m.f.dh eeg* saqafeyso. *ld* **saqafaysad, saqafaysi.**
**saqafaysi** *m.l ld* **saqafaysasho.**
**saqafayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Timo saqaf ku firasho.
**saqafee** *f.g2* **(-feeyay, -feysay)** Timo saqaf ku firid.
**saqajaan** *m.l* **(-nno, miin,** *m.dh*) 1. S. ah: qof dhaqan xun oo aan xishoon. 2. Xishoon la'ahaanshada.
**saqdambeed** *m.dh* Gelindambeed.
**saqdhexaad** *m.dh* Gelindhexaad.
**saqiir[1]** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Ilmo yar. *ld* **siqiir[1].**
**saqiir[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Ilmo yaraan ku dhimasho. *ld* **siqiir[2].**
**saqiirid** *m.f.dh eeg* saqiir[2]. *ld* **siqiirid.**
**saqiirnimo** *m.dh* Saqiir ahaansho. *ld* **siqiir-nimo.**
**saqiirragawrac** *m.l* Colaad xun oo labo qolo dhax marta.
**saqiirsuuji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Ilmo yar nafaqadii iyo xannaanadii uu ku kori lahaa seejin.
**saqiirsuujin** *m.f.dh eeg* saqiirsuuji. *ld* **saqiirsuujis (2).**
**saqiirsuujis** *m.l* 1. S. ah: Qof dumar ah oo ilmo yar si xun u xannaanaysa. 2. *ld* **siqiirsuujin.**
**saqlays** *m.l* **(-syo,** *m.dh*) *ld* **saqlayn.**
**saqle** *m.l* Nooc ka mid ah orodka geela.
**saqlee** *f.mg2* **(-eeyay, -eysay)** Saqle ku ordid.
**saqleyn** *m.f.dh eeg* saqlee.
**sar[1]** *m.dh* **(-ro,** *m.l*) 1. Aqal weyn oo dhagax iwm laga dhisay; daar. 2. Harag neef weyn oo geel ama lo' ah.
**sar[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Wax jeexdin yar u yeelid.
**saraacimo** *m.dh* Libaaxbadeed aad u weyn oo gafuur dheer iyo ilko kuwa miinshaarta u eg leh.
**saraad[1]** *m.dh* 1. Wax dhici doona oo la sii sheego. 2. Calaamado iyo dhacdooyin tus-meeya wax dhici doona.
**saraad[2]** *f.g1* **(-day, -dday)** 1. Wax dhici doona mala-awaalid. 2. Dhacdooyin tilmaamid.
**saraadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax dhici doona mala-awaalid.
**saraadid** *m.f.dh eeg* saraad[2].
**saraadin** *m.f.dh eeg* saraadi. *ld* **saraadis.**
**saraadis** *m.l ld* **saraadin.**
**saraakiil** *m.dh.w eeg* sarkaal.
**saraar** *m.l.u* Weylo daaqa oo aan dhibaato mudanayn caanaha hooyada hadday waa-yaan.
**saraarogabbalayn** *m.f.dh* saraarogabbalee. *ld* **saraarogabbalays.**
**saraarogabbalays** *m.l ld* **saraarogab-balayn.**
**saraarogabbale** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Arar laga hormariyo intaan la guda gelin hadal du-lucdiisa.
**saraarogabbalee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** Hadal dulucdiis intaan la gudagelin arar sheegid.
**saraaxad** *m.dh* Wax sheegidda si cad oo aan qaris lahayn wax loo sheego.
**saraayayn** *m.f.dh eeg* saraayee.
**saraayee** *f.g2* **(-yeeyay, -yaysay)** Cid dhibaato weyn gaarsiin.
**saraayo** *m.dh* Dhibaato weyn; dareen.
**sarab[1]** *m.l* Ulo dhuudhuuban oo wax lagu dhiso.
**sarab[2]** *f.mg1* **(-rbay, -rabtay; -rbi)** Ulo yaryar meel ku teedid.
**sarac[1]** *m.l* **(-cyo,** *m.dh*) 1. Mudmudidda geed la rabo in dhacaan laga keeno la mudmudo. 2. Beerfal. 3. Saf.
**sarac[2]** *m.dh* **(-rco,** *m.l*) Laabatada hoose oo gumaarka (bisqanlayda) iyo bowdadu iska galaan. *ld* **sarcan[1].**
**sarac[3]** *f.g1* **(-rcay, -racday; -rci)** 1. Wax beerid. 2. Geed qoyan si xabag u dhalo mudmudid.
**sarajoog[1]** *m.l* 1. Taagnaanta qof taagan-yahay. 2. *ld* **sarajoogid.**
**sarajoog[2]** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Qof wax taagan noqosho.
**sarajoogid** *m.f.dh eeg* sarajoog[2]. *ld* **sarajoog[1] (2).**
**sarajoogsasho** *m.f.dh eeg* sarajoogso.
**sarajoogso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Fadhi ka istaagid.
**sarakac[1]** *m.l* Ka istaagidda fadhi laga istaago. *ld* **sarakicid.**
**sarakac[2]** *f.mg1* **(-cay, -cday; -kici)** Fadhi ka istaagid.
**sarakicid** *m.f.dh eeg* sarakac[2]. *ld* **sarakac[1].**
**saran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax la saray ahaansho.
**saranji** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) Ku xigeenka naaquudaha doonta.
**saranseer[1]** *m.l* Dhibaato ka timid arrimo isdaba joog ah oo waxyeello leh.
**saranseer[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Dhibaato weyn oo arrimo isbada joog ah ka dhalatay la kulmid.
**saranseerid** *m.f.dh eeg* saranseer[2].
**saransoor** *m.l* 1. Meel laba wax iska galaan; iran. 2. Dalandool.
**sarar[1]** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Derin caws ka samaysan oo aan toban kabood ka bad-nayn.

**sarar²** *m.dh* (**-ro,** *m.dh*) Feeraha intooda hoose oo saracda xigta iyo hilibka saaran.
**sararacaddeeye** *m.l* Geed dhulka dooxoo-yinka ah ka soo fuura oo xooluhu aad ugu cayilaan.
**sararaggale** *m.l* Deriskunool gala dhogorta nirgaha oo dhiigga ka nuuga.
**sararcaddeeye** *m.l* Geed dhulka dooxoo-yinka ka soo fuura oo xooluhu aad ugu cayilaan.
**sarasho** *m.f.dh eeg* saro².
**sarayn** *m.f.dh eeg* saree.
**sarayo** *m.dh* Iska hor-imaad; dagaal; cadaawad.
**sarbeeb** *m.dh* Hadal maldahan oo macne ku qarsoon yahay.
**sarbi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **darbi.**
**sarbid** *m.f.dh eeg* sarab².
**sarbin** *m.dh ld* **darbin.**
**sarcan¹** *m.dh ld* **sarac².**
**sarcan²** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax la sarcay ahaansho (geed).
**sarcanaan** *m.f.dh eeg* sarcan². *ld* **sacra-naansho.**
**sarcanaansho** *m.l/dh ld* **sarcanaan.**
**sarcasho** *m.f.dh eeg* sarco².
**sarcid** *m.f.dh eeg* sarac³.
**sarco¹** *m.dh* Cudur maskaxeed dadka ku dhaca oo lala suuxo; qallal.
**sarco²** *f.g3* (**-caday, -catay**) 1. Beer abuurasho. 2. Geed si uu xabag u dhalo mudmudasho.
**sardhaban** *m.l* S. ah: cudur halis ah oo Ilaahay nafleyda u fududeeyey.
**sardhayn** *m.f.dh eeg* sardhee.
**sardhee** *f.mg2* (**-dheyay, -dhaysay**) Qof wax yar seexasho.
**sardho** *m.dh* Hurdo yar.
**sardiin** *m.l.u* Huduf; baaqe.
**sare** *s.* Meel korreysa ku sugan; sarreeya.
**saree** *f.g2* (**-reeyay, -raysay**) 1. Nafley cudur qaadsiin. 2. Cid wax xun barid (qof).
**sareedaan** *m.l* (**-aammo,** *m.dh*) Jikada doonyaha iyo maraakiibta.
**sareedayn** *m.f.dh eeg* sareedee.
**sareedee** *f.g2* (**-deeyay, -daysay**) Cid barwaaqayn (Ilaah).
**sareedo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Barwaaqo.
**sarfe** *m.l* (*nax.*) Daraasadda qawaaniinta ku salaysan dhismaha ereyada xagga samay-sankooda iyo xagga isrogroggooda.
**sargaal** *m.l* (**-llo/saraakiil,** *m.dh*) 1. Qof madax ah oo maamul dawladeed haya. 2. Qof ciidanka qalabka sida ka mid ah oo xiddigo leh. *ld* **sarkaal.**
**sargaan** *m.dh* (**-no,** *m.l*) Ul yar oo dhuuban. *ld* **sarwaan.**
**sargad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Ul yar oo badanaa qoyan. *ld* **serged.**
**sargadayn** *m.f.dh eeg* sargadee. *ld* **sergedeyn.**
**sargadaysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax ul yar lala dhacay ahaansho. *ld* **sergedeysan.**
**sargadaysnaan** *m.f.dh eeg* sargadaysan. *ld* **sargadaysnaansho, sergedeysan, sergedeysnaansho.**
**sargadaysnaansho** *m.l/dh ld* **sargadays-naan.**
**sargadee** *f.g2* (**-deeyay, -daysay**) Nafley ul yar la dhicid. *ld* **sergedee.**
**sargaf** *m.l* Hilib saafan oo la dubay; naas.
**sargo'** *f.mg1* (**-'ay, -'day**) Ku s.: wax, wax kale la jin ah noqosho.
**sargo'an** *f.mg4* (**-'naa, -nayd**) Ku s.: wax, wax kale la jin ah ahaansho.
**sargo'i** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Ku s.: wax, wax kale la jin ah ka yeelid.
**sargo'id** *m.f.dh eeg* sargo'.
**sargo'in** *m.f.dh eeg* sargo'i.
**sargo'naan** *m.f.dh eeg* sargo'an. *ld* **sargo'-naansho.**
**sargo'naansho** *m.l/dh ld* **sargo'naan.**
**sargoo** *f.mg2* (**-gooyay, -goysay**) Ku s.: wax, wax kale cabbirkiisa la ekeysiin.
**sargoosasho** *m.f.dh eeg* sargooso.
**sargooso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) Ku s.: wax, wax kale ku jimaysasho.
**sargoyn** *m.f.dh eeg* sargoo. *ld* **sargoys.**
**sargoys** *m.l ld* **sargoyn.**
**sarid** *m.f.dh eeg* sar². *ld* **sarniin.**
**sariibad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Meesha xoolaha la gadayo lagu xereeyo oo lagu siiyo caws iyo biyo; xero; deyr; siibad.
**sariir** *m.dh* (**-ro,** *m.l*) 1. Saabaanka guriga mid ka mid ah oo lagu korseexdo inta joodari iyo barkimooyin la saaro. 2. Salka weelka. 3. Saliid.
**sariirasho** *m.f.dh eeg* sariiro.
**sariiro** *f.g3* (**-rtay, -ratay**) Wax tafid.
**sarin** *m.l* Geed faalala oo laamo dhaadheer iyo caleemo yaryar leh oo geelu daaqo.
**sarkaal** *m.l ld* **sargaal.**
**sarkadhaban** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) 1. Welwel iyo hiyikac ku dhaca qof, arrin la soo deristay awgeed. 2. Dhibcaha biyaha roobka. 3. Roob tabaryar oo aan dhulka si fiican u qoyn.
**sarkooma** *m.dh* (*daaw.*) Kansarka sooha xiriirka cudurkan wuxuu ku dhici karaa meelwalba oo jirka ka mid ah, maadaama uu ka kaco sooh xubin wax ka sameeya ee uusan gaar u ahayn xubin khaas ah. Wuxu ka kici-karaa: sooh mayraxeed, muruq, baruur, laf, carjow, xuubka xubno isgoysyada (synovium), xididdada dhiigga iyo liinfada iyo soohyo kala duwan oo kale.

**sarmaan** *m.l* (**sarmaan,** *m.dh*) Geedqodax salka u buuran leh oo xabag macaan iyo asal wanaagsan oo wax lagu carariyo leh, xididdadiisana dhigo laga samaysto.
**sarmaseegtayn** *m.f.dh eeg* sarmaseegtee. *ld* **surmaseegtayn.**
**sarmaseegtee** *f.g2* (**-teeyay, -taysay**) Sarmaseegto samayn. *ld* **surmaseegtee.**
**sarmaseegto** *m.dh* Nabar meeshii lala rabay lala waayo oo meel kale lagu dhufto. *ld* **surmaseegto.**
**sarmo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Nabar jeex yar leh oo aan haragga dhaafsanayn.
**sarnaan** *m.f.dh eeg* saran. *ld* **sarnaansho.**
**sarnaansho** *m.l/dh ld* **sarnaan.**
**sarniin** *m.l ld* **sarid.**
**saro**[1] *m.dh* Sumoobidda wax sumoobaan. *ld* **sadho.**
**saro**[2] *f.g3* (**-rtay, -ratay**) Wax dillaac yar u yeelasho.
**sarqaalibasho** *m.f.dh eeg* sarqaalibo.
**sarqaalibo** *f.mg3* (**-btay, -batay**) Wax, wax kale moodid ama u qaadasho.
**sarqaan** *m.l ld* **sakhraan**[1]**.**
**sarraaf** *m.l* (**-fyo,** *m.dh*) Qof lacagaha qalaad isku beddela oo sarrifa.
**sarraafad** *m.dh* (**-do, ml.**) Qarashka loo qaato in maalin ama ka badan la mas-ruufto; masruuf.
**sarrax** *m.l* (**-xyo,** *m.dh*) Xabad; gaaddo.
**sarrayn** *m.f.dh eeg* sarree.
**sarraysii** *f.g2* (**-iiyay, -iisay**) Ka s.: wax, wax kale ka kor marin.
**sarraysiin** *m.f.dh eeg* sarraysii.
**sarree** *f.mg2* (**-reeyay, -raysay**) Ka s.: wax, wax kale kor saaran ama ka derejaweyn ahaansho.
**sarreen** *m.l* Badar iniino yaryar oo bariis u eg leh adduunka oo dhanna laga cuno, marka la shiidana bur noqda.
**sarreeye** *m.l* (**-yayaal,** *m.l/dh*) 1. Ilaah. 2. Daraja sare oo askareed; jeneraal. 3. Xisaab jajab ah oo la qaybinayo tan kor la dhigo.
**sarrif**[1] *m.l* 1. Lacag jajab ah oo qiimaheedu santiyaal yahay. 2. *ld* **sarrifid.**
**sarrif**[2] *f.g1* (**-fay, -ftay**) Lacag isku taal googo' u dhigma u beddelid.
**sarrifan** *f.mg4* (**-fnaa, -fnayd**) Lacag wax la sarrifay ahaansho.
**sarrifasho** *m.f.dh eeg* sarrifo.
**sarrifid** *m.f.dh eeg* sarrif[2]. *ld* **sarrif**[1] **(2).**
**sarrifnaan** *m.f.dh eeg* sarrifan[2]. *ld* **sarrif-naansho.**
**sarrifnaansho** *m.l/dh ld* **sarrifnaan.**
**sarrifo** *f.g3* (**-ftay, -fatay**) Lacag isku taal jajab u beddelasho.
**sarriib** *f.g1* (**-bay, -btay**) Laan caleemo leh ilkaha ama gacanta iyadoo aan la sii dayn xoog ugu jiidid si caleentu uga daadato. *ld* **sarriig**[2]**.**
**sarriibasho** *m.f.dh eeg* sarriibo. *ld* **sarrii-gasho.**
**sarriibid** *m.f.dh eeg* sarriib. *ld* **sarriigid.**
**sarriibo** *f.g3* (**-btay, -batay**) Laan caleemo leh ilkaha ama gacanta iyada oo aan la sii dayn xoog ugu jiidasho.
**sarriig**[1] *m.dh* 1. Dhawrashada sharafta la dhawrto. 2. Dulqaadka dhibaato loo dul-qaato.
**sarriig**[2] *f.g1* (**-gay, -gtay**) *ld* **sarriib.**
**sarriigasho** *m.f.dh eeg* sarriigo. *ld* **sar-riibasho.**
**sarriigid** *m.dh ld* **sarriibid.**
**sarriigo** *f.g3* (**-gtay, -gatay**) 1. Sharaf iyo magac dhawrasho. 2. *ld* **sarriibo.**
**sarriiji** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Wax sharafta iyo haybadda ku xun qof ku qasbid. 2. Wax dhogorta ka murxin.
**sarriijin** *m.f.dh eeg* sarriiji.
**sarsaar** *m.l.u* Geed ka mid ah geedaha dhulka ku faalala ama geedaha kale isku mara oo aan qodax lahayn, laamo jiljilacsanna leh.
**sarsar**[1] *m.l* (**-rro,** *m.dh*) 1. Jeexjeex yaryar oo aan maqaarka dhaafsanayn oo oogada loo yeelo. 2. Oodda reerka dusha uga wareegsan; deyr; meegaar; 3. Dhinac.
**sarsar**[2] *f.g1* (**-ray, -rtay**) Qof oogadiisa jeexjeex u yeelid.
**sarsarid** *m.f.dh eeg* sarsar[2].
**saruuradow** *m.l* 1. Jeelka hilib cunidda loo qabo. 2. Cudur ay hilib ka raagiddu keento. 3. Roobsugow.
**sarwaan** *m.dh ld* **sargaan.**
**sarwacan** *f.mg4* (**-cnaa, -cnayd**) Qof dadka ka dabci duwan ahaansho.
**sarwacnaan** *m.f.dh eeg* sarwacan. *ld* **sarwacnaansho.**
**sarwacnaansho** *m.l/dh ld* **sarwacnaan.**
**sarweji** *m.dh* 1. Haragga wejiga xoolaha laga bixiyo. 2. Haragga wejiga dadka.
**saryan** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Biciid lab oo tabar gal ah.
**sas**[1] *m.l* Naxdin kedis ah oo lala argagaxo.
**sas**[2] *f.mg2* (**-say, -stay**) Naxdin kedis ah la argagaxid.
**sasi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Si kedis ah cid uga nixin.
**sasid** *m.f.dh eeg* sas[2].
**sasin** *m.f.dh eeg* sasi,
**sataar** *m.l* (**-ryo,** *m.dh*) 1. Mid ka mid ah magacyada Eebbe. 2. Daah.
**sati** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Weel laba qalbac isugu aabburan oo la dhexgeliyo quliyaasha laguna qaado.

**satiyayn** *m.f.dh eeg* satiyee.
**satiyaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la satiyeeyey ahaansho.
**satiyaysnaan** *m.f.dh eeg* satiyaysan. *ld* **satiyaysnaansho.**
**satiyaysnaansho** *m.l/dh ld* **satiyaysnaan.**
**satiyee** *f.g2* **(-yeeyay, -yaysay)** Baaquli sati u samayn.
**saw** *fk.we ld* **sow.**
**sawaab**[1] *m.l* **(-byo,** *m.dh*) Dhaandhaan; nacas.
**sawaab**[2] *m.dh* Abaalmarinta Ilaah qof wax fiican sameeyey abaalmariyo.
**sawaab**[3] *f.g1* **(-bay, -btay)** Cid dhaandhaamid.
**sawaaban** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Dhan-dhaan ahaansho.
**sawaabi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Ka s.: cid dhimatay sadaqo la bixiyay Ilaah in uu ajar ka siiyo u baryid.
**sawaabid** *m.f.dh eeg* sawaab³.
**sawaabin** *m.f.dh eeg* sawaabi.
**sawaabnaan** *m.f.dh eeg* sawaaban. *ld* **sawaabnaansho.**
**sawaabnaansho** *m.l/dh ld* **sawaabnaan.**
**sawaariikh** *m.dh.w eeg* saryuukh.
**sawaaxil** *m.l* Dhul xeebeed.
**sawax**[1] *m.l* **(-xyo,** *m.dh*) Qaylo dheer.
**sawax**[2] *f.mg1* **(-xay, -xday)** Cid aad u qaylin.
**sawaxan** *m.l* Buuq badan ama qaylo dheer.
**sawaxid** *m.f.dh eeg* sawax².
**sawayn** *m.dh ld* **saawayn.**
**sawd** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) Cod; dhawaaq; luuq.
**sawee** *f.mg2* **(-weeyay, -weysay)** *ld* **saawee.**
**sawir**[1] *m.l* **(-rro,** *m.dh*) 1. Muuqaal u eg nafley ama wax kale oo gacanta lagu masawiray ama aalad wax sawirta. 2. Qof aan caqli lahayn; nacas.
**sawir**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** Gacan ama aalad wax suuraddooda ku muujin.
**sawiran**[1] *f.mg1* **(-rmay, -rantay)** Wax la sawiray noqosho.
**sawiran**[2] *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax la sawiray ahaansho.
**sawirid** *m.f.dh eeg* sawir².
**sawirle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Qof aaladda wax sawirta ku shaqeeya oo aqoon u leh.
**sawirmid** *m.f.dh eeg* sawiran¹.
**sawirnaan** *m.f.dh eeg* sawiran². *ld* **sawirnaansho.**
**sawirnaansho** *m.l/dh ld* **sawirnaan.**
**sawirnimo** *m.dh* Sawir ahaansho.
**sawjar** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Askeri caddaan ah oo aan derejo lahayn. *ld* **sowjar.**
**sawjarnimo** *m.dh* Askeri ahaansho. *ld* **sowjarnimo.**
**sawlac**[1] *m.l* Heerka bislaanshaha miraha ee ka horreeya qallaylka.
**sawlac**[2] *f.mg1* **(-cay, -cday)** Heerka bislaanshaha miraha ee qallaylka ka horreeya gaarid.
**sawlacid** *m.f.dh eeg* sawlac².
**sawlacsan** *f.mg4* **(-naa, -naayd)** Wax sawlac gaaray ahaansho (miro).
**sawlacsanaan** *m.f.dh eeg* sawlacsan. *ld* **sawlacsanaansho**
**sawlacsanaansho** *m.l/dh ld* **sawlacsanaan**
**sawlax**[1] *m.l* Weyrax.
**sawlax**[2] *f.mg1* **(-xay, -xday)** Weyrixid.
**sawlaxid** *m.f.dh eeg* sawlax².
**sawo** *m.dh.kh* S. ah: isku mid ah oo aan wax is dheereyn.
**sawrac** *m.l.u* **(-cyo,** *m.dh*) Meesha laga soo farcamay.
**sax**[1] *m.l.kh* S. ah: wax aan qalad ahayn.
**sax**[2] *f.g1* **(-xay, -xday)** Wax qalad ka bixin.
**saxaab** *m.l* **(-byo,** *m.dh*) Daruur.
**saxaafad** *m.dh* Habka, aqoonta iyo farsama-da loo isticmaalo war lagu baahinayo jara'-id.
**saxaarad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Santuuq weyn oo alwaax ka samaysan oo wax lagu rito. *ld* **seexaarad.**
**saxaax** *m.l* **(-xyo,** *m.dh*) Xubnaha taranka iyo meesha ay ku yaallaan.
**saxad** *m.l ld* **saxasho.**
**saxafi** *m.l* Qof aqoon u leh cilmiga saxaafadda. *ld* **suxufi.**
**saxal** *m.l* 1. Meeraha u dhexeeya dhulka iyo Mariiqa; raage.2. Waqti dhibaato badan oo qof mushkilaysanyahay. Tus. "Cali saxal baa haya". 3. S. ah: qof nasiib daran oo la karahsado.
**saxan**[1] *m.l* **(-nno/suxuun,** *m.dh*) 1. Weel dhoob ama macdan iwm ka samaysan oo yara godan cuntadana lagu cuno. 2. Shay yar, fidsan, wareegsan oo heeso iwm ku duubanyihiin. *ld* **sixni.**
**saxan**[2] *m.l* (*jool.*) Bedka guud ee biyo shubka u ah webi iyo laagihiis.
**saxan**[3] *f.mg4* **(-xnaa, -xnayd)** Wax la saxay ahaansho.
**saxansaxo** *m.dh* Neecaw qabow, udgoon oo roob soo hooray ka soo hormarta.
**saxar** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Cad qori, caws ama wax kale ka soo jabay, aad u yar oo dabayshu qaadi karto; firo.
**saxariir**[1] *m.dh* Dhibaato aad u badan; silic; rafaad.
**saxariir**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Dhibaato weyn la kulmid.
**saxariiri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid dhibaato weyn gaarsiin.

**saxariirid** *m.f.dh eeg* saxariir².
**saxariirin** *m.f.dh eeg* saxariiri.
**saxariirsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Nafley wax dhibaato hayso ahaansho.
**saxariirsanaan** *m.f.dh eeg* saxariirsan. *ld* **saxariirsanaansho.**
**saxariirsanaansho** *m.l/dh ld* **saxariirsa-naan.**
**saxarka Alfa** *m.l* **(-rada ...,** *m.dh*) (*kiim.*) Bu'da heliyam oo ay bixisay bu' weyn oo uu ku dhaca mataatax kaahfaleed. S. a. ma laha tamar socod badan, waxaana markiiba nuugta hawada.
**saxaro** *m.dh* Cuntada dadku cuno inteeda oogadu nacdo oo ka soo baxda futada; xaar.
**saxaroo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Saxaro dhigid.
**saxarood** *m.f.l eeg* saxaroo.
**saxar-qaad** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) (*c.cimi.*) Duufaan bus fara badan ka buuxisa gibilka taas oo aragga si la taaban karo u yaraysa, mararka qaarkoodna waxaaba uu gaaraa araaggu ilaa iyo eber.
**saxar-saleed** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) (*c.fal*) Magac guud oo ay wadaagaan dhammaan saxar-rada uu maatarku ka kooban yahay ee aan loo sii kala jabin saxarro ka sii yar.
**saxartir** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Wax aad u nadiifin.
**saxartirid** *m.f.dh eeg* saxartir.
**saxasho** *m.f.dh eeg* saxo. *ld* **saxad, sixad, sixasho.**
**saxid** *m.f.dh eeg* sax². *ld* **saxniin, sixid.**
**saxiimad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Badan weyn oo si gaar ah loo sameeyey, matoor lehoo maraakiibta wax loogu geeyo loogana soo qaado. *ld* **sixiimad.**
**saxiix¹** *m.l* **(-xyo,** *m.dh*) Qoraal la sharciyeynayo oo magac dhan ama la gaabiyey hoosta looga dhigo.
**saxiix²** *f.g1* **(-xay, -xday)** Qoraal la sharciyeynayo, magac dhan ama la soo gaabiyey hoosta uga qorid.
**saxiixan** *f.mg4* **(-xnaa, -xnayd)** Wax la saxiixay ahaansho.
**saxiixasho** *m.f.dh eeg* saxiixo.
**saxiixid** *m.f.dh eeg* saxiix².
**saxiixnaan** *m.f.dh eeg* saxiixan. *ld* **saxiix-naansho.**
**saxiixnaansho** *m.l/dh ld* **saxiixnaan.**
**saxiixo** *f.g3* **(-xday, -xatay)** Qoraal la sharciyeynayo, hoosta magac la gaabiyey ama kaamil ah uga qorasho.
**saxnaan** *m.f.dh eeg* saxan². *ld* **saxnaansho.**
**saxnaansho** *m.l/dh ld* **saxnaan.**
**saxniin** *m.l ld* **saxid.**
**saxo¹** *m.dh* Xaaladda uu ku sugan yahay jir aan cudur hayn. *ld* **sixo¹.**
**saxo²** *f.g/mg3* **(-xday, -xatay)** 1. *(f.g)* Wax sax ka dhigasho. 2. *(f.mg)* Wax la liqay oo hunguriga cad aaday ku qufacid. *ld* **sixo².**
**say¹** *m.l* **(-yo,** *m.dh*) Wax naag ninka qabaa u yahay.
**say²** *f.g1* **(-yay, -yday)** Wax isku garab safid.
**sayaaq** *m.l* **(-qiin/-qyo,** *m.dh*) Qof ka shaqeeya farsamaynta dahabka, qalinka iwm.
**sayanooko-baalamin** *m.dh* (*daaw.*) Madoo-baashada maqaarka iyo xuubabka daboola daloolalada jirka: indhaha, afka, futada, siilka iwm. Waxaana keena oksijiinka oo ku yaraada dhiigga.
**sayax¹** *m.l* 1. Qoyaanka gabaddanadu keento; dharab. 2. *ld* **sayaxid.**
**sayax²** *m.l* **(-xyo,** *m.dh*) (*juqr.*) Dhammaadka fud baraf, kolka herkulku kor uga kaco barta biyuhu ku fadhiistaan, barafkuna uu biyoobo. Loolalka sare sayaxu waa dhacdo sanadeed muhimad weyn leh, oo dhaca gu' walba, waxana ku xiga milmidda barafka iyo ado-barafeedka iyo wabiyada.
**sayax³** *f.mg1* **(-xay, -xday)** Wax gabaddano ku qoyid.
**sayaxe** *m.l* **(-xayaal,** *m.l/dh*) (*fiis.*) Walax ka nuugi karta biyaha atomosfiyeerka.
**sayaxid** *m.f.dh eeg* sayax³. *ld* **sayax¹.**
**sayaxsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax gabaddano ku qoyey ahaansho.
**sayaxsanaan** *m.f.dh eeg* sayaxsan. *ld* **sayax-sanaansho.**
**sayaxsanaansho** *m.l/dh ld* **sayaxsanaan.**
**sayid¹** *m.l* Waayeel; madax; shariif.
**sayid²** *m.dh* 1. *eeg* say². 2. Isbarbardhigid; sarcid (dun, liilammo iwm).
**saylaamid** *m.f.dh eeg* saylaan².
**saylaan¹** *m.l* 1. S. ah: saymaha roobka. 2. Socod aan kala joogsi lahayn.
**saylaan²** *f.mg1* **(-aamay, -aantay; -aami)** Socod aan joogsi lahayn socosho.
**saylaandhabasho** *m.dh ld* **saylaandhaw.**
**saylaandhaw** *m.l* Qaylo iyo buuq dagaal wehliyo oo ay cidi samayso. *ld* **saylaan-dhabasho.**
**saylad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) 1. Meel laysugu yimaado oo alaabta iyo waxyaalaha ganac-siga ah lagu kala beddesho. 2. Suuq xoola-ha lagu kala iibsado. *ld* **seylad, siilad.**
**saylam** *m.l* **(-myo,** *m.dh*) (*bot.*) Nudo u qaada biyaha iyo macaadinta nafaqada leh ee ku milan dhirta kelli.
**sayle** *m.l* Ciyaar dhaqameed laga yaqaan degaanka webiyada.
**saymo** *m.dh* 1. Belaayo, halis. 2. *eeg* sayn¹.

**sayn**[1] *m.l* (**-mo,** *m.dh*) Addin roob ah oo aan ballaarayn oo meel ka hoora.
**sayn**[2] *m.dh* Timo bul ah oo xayawaanka qaarkiis dabada fooddeed uga yaal.
**sayncaddaa** *m.l* Nin da' weyn oo waaya-arag ah. *ld* **sayncadde.**
**sayncadde** *m.l* (**-dayaal,** *m.l/dh*) *ld* **sayn-caddaa.**
**saynis** *m.l* Cilmiga barashada noolaha iyo manoolaha.
**saynisyahan** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Qof cilmiga sayniska aqoon u leh.
**saynisyahannimo** *m.dh* Saynisyahan ahaan-sho.
**saynsaab**[1] *m.l* (**-byo,** *m.dh*) 1. Wax, wax daboola kuna heeran. 2. Isugeynta aqoonta, siyaasadda, xiriirka bulshada, dhaqanka iwm oo u horseedaya dhaqaaluhu in uu kobco.
**saynsaab**[2] *f.g1* (**-bay, -btay**) 1. Wax daboolid. 2. Wax dabid.
**saynsaabasho** *m.f.dh eeg* saynsaabo.
**saynsaabid** *m.f.dh eeg* saynsaab[2].
**saynsaabo** *f.g3* (**-btay, -batay**) Wax saynsaab u samaysasho.
**saynwaraari**[1] *m.l* Dabaruxidda xoolo ugaar iwm sameeyaan.
**saynwaraari**[2] *f.g1/2* (**-iyay, -iday/-isay; -iyi**) Ugaar, xoolo iwm dabo ruxid samayn.
**saynwaraarin** *m.dh ld* **saynwaraaryid.**
**saynwaraaryid** *m.f.dh eeg* saynwaraari[2]. *ld* **saynwaraarin.**
**sayr** *f.g1* (**-ray, -rtay**) Si xoog leh wax shubma meel tiigaal ah ugu daadin. *ld* **sayri.**
**sayran** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Wax la sayray ahaansho.
**sayras** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) (*c.cimi.*) Daruur maraysa joog sare oo waslad waslad ah, oo muuqaal ahaan jilicsan una eg baalal.
**sayri** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **sayr.**
**sayrid** *m.f.dh eeg* sayr. *ld* **sayrin.**
**sayrin** *m.dh ld* **sayrid.**
**sayrnaan** *m.f.dh eeg* sayran. *ld* **sayrnaan-sho.**
**sayrnaansho** *m.l/dh ld* **sayrnaan.**
**sayruukh** *m.l* (**-khyo/-awaariik,** *m.dh*) Qalab la gamo, aad u dheereeya oo hawlo kala duwan loo adeegsado. *ld* **saaruukh.**
**saytobalaasam** *m.l* (**-myo,** *m.dh*) (*baay.*) Walax xab oo kale ah oo ku wareegsan bu'da unugga.
**saytooloji** *m.l* (*baay.*) Barashada unugga.
**saytoosiin** *m.l* (*baay.*) Waxa laga soo dhiran dhiriyey bayrimidiin. Waa mid ka mid ah qaybaha ugu muhiimsan ee salka u ah niyukiyootaydh iyo asiidh bu'eedyada DNA iyo RNA.
**se** *xi.* Erey kala xiriir fura laba tixood, wuxuuna gadaal uga nudmi karaa xiriiriyaal kale sida "amase", "laakiinse", iwm. Tus. "Adigu bax aniguse waan joogayaa".
**seben** *m.l ld* **saman.**
**sebi** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Ilmo; caruur; cunug.
**sebinnimo** *m.dh* Sebi ahaansho.
**sed** *m.l* (**-dad,** *m.l*) Qayb cunto ah oo Ilaah nafley calaf uga dhigo. *ld* **sad**[1]**.**
**sedbursad** *m.f.l ld* **sedbursasho.**
**sedbursasho** *m.f.dh eeg* sedburso. *ld* **sed-bursad, sedbursi.**
**sedbursi** *m.l ld* **sedbursasho.**
**sedburso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Wax la wada leeyahay qaybtii aad ku lahyd ka badan qaadasho.
**sedo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) *ld* **sado.**
**see** *fk.we ld* **sidee.**
**seeb**[1] *m.l* (**-bab,** *m.l*) Qori dheer oo afka hore u ballaaran oo bedenada iyo huuriyada lagu wado.
**seeb**[2] *f.g1* (**-bay, -btay**) Beden, huuri iwm seeb ku wadid. *ld* **seebi.**
**seebi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **seeb**[2]**.**
**seebid** *m.f.dh eeg* seeb[2]. *ld* **seebin.**
**seebin** *m.dh ld* **seebid.**
**seed**[1] *m.dh* (**-do,** *m.l*) Sooh adag, cad oo muruqyada madaxooda ku yaal isuna haya muruqyada iyo lafaha.
**seed**[2] *m.dh* (**-do,** *m.l*) (*c.nafl.*) Koox nudo ah oo liilsami kara, kuwaasoo hal ama in ka badan oo lafo ah oo isu tagay, isuna haya kalagoosyo dhaqdhaqaaq. Seeduhu waxay xukumaan dhaqdhaqaaqa lafaha ee kala-goyska, sidaa awgeed waxay muhiim u tahay ka hortagga kala baxa.
**seeddi** *m.l* (**-iyaal,** *m.l/dh*) Naag la qabo walaalkeed iyo ninkeedu waxa ay isu yihiin.
**seeddinnimo** *m.dh* Seeddi ahaansho.
**seef** *m.dh* (**-fo,** *m.l*) Qalab lagu dagaallamo, gadaal daab la qabsado ku leh oo ka samaysan bir xalleefsan, dhuuban, dheer, toosan ama qalloocan, leh caarad wax mudda iyo af wax gooya.
**seef-bacaad** *m.l* (*jool.*) Nooc ka mid ah bataax bacaad, oo badanaa laga helo saxaaraha, taasoo ka kooban lafo dhaa-dheer oo af leh oo barbarro la ah dhinaca dabayshu ka soo dhacayso. Dhammaad-kana waxa kordha dhererka bacaadka, markaasoo dabaylaha gudbani ay kordhi-yaan dhererkeeda iyo ballaadhkeeda.
**seef-cireed** *m.l* Walxo ku wareega qorraxda, raacana meeris qaabkiisu yahay qabaal. Seef-cireedyada, badankoodu, waxa ay leeyihiin

daba dheer oo aad noogu muuqa-ta marka uu qorraxda u soo dhawaado.

**seeflabbood** *m.l* 1. Karti wax lagu hubsado oo lagu sugo la'aan; kadsiinyo la'aan. 2. S. ah: qof samir daran oo aan wax hubsan.

**seeflabboodnimo** *m.dh* Seeflabbood ahaansho.

**seefle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Nooc kalluunka badda ku nool ka mid ah oo u eg faras-badeedka, guudse aan lahayn.

**seeg** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Wax gefid.

**seegaan** *m.dh* **(-nno,** *m.dh*) *ld* **jeegaan.**

**seegeysad** *m.l ld* **seegeysasho.**

**seegeysasho** *m.f.dh eeg* seegeyso. *ld* **seegeysad, seegeysi.**

**seegeysi** *m.l ld* **seegeysasho.**

**seegeyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Shahwo iska keenid.

**seegid** *m.f.dh eeg* seeg.

**seego** *m.dh* Galmo la'aan qof shahwo isaga keeno.

**seegseeg**[1] *m.l* **(-gyo,** *m.dh*) 1. Qof nolosha ku fashilay. 2. Qof aan waxba tacban karin; nacas; doqon. 3. Qof aan waxba haysan dhibaatana hayso.

**seegseeg**[2] *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Nolol ku fashilid (qof).

**seegseegid** *m.f.dh eeg* seegseeg[2].

**seeji** *lg2* **(-iyay, -isay)** Cid wax gefsiin.

**seejin** *m.f.dh eeg* seeji. *ld* **seejis.**

**seejis** *m.l ld* **seejin.**

**seeme** *m.l* **(-mayaal,** *m.l/dh*) Billaawe weyn oo lagu dagaallamo; golxob.

**seemid** *m.f.dh eeg* seen[2].

**seemman** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Ari ama lo' wax aan geeso lahayn ahaansho. 2. Madax wax timaha laga xiiray ahaansho. 3. Cayaar carruureed qof, wax la taabtay ahaansho.

**seemmanaan** *m.f.dh eeg* seemman. *ld* **seemmanaansho.**

**seemmanaansho** *m.l/dh ld* **seemmanaan.**

**seen**[1] *m.l* 1. Kabaha la tolay jaanta ugu horraysa ee qofka cagtiisa lagu cabbiro. 2. S. ah: koombo iwm oo waxa ku jiraa afka la siman yihiin.

**seen**[2] *f.g1* **(-eemay, -eentay; -eemi)** 1. Cayaar carruureed qof, wax la taabtay noqosho. 2. Madax, wax timaha laga xiiray noqosho. 3. Dhir laamaheeda la simay ahaansho.

**seenlaawe** *m.l.kh* **(-wayaal,** *m.l/dh*) S. ah: weel waxa ku jiraa afkiisa ayna ka sarreyn.

**seenyo** *m.dh* **(-ooyin, m.)** Neef ari ama lo' ah aan geeso lahayn.

**seenyoon** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Ari, wax aan geeso lahayn ahaansho.

**seenyoonaan** *m.f.dh eeg* seenyoon. *ld* **seenyoonaansho.**

**seenyoonaansho** *m.l/dh ld* **seenyoonaan.**

**seeqaan** *m.dh ld* **jeegaan.**

**seer**[1] *m.l* 1. Laba dal oo isku qabsan ama gobollo, beero iwm xarriiqda u dhexeysa oo qaybisa. 2. Falka la sameeyo, marka qof saar ama Boorane laga saarayo (tumayo).

**seer**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Laba dal oo isku qabsan ama gobollo, beero iwm xarriiq kala qaybisa u samayn. 2. Cid mingis, boorane iwm ka muddeyn. *ld* **seeree.**

**seeraar** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Ka s.: wax, wax ku gudbanaa dhaafid.

**seeraari** *lg2* **(-iyay, -isay)** Wax la tuurayo si ay meel shishe oo aan muuqan ugu dhacaan, wax dheer oo soke dusha ka marin.

**seeraarid** *m.f.dh eeg* seeraar.

**seeraarin** *m.f.dh eeg* seeraari. *ld* **seeraaris.**

**seeraaris** *m.l ld* **seeraarin.**

**seeran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** 1. Dhul iwm wax xuduud leh ahaansho. 2. Dhul wax xirmaysan ahaansho. 3. Cid wax mingis, boorane iwm laga tumay ahaansho.

**seerasho** *m.f.dh eeg* seero. *ld* **seeraysasho.**

**seerayn** *m.dh ld* **seerid.**

**seeraysasho** *m.dh ld* **seerasho.**

**seerayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** *ld* **seero.**

**seere** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh*) 1. Dalal isku qabsan oo dawlado kala leeyihiin ama gobollo, beero iwm xarriiqda u dhexeysa oo caddaynaysa meesha mid ku dhammaado midna ka billaawdo; soohdin; xudduud; xad. 2. Dhul laga xayiro daaq-sinka xilliga doogga ah si loo daaqo jiilaalka.

**seeree** *f.g2* **(-reeyay, -reysay)** 1. *ld* **seer 2.** Dhul in muddo ah daaq ka xayirid. 2. Xabbad la riday meel la waayid.

**seeri** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) 1. Firimbi. 2. Dhul ka fog biyaha oo oomane ah.

**seerid** *m.f.dh eeg* seer. *ld* **seerayn.**

**seeriwale** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Laba kooxood oo cayaar kubbadeed isaga soo horjeeda, qofka dhexdhexaadinaya oo seeriga u haya; garsoore. *ld* **siiriwale.**

**seermaweydo** *m.dh* Xilli roobab xoog badan da'aan oo bartamaha guga ah.

**seernaan** *m.f.dh eeg* seeran. *ld* **seernaansho.**

**seernaansho** *m.l/dh ld* **seernaan.**

**seero** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** Dhul iwm xuduud u samaysasho. *ld* **seerayso.**

**sees**[1] *m.l* **(-sas,** *m.l*) 1. Garangar yar oo qodxa ka taagtaagan yihiin oo weylaha gafuurka loo geliyo si aysan lo'da u nuugin. 2. Asaas; saldhig. 3. Nin ka shaqeeya xera-da fardaha.

**sees²** *f.g1* (**-say, -stay**) Weylo si aysan lo'da u nuugin garangar yar oo qodxo ka taagtaaganyihiin gafuurka u gelin.
**seesar** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Saxan yar oo wareegsan yarana godan oo korkiisa bakeerida la saarto, wixii ka soo daatana celiya.
**seeseemmane** *m.l* (**-nayaal,** *m.l/dh*) Nooc ka mid ah kalluunka badda ku jira oo sida badan hoos aada.
**seesid** *m.f.dh eeg* sees².
**seetadheerayn** *m.f.dh eeg* seetadheeree.
**seetadheeree** *f.mg2* (**-reeyay, -raysay**) 1. U s.: awr dabar u dheerayn. 2. U s.: cid muddo dheer u samrid.
**seetayn** *m.f.dh eeg* seetee.
**seetaysad** *m.l ld* **seetaysasho.**
**seetaysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax la seeteeyey ahaansho.
**seetaysasho** *m.f.dh eeg* seetayso. *ld* **seetay-sad, seetaysi.**
**seetaysi** *m.l ld* **seetaysasho.**
**seetaysnaan** *m.f.dh eeg* seetaysan. *ld* **see-taysnaansho.**
**seetaysnaansho** *m.l/dh ld* **seetaysnaan.**
**seetayso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) Awr seeto ku xirasho.
**seetee** *f.g2* (**-teeyay, -taysay**) Awr si uusan u fogaan labada addin oo hore xarig uga xirid.
**seeto** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) 1. Xiridda la isku xiro labada addin oo hore ee awrka. 2. Xargaha awrta lagu seeteeyo.
**seexaarad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) *ld* **saxaarad.**
**seexaari** *m.dh* Noocyada timirta jaad ka mid ah oo aan qiimo badan lahayn oo isku dhegdhegta.
**seexad** *m.l ld* **seexasho.**
**seexasho** *m.f.dh eeg* seexo. *ld* **seexad.**
**seexaw** *m.dh* Baabi'inta wax la wada baabi'iyo.
**seexi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Cid hurdisiin. 2. Dab iwm damin.
**seexin** *m.f.dh eeg* seexi. *ld* **seexis.**
**seexis** *m.l ld* **seexin.**
**seexo** *f.mg3* (**-xday, -xatay**) 1. Qof, gam'id. 2. Dab iwm damid.
**seexsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Dab iwm wax damay ahaansho.
**seexsanaan** *m.f.dh eeg* seexsan. *ld* **seexsa-naansho.**
**seexsanaansho** *m.l/dh ld* **seexsanaan.**
**seexsasho** *m.f.dh eeg* seexso.
**seexso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Carruur hurdo u diyaarsasho.
**seeyo** *m.dh* Caws adag oo gogosha laga samaysto.
**sefed** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Wax meel laga gurayo oo meel kale la gaynayo inta hal mar la dejiyo: maqaasiinkii waxaa la keenay sefed baasto ah.
**segeger** *m.l.kh* (**-rro,** *m.l*) 1. S. ah: qof madax adag oo aan wax maqal. 2. S. ah: wax matare, qof aad u garaad yar; nacas; dabbaal.
**segegernimo** *m.dh* Segeger ahaansho.
**sekan** *m.l* Daqiiqad; ilbiriqsi. *ld* **seken.**
**seked** *m.dh* (**-do,** *m.dh*) *ld* **sakad.**
**seken** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) *ld* **sekan.**
**sekeysad** *m.l ld* **sakeysasho.**
**sekeysasho** *m.l ld* **sakeysasho.**
**sekeysi** *m.l ld* **sakeysasho.**
**sekeyso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) *ld* **sakeyso.**
**seko** *m.dh ld* **sako.**
**selel¹** *m.l ld* **salal¹.**
**selel²** *f.mg1* (**-elay, -eshay**) *ld* **salal².**
**seleli** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **salali.**
**selelid** *m.dh ld* **salalid.**
**selelin** *m.dh ld* **salalin.**
**selelsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax seleley ahaansho. *ld* **salalsan.**
**selelsanaan** *m.f.dh eeg* selelsan. *ld* **salal-sanaan, salalsanaansho, selelsanaansho.**
**selelsanaansho** *m.l/dh ld* **selelsanaan.**
**selled** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Weel caw laga falkiyo oo midabyo badan loo yeelo oo suuqyada looga adeegto; dambiil. *ld* **sallad².**
**sellim** *f.g1* (**-imay, -intay; -imi**) *ld* **sallim.**
**sellimid** *m.dh ld* **sallimid.**
**seluloos** *m.l* (*baay.*) Bolisakraydh ka kooban halbeegyo gulukows ah, oo ah silsilad dheer oo aan faracyo lahayn. Waa waxyaabaha ugu muhiimsan ee ay ka samaysanyihiin gidaarrada unugga ee dhirta sare.
**semen** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) *ld* **saman.**
**semifaynal** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Tartan isboorti oo kooxo badani ka qaybgalaan wareeggiisa labaad.
**senen** *m.l ld* **sanan.**
**senge** *m.l* (**-gayaal,** *m.l/dh*/**-eyo,** *m.dh*) Orgi ama faras la dhufaanay oo cayillan. *ld* **sange.**
**senti** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Lacag sanuud ah midka ugu qiimo yar; dhururuq. *ld* **santi.**
**sentiimitir** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Mitir boqol meelood loo qaybiyey meeshiis. *ld* **shen-tiimitir.**
**serbi** *m.l* Ul yar oo jilicsan; dhenged.
**serenji** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Ku-xigeenka naakhuudaha markabka ama doonta.
**serged** *m.dh* (**-dyo,** *m.dh*) *ld* **sargad.**
**sergedayn** *m.dh ld* **sargadayn.**
**sergedaysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) *ld* **sar-gadaysan.**
**sergedaysnaan** *m.dh ld* **sargadaysnaan.**

**sergedaysnaansho** *m.l/dh ld* **sargadays-naan.**
**sergedee** *f.g2* **(-deeyay, -deysay)** *ld* **sarga-dee.**
**seri** *m.l* Dun xasaw ah, oo dharka qaarki ama alaabo kaleba lagu qurxiyo; tel.
**seriir** *m.dh ld* **saliid.**
**serji** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) Wax fidsan dhinaca uu ku dhammaado; af; qar.
**setembar** *m.dh* Sanadka masiixiga ah bishiisa sagaalaad.
**seylad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) *ld* **saylad.**
**seyle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Nooc ka mid ah halaqa ciidda u eg, booda oo halis ah; good; cawladile.
**seylici** *m.dh* 1. Qayb ka mid ah dariiqada qaadiriyada. 2. Nooc ka mid ah cayaaraha hiddaha iyo dhaqanka soomaaliyeed oo jiib iyo jaan leh, oo ragga iyo dumarkuba wada cayaaraan.
**seytuun** *m.l* 1. Geed la beerto oo miro kulkulucsan oo khudrad ahaan loo cuno dhala. 2. Miraha geedka seytuunku dhalo.
**shaab** *m.l* **(-bab,** *m.l*) 1. Nin dhallin yar oo xoog leh. 2. Sh. ah: dukaan badeeco ka buuxdo oo cammiran.
**shaabbad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Shay dabo la qabsadana leh oo cijir ama bir ka samaysan oo hadal ama astaamo ku qoranyihiin oo dukumuntiga iyo warqadaha lagu dhufto. *ld* **shabbad, shabbo.**
**shaabbadayn** *m.f.dh eeg* shaabbadee. *ld* **shaabbadays, shabbadayn, shabbadays, shabbayn, sha**
**shaabbadays** *m.l ld* **shaabbadayn.**
**shaabbadaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Dukumenti iwm wax la shaabbadeeyay ahaansho. *ld* **shabbadaysan, shabbaysan.**
**shaabbadaysasho** *m.f.dh eeg* shaabbadayso. *ld* **shabbadaysasho, shabbaysasho.**
**shaabbadaysnaan** *m.f.dh eeg* shaabbaday-san. *ld* **shaabbadaysnaansho, shabba-daysnaan.**
**shaabbadaysnaansho** *m.l/dh ld* **shaabba-daysnaan.**
**shaabbadayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Wax shaabbad ku dhufsasho. *ld* **shabbadayso, shabbayso.**
**shaabbadee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** Warqad ama dukuminti shabbad la dhicid. *ld* **shabbadee, shabbee.**
**shaabbah¹** *m.l* **(-hyo,** *m.dh*) U ekaanshaha wax, wax kale u ekaadaan. *ld* **shabbah¹.**
**shaabbah²** *f.g1* **(-hay, -hday; -bihi)** Wax, wax kale u ekaansho. *ld* **shabbah².**
**shaabbihid** *m.f.dh eeg* shaabbah². *ld* **shabbihid.**
**shaabuug** *m.l* **(-gyo,** *m.dh*) Suun dhuuban, dheer, dabo la qabsado leh oo wax lala dhaco; karbaash; jeedal.
**shaabuugayn** *m.f.dh eeg* shaabuugee. *ld* **shaabuugays.**
**shaabuugays** *m.l ld* **shaabuugayn.**
**shaabuugee** *f.g2* **(-geeyay, -gaysay)** Wax shaabuug la dhicid.
**shaac¹** *m.l.kh* Sh. ah: wax la wada maqlo ama la wada arko oo caan noqda.
**shaac²** *f.mg1* **(-cay, -cday)** War iwm faafid.
**shaacays** *m.l* **(-syo,** *m.dh*) 1. Qori xabbad keliyaale ah oo waayadii hore lagu dagaallami jiray. 2. Wax si aan caadi ahayn u shaqeeya. 3. *ld* **shaacayn.**
**shaacbax** *f.mg1* **(-xay, -xday; -bixi)** Soo sh.: wax la wada yaqaan noqosho.
**shaacbixi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax la wada yaqaan ka dhigid.
**shaacbixid** *m.f.dh eeg* shaacbax.
**shaacbixin** *m.f.dh eeg* shaacbixi.
**shaaci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** War iwm faafin.
**shaacid** *m.f.dh eeg* shaac².
**shaacin** *m.f.dh eeg* shaaci. *ld* **shaacis.**
**shaacir** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Qof maansoole ah; laashin.
**shaacirayn** *m.f.dh eeg* shaaciree. *ld* **shaa-cirays, shactirayn.**
**shaacirays** *m.l ld* **shaacirayn.**
**shaaciree** *f.mg2* **(-reeyay, -reysay)** Shaaciro samayn. *ld* **shactiree.**
**shaaciro** *m.dh* Hadal iyo dhaqdhaqaaq loola jeedo in cid looga qosliyo. *ld* **shactiro.**
**shaaciroole** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Qof dadka ka qosliya. *ld* **shactiroole.**
**shaacis** *m.l ld* **shaacin.**
**shaadali** *m.l* 1. Qaxwo qafiif ah oo laga sameeyo qashirka bunka. 2. Shaah badan oo duco ahaan loo baxsho.
**shaadir** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Maro madow oo darfaha isaga tolan oo haweenka muslinka ahi dhex galaan jirkooda oo dhanna ku qariyaan; shuko.
**shaafi** *f.g1* **(-iyay, -iday; -iyi)** 1. Cid bugtey caafimaadin (Eebbe). 2. Ka sh.: cid arrin ka bogsiin.
**shaafici¹** *m.l* **(-ciyaal,** *m.l/dh*) Qof raacsan mad-habta shaaficiga ee fiqiga diinta Islaamka.
**shaafici²** *m.dh* Afarta mad-habood ee fiqiga Islaamka middood.
**shaafii** *m.dh* Duco carabi iyo soomaali isugu jirta oo ardayda quraanku maqribkii akhriyaan. *ld* **shaafiin.**
**shaafiin** *m.dh ld* **shaafii.**

**shaafiyid** *m.f.dh eeg* shaafi.
**shaag** *m.l* (**-gag,** *m.l*) Shay wareegsan oo isugu jira cinjir iyo bir oo baabuurtu ku socdaan. 2. Dhabbe jid cadde ah oo baabuurtu marto.
**shaah¹** *m.l* 1. Geedgaab weligii cagaaran oo ubax cad cad leh kana baxa dalalka Hindiya, Shiinaha, Sayloon iyo bariga Afrika. 2. Caleenta geedka shaaha oo la engejiyey loona diyaariyey in la isticmaalo. 3. Cabbitaan guduudan oo ka kooban caleenta shaaha, sonkor iyo dhir kale oo laysku kariyo. *ld* **shaahi.**
**shaah²** *f.mg1* (**-hay, -hday**) Shaah cabbid.
**shaahi¹** *m.l ld* **shaah¹.**
**shaahi²** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Cid shaah siin.
**shaahid¹** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) Marqaati.
**shaahid²** *m.f.dh eeg* shaah².
**shaahin** *m.f.dh eeg* shaahi². *ld* **shaahis.**
**shaahis** *m.l ld* **shaahin.**
**shaajac** *m.l* (**-cyo,** *m.dh*) Nin geesi ah oo aan baqin. *ld* **shajaac.**
**shaajacnimo** *m.dh* Shaajac ahaansho. *ld* **shajaacnimo.**
**shaal¹** *m.l* (**-lal,** *m.l*) 1. Go' la huwado oo badanaa laga sameeyo dhogorta idaha, midabbo badanna leh oo laga keeno Kashmiir. 2. Aliindi.
**shaal²** *f.g1* (**-aalay, -aashay**) Gaadiid badeed mowjad weyn oo xooggan oo ka hor timid ka gudbin.
**shaalcad** *m.l* Dharka aliindiga ah nooc darfaha ku leh daliig midab ah oo wada cad.
**shaalid** *m.f.dh eeg* shaal².
**shaamareer¹** *m.l* Yaab aad u badan iyo filanwaa.
**shaamareer²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Yaab aad u badan iyo filanwaa dareemid.
**shaamareeri** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Shaamareer ku ridid.
**shaamareerid** *m.f.dh eeg* shaamareer².
**shaamareerin** *m.f.dh eeg* shaamareeri.
**shaamareersan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax shaamareer ku dhacay ahaansho (cid).
**shaamareersanaan** *m.f.dh eeg* shaama-reersan. *ld* **shaamareersanaansho.**
**shaamareersanaansho** *m.l/dh ld* **shaama-reersanaan.**
**shaambaay** *m.dh ld* **shaambi¹.**
**shaambayn** *m.f.dh eeg* shaambee.
**shaambee** *f.g2* (**-beeyay, -baysay**) Cid shaambo ku dhufasho.
**shaambi¹** *m.dh* (**-iyo,** *m.l*) Weel weyn oo dhoob ka samaysan qaab ukumeedna leh iyo dabo dhuuban oo biyaha lagu shubto; aashuun. *ld* **shaam*baay*.**
**shaambi²** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Si aayar ah oo xarrago ku jirto u socosho.
**shaambin** *m.f.dh eeg* shaambi². *ld* **shaambis.**
**shaambis** *m.l ld* **shaambin.**
**shaambo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) 1. Dhufashada ay dabada wax ku dhuftaan libaax-badeedka, yaxaaska iwm. 2. Si gaar ah oo lugaha la isugu dhufto marka biyaha gudohooda lagu jiro. 3. Dharka la dhaqayo oo lala dhaco wax adag (dhagax ama qori). 4. Hoore layiig ah, xumbeeya oo jirka, timaha iwm lagu dhaqo.
**shaandhayn** *m.f.dh eeg* shaandhee.
**shaandhee** *f.g2* (**-dheeyay, -dhaysay**) 1. Warqado turub baandhayn. 2. Dad jagooyin haya isku beddelid. 3. Wax dulduleel badan u yeelid. 4. Wax kala miirid.
**shaandho** *m.dh* 1. Isku qasidda warqadaha turubka laysku qaso. 2. Isku beddelidda la isku beddelo dad jagooyin haya. 3. Qalab wax lagu kala miiro. 4. S. ah: wax daldalool badan leh.
**shaanis** *m.l* Nooc ka mid ah siyaalaha turubka loo cayaaro. *ld* **shaanus.**
**shaankax** *f.g1* (**-xay, -xday**) Wax bir ku googoyn.
**shaankaxan** *f.mg4* (**-xnaa, -xnayd**) Wax la shaankaxay ahaansho.
**shaankaxid** *m.f.dh eeg* shaankax.
**shaankaxnaan** *m.f.dh eeg* shaankaxan. *ld* **shaankaxnaansho.**
**shaankaxnaansho** *m.l/dh ld* **shaankaxnaan.**
**shaanus** *m.l ld* **shaanis.**
**shaaqi** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Nin shaaqale ah oo dadaal bandan.
**shaar** *m.l* (**-rar,** *m.l*) Hu' si gaar ah loo tolay oo leh kulleeti, gacmo, guluusyo la iskula xiro oo dadku qaarka sare ka qaato; shaati.
**shaaraq¹** *m.l.kh* S. ah: Qalidda neef ishkin ah la qalo waqti abaar ah si hilibkiisa looga ganacsado.
**shaaraq²** *f.g1* (**-qay, -qday**) Neef ishkin ah, waqti abaar ah qalasho si hilibkiisa looga ganacsado.
**shaaraqasho** *m.f.dh eeg* shaaraqo.
**shaaraqo** *f.g3* (**-qaday, -qatay**) Neef ishkin ah waqti abaar ah qalasho.
**shaarib** *m.l* (**-bbo,** *m.dh*) Timaha ka baxa bushinta sare ee ragga korkeeda. *ld* **shaarub.**
**shaariqid** *m.f.dh eeg* shaaraq².
**shaarub** *m.l ld* **shaarib.**
**shaaruf** *m.dh.u* Dufta xoolaha.
**shaarug** *m.l* Digir la dubay oo qolofta laga qaaday.
**shaash** *m.l* (**-shash,** *m.l*) 1. Timo dhaadheer oo ka baxa qoorta libaaxa lab iwm. 2. Masar

sida badan xariir ah, midabbo badan leh oo dumarku madaxa ku xirtaan.

**shaashee** *f.g2* **(-sheeyay, -sheysay)** Ilmo markaa dhashay shaasho gayeeysiin.

**shaasheyn** *m.f.dh eeg* shaashee.

**shaashley** *m.dh* 1. *(u)* Haweenka inta la guursadey. 2. S. ah: naag xarrago badan.

**shaasho** *m.dh* Cudur ka yimaad nadaafad xumada oo waxyeeleeya carruurta iyo naagaha ummulaha ah.

**shaashoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** *ld* **shaashow.**

**shaashoobid** *m.f.dh eeg* shaashow. *ld* **shaashood.**

**shaashood** *m.l ld* **shaashoobid.**

**shaashow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Wax shaasho ku dhacday noqosho (carruur iyo haween). *ld* **shaashoo.**

**shaashsaar[1]** *m.l* Xaflad la sameeyo toddabaadka arooska dhammaadkiisa oo gabadha, shaash muujinaya inay gabarnimadii ka baxday loogu saaro.

**shaashsaar[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Gabar la aroosay markii ugu horreysay shaash u saarid.

**shaashsaaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Gabadh la aroosay oo la shaash saaray ahaansho.

**shaashsaarid** *m.f.dh eeg* shaashsaar[2]. *ld* **shaashsaaris.**

**shaashsaaris** *m.dh ld* **shaashsaarid.**

**shaashsaarnaan** *m.f.dh eeg* shaashsaaran. *ld* **shaashsaarnaansho.**

**shaashsaarnaansho** *m.l/dh ld* **shaashsaarnaan.**

**shaati** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** *ld* **shaar.**

**shaaxid** *m.l* Rooti iwm aad dab loogu bisleeyay.

**shaaxidi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Rooti iwm aad dab ugu bisleyn.

**shaaxidin** *m.f.dh eeg* shaaxidi. *ld* **shaaxidis.**

**shaaxidis** *m.l ld* **shaaxidin.**

**shaayad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** 1. Jubbad yar oo aan gacmo lahayn oo shaatiga laga dul qaato. 2. Idaad xoog badan oo doonyaha lagu xiro, laguna dabto kalluunka iyo libaax-badeedka yaryar.

**shabaab** *m.l.kh* S. ah: nin dhallinyaro ah; barbaar.

**shabaabnimo** *m.dh* Shabaab ahaansho.

**shabaag** *m.dh.u* Aaladaha kallunka lagu dabto nooc ka mid ah oo ka samaysan xarko dun ah oo laysku saabcaareeyey oo wada ilo ah.

**shabaako** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Dalool albaabka ka yar oo lagu sameeyo dhismooyinka, maraakiibta, dayuuradaha, baabuurta iwm, la xiri karo lana furi karo oo loogu talaggalay in ay hawada iyo ilaysku ka soo galaan. *ld* **shubaako.**

**shabag** *m.l* **(-gyo,** *m.dh***)** 1. Daliigyo silig ama caag ah oo sida shabaagta u samaysan oo dhowraarin loogu talaggalo. 2. Nooc kabaha ka mid ah oo ka samaysan maas ama rabar. *ld* **shabaq, shabaag.**

**shabaq** *m.l ld* **shabag.**

**shabaqle** *m.l* Baabuur dusha sare shabaq bir ah ku leh oo maxaabiista lagu qaado.

**shabashabo** *m.dh* Cayaar ka mid ah cayaaraha hiddaha iyo dhaqanka oo jiib, jaan iyo sacab leh, ragga iyo dumarkuna wada cayaaraan.

**shabbaax[1]** *m.l* 1. Dabridka toogta lagu barto. 2. Dabrid.

**shabbaax[2]** *f.g1* **(-xay, -xday)** 1. Dabridid toog ku barasho. 2. Dabrid shiish ku tartamid.

**shabbaaxid** *m.f.dh eeg* shabbaax[2].

**shabbaaxtamid** *m.f.dh eeg* shabbaaxtan[2]. *ld* **shabbaaxtan[1].**

**shabbaaxtan[1]** *m.l* Tartamidda ay laba qof ama ka badan ku tartamaan toog. *ld* **shabbaaxtamid.**

**shabbaaxtan[2]** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Laba qof ama ka badan toog ku tartamid.

**shabbad** *m.dh ld* **shaabbad.**

**shabbadayn** *m.dh ld* **shaabbadayn.**

**shabbadays** *m.l ld* **shaabbadayn.**

**shabbadaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** *ld* **shaabbadaysan.**

**shabbadaysasho** *m.l ld* **shaabbadaysasho.**

**shabbadaysnaan** *m.dh ld* **shaabbadays-naan.**

**shabbadaysnaansho** *m.l/dh ld* **shaabbadaysnaan.**

**shabbadayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** *ld* **shaabbadayso.**

**shabbadee** *f.g2* **(-deeyay, -deysay)** *ld* **shaabbadee.**

**shabbah[1]** *m.l* **(-hyo,** *m.dh***)** *ld* **shaabbah[1].**

**shabbah[2]** *f.g1* **(-hay, -hday)** *ld* **shaabbah[2].**

**shabbayn** *m.dh ld* **shaabbadayn.**

**shabbays** *m.l ld* **shaabbadayn.**

**shabbaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** *ld* **shaabbaysan.**

**shabbaysasho** *m.dh ld* **shaabbadaysasho.**

**shabbaysnaan** *m.dh ld* **shaabbadaysnaan.**

**shabbaysnaansho** *m.l/dh ld* **shaabbadaysnaan.**

**shabbayso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** *ld* **shaabbadayso.**

**shabbee** *f.mg2* **(-beeyay, -beysay)** *ld* **shaabbadee.**

**shabbi** *m.l* Cusbolamood adag, cad oo biyaha calawsan lagu dhex rido si ay u kala miirmaan.

**shabbihid** *m.dh ld* **shaabbihid.**
**shabbo** *m.dh ld* **shaabbad.**
**shabeel** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) 1. Dugaag ku nool Afrika, Aasiya iyo meelo kale, leh midab cawl ah oo baro baro madow ku dhex jiraan, dhulka dhirtu ku badantahayna jooga oo geedaha fuula; xoolaha iyo ugaartana aad u laaya, dadkana cuna. 2. Libaax badeed qallafsan oo oogada baro ku leh.
**shabi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Wax eryid. 2. Lacag iwm ururin. 3. Geed iwm ul ku garaacid si wax ku jira uga baxaan ama miro uga daataan.
**shabin** *m.f.dh eeg* shabi.
**shabshable** *m.l* 1. Geed-nagaar leh caleemo iyo ubax yaryar, aan qodax lahayn oo wax lagu daaweeyo. 2. Hab ceel biyo looga soo saaro oo laba nin si dhaqso badan wadaanta u soo bixiyaan. 3. Cayaar kuwa hiddaha iyo dhaqanka Soomaaliyeed ka mid ah oo leh jiib iyo jaan, ragga iyo dumarkuna wada dheelaan.
**shacaab** *m.l* (**-bab,** *m.l*) (*jool.*) Dhadhaabo is haysta, oo ku dhaw dusha biyaha, oo ay suurtoggal tahay in la arko marka hirku gaabanyahay, laakiin sida badan waxaa daboola biyo.
**shacaab-dhaliye** *m.l* (**-yayaal,** *m.l/dh*) (*c.nafl*) Xayawaan badeed yar oo duudkiisa intiisa badani ka samaysanyahay kaalsiyam kaarboonayt. Marka xayawaankaasi dhin-to, kaalshiyam kaaboonaydkii ku jiray duudkiisa baa sameeya dhagax shacaabi, shacaabigaasina wuxu sameeyaa jasiirado shacaabi.
**shacaab-taxan** *m.l* (**-bab ...,** *m.l*) (*c.nafl.*) Silsilad dhadhaabeed oo jiifta badda ama badda agteeda, oo badanaa ka samaysan shacaabi dhaliye aad u tiro badan.
**shacab** *m.l* (**shucuub,** *m.dh*) 1. Dadweyne; ummad. 2. Qar badda dhexdeeda ku yaal. *ld* **shacbi, shicib.**
**shacayn** *m.f.dh eeg* shacee. *ld* **shacays.**
**shacays**[1] *m.l* (**-syo,** *m.dh*) 1. Qori xabbad-keliyaale ah oo waayadii hore lagu dagaallami jirey. 2. Wax si aan caadi ahayn u shaqeeya. *ld* **shucays.**
**shacays**[2] *m.l ld* **shacayn.**
**shacbaan** *m.dh* Bilaha dayaxa oo Musliimku tirsado tooda siddeedaad oo u dhexeysa rajab iyo soonqaad; soondheere.
**shacbi** *m.l ld* **shacab.**
**shacbiweyne** *m.l* Dadweyne.
**shacdur** *m.l* Cayaar carruureed carruurtu miro kariiri ay ku dhaqaystaan oo ulo af dhuuban leh.
**shacee** *f.g2* (**-ceeyay, -ceysay**) Ood qoyan oo wax lagu oodayo si ayan daldalool u yeelan, isuguna cufanto hangool ku riixid.
**shactirayn** *m.dh ld* **shaacirayn.**
**shactiree** *f.mg2* (**-reeyay, -reysay**) *ld* **shaaciree.**
**shactiro** *m.dh ld* **shaaciro.**
**shactiroole** *m.l ld* **shaaciroole.**
**shad**[1] *m.l* (**-dad,** *m.l*) Astaanta muujisa in shibbanuhu uu labalaabanyahay (far-carbeedda).
**shad**[2] *m.l* (*fiis.*) Xoogga saaran halkii halbeeg ee bedka walax, sababana in ay walaxdu qaab doorsoonto.
**shadaaf** *m.dh* (**-fo,** *m.l*) 1. Galka timirta lagu guro. 2. Gogol yar iwm oo qof leeyahay.
**shadni** *m.l ld* **shidni.**
**shaf**[1] *m.l* (**-faf,** *m.l*) 1. Meesha wareegsan oo geelu marka uu fadhiisanayo uu dhulka dhigto; leg. 2. Xabad; gaaddo.
**shaf**[2] *f.g1* (**-fay, -ftay**) Geedo iwm jarid.
**shafee** *f.g2* (**-feeyay, -feysay**) Dhaawac daaweyn.
**shafeec**[1] *m.l ld* **shafeeco.**
**shafeec**[2] *f.mg1* (**-cay, -cday**) Qof ciriiri ku jira Ilaah gargaar uga baryid.
**shafeecid** *m.f.dh eeg* shafeec[2].
**shafeeco** *m.dh* 1. Raxmad iyo naxariis xag Eebbe laga helo. 2. Gargaar iyo naxariis. *ld* **shafeec**[1]**.**
**shafeecsad** *m.l ld* **shaafeecsasho.**
**shafeecsasho** *m.f.dh eeg* shafeecso. *ld* **shafeecsad, shafeecsi.**
**shafeecsi** *m.l ld* **shafeecsasho.**
**shafeecso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Wax faa'iidadooda iyo waxtarkooda isticmaalid.
**shafid** *m.dh eeg* shaf[2].
**shafshafayn** *m.f.dh eeg* shafshafee. *ld* **shafshafo (3).**
**shafshafee** *f.g2* (**-feeyay, -faysay**) 1. Qof ama meel dhaawac ah xayr kulul ku dhayid. 2. Qof la dhaawacay qaantiisi qayb ka mid ah siin.
**shafshafo** *m.dh* 1. *(-ooyin, m.l)* Cad xayr ah oo inta la kululeeyo nabar ama meel bugta lagu dhayo. 2. Hanti la siiyo qof dhaawac la gaarsiiyey. 3. *ld* **shafshafayn.**
**shagcad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) 1. Cad. 2. Tallaabo.
**shahaad**[1] *m.l* Dadaal badan oo tacab loo galo.
**shahaad**[2] *f.mg1* (**-day, -dday**) Hawl qabashadeeda tacab badan u gelid.
**shahaadid** *m.f.dh eeg* shahaad[2].

**shahaado** *m.dh* **(-ooyin, ml.)** 1. Qiritaanka la qiro tawxiidka. 2. *(-ooyin, m.l)* Warqad caddayn ah oo la siiyo qof marxalad waxbarasho dhammaystay. 3. Marqaati.
**shahaadosuur** *m.l* Marqaati-beenaale.
**shahiid¹** *m.l* 1. Sh. ah: qof dadaal badan oo aad isu tiilaya. 2. *(-dyo/-diin, m.dh)* Qof fidinta diinta u dhintay.
**shahiid²** *f.mg1* **(-day, -dday)** 1. Wax si aad ah ugu dadaalid. 2. Jahaad ku dhimasho.
**shahiidid** *m.f.dh eeg* shahiid².
**shahiidnimo** *m.dh* Shahiid ahaansho.
**shahmaad¹** *m.l* Amakaag.
**shahmaad²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Ka sh.: wax aad ula yaabid.
**shahmaadid** *m.f.dh eeg* shahmaad².
**shahwad** *m.dh ld* **shahwo.**
**shahwo** *m.dh* Dareere layiig ah oo ka yimaada xubnaha taranta ee laboodka; mani, mino. *ld* **shahwad.**
**shajaac** *m.l ld* **shaajac.**
**shajaacnimo** *m.dh ld* **shaajacnimo.**
**shakaal¹** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** 1. Summad alif gudban ah oo xoolaha looga sunto addinka hore. 2. Xiridda faras, geel, iyo baqal laba lugood oo isku dhan ah xarig iwm looga xiro. 3. Celinta gacan jaban ama dhaawacan lagu celiyo xarig qoorta suran.
**shakaal²** *m.l* (*xis.*) Dhinaca ka soo horjeeda xagasha qumman ee saddex-xagal qumman. Saamiyada dhererka shakaalka iyo dhererrada dhinacyada kale waxa lagu adeegsadaa tirignoometerega si loo helo fansaarada saynka iyo koosaynka ee xaglaha.
**shakaal³** *f.g/mg1* **(-aalay, -aashay)** 1. *(f.g)* Faras, geel, iyo baqal laba lugood oo isku dhan ah xarig uga xirid. 2. *(f.mg)* Xarig qoorta surid si gacan dhaawac ah loogu celiyo.
**shakaalan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax la shakaalay ahaansho.
**shakaalid** *m.f.dh eeg* shakaal².
**shakaalnaan** *m.f.dh eeg* shakaalan. *ld* **shakaalnaansho.**
**shakaalnaansho** *m.l/dh ld* **shakaalnaan.**
**shakad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Suun shiraac ama harag ka samaysan oo jeebab badan leh xabbadahana lagu rito.
**shakal¹** *m.dh ld* **sakal¹.**
**shakal²** *f.mg1* **(-alay, -ashay)** *ld* **sakal².**
**shakalid** *m.dh ld* **sakalid.**
**shakamad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Suun dun bulush ah leh oo fardaha madaxa loogu xiro qurux awgeed.
**shakamadayn** *m.f.dh eeg* shakamadee.
**shakamadee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** Faras shakamad ku xirid.
**shakhsi** *m.l* 1. Qof. 2. Sh. ah: khaas ah; fardi ah.
**shakhsiyad** *m.dh* Tayada dadnimo ee qof leeyahay.
**shaki¹** *m.l* Dareen qofka ku dhaliya inuu wax xaqiiqdiisa sugiwaayo.
**shaki²** *f.mg1/2* **(-iyay, -iday/isay; -iyi)** Wax xaqiiqdooda sugi waayid.
**shakin** *m.dh ld* **shakiyid.**
**shakisan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax shaki ku jiro ahaansho.
**shakisnaan** *m.f.dh eeg* shakisan. *ld* **shakisnaansho.**
**shakisnaansho** *m.l/dh ld* **shakisnaan.**
**shakiyid** *m.f.dh eeg* shaki². *ld* **shakin.**
**shalabow** *m.l* Dhacaan cad oo biyo-biyo ah, laga liso geedka baarka, la cabbo oo marka layska badiyo lagu wareero ama lagu sakhraamo.
**shalamad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** 1. Calaamad madow oo candhada idaha ku taal. 2. Garbasaar yar oo gabdhuhu luqunta ku xirtaan. 3. Maro yar, bul jilicsan leh oo kooraha fardaha la dulsaaro. 4. Qalab yar oo qof socod ku jiro qaato.
**shalamad-dhigasho** *m.dh* Cid meel deggan oo inta qof u yimaada iskala jooga. *ld* **shalamad-dhigid.**
**shalamad-dhigid** *m.dh ld* **shalamad-dhigasho.**
**shalammadle** *m.l ld* **salammadle.**
**shalaw** *m.l/dh* Meel hoos u dheer, ciriiri ah oo wixii ku dhaca sida looga soo baxsho dhib badantahahy.
**shalawtir¹** *m.l* Buuxinta la buuxiyo weel wax yar ka dhimanyihiin.
**shalawtir²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Weel wax yari ka dhimanyihiin buuxin.
**shalawtirid** *m.f.dh eeg* shalawtir².
**shalax** *m.l* Koor weyn.
**shalay** *m.dh.fk* Maanta maalintii ka horrey-say. *ld* **shalayto.**
**shalayto** *m.dh.fk ld* **shalay.**
**shalfad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Cad yar oo maro ah.
**shalfo** *m.dh* Nabar ku samaysma tagoogta geela afkeeda kore marka shafku xoqo.
**shalgad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Dhillo.
**shallaa** *f.mg1* **(-aayay, -ayday; -aayi)** Wax tegey ka qoomamayn.
**shallaayid** *m.f.dh eeg* shallaa.
**shallay** *m.l* Qoomamaynta laga qoomameeyo dhacdo hore. *ld* **shallayto.**
**shallayto** *m.dh ld* **shallay.**

**shalmaan** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Qoryo heeraabka afka ku wada haya oo doonyaha feero u ah.
**shalmad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) 1. Calaamad madow oo candhada idaha ku taal. 2. Gar-basaar yar oo gabdhuhu luqunta saartaan. 3. Maro yar, bul jilicsan leh oo kooraha fardaha la dul saaro. 4. Qalab yar oo qof socod ku jira uu qaato.
**shalwasho** *m.f.dh eeg* shalwo.
**shalwi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax meel hoos u dheer oo ciriiri ah ku ridid.
**shalwin** *m.f.dh eeg* shalwi.
**shalwo** *f.mg3* (**-waday, -watay**) Ku sh.: meel hoos u dheer oo ciriiri ah ku dhicid.
**shamac** *m.l* 1. Xanjo shinnidu samaysato oo malabka ku kaydsato. 2. Ul dhuuban oo xayr ka samaysan oo inta dhexda dun ama wax u eg laga geliyo la daaro ama shidma. *ld* **shimic, shumac.**
**shamal** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Nooc cayaaraha shacbiga ka mid ah oo jiib, jaan iyo sacab lagu dheelo.
**shambi** *m.l* Curri.
**shambisgeys** *m.l* Geedgaab aan qodax lahayn oo daawo laga sameeyo.
**shamiintayn** *m.f.dh eeg* shamniitee.
**shamiintee** *f.g2* (**-teeyay, -taysay**) Wax shamiinto marin.
**shamiinto**[1] *m.dh* Budo marka lagu qaso ciid, nuurad iwm dhagxanta, bulukeetiyada iwm ee wax lagu dhisayo la iskula qabto.
**shamiinto**[2] *m.dh* (*jool.*) Iskujir budaysan oo ka kooban silikeytyada iyo luumineytyada kaalsiyam, kaas oo ka samaysmay didib (CaCO3) iyo dhoobo la isku kululeeyey ka dibna la ridkay. Marka lagu qaso biyaha, waxa dhaca falgallo; kuwaas oo sameeya adke adag oo alluumiinno silikeyt ah.
**shammaal** *m.l* Dabayl xilliga xagaaga ah woqooyi ka timaadda.
**shammir** *f.g1* (**-ray, -rtay**) Meel cammirid (dad).
**shammirid** *m.f.dh eeg* shammir.
**shamrad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Qolalka guriga kan sariirtu taal oo la seexdo.
**shamuum** *f.mg1* (**-uumay, -uuntay**) Ku sh.: nafley badan meel isugu ururid.
**shamuumid** *m.f.dh eeg* shammum.
**shamuumsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Nafley meel ku xoonsan ahaansho.
**shamuumsanaan** *m.f.dh eeg* shamuumsan. *ld* **shamuumsanaansho.**
**shamuumsanaansho** *m.l/dh ld* **shamuum-sanaan.**
**shamuurey** *m.dh* Nooc meseggada ka mid ah oo midab guduudan leh.
**shan** *m.dh* 1. *(t)* Tirada afarta iyo lixda u dhexeysa; “5”. 2. Xoog; awood. 3. Gacan.
**shanaad** *m.l.t.j* Tirada jagaalaha ah, kan u dhigma shanta.
**shanaq** *f.g1* (**-nqay, -naqday; -nqi**) Cid deldelid.
**shanayn** *m.f.dh eeg* shanee.
**shanbal** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) (*muus.*) Nooc ka mid ah qalabka muusikada oo ka samaysan qori laba qalbac ah, oo mid walba dhexda u godanyahay, marka laysku dhuftana sameeya dhawaaq kan koorta u eg.
**shanboogsiis** *m.l* Geednagaar aan qodax lahayn oo caleemo yaryar oo teel teel ah leh iyo ur biir ah, dhirta daawadana ka mid ah.
**shanboolo** *m.dh* Nooc ka mid ah siyaabaha turubka loo cayaaro oo afar nin ku dheelaan hal turub oo biigga laga saaray.
**shandad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Santuukh ka samaysan harag, safiito iwm leh siddo la qabsado oo safarrada lagu galo; boorso.
**shanee** *f.g2* (**-neeyay, -naysay**) 1. Tiro afar ah shan ka dhigid. 2. Ka sh.: cid ka guul helid.
**shanfarood** *m.l* Geedgaab aan qodax lahayn oo leh laamo dhuudhuuban, caleemo yar-yar iyo miro la cuno oo ka baxa cadduun-ka.
**shangeesle** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) Shaxan shan gees leh.
**shangoyo** *m.dh* Ciyaar dhaqameed laga yaqaan gobolka Jigjiga.
**sha'ni** *m.l* Si; xaal; ged; alab.
**shaniin** *m.l* Nooc qaraha ka mid ah oo macaan, biyo badanna leh.
**shanlayn** *m.f.dh eeg* shanlee.
**shanlaysasho** *m.f.dh eeg* shanlayso.
**shanlayso** *f.g3* (**-stay, -satay**) Timo shanlo ku feerasho.
**shanle** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) 1. Xaashi turub oo shan dhibcood leh. 2. Buntukh shan xabbadood qaada.
**shanlee** *f.g2* (**-leeyay, -laysay**) Timo iwm shanlo ku feerid.
**shanley** *m.dh* (**-yo,** *m.l*) 1. Maro shan waar ah. 2. Gabay gaaban.
**shanlo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Qalab caag, bir ama qori ka samaysan oo meel la qabsado iyo ilko dhaadheer oo isu dhawdhaw leh oo timaha lagu feerto.
**shanqar**[1] *m.dh ld* **sanqar**[1].
**shanqar**[2] *f.mg1* (**-ray, -rtay**) *ld* **sanqar**[2].
**shanqari** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **sanqari.**
**shanqarid** *m.dh ld* **sanqarid.**
**shanqarin** *m.dh ld* **sanqarin.**

**shanqartirasho** *m.f.dh eeg* shaqartiro. *ld* **sanqartirad, sanqartirasho, shanqar-tirad.**
**shanqartiro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** Si aan shanqar loo maqlin aayar u socosho. *ld* **sharqartiro.**
**shanqid** *m.dh eeg* shanaq.
**shansho** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Xubinta u dhexeysa bowdada iyo majinta nafleyda qaarkeed.
**shaqaabad** *m.dh* 1. Rabsho; buuq. 2. Sh. ah: qof dhib badan.
**shaqaale** *m.l.u* 1. Qof cid ama hay'ad u shaqeeya oo mushaar ka qaata. 2. Qof muruqmaal ah.
**shaqaaqo** *m.dh* Rabsho; buuq; shil.
**shaqaawis** *m.l* Nooc ka mid ah libaax-badeedka.
**shaqad** *m.l* **(-do,** *m.dh*) Sh. leh: ri' midab bar madow iyo bar cad isugu jira leh.
**shaqal¹** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) Sharrax lagu qurxiyo weelasha, albaabada, dariishadaha iwm.
**shaqal²** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) (*nax.*) Xaraf keligii lagu dhawaaqi karo oo intii la doono la jiidi karo; shaqalladu waxay ka dhashaan hawo soo marta marinka codka iyagoo aan waxba celinin. Tus. "a, e, i, o, u, aa, ee iwm". Sh. culus: shaqallada soomaliyeed iyagoo ah 10 (5 gaagaaban iyo 5 dhaadheer) ayaa haddana midkiiba uu yeelan karaa laba cod: mid "culus" sida "dụul" (oo ah duullaan u bixid) iyo mid "fudud" sida "duul" (oo ah haadid).
**shaqal³** *f.g1* **(-qlay, -qashay)** 1. Wax shaqal ku qurxin. 2. Xuruuf carabi ah xarako u yeelid. 3. Dhiil, haruub iwm maro ku dahaarid.
**shaqala'aan** *m.dh* Xaaladda uu ku sugan yahay qof shaqo uu wax ka tacbado aan haysan.
**shaqali'i** *m.l* Waayitaanka la waayo wax laga shaqeeyo.
**shaqaqorid** *m.dh* Shaqo siinta qof shaqo la siiyo. *ld* **shaqaqoris.**
**shaqaqoris** *m.dh ld* **shaqaqorid.**
**shaqayn** *m.f.dh eeg* shaqee. *ld* **shaqays.**
**shaqays** *m.l ld* **shaqayn.**
**shaqaysad** *m.l ld* **shaqaysasho.**
**shaqaysasho** *m.f.dh eeg* shaqayso. *ld* **shaqaysad, shaqaysi.**
**shaqaysi** *m.l ld* **shaqaysasho.**
**shaqaysii** *f.mg2* **(-iiyay, -iisay)** 1. Ka sh.: qof in uu shaqo qabto ku kallifid. 2. Ka sh.: matoor iwm oo aan shaqaynayn hagaajin.
**shaqaysiin** *m.f.dh eeg* shaqaysii.
**shaqayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Shaqo qabsasho.
**shaqee** *f.mg2* **(-qeeyay, -qaysay)** Qof shaqo qabasho.
**shaqfad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Laab; qalbi.
**shaqfal** *m.dh* **(-llo,** *m.l*) Kilkil. *ld* **shoqfol.**
**shaqiiq** *m.l* Cudur madaxa qabta oo wixii qabaa ilkaha isku lisaan oo jirriqsadaan.
**shaqiiqato** *m.dh* 1. Xanuun madaxa dhinac ka qabta; goonjab. 2. Iin ku dhacda geela oo isu dhowaysa addimadiisa dambe oo kilkiluhu is xoqaan oo nabar yeeshaan.
**shaqlan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax sharrax lagu qurxiyey ahaansho. 2. Wax shaqal loo yeelay ahaansho.
**shaqlanaan** *m.f.dh eeg* shaqlan. *ld* **shaqla-naansho.**
**shaqlanaansho** *m.l/dh ld* **shaqlanaan.**
**shaqlid** *m.f.dh eeg* shaqal².
**shaqo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Wax kasta oo gacanta ama qalab kale lagu qabto, si faa'iido ama dan laga lahaa looga gaaro; hawl, shuqul.
**shaqojoojin** *m.dh* Diidmo ay shaqaaluhu ku diidayaan in ay wadaan shaqada, ayaga o codsanayaan lacag dheeraad, ama xaalad ka wanaagsan tii hore.
**shaqoli'i** *m.dh* Hayn la'aanta aan shaqo la hayn.
**shaqoqorid** *m.dh* Shaqaalo qoridda.
**shaqshaq¹** *m.l* Shay indho yaryar oo daldaloola leh oo budada iyo buunshada badarka lagu kala bixiyo.
**shaqshaq²** *f.g1* **(-qay, -qday)** Wax shaqshaq ku kala saarid.
**shaqshaqid** *m.f.dh eeg* shaqshaq².
**shar** *m.l/dh* **(-ro,** *m.l*) Wax kasta oo samaha ka hor yimaad cawaaqib xumana keena.
**sharaab¹** *m.l* Hoore la cabbo; cabbitaan.
**sharaab²** *f.mg1* **(-bay, -btay)** Hoore cabbid.
**sharaabid** *m.f.dh eeg* sharaab².
**sharaamiid** *m.l eeg* sharmuuto.
**sharabaad** *m.l* Hu' ka samaysan nayloon, cudbi, suuf iwm oo cagaha la gashado, kabahana layska xijiyo; kaalso. *ld* **sharabaaddo.**
**sharabaaddo** *m.l ld* **sharabaad.**
**sharad¹** *m.l* 1. Nidar. 2. Xargaha waaweyn ee doonyaha mid ka mid ah. 3. *(-dyo/shuruud, m.dh)* Heshiis lacag ama wax kale ah oo laba qofood oo wax ku murmay isu dhigtaan. *ld* **shardi, shirad.**
**sharad²** *f.g1* **(-rday, -radday; -rdi)** Nidar gelid.
**sharaf¹** *m.l/dh* Magac; xurmo; haybad; maamuus.
**sharaf²** *f.g1* **(-rfay, -raftay; -rfi)** Qof xurmayn.
**sharafdhac¹** *m.l* Maamuus xumo qof gaarta.
**sharafdhac²** *f.mg1* **(-cay, -cday; -dhici)** Cid maamuus jebid.

**sharafdhicid** *m.f.dh eeg* sharafdhac[2].
**sharafjab[1]** *m.l ld* **sharafdhac[1].**
**sharafjab[2]** *f.mg1* **(-bay, -btay; -jebi)** Cid maamuus jebid.
**sharafjebi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid sharafteeda wax u dhimid.
**sharafjebid** *m.f.dh eeg* sharafjab[2].
**sharafjebin** *m.f.dh eeg* sharafjebi.
**sharaq** *m.l* (*muus.*) Biro laysku garaaco oo muusiko ahaan loo adeegsado ciyaaraha qarkood; yaambooyin.
**shararraax[1]** *m.l* Sh. ah: wax midab isku dhafan leh.
**shararraax[2]** *f.mg1* **(-xay, -xday)** Ku s.: soo bixid (garka).
**shararraxid** *m.f.sh.r eeg* shararrax[2].
**sharatamid** *m.f.dh eeg* sharatan[2]. *ld* **shartan[1](2), shiratan[1], shiratamid.**
**sharatan[1]** *m.l* 1. Sharad la isu dhigto. 2. *ld* **sharatamid.** *ld* **shiratan[1].**
**sharatan[2]** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Sharad isu dhigasho. *ld* **shiratan[2].**
**sharax[1]** *m.l* 1. Macnaynta wax la macneeyo. 2. Qurxinta wax la qurxiyo. 3. Cayaar daf, durbaan, sacab iyo jiib leh oo ragga iyo dumarku wada cayaaraan.
**sharax[2]** *f.g1* **(-rxay, -raxday; -rxi)** Wax fasirid.
**sharaxid** *m.dh ld* **sharxid.**
**sharaysad** *m.l ld* **sharaysasho.**
**sharaysasho** *m.f.dh eeg* sharayso. *ld* **sharay-sad, sharaysi.**
**sharaysi** *m.l ld* **sharaysasho.**
**sharayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Wax inuu baas leeyahay u qaadasho.
**sharbad** *m.dh* Wax la cabbo oo laysku qarasfalo.
**sharbeed** *m.l* Hoore layiig ah, macaan, midabbo kala duwan oo inta biyo lagu qaso la cabbo.
**sharci[1]** *m.l* **(-iyo/shuruuc,** *m.dh*) 1. Axkaam-ta diinta islaamka; shareeco. 2. Xeerar dawladdu samayso oo dadka lagu xakumo.
**sharci[2]** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Cid haddi-daaddeed ka jawaabid. 2. Qof go'aan ugu yeerid.
**sharcidarro** *m.dh* Wax sharciga khilaafsan oo lagu kaco.
**sharcidejin** *m.dh* Samaynta sharci la sa-meeyo.
**sharcin** *m.f.dh eeg* sharci[2].
**sharciyayn** *m.f.dh eeg* sharciyee. *ld* **sharciyays.**
**sharciyays** *m.l ld* **sharciyayn.**
**sharciyee** *f.g2* **(-yeeyay, -yaysay)** Wax ku dhaqmiddiisa sharci ka dhigid.
**sharciyeed** *m.l* 1. *(qaan.)* Waxaa loo isticmaalaa in lagu sifeeyo waxyaabaha la xiriira sharciga, aqoonta sharciga, ama isticmaalada sharciga. 2. *(qaan.)* Ficil ama xaalad sharciyeysan uu sharcigu oggolaa-day ama ansixiyey.
**shardan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la sharday ahaansho.
**shardanaan** *m.f.dh eeg* shardan. *ld* **sharda-naansho.**
**shardanaansho** *m.l/dh ld* **shardanaan.**
**shardi[1]** *m.l ld* **sharad[1].**
**shardi[2]** *m.l* **(shuruud,** *m.l*) (*xis.*) Hawraar ama weedh M oo lo baahanyahay in ay run noqoto si hawrar kale N ay u noqoto run. Haddii M ay tahay xaalad lagama maarmaan ah, markaa N ma noqon karto run M la'aanteed. Haddii M ay tahay xaalad kaafi ah markaa; markasta oo ay M noqoto run Nna waa run. Dhanka kale run ma noqon karto. Tusaale ahaan, haddii afar geesle uu noqon karo laydi waa in uu raaliggeliyaa xaaladaha lagama marmaan-ka ah in laba ka mid ah dhinacyada afar geesluhu ay yihiin barbaro, haseyeeshe, kani ma aha xaalad kaafiya ah, xaaladaha kaafiga ah ee afar geesle in uu yahay qardhaas waa in ay dhammaan dhinacyada afar geesluhu yihiin 5 cm., haseyeeshe kani ama xalaad lagama maarmaan ah. in laydi uu yahay labajibbaarane waa in uu raaliggeliyaa xaalad dhererka dhinacya-diisa in ay isle'egyihiin. Sida kale haddi M ay tahay xaalad lagama maarmaan ee N -> M, haddii M ay tahay xaalad kaafi ah markaa M -> N. Haddii M ay tahay xaalad lagama maarmaan ah iyo xaalad kaafi ah ee N markaa M N.
**shardid** *m.f.dh eeg* sharad[2].
**shareeco** *m.dh* Axkaamta diinta islaamka.
**shareer[1]** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) 1. Wax, wax kale lagu qariyo. 2. Sh. ah: meel hawd ah oo dhir badan oo aan la dhex mari karin. 3. Wax dheer sida buuraha, geedaha, dhis-mooyinka iwm meesha ugu sarraysa.
**shareer[2]** *m.dh* **(-ro,** *m.l*) Buur dhaladeeda.
**shareer[3]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Wax qarin.
**shareeran[1]** *f.mg1* **(-rmay, -rantay; -rmi)** 1. Wax la qariyey noqosho. 2. Wax la awday noqosho.
**shareeran[2]** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** 1. Wax la qariyey ahaansho. 2. Wax la awday ahaansho.
**shareerid** *m.f.dh eeg* shareer[3].
**shareermid** *m.f.dh eeg* shareeran[1].
**shareernaan** *m.f.dh eeg* shareeran[2]. *ld* **shareernaansho.**
**shareernaansho** *m.l/dh ld* **shareernaan.**

**shareero**[1] *m.dh* **(-ooyin, ml.)** (*muus.*) Qalab muusikada lagu tumo oo xargo yaryar oo silig ah leh oo sida kitaaradda looga dhawaajiyo.
**shareero**[2] *f.g3* **(-rtay, -ratay)** 1. Wax qarsasho. 2. Weji dhar ku daboolasho.
**sharfid** *m.f.dh eeg* sharaf[2].
**shariif** *m.l* **(-fyo,** *m.dh*) 1. Qof ka soo jeeda faracii Faadumo Rasuul. 2. Qof suubban oo asluub wanaagsan.
**shariifnimo** *m.dh* Shariif ahansho.
**shariig** *m.l* **(-gyo,** *m.dh*) Qof jiritaanka Alle cid kale la wadaajiyey.
**shariignimo** *m.dh* Shariig ahaansho.
**shariigyeel** *f.mg1* **(-eelay, -eeshay)** *ld* **sharii-kyeel.**
**shariigyeelid** *m.f.dh ld* **shariikyeelid**
**shariikyeel** *f.mg1* **(-eelay, -eeshay)** U sh.: Cibaadada Eebbe ruux kale la wadaajin. *ld* **shariigyeel.**
**shariikyeelid** *m.f.dh eeg* shariikyeel. *ld* **shariigyeelid.**
**shariir** *m.dh* Baruur subaggii laga shiilay. *ld* **sharriir.**
**sharikad** *m.dh ld* **shirkad.**
**sharixid** *m.dh ld* **sharxid.**
**sharmuuto** *m.dh* **(-ooyin/sharaamiid,** *m.l*) Naag jirkeeda ka ganacsata; dhillo; qaxbo.
**sharoobo** *m.dh* Daawo qasan oo afka laga cabbo. *ld* **shiroobo.**
**sharookh** *m.l* Nooc aragoostaga ka mid ah.
**sharqaan** *m.l ld* **harqaan.**
**sharqaanle** *m.l ld* **harqaanle.**
**sharqami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **sanqari.**
**sharqamid** *m.dh ld* **sanqarid.**
**sharqamin** *m.dh ld* **sanqarin.**
**sharqan**[1] *m.dh ld* **sanqar**[1]**.**
**sharqan**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** *ld* **sanqar**[2]**.**
**sharqantirad** *m.l ld* **shanqartirasho.**
**sharqantirasho** *m.f.dh eeg* sharqantiro. *ld* **sharqantirad.**
**sharqantiro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** Si aan sharqan loo dhalin aayar u socosho.
**sharqar**[1] *m.dh ld* **sanqar**[1]**.**
**sharqar**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** *ld* **sanqar**[2]**.**
**sharqartirad** *m.l ld* **shanqartirasho.**
**sharqartirasho** *m.dh ld* **shanqartirasho.**
**sharqartiro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** *ld* **shanqartiro.**
**sharrax**[1] *m.l* 1. Alaabooyin yaryar oo guryaha lagu qurxiyo. 2. *(-xyo, m.dh)* Qori lagu celiyo shukaanta markabka.
**sharrax**[2] *f.g1* **(-xay, -xday)** 1. Qalab meel ku qurxin. 2. Cid jago sare in loo doorto u magacaabid.
**sharraxaad** *m.dh* Qurxinta meel lagu qurxiyo nalal, dhar, qalab iwm. *ld* **sharra-xid.**
**sharraxan** *f.mg4* **(-xnaa, -xnayd)** 1. Meel wax qalab lagu qurxiyey ahaansho. 2. Cid doorasho u magacaaban ahaansho.
**sharraxid** *m.f.dh eeg* sharaax[2]. *ld* **sharra-xaad, sharrixid.**
**sharraxnaan** *m.f.dh eeg* sharraxan. *ld* **shar-raxnaansho.**
**sharraxnaansho** *m.l/dh ld* **sharraxnaan.**
**sharrib**[1] *m.l* Jarrib; tijaabo; holis; baxnaanis. *ld* **shirrab**[1]**.**
**sharrib**[2] *f.g1* **(-bay, -btay)** 1. Wax qabashadooda isku dayid. 2. Wax tijaabin. *ld* **shirrab**[2]**.**
**sharribaad** *m.dh* 1. Isku dayidda la isku dayo wax samayntooda. 2. Tijaabinta wax la tijaabiyo. *ld* **sharribid.**
**sharriban**[1] *f.mg1* **(-bmay, -bantay; bmi)** Wax la sharribay noqosho. *ld* **shirraban**[1]**.**
**sharriban**[2] *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Wax la sharribay ahaansho. *ld* **shirraban**[2]**.**
**sharribasho** *m.f.dh eeg* sharribo. *ld* **shirrabasho.**
**sharribid** *m.f.dh eeg* sharrib[2]. *ld* **sharribaad, shirrabaad, shirrabid.**
**sharribmid** *m.f.dh eeg* sharriban[1]. *ld* **shir-rabmid.**
**sharribnaan** *m.f.dh eeg* sharriban[2]. *ld* **sharribnaansho, shirrabnaan, shirrab-naansho.**
**sharribnaansho** *m.l/dh ld* **sharribnaan.**
**sharribo** *f.g3* **(-btay, -batay)** Wax waxtar-kiisa, kartidiisa iwm hubsasho. *ld* **shir-rabo.**
**sharrif** *f.g1* **(-fay, -ftay)** Cid xushmayn.
**sharrifid** *m.f.dh eeg* sharrif.
**sharriir** *m.dh ld* **shariir.**
**sharrixid** *m.dh ld* **sharraxid.**
**sharuur** *m.l* Iniino bun oo subag ama saliid lagu dubo oo korka la marsado lana cuno.
**sharxid** *m.f.dh eeg* sharrax[2]. *ld* **sharaxid, sharixid.**
**shataar**[1] *m.l.kh* **(-rro,** *m.dh*) Sh. ah: qof arrimihiisa ganacsi fulin og oo xeelad iyo baraarugsanaan daran wax ku meel marsada. *ld* **shitaar**[1]**.**
**shataar**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** Arrin si shataaradi ku jirto u fulin. *ld* **shitaar**[2]**.**
**shataarad** *m.dh* 1. Naag arrimaheeda ganacsi fulin og oo xirrib (xeelad) iyo baraarugsanaan daran ku meel-marsata. 2. Xirribta iyo baraarugsanaanta arrimaha ganacsi iwm lagumeel-mariyo. *ld* **shitaa-rad.**
**shataarid** *m.f.dh eeg* shataar[2]. *ld* **shitaarid.**

**shati** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Dukumenti dawladeed oo sharciyeeya ganacsi.
**shawaal** *m.l/dh* Bilaha dayaxa oo muslinku tirsado tooda tobnaad oo u dhexeysa soonqaad iyo sidataal; soonfur.
**shawl¹** *m.l* 1. Cabbitaan la siiyo qof aad u jirran oo sakaraad ah. 2. Ceel meel dhagax ah ku yaal oo af dhuuban. 3. *ld* **shawlid.** *ld* **kawl¹.**
**shawl²** *f.g1* (**-wlay, -wshay**) Qof aad u jirran wax ku qulaamin. *ld* **kawl².**
**shawlax** *m.l* Ciid dhagxaan yaryar leh oo bulukeetiga laga sameeyo. *ld* **shawlaxo.**
**shawlaxo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) *ld* **shawlax.**
**shawlid** *m.f.dh eeg* shawl². *ld* **kawl¹, kawlid, shawl¹.**
**shaw-maddoonto** *m.dh* Nooc ka mid ah mariidka oo si degdeg ah neefka u dila, baadigoobkiisana aan loo dheeraan.
**shąwr** *m.dh* Geed biyaha dhanaan ka dhex baxa oo leh caleemo aad u balballaaran aadna u cagaaran iyo laamo dhaadheer oo wax lagu dhisto. *ld* **shąwro.**
**shawr¹** *m.l* Kulan qarsoodi ah oo arrimo gaar ah looga wada hadlaayo. *ld* **showr¹.**
**shawr²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Kulan qarsoodi ah arrimo gaar ah uga wada hadlid. *ld* **showr².**
**shawri¹** *m.l* Geed dheer oo toos u baxa oo caleemo yaryar oo dhuudhuuban iyo loo-xaan adag leh.
**shawri²** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Cid si qarsoodi ah wax ugu sheegid.
**shawrid** *m.f.dh eeg* shawr². *ld* **showrid.**
**shawrin** *m.f.dh eeg* shawri. *ld* **shawris.**
**shawris** *m.l ld* **shawrin.**
**shąwro** *m.l ld* **shąwr.**
**shawshaw** *m.l.sh.r* (*muus.*) Dhawaaqa shambalka soo saara.
**shax¹** *m.dh* 1. Cayaar dhulka lagu dhigto ama loox loo sameeyey korkiis oo laba qof lagu cayaaro. 2. Shilin yaryar oo aan ishu aad u qaban karin. 3. Jadwal.
**shax²** *f.mg1* (**-xay, -xday**) Shax cayaarid.
**shaxaad¹** *m.l* 1. Si wax loo weyddiisto qof la yaqaan laguna kalsoonyahay. 2. *ld* **shaxaa-did.**
**shaxaad²** *f.g1* (**-day, -dday**) Qof la yaqaan si kalsooni leh wax u weyddiisasho.
**shaxaadid** *m.f.dh eeg* shaxaad². *ld* **shaxaad¹ (2).**
**shaxam** *m.l* Sh. ah: qof aad u buuran.
**shaxan** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Qaab jowmitiri.
**shaxan joomitiri** *m.l* (**-nno ...,** *m.dh*) (*xis.*) Qaab ka samaysma isku xirka baro, xarriiqyo, xoodad ama dulo. Goobooyin, labajibbaaranayaal, saddex-xagallo waa shaxanno sallax ah. Kubbad, saddex jibbaarane, ahraam waa shaxanno adke ah.
**shaxaroor** *m.dh* Baruur subaggii laga shiilay waxa ka soo hara; shariir.
**shaxartaan** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Qof xarrago badan.
**shaxeex¹** *m.l* 1. Erey ama fal qof wax uu sugaayey looga hor istaago. 2. Warbixin been ah.
**shaxeex²** *f.mg1* (**-xay, -xday**) 1. Cid ereyo ama falal wax loogu diidayo u jeedin.2. Warbixin been ah sheegid.
**shaxeexid** *m.f.dh eeg* shaxeex².
**shaxgaab** *m.l* Qof aan shaxda si fiican u aqoon.
**shaxgaabnimo** *m.dh* Qof aan si fiican u garanayn shaxda ahaansho.
**shaxid** *m.f.dh eeg* shax². *ld* **shixid.**
**shaxiix** *m.l* (**-xyo,** *m.dh*) Bakhayl; masuug.
**shaxshax** *m.dh.kh* Sh. ah: wax nadaafad iyo muuqaal wanaagsan.
**shaxyaqaan** *m.l* Qof ciyaarta shaxda aad u yaqaan.
**shaxyaqaannimo** *m.dh* Wax shax yaqaan ahaansho.
**shay** *m.l* (*xis.*) Shaygu waa wax leh qaab go'an oo aad taaban kartid, ama arki kartid oo aan nooleyn.
**shayaaddiin** *m.dh.w eeg* shayddaan.
**shaybaar** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Meel qalabaysan oo tijaabooyinka cilmiga lagu sameeyo.
**shayddaan** *m.l* 1. Uun aan muuqan oo dadka xumaha ku boorriya. 2. *(-nno/-mmo,mdh)* Qof xumaha ka taliya.
**shayddaannimo** *m.dh* Shayddan ahaansho.
**shaydiid** *m.l* Sh. ah: qof cuqdo qaba oo dadka ka shakiya.
**shed¹** *m.l* Labanlaabidda shibbane carabi ah la labanlaabo.
**shed²** *f.g1* (**-day, -dday**) Shibbane carabi ah labanlaabid.
**shedan** *f.mg4* (**-dnaa, -dnayd**) Xaraf carabi ah wax la labanlaabay ahaansho.
**shedid** *m.f.dh eeg* shed².
**shednaan** *m.f.dh eeg* shedan. *ld* **shed-naansho.**
**shednaansho** *m.l/dh ld* **shednaan.**
**sheed** *m.dh* (**-do, ml.**) 1. *(fk)* Kor; mel dheer ama taag ah; buur. 2. Meel fog.
**sheeg** *f.g1* (**-gay, -gtay**) Xog tabin.
**sheegad** *m.l ld* **sheegasho.**
**sheegasho** *m.f.dh eeg* sheego. *ld* **sheegad.**
**sheegato** *m.dh* Dad sheegta tol aysan ka dhalan ee xeer iyo dano kale ku raacay.
**sheegid** *m.f.dh eeg* sheeg.

**sheego** *f.g3* **(-gtay, -gatay)** 1. Dacwad, arrin, qaan iwm jeedsasho. 2. Wax aan la ahayn ama la lahayn isku tilmaamid.
**sheegsad** *m.l ld* **sheegsasho.**
**sheegsasho** *m.f.dh eeg* sheegso. *ld* **sheegsad, sheegsi.**
**sheegsi** *m.l ld* **sheegsasho.**
**sheegso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Qof cidda uu ka dhashay wayddiin.
**sheekabaraley** *m.dh.u* Hadal ama sheeko aan runta ku fadhiyin.
**sheekasheeko** *m.dh* Hadal aan murti badan lahayn oo waqtiga laysku dhaafiyo. *ld* **sheekosheeko**
**sheekaxariir** *m.l/dh ld* **sheekaxariiro.**
**sheekaxariiro** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Sheeko murti leh, la mala-awaalo oo soo gudbisa dhaqanka dadka; maantooley. *ld* **sheeka-xariir.**
**sheekayn** *m.f.dh eeg* sheekee. *ld* **sheekays.**
**sheekays** *m.l ld* **sheekayn.**
**sheekaysad** *m.l ld* **sheekaysasho.**
**sheekaysasho** *m.f.dh eeg* sheekayso. *ld* **sheekaysad, sheekaysi.**
**sheekaysi** *m.l ld* **sheekaysasho.**
**sheekayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Cid sheeko la yeelasho.
**sheekee** *f.mg2* **(-keeyay, -kaysay)** Qof, sheeko sheegid.
**sheekh** *m.l ld* **shiikh.**
**sheeko** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Hadal taxane ah oo dhacdo run ama been ah wax ka sheegaya. 2. Wax laysu sheego.
**sheekosheeko** *m.dh ld* **sheekasheeko**
**sheel¹** *m.l* 1. Meel wax lagu qarsado. 2. Xabsi.
**sheel²** *f.g1* **(-eelay, -eeshay)** Wax qarin.
**sheelid** *m.f.dh eeg* sheel.
**sheellarayn** *m.f.dh eeg* sheellaree.
**sheellare** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh***)** Bir xalleefsan, shukaanta halkeeda hoose ku taal oo marka cagta lagu riixo uu kordho xawliga wareegga matoorku.
**sheellaree** *f.g2* **(-reeyay, -raysay)** Xawliga matoorka kordhin.
**sheelo** *m.dh* Galka xaniinyaha oo weynaada xiidmaha oo soo gala awgeed.
**sheelo-biyood** *m.l* (*daaw.*) Biyo ku ururka kiishka xiniinyaha.
**sheeloobid** *m.f.dh eeg* sheelow.
**sheelow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Sheelo qaadid.
**sheelto** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Ciyaarta tammaanka dhibcaha lagu kala badiyo middood.
**sheemid** *m.f.dh eeg* sheen².
**sheemo** *m.dh ld* **shiimo.**
**sheen¹** *m.l* Ka ilaalinta awr qooqan uu ka ilaaliyo geela uu la jiro rati kale.
**sheen²** *f.g1* **(-eemay, -eentay)** Awr qooqan geela uu la jiro in uu rati kale soo galo ka ilaalin.
**sheex¹** *m.l* Xishood.
**sheex²** *f.g/mg1* **(-xay, -xday)** 1. *(f.g)* Wax dhex taraarid. 2. *(f.mg)* Xishood dareemid.
**sheexid** *m.f.dh eeg* sheex².
**sheexo** *m.dh* 1. Wax is haysta meel dhexe oo bannaan. 2. Jid yar oo laga samaysto madaxa bidix ama midig iyadoo timaha laba dhinac loo kala seexinayo. 3. Geeso xoolaad oo bidix iyo midig u kala jiifa.
**shentiimitir** *m.l ld* **sentiimitir.**
**shey** *m.l* 1. Geed weyn oo weligii cagaaran, dhala miro la cuno oo buuralayda ka baxa. 2. Wax; shay.
**shib** *m.dh* 1. Hadal la'aan. 2. Sh. ah: degganaan aan hadal iyo shanqar midna jirin.
**shibban** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax aan hadlayn ahaansho.
**shibbanaan** *m.f.dh eeg* shibban. *ld* **shibba-naansho.**
**shibbanaansho** *m.l/dh ld* **shibbanaan.**
**shibbane** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh***)** (*nax.*) Xaraf aan kaligii lagu dhawaaqi karin in shaqal lagu daro ma ahee; waxaa la maqli karaa kolka uu shaqal weheliyo. Tus. "b(a), t(a), j(a) iwm".
**shibbi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid aamusin.
**shibbin** *m.f.dh eeg* shibbi.
**shibir** *m.l* Taako.
**shibqi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Neef irmaan oo ido ah lisid.
**shibqin** *m.f.dh eeg* shibqi.
**shicib** *m.l ld* **shacab.**
**shicir** *m.l* Gabay.
**shid** *f.g1* **(-day, -dday)** 1. Dab iwm hurin. 2. Nal, raadiye iwm daarid.
**shidaal** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** (*kiim.*) Walax la ogsidheeyo ama haddii kale lagu beddelo marraaq ama injiinka kulka si ay u sii dayso kulama tamar waxtar leh.
**shidan¹** *f.mg1* **(-dmay, -dantay; -dmi)** Dab, nal, raadiye iwm wax daarmay noqosho.
**shidan²** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Nal, dab, raadiye iwm wax la shiday ahaansho.
**shidasho** *m.f.dh eeg* shido.
**shiddee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** Cid shiddo ku abuurid.
**shiddeyn** *m.f.dh eeg* shiddee.
**shiddo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Dhibaato; rafaad. *ld* **shiidaad.**

**shidid** *m.f.dh eeg* shid.
**shidmid** *m.f.dh eeg* shidan[1].
**shidnaan** *m.f.dh eeg* shidan[2]. *ld* **shid-naansho.**
**shidnaansho** *m.l/dh ld* **shidnaan.**
**shidni** *m.l* Dhir udgoon iyo basbaas la isku shiiday, oo dhadhan wanaagsan oo cuntada lagu cuno leh. *ld* **shadni.**
**shido** *f.g3* **(-itay, -idatay)** 1. Nal, raadiye iwm daarasho. 2. Dab iwm hursasho.
**shifaysad** *m.l ld* **shifaysasho.**
**shifaysasho** *m.f.dh eeg* shifayso. *ld* **shifaysad, shifaysi.**
**shifaysi** *m.l ld* **shifaysasho.**
**shifayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Wax kalsooni iyo iimaan ku qabid.
**shifo** *m.dh* 1. Caafimaad wax lagu cuno ama lagu cabbo; fayoobi; ladnaan. 2. *(e.d)* Erey duco ah oo cuntada ama cabidda horteeda la yiraahdo, ama qof saxday lagu yiraahdo; salaama!.
**shig** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Iin darteed hadal si dhib leh oo googo'an ugu dhawaaqid.
**shigid** *m.f.dh eeg* shig.
**shiica** *m.dh* (*dii.*) Dugsi ka mid ah dugsiyada fiqiga islaamka.
**shiici** *m.l.kh* (*dii.*) Sh. ah: qof nidaamka shiicada raacsan.
**shiid[1]** *m.l* **(-dad,** *m.l***)** 1. Dhar dun adag, midabyo badan oo dumarku qaato. 2. *(-dad, ml.)* Laba dhagax oo isku dul wareega oo badarka lagu ridqo. 3. Dhagax.
**shiid[2]** *f.g/mg1* **(-day, -dday)** 1. *(f.g)* Cid dhagax ku tuurid. 2. *(f.g)* Wax burburin. 3. *(f.g)* Laba dhagax oo is dulsaaran badar ku daqiijin. 4. *(f.mg)* Biyo hoos ugu degid.
**shiidaad** *m.dh ld* **shiddo.**
**shiidaadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid dhibaatayn.
**shiidaadin** *m.f.dh eeg* shiidaadi.
**shiidaado** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Kulan la isugu yimaad xus, aroos iwm.
**shiidan[1]** *f.mg1* **(-dmay, -dantay; -dmi)** Badar iwm wax la shiiday noqosho.
**shiidan[2]** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Wax la shiiday ahaansho.
**shiidid** *m.f.dh eeg* shiid[2].
**shiidmid** *m.f.dh eeg* shiidan[1].
**shiidnaan** *m.f.dh eeg* shiidan[2]. *ld* **shiid-naansho.**
**shiidnaansho** *m.l/dh ld* **shiidnaan.**
**shiifow** *m.l* Cudur lo'da ku dhaca oo indhaha iyo afka biyo ka keenaan; cundugul.
**shiikh** *m.l* **(-khyo,** *m.dh***)** 1. Nin diinta aad wax uga yaqaan; caalim. 2. Sh. ah: neef ido ah oo wada cad. *ld* **sheekh.**
**shiikh-habaabis** *m.l* Qof hadal badan, been-low ah hadalkana qurxiya oo run u ekey-siiya.
**shiikhnimo** *m.dh* (*dii.*) Shiikh ahaansho.
**shiil[1]** *m.l/dh* **(-lal/-lo,** *m.l***)** 1. Qodob madaxiisa ballaaran oo inta la kululeeyey wax buka lagu gubayo. 2. Barta ama raadka uu oogada ku reebo dabkaas. 3. Sh. ah: dhagax madow oo marka la isku dhufto dab bixiya. 4. Sh. ah: midab aad u madow oo dadku yeesho.
**shiil[2]** *m.dh* Dhagax dab lagu kululeeyey oo caddaaday.
**shiil[3]** *f.g1* **(-iilay, -iishay)** 1. Subag ama saliid kulul wax ku bislayn. 2. Burcad subag iyo caaneeyo u kala saarid.
**shiilamadow** *m.l* **(-wyo,** *m.dh***)** Dhagax midab madow leh oo aad u adag. *ld* **shiilmadow.**
**shiilan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax la shiilay ahaansho. *ld* **shiilaysan.**
**shiilasho** *m.f.dh eeg* shiilo.
**shiilayn** *m.f.dh eeg* shiilee.
**shiilaysad** *m.l ld* **shiilaysasho.**
**shiilaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** *ld* **shiilan.**
**shiilaysasho** *m.f.dh eeg* shiilayso. *ld* **shiilay-sad, shiilaysi.**
**shiilaysi** *m.l ld* **shiilaysasho.**
**shiilaysnaan** *m.f.dh ld* **shiilnaan.**
**shiilaysnaansho** *m.l/dh ld* **shiilnaan.**
**shiilayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Shiil wax ku bislaysasho ama ku kululaysasho.
**shiilcad** *m.l* (*jool.*) Dhagax dhadhaab dhalan rogan ah, iniinyaha uu ka koobanyahana ay roo-roon yihiin, wuxuuna ka soo askunmay dhagax buuradeed.
**shiilee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** Dhagax aad u kulul hoore ku kululayn.
**shiilid** *m.f.dh eeg* shiil[2]. *ld* **shiillimaad, shiil-niin.**
**shiillimaad** *m.l* Shiilidda wax la shiilo. *ld* **shiilid.**
**shiilmadoobe** *m.l* Dhagax madow oo marka laysku dhufto habeenkii dab ka baxo.
**shiilmadow** *m.l ld* **shiilamadow.**
**shiilnaan** *m.f.dh eeg* shiilan. *ld* **shiilaysnaan, shiilaysnaansho, shiilnaansho.**
**shiilnaansho** *m.l/dh ld* **shiilnaan.**
**shiilniin** *m.l ld* **shiilid.**
**shiilo** *f.g3* **(-iishay, -iilatay)** 1. Subag ama saliid wax ku bislaysasho. 2. Burcad-dhalaalsasho.
**shiimo** *m.dh.kh* 1. Sh. ah: meel kayn ah. 2. Sh. ah: meel dadka ama xooluhu ku badanyihiin oo buuq badan. *ld* **sheemo.**
**shiin** *m.l* Xarafka laba iyo tobnaad ee farta carabiga ah.

**shiiq** *f.mg1* (**-qay, -qday**) 1. Xumbo hoos u dhicid. 2. Wax buuran ama dabayl ka buuxdo yaraansho.
**shiiqid** *m.f.dh eeg* shiiq.
**shiiqiye** *m.l* (**-yayaal,** *m.l/dh*) (*baay.*) Hiddo barasho ahaan, sharaxaadda aliil, kaas oo awood badan leh marka laba aliil oo kala duwan oo hiddoside laga helo unugyo noole. Tusaale ahaan: dhererka geed salbuka ah waxa xukuma laba aliil, dheer (T) iyo cillinnimo (t). Marka labadooduba ay jiraan (Tt), taas macnaheedu waxa weeye, haddii ay unugyadu kala kaa-nyihiin, geedku wuu dheeryahay, maadaa-me "T" ay tahay shiiqiye "t"na ay tahay shiiqsane.
**shiiqsad** *m.l ld* **shiiqsasho.**
**shiiqsane** *m.l* (**-nayaal,** *m.l/dh*) (*baay.*) Aliil aan awood badan lahayn, marka laba aliil oo kala duwan laga helo unugyada noole.
**shiiqsasho** *m.f.dh eeg* shiiqso. *ld* **shiiqsad, shiiqsi.**
**shiiqsi** *m.l ld* **shiiqsasho.**
**shiiqso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Quwaax iwm iyadoo la calalinayo dhacaan ka nuugid.
**shiir¹** *m.l* Ur aan aad u qurmuunayn sida kan dhididka dadka iwm.
**shiir²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Shiir yeelasho.
**shiiraar** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Awr raran aad u daalid.
**shiiraarid** *m.f.dh eeg* shiiraar.
**shiiraarsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Rati raran wax aad u daalay ahaansho.
**shiiraarsanaan** *m.f.dh eeg* shiiraarsan. *ld* **shiiraarsanaansho**
**shiiraarsanaansho** *m.l/dh ld* **shiiraar-sanaan.**
**shiiran** *m.l* Nooc kalluunka ka mid ah.
**shiirid** *m.f.dh eeg* shiir².
**shiis** *m.l* (*jool.*) Dhadhaab dhalan rogan oo u kala jajabi karta saxanno badan oo fidsan khafiifna ah (thin plates) kulka badan iyo cadaadiska dartood.
**shiish¹** *m.l* 1. *(-shash, m.l)* Kurtun yar, bir ah oo ka soo taagan dhuunta buntukha madaxeeda hore oo marka wax la nishaabayo iyada iyo fantax yar oo iyaduna buntukha meel dhexe oo hore kaga taal laysku abbaaro. 2. Nishaab; toog.
**shiish²** *f.g1* (**-shay, -shtay**) Wax nishaabid.
**shiishad** *m.dh* Dhagax dubnadeed oo wajiga cayaarta loogu talaggalay labadiisa dhinac min lix dhibcood ku leh.
**shiish-bibanji** *m.l ld* **banji-bishiish.**
**shiish-bibiish** *m.l ld* **banji-bibiish.**
**shiish-bicaddaan** *m.l ld* **caddaan-bishiish.**
**shiish-bidooh** *m.l ld* **dooh-bishiish.**
**shiish-bijoohaar** *m.l ld* **joohaar-bishiish.**
**shiish-bisaliim** *m.l ld* **saliim-bishiish.**
**shiish-biyeeg** *m.l ld* **yeeg-bishiish.**
**shiishid** *m.f.dh eeg* shiish².
**shil** *m.l* (**-lal,** *m.l*) Dhibaato si lama filaan ah u dhacda.
**shilimmow** *m.l* Cudur qaniiyada shilinta laga qaado.
**shilin¹** *m.l* (**-mmo/-maad,** *m.l/dh*) Lacag sarrif ah oo ka samaysan bir qiimaheeduna u dhigmo 100 senti.
**shilin²** *m.dh* Xasharaad siddeed lugood leh oo jaadad badan, baalalna aan lahayn oo dhiigga xoolaha ku nool cudurrana keenta.
**shilis¹** *m.dh.kh* Nafley baruur badan leh.
**shilis²** *f.mg4* (**-islaa/-ishlaa, -islayd/-ishlayd**) Nafley wax baruur badan leh ahaansho.
**shillal** *m.l* (**-llo,** *m.l*) 1. Dhis qoryo ka samaysan oo korkeeda xoolaha lagu qalo. 2. *ld* **kullan, shillan, shillin.** Geed abaareed dheer oo qodxo, qori adag iyo miro macaan oo la cuno leh; dhirta daawada laga sameeyana ka mid ah.
**shillan** *m.l ld* **shillal.**
**shillin¹** *m.l* (**-mmo/-maad,** *m.l/dh*) *ld* **shilin¹.**
**shimaa** *fk.we ld* **shirmaa.**
**shimbir¹** *m.l/dh* Cudur ku dhaca dadka iyo xoolaha oo afka qallociya.
**shimbir²** *m.dh* (**-ro,** *m.l*) 1. Qayb ka mid ah lafdhabarleyda, oo ugax dhasha, oo dhiig kulul, baalal leh oo duusha. 2. Shimbir meel dhexaad ah, midab qurxoon oo xasharaadka cuna. *ld* **shinbir.**
**shimbircaloolo** *m.dh* Cudur xiidmaha iyo caloosha geela uga dhaca.
**shimbirlibaax** *m.dh* 1. Shimbir af madow oo dhuuban leh, shimbiraha kalena cunta. 2. Guumays.
**shimbirmalab** *m.dh* Shimbir yar oo dayn hilatada u eg lana eg oo dadka tusta meesha malabku ku jiro iyo bahallada halista ah.
**shimbiryaxaas** *m.dh* Shimbir aan laga ag waayin yaxaaska oo cunta xasharaadka yaryar iyo findhicilka ku hara ilkaha yaxaaska dhexdooda.
**shimic** *m.l ld* **shamac.**
**shin** *m.l* 1. Waqti. 2. Sid.
**shinbir** *m.dh ld* **shimbir².**
**shindhalad** *m.l.kh* Sh. ah: wax markuu sidkiisii dhammaystay dhashay (ilmo, bil).
**shindhowee** *f.mg2* (**-weeyay, -weysay**) *ld* **sid-dhowee.**
**shindhoweyn** *m.dh ld* **sid-dhoweyn.**
**shineemo** *m.dh* (**-ooyin.** *m.l*) 1. Golaha filimada lagu daawado. 2. Filin. *ld* **sinee-mo.**

**shinni** *m.dh.u* 1. Xasharaad afar baal iyo oogo xaadi ku taagtaagantahay leh oo malabka samaysa. 2. Abuur; firi.
**shinnidhaab** *m.l* (**-byo,** *m.dh*) Awlallada qolalkooda yaryar oo shinnidu malabka ku kaydsato.
**shinrimid** *m.f.dh eeg* shinrin². *ld* **shinrin¹ (2).**
**shinrin¹** *m.l* 1. Neef xoolo ah oo xilligii laga rabay in uu rimo rimay. 2. *ld* **shinrimid.**
**shinrin²** *f.mg1* (**-imay, -intay; -imi**) Neef xoolo ah waqtigii laga filayey in uu rimo rimid.
**shinsad** *m.l ld* **shinsasho.**
**shinsasho** *m.f.dh eeg* shinso. *ld* **shinsad, shinsi.**
**shinshin** *m.l* Hilib karshin ah.
**shinsi** *m.l ld* **shinsasho.**
**shinso** *f.g3* (**-saday, -satay**) 1. Qof qaraabanimo ama saaxiibnimo awgeed wax uga filasho. 2. Wax manaafacaadkiisa isku hallayn.
**shintiri** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Maalmo, sanado, gu'yaal iwm tirin.
**shintirin** *m.f.dh eeg* shintiri. *ld* **shintiris.**
**shintiris** *m.l ld* **shintirin.**
**shiqib** *m.l* (**-byo,** *m.dh*) Qof xun oo nasiib daran.
**shir¹** *m.l* (**-rar,** *m.l*) 1. Isu imaadka dad badan isugu imaadaan meel si ay arrimo waaweyn oo u dan ah uga wada hadlaan. 2. Baabuur intiisa hore, meesha uu waduhu fariisto. 3. Waqti, goor. 4. Cayaar sacab, jaan iyo jiiba leh oo ka mid ah cayaaraha hiddaha iyo dhaqanka Soomaaliyeed oo hab dhoolatusad ah loo soo bandhigo.
**shir²** *m.dh* Ciyaar sacab, jaan iyo miro leh kana mid ah hiddaha iyo dhaqanka Soomaaliyeed, hab dhoola tusad ahna leh.
**shir³** *f.g/mg1* (**-ray, -rtay**) 1. *(f.g)* Meel daloosha daboolid. 2. *(f.g)* Gabar la guday tolid. 3. *(f.mg)* Dad badan si ay uga wada hadlaan arrimo u dan ah meel ku kulmid. 4. *(f.mg)* Dhallinyaro cayaarta shirka dheelid.
**shiraac¹** *m.l* (**-cyo,** *m.dh*) 1. Maro weyn oo adag qaabab badanna loo yeelo oo lagu xiro dakhalka doonyaha, oo marka dabayshu buubiso doonyaha hore u wada. 2. Dhar adag oo qallafsan lagana dhigto darbaal iyo teendho. *ld* **shiraaq.**
**shiraac²** *f.g1* (**-cay, -cday**) Wax shiraac ku daboolid.
**shiraacasho** *m.f.dh eeg* shiraaco.
**shiraacid** *m.f.dh eeg* shiraac².
**shiraaco** *f.mg3* (**-cday, -catay**) 1. Shiraac fidsasho. 2. Meel ka tegid.
**shiraako** *m.dh* 1. Hanti dad badan ka dhexeysa. 2. Sh. ah: dad dani ka dhexeyso oo leh heshiis qoran dhib iyo dheefna wa-daaga. *ld* **shuraako.**
**shiraakoobid** *m.f.dh eeg* shiraakow. *ld* **shuraakoobid.**
**shiraakow** *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) Shiraako noqosho. *ld* **shuraakow.**
**shiraanshirix** *m.l* (**-xyo,** *m.dh*) Lafo yaryar oo carjaw ah oo kala goysyada addimada iyo cumaacumta cagta ku yaal.
**shiraaq** *m.l* (**-qyo,** *m.dh*) *ld* **shiraac.**
**shirad** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) *ld* **sharad¹.**
**shiran** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Wax la shiray ahaansho.
**shiratamid** *m.dh ld* **sharatamid.**
**shiratan¹** *m.l ld* **sharatamid.**
**shiratan²** *f.mg1* (**-amay, -antay; -ami**) *ld* **sharatan².**
**shirayn** *m.f.dh eeg* shiree. *ld* **shirays, shiro.**
**shirays** *m.l ld* **shirayn.**
**shiraysad** *m.l ld* **shiraysasho.**
**shiraysasho** *m.f.dh eeg* shirayso. *ld* **shiraysad, shiraysi.**
**shiraysi** *m.l ld* **shiraysasho.**
**shirayso** *f.g3* (**-stay, -satay**) Neef shiro u qalasho.
**shirbi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Neef irmaan oo ido ah lisid.
**shirbid** *m.f.dh eeg* shirib².
**shirbin** *m.f.dh eeg* shirbi.
**shirbo** *m.dh* Ciyaar hees iyo sacab leh oo la tumo munaasabadaha aroosyada.
**shiree** *f.g2* (**-reeyay, -raysay**) Neef shiro ahaan u qalid.
**shirfid** *m.f.dh eeg* shirif². *ld* **shurfid.**
**shiri** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Dad badan si ay arrin uga doodaan meel isugu keenid.
**shirib¹** *m.l* Cayaar raggu dheelo iyadoo warmo iyo gaashaamo la qurxiyey la sito oo taagnaan iyo socodba lagu tumo.
**shirib²** *f.mg1* (**-rbay, -ribtay; -rbi**) Shirib cayaarid.
**shirid** *m.f.dh eeg* shir².
**shirif¹** *m.l* Ur aan la jeclaysan oo nafleyda ka soo ura. *ld* **shuruf¹.**
**shirif²** *f.mg1* (**-rfay, -raftay**) Nafley ur xun yeelasho. *ld* **shuruf².**
**shiriid** *m.l* Libaaxbadeed dad qaad ah oo madax dubbaha u eg iyo indho kala fog oo midiba gees ku taal leh.
**shirin** *m.f.dh eeg* shiri. *ld* **shiris.**
**shiris** *m.l ld* **shirin.**
**shirix** *m.l* (**-xyo,** *m.dh*) Lafo yaryar oo dhuux leh, kuna jira lugaha dadka iyo xoolaha.

**shirjaraa'id** *m.l* Shir wargeysyada.
**shirkad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) 1. Urur ka kooban laba qof ama ka badan oo si wada jir ah hanti isugu darsada oo ku shaqaysta faa'ii-dadana wadaaga. 2. Xarunta shirkadda. *ld* **sharikad.**
**shirki**[1] *m.l* Kelinnimada Alle iyo cibaadadiisa oo wax kale lala wadaajiyo.
**shirki**[2] *f.mg2* **(iyay, -isay)** Cibaadada Alle cid kale la wadaajin.
**shirkiyid** *m.f.dh eeg* shirki[2].
**shirko** *m.dh ld* **shirkad.**
**shirkoobid** *m.f.dh eeg* shirkow.
**shirkow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Shirko noqosho.
**shirmaa** *fk.we* Goorma? *ld* **shimaa.**
**shirnaan** *m.f.dh eeg* shiran. *ld* **shirnaansho.**
**shirnaansho** *m.l/dh ld* **shirnaan.**
**shiro**[1] *m.dh* 1. Qalashada neef xoolo ah la qasho waqti abaar ah. 2. Sh. ah: neef loogu talaggalay in la qasho. 3. *ld* **shirayn.**
**shiro**[2] *f.g3* **(-rtay, -ratay)** Meel daloosha awdasho.
**shiroobo** *m.dh ld* **sharoobo.**
**shirqool**[1] *m.l* **(-llo,** *m.dh*) Tashi qarsoodi ah oo loola jeedo in cid lagu dilo ama lagu waxyeelleeyo.
**shirqool**[2] *f.g1* **(-oolay, -ooshay)** Cid shirqool u samayn.
**shirqoolan**[1] *f.mg1* **(-lmay, -lantay, -lmi)** Wax shirqool galay noqosho.
**shirqoolan**[2] *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax la shirqoolay ahaansho.
**shirqoolid** *m.f.dh eeg* shirqool[2].
**shirqoolmid** *m.f.dh eeg* shirqoolan[1].
**shirrab**[1] *m.l ld* **sharrib**[1]**.**
**shirrab**[2] *f.g1* **(-bay, -btay)** *ld* **sharrib**[2]**.**
**shirrabaad** *m.dh ld* **sharribid.**
**shirraban**[1] *f.mg1* **(-bmay, -bantay; -bmi)** *ld* **sharriban**[1]**.**
**shirraban**[2] *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** *ld* **sharriban**[2]**.**
**shirrabasho** *m.f.dh ld* **sharribasho.**
**shirrabid** *m.dh ld* **sharribid.**
**shirrabmid** *m.dh ld* **sharribmid.**
**shirrabnaan** *m.f.dh ld* **sharrabnaan.**
**shirrabnaansho** *m.l/dh ld* **sharrabnaan.**
**shirrabo** *f.g3* **(-btay, -batay)** *ld* **sharribo.**
**shirsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax shir isugu yimid ahaansho.
**shirsanaan** *m.f.dh eeg* shirsan. *ld* **shirsanaansho.**
**shirsanaansho** *m.l/dh ld* **shirsanaan.**
**shirweyne** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh*) Kulan wufuud badani issugu yimaadaan oo ka wada hadlaan arrimo muhiim ah oo wejiyo badan leh.
**shishac** *m.l* Ood neefka la qalayo la kor saaro si aan hilibka ciiddu u gaarin; shillal.
**shishay** *s.* Meel durugsan, meel aan dho-weyn. Tus. "Togga shishadiisa ayay deg-ganyihiin". *ld* **shishe.**
**shishayn** *m.f.dh eeg* shishee.
**shishe** *s.* Meel durugsan.
**shishee** *f.mg2* **(-sheeyay, -shaysay)** Wax durugsan noqosho.
**shisheeye** *m.l.kh* 1. Qof aan xiriir sokeeye la lahayn qolo. 2. Qof jooga dal uusan u dhalan.
**shisheeye-naceyb** *m.l* (*c.naf*) Cabsi, ama neceeb aad u qabtid dadka waddamada ka-le.
**shisheeynimo** *m.dh* Shisheeye ahaansho.
**shishlaan** *m.dh ld* **shislaan.**
**shishlaansho** *m.l/dh ld* **shislaan.**
**shislaan** *m.f.dh eeg* shilis[2]. *ld* **shishlaan, shishlaansho, shislaansho.**
**shislaansho** *m.l/dh ld* **shislaan.**
**shitaar**[1] *m.l ld* **shataar**[1]**.**
**shitaar**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** *ld* **shataar**[2]**.**
**shitaarad** *m.dh ld* **shataarad.**
**shitaarid** *m.dh ld* **shataarid.**
**shito** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Siil.
**shixid** *m.dh ld* **shaxid.**
**shixnad**[1] *m.dh* **(-do,** *m.l*) Xamuul doon ama markab hal mar qaado.
**shixnad**[2] *f.g1* **(-day, -dday)** Markab, doon iwm xamuul ka buuxin.
**shixnadan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Markab, doon iwm wax shixnad la saaray ahaansho.
**shixnadid** *m.f.dh eeg* shixnad[2].
**shixnadnaan** *m.f.dh eeg* shixnadan. *ld* **shixnadnaansho.**
**shixnadnaansho** *m.l/dh ld* **shixnadnaan.**
**shohor** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Ur xun oo labka nafleydu leeyahay oo la dhibsado; shuruf.
**shoob**[1] *m.l* 1. Xarrago; mardaadi. 2. Sh. ah: neef ari ah oo leh qoobab cascas.
**shoob**[2] *f.mg1* **(-bay, -btay)** Cid mardaadiyid.
**shoobid** *m.f.dh eeg* shoob[2].
**shood** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Weel bir ka samaysan oo badarka iwm lagu beegto, una dhiganta suus barkii (banaadir).
**shoofanisam** *m.l* Caadifad muujinayso in qofku uu si daran u aaminsan yahay in dalkiisa iyo dadkiisina ay ka muhiim sanyihiin ama ka fiicanyihiin dadyowga kale.
**shoog** *m.l* (*daaw.*) Xaalad cudureed la socota marka cadaadiska dhiigwareegga uu aad hoos ugu dhaco oo uu dhiiggu gaari waayo soohyada.

**shookad** *m.dh* 1. Bar yar, cad oo isha dhexdeeda (birteeda) ku samaysanta. 2. *ld* **shooko (2).**
**shooki** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) Saldhig boolis.
**shooko** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Qalab bir ah oo af godan leh, yaambadana u eg oo geedaha lagu qoro. 2. *ld* **shookad.** Yaambo yar oo xooggan oo dhulka adag lagu falo.
**shool** *f.mg1* **(-oolay, -ooshay)** Faanid (cid).
**shoolad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) 1. Markabka meesha qiiqu ka baxo. 2. Dhuun kasta oo dheer korna u taagan oo qiiqa kor u saarta. 3. Qalab bir ka samaysan, gaas ku shaqeeya oo wax lagu karsado.
**shoolid** *m.f.dh eeg* shool.
**shoolo** *m.dh* Meel loogu dhakado neefka (ugaar) la rabo in la khatalo; shoomo.
**shoon** *m.dh* **(-nno,** *m.dh*) Geedo badan oo isku meel ku urursan.
**shootoli** *m.l ld* **sootoli.**
**shoox** *m.l.u* Kalluun yaryar oo cutub-cutub isu raaca.
**shooxaad** *m.l* Nooc nibiriga ka mid ah.
**shooxo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Balli yar oo meel xaani ah ku yaal.
**shoqfol** *m.dh ld* **shaqfal.**
**show** *fk.we ld* **sow.**
**showmadoonto** *m.dh* Nooc ka mid ah mariidka oo si deg-deg ah neefka u dila, baadigoobkiisana aan loo dheeraan.
**showr¹** *m.l ld* **shawr¹.**
**showr²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** *ld* **shawr².**
**showrid** *m.f.dh eeg* shawrid.
**shub¹** *m.l* 1. Dhis ka samaysan bir, ciid, quruurux iyo shamiinto isku dhafan oo isku qallalay. 2. Cayaar ka mid ah cayaaraha hiddaha iyo dhaqanka soomaaliyeed, leh jiib iyo jaan oo ragga iyo dumarku wada dheelan. 3. *ld* **shubid.**
**shub²** *f.g1* **(-bay, -btay)** 1. Hoore meel ku geddin. 2. Xoolo waraabin. 3. Lacag bangi dhigid. 4. Quruurux, ciid, shamiinto iwm dhismo ka samayn. 5. Bir iwm dhalaalin.
**shubaako** *m.dh ld* **shabaako.**
**shubaal** *m.dh* 1. Laxooxda balballaaran nooc ka mid ah oo macaan. 2. Shubidda ceel la shubo. 3. *ld* **shubid.**
**shuban¹** *m.l* Saxaro badan, jilicsan oo nafleyda qaarkeed gadaal ka dhigto.
**shuban²** *m.l* (*daaw.*) Saxaro jilicsan ama biyo ah oo la dhigo si is daba joog ah. Waxa sabab u noqon kara xiidmaha oo bukooda (infekshan, kolaytis, iyo cudurka "crohn"), dheefdhuuqa oo xumaata, xaaladaha acsaabtu kacsantahay iwm. Shubanku haddii uu dheeraado ama si daran u socdo wuxu keeni karaa: biyo aad u badan,cusbooyin iyo nafaqo kale oo jirka ka baxa.
**shuban³** *f.mg1* **(-bmay, -bantay; -bmi)** 1. Nafley wax shuban ku dhacay noqosho. 2. Hoore wax la shubay noqosho.
**shuban⁴** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** 1. Hoore wax la shubay ahaansho. 2. Xoolo wax la waraabshay ahaansho.
**shubasho** *m.f.dh eeg* shubo.
**shubid** *m.f.dh eeg* shub². *ld* **shub¹, shubaal, shubniin.**
**shubme** *m.l* **(-mayaal,** *m.l/dh*) Hoore.
**shubmid** *m.f.dh eeg* shuban³.
**shubnaan** *m.f.dh eeg* shuban⁴. *ld* **shubnaansho.**
**shubnaansho** *m.l/dh ld* **shubnaan.**
**shubniin** *m.l ld* **shubid.**
**shubo** *f.g3* **(-btay, -batay)** 1. Hoore, badar iwm meel ku geddisasho. 2. Xoolo waraabsasho.
**shucaac¹** *m.l* 1. Iftiinka qorraxda. 2. Tamarta ka dhalata mataataxa ku dhaca walxaha qaarkood, sida yuraaniyanka iwm.
**shucaac²** *f.mg1* **(-cay, -cday)** Shucaac muujin.
**shucaacid** *m.f.dh eeg* shucaac².
**shucayb-sacaaf** *m.l* (*c.nafl.*) Noolayaal yaryar oo dul sabbeeya biyaha badaha iyo harooyinka. Shucaybsacaafka waxa ka mid ah xayawaannada iyo dhirta ili ma-aragtayga ah, sida aljiga, borotosoowaha iwm.
**shucays** *m.l ld* **shacays¹.**
**shucub** *m.l* **(-bbo,** *m.dh*) 1. Dun, mayrax iwm oo wax lagu qurxiyo. 2. Cutub ubax ama miro ah oo isku meel ka soo baxay, sida miraha canabka. 3. Toorrey daabkeeda inta sare ee maartu ku jirto.
**shucuur** *m.l/dh* Dareen; qiiro.
**shufeer** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Qof baabuur wada; wade.
**shuftanimo** *m.dh* (*taar.*) Dagaalyahan ee dagaallamaaya oo ka mid ah ciidan aan rasmi ahayan, ee ka soo horjeeda ciidamada dawladda iyo booliska; jabhad.
**shuftayn** *m.f.dh eeg* shuftee. *ld* **shuftays.**
**shuftays** *m.l ld* **shuftayn.**
**shuftee** *f.mg2* **(-teeyay, -taysay)** Qof dhac iyo dil u banbixid.
**shufto** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Dad u banbaxay dhac, dil iyo boob.
**shuftoobid** *m.f.dh eeg* shuftow.
**shuftow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Shufto noqosho.
**shugri¹** *m.l* Mahadcelin.

**shugri**$^{2}$ *f.mg1/2* (**-iyay, -iday/-isay; -iyi**) Ku sh.: cid u mahad celin.
**shugrin** *m.dh ld* **shugriyid.**
**shugrinaq**$^{2}$ *f.mg1* (**-qay, -qday**) U sh.: cid u mahad celin.
**shugrinaqid** *m.f.dh eeg* shugrinaq$^{2}$.
**shugrinnaq** *m.l* Mahadcelinta loo mahadceliyo qof abaal galay.
**shugriyid** *m.f.dh eeg* shugri$^{2}$. *ld* **shugrin.**
**shuhub** *m.l* (c.fal) Gabal ka soo go'ay maatar adag oo soo galay gibilka qaybtiisa sare kana yimid dulalaati sare,lagana arko dhulka, ilays ka dhasha isxoqidda isaga iyo hawada uu soo dhexmarayo awgeed.
**shukaami** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Haweenay xodxodasho. 2. Qof qalqaalin. 3. Doon, markab iwm wadid.
**shukaamin** *m.f.dh eeg* shukaami. *ld* **shukaamis.**
**shukaamis** *m.l ld* **shukaamin.**
**shukaan** *m.dh* (**-mmo,** *m.l*) 1. Meesha uu fariisto qofka wada baabuur, markab,dayuurad iwm. 2. Isku joog garangar ama wax u dhigma iyo xubno kale ka kooban oo gaadiidka badda, cirka iyo dhulka ninka wadaa uu adeegsado.
**shukaansad** *m.l ld* **shukaansasho.**
**shukaansasho** *m.f.dh eeg* shukaanso. *ld* **shukaansasd, shukaansi.**
**shukaansi** *m.l ld* **shukaansasho.**
**shukaanso** *f.g3* (**-saday, -satay**) 1. Hawee-ney xodxodasho. 2. Cid qalqaalsasho.
**shukaysad** *m.l ld* **shukaysasho.**
**shukaysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Naag wax shuko gashan ahaansho.
**shukaysasho** *m.f.dh eeg* shukayso. *ld* **shukaysad.**
**shukaysnaan** *m.f.dh eeg* shukaysan. *ld* **shukaysnaansho.**
**shukaysnaansho** *m.l/dh ld* **shukaysnaan.**
**shukayso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) Haweeney shuko xirasho.
**shuko** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Maro badanaa midab madow leh oo dumarka muslinka ahi qaataan oo oogada dhan wada qarisa; shaadir.
**shukul**$^{1}$ *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Tumidda badar kal iyo mooye lagu tumo si isha looga bixiyo. *ld* **sukul**$^{1}$**.**
**shukul**$^{2}$ *f.g1* (**-ulay, -uùshay**) 1. Wax sukuliye ku tumid. 2. Badar si isha looga bixiyo aayar tumid. 3. Digir duban qob ka qaadid. *ld* **sukul**$^{2}$**.**
**shukulaato** *m.dh* Nooc macmacaanka ka mid ah oo midab bunni ah leh lana cuno.
**shukulan**$^{1}$ *m.l* Nooc maansada ka mid ah oo markii la qaadayo lacayaaro.
**shukulan**$^{2}$ *f.mg4* (**-lnaa, -lnayd**) *ld* **sukulan.**
**shukulasho** *m.dh ld* **sukulasho.**
**shukulid** *m.f.dh ld* **sukulid**
**shukulnaan** *m.dh ld* **sukulnaan**
**shukulnaansho** *m.l/dh ld* **sukulnaan.**
**shukulo** *f.g3* (**-ushay, -ulatay**) *ld* **sukulo.**
**shukumaan** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Maro duf leh oo badanaa suuf ka samaysan oo biyaha laysaga tirtiro.
**shukuxi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Digir tartiib u sukulid.
**shukuxin** *m.f.dh eeg* shukuxi. *ld* **shukuxis.**
**shukuxis** *m.l ld* **shukuxin.**
**shukuxsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Digir wax la shukuxay ahaansho.
**shukuxsanaan** *m.f.dh eeg* shukuxsan. *ld* **shukuxsanaansho.**
**shukuxsanaansho** *m.l/dh ld* **shukuxsanaan.**
**shulle** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) 1. Fardaha canqawgooda hoose oo qoofalka lagu xiro. 2. Cagta dadka iyo dhudhunka meesha ay iska galaan; canqaw. *ld* **shullo.**
**shullo** *m.l ld* **shulle.**
**shulshul**$^{1}$ *m.l* (**-llo,** *m.dh*) 1. Laalaabka googaradaha haweenka, daahyada, dariishadaha iyo albaabadu ay ku yeeshaan meesha dulaca laga geliyo. 2. Raamaha loo yeelo darfaha maryaha qaarkood ee lagu qurxiyo.
**shulshul**$^{2}$ *f.g1* (**-ulay, -ushay**) 1. Googarad, daah iwm laalaab u yeelid. 2. Maro darfaha faraq uga yeelid.
**shulshulan**$^{1}$ *f.mg1* (**-lmay, -lantay; lmi**) Wax shulshul yeeshay noqosho.
**shulshulan**$^{2}$ *f.mg4* (**-lnaa, -lnayd**) Maro wax shulshul loo yeelay ahaansho.
**shulshulid** *m.f.dh eeg* shulshul$^{2}$.
**shulshulmid** *m.f.dh eeg* shulshulan$^{1}$.
**shulshulnaan** *m.f.dh eeg* shulshulan$^{2}$. *ld* **shulshulnaansho.**
**shulshulnaansho** *m.l/dh ld* **shulshulnaan.**
**shulug** *m.l* (**-gyo,** *m.dh*) Shaati dheer oo ilaa shullaha gaara oo badanaa carabtu qaadato.
**shumac** *m.l ld* **shamac.**
**shumbul** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Orgi yar oo gaaray da'dii uu riyaha ku orgayn lahaa.
**shumbulnimo** *m.dh* Shumbul ahaansho.
**shummayn** *m.f.dh eeg* shummee. *ld* **shummin, shummis.**
**shumme** *m.l ld* **shummo.**
**shummee** *f.g2* (**-meeyay, -maysay**) Cid dhunkasho. *ld* **shummi.**
**shummi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **shummee.**

**shummin** *m.dh ld* **shummayn.**
**shummis** *m.l ld* **shummayn.**
**shummo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Calaamad dhibic ah; joogsi. *ld* **shumme.**
**shunuuf** *m.dh* (**-fo,** *m.l*) Suuqadda dumarku quruxda u qaato waxyaalaha laga lulo oo lagu qurxiyo.
**shuqayn** *m.f.dh eeg* shuqee.
**shuqee** *f.g2* (**-qeeyay, -qaysay**) 1. Ul afkeed iwm wax ku mudmudid. 2. Badar si ishu uga baxdo aayar kal ku tumid.
**shuqlan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax la shuqliyey ahaansho. *ld* **shuqloon.**
**shuqlanaan** *m.f.dh eeg* shuqlan. *ld* **shuqlanaansho, shuqloonaan, shuqloonaansho.**
**shuqlanaansho** *m.l/dh ld* **shuqlanaan.**
**shuqli** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Cid hawl gelin.
**shuqlin** *m.f.dh eeg* shuqli.
**shuqloon** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **shuqlan.**
**shuqloonaan** *m.dh ld* **shuqlanaan.**
**shuqloonaansho** *m.l/dh ld* **shuqlanaan.**
**shuqul** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Shaqo; hawl.
**shuraako** *m.dh ld* **shiraako.**
**shuraakoobid** *m.dh ld* **shiraakoobid.**
**shuraakow** *f.mg1* (**-oobay, -oowday; -oobi**) *ld* **shiraakow.**
**shurbad** *m.dh* Meseggo, qamadi iwm oo la budeeyey si biyo-biyo ahna loo kariyey oo badanaa soonka lagu afuro; mushaalli.
**shurbadayn** *m.f.dh eeg* shurbadee.
**shurbadee** *f.g2* (**-deeyay, -daysay**) Meseg-go, qamadi iwm shurbad ka dhigid.
**shurfid** *m.dh ld* **shirfid.**
**shurgi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Qof ishiisa laga baqayo hanti yar siin si ishiisa looga badbaado.
**shurgin** *m.f.dh eeg* shurgi. *ld* **shurgis.**
**shurgis** *m.l ld* **shurgin.**
**shuruf¹** *m.l ld* **shirif¹.**
**shuruf²** *f.mg1* (**-fay, -ftay**) *ld* **shirif².**
**shurug** *m.l* 1. Wax la sharaysto. 2. Sh. ah: qof la sharaysto.
**shuruglow** *m.l* Qof la baasaysto oo la aaminsanyahay in uu balaayo wato.
**shuruuc** *m.f.w eeg* sharci¹.
**shuruud** *m.dh* 1. Ballan hore loo dhigtay. 2. Qodob muhiim ah in la fuliyo. 3. *(w) eeg* sharad 1 (2).
**shuruudla'aan** *m.dh.fk* Shardi ku xirnaan la'aan.
**shushub¹** *m.l* 1. Dabaadiga guga xilli roob aad u badani ka da'o gobollada koonfureed gaar ahaan jubbooyinka. 2. Shulshul. 3. Sh. ah: cadar, saliid iwm oo waxyaabo la isku dardaray ka kooban.
**shushub²** *f.g1* (**-bay, -btay**) 1. Maro iwm dacalkeeda shulshul u yeelid. 2. Hoore weel ku gedgeddin.
**shushuban** *f.mg4* (**-bnaa, -bnayd**) Qof wax xubnihiisu isu dheeli tiranyihiin ahaansho.
**shushubasho** *m.f.dh eeg* shushubo.
**shushubi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Maro, daah iwm shushub u yeelid.
**shushubin** *m.f.dh eeg* shushubi. *ld* **shu-shubis.**
**shushubis** *m.l ld* **shushubin.**
**shushubnaan** *m.f.dh eeg* shushuban. *ld* **shu-shubnaansho.**
**shushubnaansho** *m.l/dh ld* **shuhsubnaan.**
**shushubo** *f.g3* (**-btay, -batay**) 1. Hoore weel ku gedgeddisasho. 2. Maro shushub u yeelasho.
**shushubsad** *m.l ld* **shushubsasho.**
**shushubsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) maro, daah iwm wax shushub loo yeelay ahaansho.
**shushubsanaan** *m.f.dh eeg* shushubsan. *ld* **shushubnsanaansho.**
**shushubsanaansho** *m.l/dh ld* **shushub-sanaan.**
**shushubsasho** *m.f.dh eeg* shushubso. *ld* **shushubsad.**
**shushubso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Maro, daah iwm shushub u yeelasho.
**shuuci** *m.l* (**-ciin,** *m.dh*) Qof raacsan madba'a shuuciyadda.
**shuuciyad** *m.dh* Hab dhaqan-dhaqaale oo qalabka wax soo saarka ay dawladdu gacanta ku hayso. *ld* **shuyuuciyad.**
**shuuf** *f.g1* (**-fay, -ftay**) Wax ama qof ilaalin ama fiirin.
**shuufid** *m.f.dh eeg* shuuf.
**shuun¹** *m.l.u* Timo ka soo baxa gumaarka dadka; bisqin; bisqan.
**shuun²** *m.dh* Boqorradda shinnida.
**shuunley** *m.dh* Gumaarka dadka.
**shuuq** *f.mg1* (**-qay, -qday**) 1. Awr, abeeso iwm cod aan qeexnayn bushimaha oo is haysta ka soo saarid. 2. Wax weynaa yaraansho.
**shuuqid** *m.f.dh eeg* shuuq.
**shuuqsasho** *m.f.dh eeg* shuuqso. *ld* **shuuqsi.**
**shuuqshuuq** *m.dh* Kadafka qaarkiis oo raxa-raxan u socda. *ld* **shuushuunle, shuuq-shuuqle.**
**shuuqshuuqle** *m.l ld* **shuuqshuuq.**
**shuuqsi** *m.l ld* **shuuqsasho.**
**shuuqso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Quwaax la calalinayo dhacaan ka nuugid.
**shuur¹** *m.dh* Dhul dhir badan leh oo jiq ah; cayn.

**shuur**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** Badar dhagax biyo uga saarid.
**shuuran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Badar wax biyo laga shuuray ahaansho.
**shuuri** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Kibir iyo isla weyni la aamusid.
**shuurid** *m.f.dh eeg* shuur[2].
**shuurin** *m.f.dh eeg* shuuri. *ld* **shuuris.**
**shuuris** *m.l ld* **shuurin.**
**shuurnaan** *m.f.dh eeg* shuuran. *ld* **shuurnaansho.**
**shuurnaansho** *m.l/dh ld* **shuurnaan.**
**shuuro** *m.dh* Soor galley ama meseggo oo si gaar ah loo kariyey.
**shuush** *m.l* 1. Cudur. 2. Xumaan uurka la isugu hayo; uurkutaallo.
**shuushaami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Xoolo si gaar ah oo lexejeclo iyo turidi ku jirto u wadid. 2. Wax si gaar u xannaanayn. *ld* **shuushi.**
**shuushaamin** *m.f.dh eeg* shuushaami. *ld* **shuushaamis, shuushin.**
**shuushaamis** *m.l ld* **shuushaamin.**
**shuushi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **shuushaami.**
**shuushin** *m.dh ld* **shuushaamin.**
**shuushuu** *m.dh* Hadal cid gaar ah wax looga sheegayo oo hoos ahaan laysugu gudbiyo.
**shuushuule** *m.l* Sh. ah: qof xan badan oo dadka hoos ka dicaayadeeya.
**shuushuulee** *f.mg1* **(-leeyay, -leysay)** Shuushuu fidin.
**shuushuuleyn** *m.f.dh eeg* shuushuulee. *ld* **shuushuuleys.**
**shuushuuleys** *m.l ld* **shuushuuleyn.**
**shuushuunle** *m.l ld* **shuuqshuuq.**
**shuux**[1] *m.l* Roob aan tabar lahayn oo dhibco yaryar.
**shuux**[2] *f.mg1* **(-xay, -xday)** Roob aad u dhibco yaryar oo aan tabar lahayn di'id.
**shuuxid** *m.f.dh eeg* shuux[2].
**shux**[1] *m.l* Duxda ka baxda shay dufan leh marka qorraxda la dhigo.
**shux**[2] *m.dh* Socod xarrago yar ku jirto.
**shux**[3] *f.mg1* **(-xay, -xday)** Laf iwm oo qorrax la dhigay dufan ka bixid.
**shuxid** *m.f.dh eeg* shux[3].
**shuxlee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Si xarrago ku jirto u socosho.
**shuxleyn** *m.f.dh eeg* shuxlee.
**shuyuuciyaad** *m.dh ld* **shuuciyad.**
**si** *m.dh* **(-iyaabo/-iyaalo,** *m.l*) 1. Sah lagu suganyahay ama la yahay. 2. Hab; han-naan. 3. Tilmaan ama tayo wax leeyihiin. *ld* **sida, sidaan, sidaas, sidii, sikasta, siwalba.**
**sibbaaq**[1] *m.l* Rinji dharka la geliyo.
**sibbaaq**[2] *m.l* (*kiim.*) Walax lagu midabeeyo dunta, maaska, iwm. Sibaaqyada badankoodu waa iskudhisyo orgaanig ah oo la macmalay. Sibaaqyadu aalaaba waa iskudhisyo orgaanig ah oo aan dhereg-sanayn oo leh dabarro lammaan oo talan-taali ah, dabarrada keenaaya midabka waxa lagu magacaabaa koroomofoor.
**sibbaaq**[3] *f.g1* **(-qay, -qday)** Dhar iwm midab u yeelid.
**sibbaaqan** *f.mg4* **(-qnaa, -qnayd)** Dhar iwm wax midab loo yeelay ahaansho.
**sibbaaqasho** *m.f.dh eeg* sibbaaqo.
**sibbaaqid** *m.f.dh eeg* sibbaaq[2].
**sibbaaqnaan** *m.f.dh eeg* sibbaaqan. *ld* **sibbaaqnaansho.**
**sibbaaqnaansho** *m.l/dh ld* **sibbaaqnaan.**
**sibbaaqo** *f.g3* **(-qday, -qatay)** Dhar iwm midab u yeelasho.
**sibbaar** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Cid daryeelid; cid taakulayn.
**sibbaarid** *m.f.dh eeg* sibbaar.
**sibbi** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) 1. Silsillad dahab ah. 2. Kuul leh midab ka kooban dhibicyo madow iyo caddaan ah oo haweenku qoorta ku xirtaan.
**sibiib** *m.l/dh ld* **sabiib.**
**sibiibix** *m.dh.kh* S. ah: meel kor siman ama qoyan oo lagu simbiriirixanayo.
**sibiibixasho** *m.f.dh eeg* sibiibixo[2]. *ld* **sibiibixo**[1] **(2).**
**sibiibixi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax meel siman ama qoyan ku taraarixin.
**sibiibixin** *m.f.dh eeg* sibiibixi.
**sibiibixo**[1] *m.dh* 1. Meel siman ama qoyan oo lagu siibto. 2. *ld* **sibiibixasho.**
**sibiibixo**[2] *f.mg3* **(-xday, -xatay)** Meel siman ama qoyan ku simbiriirixasho.
**sibir**[1] *m.l* 1. Xabag qaraar oo daawo ahaan loo isticmaalo. 2. Shamiinto. 3. Dhul-dhaca aqalka oo la kebisey.
**sibir**[2] *m.dh* **(-bro,** *m.l*) 1. Lugta dambe ee geela boqonteeda. 2. Maraqsaarta geela.
**sibirayn** *m.f.dh eeg* sibiree.
**sibiree** *f.g2* **(-reeyay, -raysay)** Aqal iwm dhuldhaciisa shamiinto ku kebisid.
**sibqasho** *m.f.dh eeg* sibqo.
**sibqi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax iyadoon la calalin liqid.
**sibqin** *m.f.dh eeg* sibqi.
**sibqo** *f.mg3* **(-qaday, -qatay)** Ku s.: wax afka ku jira iyagoo aan la rabin in la liqo hunguriga ku roorid.

**sibraar** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Harag neef yar oo ari ah, oo si gaar ah loo baxshay loona habeeyey oo biyaha ama caanaha lagu shubto.
**sicir** *m.l* (**-rro/ascaar,** *m.dh*) Qiime. *ld* **siir.**
**sid**[1] *m.l* 1. Marka ilmuhu uurka galaan iyo marka ay dhashaan inta u dhexeysa. 2. Culaabta gaadiid hal mar qaadi karo.
**sid**[2] *m.l* (*c.nafl.*) Muddada ay qof dumar ahi ilmo uurka ku qaaddo, sidku wuxuu socdaa qiyaasta 266 maalmood, laga bilaabo calool galka ilaa ilmuhu dhashaan, ilmaha uurka ku jirana wuxu ku koraa uurka. Inta sidku socdo caadadu way maqantahay, waxaa dhici kara in ay aad u badato cuno cunnidu ama la jeclaado cunitaanka, naasuhu way weynaadaan, qofka dumarka ah waywallaci kartaa.
**sid**[3] *f.g/mg1* (**-day, -dday**) 1. *(f.g)* Cid ama wax qaadid ama kor u hayn. 2. *(f.mg)* Neef dheddig wax riman ahaansho.
**sida** *fk. ld* **si.**
**sidaan** *fk. ld* **si.**
**sidaas** *fk. ld* **si.**
**sidasho** *m.f.dh eeg* sido.
**sidataal** *m.dh* Bilaha soomaaliga oo dayaxa lagu tirsado, tan u dhexeysa soonfur iyo arrafo.
**sidbasho** *m.f.dh eeg* sidbo.
**sidbi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax simbiriirixin.
**sidbin** *m.f.dh eeg* sidbi.
**sidbo** *f.mg3* (**-baday, -batay**) Meel siman oo qoyan ku simbiriirixasho.
**siddaysad** *m.l ld* **siddaysasho.**
**siddaysan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax siddo loo yeelay ahaansho.
**siddaysasho** *m.f.dh eeg* siddayso. *ld* **siddays-ad, siddaysi.**
**siddaysi** *m.l ld* **siddaysasho.**
**siddaysnaan** *m.f.dh eeg* siddaysan. *ld* **siddaysnaansho.**
**siddaysnaansho** *m.l/dh ld* **siddaysnaan.**
**siddayso** *f.g3* (**-stay, -satay**) Wax siddo u yeelasho.
**sidde** *m.l ld* **siddo.**
**siddee** *f.g2* (**-deeyay, -deysay**) Wax siddo u yeelid.
**siddeed** *m.dh.t* Tirada toddobada iyo sagaalka u dhexeysa; “8”.
**siddeedaad** *m.l.t.j* Tirada jagaalada ah, kan u dhigma siddeedda.
**siddeedle** *m.l* Xaashi turub oo siddeed dhibcood leh.
**siddeetamaad** *m.l.t.j ld* **siddeetanaad.**
**siddeetameeye** *m.l.t.* Tiro qiyaas ahaan siddeetan u dhow. *ld* **siddeetaneeye.**
**siddeetan** *m.l.t.* Tiro ka kooban siddeed meelood oo min toban ah; siddeed tobnaad; “80”.
**siddeetanaad** *m.l.t.j* Tirada jagaalaha ah, kan u dhigma siddeetan. *ld* **siddeetamaad.**
**siddeetaneeye** *m.l.t ld* **siddeetameeye.**
**siddeyn** *m.f.dh eeg* siddee.
**siddeysad** *m.l ld* **siddeysasho.**
**siddeysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Weel iwm wax siddo loo yeelay ahaansho.
**siddeysasho** *m.f.dh eeg* siddeyso. *ld* **siddeysad, siddeysi.**
**siddeysi** *m.l ld* **siddeysasho.**
**siddeysnaan** *m.f.dh eeg* siddeysan. *ld* **siddeysnaansho.**
**siddeysnaansho** *m.l/dh ld* **siddeysnaan.**
**siddeyso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) Weel iwm siddo u yeelasho.
**sid-dhowee** *f.mg2* (**-weeyay, -weysay**) Dheddig xoolaad oo rimman waqtigii ay dhali lahayd u dhowaasho. *ld* **shindhowee.**
**sid-dhoweyn** *m.f.dh eeg* sid-dhowee. *ld* **shindhoweyn.**
**siddo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Meel alaabta wax lagu rito sida dambiilaha, boorsooyinka iwm loo yeelo oo loogu talaggalay in gacanta lagu qabsado marka la qaadayo. *ld* **sidde.**
**sidee** *fk.we* Habkee; xaaladdee?; waxee?; maxaa? maxay ku noqotay?. *ld* **see.**
**sidib** *m.l/dh* Meel siman oo lagu simbiriirixan karo.
**sidid** *m.f.dh eeg* sid[3].
**sidig**[1] *m.dh* (**-dko,** *m.l*) Laba halaad oo hal ilmo ah ku wada irmaan.
**sidig**[2] *m.dh* (*fiis.*) Laba xoog oo isle'eg, isku lid ah, barbaro ah, si wadajir ahna u saaran walax. Xoogaggaasi waxa ay sababaan in ay walaxdu ku wareegto dhidib dhexaad-keeda.
**sidig**[3] *f.g1* (**-dkay, -digtay; -dki**) Hal geel ah ilmo aysan dhalin oggolaysiin.
**sidii** *fk. ld* **si.**
**sidix** *m.l* (**-xyo,** *m.dh*) 1. Harag aan dhogor lahayn. 2. S. ah: ilmo yaroo markaas dhashay.
**sidkan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax la sidkay ahaansho (hal geel).
**sidkanaan** *m.f.dh eeg* sidkan. *ld* **sidkanaansho.**
**sidkanaansho** *m.l/dh ld* **sidkanaan.**
**sidkasho** *m.f.dh eeg* sidko. *ld* **sidko.**
**sidkid** *m.f.dh eeg* sidig[2].
**sidko** *f.g3* (**-kaday, -katay**) Hal geel sidig ka dhigasho.
**sido** *f.g3* (**-itay, -idatay**) 1. Wax qaadasho. 2. Wax xirasho.

**sidqaad** *m.l* Marka ilmuhu caloosha galaan iyo marka ay dhashaan muddada u dhexey-sa.

**sif** *f.g1* **(-fay, -ftay)** Wan lax boodid.

**sifaal** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) Shay badanaa ka samaysan caw, qaab wareegsanna leh oo sooryooyinka waaweyn cuntada lagu geeyo.

**sifaale** *m.l* Xaalad lagu suganyahay.

**sifaar** *m.l* Nooc cawska ka mid ah kana baxa meelaha ciid guduudka ah oo xooluhu aad u cunaan.

**sifayn** *m.f.dh eeg* sifee. *ld* **safayn.**

**sifaysan[1]** *f.mg1* **(-smay, -santay; -smi)** 1. Wax nadiif ah noqosho. 2. Wax kala miirmay noqosho. *ld* **safaysan[1].**

**sifaysan[2]** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la nadiifiyey ahaansho. 2. Wax la sharxay ahaansho. *ld* **safaysan[2].**

**sifaysmid** *m.f.dh eeg* sifaysan[1]. *ld* **safaysmid.**

**sifaysnaan** *m.f.dh eeg* sifaysan[2]. *ld* **safaysnaa, safaysnaansho, sifays-naansho.**

**sifaysnaansho** *m.l/dh ld* **sifaysnaan.**

**sifee** *f.g2* **(-feeyay, -faysay)** 1. Wax nadiifin. 2. Wax kala miirid. 3. Wax sharxid. *ld* **safee.**

**sifid** *m.f.dh eeg* sif.

**sifir** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Sullan; isir; walcan.

**sifo** *m.l/dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Sharraxa wax la sharxo. 2. Astan iwm oo wax gaar u leeyihiin.

**sifo[2]** *m.l/dh* **(-ooyin,** *m.l*) (*nax.*) Guud ahaan waxaa sifo loo yaqaannaa dir faahfaahisa ama sifaysa dirta magaca, haseyeeshee waxaa jira afaf ka mid ah af-soomaaliga, oo dirta sifadu ay dhismo ahaan u dhaqanto sida falalka (*eeg* fal-sifo).

**sifoobid** *m.f.dh eeg* sifow.

**sifow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Ku s.: wax caan ku noqosho.

**sifsif[1]** *m.l* Tolmada dharka oo si gaar ah dunta la isaga kor boodbootiyo.

**sifsif[2]** *f.g1* **(-fay, -ftay)** Tolmada dharka si gaar ah dunta isaga kor boodbootin.

**sifsifid** *m.f.dh eeg* sifsif[2].

**sig** *f.g1* **(-gay, -gtay)** 1. Wax halis u dhawayn. 2. Wax u dhawaasho.

**sigaar** *m.l* Tubaako shiidan oo xaashi khafiif ah lagu duubay oo laga qiijiyo. *ld* **saka-reed**

**sigaaryacab** *m.l* **(-byo,** *m.dh*) Qof sigaarka qiijiya.

**sigad** *m.l ld* **sigasho.**

**sigan** *f.mg1* **(-gtay, -gatay)** Wax halis u dhow ahaansho.

**sigasho** *m.f.dh eeg* sigo. *ld* **sigad.**

**sigid** *m.f.dh eeg* sig.

**sigis** *m.l* **(-syo,** *m.dh*) Maro si gaar ah loo tolay oo cagaha la gashado intaan kabaha la illan.

**signaan** *m.f.dh eeg* sigan. *ld* **signaansho.**

**signaansho** *m.l/dh ld* **signaan.**

**sigo** *f.mg3* **(-gtay, -gatay)** Halis u dhawaansho.

**sigtin** *m.dh* Ku dhawaanshaha nafley halis kaabiga u gaadho.

**sii[1]** *qr.fk* 1. *(nax)* Qurub tilmaamaya in falku uu ka fogaanayo hadlaha ama yeelaha. Tus. "Sii durug!. Guriga sii gal!" 2. Qurub tilmaamaya kordhin. Tus. "Arrintu way sii xumaatay". 3. Qurub tilmaamaya sii socosho fal. Tus. "Hadalka sii wada!".

**sii[2]** *f.lg2* **(-iiyay, -iisay)** 1. Qof wax milki uga dhigid. 2. Qof wax u dhiibid.

**siib[1]** *m.l* **(-bab,** *m.l*) Laba barshin oo caw ah.

**siib[2]** *f.g1* **(-bay, -btay)** Qodax, musbaar, xidid iwm oo meel ku jirey ka soo saarid.

**siiba** *fk.* Gaar ahaan. Tus. "Cali wuu hadal badanyahay, siiba markuu marqaansan-yahay".

**siibad[1]** *m.l ld* **siibasho.**

**siibad[2]** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Dayr; heeraar.

**siiban[1]** *f.mg1* **(-bmay, -bantay; -bmi)** Wax la siibay noqosho.

**siiban[2]** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Wax la siibay ahaansho.

**siibasho** *m.f.dh eeg* siibo. *ld* **siibad[1].**

**siibid** *m.f.dh eeg* siib[2].

**siibmid** *m.f.dh eeg* siiban[1].

**siibnaan** *m.f.dh eeg* siiban[2]. *ld* **sibnaansho.**

**siibnaansho** *m.l/dh ld* **siibnaan.**

**siibo** *f.g3* **(-btay, -batay)** Qodax, musbaar, xidid iwm oo meel ku jirey ka soo bax-sasho.

**siic[1]** *m.l* 1. Dhega-adeyg. 2. Dhib ku jirid; rafaadsanaan. 3. Yasid.

**siic[2]** *f.mg1* **(-cay, -cday)** 1. Dhega-adeyg muujin. 2. Dhibkujir. 3. Yas.

**siicid** *m.f.dh eeg* siic[2].

**siicley** *m.dh* Haweenay dhega-adag.

**siiclow** *m.l* **(-wyo,** *m.dh*) Wiil dhega-adag.

**siidal** *m.l* Carruur.

**siidhi** *m.l* **(-iyaal,** *m.l/dh*) *ld* **siiri.**

**siidimmo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Qardhabo yar oo garka timaha cirrada ah looga siisiibo.

**siif** *m.l* Meesha ay wax ka soo unkamaan; sinji.

**siifad** *m.dh* 1. Saliidda beerka libaax-badeedka laga shiilo. 2. Urka saliidda beerka libaax-badeedka iwm.

**siifadayn** *m.f.dh eeg* siifadee.

**siifadee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** Doon siifad marin.

**siig** *m.l* Ugaarta waweyn nooc ka mid ah oo biciidka u eg kana yar aadna u dheereeya lehna geeso dhaadheer oo gadaal u rogan.

**siigadaaq** *m.l.kh* S. ah: xoolo meel cagtu ku badatay daaqa.
**siigee** *f.g/mg2* **(-geeyay, -geysay)** 1. *(fg.)* Wax habaas u yeelid. 2. *(fmg.)* Cid habaas kicin.
**siigeyn** *m.f.dh eeg* siigee.
**siigo** *m.dh* 1. Habaas; boor; bus. 2. Dabayl xooggan oo carro wadata.
**siihaye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** Qof xil si aan rasmi ahayn u haya; kusime.
**siijeed** *m.l* 1. Oogada qaarkeeda sare, dhanka jeegada iyo dhabarku ku yaalliin. 2. Wajhadda dambe ee wax leeyihiin, sida buuraha, aqallada iwm. 3. Dulqaad iyo wax qodqodis la'aan.
**siikant** *m.l* 1. *(xis.)* Fansaar tirigonoometeri ee xagal la mid ah rogaalka kosaynka xagasha. Taasoo ah sec(theta) = 1/cos(theta) 2. *(xis.)* Xarriiq goysa xood. 3. *(xis.)* Xarriiq toosan kana jara goobada laba barood. Qaybta xarriiqda leh u dhexeysa labada barood ee is-goyska waa boqonka xoodka.
**siil** *m.l* **(-lal,** *m.l***)** Xubinta dhalmada ee haweenka.
**siilaanyo** *m.dh* Nooc xamaaratada yaryar ka mid ah oo mulaca u eg kana yar.
**siilad** *m.dh* 1. Weel macdan ah, sidda leh oo sida wadaanta biyaha loo darsado. 2. Baal-di. 3. *ld* **saylad.**
**siilholac** *m.l* (*daaw.*) Halaamacoodka siilka oo uu keeno sida badan deris ku noolka la iraahdo "trichomonas vaginalis", oo u sabab ah: cunto xumo iyo nadaafad xumo.
**siima** *m.l* (*jool.*) Ereyga loo isticmaalay si loo garto dhadhaabaha culus ee Oogada dhulka, oo ka mid yahay basalt, oo ka hooseeya siyaalka, lana rumaysanyahay inuu yaal salka badda.
**siimbaar** *m.dh* **(-ro,** *m.l***)** (*muus.*) Qalab muusikada ka mid ah oo la afuufo lehna dhuun dheer oo dhuuban iyo daloollo, fureyaal faraha lagaga cayaaro oo foori jaadad badan leh laga soo saaro oo cayaaraha istunka marka la billaabayo iyo marka la joojinayo la yeeriyo; malkad.
**siimi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Duuf iska soo saarid.
**siimid** *m.f.dh eeg* siin².
**siimin** *m.f.dh eeg* siimi.
**siimow** *m.l* **(-yo,** *m.dh***)** Biyo meel ku jira oo inta ay dhulka hoostiisa xulaan meel kale ka soo dhashuuma.
**siin¹** *m.l* **(-iiman,** *m.l***)** 1. Magaca xaraf oo ka mid ah xarfaha af carbeedka 2. Duuf. 3. Taar. 4. Maacuunta inta birta ka samaysan oo dhalada iyo macdinka ahayn. 5. S. ah: subag dhalaashan. 6. *(-iiman, m.l)* Dheeh weelasha jikada oo birta ah qaar-kood oo loo yeelo.
**siin²** *m.f.dh eeg* sii². *ld* **siis.**
**siin³** *f.mg1* **(-iyay, -isay)** Subag burcad ah weel gudihiis ku dhalaalid.
**siinad** *m.dh* 1. Qurux. 2. *(-do, m.l)* Naqshad iyo xarar wax lagu qurxiyo.
**siinee** *f.g2* **(-neeyay, -neysay)** 1. Wax qurxin. 2. Wax xardhid.
**siineyn** *m.f.dh eeg* siinee.
**siinsad** *m.l ld* **siinsasho.**
**siinsasho** *m.f.dh eeg* siinso. *ld* **siinsad.**
**siinso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Duuf iska soo saarid.
**siiq** *m.dh* Geed dheer oo webiyada agagaar-kooda ka baxa.
**siiqe** *m.l* **(-qayaal,** *m.l/dh***)** Ul dheer oo xooggan.
**siir** *m.l ld* **sicir.**
**siiri** *m.l* **(-iyaal,** *m.l/dh***)** Firimbi. *ld* **siidhi.**
**siiriwale** *m.l ld* **seeriwale.**
**siiro** *m.dh* 1. Taariikh nololeed. 2. Asluub; dhaqan.
**siis** *m.l ld* **siin².**
**siisasho** *m.f.dh eeg* siiso².
**siise** *m.l ld* **siiso¹.**
**siisiib** *m.l* Raar wada cad oo aan marriin lahayn.
**siiso¹** *m.l* Boor; siigo; habaas. *ld* **siise.**
**siiso²** *f.lg3* **(-stay, -satay)** 1. Qof la jecelyahay wax ku dhaqaalaysasho. 2. Wax, wax kale ku beddelasho.
**siisto** *m.dh* **(-ooyin, ml.)** Erey macnahiisu walaal u dhigmo oo loo yiqiin haweenkii xisbiga leegada xubinta ka ahaa.
**sijaayad** *m.dh ld* **sajaayad.**
**siji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Badar la tumay, haldhan, buunshe iwm u kala saarid.
**sijin** *m.f.dh eeg* siji. *ld* **sijis.**
**sijis** *m.l ld* **sijin.**
**sijisan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la sijiyay ahansho (badar la tumay).
**sijisasho** *m.f.dh eeg* sijiso.
**sijisnaan** *m.f.dh eeg* sijisan. *ld* **sijisnaansho.**
**sijisnaansho** *m.l/dh ld* **sijisnaan.**
**sijiso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Badar la tumay haldhan, buunsho iwm u kala baxsasho.
**sikasho** *m.f.dh eeg* siko.
**sikasta** *fk. ld* **si.**
**sikhi** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** Qof aad deeqsi u ah.
**sikhil** *m.l ld* **sikhile.**
**sikhile** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** Soofe yar. *ld* **sikhil.**
**sikhinnimo** *m.dh* Sikhi ahaansho.
**siki** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax in yar durkin.

**sikiin** *m.dh ld* **sakiin.**
**sikiir** *m.dh ld* **sakiiro.**
**sikiiro** *m.l ld* **sakiiro.**
**sikil** *f.g1* **(-ilay, -ishay)** 1. Badar budo iyo jiriir u kala saarid. 2. Badar qashin ka saarid.
**sikilan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax la sikilay ahaansho (badar).
**sikilasho** *m.f.dh eeg* sikilo.
**sikilayn** *m.f.dh eeg* sikilee.
**sikilaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax sikilo laga dhigay ahaansho.
**sikilaysnaan** *m.f.dh eeg* sikilaysan. *ld* **sikilaysnaansho.**
**sikilaysnaansho** *m.l/dh ld* **sikilaysnaan.**
**sikilee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** Badar iwm sikilo ka dhigid.
**sikilid** *m.f.dh eeg* sikil.
**sikilnaan** *m.f.dh eeg* sikilan. *ld* **sikilnaansho**
**sikilnaansho** *m.l/dh ld* **sikilnaan.**
**sikilo**[1] *m.dh* S. ah: Xabuubka badarta oo la finjilay.
**sikilo**[2] *f.g3* **(-laday, -latay)** Badar iwm qashin ka saarasho.
**sikin** *m.f.dh eeg* siki.
**siklid** *m.f.dh eeg* sikil.
**siko** *f.mg3* **(-kaday, -katay)** In yar durkid.
**silaax** *m.l.u* Qalabka lagu dagaallamo.
**silac**[1] *m.l* Dhib; rafaad; saxariir. *ld* **silic.**
**silac**[2] *f.mg1* **(-lcay, -lacday; -lci)** Cid rafaad iyo dhibaato badan la kulmid.
**silacdilyayn** *m.dh ld* **silicdilyayn.**
**silacdilyee** *f.g2* **(-eeyey, -eysay)** *ld* **silicdilyee.**
**silacsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax silic hayo ahaansho. *ld* **silicsan.**
**silacsanaan** *m.f.dh eeg* silacsan. *ld* **silacsanaansho, silicsanaan, silicsanaansho.**
**silacsanaansho** *m.l/dh ld* **silacsanaan.**
**silci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid silac gayeysiin; saxariirin.
**silcid** *m.f.dh eeg* silac[2].
**silcin** *m.f.dh eeg* silci. *ld* **silcis.**
**silcis** *m.l ld* **silcin.**
**silic** *m.l ld* **silac**[1].
**silicdilyayn** *m.f.dh eeg* silicdilyee. *ld* **silacdilyayn, silicdilyo.**
**silicdilyee** *f.g2* **(-yeeyay, -yaysay)** Si nacdiir (nacayb) leh cid wax u yeelid. *ld* **silacdilyee.**
**silicdilyo** *m.dh* Si nacdiir leh oo cid wax loo yeelo. *ld* **silicdilyayn.**
**silicsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **silacsan.**
**silicsanaan** *m.dh ld* **silacsanaan.**
**silicsanaansho** *m.l/dh ld* **silacsanaan.**
**silif** *m.dh* **(-fyo,** *m.dh***)** Caraf ka soo baxda cunto la karinayo.
**silifsasho** *m.f.dh eeg* silifso.
**silifso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax urkiisa sanka la raacid.
**silig** *m.l* Daliig dheer oo bir ah, oo siyaabo badan loo isticmaalo.
**siligle** *m.l* Hab geelu u socdo marka uu seetaysan yahay; sulsul.
**siliglee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Si siligle ah u ordid (geel).
**siligleyn** *m.f.dh* egg siliglee. *ld* **siligleys.**
**siligleys** *m.l ld* **siligleyn.**
**silikeyt** *m.l* **(-tyo,** *m.dh***)** (*kiim.*) Iskudhisyo tiro badan oo leh ayoonno bireed iyo iskudhisyo silikon-ogsijiin oo kakan. Silikeytyo badan ayaa si dabiici ah ugu jira dhagaxda iyo macdanta.
**siliq** *m.dh* **(-qyo,** *m.dh***)** Balagga digirta marka ugu horraysa ee uu ka soo baxo geyiga.
**siliqle** *m.l* Hab uu u socdo neef geel ah oo seeto dheeri ku xiran tahay.
**siliqlee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Si siliqle ah u socosho (neef geel ah).
**siliqleyn** *m.f.dh eeg* siliqlee. *ld* **siliqleys.**
**siliqleys** *m.l ld* **siliqleyn.**
**siliqsad** *m.l ld* **siliqsasho.**
**siliqsasho** *m.dh eeg* siliqso. *ld* **siliqsad, siliqsi, siniqsad, siniqsasho, siniqsi.**
**siliqsi** *m.l ld* **siniqsi.**
**siliqso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Dhagax dubnadeed oo wejiga cayaarta loogu talaggalay, dhinac ku leh hal dhibic, dhinaca kalena lix dhibcood. *ld* **siniqso.**
**silis** *m.l* **(-syo,** *m.dh***)** Silsilad yar oo dahab ah, qalin iwm ka samaysan oo dumarku luqunta ku xirtaan.
**sillan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **silloon.**
**sillanaan** *m.dh ld* **silloonaan.**
**sillanaansho** *m.l/dh ld* **silloonaan.**
**silloon** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax dhaqan iyo dabci aan fiicnayn leh ahaansho. *ld* **sillan.**
**silloonaan** *m.f.dh eeg* silloon. *ld* **sillaanaan, sillanaansho, silloonaansho.**
**silloonaansho** *m.l/dh ld* **silloonaan.**
**silqo** *m.dh* Nooc kalluunka waaweyn ka mid ah oo midab hurdi ah leh.
**silsil**[1] *m.l* 1. Gilgilidda badar iwm oo la kala soocayo weel ballaaran gudihiisa lagu gilgilo. 2. Biyo yar oo badar lagu mayro.
**silsil**[2] *f.g1* **(-ilay, -ishay)** 1. Badar biyo ku dhaqid. 2. Wax rabsho ku samayn.
**silsilad cunto** *m.dh* (*baay.*) Beddelka tamarta ee laga keenay dhirta cagaaran, iyada oo maraysa dariiqad taxana ah oo noolayaasha mid waliba cunayo ka ka hooseeya ee silsiladda, isagana uu cunayo kan ka

sarreeyaa. Haddaba dhirta waxa cuna daaq cunayaasha, iyada oo iyagana ay cunaan hilbo cunayaasha kala duwani.

**silsilad**[1] *m.dh* (**-do,** *m.l*) 1. Xarig ka samaysan ilo ama garangarro bir ah ama wax kale oo middiiba mid ku gudajirto. 2. Taxane gabay ama maadees ama sheeko.

**silsilad**[2] *m.dh* (**-do,** *m.l*) (*juqr.*) Layn buuro is haysta, oo fig leh ama aan lahayn, buurahaas is haysta, meesha ugu sarraysa waa dhuubantahay; haddii jooggu uu gaabanyahay waxay silsilladdu ka kooban tahay gunburo is haysta halkii ay ka koobnaan lahayd buuro.

**silsiladayn** *m.f.dh eeg* silsiladee.

**silsiladee** *f.g2* (**-deeyay, -daysay**) Nafley silsilad ku xirid.

**silsilid** *m.f.dh eeg* silsil[2].

**siman**[1] *f.mg1* (**-nmay, -mantay; -nmi**) 1. Laba wax ama ka badan, xag derejo, dhalasho, dherer iwm iskaga mid ah noqosho. 2. Dul aan meelo kala sarreeya lahayn noqosho. 3. Ku s.: wax meel ku eg oo aan dhaafsiisnayn noqosho. *ld* **sinan**[1]**.**

**siman**[2] *f.mg4* (**-mnaa, -mnayd**) 1. Laba wax ama ka badan, xag darajo, dhalasho, dherer iwm iskaga mid ah ahaansho. 2. Dhul aan meelo kala sarreeya lahayn ahaansho. 3. Ku s.: wax meel ku eg oo aan dhaaf-siisanayn ahaansho. *ld* **sinan**[2]**.**

**simbayr** *m.dh* 1. Doc; dhinac. 2. Boodidda nafley labada dhinac midkood u booddo. 3. Iin sinaha gasha oo dhutis keenta. *ld* **sinbayr.**

**simbiir**[1] *m.dh* Is-afgaranshawaa; iskhilaaf. 2. Firo.

**simbiir**[2] *f.g1* (**-ray, -rtay**) 1. dhinac u kufid. 2. Cid khilaafid.

**simbiirid** *m.f.dh eeg* simbiir[2].

**simbiriirixad** *m.l ld* **simbiriirixasho.**

**simbiriirixasho** *m.f.dh eeg* simbiriirixo. *ld* **simbiriirixad.**

**simbiriirixi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Cid meel siman oo qoyaan ah ku kufin.

**simbiriirixin** *m.f.dh eeg* simbiriirixi.

**simbiriirixo**[1] *m.dh* 1. Kufidda lagu kufo meel siman oo qoyan. 2. Meel siman oo qoyan oo haddii lagu joogsado lagu kufo.

**simbiriirixo**[2] *f.mg3* (**-xday, -xatay**) Cid meel siman oo qoyaan ah ku kufid.

**simbiriirixoo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) Meel simbiriirixo ah ku kufid.

**simid** *m.f.dh eeg* sin[2].

**siminaar** *m.l* (**-ryo,** *m.dh*) Tababar muddo gaaban socda.

**simuum** *m.l* (*juqr.*) Carabi. Dabayl kulul, qallalan ama meerkac dabayleed oo ka dhacda xilliyada Gu'ga iyo xagaaga saxaaraha iyo lama degaanta Carabta, waxa inta badan la socda qaddar cufan oo bataax ah oo yareeya ragtida xoogaa mitirro ah ama inta badan eber, marmarka qaarkoodna beddela qaabka meelaha ay marayso.

**sin dur** *m.dh* (*daaw.*) Mudidda ilaa muruqa dhexdiisa (cirbad).

**sin**[1] *m.dh* (**-imo,** *m.l*) Misig.

**sin**[2] *f.g1* (**-imay, -intay; -imi**) 1. Laba wax ama ka badan isla ekeysiin. 2. Saf iwm qallooc ka bi'in. 3. Caddaalad wax ku maamulid.4. Dhaawac qiimayn. 5. Ku s.: cid maqan wax u sii ilaalin. 6. U s.: hadal joojin.

**sinaab** *m.l* (**-bbo,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Barta ay ku kulmaan laba dareenwade oo deris ah,taas oo ah inta u dhaxaysa dhammaadka miiq dareenwade iyo fadhaq dareenwadaha kan ku xiga. Sinaabyada xuubabka labada unug aad ayey isugu dhawyihiin. Gujada dareenwaduhu waxay kaga gudubtaa sinaabka miiq dareenwadaha caaradiisa oo soo daaya walax dareen-mootiye; taas oo dhex gesha ugana gudubta dululaatiga sinaab fadhaq dareenka dareenwadaha ku xiga.

**sinaad** *m.l* Qiime; sicir.

**sinan**[1] *f.mg1* (**-nmay, -nmantay; -nmi**) *ld* **siman**[1]**.**

**sinan**[2] *f.mg4* (**-nnaa, -nnayd**) *ld* **siman**[2]**.**

**sinaysasho** *m.f.dh eeg* sinayso.

**sinayso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) Ka s.: sino samayn.

**sinbayr** *m.dh ld* **simbayr.**

**sindadabyo** *m.dh* Nooc ka mid ah tabaha legdanka oo qofka inta sinta la saaro la legdo.

**sindheer** *m.dh.kh* S. ah: gabar ku jirta da'da 15-18 sano oo aan weli hilibeysan.

**sindi** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Siyaakhad shunufyo leh, qalin ka samaysan, cududdaha la gashado oo waayihii hore dumarku qaadan jireen.

**sindiiq** *m.l* Qof diimo badan sheegta; gaal; kaafir.

**sindiiqnimo** *m.dh* Sindiiq ahaansho.

**sineemo** *m.dh ld* **shineemo.**

**siniin** *m.dh.w eeg* sano.

**siniqsad** *m.l ld* **siliqsasho.**

**siniqsasho** *m.f.dh ld* **siliqsasho.**

**siniqsi** *m.l ld* **siliqsasho.**

**siniqso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) *ld* **siliqso.**

**sinjaar**[1] *m.l* 1. Is-weheshadka iyo wada dhoofka gaadiidka badda. 2. S. ah: deris.

**sinjaar²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) 1. Gaadiid badeed si ay isu weheshadaan hal mar wada dhoofid. 2. Deris si wanaagsan ula dhaqmid.
**sinjaarid** *m.f.dh eeg* sinjaar².
**sinji** *m.l* 1. Aslalkii hore ee laga soo jeeday. 2. Dabci awooweyaasha laga dhaxlo.
**sinjibiil** *m.dh* Geedgaab laamo dhuudhuuban iyo caleemo sida kuwa meseggada u baxa leh, kana baxa Afrika iyo Aasiya oo leh bari dhadhan kulul oo cuntada lagu darsado, daawana laga sameeyo.
**sinjidhaan** *m.l* (**-ammo/-nyo,** *m.dh*) 1. Qof aan lahayn wanaaggii lagu yiqiin dadkii uu ka dhashay. 2. Qof xun.
**sinjidhaannimo** *m.dh* Sinjidhaan ahaansho.
**sinjifaquuq¹** *m.l* Kala soocidda dad midab lagu kala sooco.
**sinjifaquuq²** *f.g1* (**-qay, -qday**) Cid midab takoorid.
**sinjifaquuqid** *m.f.dh eeg* sinjifaquuq².
**sinmid** *m.f.dh eeg* siman¹.
**sinnaan** *m.f.dh ld* **simnaan.**
**sinnaansho** *m.l/dh ld* **simnaan.**
**sinni** *m.l* Sicir; qiime.
**sino** *m.dh* Isu galmood ay isu galmoodaan nin iyo naag aan meher isu hayn; macsi.
**sinsaaro** *m.dh ld* **sinsaaryo.**
**sinsaaryo** *m.dh* Nooc ka mid ah tabaha legdanka oo qofka inta sinta la saaro la legdo. *ld* **sinsaaro.**
**sintaacsasho** *m.dh ld* **sitaacsasho.**
**sintaacso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) *ld* **sitaacso.**
**sintaar** *m.dh.u* Maanyoodka Yibraha, marka ay samaanyo ka rabaan wiil dhashay.
**siq** *f.mg1* (**-qay, -qday**) Iyadoo la fadhiyo in yar meel ka durkid.
**siqasho** *m.f.dh eeg* siqo.
**siqid** *m.f.dh eeg* siq.
**siqiir¹** *m.l ld* **saqiir¹.**
**siqiir²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) *ld* **saqiir².**
**siqiirid** *m.f.dh eeg* saqiirid.
**siqiirnimo** *m.dh ld* **saqiirnimo.**
**siqo** *f.mg3* (**-qday, -qatay**) 1. Iyadoo la fadhiyo in yar durkid. 2. Ka s.: wax ku yaqyaqsasho.
**siqsiq** *f.mg1* (**-qay, -qday**) Ka s.: ceeb ka dhowrsasho.
**siqsiqid** *m.f.dh eeg* siqsiq.
**sir¹** *m.dh* (**asraar,** *m.dh*) 1. Wax qarsoodi ah oo aan dadku wada ogayn. 2. Dhagar; khayaamo.
**sir²** *f.g1* (**-ray, -rtay**) Cid khiyaamayn.
**siraad¹** *m.l* 1. *ld* **siraaji.** Weel gaaska shidma ama dufan kale lagu shubo liifadna leh oo habeenkii la daarto; faynuus. 2. Waddo cadaabta kor marta oo aakhiro dadku wada maro. 3. Iftiin.
**siraad²** *f.g1* (**-day, -dday**) Wax iftiin kee-naya shidid.
**siraadan** *f.mg4* (**-dnaa, -dnayd**) Wax la siraaday ahaansho.
**siraadasho** *m.f.dh eeg* siraado.
**siraadid** *m.f.dh eeg* siraad².
**siraadkor¹** *m.l* Ka samatabbaxa dhibaato cid haysata.
**siraadkor²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Dhibaato cid haysata ka samatabbixid.
**siraadkorid** *m.f.dh eeg* siraadkor².
**siraadnaan** *m.f.dh eeg* siraadan. *ld* **siraadnaansho.**
**siraadnaansho** *m.l/dh ld* **siraadnaan.**
**siraado** *f.g3* (**-atay, -adatay**) Wax iftiin-sasho.
**siraaj** *m.l ld* **siraad¹ (1).**
**siran¹** *f.mg1* (**-rmay, -rantay; -rmi**) Ku s.: wax khatalmay noqosho.
**siran²** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Ku s.: wax khatalmay ahaansho.
**sirasho** *m.f.dh eeg* siro.
**sirdil** *f.g1* (**-ilay, -ishay**) Cid si khayaamo ah wax u yeelid. *ld* **sirdilyee, sirkudilyee, sirutibyee.**
**sirdilid** *m.f.dh eeg* sirdil. *ld* **sirlilyayn, sirdilyo, sirkudilyayn, sirkudilyo.**
**sirdilyayn** *m.f.dh ld* **sirdilid.**
**sirdilyee** *f.g2* (**-yeeyay, -yeysay**) *ld* **sirdil.**
**sirdilyo** *m.dh* Waxyeelidda si khayaamo ah cid wax loo yeelo. *ld* **sirdilid.**
**sirgacamid** *m.dh ld* **sirgaxmid.**
**sirgacan¹** *f.mg1* (**-cmay, -cantay; -cmi**) *ld* **sirgaxan¹.**
**sirgacan²** *f.mg4* (**-cnaa, -cnayd**) *ld* **sir-gaxan².**
**sirgacnaan** *m.dh ld* **sirgaxnaan.**
**sirgacnaansho** *m.l/dh ld* **sirgaxnaan.**
**sirgax¹** *m.l* 1. Qallooc. 2. S. ah: qof dabeecad qallafsan; gurrac.
**sirgax²** *f.g1* (**-xay, -xday**) Wax qalloocin.
**sirgaxan¹** *f.mg1* (**-xmay, -xntay; -xmi**) Wax qalloocmay noqosho. *ld* **sirgacan¹.**
**sirgaxan²** *f.mg4* (**-xnaa, -xnayd**) Wax qalloocan ahaansho. *ld* **sirgacan².**
**sirgaxid** *m.f.dh eeg* sirgax². *ld* **sirgixid.**
**sirgaxmid** *m.f.dh eeg* sirgaxan¹. *ld* **sirga-camid.**
**sirgaxnaan** *m.f.dh eeg* sirgaxan². *ld* **sirgacnaan, sirgacnaansho, sirgaxnaan-sho.**
**sirgaxnaansho** *m.l/dh ld* **sirgaxnaan.**
**sirgixid** *m.f.dh ld* **sirgaxid.**
**sirid** *m.f.dh eeg* sir².
**siriq¹** *m.dh* Qool xargaha iwm loo yeelo oo markii la dhufto isku roora.
**siriq²** *f.mg1* (**-qay, -qday**) Il xarig isku roorid.

**siriqsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax dhuunta xarig looga rooriyey ahaansho (nafley). 2. Xarig siriq leh ahaansho.
**siriqsanaan** *m.f.dh eeg* siriqsan. *ld* **siriqsanaansho.**
**siriqsanaansho** *m.l/dh ld* **siriqsanaan.**
**siriqsasho** *m.f.dh eeg* siriqso.
**siriqso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Xarig siriq u yeelasho.
**sirir¹** *m.dh* Nafley la ceejiyey wareerka iyo xanuunka ka gaara ee ay la indhacaddayso.
**sirir²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** 1. Nafley suuxid. 2. Nafley ceegsamid.
**siriri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Cid suuxin. 2. Cid ceejin.
**siririd** *m.f.dh eeg* sirir².
**siririn** *m.f.dh eeg* siriri. *ld* **siriris.**
**siriris** *m.l ld* **siririn.**
**sirirsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la siririyey ahaansho.
**sirirsanaan** *m.f.dh eeg* sirirsan. *ld* **sirirsanaansho.**
**sirirsanaansho** *m.l/dh ld* **sirirsanaan.**
**sirkudilyayn** *m.dh ld* **sirdilid.**
**sirkudilyee** *f.g2* **(-yeeyay, -yeysay)** *ld* **sirdil.**
**sirkudilyo** *m.dh ld* **sirdilyo.**
**sirmaqabe** *m.l* **(-bayaal,** *m.l/dh*) Qof aan khayaamo aqoon oo daacad ah.
**sirmid** *m.f.dh eeg* siran.
**sirnaan** *m.f.dh eeg* siran. *ld* **sirnaansho.**
**sirnaansho** *m.l/dh ld* **sirnaan.**
**siro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** Cid sir wax kaga qaadid.
**sirooko** *m.dh* (*juqr.*) Dabayl koonfareedda ka dhacda woqooyiga Afrika, Sisily (Sicilia), iyo koofurta talyaaniga, oo ka soo kacda saxaaruhu, waa kulushahay, qallalantahay, marmarka qaarkoodna waa bus miidhan.
**sirqannimo** *m.dh* Sirqo ahaansho.
**sirqi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Nafley si ay neeftu ugu ceshoonto cunaha xarig kaga xirid.
**sirqid** *m.f.dh eeg* siriq².
**sirqin** *m.f.dh eeg* sirqi. *ld* **sirqis.**
**sirqis** *m.l ld* **sirqin.**
**sirqo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Qof aad u duqoobay oo tabar dhigay.
**sirqoobid** *m.f.dh eeg* sirqow.
**sirqow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Sirqo noqosho.
**sirridaari** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) Qof la aaminsanyahay in uu wax ka ogaan karo wax soo socda oo aan weli dhicin.
**sirrow** *m.l* **(-wyo,** *m.dh*) Qof sir badan; khayaanalow.
**sirsir** *m.l.kh* **(-rro,** *m.dh*) 1. Dowlisgoys; xariggoys. 2. S. ah: sallax; digdigo.
**sirutibyayn** *m.dh ld* **sirdilid.**
**sirutibyays** *m.l ld* **sirdilid.**
**sirutibyee** *f.g2* **(-yeeyay, -yeysay)** *ld* **sirdil.**
**sirutibyo** *m.dh ld* **sirdilyo.**
**sisib** *m.dh* **(-bo,** *m.l*) Meel siman oo lagu simbiriirixan karo.
**sisibasho** *m.f.dh eeg* sisibo.
**sisibo** *f.mg3* **(-btay, -batay)** Sisib ku kufid.
**sisin** *m.dh* 1. Geednagaar la beerto oo dhala miro yaryar oo saliid cuntada lagu darsado laga miiro. 2. Miraha geedka sisinta oo laga miiro saliid macsarada.
**sitaac¹** *m.l* **(-cyo,** *m.dh*) Suun dun la qurxiyey oo bul leh ka samaysan oo fardaha qoorta loo geliyo.
**sitaac²** *f.g1* **(-cay, -cday)** *ld* **sitaaci.**
**sitaaci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Faras sitaac u yeelid. *ld* **sitaac².**
**sitaacid** *m.f.dh ld* **sitaacin.**
**sitaacin** *m.f.dh eeg* sitaaci. *ld* **sitaacid.**
**sitaacsasho** *m.f.dh eeg* sitaacso. *ld* **sintaacsasho.**
**sitaacso** *f.g/mg3* **(-saday, -satay)** 1. *(f.g)* Faras sitaac ku xirasho. 2. *(f.g)* Wax qurxin; wax xardhid. 3. *(f.mg)* Derbi, kursi iwm ku tiirsasho.
**siti** *m.dh* Magac loo yaqaan Faadumo Rasuul.
**siwalba** *fk. ld* **si.**
**sixad** *m.l ld* **saxasho.**
**sixasho** *m.dh ld* **saxasho.**
**sixid** *m.dh ld* **saxid.**
**sixiimad** *m.dh ld* **saxiimad.**
**sixin** *m.l* Burcad la shiilay subagga saafiga ah oo ka soo baxa.
**sixir¹** *m.l* Farsamo ku dhisan aqoon qarsoon oo la moodo in ay saamays weyn leedahay oo cid wax lagu yeeli karo; falfal.
**sixir²** *m.dh* Nooc siilaanyada ka mid ah oo dusha ku leh midabbo.
**sixir³** *f.g1* **(-xray, -xirtay; -xri)** Cid sixir wax ku yeelid.
**sixirfur** *m.l* Daaweynta cid sixir laga daaweeyo. *ld* **sixirfuryo.**
**sixirfuryayn** *m.f.dh eeg* sixirfuryee.
**sixirfuryee** *f.g2* **(-yeeyay, -yaysay)** Cid sixir ka daaweyn.
**sixirfuryo** *m.dh* 1. Waxyaabaha lagu daaweeyo sixirka. 2. Siyaalaha sixir loo daaweeyo. *ld* **sixirfur.**
**sixiroole** *m.l ld* **sixirrow.**
**sixirrow** *m.l* **(-wyo,** *m.dh*) Qof sixirka yaqaan. *ld* **sixiroole.**
**sixni** *m.l ld* **saxan¹.**
**sixo¹** *m.dh ld* **saxo¹.**

**sixo²** *f.g3* **(-xday, -xatay)** *ld* **saxo².**
**sixran** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la sixray ahaansho.
**sixranaan** *m.f.dh eeg* sixran. *ld* **sixranaan-sho.**
**sixranaansho** *m.l/dh ld* **sixranaan.**
**sixrid** *m.f.dh eeg* sixir².
**siyaabo** *m.l.w eeg* si.
**siyaad** *f.mg1* **(-day, -dday)** Wax xaddigooda kordhid.
**siyaadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax xaddigooda kordhin.
**siyaadid** *m.f.dh eeg* siyaad.
**siyaadin** *m.f.dh eeg* siyaadi. *ld* **siyaadis.**
**siyaadis** *m.l ld* **siyaadin.**
**siyaado** *m.dh* Inta ku kororta wax xaddi-gooda hore loo ogaa.
**siyaadsasho** *m.f.dh eeg* siyaadso.
**siyaadso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Wax kor-dhisasho.
**siyaakhad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Qalab ka samaysan macdan qaali ah oo ay ka mid yihiin dahabka, qalinka iwm oo haweenku isku qurxiyaan; suuqad.
**siyaal** *m.l* (*jool.*) Ereyga loo isticmaalay si loogu garto dhadhaabaha khafiifka ah oogada dhulka, oo uu ka mid yahay garanaytka qaaradaha hoostooda.
**siyaalo** *m.l.w eeg* si.
**siyaara** *m.dh* (*juqr.*) (Isbaanish) silsilad dheer oo buuro ah oo leh oogo aan sinnayn, Isbeyn iyo Isbaanishka Maraykanka.
**siyaarasho** *m.f.dh eeg* siyaaro².
**siyaaro¹** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Booqasho cid loogu tago. 2. Xus qof dhintay loo dhigo oo loogu duceeyo.
**siyaaro²** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** 1. Cid booqasho ugu tegid. 2. Qof dhintay xusid.
**siyaasad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) 1. Hab maamul dawladeed oo lagu wado waddan gudihiisa ama dibaddiisa. 2. Laan cilmiga bulshada ka mid ah oo lagu barto hab maamulka dawladeed. 3. Basar; dhagar. *ld* **siyaaso.**
**siyaasad dhaqaale** *m.dh* Barashada habka ama qaabka ay dawlad ku wadda ama ku dhista dhaqaalaha unmadda.
**siyaasad waxbarasho** *m.dh* **(-do ...,** *m.l*) (*siyaa.*) Barashada habka ama qaabka ay dawlado ku waddo nidaamka waxbara-shada, iyo ujeeddoyinkiisa.
**siyaasadayn** *m.f.dh eeg* siyaasadee. *ld* **siyaasadays.**
**siyaasadays** *m.l ld* **siyaasadayn.**
**siyaasadee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** 1. Cid siyaasad kula dhaqmid. 2. Cid khayaa-mayn.
**siyaasi** *m.l* **(-iin,** *m.dh*) 1. Qof cilmiga siyaasadda yaqaan kuna shaqeeya. 2. Qof si xirfad leh arrimaha u maareeya.
**siyaaso** *m.dh ld* **siyaasad.**
**so'** *m.dh* 1. Hilibka intiisa jiirka ah ama cad. 2. Cagaarka meel bannaan oo biyo ku fideen ku hara. 3. Meel ceelal badan oo isu dhow ku yaallaan. 4. Dhulka intay joogsadaan xoolaha ceelka ka cabbayaa.
**socdaal¹** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) 1. Safar meel fog lagu aado. 2. S. ah: qof safar ah. *ld* **sadcaal¹, sodcaal¹.**
**socdaal²** *f.mg1* **(-aalay, -aashay)** Meel fog safar ku aadid. *ld* **sadcaal², sodcaal².**
**socdaalid** *m.f.dh eeg* socdaal². *ld* **sadcaalid, sodcaalid.**
**soco** *f.g/mg3* **(-cday, -cotay)** 1. *(f.g)* Socod samayn. 2. *(f.g)* Hadal la hayey sii wadid. 3. *(f.mg)* La s.: cid la saaxiibid. 4. *(f.mg)* La s.: wax xogtooda hayn.
**socod** *m.l* 1. Lugaha oo si isbada-joog ah loo qaado iyadoo meel laga dhaqaajinayo. 2. Dhaqdhaqaaq aan joogsi lahayn.
**socod iskudubbaridan** *m.l* (*fiis.*) Socod kaleedka saxar ama walhasho leh muuqaal-ka hireed ee qaabka garaafka sayn.
**socod iskudubbaridan oo fudud** *m.l* (*fiis.*) Saxar ama walax ee waxa ay ku socotaa socod iskudubbaridan oo fudud, marka ay ku washato bar maguur, ayna raacdo xarriiq toosan. *eeg* socod iskudubbaridan.
**socodka barawn** *m.l* (*fiis.*) Socodka hablaawaha joogtada ah ee saxarada maatarka (ugu dhawaan dhexroor 1æm ah) marka ay dul heehaabayaan hoor.
**socodsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** 1. Wax dha-qaajin. 2. La s.: wax xogtooda cid ogaysiin.
**socodsiin** *m.f.dh eeg* socodsii.
**socooban** *m.l ld* **sacoobaan.**
**socosho** *m.f.dh eeg* soco.
**socoto** *m.dh.u* Cid meel ka tagtay oo meel kale safar u aaday.
**sodcaal¹** *m.l ld* **socdaal¹.**
**sodcaal²** *f.mg1* **(-alay, -ashay)** *ld* **socdaal².**
**sodcaalid** *m.f.dh ld* **socdaalid.**
**soddog** *m.l* **(-gyo,** *m.dh*) Haweeney la qabo aabbaheed waxa uu ninkeeda u yahay ama waxa ninka aabihiis u yahay haweeneyda uu qabo.
**soddognimo** *m.dh* Soddog ahaansho.
**soddogoobid** *m.f.dh eeg* soddogow.
**soddogow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Soddog noqosho.
**soddoh** *m.dh* **(-hyo,** *m.dh*) 1. Haweeney gabadha ay dhashay ninka qaba waxa ay u

tahay ama haweeney wiilka ay dhashay gabadha uu qabo waxa ay u tahay. 2. Haweeney gabadh leh.

**soddohnimo** *m.dh* Soddoh ahaansho.

**soddoho** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Dabayl weyn, qashin iyo boor badan oo cirka isku shareerta.

**soddohoobid** *m.f.dh eeg* soddohow.

**soddohow** *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) soddoh noqosho.

**soddomaad**[1] *m.dh* Taariikhda u dhexeysa bilawga soddonka iyo afartanka. *ld* **soddonaad**[1]**.**

**soddomaad**[2] *m.l/dh.t.j* Tirada jagaalada ah kan soddonka u dhigma. *ld* **soddonaad.**

**soddomeeye** *m.dh ld* **soddomeeyo.**

**soddomeeyo** *m.l/dh* Tiro soddon ku dhawaad ah. *ld* **soddomeeye.**

**soddon** *m.l.t* Tiro ka kooban saddex tobnaad oo laysku daray.

**soddonaad**[1] *m.l/dh ld* **soddomaad**[1]**.**

**soddonaad**[2] *m.l/dh.t.j ld* **soddomaad**[2]**.**

**soddoneeye** *m.l.t.* Tiro qiyaas ahaan soddon u dhow. *ld* **soddomeeye.**

**sogob** *m.l* (**-byo,** *m.dh*) Orgi xaniinyo bax-san.

**sogordah**[1] *m.l* Maldahidda hadal iwm la maldaho. *ld* **sogordahid.**

**sogordah**[2] *f.g1* (**-hay, -hday**) Hadal iwm maldahid; wax sarbeebid.

**sogordahan** *f.mg4* (**-hnaa, -hnayd**) Hadal wax la maldahay ahaansho.

**sogordahid** *m.f.dh eeg* sogordah[2]. *ld* **sogordah**[1]**.**

**sogordahnaan** *m.f.dh eeg* sogordahan. *ld* **sogordahnaansho.**

**sogordahnaansho** *m.l/dh ld* **sogordahnaan.**

**sogsog** *m.dh* 1. Geed weyn, bilcilka u eg oo xabag iyo mayrax leh. 2. S. ah: nafley caato ah.

**sokay** *s. ld* **soke.**

**sokayn** *m.f.dh eeg* sokee.

**soke**[1] *s.* Meel durugsan, halka ka sokeeya; meel dhow. Tus. "Togga sokadiisa ayay degganyihiin".

**soke**[2] *m.l ld* **suke.**

**sokee** *f.mg2* (**-keeyay, -kaysay**) Wax, wax kale ka dhow noqosho.

**sokeeye** *m.l* Dad xiriir wada dhalasho wadaaga; xigto; qaraabo.

**sokeeyennimo** *m.dh* Sokeeye ahaansho.

**sokor** *m.dh* Dhacaan aad u macaan oo geedka qasabka laga miiro, oo inta la farsameeyo laga dhigo budo badanaa cadcad oo wax lagu macaansado. *ld* **son-kor.**

**sokornabaad** *m.dh* Sonkor kuuskuusan oo badanaa sida nacnaca carruurtu u cunto; sonkordhagax. *ld* **sokornabaad.**

**sokow** *m.fk* Ka s.: waxa ka dambeeya.

**sol** *f.g1* (**-olay, -oshay**) 1. Hilib iyadoo aan weel iyo biyo la isticmaalin dab ku bislayn. 2. Biyo ku harraad-belid. *ld* **sal**[3]**.**

**solan** *f.mg4* (**-lnaa, -lnayd**) Wax la solay ahansho.

**solansii** *f.g2* (**-iiyay, -iisay**) Ilaah, cid wax garansiin.

**solansiin** *m.f.dh eeg* solnsii.

**solasho** *m.f.dh eeg* solo.

**solay** *m.l* Hilib iyadoo aan biyo iyo weel la isticmaalin dab lagu bisleeyey.

**solid** *m.f.dh eeg* sol. *ld* **salid, solniin.**

**solnaan** *m.f.dh eeg* solan. *ld* **solnaansho.**

**solnaansho** *m.l/dh ld* **solnaan.**

**solniin** *m.l ld* **solid.**

**solo** *f.g3* (**-oshay, -olatay**) Hilib iyadoo aan biyo iyo weel la isticmaalin dab ku bislaysasho.

**sonkor** *m.dh ld* **sokor.**

**sonkor-caanood** *m.dh* (*baay.*) Sonkor ka kooban hal molikiyuul oo gulukows ah oo ku xidhan hal molikiyuul oo galaktows ah. S. c.da waxa soo saara ganjidho caanoodda waxaana laga helaa caanaha oo keliya.

**sonkornabaad** *m.dh ld* **sokornabaad.**

**sonkorow** *m.l* Cudur dadka ku dhaca oo kaadida maceeya, gaajo iyo harraad badanna keena.

**soo dhac** *m.l* (*kiim.*) Saxarro kaahfaleed oo ka soo dhaca atmoosfeerka marka uu qarax bu'eed dhaco.

**soo**[1] *fk.we ld* **sow.**

**soo**[2] *qr.fk* 1. Qurub tilmaamaya in falku uu u jeedo dhinaca hadlaha ama yeelaha. Tus. "Soo gal! Hoosta u soo deg! Ii soo sheeg!". 2. Qurub tilmaamaya in falku uu keenayo sii aadid iyo soo noqosho. Tus. "Cali soo *eeg*! Hilib baan soo iibsanayaa".

**sooc**[1] *m.l.kh* S. ah: wax xul ah.

**sooc**[2] *f.g1* (**-cay, -cday**) 1. Wax intooda fiican la bixid. 2. Kala s.: wax isku jira noocyadooda kala saarid.

**soocad** *m.l ld* **soocasho.**

**soocan**[1] *f.mg1* (**-cmay, -cantay; -cmi**) Wax la kala soocay noqosho.

**soocan**[2] *f.mg4* (**-cnaa, -cnayd**) Wax la kala soocay ahaansho.

**soocanti** *m.dh* Wax badan oo isku jira intooda fiican oo gaar loo saaro.

**soocasho** *m.f.dh eeg* sooco. *ld* **soocad.**

**soocelin** *m.dh* (*taar.*) Soo celintu waxay ahayd dhacdo dhacay 1660, markii Jaarleskii 2aad uu noqday boqorkii Ingiriiska, ka dib waqtigii uu noqday boqor iyo boqoradda la'aan.
**soocid** *m.f.dh eeg* sooc.
**soocmid** *m.f.dh eeg* soocan[1].
**soocnaan** *m.f.dh eeg* soocan[2]. *ld* **sooc-naansho.**
**soocnaansho** *m.l/dh ld* **soocnaan.**
**sooco** *f.g3* **(-cday, -catay)** 1. Wax intooda fiican xulasho. 2. Kala s.: wax isku jira noocyada ay u kala baxaan u kala saarasho. 3. Wax isku darsan inta qof leeyahay ka baxsasho.
**sooddoog** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Jiilaal dheer ama abaar waxyeeladeed nur da'ay kaga soo kabasho. *ld* **soodoog.**
**sooddoogid** *m.f.dh eeg* sooddoog.
**soode** *m.l* Biyo cusbo leh ama budo dharka, alaabta iwm lagu dhaqo. *ld* **soodhe.**
**soodha** *m.dh* (*kiim.*) Naatriyam Kaarbooneyt (Na2CO3). Budo wiriqlaawe ah oo cad, taas oo kuusanta marka loo banneeyo hawada sababtoo ah waxa ay noqotaa cokane.
**soodhe** *m.l ld* **soode.**
**soodoog** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** *ld* **sooddoog.**
**soodoogid** *m.f.dh ld* **sooddoogid.**
**soof**[1] *m.l ld* **foof**[1]**.**
**soof**[2] *f.mg1* **(-fay, -ftay)** *ld* **foof**[2]**.**
**soofayn** *m.f.dh eeg* soofee. *ld* **soofays.**
**soofays** *m.l ld* **soofayn.**
**soofaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la soofeeyey ahaansho.
**soofaysasho** *m.f.dh eeg* soofayso.
**soofaysnaan** *m.f.dh eeg* soofaysan. *ld* **soofaysnaansho.**
**soofaysnaansho** *m.l/dh ld* **soofaysnaan.**
**soofayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Bir afaysasho.
**soofe** *m.l* **(-fayaal,** *m.l/dh*) Qalab bir ka samaysan oo korka gano wax xagta ku leh oo birta iwm lagu simo ama lagu afeeyo.
**soofee** *f.g2* **(-feeyay, -faysay)** Mindi iwm soofe ku afayn.
**soofi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **foofi.**
**soofid** *m.dh ld* **foofid.**
**soofin** *m.dh ld* **foofin.**
**soofis** *m.l ld* **foofin.**
**soofiye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l*) Xarig yar, jilicsan oo awrta rarayda lugaha lagaga xiro.
**soofsad** *m.l ld* **foofsasho.**
**soofsasho** *m.dh ld* **foofsasho.**
**soofsi** *m.l ld* **foofsasho.**
**soofso** *f.g3* **(-saday, -satay)** *ld* **foofso.**
**soog**[1] *m.l* 1. Duleedka meel la deggan yahay oo loo kor-tago. 2. S. ah: qof dhuuban oo xoog leh. 3. S. ah: xarig xooggan.
**soog**[2] *f.g1* **(-gay, -gtay)** Wax qotomin.
**soogaan** *m.dh ld* **suugaan.**
**soogan** *f.mg4* **(-gnaa, -gnayd)** 1. Cid meel taagan oo aan dhaqdhaqaaqayn ahaansho. 2. Qof dhuuban oo xoog leh ahaansho.
**soogid** *m.f.dh eeg* soog[2].
**soognaan** *m.f.dh eeg* soogan. *ld* **soognaan-sho.**
**soognaansho** *m.l/dh ld* **soognaan.**
**sooh**[1] *m.l* S. ah: xarig aan tidac ahayn oo laba dhudood ka samaysan.
**sooh**[2] *f.g1* **(-hay, -hday)** 1. Wax miiqid. 2. Wax isku tidcid.
**soohan** *f.mg4* **(-hnaa, -hnayd)** Waax la soohay ahaansho.
**soohasho** *m.f.dh eeg* sooho.
**sooh-barar** *m.l* (*daaw.*) Badashada cabbirka sooh ama xubin oo ay keentay ballaara-shada unugyada, oo aanan ka iman bada-shada unugyada sida burada iwm. Muru-qyadu way weynaadaan haddii shaqo ba-dan lagu qabto.
**sooh-baruured** *m.l* (*daaw.*) Sooh mayrax leh oo baruuri ku dheehantahay - (packled).
**soohdimayn** *m.f.dh eeg* soohdimee.
**soohdimaysasho** *m.f.dh eeg* soohdimayso.
**soohdimayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Dhul soohdin u samaysasho.
**soohdimee** *f.g2* **(-meeyay, -maysay)** Dhul soohin u samayn.
**soohdin**[1] *m.dh* **(-imo/-ino,** *m.l*) Seere, xad.
**soohdin**[2] *m.dh* (*xis.*) Xaddeyn ama xannibaad lagu sammeeyo dambeedka fansaar. Soohdin sare waa tirada U, taas oo f(x)_<U dhammaan x-yada ku jira horaadka, soohdinta hoose waa tirada l, taas oo f(x)_>l dhammaan x-yada kujira horaadka. Tusaale ahaan, haddii f(x)=sinx markaa +1 waa soohdin sare iyo -1 waa soohdin hoose.
**soohdin-diiran** *m.dh* **(-dimo ...,** *m.l*) (*c.cimi.*) Xariiqda xadka ee dhulka oogadiisa oo u dhaxaysa cuf horumaraya oo hawo diiran ah iyo hawada qabow ee ay ka kacayso.
**sooh-guran** *m.l* (*daaw.*) Baabi'idda ku dhacda xubin ama sooh si caadi ah u koray oo ay sababna u tahay unugyada oo ka dhammaada waxayna iman kareysa xaalad nafaqo darro, isticmaal la'aan ama gabow.
**soohid** *m.f.dh eeg* sooh[2].
**soohnaan** *m.f.dh eeg* soohan. *ld* **soohnaan-sho.**
**soohnaansho** *m.l/dh ld* **soohnaan.**
**sooho** *f.mg3* **(-hday, -hatay)** Xarig sooh ah samysasho.

**soojeed¹** *m.l* 1. Habeenka oo aan la seexan. 2. Habeen dhan oo allabari lagu soo jeedo. 3. *(-dyo, m.dh)* Aqallada iwm dhankooda suuqyada u jeeda. 4. Oogada dadka, dhanka wejiga iyo laabtu ku yaaliin.
**soojeed²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Habeen hurdo seegid.
**soojeedid** *m.f.dh eeg* soojeed².
**sool** *m.l* Hawd oommane ah.
**soolaji** *m.l* (*baay.*) Barashada cilmiyeysan ee xayawaanka marka lagu daro anatomi-gooda, fisiyoolajigooda, bayokiimiko ahaan, hiddo barasho ahaan, ekoolojigoo-da, tadawurkooda iyo asowgooda.
**soolane** *m.l.kh* S. ah: 1. Nin aan xaas lahayn. 2. S. ah: shaah sonkortu ku yartahay.
**soomaali¹** *m.l.kh* Luqadda soomaalida u gaarka ah.
**soomaali²** *m.dh* Dadka Soomaaliya deggen ama ku hadla af-soomaaliga.
**soomaalinnimo** *m.dh* Soomaali ahansho.
**soomaaliyayn** *m.f.dh eeg* soomaalyee.
**soomaaliyee** *f.g2* **(-yeeyay, -yaysay)** Soomaali ka dhigid.
**soomaaliyoobid** *m.f.dh* **(-oobay, -owday; -oobi)** *eeg* soomaaliyow.
**soomaaliyow** *f.mg1* **(-oobay, -owday)** Soomaali noqosho.
**soomaggale** *m.l* Geedgaab laamo iyo caleemo dhuudhuuban oo duf cadi ku rogan tahay leh, kana mid ah dhirta wax lagu daaweeyo. *ld* **soome, soone.**
**soomal** *m.l* Midab caddaan furan ah oo geela iyo iwm. yeeshaan.
**soomaliyayn** *m.f.dh eeg* soomaaliyee.
**soomal-may** *m.l* Midab caddaan iyo guduud furan isugu jira oo geelu yeesho.
**soome** *m.l ld* **soomaggale.**
**soomi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Nafley cunta u diidid.
**soomid** *m.f.dh eeg* soon².
**soomiir** *m.dh ld* **suummiir.**
**soomin** *m.f.dh eeg* soomi.
**soomman** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof soon ku jira ahaansho.
**soommanaan** *m.f.dh eeg* soomman. *ld* **soommanaansho.**
**soommanansho** *m.l/dh ld* **soommanaan.**
**soon¹** *m.l* 1. Tiiraarka islaamka kooda afaraad oo muslinka faraya in bisha ramadaan soddonkeeda wax la cuno iyo wax la cabbo laga fogaado maalintii. 2. Bilaha dayaxa ee soomaalidu tirsato tooda sagaalaad ee u dhexeysa soondheere iyo soonfur, lana soomo; soonqaad. 3. Qadoodi.
**soon²** *f.mg1* **(-oomay, -oontay; -oomi)** Soon gudasho.
**soondheere** *m.l* Bilaha dayaxa ee soomaalidu tirsato tooda siddeedaad oo u dhexeysa rajab iyo soonqaad; gasyar.
**soone** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh*) Meel; gobol.
**soonfur** *m.dh* Bilaha dayaxa oo soomaalidu tirsato tooda tobnaad ee u dhexeysa soonqaad iyo sidataal.
**soonge** *m.l* **(-gayaal,** *m.l/dh*) Doqon; nacas.
**soongur** *m.dh* Nafley yar oo dabada dhogor badan ku leh oo dabagaallaha u eg. *ld* **saangur.**
**soonqaad** *m.l* Bilaha dayaxa ee soomaalidu tirsato tooda sagaalaad oo u dhexeysa soondheere iyo soonfur lana soomo.
**soor¹** *m.l* 1. Cayayaan duula, afar baal leh, duqsiga u eg wax yarna ka weyn, xoolaha dhiigga ka nuugga oo cudur ku reeba. 2. Buntuq afkiisa mindi ka taagan.
**soor²** *m.dh* 1. Galley ama meseggo shiidan oo la kariyo. 2. Gasiin; cunto.
**soor³** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Cid cunto iyo cabbid ku martiqaadid. 2. Wax si isla eg u qaybin. *ld* **sooryee.**
**sooran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax si isla eg loo qaybiyey ahaansho.
**soore** *m.l* **(-ayaal,** *m.l/dh*) 1. Qofka sooryada bixinaya. 2. Qaybiye; kalabbare. 3. Sinji noolaha ka mid ah kaasi oo dushiisa ama gudihiisa uu ku noolyahay dulin, marka uu qaangaadhana dhaawac uu geysta ama dila.
**soorgad** *m.l* S. leh: qof had iyo jeer caato ah oo aan cuntadu hilib ku kordhin.
**soorid** *m.f.dh eeg* soor³. *ld* **sooryayn, sooryays.**
**soormaweydo** *m.dh* Xilli guga bartankiisa ah oo roob badani da'o.
**soornaan** *m.f.dh eeg* sooran. *ld* **soor-naansho.**
**soornaansho** *m.l/dh ld* **soornaan.**
**soorsugaal** *m.l* Cunto yar oo cunto dab saaran lagu sii sugo.
**sooryaggal** *m.l.kh* S. ah: wax in laysku sooro u qalma.
**sooryaggalnimo** *m.dh* Sooryaggal ahaansho.
**sooryayn** *m.f.dh ld* **soorid.**
**sooryays** *m.l ld* **soorid.**
**sooryee** *f.g2* **(-yeeyay, -yeysay)** *ld* **soor³.**
**sooryo** *m.dh.u* 1. Cunto la siiyo dad marti ah. 2. Hanti la siiyo gabar la soo doontay tolkeed.
**soos** *m.l* Xasillooni-darro; buuq.
**soosaare** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh*) (riw.) Riwaayad, filin iwm qofka samayskeeda isku dubbarida ee soo saara.

**soosaarid** *m.dh* 1. *(kiim.)* Dariiqada lagaga soo saaro bir macdanteeda. 2. *(kiim.)* Ka soocidda walax laga soocaayo iskujir iyadoo la adeegsanaayo milmidda xula-shada leh.
**soosare aasaasi ah** *m.l* Noole loo tixgeliyo inuu il-tamareed u yahay noolayaasha ka sarreeya, marka laga eego dhinaca silsiladda cuntada. Tus. "Dhirta cagaaran, kuwaasoo tamarta ilayska u beddela tamar kiimikeed".
**sootoli** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) 1. Maxaar dheer oo lagu tolo jawaanada, qobtollada iwm. 2. Xarig dufta jawaanka ka samaysan oo loo isticmaalo tolidda jawaanada, qobtol-lada iwm. *ld* **shootoli.**
**sooyaal** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) (*taar.*) Wixii la soo maray oo jiilba uu jiil ka soo gaaray; dhacdooyin taariikheed oo isdabayaal keydintood ama sahamo.
**sooyaamid** *m.f.dh eeg* sooyaan².
**sooyaan¹** *m.l* Qaylo; buuq.
**sooyaan²** *f.mg1* (**-aamay, -aantay; -aami**) 1. Nafley qaylin. 2. Nafley daalid.
**sow** *fk.we* Armaa, billaa, malaha. Tus. "Sow sidaa ma aha? Sowtaad tiri waan imaa-naya? Sow iga tagee." *ld* **saw, show, soo¹.**
**sowjar** *m.l ld* **sawjar.**
**sowjarnimo** *m.dh ld* **sawjarnimo.**
**sowrac** *m.l* Tilmaan muuqaal ee uu wax gaar u leeyahay.
**so'yaqaan** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Nafley hilib keliya ku nool; hilib-cun.
**su'** *m.dh* 1. Erey lagu yiraahdo awrka marka la raraayo si uu araxda u toosiyo; samay; qayso. 2. Erey lagu yiraahdo awrka la da-brayo.
**su'aal¹** *m.dh* (**-lo,** *m.l*) Hadal cid loo jeediyo si jawaab qusaysa wayddiinta looga helo.
**su'aal²** *lg1* (**-aalay, -aashay**) Si jawaab looga helo cid weyddiin u jeedin.
**su'aalid** *m.f.dh eeg* su'aal².
**subaac** *m.l* (**-cyo,** *m.dh*) Dugaagga xoolaha cuna.
**subac** *m.l* (**-cyo,** *m.dh*) 1. Hab dad wada jiraa quraanka u akhriyaan, iyadoo midba mar aayad qaadanaayo. 2. Quraanka oo todoba meelood loo qaybiyey meeshiis.
**subag¹** *m.l* 1. Burcad la shiilay caaneeyada laga saaray miidda ka soo harta. 2. Baruurta la shiilo miidda ka soo baxda oo aan fariisan.
**subag²** *f.g1* (**-bkay, -bagtay; -bki**) Wax subag marin.
**subagle** *m.l* Geed dheer oo aan qodax lahayn oo leh dhacaan subag la moodo.
**subagmadoobe** *m.l* (**-bayaal,** *m.l/dh*) 1. Wan weyn oo shan sano iyo ka badan gaaray. 2. Subagga laga shiilo wan weyn oo aan fariisan.
**subax** *m.l/dh* (**-xyo,** *m.dh*) Qaybta ugu horreysa maalinta gelinkeeda hore.
**subbeehi** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Askari aan derejo lahayn; dable.
**subboosto** *m.dh* Dawo saxar-mareenka laga qaato.
**subci** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Subac akhrin.
**subcin** *m.f.dh eeg* subci. *ld* **subcis.**
**subcis** *m.l ld* **subcin.**
**subeeci** *m.dh ld* **subeeciyad.**
**subeeciyad** *m.dh* Maro xariir ah, midabyo badan leh oo faraqyo iyo xiddo loo yeelo. *ld* **subeeci.**
**subeen** *m.dh ld* **sabeen.**
**subeenxir¹** *m.l ld* **sabeenxir¹**
**subeenxir²** *f.g1* (**-ray, -rtay**) *ld* **sabeenxir².**
**subeenxirid** *m.dh ld* **sabeenxirid.**
**subkad** *m.l ld* **subkasho.**
**subkan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax subag marsan yahay ahaansho.
**subkanaan** *m.f.dh eeg* subkan. *ld* **subkanaansho.**
**subkanaansho** *m.l/dh ld* **subkanaan.**
**subkasho** *m.f.dh eeg* subko. *ld* **subkad.**
**subkid** *m.f.dh eeg* subag².
**subko** *f.g3* (**-kaday, -katay**) Subag mar-sasho.
**subuqsubuq** *m.dh* Socsocod badan oo aan ujeeddo lahayn.
**subxaan** *m.l* Magacyada Alle mid ka mid ah.
**subxaayo** *m.dh* Nooc halaqa ka mid ah oo maska ka yar barabarana leh oo aan waabaayo lahayn.
**sucdi** *m.l* Nasiib wanaagsan.
**sud** *m.dh* 1. Waddo yar oo dhex marta geedo bahalla galeen ah. 2. Dhul dhir dhaadheer oo ciriiri ah leh oo aan la geli karin.
**sudeef** *m.l* (**-fyo,** *m.dh*) Sabool.
**sudeex¹** *m.l* Laqanyo.
**sudeex²** *f.mg1* (**-xay, -xday**) Laqanyo da-reemid.
**sudeexid** *m.f.dh eeg* sudeex².
**sufeehi** *m.l.kh ld* **safiih.**
**sufiih** *m.l.kh ld* **safiih.**
**sufiihi** *m.l.kh ld* **safiih.**
**sufriyad** *m.dh ld* **sufriye.**
**sufriye** *m.l* (**-yayaal,** *m.l/dh*) Weel macdan ka samaysan, af ballaaran leh oo cuntada lagu karsado; digsi. *ld* **surfiyo, sufriyad, sufriye, sufriyo.**
**sufriyo** *m.dh ld* **surfiyo.**
**suful** *m.dh* 1. *ld* **sufur 2.** Habaas yar oo dabayshu kiciso. 2. Meel abaar ah. 3. Hoog; belo. *ld* **sufuul, suluf.**

**sufur[1]** *m.l* 1. Tiro xisaabeed marka ay keligeed tahay aan micno lahayn, laakiin marka ay midigta ka raacdo tiro kale ku dhufata toban; Eber. 2. Maar. 3. *(-rro, m.dh)* Koob macdan ka samaysan.

**sufur[2]** *m.dh ld* **suful (1).**

**sufuul** *m.dh ld* **suful.**

**sụg** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Wax imaatinkooda dhawrid.

**sug[1]** *m.l* Yaraan; guridambays; cirrannuug.

**sug[2]** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Wax xaqiiqdooda helid.

**sugaal** *m.l* Sụgidda.

**sugan** *f.mg4* **(-gnaa, -gnayd)** Aan ku xidhnayn, kana xor ah dhammaan astaamaha ku xeeran.

**suge** *m.l* (*xis.*) Fansaar laga soo diray taxane labajibbaarane ah iyada oo la isku dhufto la isuna geeyo dhammaan kutirsaneyaasha si loo helo hal tiro oo keliya.

**sugid** *m.f.dh eeg* sug[2]. *ld* **sugitaan, sugniin.**

**sụgid** *m.f.dh eeg* sụg. *ld* **sụgitaan, sụgniin.**

**sugitaan** *m.l ld* **sugid.**

**sụgitaan** *m.l ld* **sụgid.**

**sugnaan** *m.f.dh eeg* sugan. *ld* **sugnaansho.**

**sugnaansho** *m.l/dh ld* **sugnaan.**

**sugniin** *m.l/dh ld* **sugid.**

**sụgniin** *m.l/dh ld* **sụgid.**

**sugukuun** *fk.* Wax tiradoodu aad u yartahay ama dhiciddoodu adagtahay; wax lagu diimo; dhif.

**sugul** *m.l/dh.kh* S. ah: midab aad u madow.

**sujuud[1]** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Weji dhul dhigidda la sameeyo iyadoo Ilaah la caabudayo.

**sujuud[2]** *f.mg1* **(-day, -dday)** Iyadoo Ilaah la caabudayo wejiga dhulka saarid.

**sujuudid** *m.f.dh eeg* sujuud[2].

**suke** *m.l* **(-kayaal,** *m.l/dh*) 1. Wax aan wax kale wehelin oo keligood ah. 2. Warqad turub oo nooceeda keligeed laga hayo. *ld* **soke[2].**

**sukee** *f.mg2* **(-keeyay, -keysay)** Kali ka dhigid.

**sukeyn** *m.f.dh eeg* sukee. *ld* **sukeys.**

**sukeys** *m.l ld* **sukeyn.**

**sukul[1]** *m.l ld* **shukul[1].**

**sukul[2]** *f.g1* **(-ulay, -ushay)** *ld* **shukul[2].**

**sukulan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax sukul lagu sameeyay ahaansho (badar). *ld* **shukulan[2].**

**sukulasho** *m.f.dh eeg* sukulo. *ld* **shukulasho.**

**sukulid** *m.f.dh eeg* sukul[2]. *ld* **shukulid.**

**sukuliye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh*) Tib weyn oo badarka lagu sukulo.

**sukulnaan** *m.f.dh eeg* sukulan. *ld* **shukul-naan, shukulnaansho, sukulnaansho.**

**sukulnaansho** *m.l/dh ld* **sukulnaan.**

**sukulo** *f.g3* **(-ushay, -ulatay)** 1. Wax sukuliye ku tumasho. 2. Badar si isha looga bixiyo aayar u tumasho. 3. Digir duban qob ka qaadasho. *ld* **shukulo.**

**sulbi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Hawl si dhaqso leh u deddejin.

**sulbin** *m.f.dh eeg* sulbi. *ld* **sulbis.**

**sulbis** *m.l ld* **sulbin.**

**suldaan** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) Nin dhaxaltooyo ahaan dawlad ama qolo madax ugu ah, oo aan la dooran; boqor.

**suldaannimo** *m.dh* Suldaan ahaansho.

**suldanad** *m.dh* (*siyaa.*) Meel uu xukumo, ama xukumi jirey suldaan. Waxaa aad looga isticmalaa dhulka Islaamka. *ld* **saldanad.**

**sulfatar** *m.l* **(-ro,** *m.dh*) (*jool.*) Dhul fulkaano oo aaney ka soo baxayn laarfa dhalaashan ama dambas, laakiin ay isdabajoog uga soo baxayaan uumi iyo neefo gaar ahi.

**sullan** *m.l.u* Asal; isir; walcan; ab.

**sulman** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Lax wan u taga u baahan ahaansho; asoollan.

**sulmanaan** *m.f.dh eeg* sulman. *ld* **sulma-naansho.**

**sulmanaansho** *m.l/dh ld* **sulmanaan.**

**sulmayn** *m.f.dh eeg* sulmee.

**sulmee** *f.g2* **(-meeyay, -meysay)** Lax asoollin (wan).

**sulmi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Lax asoollin (wan).

**sulmin** *m.f.dh eeg* sulmi.

**sulmoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Neef ida ah oo asoollan wan doonasho.

**sulmood** *m.f.l eeg* sulmoo.

**sulsul** *f.mg1* **(-ulay, -ushay)** *ld* **sunsun.**

**sulsulid** *m.dh ld* **sunsumid.**

**sulub** *m.l* 1. S. ah: wax aan xanaf lahayn. 2. *(-byo, m.dh)* Dhagax adag oo aan meel la qabsado lahayn. 3. *(-byo, m.dh)* Xabbadda marka laga saaro gumaca iyo baaruudda.

**suluf** *m.l ld* **suful.**

**sulufaad[1]** *m.l* Dhibaato ay dhaliyaan col iyo abaar.

**sulufaad[2]** *f.g1* **(-day, -dday)** Dhibaato, oon iyo colaadi keeneen la kulmid.

**sulufaadid** *m.f.dh eeg* sulufaad[2].

**sulux** *m.l* 1. Heshiis. 2. S. ah: dul siman oo aan xanaf lahayn. 2. S. ah: caano dhay ah oo qabow; galax.

**sulxad** *m.l ld* **sulxasho.**

**sulxasho** *m.f.dh eeg* sulxo. *ld* **sulxad.**

**sulxo** *f.mg3* **(-xaday, -xatay)** Meel siman oo aan xanaf lahayn ka sidbasho.

**sumaan** *m.dh.u* Nooc kalluunka ka mid ah oo jaballada ku nool.

**sumaaxo** *m.dh* Shimbir weyn oo shimbiraha rabshiga dhiga ka mid ah.

**sumac**[1] *m.l* 1. Gumuca xabbadda. 2. Sukulidda subuul meseggo ul iwm lagu garaaco si iniinaha looga daadiyo.
**sumac**[2] *f.g1* **(-mcay, -macday)** Sabuul meseggo ul ku garaacid si iniiunuhu uga daataan.
**sumad**[1] *m.dh ld* **summad**[1]**.**
**sumad**[2] *f.g1* **(-untay, -umadday; -unti)** *ld* **summad**[2]**.**
**sumajiid** *m.dh* Summad alif ah oo xoolaha sinta looga dhigo.
**sumal** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) Wan qoor ah oo idaha loo hayo.
**sumalhaad** *m.l* Hiyikac walbahaar ku jiro.
**sumalhaadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid sumalhaad ku ridid.
**sumalhaadin** *m.f.dh eeg* sumalhaadi. *ld* **sumalhaadis.**
**sumalhaadis** *m.l ld* **sumalhaadin.**
**sumalhaadsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax hiyikacsan ahaansho (qof).
**sumalhaadsanaan** *m.f.dh eeg* sumalhaadsan. *ld* **sumalhaadsanaansho.**
**sumalhaadsanaansho** *m.l/dh ld* **sumalhaadsanaan.**
**sumayn** *m.f.dh eeg* sumee. *ld* **sumays.**
**sumays** *m.l ld* **sumayn.**
**sumaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la sumeeyey ahaansho.
**sumaysnaan** *m.f.dh eeg* sumaysan. *ld* **sumaysnaansho.**
**sumaysnaansho** *m.l/dh ld* **sumaysnaan.**
**sumbaax** *m.dh* Ur udgoon oo la jeclaysto.
**sumbay** *m.l* 1. Nooc gooryaanka ka mid ah oo xubnaha uurka qaarkood gala oo barariya. 2. Wan tuman. 3. Nacas; doqon.
**sumbo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Baali; areebo; basari.
**sumcad** *m.dh* Magac iyo sharaf laga kasbado bulshada dhexdeeda.
**sumcan** *f.mg1* **(-naa, -nayd)** Wax la sumcay ahaansho (badar).
**sumcanaan** *m.f.dh eeg* sumcan. *ld* **sumcanaansho**
**sumcanaansho** *m.l/dh ld* **sumcanaan.**
**sumcasho** *m.f.dh eeg* sumco.
**sumcid** *m.f.dh eeg* sumac[2].
**sumco** *f.g3* **(-caday, -catay)** Badar tumasho.
**sumee** *f.g2* **(-meeyay, -maysay)** 1. Nafley sun siin. 2. Wax sun ku darid.
**summad**[1] *m.dh* **(-do,** *m.l*) 1. Calaamad xoolaha lagu dhigo oo lagu kala sooco. 2. Lambarrada iyo xuruufta diiwaansan ee la siiyo warqadaha xafiisyadu isu diraan. *ld* **sumad**[1]**.**
**summad**[2] *f.g1* **(-day, -dday)** Xoolo iwm calaamad lagu kala sooco u yeelid. *ld* **sumad**[2]**.**
**summad-caanood** *m.dh* Summad xoolaha dhegta looga dhigo.
**summad-dooris** *m.l* Sumaad neef ku taalay oo la beddelo.
**sumoobid** *m.f.dh eeg* sumow[2].
**sumow**[1] *m.l* Sumayn.
**sumow**[2] *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Wax sumaysan noqosho.
**sun** *m.dh* Maaddo haddii ay jirka nafleyda gasho ama oogada gaarto loo dhinto ama lala bukoon karo; waabaayo.
**sunnayn** *m.f.dh eeg* sunnee.
**sunne** *m.l ld* **sunno.**
**sunnee** *f.g2* **(-neeyay, -naysay)** 1. Wax sunno ah samayn. 2. Cunto ama cabbid in yar ka dhadhamin.
**sunni** *m.l* **(-iin,** *m.dh*) Qof sunnadii Nabi Maxamed (n.k.h.a.) ku dhaqma.
**sunno** *m.dh* 1. Salaad aan faral ahayn oo ajar kororsi awgeed loo tukado. 2. Wax kasta oo Nabigii samayn jirey oo ay tahay in looga daydo. 3. Koofiyad culimada islaamku qaataan. *ld* **sunne.**
**sunsumid** *m.f.dh eeg* sunsun. *ld* **sulsulid, susumid.**
**sunsun** *f.mg1* **(-umay, -untay; -umi)** Wax badan aayar wada socosho. *ld* **sulsul, sunsun**[2]**.**
**suntan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax summad loo yeelay ahaansho.
**suntanaan** *m.f.dh eeg* suntan. *ld* **suntanaansho.**
**suntanaansho** *m.l/dh ld* **suntanaan.**
**suntasho** *m.f.dh eeg* sunto.
**suntid** *m.f.dh eeg* sumad[2].
**sunto** *f.g3* **(-taday, -tatay)** Wax summad u yeelasho.
**suqayar** *m.l* **(suqayar,** *m.dh*) Inan yar oo doonyaha ka adeega oo aan weli noqon baxri.
**suqdi** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) Dhar midab leh oo qaali ah oo badanaa dumarku qaato.
**suqul** *m.dh* Habaas; firo.
**sur**[1] *m.l* **(-rar,** *m.l*) Luqun; qoor.
**sur**[2] *m.dh* Malabka dhurduhu sameeyo.
**sur**[3] *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Wax siddo leh meel ka soo laalaadin. 2. Isa s.: laba shay siddooyinkooda is dhexgelin.
**surad** *m.l/dh* Geed faalala oo xooluhu daaqaan waxna lagu daaweeyo.
**surad-rare** *m.l* Xarig dheer oo saan ka samaysan oo wax lagu raro.

**suran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** 1. Wax meel laga lulay ahaansho. 2. Isa s.: laba shay wax siddooyinkooda lays dhexgeliyey ahaansho.
**surasho** *m.f.dh eeg* suro.
**surayo** *m.dh* Weelasha miyiga laga isticmaalo, inta siddada leh oo meel la suran karo.
**surbac** *f.g1* **(-cay, -cday)** Ul yar nafley ku tumid.
**surbacaad**[1] *m.l* Rafaad; dhibaato.
**surbacaad**[2] *f.mg1* **(-day, -dday)** Rafaad la kulmid.
**surbacaadid** *m.f.dh eeg* surbacaad[2].
**surbacad** *m.l ld* **surbacasho.**
**surbacasho** *m.f.dh eeg* surbaco. *ld* **surba-cad.**
**surbaco** *f.g3* **(-cday, -catay)** Cid wax ka sirasho.
**surbicid** *m.f.dh eeg* surbac.
**surbiyaan** *m.l* Bariis karsan oo dhir midabbo leh lagu daray.
**surfiyo** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** *ld* **sufriye.**
**surgoo** *f.g2* **(-ooyay, -ooysay)** Cid nabar xoog leh surka kaga dhifasho.
**surgooyo** *m.dh* Nabar cid surka si xoog leh looga dhufto.
**surgoyn** *m.f.dh eeg* surgoo.
**surid** *m.f.dh eeg* sur[3].
**surin** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Marin ciriiriyon ama yer. *ld* **surmo (3), surun.**
**surmaseegtayn** *m.dh ld* **sarmaseegtayn.**
**surmaseegtee** *f.g2* **(-teeyay, -taysay)** *ld* **sarmaseegtee.**
**surmaseegto** *m.dh ld* **sarmaseegto.**
**surmayn** *m.f.dh eeg* surmee.
**surmee** *f.g2* **(-meeyay, -maysay)** 1. Daro gelin. 2. Cid guureysa dhul hawd ah waddo uga samayn.
**surmi** *m.l* Harraad aad u badan.
**surmo** *m.dh* 1. Qaab awrta qooqani u dagallamaan oo ah luqun isku marid iyo qaniinyo; daro. 2. *(-ooyin, ml.)* Dhiil yar oo caanaha lagu shubto. 3. *ld* **surin.**
**surnaan** *m.f.dh eeg* suran. *ld* **surnaansho.**
**surnaansho** *m.l/dh ld* **surnaan.**
**suro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** Wax meel ka soo laalaadsasho.
**surow** *m.l* Nooc cayaaraha ka mid ah oo jiib iyo jaan leh oo dumarku cayaaraan.
**surqo** *m.dh* Lo' dhaadheer, aan caal lahayn, oo caano badan leh.
**surrad** *m.dh* Alaabta guriga inta duubmi karta sida dermooyinka, rarada, kebdaha iwm.
**surrad-sare** *m.l* Xarig dheer, saan ka samaysan oo wax lagu raro.
**surrucaad** *m.l* Naxdin weyn oo lala argag-gaxo; qarraacan.
**sursuur** *m.dh* **(-ro,** *m.l***)** Marin ciriiri ama halis ah.
**suruciye** *m.dh ld* **suruciyo.**
**suruciyo** *m.dh* Jirrooyinka dhimirka nooc ka mid ah oo dadka ka gariirsiiya. *ld* **suruciye.**
**surun** *m.l ld* **surin.**
**surwaal** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** Dhar badanaa raggu qaato oo lugaha ilaa dhexda qariya; targal. *ld* **surweel.**
**surweel** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** *ld* **surwaal.**
**suryayn** *m.f.dh eeg* suryee.
**suryaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Xarig, wax suryo loo yeelay ahaansho.
**suryaysnaan** *m.f.dh eeg* suryaysan. *ld* **suryaysnaansho.**
**suryaysnaansho** *m.l/dh ld* **suryaysnaan.**
**suryee** *f.g2* **(-yeeyay, -yaysay)** Xarig suryo u yeelid.
**suryo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Wadiiqo yar oo ciriiri ah. 2. Qaab loo qoolo xargaha oo leh siriq isku roorta oo xoolaha toojada ah lagu qabto.
**susumid** *m.f.dh eeg* sunsumid.
**susun aritmatig** *m.l* **(-sumo ...,** *m.l***)** (*xis.*) Sunsun faraqa u dhexeeya tibix kasta iyo tan ka horreysa uu yahay madoorsoome. Faraqa madoorsoomaha ah waxaa lagu magacaabaa faraqa ay wadagaan. Jidka lagu helo tibixda n-aad ee sunsun aritmatig waa: an = a1 + (n-l)d, taas oo a1 ay tahay tibixda kowaad ee sunsunta, d-na tahay faraqa.
**susun joometeri** *m.l* (*xis.*) Susun saamiga u dhexeeya tibix kasta iyo tan ka horreysa madoorsoomaha ah waxaa lagu magacaabaa saamiga ay wadaagaan. Dansaanka susun joometeri waa sidan: a, ar, ar2, a3, a4,..., an taas oo r ay tahay saamiga ay wadaagaan, a-na tibixda koowaad.
**susun**[1] *m.dh* Tax tiro ah oo midba kan ka horreeya ka badantahay ama ka yartahay tirooyin isla eg.
**susun**[2] *f.mg1* **(-umay, -untay)** *ld* **sunsun.**
**suti** *m.dh* 1. Jilib dhigidda wax layska daafacayo loo jilib dhigo. 2. *(-iyo, m.l)* Gaashaan.
**suubaan marawaxadeed** *m.l* (*jool.*) Tuuridda burburka dhagxaanta ee ka dhasha webi ama farac si degdegsan u qulqulaya. Suubaan marawaxadeed wuxuu caan ku yahay gobollada oomanaha ah waayo waxa jira fatahyo webi oo ka dhasha aago ka soo dega buuraha iyo iyaga oo gura waqtiyada oomanaha; waxayna suurageliyaan samayska suuban marawaxadeed.

**suubaan**[1] *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Dhagax sulub ah oo aan xanaf lahayn.
**suubaan**[2] *m.dh* 1. Dhul bannaan oo ciid guduudan oo carro san ah leh oo caws ka baxo. 2. Nooc qorratada ka mid ah oo ku nool dhulalka cadduunka ah. 3. Miraha goosayga iwm oo bisil marka ay wax yar dharaan.
**suubaansalaax** *f.g1* (**-xay, -xday**) Cid sasabid. *ld* **suubasalaax.**
**suubaansalaaxid** *m.f.dh eeg* suubaansalaax. *ld* **suubasalaaxid.**
**suubasalaax** *f.g1* (**-xay, -xday**) *ld* **suubaan-salaax.**
**suubasalaaxid** *m.dh ld* **suubaansalaaxid.**
**suubban** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax wanaagsan ahaansho.
**suubbanaan** *m.f.dh eeg* suubban. *ld* **suubba-naansho.**
**suubbanaansho** *m.l/dh ld* **suubbanaan.**
**suubbane** *m.l* Magacyada Soomaalidu Nabi Maxamed (N.K.H.A.) u taqaan mid kamid ah.
**suubbi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Wax samayn. 2. Wax hagaajin.
**suubbin** *m.f.dh eeg* suubbi. *ld* **suubbis.**
**suubbis** *m.l* 1. Wax yar oo dheeri ah oo qof wax loo cabbirayo loo raacsho si loogu raali geliyo. 2. *ld* **suubbin.**
**suubsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) 1. Wax samay-san ahaansho. 2. Wax wanaangsan ahaan-sho.
**suubsanaan** *m.f.dh eeg* suubsan. *ld* **suub-sanaansho.**
**suubsanaansho** *m.l/dh ld* **suubsanaan.**
**suubsasho** *m.f.dh eeg* suubso.
**suubso** *f.g3* (**-saday, -satay**) 1. Wax hagaagsasho. 2. Wax samaysasho.
**suud** *m.dh* 1. Wasaq badanaa isugu jirta maduul iyo dufan oo dharka iyo jirka dadku yeeshaan. 2. Naqa ugu horreeya ee roob soo saaro.
**suudi** *m.l* Kul aad u badan oo qorraxeed.
**suuf** *m.l* 1. Geedgaab ka mid ah dalagga lagu beero dhulalka kulul oo ubax cad iyo miro kulkulucsan oo marka ay bislaadaan dillaaca leh oo uu ka soo baxo walax cad oo dharka laga sameeyo. 2. Duf cad oo geedka suufku dhalo oo dharka laga sameeyo. 3. Dhogorta idaha iwm oo dharka iyo gogosha qaarkeed laga sameeyo.
**suufi** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) 1. Qof aan aqoon u lahayn diinta aadna u jecel. 2. Qof fudfudud oo waxyaabaha uu samaynayo aan ka fiirsan.
**suufinnimo** *m.dh* Suufi ahaansho.
**suufiyoobid** *m.f.dh eeg* suufiyow.
**suufiyow** *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) Suufi noqosho.
**suugaan** *m.dh* 1. Hadal tix ama tiraab ah oo murti hugan. 2. Laan aqoonta ka mid ah oo la barto; adab. 3. Naq; doog; cosob. *ld* **soogaan.**
**suugaanley** *m.dh.u* Dad suugaanta aqoon u leh.
**suugaanyahan** *m.l* Qofka suugaanta yaqaan ama baara.
**suugee** *f.g2* (**-geeyay, -geysay**) Cunto suugo ku darid.
**suugeyn** *m.f.dh eeg* suugee.
**suugeysad** *m.l ld* **suugeysasho.**
**suugeysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Cunto wax suugo loo yeelay ahaansho.
**suugeysasho** *m.f.dh eeg* suugeyso. *ld* **suugeysad, suugeysi.**
**suugeysi** *m.l ld* **suugeysasho.**
**suugeysnaan** *m.f.dh eeg* suugeysan. *ld* **suugeysnaansho.**
**suugeysnaansho** *m.l/dh ld* **suugeysnaan.**
**suugeyso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) Cunto suugo ku darsasho.
**suugo** *m.dh* Iidaan ka kooban, hilib, khudrad iwm oo laysku kariyey oo cuntada lagu darsado (siiba baastada).
**suuji** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Cid ceejin.
**suujin** *m.f.dh eeg* suuji. *ld* **suujis.**
**suujis** *m.l ld* **suujin.**
**suul**[1] *m.l* (**-lal,** *m.l*) Farta weyn ee sacabka ama cagta ku taal.
**suul**[2] *f.mg1* (**-uulay, -uushay**) Wax dhammaasho.
**suulalgoys** *m.dh* Carsaanyo. *ld* **suulgoys.**
**suuldaar**[1] *m.l* 1. Xiridda hal godlan weyday suulka laga xiro si ay u godlato. 2. *eeg* qonof. 3. *ld* **suuldaarid.**
**suuldaar**[2] *f.g1* (**-ray, -rtay**) 1. Cid jillaafayn. 2. Hal godlan weydey suulka ka xirid si ay u godlato.
**suuldaaran** *f.mg1* (**-rmay, -rantay; -rmi**) Hal suuldaar lagu sameeyey ahaansho.
**suuldaarid** *m.f.dh eeg* suuldaar[2].
**suuldhabaalayn** *m.f.dh eeg* suuldhabaalee. *ld* **suu*ld*habaalays.**
**suuldhabaalays** *m.l ld* **suu*ld*habaalayn.**
**suuldhabaale** *m.l* Suulka iyo fardhexaadda gacanta oo si xoog leh laysugu dhufto si looga soo saaro shanqar iyadoo wax loogu baaqayo.
**suuldhabaalee** *f.g2* (**-leeyay, -laysay**) Suuldhabaale samayn.
**suuldhabasho** *m.f.dh eeg* suuldhabo.

**suuldhabo** *f.mg3* **(-btay, -batay)** Far jaawin.
**suulgoranyayn** *m.f.dh eeg* suulgoranyee. *ld* **suulgorayayn.**
**suulgoranyaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax si suulgoranyo ah u xiran ahaansho. *ld* **suulgorayaysan.**
**suulgoranyaysnaan** *m.f.dh eeg* suulgoranyaysan. *ld* **suulgoranyaysnaansho, suulgorayaysnaan, suulgoraya**
**suulgoranyaysnaansho** *m.l/dh ld* **suulgoranyaysnaan.**
**suulgoranyee** *f.mg2* **(-yeeyay, -yesay)** Hal geel ah suulgoranyo ah u xiran ahaansho; halgeel ah suulgoranyo ku samayn. *ld* **suulgorayee.**
**suulgoranyo** *m.dh* Hab lagu ciqaabo hal geel si loo oggolaysiiyo in la maalo. *ld* **suulgorayo.**
**suulgorayayn** *m.dh ld* **suulgoranyayn.**
**suulgorayaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** *ld* **suulgoranyaysan.**
**suulgorayaysnaan** *m.dh ld* **suulgoranyaysnaan.**
**suulgorayaysnaansho** *m.l/dh ld* **suulgoranyaysnaan.**
**suulgorayee** *f.mg2* **(-yeeyay, -yesay)** *ld* **suulgoranyee.**
**suulgorayo** *m.dh ld* **suulgoranyo.**
**suulgoys** *m.dh ld* **suulalgoys.**
**suuli[1]** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) Dhisme yar oo ay gudihiisa ku yaaliin godad lagu saxaroodo laguna kaadsho; musqul.
**suuli[2]** *m.dh.kh* S. ah: dhar cudbi ah oo midabyo leh oo dumarku qaato.
**suuli[3]** *f.g1/2* **(-iyay, -iday/-isay; -iyi)** Wax baabi'in.
**suulin** *m.f.dh eeg* suuli.
**suulis** *m.l ld* **suulin.**
**suuliyid** *m.f.dh eeg* suul[3]. *ld* **suulin.**
**suumid** *m.f.dh eeg* suun[3].
**suummiir** *m.dh* Nooc libaaxbadeedka ka mid ah oo aad u weyn. *ld* **soomiir.**
**suun[1]** *m.l* **(-uuman,** *m.dh*) 1. Daliig maqaar ama wax kale ka samaysanoo dhexda lagu xirto si uu dharka u celiyo. 2. Siddada alaabta qaarkeed sida dhiilaha, satiyada iwm lagu qaado. 3. Celiye idiin ah oo gadaal iyo horay kabaha ka haya si aysan u siiban.
**suun[2]** *m.dh* 1. Ur udgoon. 2. Daal iyo jiirago' safar dheer laga muto.
**suun[3]** *f.g1* **(-uumay, -uuntay; -uumi)** Wax meel yaal ka qaadid.
**suunaari** *m.dh* Fardo nugaaleed qurux badan, leh seyn dheer iyo bacroor dheer.
**suuncalye** *m.l* Suun gammaanka lagu dacayo marka xakame la waayo.
**suuni** *m.l* Sabuul yaryar oo ka baxa beer duqowday ama roob yari ku da'ay.
**suunjeege** *m.l* **(-gayaal,** *m.l/dh*) Suunka gadaal xakamaha ka haya oo jeegada faraska ku aaddan.
**suunni** *m.dh* **(-iyo,** *m.l/***-iyaal** *m.l/dh*) Mid ka mid ah timaha indhaha korkooda ku yaal.
**suunogoys** *m.l.kh* **(-syo,** *m.dh*) S. ah: haweeney dhalma days ah.
**suuq** *m.l* **(-qyo,** *m.dh*) Meel si joogto ah la isugu yimaad oo alaabta iyo waxyaalaha ganacsiga ah lagu kala beddesho.
**suuqad** *m.dh* Waxyaabo dahab, qalin iwm ka samaysan oo dumarku isku qurxiyaan.
**suuqan[1]** *f.mg1* **(-qmay, -qantay; -qmi)** Wax dhuuban oo caato ah noqosho.
**suuqan[2]** *f.mg4* **(-qnaa, -qnayd)** Wax dhuuban oo caato ah ahaansho.
**suuqmid** *m.f.dh eeg* suuqan[1].
**suuqnaan** *m.f.dh eeg* suuqan[2]. *ld* **suuqnaansho.**
**suuqnaansho** *m.l/dh ld* **suuqnaan.**
**suuqyo** *m.dh.u* Warmo.
**suur** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Badar biyo qashin kaga saarid.
**suur[1]** *m.l* Buunka qiiyamo la yeersho maalinta ee uumiga la xisaabayo.
**suur[2]** *m.dh* 1. Muuqaal qurxoon. 2. *(-ro, m.l)* Qabaal aan ceelka laga qaadin oo xoolaha laggu shubo. 3. *(-ro, m.l)* Dhagax, qashin iwm oo badar ku dhex jira.
**suur[3]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Seexasho weyn, saq gelid; gam'id.
**suuraaf[1]** *m.l* 1. Isla-wareeg. 2. S. ah: qof socod badan oo dan la'aana samayn.
**suuraaf[2]** *m.dh* 1. S. ah: gabar inan ah oo gurigooda uga tagtay sabab la'aan; isla-wareegto. 2. S. ah: neef ugub ah oo lumid badan.
**suurad** *m.dh* 1. Muuqaal ama qaab qof leeyahay. 2. *(-do, m.l)* 114 qaybood oo quraanku u qaybsamo mid ka mid ah.
**suuradi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Xoolo, dad iwm tiradooda si mala-awaal ah u qiyaasid.
**suuradin** *m.f.dh eeg* suuradi.
**suuraggal[1]** *m.l* 1. Fursad; awood. 2. S. ah: wax dhici kara. *ld* **suurtaggal[1].**
**suuraggal[2]** *f.mg1* **(-alay, -ashay; -geli)** Wax rumoobi kara noqosho. *ld* **suurtaggal[2].**
**suuraggeli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax dhici kara ka dhigid (hawl iwm). *ld* **suurtaggeli.**
**suuraggelid** *m.f.dh eeg* suuraggal[2]. *ld* **suurtaggelid.**
**suuraggelin** *m.f.dh eeg* suuraggeli. *ld* **suurtaggelin.**

**suurasho** *m.f.dh eeg* suuro[2].
**suurayn** *m.f.dh eeg* suuree.
**suuree** *f.g2* **(-reeyay, -raysay)** Wax qaabkiisa qiyaasid.
**suuri**[1] *m.l* Maryo qurux badan oo dalka Siiriya laga sameeyo.
**suuri**[2] *f.g.2* **(-iyay, -isay)** Nafley muddo dheer hurdisiin.
**suurid** *m.f.dh eeg* suur[3].
**sųurid** *m.f.dh eeg* sųur.
**suurin** *m.f.dh eeg* suuri[2].
**suuris-jiilaal** *m.l* 1. *(bot.)* Habaynta qaybaha ruqurka ubaxa, gaar ahaan laacayaasha iyo malaacayaasha. 2. *(c.nafl.)* Xaalad firfir-cooni la'an ah oo ay xayawaanka qaarkii gelaan xilliyada abaartu dheeraato iyo kulaylka. Waxa kale oo hoos u dhaca quudashada, neefsiga iyo dhaqdhaqaaqaya-da kale ee jidhka.
**suuro**[1] *m.l* Isyeelyeel, kibir iyo meelmaag naagaha iyo carruurtu muujiyaan.
**suuro**[2] *f.mg3* **(-rtay, - ratay)** Badar dhagax, qashin iwm ka saarasho.
**suuroo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Fal isjejebin iyo islaweeyni ku jirto muujin (haween).
**suuroobid** *m.f.dh eeg* suurow[2]. *ld* **suurtoobid.**
**suurood** *m.f.l eeg* suroo.
**suurow**[1] *m.* Awood. *ld* **suurtow**[1]**.**
**suurow**[2] *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Wax dhici kara noqosho. *ld* **suurtow**[2]**.**
**suursan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax hurdo dheer ku jira ahaansho.
**suursanaan** *m.f.dh eeg* suursan. *ld* **suur-sanaansho.**
**suursanaansho** *m.l/dh ld* **suursanaan.**
**suurtaggal**[1] *m.l ld* **suuraggal**[1]**.**
**suurtaggal**[2] *f.mg1* **(-alay, -ashay; -geli)** *ld* **suuraggal**[2]**.**
**suurtaggeli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **suuraggeli.**
**suurtaggelid** *m.dh ld* **suuraggelid.**
**suurtaggelin** *m.dh ld* **suuraggelin.**
**suurtoobid** *m.dh ld* **suuroobid.**
**suurtow**[1] *m.l ld* **suurow**[1]**.**
**suurtow**[2] *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** *ld* **suurow**[2]**.**
**suus**[1] *m.l* 1. *(-sas, -m.l)* Weel qiyaasi ku taal oo badarka iyo wixii la mid ah lagu beego, lagu cabbiro. 2. Bahal yar oo badarka gala oo cuna.
**suus**[2] *m.l* (*daaw.*) Bololid iyo jajabid ilko ama lafo.
**suusac**[1] *m.l.kh ld* **suusuc**[1]**.**
**suusac**[2] *f.mg1* **(-cay, -cday)** *ld* **suusuc**[2]**.**
**suusaci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **suusuci.**
**suusacid** *m.dh ld* **suusucid.**
**suusacin** *m.dh ld* **suusucin.**
**suusacsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **suu-sucsan.**
**suusacsanaan** *m.dh ld* **suusucsanaan.**
**suusacsanaansho** *m.l/dh ld* **suusucsanaan.**
**suusacsasho** *m.dh ld* **suusucsasho.**
**suusacso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** *ld* **suusucso.**
**suusuc**[1] *m.l.kh* Caano dhay ka tegey fadhina aan weli gaarin. *ld* **suusac**[1]**.**
**suusuc**[2] *f.mg1* **(-cay, -cday)** Caano suusuc noqosho. *ld* **suusac**[2]**.**
**suusuci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Caano suusac ka dhigid. *ld* **suusaci.**
**suusucid** *m.f.dh eeg* suusuc[2]. *ld* **suusacid.**
**suusucin** *m.f.dh eeg* suusuci. *ld* **suusacin.**
**suusucsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Caano wax suusucay ahaansho. *ld* **suusacsan.**
**suusucsanaan** *m.f.dh eeg* suusucsan. *ld* **suusacsanaan, suusacsanaansho, suusucsanaansho.**
**suusucsanaansho** *m.l/dh ld* **suusucsanaan.**
**suusucsasho** *m.f.dh eeg* suusucso. *ld* **suusacsasho.**
**suusucso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Caano suusac ka dhigasho. *ld* **suusacso.**
**suux** *f.mg1* **(-xay, -xday)** Nafley miyir beelid.
**suuxdimo** *m.l ld* **suuxdin.**
**suuxdin**[1] *m.dh* 1. Miyirbeel lala dhaco. 2. Qallal; sarco. *ld* **suuxdimo, suuxtin.**
**suuxdin**[2] *m.dh* (*daaw.*) Isbeddel shaqo maskaxeed oo lagu yaqaan miyir beel iyo qallal soo noqnoqda oo si kedis ah ku bilowda muddo aad u gaaban socota.
**suuxi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Nafley wax miyir beelay ka dhigid. 2. Nafley daawo dareenka ka qaadda ku durid.
**suuxid** *m.f.dh eeg* suux.
**suuxin** *m.f.dh eeg* suuxi.
**suuxsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Nafley wax la suuxiyey ahaansho.
**suuxsanaan** *m.f.dh eeg* suuxsan. *ld* **suux-sanaansho.**
**suuxsanaansho** *m.l/dh ld* **suuxsanaan.**
**suuxtin** *m.dh ld* **suuxdin.**
**suwiye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh*) Kawaanle.
**suxufi** *m.l ld* **saxafi.**
**suxufinnimo** *m.dh* Suxufi ahaansho.
**suxul** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) Gacanta, meesha cududda iyo dhudhunku iska galaan docda dibadda xigta oo dhuuban marka gacantu laabantahay. *ld* **xusul.**
**suxulduub**[1] *m.l* 1. Orod gaaban oo gacmuhu laaban yihiin oo la ordo. 2. *ld* **suxul-duubid.**
**suxulduub**[2] *f.mg1* **(-bay, -btay)** 1. Iyadoo gacmuhu laaban yihiin ordid. 2. U s.: wax qabashadooda u ordid. *ld* **xusu***ld***uub**[2]**.**

**suxulduubid** *m.f.dh eeg* suxulduub². *ld* **suxuu*ld*uub¹ (2), xusu*ld*uubid.**
**suxursaaxur** *m.l.kh* S. ah: qof qaawan oo aan oogadiisa wax dhar ahi saarnayn.
**suxuun** *m.dh.w eeg* saxan¹.
**suxuur** *m.dh* Bisha soonqaad cuntada dadka soomaa cunaan marka waagu soo dhow-yahay; hiraab.
**suxuurad** *m.l ld* **suxuurasho.**
**suxuurasho** *m.f.dh eeg* suxuuro. *ld* **suxuu-rad.**
**suxuuri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid suxuur siin.
**suxuurin** *m.f.dh eeg* suxuuri.
**suxuuro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** Suxuur cunid.
**suyac** *m.l ld* **suyuc¹.**
**suyuc¹** *m.l* Ur aan fiicnayn oo ka dhasha wax la huuriyey. *ld* **suyac.**
**suyuc²** *f.mg1* **(-cay, -cday)** Wax la huuriyey ur xun yeelasho.
**suyucid** *m.f.dh eeg* suyuc².
**suyucsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax suyucay ahaansho.
**suyucsanaan** *m.f.dh eeg* suyucsan. *ld* **suyuc-sanaansho.**
**suyucsanaansho** *m.l/dh ld* **suyucsanaan.**

# T

**t (ta')** *m.dh* Xarafka sagaal iyo tobnaad ee alifka soomaalida, waana shibbane.

**ta¹** *mu.ti.dh* **kuwa, w** Magacuyaal tilmaame oo dhaddig, oo wax ama cid hadlaha u dhow lagu tilmaansado. Tus. "Ta timid waa Caasho". *ld* **tan¹**

**ta² (-ta)** *q.dh* Qodob magaca dhaddig dib looga qodbo si looga dhigo wax cayiman. Xarafka "t" ee qodobkan wuxuu isu beddelaa "d" markuu raaco

magacyada lab oo ku dhammaada d,c,x, h, y, iyo (') hamsa. Markii la raaciyana magac ku dhammaada xarafka "l" labadaa xaraf waxay isu beddelaan "sh". Tus. "ul+ta-> usha, bad+ta> badda".

**taa¹** *mu.ti.dh* **(kuwaas, w)** Magacuyaal tilmaame oo dhaddig, oo wax qofka hadlaya ka fog oo farta la isugu fiiqayo lagu tilmaansado. Tu. "taa soo socota waa Hodan". *ld* **taas¹**

**taa² (-taa)** *dk.ti.dh ld* **taas².**

**taa³ (-taa)** *dk.lh.dh ld* **taada².**

**taab¹** *m.l* **(-bab,** *m.l*) 1. Xargo isweydaarsan oo gadawga wadaanta iyo dhiilaha loo yeelo si markay buuxaan loogu qaado. 2. Agagaarka guriga. 3. Ubaxa ka soo baxa geedka digirta inta uusan miro yeelan. 4. *ld* **taabid.**

**taab²** *f.g1* **(-bay, -btay)** 1. Wax xoog ku qabasho. 2. Wax fur ku adkayn.

**taabac¹** *m.l ld* **taabicid.**

**taabac²** *f.g1* **(-cay, -cday; -bici)** 1. Cid raacid. 2. Socod dheereyn ku jirto socosho.

**taabacsan** *f.g4* **(-naa, -nayd)** Qof kale raacay ahaansho (qof, wax).

**taabacsanaan** *m.f.dh eeg* taabacsan. *ld* **taabacsanaansho.**

**taabacsanaansho** *m.l/dh ld* **taabacsanaan.**

**taabad** *m.l ld* **taabasho¹.**

**taabasho¹** *m.f.dh eeg* taabo. *ld* **taabad.**

**taabasho²** *m.dh* (*daaw.*) Hab baaritaan qayb ka mid ah jirka ayadoo si taxaddar leh lagu dareemayo gacamaha iyo faraha fooddoo-da. Taabashada waxa marar badan lagu kala sooci karaa barar adke ah iyo mid tulux ah. Taabashada waxa kale oo loo isticmaalaa in lagu ogaado jiritaanka ilmo uurka ku jira. *ld* **taabad**

**taabbaggal¹** *m.l ld* **taabbaggelid.**

**taabbaggal²** *f.mg1* **(-alay, -ashay; -geli)** Wax meel maray ama hirgalay ahaansho.

**taabbaggeli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax, wax meel mar ah, ka dhigid.

**taabbaggelid** *m.f.dh eeg* taabbaggal². *ld* **taabbaggal¹.**

**taabbaggelin** *m.f.dh eeg* taabbaggeli.

**taabbaggud¹** *m.l ld* **taabbaggudid.**

**taabbaggud²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Wax meel marid.

**taabbaggudi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax meel marin.

**taabbaggudid** *m.f.dh eeg* taabbaggud². *ld* **taabbaggud¹.**

**taabbaggudin** *m.f.dh eeg* taabbaggudi.

**taabbaqaad** *f.mg1* **(-day, -dday)** 1. Qaangaarid. 2. Wax, wax ku ool ah noqosho.

**taabbaqaadid** *m.f.dh eeg* taabbaqaad.

**taabicid** *m.f.dh eeg* taabac². *ld* **taabac¹.**

**taabid** *m.f.dh eeg* taab². *ld* **taab¹ (4).**

**taabo** *f.g3* **(-btay, -batay)** 1. Jir, derbi iwm aayar gacan u saarid. 2. Arrin iwm in yar ka sheegid.

**taabsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Gacan aayar wax u saarid.

**taabsiin** *m.f.dh eeg* taabsii. *ld* **taabsiis.**

**taabsiis** *m.f.dh ld* **taabsiin.**

**taabuul** *m.l* (*muus.*) Magaca la siiyo durbaannada (nasar) loo adeegsado ciyaar-ta nuumbiga.

**taacug** *m.l* Geed yar oo ubax qurux badan leh.

**taada¹** *mu.lh.dh* **(kuwaaga, w)** Magacuyaal lahaansho oo tilmaamaya wax adigu (qof-ka labaad ee kelida ah ee lahadlaha ah) aad leedahay. Tus. "Taada ayaa qurux badan".

**taada² (-taada)** *dk.lh.dh* Dibkabe lahaansho oo tilmaamaya wax adigu (qofka labaad ee

kelida ah ee lahadlaha ah) aad leedahay. Tus. "buugaagtaada ayaan ka dhax helay warqaddan". *ld* **taa³.**

**taadhisaar¹** *m.l* Dumar ama xoolaha kale oo umula iyagoo weli nuujinaya.

**taadhisaar²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Dumar ama xoolaha kale iyagoo weli nuujinaya umulid.

**taadhisaarid** *m.f.dh eeg* taadhisaar².

**tąag** *m.l* **(-gag,** *m.l***)** 1. Cudur sababa adkaanta addimaha. 2. *ld* **taago.** Meel dhulkeedu sarreeyo; buur; kood.

**taag¹** *m.dh* 1. Xoog; itaal. 2. Karti; maaro.

**taag²** *f.g1* **(-gay, -gtay)** 1. Wax meel joojin. 2. Wax kor u qaadid. 3. Wax qotomin. 4. Isku t.: qof ama wax lid noqosho. 5. Isku t.: wax dushooda ku joogsasho. 6. Isku t.: dhar qurxoon xirasho.

**taagan** *f.mg4* **(-gnaa, -gnayd)** 1. Wax la togay ahaansho. 2. Wax ama qof aan socon ahansho.

**taagdaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Qof tabar yar ahaansho.

**taagdarnaan** *m.f.dh eeg* taagdaran. *ld* **taagdarnaansho, taagdarni, taagdarno.**

**taagdarnaansho** *m.l/dh ld* **taagdarnaan.**

**taagdarni** *m.dh ld* **taagdarnaan.**

**taagdarno** *m.dh ld* **taagdarnaan.**

**taagdarree** *f.mg2* **(-reeyay, -reysay)** Tabar yarayn (cid).

**taagdarreyn** *m.f.dh eeg* taagdarree.

**taag-dhuleed** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** (*juqr.*) Laab-ka kor u kacsan ee buuraha laalaabka, oo ilaa dhawr kiilomitir kala baxsan.

**taageer** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Qof wax tarid ama kaalmayn. *ld* **teegaar.**

**taageere** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh***)** Qof wax ayida ama taageera; ayidsane. *ld* **teegaare.**

**taageerid** *m.f.dh eeg* taageer. *ld* **taageero, teegaarid, teegaaro.**

**taageero** *m.f.dh ld* **taageerid.**

**taagid** *m.f.dh eeg* taag².

**taagnaan** *m.f.dh eeg* taagan. *ld* **taag-naansho.**

**taagnaansho** *m.l/dh ld* **taagnaan.**

**taago** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Dhul yara sarreeya. *ld* **tąag (2).**

**taagsad** *m.l ld* **taagsasho.**

**taagsasho** *m.f.dh eeg* taagso. *ld* **taagsad, taagsi.**

**taagsi** *m.l ld* **taagsasho.**

**taagso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Tabar yeelasho. 2. Qun yar socosho.

**taah¹** *m.l* Cod tabar yar oo aan kala soocnayn oo qofka buka ka soo baxa.

**taah²** *f.mg1* **(-hay, -hday)** Taah samayn.

**taahid** *m.f.dh eeg* taah².

**taa'ib¹** *m.l.kh* Qof toobad la yimid oo wixii hore ka soo noqday.

**taa'ib²** *f.mg1* **(-bay, -btay)** Cid towbakeenid.

**taa'ibid** *m.f.dh eeg* taa'ib.

**taaj** *m.l* **(-jaj,** *m.l***)** Qalab qaab koofiyadeed leh oo dahab, lacag iwm ka samaysan oo boqorrada madaxa loo suro.

**taaj-belel** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** (*c.fal.*) If ku wareegsan qorraxda oo laga arki karo girgirka madow ee dayaxa marka uu dhaco dayax madoobaad buuxa.

**taaji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Qof ama wax meel istaajin.

**taajin** *m.f.dh eeg* taaji. *ld* **taajis.**

**taajir¹** *m.l.kh* **(-rro,** *m.dh***)** T. ah: qof maal ama hanti badan leh.

**taajir²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Maal badan yeelasho.

**taajirid** *m.f.dh eeg* taajir².

**taajirnimo** *m.dh* Faajir ahaansho.

**taajis** *m.l ld* **taajin.**

**taakalleel** *m.l* Tallan; wiswis; shaki.

**taakee** *f.g2* **(-keeyay, -keysay)** 1. Wax taako ku cabbirid. 2. Wax taako u dhigid. *ld* **taaki.**

**taakeyn** *m.dh eeg* taakee. *ld* **taakin.**

**taakh** *m.l* Wax qof waqti ka lumiya ama seejiya faa'ido; luggooyo.

**taaki** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **taakee.**

**taakin** *m.f.dh ld* **taakeyn.**

**taakiso** *m.dh* Jaad diir diirta ka mid ah oo la moodo markay soconayso inay wax taakinayso.

**taako** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Cabbiraadda suulka gacanta iyo fardhexaadda oo fidsan u dhexeysa. 2. Wax, wax kale lagu hakiyo.

**taakul** *f.g1* **(-ulay, -ushay)** Cid kaalmo siin. *ld* **taakulee.**

**taakulayn** *m.dh ld* **taakulid.**

**taakulee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** *ld* **taakul.**

**taakulid** *m.f.dh* taakul. *ld* **taakulayn, taakulo.**

**taakulo** *m.dh ld* **taakulid.**

**taalaasemiiya** *m.dh* (*daaw.*) Cudur dhiigga ku dhaca oo la iska dhaxlo, kuna badan dalalka badda dhexe, Eeshiya iyo Afrika; waxaan caadi ahayn qaybta borotiinka ee heemogolobiinka. Unugyada cascas ee cudurku saameeyo caadi uma shaqeyn karaan, waana burburaan, taas oo keeneysa dhiig yari.

**taallaquf** *f.g1* **(-fay, -ftay)** Raaf dhul ku xoqid si uu u guulo dibi kale (dibi).

**taallaqufid** *m.f.dh eeg* taallaquf.

**taallatiriyaad** *m.dh* **(-dyo,** *m.l***)** Dhagxaan tiro badan oo sida buur yar u habaysan oo dadkii hore xabaasha madaxdooda ku dhisi jireen.

**taallaxusuuseed** *m.dh* Taallo wax lagu xusuusto.
**taallayn** *m.f.dh eeg* taallee.
**taallee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** Wax isku kor tubid.
**taallo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Dhis ama wax korka la iska saarsaaray oo kor loo dheereeyey. 2. Dhis lagu muuneeyo oo lagu xusuusto wax dhacay oo taariikh leh, ama qof, wax weyn oo waxtar ah, oo aan la illawi karin, dadkiisa ama dalkiisa u sameeyey. Tus. "T. xusuuseed".
**taaloog¹** *m.l* Hab timaha ragga loo xiiro oo diillin ballaaran oo qurxoon laga muujiyo jeegada hoose ilaa labada dhegood dushooda.
**taaloog²** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Diillin ballaaran oo qurxoon, jeegada hoose ilaa labada dhegood dushooda ka muujin iyadoo timaha la xiirayo.
**taaloogan** *f.mg4* **(-gnaa, -gnayd)** Wax taaloog leh ahaansho (qof).
**taaloogasho** *m.f.dh eeg* taaloogo.
**taaloogid** *m.f.dh eeg* taaloog².
**taaloognaan** *m.f.dh eeg* taaloogan. *ld* **taaloognaansho.**
**taaloognaansho** *m.l/dh ld* **taaloognaan.**
**taaloogo** *f.g3* **(-oday, -otay)** Taaloog samaysasho (qof).
**taam** *m.l.kh* T. ah: wax kaamil ah oo aan wax ka maqnayn.
**taambuug** *m.l* **(-gyo/taambuug,** *m.dh*) Teendho.
**taamid** *m.f.dh eeg* taan.
**taamyeel** *f.g1* **(-eelay, -eeshay)** Wax dhammaystirid.
**taamyeelid** *m.f.dh eeg* taamyeel.
**taan** *f.g1* **(-aamay, -aantay; -aami)** Ku t.: wax la jecelyahay ku fekerid.
**taangi** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) 1. Weel bir ah oo baabuurta ku rakiban oo biyaha, baasiinka iwm lagu shubo. 2. Nooc baabuurta qafilan ee dagaalka ka mid ah.
**taani** *m.l.kh* T. ah: qof laf iyo xoog leh.
**taano** *m.dh* Lacag sarif ah oo shan senti u dhiganta.
**taaqo** *m.dh* Tabar; awood.
**taaqtir** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Waran weyn, bir dheer oo adag dhexda ku leh.
**taar¹** *m.l* **(-rar,** *m.l*) 1. War farriin kooban oo nooc raadiyeyaasha ka mid ah lagu diro. 2. Silig wax lagu oodo. 3. *(muus.)* Daf afar geesle ah.
**taar²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Rati raran oo taagan wax saarid.
**taarad** *m.l ld* **taarasho.**
**taaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Alaab wax la saaray ahaansho.
**taarash¹** *m.l* 1. Qof meel loo diro oo dhanbaaal ama farriin sida; dhanbaalwade. 2. *ld* **tarash.** Daliig dharka la huwado ama la guntado dacalkiisa lagu qurxiyo oo marada iyo faraqa u dhexaysa; xiddo.
**taarash²** *f.g1* **(-shay, -shtay)** Maro tarash u yeelid. *ld* **tarash².**
**taarashid** *m.f.dh eeg* taarash². *ld* **tarashid.**
**taarasho** *m.f.dh eeg* taaro. *ld* **taarad.**
**taarid** *m.f.dh eeg* taar².
**taarig** *m.l* **(-gyo,** *m.dh*) Qof muslim ah oo aan salaadda tukan.
**taariifo** *m.dh* Qaymaha badeecadda loo gooyo oo lagu gado.
**taariikh** *m.dh* 1. Laan cilmi bulshadeedka ka mid ah oo lagu barto dhacdooyinka. 2. Goorta wax abuurmeen ama dheceen. 3. Sanadka, bisha, iyo maalintu inta ay joogaan.
**taariikhdii hore** *m.dh* 1. *(taar.)* Waqtigii taarikh bani-aadamka ee hore intii aan jirin wax qoraal ah. 2. Barashada taarikhda waqtigaa, gaar ahaan qodista wixii haraa ah. 3. *(taar.)* Taarikhada xilliigii hore.
**taariikhee** *f.g/mg2* **(-kheeyay, -kheysay)** 1. *(f.g)* Wax taariikh u yeelid. 2. *(f.mg)* Ka t.: wax ka sheekayn.
**taariikheyn** *m.f.dh eeg* taariikhee.
**taariikhi** *m.l.kh* T. ah: taariikhgal ah.
**taariikh-nololeed** *m.l* Taariikh nololeed qof ee uu qorey qof kale.
**taariikhqore** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh*) Qofta taariikhda qora.
**taariikhyahan** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) Qof taariikhda si fiican u yaqaan.
**taarikhda casriga ah** *m.dh* Taarikhada casriga ee jirta waqtigan.
**taarnaan** *m.f.dh eeg* taaran. *ld* **taarnaansho.**
**taarnaansho** *m.f.dh ld* **taarnaan.**
**taaro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** 1. Rati raran oo taagan wax saarasho. 2. Qof kaalmayn.
**taarsuus** *m.l* (*c.nafl.*) Toddobada lafood ee yaryar oo sameeya xubin isgoyska u dhexeeya lafta dheer ee lugta iyo lafaha faraha cagta.
**taarwale** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Qof taarka dira ama qabta.
**taas¹** *mu.ti.dh* **(kuwaas, w)** *ld* **taa¹**
**taas²** **(-taas)** *dk.ti.dh* Dibkabe tilmaame oo magac dhaddig dib looga qodbo, oo wax ama cid hadlaha ka fog lagu tilmaansado. Tus. "Beertaas waa tayda". *ld* **taa².**
**taawe** *m.l ld* **taawo¹ (1).**

**taawi** *f.g/mg2* **(-iyay, -isay)** 1. *(f.g)* Wax malayn. 2. *(f.mg)* Ku t.: wax ku taamid. *ld* **taawil.**
**taawil** *f.g/mg1* **(-ilay, -ishay)** *ld* **taawi.**
**taawilid** *m.dh ld* **taawin.**
**taawin** *m.f.dh eeg* taawi. *ld* **taawilid, taawo²**.
**taawo¹** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. *ld* **daawe, daawo ¹, taawe.** Weel bir ah oo wareegan siddana leh oo wax lagu dubo ama lagu shiilo. 2. Xayrta geela.
**taawo²** *m.f.dh ld* **taawin.**
**taayada¹** *mu.lh.dh* **(kuwayaga, w)** Magacuyaal lahaansho oo tilmaamaya wax annagu (qofka koowaad ee wadarta ah oo kuwa lala hadlayaa aynan ku jirin) aanu leenahay. Tus. "Taayada lama taaban ka-ro".
**taayada²** **(-taayada)** *dk.lh.dh* Dibkabe lahaansho oo tilmaamaya wax annagu (qofka koowaad ee wadarta ah oo kuwa lala hadlayaa aynan ku jirin) aanu leenahay. Tus. "Buugaagtayadu way ka duwanyihiin kuwiinna". *ld* **tayo².**
**taayar** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Lugaha baabuurta.
**taayo (-taayo)** *dk.lh.dh ld* **taayada².**
**tab** *m.dh* **(-bo,** *m.l***)** 1. Xeelad wax lagu qabto. 2. Hab; nidaam; qaab. 3. Caano lo'aad oo caloosha ku adkaada oo aan si fiican loo matagi karin.
**tabaabulayn** *m.f.dh eeg* tabaabulee. *ld* **tabaabulo, tabaabulshayn, tabaabu-lyayn, tabaabulyo**
**tabaabulee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** Wax qabanqaabin ama agaasimid. *ld* **tabaabushee, tabaabulyee, tabaabushee.**
**tabaabulo** *m.dh ld* **tabaabulayn.**
**tabaabulshayn** *m.dh ld* **tabaabuleyn.**
**tabaabulshee** *f.g2* **(-sheeyay, -shaysay)** *ld* **tabaabulee.**
**tabaabulyayn** *m.dh ld* **tabaabulayn.**
**tabaabulyee** *f.g2* **(-yeeyay, -yaysay)** *ld* **tabaabulee.**
**tabaabulyo** *m.f.dh ld* **tabaabulayn.**
**tabaabushayn** *m.dh ld* **tabaabulayn.**
**tabaabushee** *f.g2* **(-sheeyay, -shaysay)** *ld* **tabaabulee.**
**tabaabusho** *m.dh ld* **tabaabulayn.**
**tabaadi** *m.l.kh* Neef buuran, cayilan, shilis.
**tabaako** *m.dh ld* **tubaako.**
**tabaalac¹** *m.l* Daal badan.
**tabaalac²** *f.mg1* **(-cay, -cday)** Socod badan daal kala kulmid.
**tabaalacsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax tabaalac hayo ahaansho (cid).
**tabaalacsanaan** *m.f.dh eeg* tabaalacsan. *ld* **tabaalacsanaansho.**
**tabaalacsanaansho** *m.l/dh ld* **tabaalac-sanaan.**
**tabaalayn** *m.f.dh eeg* tabaalee. *ld* **tabaalayo, tabaalays.**
**tabaalayo** *m.dh ld* **tabaalayn.**
**tabaalays** *m.l ld* **tabaalayn.**
**tabaalaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** 1. Wax dhibaato dhaqaale hayso ahaansho. 2. Qof daal badani hayo ahaansho.
**tabaalaysnaan** *m.f.dh eeg* tabaalaysan. *ld* **tabaalaysnaansho.**
**tabaalaysnaansho** *m.dh/l ld* **tabaalaysnaan.**
**tabaalee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** Cid dhibaato u gaysasho.
**tabaalicid** *m.f.dh eeg* tabaalac².
**tabaalo** *m.dh* 1. Dhib waxtabasho. 2. Waayaha adduunka; sah.
**tabaaloobid** *m.f.dh eeg* tabaalow.
**tabaalow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Cid tabaale ku dhacay noqosho.
**tabaaqil** *m.l* Dhir teel fog.
**tabaashiir¹** *m.l* Wax qalin ahaan lagu qoro sabburadaha.
**tabaashiir²** *m.l* (*jool.*) Dhagax nuuradeed saafi ah, jilicsan oo cad, oo sida caadiga ah ka samaysan kaalshiyam kaarboonayt.
**tababbar¹** *m.l* Tabo aqooneed oo gaar ah oo cid la baro; layli; carbis.
**tababbar²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Qof ama nafley tababar siin.
**tababbaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Nafley wax la tababbaray ahaansho.
**tababbarid** *m.f.dh eeg* tababbar².
**tababbarnaan** *m.f.dh eeg* tababbaran. *ld* **tababarnaansho.**
**tababbarnaansho** *m.l/dh ld* **tababbarnaan.**
**tabac¹** *m.l ld* **tacbid.**
**tabac²** *f.g1* **(-cay, -cdas)** *ld* **tacab².**
**tabadiin** *m.dh ld* **tebediin.**
**tabakar** *m.dh* Geed hohobta u eg oo udgoon oo ubax cillaan ah bixiya.
**taban** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Tiro taxane ah oo eber ka yar ahaansho.
**tabane** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh***)** 1. *(kiim.)* Laba saldanab oo isla eg ee walxuhu leeyihiin middood oo elektaroonadu xambaarsanyihiin. 2. *(xis.)* Tiro xisaabeed oo eber ka yar.
**tabantaabi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid u gargaarid; kaalmayn.
**tabantaabin** *m.f.dh eeg* tabantaabi. *ld* **tabantaabo.**
**tabantaabo** *m.dh ld* **tabantaabin.**
**tabar** *m.dh* Xoog; itaal. *ld* **tabaro, tamar, tamaro.**
**tabaraysad** *m.dh ld* **tabaraysasho.**

**tabaraysasho** *m.f.dh eeg* tabarayso. *ld* **tabaraysad.**

**tabarayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Tabar yeelasho.

**tabardarrayn** *m.f.dh eeg* tabardarree.

**tabardarree** *f.mg2* **(-reeyay, -raysay)** Itaal yaro dareemid.

**tabargab[1]** *m.l ld* **tabargabid.**

**tabargab[2]** *f.mg1* **(-bay, -btay)** Wax tabar beelid.

**tabargabid** *m.f.dh eeg* tabargab[2]. *ld* **tabar-gab[1].**

**tabargal[1]** *m.l ld* **tabargelid.**

**tabargal[2]** *f.mg1* **(-alay, -ashay; -geli)** Qof ciidamin kara noqosho.

**tabargelid** *m.f.dh eeg* tabargal[2]. *ld* **tabargal[1].**

**tabaro** *m.dh ld* **tabar.**

**tabarruc[1]** *m.l* Ururin lacag iwm oo cid lagu kaalmaynayo.

**tabarruc[2]** *f.mg1* **(-cay, -cday)** Ku t: cid wax ku deeqid.

**tabarrucid** *m.f.dh eeg* tabarruc[2].

**tabaryar** *f.mg4* **(-raa, -rayd)** Cid aan tabar lahayn ahaansho.

**tabaryaraan** *m.f.dh eeg* tabaryar. *ld* **tabaryaraansho, tabaryari.**

**tabaryaraansho** *m.l/dh ld* **tabaryaraan.**

**tabaryari** *m.dh ld* **tabaryaraan.**

**tabasho** *m.f.dh eeg* tabo.

**tabatabbo** *m.dh* Weel baaquli u eg oo ka samaysan argeeg, dushana aleel looga sharxay oo subagga, oodkaca iwm lagu shubto.

**tabaxsasho** *m.f.dh eeg* tabaxso.

**tabaxso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Qun yar socosho.

**tabayn** *m.f.dh eeg* tabee. *ld* **tabays.**

**tabays** *m.l ld* **tabayn.**

**tabbac[1]** *m.l ld* **tabbicid.**

**tabbac[2]** *f.g1* **(-cay, -cday; -bici)** Ku t.: cid deeq weyn siin.

**tabbeello** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Loox weyn oo qoraallo ama sawirro macno gaar ah samaynaya lagu muujiyo.

**tabbicid** *m.f.dh eeg* tabbac[2]. *ld* **tabbac[1].**

**tabcaan** *m.l.kh* T. ah: qof daal ama xanuun la liita. *ld* **tacbaan.**

**tabcayn** *m.f.dh eeg* tabcee.

**tabcee** *f.g2* **(-ceeyay, -caysay)** Cid tabco ku qabasho.

**tabcid** *m.dh ld* **tacbid.**

**tabco** *m.dh* Hab laba qof oo legdamaya mid midka kale lugtiisa ku maro.

**tabee** *f.g2* **(-beeyay, -baysay)** Wax xeeladayn.

**tabeeye** *m.l* **(-yayaal,** *m.dh***)** (riw.) Qof hawshiisu tahay muuqdoorinta jilaha masraxa ama filimka.

**tabiino** *m.dh* Wax tar hiil iyo hooba leh. *ld* **tamiino, tammiin, tammiino.**

**tabis** *m.l ld* **dabis.**

**tabkac[1]** *m.l ld* **tabkicid.**

**tabkac[2]** *f.mg1* **(-cay, -cday; -kici)** Dhibaato ka gudbid.

**tabkicid** *m.f.dh eeg* tabkac[2]. *ld* **tabkac[1].**

**tabnaan** *m.f.dh eeg* taban. *ld* **tabnaansho.**

**tabnaansho** *m.l/dh ld* **tabnaan.**

**tabo** *f.g3* **(-btay, -batay)** 1. Wax la filanayay oo la waayey dib u gocasho. 2. Dhacdo godob ka tirsasho.

**tabsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Sac ama qaalin lo'aad wax boodid u baahan ahaansho.

**tabsanaan** *m.f.dh eeg* tabsan. *ld* **tabsanaansho.**

**tabsanaansho** *m.l/dh ld* **tabsanaan.**

**tacaal[1]** *m.l ld* **tacaalid.**

**tacaal[2]** *f.mg1* **(-aalay, -aashay)** La t.: qof buka caafimaadkiisa ku dadaalid.

**tacaalid** *m.f.dh eeg* tacaal[2]. *ld* **tacaal[1].**

**tacab[1]** *m.l* 1. Hantida xoogsiga ku timaadda. 2. Hawl; xoogsi; shaqo. 3. *ld* **tacdbid.**

**tacab[2]** *f.g/mg1* **(-cbay, -cabtay; -cbi)** 1. *(f.g)* Beer dalag ka soo saarid. 2. *(f.g)* Hawl faa'iido ka helid. 3. *(f.mg)* Ku t.: qof maalgelin si noloshiisa loo hagaajiyo. *ld* **tabac[2].**

**tacabbir** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** 1. Dal kale u dhoofid si shaqo looga helo. 2. Haajir.

**tacabbirid** *m.f.dh eeg* tacabbir.

**tacabkhasaaro** *m.dh* Dadaal miro dhalin la'aan.

**tacabkordhin** *m.dh* Wax soo saarka oo la badiyo.

**tacabla'aan** *m.dh* Shaqo la'aan.

**tacablaawe** *m.l* **(-wayaal,** *m.l/dh***)** Qof ma shaqayste ah.

**tacabsoosar** *m.l* Miraha ka soo baxa hawl la qabtay.

**tacaddi[1]** *m.l* Wax lagu kaco oo xaqa weydaarsan; waxyeello; gardarro; xumaa-to. *ld* **dacati.**

**tacaddi[2]** *f.mg1/2* **(-iyay, -iday/isay; -iyi)** Ku t.: xad gudub samayn. *ld* **dacati[2].**

**tacaddin** *m.f.dh ld* **tacaddiyid.**

**tacaddiyid** *m.f.dh eeg* tacaddi[2]. *ld* **dacatin, dacatiyid, tacaddin.**

**tacbaan** *m.l ld* **tabcaan.**

**tacbid** *m.f.dh eeg* tacab[2]. *ld* **tabac[1], tabcid, tacab[1].**

**tacbiir** *m.l/dh* Hab wax loo jeediyo ama loo qoro.

**tacdaar[1]** *m.dh* (*dii.*) Neef xoolo ah oo Ilaah dartii loo qalo. *ld* **tadcaar[1], tamcaar[1].**

**tacdaar²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** (*dii.*) Ku t.: neef duco darteed u qalid. *ld* **tadcaar², tamcaar².**
**tacdaarasho** *m.f.dh eeg* tacdaaro. *ld* **tadcaarasho, tamcaarasho.**
**tacdaarid** *m.f.dh* tacdaar². *ld* **tadcaarid, tamcaarid.**
**tacdaaro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** 1. Ku t.: dad badan Alla bari samaysasho. 2. Si wada jir ah wacad u gelid. 3. Sixir furyo samay-sasho. *ld* **tadcaaro, tamcaaro.**
**tacliimi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid tacliin barid.
**tacliimin** *m.f.dh eeg* tacliimi.
**tacliin** *m.dh* Aqoon habaysan oo la barto.
**tacliinsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof tacliin leh ahaansho.
**tacliinsanaan** *m.f.dh eeg* tacliinsan. *ld* **tacliinsanaansho.**
**tacliinsanaansho** *m.l/dh ld* **tacliinsanaan.**
**tacliinxumo** *m.dh* Waxbarasho la'aan.
**tacliiq** *m.l* **(-qyo,** *m.dh***)** Faahfaahin laga bixiyo arrin, ra'yi iwm.
**tacluus** *m.dh* 1. Cudur, bugto. 2. Juucjuuc.
**tacshiirad** *m.dh* Rasaas koox dad ahi hal mar wada ridaan.
**tacsi** *m.dh* 1. Hadallo qof laga dhintay loo jeediyo oo lagu samirsiiyo. 2. Lacag loo geeyo qof laga dhintay. 3. Murugo dhawr maalmood loo hayo qof dhintay.
**tacsiir¹** *m.dh* Ganaax.
**tacsiir²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Cid ganaaxid.
**tacsiirid** *m.f.dh eeg* tacsiir².
**tacsiyee** *f.mg2* **(-yeeyay, -yeysay)** U t.: cid laga dhintay hadallo samirsiin ah u jeedin.
**tacsiyeyn** *m.f.dh eeg* tacsiyee.
**tadbiir** *m.dh* Maamulidda si fiican wax loo maamulo (lacag, arrin iwm).
**tadcaar¹** *m.dh* **(-rro,** *m.dh***)** *ld* **tacdaar¹.**
**tadcaar²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** *ld* **tacdaar².**
**tadcaarasho** *m.dh ld* **tacdaarasho.**
**tadcaarid** *m.dh ld* **tacdaarid.**
**tadcaaro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** *ld* **tacdaaro.**
**taddawur¹** *m.l ld* **taddawurid.**
**taddawur²** *m.l* (*c.nafl.*) Hab soo korid ah, oo aan hakad lahayn, oo leh horumar gaar ah oo ku xiran waqti go'an.
**taddawur³** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Horumar samayn.
**taddawurid** *m.f.dh eeg* taddawur³. *ld* **taddawur¹.**
**tadhah 1** *m.l* Kibir iyo isla weynaan ku abuurma qof maal ama darajo uu helay darteed.
**tadhah²** *f.mg1* **(-hay, -hday)** Qof maal ama darajo uu helay awgeed, kibir iyo isla weyni ku abuurmid.
**tadhihi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Qof kibrin.
**tadhihid** *m.f.dh eeg* tadhah².
**tadhihin** *m.f.dh eeg* tadhihi. *ld* **tadhihis.**
**tadhihis** *m.l ld* **tadhihin.**
**taf¹** *m.dh* **(-fo,** *m.l***)** 1. Maro dacalkeed. 2. Bowdada inteeda hoose.
**taf²** *f.g1* **(-fay, -ftay)** 1. Meel aan sallaan loo fuulo lahayn korid. 2. Cid turunturreyn.
**tafaaful¹** *m.l* 1. Saadaal xun oo cid lala helo. 2. Sixir; fal. *ld* **tafaawul¹.**
**tafaaful²** *f.g1* **(-ulay, -ushay)** 1. Cid sixrid; falid. 2. Saadaal xun la helid. *ld* **tafaawul².**
**tafaafulid** *m.f.dh eeg* tafaaful². *ld* **tafaawulid.**
**tafaal** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** Wadiiqo yar oo isku xirta laba waddo oo is barbarsocda.
**tafaariiq** *m.dh* Iibinta badeeco kis kis loo iibiyo.
**tafaasiil** *m.dh.u* Faahfaahin.
**tafaawul¹** *m.l ld* **tafaaful¹.**
**tafaawul²** *f.g1* **(-ulay, -ushay)** *ld* **tafaaful².**
**tafaawulid** *m.dh ld* **tafaafulid.**
**tafajiid¹** *m.l ld* **tafajiidid.**
**tafajiid²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Socod diidmo, gaabin iyo tabar darro ku jirto socosho.
**tafajiidid** *m.f.dh eeg* tafajiid². *ld* **tafajiid¹.**
**tafantoof¹** *m.l* 1. Socod dhib iyo luggooyo leh. 2. Dhibaato badan lala kulmo.
**tafantoof²** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Socod dhib iyo luggooyo leh socosho.
**tafantoofid** *m.f.dh eeg* tafantoof².
**tafaq** *f.g1* **(-qay, -qday)** Wax mudid (qodax).
**tafaqid** *m.f.dh eeg* tafaq.
**tafaraaruq¹** *m.l* **(-qyo,** *m.dh***)** Ismaandhaaf awgiisa loo kala tago. *ld* **tafarruq¹.**
**tafaraaruq²** *f.mg1* **(-qay, -qday)** Ismaan-dhaaf awgiisa ku kala tegid (dad). *ld* **tafarruq².**
**tafarraruqid** *m.f.dh eeg* tafaraaruq². *ld* **tafarruqid.**
**tafarruq¹** *m.l ld* **tafaraaruq¹.**
**tafarruq²** *f.mg1* **(-qay, -qday)** *ld* **tafa-raaruq².**
**tafarruqid** *m.dh ld* **tafaraaruqid.**
**tafaxaydasho** *m.f.dh eeg* tafaxaydo.
**tafaxaydo** *f.mg3* **(-yday, -ydatay)** Maro la xiran yahay kor u laabasho.
**tafeelin** *m.dh* 1. Badasho roob iwm ay aad u bataan. 2. Buro ama dheeri.
**tafid** *m.f.dh eeg* taf².
**tafiir** *m.l* **(-ro,** *m.dh***)** Ilmaha ay dhalaan waalidku.
**tafiiran** *f.mg1* **(-rmay, -rantay; -rmi)** Ka t.: wax ka soo farcamid (cid).
**tafiirgo'** *f.mg1* **(-'ay, -'day)** Wax ciribtirmid.
**tafiirgo'id** *m.f.dh eeg* tafiirgo'.
**tafiirgoo** *f.g2* **(-ooyay, -oysay)** Wax cirib-tirid.
**tafiirgoyn** *m.f.dh eeg* tafiirgoo.

**tafiirmid** *m.f.dh eeg* tafiiran.
**tafniid** *f.g1* **(-day, -dday)** Wax sida ay u kala fiican yihiin u kala saarid.
**tafniidid** *m.f.dh eeg* tafniid.
**tafshaan** *m.l ld* **dafshaan.**
**tafsiir¹** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Fasiraad; micnayn.
**tafsiir²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Quraan fasirid; micnayn.
**tafsiirid** *m.f.dh eeg* tafsiir².
**taftaaf** *f.g1* **(-fay, -ftay)** 1. Cudur nafley uu ku dhacay ku raagid. 2. Cid sixrid.
**taftaafan** *f.mg4* **(-fnaa, -fnayd)** 1. Wax jirro ku raagtay ahaansho. 2. Wax la sixray ahaansho.
**taftaafid** *m.f.dh eeg* taftaaf.
**taftaafnaan** *m.f.dh eeg* taftaafan. *ld* **taftaafnaansho.**
**taftaafnaansho** *m.l/dh ld* **taftaafnaan.**
**tafwareemad** *m.l ld* **tafwareemasho.**
**tafwareemasho** *m.dh eeg* tafwareemo. *ld* **tafwareemad, tafwareemid.**
**tafwareemid** *m.dh ld* **tafwareemasho.**
**tafwareemo** *f.g3* **(-eentay, -eematay)** 1. Xoolo la soo dhacay bar goosasho. 2. Col dhinac ka weerarid. *ld* **tafwareen.**
**tafwareen** *f.g1* **(-eemay, -eentay)** *ld* **tafwareemo.**
**tag¹** *m.l/dh* 1. Guur. 2. Nasiib.
**tag²** *f.g/mg1* **(-gay, -gtay; -tegi)** 1. *(f.g)* Cid meel aadid. 2. *(f.mg)* Ka t.: wax dayn ama dhaafid. 3. *(f.mg)* Kala t.: cid wax kala baxsasho; kala bixid. 4. *(f.mg)* U t.: u imaansho; la kulmid; nin naag u galmoosho. 5. *(f.mg)* Ku t.: meel la tagayo gaadiid u raacid; wax la qaatay ka samrid. 6. *(f.mg)* Ula t.: arrin iwm cid la kaashad. 7. *(f.mg)* Uga t.: wax cid ku dhaafid. 8. *(f.mg.)* La t.: qaadasho; wadasho; kaxaysasho; raacid.
**tagaabee** *f.g2* **(-beeyay, -beysay)** Cid taageerid.
**tagaabeyn** *m.f.dh eeg* tagaabee. *ld* **tagaabo (2).**
**tagaabo** *m.dh* 1. Kaalmo; waxtar; taageero; macaawino. 2. *ld* **tagaabeyn.**
**tagagsi** *m.l* Nolol xun oo maceeshaddu ciriiri tahay. *ld* **fagagsi.**
**tagfi** *m.dh.u* (**-iyo,** *m.dh*) Booddo.
**tagoog** *m.dh* Xubinta cududda iyo majinta u dhaxaysa. *ld* **tagoogo.**
**tagoogo** *m.dh ld* **tagoog.**
**tagrifal¹** *m.dh ld* **tagrifalid.**
**tagrifal²** *f.mg1* **(-alay, -ashay)** Ku t.: wax aan la lahayn idan la'aan isticmaalid.
**tagrifalid** *m.f.dh eeg* tagrifal². *ld* **tagrifal¹.**
**tagsasho** *m.f.dh eeg* tagso. *ld* **tagsi.**
**tagsi** *m.l* 1. *ld* **taksi.** (-iyo, m.dh) Baabuur yar oo la kireysto. 2. *ld* **tagsasho.** Guur; tag.
**tagso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Gabar guur dartiis ula bixid. 2. Ku t.: wax lunsasho.
**tagto¹** *m.dh* Waqti la soo dhaafay.
**tagto²** *m.dh* (*nax.*) Qaab faleed tilmaama ammin tagay.
**tahal** *f.g1* **(-hlay, -hashay; -hli)** Wax isku dayid.
**tahan** *m.dh* 1. Xoog. 2. Aan waxba lagala harin.
**tahantoog¹** *m.l* (**-gyo,** *m.dh*) 1. Xisaab qaldan. 2. *ld* **tahantoogid.**
**tahantoog²** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Xisaab qaldid; qiyaas qaldid.
**tahantoogid** *m.f.dh eeg* tahantoog². *ld* **tahantoog¹ (2).**
**tahar** *m.dh* (**-ro,** *m.dh*) 1. Hilib aan baruur iyo jiir midna lahayn oo adag. 2. Hilib weyd ah.
**taharow** *m.dh* (*daaw.*) Soohyada oo adkaada si dadban waxay ka timaaddaa dhaawac buskooday ama raystay.
**taharowga halbowlayaasha** *m.l* (*daaw.*) Qayb xididka gudihiisa ka mid ah oo adkaatay ka dib markay xayri fariisatay, taasu waxay yaraynaysaa wareegga dhiigga waxayna keenta in xididku xirmo.
**tahbiib¹** *m.l ld* **tahbiibid.**
**tahbiib²** *f.mg1* **(-bay, -btay)** Ku t.: cid wax inay samayso ku qasbid.
**tahbiibid** *m.f.dh eeg* tahiib². *ld* **tahbiib¹.**
**tahdiid** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) U cagajuglayn (cid), u dhaarasho, bajin.
**tahlid** *m.f.dh eeg* tahal.
**tahliil** *m.dh* Biyo quraan lagu akhriyey oo la cabbo ama lagu mayrto si barako ama fayoobi looga helo. *ld* **taxliil².**
**tahliili** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** U t.: cid tahliil u tufid.
**tahliilin** *m.f.dh eeg* tahliili. *ld* **taxliilin.**
**tahluuko** *m.dh* Dhibaato weyn.
**tahna** *fk.* Waxyarna; inyarna; inna.
**tahniyad** *m.dh* Hadallo qof wax uu ku farxo helay loo jeediyo; hambalyo.
**tajwiid** *m.l* Cod aad u qurxoon oo quraanka lagu akhriyo.
**takar** *m.dh.u* Gendi.
**takaradhabad** *m.l ld* **takaradabasho.**
**takaradhabasho** *m.f.dh eeg* takaradhabo. *ld* **takaradhabad.**
**takaradhabo** *f.mg3* **(-btay, -batay)** Xoolo seynta, afka iyo galgalasho takar isaga celin.
**takfi** *m.dh* Qaniin yaryar, dhiig ku nool ah, boodbooda, oo dharka, furaashyada ama darmooyinka lagu seexdo gala; booddo.
**takh¹** *m.l* Badbadka soorta. *ld* **takhid.**

**takh[2]** *f.mg1* **(-khay, -khday)** Soor karaysa badbadid.
**takhaatir** *m.dh.w eeg* takhtar. *ld* **dhakhaatiir.**
**takhallus** *f.mg1* **(-say, -stay)** Ka t.: 1. Cid ama wax khaarijin. 2. Arrin faro ka qaadid.
**takhallusid** *m.f.dh eeg* takhallus.
**takhantakhayn** *m.f.dh eeg* takhantakhee. *ld* **takhantakhin, tukhuntukhayn, tukhuntukhin.**
**takhantakhee** *f.g2* **(-kheeyay, -khaysay)** Cid iyadoo jeegada la hayo hore u ridid. *ld* **takhantakhi, tukhuntukhee, tukhuntukhi.**
**takhantakhi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **takhantakhee.**
**takhantakhin** *m.dh ld* **takhantakhayn.**
**takhantakho** *m.dh* Qof isxejinaya oo xoog horay loogu wado, loo harbiyo. *ld* **tukhuntukho.**
**takhantakhoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Qof la harbiyay hore u turunturrood. *ld* **tukhuntukhoo.**
**takhantakhood** *m.f.l eeg* takhantakhoo. *ld* **tukhuntukhood.**
**takhasus[1]** *m.l ld* **takhasusid.**
**takhasus[2]** *f.mg1* **(-say, -stay)** Ku t.: maaddo ama farsamo si gaar ah u barasho.
**takhasusid** *m.f.dh eeg* takhasus[2]. *ld* **takhasus[1].**
**takhid** *m.f.dh eeg* takh[2]. *ld* **takh[1].**
**takhsiir[1]** *m.dh* **(-rro,** *m.dh***)** Ganaax, ciqaab.
**takhsiir[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Qof gef sameeyey hanti ciqaab ahaan uga qaadid; ganaaxid.
**takhsiirid** *m.f.dh eeg* takhsiir[2].
**takhtad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Alwaax sida santuuqa u samaysan oo alaabta la dhoo-finayo lagu rido.
**takhtar[1]** *m.l* **(-rro/-khaatiir,** *m.dh***)** Qof aqoon u leh cilmiga daaweynta. *ld* **dhakh-tar.**
**takhtar[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Cid daawayn.
**takhtaran** *f.g4* **(-rnaa, -rnayd)** Daawaysan.
**takhtarnaan** *m.f.dh eeg* takhtaran. *ld* **takhtarnaansho.**
**takhtarnaansho** *m.l/dh ld* **takhtarnaan.**
**takhtarnimo** *m.dh* Takhtar ahaansho. *ld* **dhakhtarnimo.**
**takhti** *m.l.kh* T. ah: shay aan wax kale ku labnayn; saafi.
**taki** *m.l ld* **kati.**
**takoor[1]** *m.dh* **(-rro,** *m.dh***)** 1. Wax gardarro lagu qaato ama lagu doono. 2. Inta kale wax ka baxsan, ka soocan. 3. vr. takoorid.
**takoor[2]** *m.l* (*bul.*) Hab lagu kala kaxeeyo dad kala jinsi, diin, midab, iwm.
**takoor[3]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Qof dad kale ka soocid jirro ama sabab kale awgeed.
**takooran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Qof la takooray ahaansho.
**takoore** *m.l* (*xis.*)Tibixda (b2-4ac) ee isle'eg saabley ee leh sansaanka ax2+bx+c=0. Haddii xididdada isle'egtu ay isle'egyihiin, takooraha waa eber. Tusaale ahaan, isle'egta x2-4x-6=0, b2-4ac=25 xididdaduna waa 2 iyo -3. Haddii takooruhu yahay tabane, xididdada isle'egtu waa tirooyin murakab ah. Tusaale ahaan, isle'egta x2+x+1=0 waxa ay leedahay xididdada [-1/2-(V3/2)]i iyo [-1+(V3/2)]i.
**takoorid** *m.f.dh eeg* takoor[3]. *ld* **takoor[1] (3).**
**takoorin** *m.l* Lafta misigta madaxeeda.
**takoornaan** *m.f.dh eeg* takooran. *ld* **takoornaansho.**
**takoornaansho** *m.l/dh ld* **takoornaan.**
**taksi** *m.l ld* **tagsi (1).**
**tal** *m.l* 1. Dun xariir ah oo maryaha lagu qurxiyo. 2. T. ah: qof aad u marqaansan ama u sarqaansan.
**talaado** *m.dh* Todobaadka maalin ka mid ah oo u dhaxaysa isniinta iyo arbacada. *ld* **salaasa.**
**talaammiin** *m.dh* Dadka inta aan birta tumin.
**talaggal[1]** *m.l* 1. T. ah: qof talo bixin kara; ujedda; qorshe. 2. *ld* **talaggelid.**
**talaggal[2]** *f.mg1* **(-alay, -ashay; -geli)** Ku t.: wax qorshaysasho.
**talaggeli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Qof wax kala tashasho.
**talaggelid** *m.f.dh eeg* talaggal[2]. *ld* **talaggal[1] (2).**
**talaggelin** *m.f.dh eeg* talaggeli.
**talajeedin** *m.dh* Soo t.: fikrad laga dhiibto arrin.
**talajir** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Ku t.: wax samayntooda ku talaggelid.
**talajirid** *m.f.dh eeg* talajir.
**talal[1]** *m.l* Taah.
**talal[2]** *f.mg1* **(-alay, -ashay)** Nafley taahid.
**talalid** *m.f.dh eeg* talal[2].
**talambaabo** *m.dh* Wax si joogto ah uga fekerid.
**talantaalli** *m.l* 1. Wax si kala googo'an oo waqti u dhexeeyo u dhaca. 2. Laba xaglood oo isla eg oo iska soo horjeeda.
**talanteel[1]** *m.l ld* **teelteel[1].**
**talanteel[2]** *f.g1* **(-eelay, -eeshay)** *ld* **teelteel[2].**
**talanteelid** *m.dh ld* **teelteelid.**
**talaqaadasho** *m.f.dh eeg* talaqaado.
**talaqaado** *f.mg3* **(-aatay, -aadatay)** Waano qaadasho.
**talarraac** *m.l* Qof madax adkayn oo talada si sahlan u qaata.
**talasaarad** *m.l ld* **talasaarasho.**

**talasaarasho** *m.f.dh eeg* talasaaro. *ld* **talasaarad.**
**talasaaro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** Cid arrin u wakiilasho.
**talaxgab**[1] *m.l ld* **talaxgabid.**
**talaxgab**[2] *f.mg1* **(-bay, -btay)** Nafley jirro awgeed la tamardhigid.
**talaxgabid** *m.f.dh eeg* talaxgab[2]. *ld* **talaxgab**[1].
**talaxtag** *f.mg1* **(-gay, -gtay; -tegi)** Ku t.: wax aad ugu xadgudbid.
**talaxtegid** *m.f.dh eeg* talaxtag.
**taleefan** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** 1. Qalab hirar birlab danabeedka ku qaada silig oo leh qayb hadalka dirta iyo mid qabata oo ay ku wada hadlaan laba qof oo kala fog. 2. Hadalka taleefoonka la isku gaarsiiyo. *ld* **telefoon.**
**talfiiq** *m.l* Qoryo yaryar oo caarad dhuuban oo wax mudda leh.
**tali** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** 1. U t.: cid meel xukumid. 2. Ka t.: meel xukunkeeda qabsasho. 3. Ku t.: arrin talo ka bixin.
**talin** *m.f.dh eeg* tali. *ld* **talis.**
**talis** *m.l ld* **talin.**
**talis-rageed** *m.l* **(-syo ...,** *m.dh***)** (*bul.*) Habka ay raggu leeyihiin awoodda sare, ama ay muhim u yihiin mujtamaca dhexdiisa.
**taliswadaag** *m.l* **(-gyo,** *m.dh***)** Kalo qaysashada awoodda.
**taliye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** Qof qayb ciidan ah madax u ah.
**tallaab** *f.mg1* **(-bay, -btay)** Meel dhanka kale uga gudbid. *ld* **tillaab.**
**tallaabi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax meel ka gudbin. *ld* **tillaabi.**
**tallaabid** *m.f.dh eeg* tallaab. *ld* **tillaabid.**
**tallaabin** *m.f.dh eeg* tallaabi. *ld* **tallaabis, tillaabin, tillaabis.**
**tallaabis** *m.l ld* **tallaabin.**
**tallaabo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Fogaanta u dhexeysa meesha ay kala taagan yihiin laba lugood ee qof soconaya. 2. T. qaad: arrin wax ka qabasho. 3. *(fk)* T.t.: tartiib tartiib. *ld* **tillaabo.**
**tallaabsad** *m.l ld* **tallaabsasho.**
**tallaabsaddex** *m.dh* 1. Tallaabada ugu dheer. 2. Wax qof karaankiisa dhaafsan.
**tallaabsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Ka t.: wax meel kale ka shisheeya ahaansho.
**tallaabsanaan** *m.f.dh eeg* tallaabsan. *ld* **tallaabsanaansho, tallowsanaan, tallowsanaansho.**
**tallaabsanaansho** *m.l/dh ld* **tallaabsanaan.**
**tallaabsasho** *m.f.dh eeg* tallabso. *ld* **tallaabsad, tallaabsi, tillaabsad, tillaab-sasho.**
**tallaabsi** *m.l ld* **tallaabsasho.**
**tallaabso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Tallaabo qaadid. 2. Ka t.: wax ama qof ka kor gudbid. 3. Ku t.: wax qabashadooda ku dhaqaaqid. 4. U t.: wax qabashadooda u gudbid. *ld* **tillaabso.**
**tallaahi** *e.d* (*dii.*) Erey lagu dhawaaqo marka la dhaaranayo.
**tallaajad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Qaboojiye.
**tallaal**[1] *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** 1. Malaxda ka samysan cudur keenayaasha oo dhimaty oo oogada la geliyo ama lagu mudo, si cudur looga hortago oo guri looga noqdo. 2. Hawsha ama farsamada tallaalka lafteeda. 3. Geed yar oo meel laga rujiyo oo meel kale lagu beero. 4. Laba geed oo kala jaad ah oo inta mid laan ama cad laga gooyo midka kale dhexdiisa la geliyo oo lagu xiro, si labada geed u midoobaan oo inino hor leh oo kuwii hore ka wanaagsan u dhalaan.
**tallaal**[2] *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** (*daaw.*) Dareere loo diyaariyay in lagu daweeyo ama lagaga hortago cudurrada ay dhaliyaan noolayaasha ili-ma-aragtayda ah.
**tallaal**[3] *f.g1* **(-aalay, -aashay)** Tallaal ku samayn.
**tallaalan**[1] *f.mg1* **(-lmay, -lantay; -lmi)** Wax la lallaalay noqosho.
**tallaalan**[2] *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax la tallaalay ahaansho.
**tallaalid**[1] *m.f.dh eeg* tallaal[3].
**tallaalid**[2] *m.dh* (*daaw.*) Hab loo sameeyo ama loo kiciyo difaaca jirka oo liddi cudur ku ah iyadoo la adeegsanayo "tallaal", ama diyaarin khaas ah ee walax antiijineed oo kicineysa sameynta antiiboodhiga ku ha-boon.
**tallaalmid** *m.f.dh* eegtallaalan[1].
**tallaalnaan** *m.f.dh eeg* tallaalan[2]. *ld* **tallaalnaansho.**
**tallaalnaansho** *m.l/dh ld* **tallaalnaan.**
**tallamid** *m.f.dh eeg* tallan[2]. *ld* **tallan**[1] **(2).**
**tallan**[1] *m.l* 1. Laballaabow; shaki; walaac. 2. *ld* **tallamid.**
**tallan**[2] *f.g1* **(-amay, -antay; -ami)** Ka t.: wax samayntooda ku fekerid.
**talleeji** *m.dh ld* **kalleeti**[1].
**talli** *m.l.u* Saaruq.
**tallooji** *m.dh ld* **kalleeti**[1].
**tallowsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **tallaabsan.**
**tallowsanaan** *m.dh ld* **tallaabsanaan.**
**tallowsanaansho** *m.l/dh ld* **tallaabsanaan.**
**talmas** *m.l* **(-syo,** *m.dh***)** (*c.nafl.*) Qayb ka tirsan maskax-horaadka lafdhabarleyda oo ku taalla aybotalamaska korkiisa. Waxay wararka dareenka u gudbisaa lakabyaga maskax horaadka, waxa kale oo ay ku shuqul

leedahay u beddelidda gujooyinka dareemo wacyi leh.

**talo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Fikrad wax ku ool ah oo cid tuseysa sidii uu wax u qabsaan lahaa.

**talqiin** *m.l* 1. *(dii.)* Hadallo duco iyo dardaaran isugu jira oo qof dhintay xabaashiisa lagu kor akhriyo. 2. Qof sakaraad ah oo towxiidka loo laqimayo. *ld* **taqliin.**

**taltaal** *f.g1* **(-aalay, -aashay)** 1. Cid hawl ay hayso ka jeedin. 2. Balaayo cid ku dhicid.

**taltaalid** *m.f.dh eeg* taltaal.

**taltalliini** *m.l/dh* (riw.) Aktarka majaajillada sameeya oo dadka ka qososhiya.

**taluul**[1] *m.dh* Boor, qiiq iwm oo samada isku taaga.

**taluul**[2] *f.mg1* **(-lay, -uushay)** Boor, qiiq iwm kor isu taagid.

**taluulan**[1] *f.mg1* **(-lmay, -lantay)** Boor, qiiq iwm wax kor isu taagay noqosho.

**taluulan**[2] *f.mg4* **(-lnay, -lnayd)** Boor, qiiq iwm wax kor isu taagay ahaansho.

**taluulid** *m.f.dh eeg* taluul[2].

**taluulmid** *m.f.dh eeg* taluulan[1].

**taluulnaan** *m.f.dh eeg* taluulan[2]. *ld* **taluul-naansho.**

**taluulnaansho** *m.l/dh ld* **taluulnaan.**

**tamanda'**[1] *m.l* Hadal aan madax iyo manjo midna lahayn; cantar.

**tamanda'**[2] *f.mg1* **(-'ay, -'day; -di'i)** Hadal badan oo aan murti lahayn ku hadlid.

**tamandho** *m.dh* Yaanyo.

**tamandi'id** *m.f.dh eeg* tamanda'[2].

**tamar socod** *m.dh* Summad: Ek. Tamarta ay walaxi ku kasbatay socodka ay ku jirto, le'egna hawsha ay qaban karto, marka walaxda la joojiyo. Waxaa lagu helaa isle'egtan. Ek = 1/2 mv2, taasoo m-ay tahay cufka walaxda; v-ay tahay xawaaraha walaxda.

**tamar xor ah** *m.dh* (*fiis.*) Cabbir loo adeegsado awoodda hab ku samayn karo shaqo waxtar leh.

**tamar**[1] *m.dh ld* **tabar.**

**tamar**[2] *m.dh* (*fiis.*) Summad: E. Astaanta qabashada hawl. T.ta waxay leedahay dhawr qaab, waxana lagu cabbiraa juul (J) (*eeg* t. keyd iyo t. socod). *ld* **tabar.**

**tamar-bu'eed** *m.dh* (*fiis.*) Tamarta la sii daayo, marka uu dhaco ama dhanballan bu'eed ama isudheg bu'eed.

**tamar-dabareed** *m.dh* (*fiis.*) Tamarta la bixiyo marka dabar elektaroon-wadaag ihi ka dhex samaysmo laba atam oo madax bannaan.

**tamar-isuhayn** *m.dh* (*fiis.*) Tamar le'eg iin cufaadka bu'da, ee ay bu'du bixiso, marka uu dhanballan ku dhaco (*eeg* iin cufaad).

**tamar-kaah** *m.dh* (*fiis.*) T. k.inta birlabdanabeed ee dhexmari karta dululaati aan maatar lahayn.

**tamar-keyd** *m.dh* (*fiis.*) Summad: Ep. Tamarta ku keydsantay walax, uguna wacantahay meesha ay taalo, waxaana ay le'egtahay hawsha ku baxday walax ka dhaqaajinta bar beegaal (sida oogada dhulka) ilaa meesha ay hadda taallo. Waxaa lagu helaa Ep = mgh.

**tamar-kicin** *m.dh* (*fiis.*) Tamarta ugu yar ee saxar, molikiyuul, iwm uu hanto ka hor inta aanu falgelin waa tamarta loo baahanyahay si falgal u bilowdo iyada oo aan la tixgelineyn in falgalku yahay kul qaate ama kul bixiye waxaa lagu asteeyaa summadda E.

**tamaro** *m.dh ld* **tabar.**

**tamar-qorraxeed** *m.dh* (*fiis.*) Tamar birlabdanabeedka ka soo kaahda qorraxda.

**tamashle** *m.l* Lugabbaxsi; manjabbaxsi.

**tamashlee** *f.g2* **(-leeyay, -leysay)** 1. Socod raaxaysi leh meel aan fogayn ku tegid. 2. Safar dalxiis ah meel dheer ku tegid.

**tamashleyn** *m.f.dh eeg* tamashlee. *ld* **tama-shleys.**

**tamashleys** *m.l ld* **tamashleyn.**

**tambal** *m.l.kh* 1. T. ah: qof nacas ah. 2. T. ah: qof aad u tabar yar.

**tamcaar**[1] *m.dh ld* **tacdaar**[1]**.**

**tamcaar**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** *ld* **tacdaar**[2]**.**

**tamcaarasho** *m.dh ld* **tacdaarasho.**

**tamcaarid** *m.dh ld* **tacdaarid.**

**tamcaaro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** *ld* **tacdaaro.**

**tamiin**[1] *m.l* Mar; kol. *ld* **tamin.**

**tamiin**[2] *m.dh* Tiro isdhaaf ah oo loo istic-maalo faalka.

**tamiino** *m.dh ld* **tabiino.**

**tamin** *m.l ld* **tamiin**[1]**.**

**tammadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Qof ama wax kale oo astaamo ama tilmaamo gaar ah leh, calaamaysasho, soo aadid, ku soo aroorid, u qasdid; ku hirasho; abbaarid.

**tammadin** *m.f.dh eeg* tammadi.

**tammiin** *m.dh ld* **tabiino.**

**tammiino** *m.dh ld* **tabiino.**

**tammin**[1] *m.dh ld* **temmin**[1]**.**

**tammin**[2] *f.g1* **(-nay, -ntay)** *ld* **temmin**[2]**.**

**tamminid** *m.f.dh ld* **temminid.**

**tammooti** *m.l/dh* Neef aan fayoobeen oo cudur dhimanaya oo la qasho.

**tammuujad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Bastoolad.

**tamuumid** *m.f.dh eeg* tamuun.

**tamuun** *f.mg1* **(-uumay, -uuntay; -uumi)** Meel abbaarid.
**tamuunsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Cid meel ku toosin.
**tamuunsiin** *m.f.dh eeg* tamuunsii.
**tamuux** *m.dh* Carro shawle ah oo aan habaas lahayn sida tan xeebta; xaano; xaani.
**tan¹** *m.l* 1. Culays dhan 1000 kg. 2. Mug.
**tan²** *mu.ti.dh* **(kuwan, w)** Magacuyaal tilmaame oo dhaddig, oo wax qofka ha-dlaya u dhow oo farta la isugu fiiqayo lagu tilmaansado. Tu. "Tan meesha fadhidaa waa walaashay".
**tan³ (-tan)** *dk.ti.dh* Dibkabe tilmaame oo magac dheddig dib looga qodbo oo wax qofka hadlaya u dhow oo farta la isugu fiiqayo lagu tilmaansado.
Tus. "Tintan tayda ma aha".
**tan⁴** *fk.* Ilaa; T. ama taniyo: mar laga bilaabo; jeer laga gaaro. Tus. "Tan iyo intii uu halkaan yimid wuu bukay".
**tanaad¹** *m.l* (**-ddo**, *m.dh*) Qof hanti badan leh.
**tanaad²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Qof hanti badan yeelasho.
**tanaadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid tanaad ka dhigid.
**tanaadid** *m.f.dh eeg* tanaad².
**tanaadin** *m.f.dh eeg* tanaadi.
**tanaasul** *f.mg1* **(-ulay, -ushay)** Ka t.: cid arrin ay damacsanayd dib uga noqosho.
**tanaasulid** *m.f.dh eeg* tanaasul.
**taniyo** *fk.* Ilaa; tan³.
**tanjent** *m.l* 1. *(xis.)* Fansaar tirignoometari ee xagal. Tanjentka xagasha + e saddexagal qumman waa saamiga ay sammeeyaan dhererrada dhinaca horjeedaha ah iyo kan deriska la ah xagasha. Qeexdani waxa lagu dabbaqaa xaglaha u dhexeya 0 iyo 90° oo keliya. 2. *(xis.)* Guud ahaan, mark a laga hadlaayo kulannada kaartis oo unuygu yahay o, tanjentku waa xagasha u dhexeey-sa dhidibka-x iyo xarriiqda oB oo ay sammeeyaan kulanka-x iyo kulanka-y ee barta B (x,y).
**tannaago** *m.dh* Hadal lagu dheeraysto si cid meel fog joogta loo maqalsiiyo; tayaago. *ld* **tannaagood.**
**tannaagoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Cid meel fog joogta cod dheer kula hadlid. *ld* **tayaago, tayaaqoo.**
**tannaagood** *m.f.l eeg* tannaagoo. *ld* **tayaago, tayaagood, tayaaqood.**
**tantoomid** *m.f.dh eeg* tantoon. *ld* **tantoonyeyn, tatoomid, tatoonyeyn.**
**tantoomo** *m.dh* Shanta farood iyo calaacasha gacanta oo duuban oo wax lagu dhufto iyadoo gacantu soo laabmayso. *ld* **tan-toonyo, tatoomo, tatoonyo.**
**tantoon** *f.g1* **(-oomay, -oontay; -oomi)** Cid tantoonyo ku dhufasho. *ld* **tantoonyee, tatoon, tatoonyee.**
**tantoonyee** *f.g2* **(-yeeyey, -yeysey)** *ld* **tantoon.**
**tantoonyeyn** *m.dh ld* **tantoomid.**
**tantoonyo** *m.dh ld* **tantoomo.**
**taqdiimad** *m.dh ld* **taqdiin.**
**taqdiin** *m.dh* Lacag ama hanti kale oo horumarin ahaan looga sii qaato cid wax iibsata. *ld* **taqdiimad.**
**taqi** *m.l.kh* T. ah: qof Ilaah cabsidii u go'doo-ma.
**taqliid¹** *m.l ld* **taqliidid.**
**taqliid²** *f.g1* **(-day, -dday)** Cid wax ay samaysay ku dayasho.
**taqliidid** *m.f.dh eeg* taqliid². *ld* **taqliid¹.**
**taqliin** *m.dh ld* **talqiin.**
**taqraar¹** *m.l* (**-rro**, *m.dh*) *ld* **tiqraar¹.**
**taqraar²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** *ld* **tiqraar².**
**taqraaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** *ld* **tiqraa-ran.**
**taqraarid** *m.dh ld* **tiqraarid.**
**taqraarnaan** *m.dh ld* **tiqraarnaan.**
**taqraarnaansho** *m.l/dh ld* **tiqraarnaan.**
**taqsiin** *m.dh* 1. In yar oo tubaako ama jaad ah oo mar canka la geliyo. 2. Muusig yar oo ka horreeya heesta.
**taqsiinasho** *m.f.dh eeg* taqsiino.
**taqsiino** *f.mg3* **(-ntay, -natay)** In yar oo tubaako ama qaat ah ruugid (qof).
**taqtaq¹** *m.l* 1. *ld* **taqtaqid.** Badbadidda ay soortu badbaddo marka la karinaayo. 2. T. ah: soor jilicsan oo aan weli bislaan.
**taqtaq²** *f.mg1* **(-qay, -qday)** Soor karaysa badbadid.
**taqtaqid** *m.f.dh eeg* taqtaq². *ld* **taqtaq¹ (1).**
**taqwad** *m.dh* 1. Nooc shabaagta mallayga lagu dabo mid ka mid ah. 2. Xoog; tabar. 3. *ld* **taqwo.**
**taqwo** *m.dh* Ilaah ka cabsi. *ld* **taqwad (3).**
**tar¹** *m.l* 1. Mid ka mid ah godadka dayaxa oo u dhexeeya neefmadoobaha iyo majinta oo la rumaysanyahay qofka dhasha inuu yeesho taran badan. 2. *ld* **tarid.**
**tar²** *m.dh* 1. Magac xiddig; afqays. 2. Bow-do.
**tar³** *f.g/lg1* **(-ray, -rtay)** 1. Wax t./wax u t.: cid wax qabasho. 2. Wax badin.
**taraabeesiyuus** *m.l* (*c.nafl.*) Muruq ballaaran oo qaabsaddex gees leh oo ku yaal surka intisa dambe iyo garabaka dhexdooda

wuxuu, dhaqaajiya garbaha, surkana xagga dambe ayuu u qaadaa labada dhanba.

**taraafiko** *m.dh* Qayb ciidanka booliska ka tirsan oo qaabilsan nabadgelyada wad-dooyinka.

**taraamantaana** *m.dh* (*juqr.*) Dabayl woqooyi, qallalan oo ka dhacda gobolka miditereeniyanka.

**taraanturrayn** *m.f.dh eeg* taraanturree. *ld* **taraanturyayn, turaanturyayn.**

**taraanturree** *f.g2* **(-eeyay, -eesay)** Horay u harbin, takhantakhayn. *ld* **taraanturyee, turaanturyee.**

**taraanturro** *m.dh* Tallabooyin horay xoog loogu qaado, si qof soconayoo wax cagta ku dhuftay ama xoog kale gadaal ka soo harbiyay, dhicidda iyo kufidda isaga ilaaliyo; takhantakho. *ld* **turaanturro.**

**taraanturyayn** *m.dh ld* **taraanturrayn.**

**taraanturyee** *f.g2* **(-yeeyay, -yeysay)** *ld* **taraanturree.**

**taraar**[1] *m.l* **(-ryo,** *m.dh***)** 1. Bowd si aad ah ood loogu adkeeyay. 2. Jibaax; jiiris. 3. *ld* **taraarid.**

**taraar**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Wax si xoog ah meel u jiirid; u jibaaxid, u dardarid.

**taraarax**[1] *m.l ld* **taraaraxid.**

**taraarax**[2] *f.mg1* **(-xay, -xday)** 1. Sidbasho. 2. Wax xadkoodii dhaafid.

**taraaraxid** *m.f.dh eeg* taraarax[2]. *ld* **taraa-rax**[1]**.**

**taraaraysasho** *m.f.dh eeg* taraarayso. *ld* **taraaraysi.**

**taraaraysi** *m.l ld* **taraaraysasho.**

**taraarayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Haween uur leh taraare samaysasho.

**taraare** *m.l* Duco dumarka uurka lihi marka sidkoodu soo dhawaado samaystaan.

**taraarid** *m.f.dh eeg* taraar[2]. *ld* **taraar**[1]**.**

**taraarsii** *f.lg2* **(-iiyay, -iisay)** Meel ciriiri ah wax xoog ku marsiin; jiirsiin.

**taraarsiin** *m.l/dh eeg* taraarsii.

**taraawiix** *m.dh* (*dii.*) Salaad ka kooban siddeeed ama kow iyo labaatan ragcadood oo la dukado cishaha kaddib xilliga soonka.

**taraawil** *m.l* **(-llo, dh)** Waran yar oo af dhuuban oo riddada iyo lishaabka lagu barto.

**tarabtarab** *m.dh.fk* Koox koox nafley ah. Tus. “Arigii yeydu tarabtarab bay u leysay”.

**taraddamid** *m.f.dh eeg* taraddan[2]. *ld* **tarad-dan**[1]**.**

**taraddan**[1] *m.l ld* **taraddamid.**

**taraddan**[2] *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Labalaaboodin, walaacid.

**tarakooma** *m.dh* (*daaw.*) Cudur indheed muddo dheer oo la isqaadsiiyo: nooc daran ee infekshinka xoobka indhaha oo uu keeno jermi u dhexeeya fiiruska iyo baktiiriyada oo la yirahdo “chlamydia trachomatis” cudurka wuxu ku badanyahay dalalka kulul.

**taran badan** *m.l* (*kiim.*) Iskudhis ka kooban molikuyuullo aad u waaweyn oo ka samaysmay xubno molikuyuuleed oo soo noqnoqday (tarmiyeyaal). Taran badanya-du sida caadiga ah ma laha cuf molikuyuul go'an.

**taran talantaalli ah** *m.l* 1. *(baay.)* Meerta nooleed noole, taas oo taranku uu dhaco si talantaalli ah fac walba isaga oo marna u dhaca taran jinsi ah, marka kalena taran jinsilaawe ah. Tus. “Soolantaraata”. 2. *(baay.)* Ka dhicidda ay ka dhacayaan meerta nololeedka noole dhexdiisa laba ama in ka badan oo qaabab gooni ah, kuwaas oo ku kala duwan muuqaalka, sabada iyo habka taranka.

**taran**[1] *m.l ld* **tarmid.**

**taran**[2] *f.mg1* **(-rmay, -rantay; -rmi)** 1. Miro dalag la kariyey badasho. 2. Nafley is dhashay tiradeeda badasho.

**tarandac** *m.l* 1. Wax culus ama dhergey oo hadba doc u liicaya, u janjeersanaya. 2. T. ah: qof hanti badan leh oo ku nool nolol raaxo leh.

**tarandhaaf**[1] *m.l ld* **tarandhaafid.**

**tarandhaaf**[2] *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Wax aad u badasho.

**tarandhaafid** *m.f.dh eeg* tarandhaaf[2]. *ld* **tarandhaaf**[1]**.**

**taran-foolwaa** *m.l* (*xis.*) Taranka laba leeb oo marka la isku dhufto ku siiya foolwaa. Taranka foolwaa ee leebabka A iyo B waxa lagu qeexaa A.B=AB cos theta. Taas oo A iyo B ay yihiin laxaadyada A iyo B, theta-na ay tahay xagasha u dhexeysa labada leeb.

**taran-jinsi** *m.l* (*baay.*) Qaab taran ah oo ku yimaaddo isku beddelka laba unug taran ee dariiqadda bacriminta. Caadi ahaan, gaar ahaan xayawaanku, waxay u baahanyihiin laba waalid, mid lab iyo mid dheddig.

**taran-leeb** *m.l* (*xis.*) Taranka laba leeb oo ku siiya leeb saddexaad. Taranka labada leeb A iyo B waxa loo qoraa AxB, waa leeb laxaaddiisu yahay A B sin theta, taas oo A iyo B ay yihiin laxaadyada A iyo B, theta-na tahay xagasha u dhexeysa A iyo B. Jihada taranka leebka waxa uu ku yahay xaglo qumman leebabka A iyo B.

**taransad** *m.l ld* **taransasho.**

**taransasho** *m.f.dh eeg* taranso. *ld* **taransad.**
**taranso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax faa'iideysasho ama badsasho.
**taran-tallaal** *m.l* (*baay.*) Qaab taran jinsila' oo ka dhaca dhirta, halkaas oo ay ka samaysmaan dhismayaal gaar ah oo unugyo badanley ah, kuwaas oo harka dambena ka go'a waalidkood. Tus. "Tuyuubar iyo balbka".
**tarantarree** *f.g/mg2* **(-reeyay, -reysay)** 1. *(f.g)* Laba meelood oo isu dhow isaga socosho. 2. *(f.mg)* Xoolo xawaaro samayn.
**tarantarreyn** *m.f.dh eeg* tarantarree.
**taranti** *m.dh ld* **tarmid.**
**tarantirid** *m.dh* (*daaw.*) Qalliin ama hab hawleed kale oo loola qasdiyo in uu keeno madhaleysnimo qof lab ama dhedig ah.
**tarash**[1] *m.l ld* **taarash**[1] **(2).**
**tarash**[2] *f.g1* **(-shay, -shtay)** *ld* **taarash**[2].
**tarashid** *m.dh ld* **taarashid.**
**tarbiico** *m.dh* Iin dadku lugaha ku yeeshaan oo jilbuhu dib u riixmaan.
**tarbiicsasho** *m.f.dh eeg* tarbiicso.
**tarbiicso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Si tarbiico leh isu taagid. 2. Derbi in yar isku tiirin.
**tarbiyad** *m.dh ld* **tarbiyo.**
**tarbiyee** *f.g2* **(-yeeyay, -yeysay)** Cid asluub wanaagsan ku barbaarin.
**tarbiyeyn** *m.f.dh eeg* tarbiyee.
**tarbiyo** *m.dh* Asluub fiican. *ld* **tarbiyad.**
**tarbuush** *m.l* (**-shyo,** *m.dh*) Koofiyad dhuuban oo dhalada ama dhinac bul dheer ka raaraco oo askartii talyaanigu qaadan jireen; waxaa waagii hore raggu ka qaadan jiray dalka Turkiga. *ld* **darbuush.**
**tardhaaf** *m.l.kh* T. ah: xad-dhaaf.
**tareen** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Gaadiid ka kooban gaariyaal badan oo isku xiriira oo midka u horreeyaa ee wax jiidayaa matoor saaran yahay kuna orda jid bir ah. *ld* **tariin.**
**targal** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) 1. Sarwaal hoos ka dhuuban oo badanaa fardaha lagu fuulo.2. Sarwaal.
**tarid** *m.f.dh eeg* tar[3]. *ld* **tar**[1] **(2).**
**tariib**[1] *m.l.u* Nabarro yaryar oo jirku yeesho oo ka qaado dhirta caanaha leh qaarkood.
**tariib**[2] *f.mg1* **(-bay, -btay)** Nabarro yaryar oo jirku yeesho dhirta caanaha leh qaarkeed ka qaadid.
**tariibid** *m.f.dh* eef tariib[2].
**tariin** *m.l ld* **tareen.**
**tarjimad** *m.dh ld* **tarjumo.**
**tarjiman** *f.mg4* **(-mnaa, -mnayd)** *ld* **tarjuman.**
**tarjime** *m.l ld* **tarjume.**
**tarjimid** *m.dh ld* **tarjumid.**
**tarjimnaan** *m.dh ld* **tarjumnaan.**
**tarjimnaansho** *m.dh/l ld* **tarjumnaan.**
**tarjimo** *m.dh ld* **tarjumo.**
**tarjin** *f.g1* **(-imay, -intay)** *ld* **tarjun.**
**tarjumad** *m.dh ld* **tarjumo.**
**tarjuman** *f.mg4* **(-mnaa, -mnayd)** Qoraal iwm wax la tarjumay ahaansho. *ld* **tarjiman, turjuman.**
**tarjume** *m.l* (**-mayaal** *m.l/dh*) Fasire. *ld* **tarjime, turjume.**
**tarjumid** *m.f.dh eeg* tarjun. *ld* **tarjimid, tarjumo, turjumid.**
**tarjumnaan** *m.f.dh eeg* tarjuman. *ld* **tarjimnaan, tarjimnaansho, tarjumnaansho.**
**tarjumnaansho** *m.l/dh ld* **tarjumnaan.**
**tarjumo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Wax lagu fasiray af kale. *ld* **tarjimad, tarjimo, tarjumad, turjumad, turjumo.**
**tarjun** *f.g1* **(-umay, -untay; -umi)** 1. Qoraal af kale ku beddelid. 2. Ka t.: cid wax ay sheegto cid kale u fasirid. *ld* **tarjin, turjun.**
**tarlaash** *m.l* Fargan.
**tarmi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax tiradooda badin.
**tarmid** *m.f.dh eeg* taran 2 *ld* **taran**[1]**, taranti.**
**tarmin** *m.f.dh eeg* tarmi.
**tarmuus** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) Weel gudihiisa dhalo aan hawo lahayn ku jirto oo wixii lagu shubo xaaladdiisa ku haya in muddo ah. *ld* **termuus.**
**tarniig** *m.l* Bir fidsan oo qiro yar leh oo guryaha dusha laga saaro; jiingad. *ld* **terniig.**
**taroox** *m.l* (**-xyo,** *m.dh*) Qof tuugannimo u banbaxay.
**tarraaqad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Kalluunka badda jaad ka mid ah oo u eg tebedinta.
**tarraar**[1] *m.l* Ood laba beerood oo isa saaran u dhexeysa.
**tarraar**[2] *m.dh* Summad Alif dheer u eg oo garabka ilaa caloosha gaaraya oo geela lagu dhigo.
**tarraje** *m.l* Geedo yaryar oo xoolaha ay cunaan, siiba geela.
**tarraq** *m.l* (**-qyo,** *m.dh*) Qoryo yaryar oo la farsameeyey oo afka baaruud ku leh; kabriid.
**tarrar**[1] *m.l* (**-ryo,** *m.dh*) Dillaac, jeex. *ld* **qarrar**[1].
**tarrar**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Wax adag dillaac yeelasho. *ld* **qarrar**[2].
**tarrari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax af dillaac u yeelid. *ld* **qarrari.**
**tarrarid** *m.f.dh* tarrar[2]. *ld* **qarrar**[1]**, qarrarid, tarrar**[1].
**tarrarin** *m.f.dh eeg* tarrari. *ld* **qarrarin.**

**tarrax[1]** *m.l ld* **tarrixid.**
**tarrax[2]** *f.g1* **(-xay, -xday; -rixi)** Wax yar wax badan ku dhex darid.
**tarraxan** *f.mg4* **(-xnaa, -xnayd)** Ku t.: wax la tarraxay ahaansho.
**tarraxnaan** *m.f.dh eeg* tarraxan. *ld* **tarrax-naansho.**
**tarraxnaansho** *m.l/dh ld* **tarraxnaan.**
**tarraxo** *m.dh* Geed yar oo asal wanaagsan laga helo.
**tarraysad** *m.l ld* **darraysasho.**
**tarraysasho** *m.f.dh ld* **darraysasho.**
**tarraysi** *m.l ld* **darraysasho.**
**tarrayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** *ld* **darrayso.**
**tarriiq[1]** *m.l* 1. Dillaac, jeex. 2. Waddo laba degmo isku xirta.
**tarriiq[2]** *f.g1* **(-qay, -qday)** Wax jeexid.
**tarriiqan[1]** *f.mg1* **(-qmay, -qantay; -qmi)** Wax la jeexay noqosho.
**tarriiqan[2]** *f.mg4* **(-qnaa, -qnayd)** Wax la jeexay ahaansho.
**tarriiqid** *m.f.dh eeg* tarriq[2].
**tarriiqmid** *m.f.dh eeg* tarriiqan[1].
**tarriiqnaan** *m.f.dh eeg* tarriiqan[2]. *ld* **tarriiqnaansho.**
**tarriiqnaansho** *m.l/dh ld* **tarriiqnaan.**
**tarrixid** *m.f.dh eeg* tarrax[2]. *ld* **tarrax[1].**
**tarro** *m.dh* 1. Laba laamood oo isku dheggan halka ay ka farcamaan. 2. *ld* **darro.**
**tarsaasi** *m.l* 1. Lalabbo ka timaadda cunto la iska badiyey. 2. Qaraw; calwasaad.
**tarshad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Markab bad dhex maraya biyaha kor uga duula; darbad. *ld* **darshad.**
**tartabo** *m.dh* Jaad ka mid ah kalluunka.
**tartamid** *m.f.dh eeg* tartan[3].
**tartan[1]** *m.l* **(-ammo/-anno,** *m.dh***)** 1. Baratan. 2. T.ka suugaanta; t.ka gabayada.
**tartan[2]** *m.l* **(-ammo/-anno,** *m.dh***)** (*baay.*) Isdhexgal ka dhex dhaca laba ama in ka badan oo noole, tiro dad ama jinsiyo, kuwaas oo wadaaga ilo degaameed. Marka ilaha wax laga helayaa yaraadaan. Tartanku waa quwad muhiim ah marka laga hadlayo tadawurka. Tus. "Dhirtu way dheeraadaan si ay ugu tartamaan ilayska qorraxda".
**tartan[3]** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** La t.: cid, cid kale la baratamid.
**tartansii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Beretensii.
**tartansiin** *m.f.dh eeg* tartansii.
**tartar[1]** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** 1. Feeraha hoose oo laallaada. 2. Dhinac; barbar.
**tartar[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Wax cad cad u googo'id.
**tartiib** *m.dh* Degdeg la'aan.
**tartiibi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax si aan degdeg lahayn u samayn.
**tartiibin** *m.f.dh eeg* tartiibi.
**tartiibsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la tartiibiyey ahaansho.
**tartiibsanaan** *m.f.dh eeg* tartiibsan. *ld* **tartiibsanaansho.**
**tartiibsanaansho** *m.l/dh ld* **tartiibsnaan.**
**tartuuqsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Degdegsan.
**tartuuqsanaan** *m.f.dh eeg* tartuuqsan. *ld* **tartuqsanaansho.**
**tartuuqsanaansho** *m.l/dh ld* **tartuuqsa-naan.**
**tasarruf[1]** *m.l ld* **tasarrufid.**
**tasarruf[2]** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Hanti aan la lahayn si xun u isticmaalid.
**tasarrufid** *m.f.dh eeg* tasarruf[2]. *ld* **tasarruf[1].**
**tasayn** *m.f.dh eeg* tasee.
**tasee** *f.g2* **(-seeyay, -saysay)** Wax qarin.
**taseec** *f.g/mg1* **(-cay, -cday)** 1. Wax u t.: wax u tilmaamid, u sarid. 2. *(f.mg)* Wax u tarid.
**taseecid** *m.f.dh eeg* taseec.
**tashad** *m.f.l eeg* tasho. *ld* **tashi.**
**tashi** *m.f.dh ld* **tashad.**
**tashiil[1]** *m.l* Sahay ama wax kale oo la dhaqaaleeyo si ayan durba u dhammaan; maradhaaro; dhaqaale.
**tashiil[2]** *f.g1* **(-iilay, -iishay)** Wax dhaqaalayn; beekhamayn.
**tashiilad** *m.l ld* **tashiilasho.**
**tashiilasho** *m.f.dh eeg* tashiilo. *ld* **tashiilad.**
**tashiilid** *m.f.dh ld* **tashiil[2].**
**tashiilo** *f.g3* **(-iishay, -iilatay)** Wax dhaqaa-laysasho.
**tasho** *f.mg3* **(-shaday, -shatay)** 1. Arrin go'aan ka gaarid. 2. Ku t.: wax filasho. 3. La t.: talo cid la garabsasho.
**tashuumaa** *m.l.kh* Hasha had iyo jeer is nuugta.
**tasniif[1]** *m.dh* Curinta wax aan hore u jiri jirin.
**tasniif[2]** *f.g1* **(-fay, -ftay)** Farsamo aan hore u jiri jirin curin.
**tasniifid** *m.f.dh eeg* tasniif[2].
**tasoobid** *m.f.dh eeg* tasow.
**tasow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** 1. Baadi wax muddo badan maqnayd noqosho. 2. Nafley dayoobid.
**tastuur[1]** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** 1. Xeer ama qaynuun waddan lagu maamulo. 2. Qori kolkol lagu shiraaca lagu xiro oo doonyuhu isticmaalaan.
**tastuur[2]** *m.l/dh.u* Dhaqan iyo dabeecad qof leeyahay. *ld* **dastuur.**
**taswiir** *m.dh ld* **masawir.**
**tatab** *m.l* **(-byo,** *m.dh***)** 1. Joog, dherer. 2. Kobta ay iska galaan bowdada iyo barida.
**tataji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid hore u ridid.

**tatajin** *m.f.dh eeg* tataji.
**tatoomid** *m.dh ld* **tantoomid.**
**tatoomo** *m.dh ld* **tantoomo.**
**tatoon** *f.g1* **(-oomay, -oontay)** *ld* **tantoon.**
**tatoonyee** *f.g2* **(-yeeyay, -yaysay)** *ld* **tantoon.**
**tatoonyeyn** *m.dh ld* **tantoomid.**
**tatoonyo** *m.dh ld* **tantoomo.**
**taw** *m.dh.sh.r* Cod lagu muujiyo wax degdeg ama dhaqso ah.
**tawaad** *m.dh ld* **dawaad.**
**tawaan** *m.dh* 1. Karti wax lagu bixiyo ama lagu sameeyo. 2. Ujeeddo.
**tawaansad** *m.l ld* **dawaansasho.**
**tawaansasho** *m.f.dh ld* **dawaansasho.**
**tawaansi** *m.l ld* **dawaansasho.**
**tawaanso** *f.g3* **(-aday, -atay)** *ld* **dawaanso.**
**tawaawac¹** *m.l* Cabasho, calaacal.
**tawaawac²** *f.mg1* **(-cay, -cday; -wici)** Calaacalid.
**tawaawicid** *m.dh eeg* tawaawac².
**tawaawil¹** *m.l* Bari idaad iyo dhir la isku shiilay oo dawo ahaan loo isticmaalo.
**tawaawil²** *f.g1* **(-ilay, -ishay)** Bari idaad iyo dhir la isku shiilay cid ku daawayn.
**tawaawilid** *m.f.dh eeg* tawaawil².
**tawakal¹** *m.l ld* **tawakalid.**
**tawakal²** *f.g1* **(-alay, -ashay)** Ilaah si buuxda isugu hallayn (qof).
**tawakalid** *m.f.dh eeg* tawakal². *ld* **tawakal¹.**
**tawal¹** *m.l* Welwel, walbahaar.
**tawal²** *f.mg1* **(-alay, -ashay)** Walwalid.
**tawalid** *m.f.dh eeg* tawal².
**tawbad** *m.dh ld* **toobad.**
**taweel** *m.l ld* **tuwaal.**
**tawfiiq** *m.dh* Talada san oo laysku raacay; talada roon.
**ta'wiil¹** *m.l* 1. Fasirashada uu qofi fasirta wax, isagoo ku saleynaya xaqiiq jirta. 2. *ld* **ta'wiilid.**
**ta'wiil²** *f.mg1* **(-iilay, -iishay)** Wax iyadoo xaqiiqooyin jira lagu saleynayo maskax ahaan u fasirasho.
**ta'wiilasho** *m.l/dh eeg* ta'wiilo.
**ta'wiilid** *m.f.dh eeg* ta'wiil². *ld* **ta'wiil¹ (2).**
**ta'wiilo** *f.mg3* **(-iishay, -iilatay)** Wax fasirasho.
**tawin** *m.dh* Cudur muddo dheer haya dadka.
**tawl** *m.l* 1. T. ah: wax qaab wanaagsan leh. 2. T. ah: qof firfircoon ama shaqo badan. 3. Isir, waalid.
**tawllan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax qaab wanaagsan leh ahaansho. 2. Qof shaqo badan ama firfircoon ahaansho.
**tawllanaan** *m.f.dh eeg* tawllanaan. *ld* **tawllanaansho.**
**tawllanaansho** *m.l/dh ld* **tawllanaan.**
**tawrad** *m.dh* Isbeddel siyaasadeed, dhaqaale iyo bulsho oo qaran gudihiisa ka dhaca; ka-caan.
**tawreed** *m.dh* (*dii.*) Kitaabkii Nebi Muuse (Naxariis korkiisa ha ahaato).
**tawreed Axdigii hore** *m.dh* (*dii.*) Qeybtii hore kitaabka Diinta kirshtaanka, wuxuuna xambaarsanyahay qoraalka Yahuudda, gaar ahaan wixii la xiriira taarikhda dadka Yahuudda.
**tawri** *m.l.kh* T. ah: qof isbeddel horumar leh jecel.
**tawrinnimo** *m.dh* Tawri ahaansho.
**taws** *m.dh* 1. Calaamad cudurka lagu garto. 2. Tabar yari.
**tawtawle** *m.l.kh* **(-layaal,** *m.l/dh***)** T. ah: qof hadal badan oo warkiisu uusan murti lahayn.
**tawtawlee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** War aan murti lahayn sheegid.
**tawtawleyn** *m.f.dh eeg* tawtawlee.
**tawtiiq** *m.dh* Doorad; go'aan.
**tawxiid** *m.l* Qiritaanka la qiro in Ilaah kali yahay cibaadadana isaga mudan yahay in la caabudo. *ld* **towxiid.**
**tax firfircoonaanta** *m.dh* **(-xo ...,** *m.l***)** (*kiim.*) Tax muujinaya sida biruhu ugu kala firfircoonyihiin dhinaca falgallada la xiriira ayoonnada ku jira milan.
**tax¹** *m.l* Wax iniino ah oo la taxay ama wax xiriirsan (xoolo ama dad).
**tax²** *f.g1* **(-xay, -xday; -tixi)** Wax iniino ah, dhexda ka daloola dun iskula xiriirin.
**taxa maamulka** *m.l* (*siyaa.*) Hab maamul oo ku shaqeeya sharci rasmi ah, oo la raaco, ayna ka hawlgalaan hawlwadeeno.
**taxaabid** *m.f.dh eeg* taxow. *ld* **taxaabo.**
**taxaddar¹** *m.l* **(-ryo,** *m.dh***)** Digtooni; feejigni.
**taxaddar²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Wax halis ah ka digtoonaansha.
**taxaddarid** *m.f.dh eeg* taxaddar².
**taxalluji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Isku t.: wax helitaankooda ku dadaalid.
**taxallujin** *m.f.dh eeg* taxalluji.
**taxalluq¹** *m.l ld* **taxalluqid.**
**taxalluq²** *f.mg1* **(-qay, -qday)** Ku t.: wax, wax kale ku saabsan noqosho.
**taxalluqid** *m.f.dh eeg* taxalluq². *ld* **taxalluq¹.**
**taxalluqsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Ku t.: wax, wax kale ku saabsan ahaansho.
**taxalluqsanaan** *m.f.dh eeg* taxalluqsan. *ld* **taxalluqsanaansho.**
**taxalluqsanaansho** *m.l/dh ld* **taxalluq-sanaan.**
**taxambaysad** *m.l ld* **taxambaysasho.**
**taxambaysasho** *m.f.dh eeg* taxambayso. *ld* **taxambaysad, taxambaysi, taxamboolaysad.**

**taxambaysi** *m.l ld* **taxambaysasho.**
**taxambayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Taxambo samayn. *ld* **taxamboolayso.**
**taxambo** *m.dh* Taabashada gacan furan si tartiib ah ruux loogu taabto.
**taxamboolaysad** *m.l ld* **taxambaysasho.**
**taxamboolaysasho** *m.dh ld* **taxambaysasho.**
**taxamboolaysi** *m.l ld* **taxambaysasho.**
**taxamboolayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** *ld* **taxambayso.**
**taxan**[1] *f.mg1* **(-xmay, -xantay; -xmi)** 1. Wax iniino ah oo dhexda ka daloola oo dun la iskula xiriiriyay noqosho. 2. Tiro wax siday isugu xigeen isu daba yaal noqosho. *ld* **tixan**[1]**.**
**taxan**[2] *f.mg4* **(-xnaa, -xnayd)** 1. Wax iniino ah oo dhexda ka daloola, wax dun la iskula xiriiriyey ahaansho. 2. Tiro wax sidey isugu xigeen isu daba yaal ahaansho. *ld* **tixan**[2]**.**
**taxane** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh*) 1. *(xis.)* Teed tirooyin maangal ah (ama waxyaabo kale) oo qaab laydi leh. 2. *(kiim.)* Urur xaddiyo ah oo u habaysan dhinac u taxyo iyo joog u taxyo si ay u sameeyaan qaab teed laydisan. Badanaaba waxa lagu dhex xiraa laba bilood ama laba sakal. Taxaneyaasha ma aha qiime tireed sida sugayaasha. Waxaa loo adeegsadaa in lagu muujiyo xiriirka ka dhexeeya xaddiyada.
**taxane hiddo** *m.l* **(-nayaal ...,** *m.l/dh*) (*baay.*) Dariiqadda warka hiddo-side ee ku jira DNA-du ay ku xukunto soo saaridda borotiinno gaar u ah unugga.
**taxar** *m.l.kh* 1. T. ah: caano neef dhaqayo ah laga lisay. 2. T. ah: macaan la'aan; kharaar.
**taxasho** *m.f.dh eeg* taxo.
**tax-homoologada** *m.l* **(-xo ...,** *m.l*) (*kiim.*) Tax ka kooban iskudhisyo kiimikaad oo leh naanays molikuyuulleed guud; halkaas oo molikuyuul kasta oo ka mid ah taxaha kooxdaas uu midka ka horreeya kaga duwan koox atammo ah oo madoorsoome go'an ah;sida taxa baarafiinnada.
**taxliil**[1] *m.l* Qaab loo raadiyo xallinta mas'alo (xisaab iwm).
**taxliil**[2] *m.dh ld* **tahliil.**
**taxliili** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **tahliili.**
**taxliilin** *m.dh ld* **tahliilin.**
**taxmid** *m.f.dh eeg* taxan[1]. *ld* **tixmid.**
**taxnaan** *m.f.dh eeg* taxan[2]. *ld* **taxnaansho, tixnaan, tixnaansho.**
**taxnaansho** *m.l/dh ld* **taxnaan.**
**taxo** *f.g3* **(-xday, -xatay)** Wax iniino ah, dhexda ka daloola dun iskula xiriirasho.
**taxooran** *f.mg4* **(-rnaa,-rnayd)** 1. Qof dadka kala ka soocan ahaansho. 2. Ku t.: qof wax caan ku ah ahaansho.
**taxow** *f.g1* **(-xaabay, -xaabtay; xaabi)** 1. Fardaha jare ku wadid ama ku garqaadid, iyadoo la soconayo, la lugaynayo. 2. Qof xoog ku wadid.
**taxriif** *m.l* Wax siduu ahaa mooyee si kale loo fasiro.
**taxriifi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax siduu ahaa si kadduwan u fasirid.
**taxriifin** *m.f.dh eeg* taxriifi.
**tay (-tay)** *dk.lh.dh ld* **tayda**[2]**.**
**tayaago** *m.dh ld* **tannaagood.**
**tayaagoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** *ld* **tannaagoo.**
**tayaagood** *m.l ld* **tannaagood.**
**tayaaqoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** *ld* **tannaagoo.**
**tayaaqood** *m.l ld* **tannaagood.**
**tayada (-tayada)** *dk.lh.dh ld* **tayo**[2]**.**
**tayda**[1] *mu.lh.dh* **(Kuweyga, w)** Magacuyaal lahaansho oo tilmaamaya wax anigu (qofka koowaad ee kelida ah ee hadlaha ah) aan leeyahay. Tus. "Taydu waay caddahay".
**tayda**[2] **(-tayda)** *dk.lh.dh* Dibkabe tlmaamaya wax keli ah oo dheddig, kolka qofka lihii sheegayo inuu leeyahay. Tus. "Nin baa hortayda taagan". *ld* **tay.**
**tayfuun** *m.l* (*c.cimi.*) Duufaanka kulaalayda ee badaha shiinaha.
**tayga** *m.dh* (*juqr.*) Dhulka kaymaha caleen irbadleyda Siberiya, xadka waqooyiga tunduraha aad u qabow ee aan dhirta lahayn, koonfurtana istebiska. Noocyada dhirta ee ugu muhiimsanina waa "pine, fir, spruce iyo larch". Waxay ka koobantahay meelo badan oo dhasheeg ah, waqtiga gu'gana dhulka intiisa badan waxa fatihiya biyo ka yimaadda wabiyada oogada sare ee woqooyi xiga kuwaas oo dacalladdooda hoose weli sarafyihiin.
**tayiiso** *m.dh* Karti; awood.
**taymas** *m.l* Qanjir ku yaal lafta shafka xaggeeda gudaha xigta, caruurta keliya ayaa leh, dadka waaweyn waa ka baaba'a, wuxuuna ka tirsanyahay qaybta difaaca jirka.
**tayo**[1] *m.dh* Sifo lagu garto dhalanka ama abuurta wax kale leeyihiin oo waxyaale kale kaga duwanyihiin; nooc; jaad.
**tayo**[2] **(-tayo)** *dk.lh.dh* Tan annagu aannu leenahay. *ld* **taayada**[2]**, taayo, tayada.**
**tayrotogsikoosis** *m.l* (*daaw.*) Xaaladda cudureed oo ay keento hormooniska qanjirka taayroodka oo si dheeraad ah oo aan

caadi ahayn ugu jira dhiigga, taasu waxay keentaa wadne garaac dhakhso badan, dhidid, gariir, kacsanan maskaxda, cunno badni, culeyska oo is dhima, u dulqaadasho la'aan kulka.

**tayruuf** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Geel meel fog u daaq tegid.

**tayruufid** *m.f.dh eeg* tayruuf.

**tayse** *m.l* Barwaaqo badan.

**teb** *f.g1* **(-bay, -btay)** Wax maqnaanshahooda dareemid. *ld* **tow.**

**tebbed**[1] *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) Qori hoos irridda looga xiro; qataar.

**tebbed**[2] *m.dh* **(-do,** *m.l*) Weel saan xoolaad ka samaysan oo subagga iyo muqmadda lagu shubto oo leh af dhuuban iyo aabur.

**tebbed**[3] *f.g1* **(-day, -dday)** Irrid iwm tebbed (qataar) ku xirid.

**tebbedid** *m.f.dh eeg* tebbed[3].

**tebediin** *m.dh* Kalluun weyn oo badda ku nool oo hilib macaan. *ld* **tabadiin.**

**tebi** *f.g/mg2* **(-iyay, -isay)** 1. *(f.g)* Gudbin, gaarsiin. 2. *(f.mg)* Xoolihii rimi lahaa oo aan rimin ama beer waqtigii ay bixi lahayd aan la beerin; waqti ka boodid.

**tebid** *m.f.dh eeg* teb. *ld* **towid.**

**tebin** *m.f.dh eeg* tebi.

**tebis**[1] *m.l.kh* Aan rimin waqtigii ay rimi lahayd (xoolo).

**tebis**[2] *f.mg1* **(-say, -stay)** Rimi waayid (xoolo).

**tebisid** *m.f.dh eeg* tebis[2].

**tee**[1] *mu.we.dh* **(kuwee,** *w)* Magacuyaal weyddiimeed oo dhaddig, oo iskii u taagan, oo wax ama qof lagu hubsado. tus. "Waa tee midda hadlaysa imminka?".

**tee**[2] **(-tee)** *dk.we.dh* Dibkabe weyddiimeed oo dheddig, oo wax ama qof lagu hubsado. Tus. "Fartee baa kula qurxoon?".

**teed**[1] *m.l* 1. Qoryo gaagaaban oo meel la dhisayo la sii saarsaaro. 2. Ood loo dhigo ugaar si ay u marto meel loogu talaggalay. 3. *ld* **teedin.**

**teed**[2] *f.g1* **(-day, -dday)** *ld* **teedi.**

**teed**[3] **(-teed)** *dk.lh.dh ld* **teeda2.**

**teeda**[1] *mu.lh.dh* **(kuweeda, w)** Magacuyaal lahaansho oo dhaddig ah oo tilmaamaya wax iyadu (qofka saddexaad ee kelida ah ee dheddig) ay leedahay. *eeg* keeda. Tus. "Weyddii halka ay teeda uga tagtay".

**teeda**[2] **(-teeda)** *dk.lh.dh* Dibkabe lahaansho oo tilmaamaya wax iyadu (qofka saddexaad ee kelida ah ee dheddig) ay leedahay. *eeg* keeda. Tus. "Gacanteeda ayay ku qortay warqaddan". *ld* **teed**[3]**.**

**teedi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Ood, qoryo iwm xiriir isu dhigid. *ld* **teed**[2]**.**

**teedid** *m.dh ld* **teedin.**

**teedin** *m.f.dh eeg* teedi. *ld* **teed**[1] **(3), teedid.**

**teedsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax si taxan la isu daba dhigay ahaansho.

**teedsanaan** *m.f.dh eeg* teedsan. *ld* **teed-sanaansho.**

**teedsanaansho** *m.l/dh ld* **teedsanaan.**

**teegaar** *f.g1* **(-ray, -rtay)** *ld* **taageer.**

**teegaare** *m.l ld* **taageere.**

**teegaarid** *m.dh ld* **taageerid.**

**teegaaro** *m.dh ld* **taageerid.**

**teelee** *f.g2* **(-eeyay, -eysay)** Cunto si habsami leh u qaybin.

**teeleyn** *m.f.dh eeg* teelee. *ld* **teelo.**

**teello** *m.dh* Abaal.

**teelo** *m.dh ld* **teeleyn.**

**teelteel**[1] *m.l.kh* T ah.: kala durugsan, midba meel ku yaal. *ld* **talanteel**[1]**.**

**teelteel**[2] *f.g1* **(-eelay, -eeshay)** Wax kala fogfogayn. *ld* **talanteel**[2]**.**

**teelteelid** *m.f.dh eeg* teelteel[2]. *ld* **talanteelid.**

**teen (-teen)** *dk.lh.dh ld* **teenna**[2]**.**

**teendho** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Aqal shiraac ah oo loogu talaggalay in degdeg loo dhiso, loona furfuro ama loo raro oo tiirar iyo xargo leh.

**teenis** *m.l* Cayaar laba qof ama ka badan ku tartamaan iyaga oo laba kooxood isaga soo horjeeda oo ku cayaaraya garoon sibir ah oo leh shabag dhexda ah iyo kubbad abuu-cudbi ah.

**teenna**[1] *mu.lh.dh* **(kuweenna, w)** Maga-cuyaal lahaansho oo tilmaamaya wax annagu (qofka koowaad ee wadarta ah oo kuwa lala hadlayo ay ku jiraan) aannu leennahay.

**teenna**[2] **(-tenna)** *dk.lh.dh* Dibkabe lahaansho oo tilmaamaya wax annagu (qofka koowaad ee wadarta ah oo kuwa lala hadlayo ay ku jiraan) aannu leennahay. Tus. "Shirka aan ku qabanno xarun-teenna". *ld* **teen.**

**teer**[1] *mu.ti.dh* **(kuweer, w)** Magacuyaal tilmaame oo dhaddig, oo wax ama cid hadlaha ka fog yarana jaahiisa ka babcan lagu tilmaansado. Tu. "Cali wuxuu rabaa inuu la hadlo teer timid hadda".

**teer**[2] **(-teer)** *dk.ti.dh* Dibkabe tilmaame oo dib looga qodbo magac dhaddig, oo wax ama cid hadlaha ka fog yarana jaahiisa ka babcan lagu tilmaansado.

**teeri** *m.l* (-iyo, *m.dh*) Waran weyn; kaal.

**teeriyotambuur** *m.l* (*daaw.*) Cudur ku dhaca qanjirrada dhuunta oo barariya; qaamow-qanshiir.

**teermokimistari** *m.l* (*kiim.*) Laanta kimistariga ee la xiriirta kulka falgalka, cokanoobidda, hoor-qaadasho iwm.
**teershari** *m.l* (*jool.*) Erey ay qaar jiyoolojiyiin ah u isticmaalaan laba hormo qeybeed oo hore ama waqtiyo waagii kaynosoyik ee qiyaasta waqtiga jiyoolojiga, kana horraysay (waaxed-quartenary) oo fidsan laga ilaabo ilaa 7 milyan oo sano ilaa hal milyan oo sano ka hor.
**teersi** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Dhir ka kooban geedo gaagaaban iyo geedcawsaad.
**teesaro** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Warqad aqoonsi ee qof leeyahay.
**teetane** *m.l* (*daaw.*) Cudur togtoga muruqyada maskaxdana waxyeeleeya oo ka dhasha sun uu dhaliyo jeermiska klostiridiyuum teetanuus.
**teetano** *m.dh* Kujisu. *ld* **teetane.**
**tefiir** *m.l* Meesha wax ka soo unkamaan, isir.
**tegid** *m.f.dh eeg* tag². *ld* **tegis.**
**tegis** *m.dh ld* **tegid.**
**tegniko** *m.dh* Farsamo gacanta laga qabto.
**tegnoloji** *m.l* Cilmiga farsamada ama sancada horumarka leh. *ld* **tegnolojiyo.**
**tegnolojiyo** *m.dh ld* **tegnoloji.**
**tejil** *m.l* Awr ama nafley oo xoog badan.
**tel** *m.l* Seri; xasaw.
**telef¹** *m.l.kh* T. ah: aan caaqibo dambe la-hayn.
**telef²** *f.mg1* (**-lfay, -leftay; -lfi**) Wax isticmaal gabay noqosho.
**telefishen¹** *m.l* Raadiyaha la iska arko. *ld* **telefisyoon.**
**telefishen²** *m.l* (*tegno.*) Hab isgaarsineed lagu gudbiyo wararka maqalka iyo muuqaalka. Qaybta ugu muhiimsan hab isgaarsiinta waa kamarada telifishanka oo wararka aragga u beddesha sinyaale danabeed, raacaya mareegta si loogu habeeyo hirarka baaha. Herarkaasi marka ay soo qaadhaan qaybta telefishinka, waxa uu telefishinku u beddelaa hummaag ka muuqda iskiriinka. *ld* **telefisyoon.**
**telefisyoon** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) *ld* **telefishen¹.**
**telefoon** *m.l ld* **taleefan.**
**telefooniiste** *m.l* (**-tayaal,** *m.l/dh*) 1. Qof aqoon u leh farsamada teleefoonka. 2. Qof ka shaqeeya xiriirinta teleefoonka.
**telekis** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) Aalad wararka la isugu tabiyo oo awtomatig ah.
**telfid** *m.f.dh eeg* telef².
**tembi** *m.l* (*dii.*) Kutub ka mid ah kutubta axkaamta islaamka.
**temmadi** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Ku t.: meel u socosho.
**temmadin** *m.f.dh eeg* temmadi.
**temmedi** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Wax qiimayn.
**temmedin** *m.f.dh eeg* temmedi.
**temmin¹** *m.l* Qiime, sicir. *ld* **tammin¹.**
**temmin²** *f.mg1* (**-nay, -ntay**) 1. Wax qiimo ama tixgelin gaar ah siin. 2. Qof xurmayn. *ld* **tammin².**
**temminid** *m.f.dh eeg* temmin². *ld* **tamminid.**
**teneg** *m.l* (**-gyo,** *m.dh*) 1. *(Tunuug, m.dh)* Weel bir ah oo wax lagu shubto. 2. T. ah: qof nacas ah.
**termuus** *m.l ld* **tarmuus.**
**terniig** *m.l ld* **tarniig.**
**teyoodhalayt** *m.l* (**-tyo,** *m.dh*) (*c.fal.*) Aalad loo isticmaalo qiyaasta fogaan xagleedka kacsan iyo tan fuqa ah, waxana lagu sameeyaa diirad, taasoo dhaqdhaqaaqeeda si sax ah loo xukumi karo.
**teys** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) Orgi.
**teysali** *m.dh* (**-iyaal,** *m.l/dh*) Jaad ka mid ah geedaha.
**teyso** *m.dh* 1. Xilli barwaaqo ah oo guga bartamihiisa ku abbaaran. 2. Barwaaqo.
**ti (-ti)** *dk.lh.dh ld* **tiisa².**
**tib** *m.l* (**-bab/-bo,** *m.l*) Ul weyn oo siyaalo kala duwan loo isticmaalo, badarkana lagu tumo.
**tibaax¹** *m.l/dh* (**-xyo,** *m.dh*) 1. War aan xaqiiqdiisa la hubin. 2. Qaabka xisaabta aljebriga. 3. *ld* **tibaaxid.**
**tibaax²** *f.g1* (**-xay, -xday**) Wax u malayn.
**tibaaxid** *m.f.dh eeg* tibaax². *ld* **tibaax¹ (3).**
**tibayn** *m.f.dh eeg* tibee.
**tibee** *f.g2* (**-beeyay, -baysay**) 1. Qof tib ku garaacid. 2. Wax tib ku tumid.
**tibix-guud** *m.dh* 1. *(xis.)* Guud ahaan, qayb ka mid ah isle'eg ama tibaax-xisaabeed. Marka laga hadlaayo tibxaale tibixyadu waa tibaaxaha oo la isugeeyo. 2. *(xis.)* Tibixda guud ee susun ama dareerin waa tibaax la hoos dhigay abyoone, kaas oo lagu helo geleye kasta ee rabo.
**tiblabood** *m.l* Qarnugeyl.
**tibsi** *m.l* (**-iyo,** *m.l*) Saxan macdan ama maar ka samaysan, ballaaran oo cuntada lagu cuno.
**ticisi** *m.l* Nooc ka mid ah qaadka oo ka yimaada magaalada Ticis ee dalka Yemen.
**tidac** *m.l ld* **tidic¹.**
**tidcamid** *m.f.dh eeg* tidcan¹.
**tidcan¹** *f.mg1* (**-amay, -antay; -ami**) Timo, xarig iwm wax la tidcay noqosho.
**tidcan²** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Timo, xarig iwm wax tidcay ahaansho.
**tidcanaan** *m.f.dh eeg* tidcan². *ld* **tidcanaansho.**
**tidcanaansho** *m.l/dh ld* **tidcanaan.**

**tidcasho** *m.f.dh eeg* tidco.
**tidcid** *m.f.dh eeg* tidic². *ld* **tidic¹.**
**tidco** *f.g3* **(-caday, -catay)** 1. Xarig soohasho. 2. Timo tidcasho.
**tidic¹** *m.l* 1. *ld* **tidac.** T. ah: wax tidcan. 2. *ld* **tidcid.**
**tidic²** *f.g1* **(-dcay, -dicaday; -dci)** Dun, xarig, timo iwm hab gaar ah isugu soohid.
**tif¹** *m.dh/l* 1. *(-faf, m.l)* T. ah: wax buuxa oo aan dhinnayn. 2. Cad ama daliig dun ah ama caws. 3. Dhibcidda.
**tif²** *m.dh.sh.r* Cod lagu muujiyo dhibcidda.
**tif³** *f.g1* **(-fay, -ftay)** 1. Qori wax dhuuban ka dhigid. 2. Wax duf ka rifid.
**tifaftir¹** *m.l ld* **tifaftirid.**
**tifaftir²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** War iwm si bayaan ah oo qeexan u sheegid.
**tifaftiran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax la tifaftiray ahaansho.
**tifaftirane** *m.l* (*nax.*) Curiyaha la tifaftiro sida "ninkan" ("nin" ayaa ah midka tifaftiran).
**tifaftire** *m.l* (*nax.*) Curiye tifatira mid kale (tus.: ninkan, "kan" ayaa tifaftire ah).
**tifaftirid** *m.f.dh eeg* tifaftir². *ld* **tifaftir¹.**
**tifaftirnaan** *m.f.dh eeg* tifaftiran. *ld* **tifaftirnaansho.**
**tifaftirnaansho** *m.l/dh ld* **tifaftirnaan.**
**tifan** *f.mg4* **(-fnaa, -fnayd)** Wax la tifay ahaansho.
**tifid** *m.f.dh eeg* tif³.
**tifiq¹** *m.dh.sh.r* Dhibicda dhiciddeeda ama iyada lafteeda.
**tifiq²** *f.mg1* **(-fqay, -fiqday; -fqi)** Hoore dhibic-dhibic u soo dhicid. *ld* **tifiqlee, tiflee, tifqaan.**
**tifiqlayn** *m.dh ld* **tifqid.**
**tifiqlee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** *eeg* tifiq².
**tiflee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** *eeg* tifiq².
**tifleyn** *m.dh ld* **tifqid.**
**tifnaan** *m.f.dh eeg* tifan. *ld* **tifnaansho.**
**tifnaansho** *m.l/dh ld* **tifnaan.**
**tifqaamid** *m.dh ld* **tifqid.**
**tifqaan** *f.mg1 ld* **tifiq².**
**tifqid** *m.f.dh eeg* tifiq². *ld* **tifiqlayn, tifleyn, tifqaamid.**
**tifrimid** *m.f.dh eeg* tifrin.
**tifrin** *f.mg1* **(-imay, -intay; -imi)** Rimid waqtiga uu da'o roobka ugu horreeya (xoolo).
**tiftif** *m.l* **(-fyo,** *m.dh***)** Nin ciidan ka tirsan oo dhar cad ah oo dadka dabagala; jaajuus.
**tiftifsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Hoore dhibic-dhibic u sii deyn.
**tiftifsiin** *m.f.dh eeg* tiftifsii.
**tig** *m.dh* 1. Bahal jiirka u eg oo leh lugo dhaadheer iyo jeenyo aad u gaagaaban. 2. *(-go, m.l)* Gaari yar oo saddex garan-garood (mid hore iyo labo dambe).
**tigaad** *m.dh* **(-dyo,** *m.dh***)** Meel doogatay oo naq badani ka baxay.
**tigaysasho** *m.f.dh eeg* tigayso.
**tigayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Hal lug ku boodid.
**tigid** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** Warqad hab gaar ah u samaysan oo ay ku qorantahay lacagta qofku baxsho oo dano badan loo istic-maalo. *ld* **tikid.**
**tigin** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Qori dhulka lagu aaso si loogu adkeeyo wax la dhisayo.
**tiglawilig** *m.dh* Cayaar carruurtu dheesho oo inta lug kaliya ku istaagaan wareega cadeeyaan.
**tigtig¹** *m.l ld* **tigtigid.**
**tigtig²** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Wax la tolayo ama la xirayo dhuujin.
**tigtigan** *f.mg4* **(-gnaa, -gnayd)** Weel wax la tigtigay ahaansho.
**tigtigasho** *m.f.dh eeg* tigtigo.
**tigtigid** *m.f.dh eeg* tigtig². *ld* **tigtig¹.**
**tigtignaan** *m.f.dh eeg* tigtigan. *ld* **tigtignaansho.**
**tigtignaansho** *m.l/dh ld* **tigtignaan.**
**tigtigo** *f.g3* **(-gtay, -gatay)** Weel iwm xarig ku dhuujin.
**tii¹** *mu.ac.dh* **kuwii, w** Magacuyaal aan cayinnayn oo dheddig ah oo cid ama wax la isla ogaa oo maqan oo aan magaciisa la sheegayn. Tus. "Waxaan arkay tii qortay buuggan?".
**tii²** **(-tii)** *q.dh* Qodobka 'ta' oo noqda 'tii' kolka uu ka dabadhaco magac dhaddig, qof ka hadlaya iyo qofka lala hadlayo isla ogyihiin ama yaqaanniin. Tus. "Aaway baastadii aad karisay?".
**tii³** **(-tii)** *dk.lh.dh ld* **tiisa².**
**tiic** *f.mg1* **(-cay, -cday)** Nafley xarrago, xanuuun iwm la dheeldheeliyid.
**tiici** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid luudin.
**tiicid** *m.f.dh eeg* tiic.
**tiicin** *m.f.dh eeg* tiici. *ld* **tiicis.**
**tiicis** *m.l ld* **tiicin.**
**tiico** *m.dh* Jaad ama nooc geedaha ka mid ah.
**tiif¹** *m.l* **(-faf,** *m.l***)** Kolay maqaar ama maro ka samaysan oo badarka iwm lagu shubto.
**tiif²** *f.g1* **(-fay, -ftay)** Wax sarsarid.
**tiifid** *m.f.dh eeg* tiif².
**tiifowga maqaarka** *m.l* (*daaw.*) Mid kasta oo ka tirsan koox infekshin ah oo uu keeno "Rickettsiae". Astaamo: madax xanuun

daran, finan jirko dhan ku faafsan, qandho badan oo muddo dheer socota iyo isku-daran.

**tiig** *m.dh* 1. Socod degdeg ah oo meel lagu gaaro. 2. *ld* **tiigsahso.**

**tiigaal** *m.dh ld* **tiigsasho.**

**tiigasho** *m.f.dh eeg* tiigo.

**tiigo** *f.mg3* **(-gtay, -gatay)** 1. Cid socod ku fogaansho. 2. Ku t.: cid aad ugu xadgudbid.

**tiigsad** *m.l ld* **tiigsasho.**

**tiigsasho** *m.f.dh eeg* tiigso. *ld* **tiig (2), tiigaal, tiigsad, tiigsi.**

**tiigsi** *m.l ld* **tiigsasho.**

**tiigsin** *m.dh* **(-imo,** *m.l*) 1. Ul weyn oo dheer. 2. *ld* **tiig[1].**

**tiigso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax durugsan gaaritaankooda ku dadaalid.

**tiil[1]** *m.l* Daal iyo xoog aan jirin oo la iska doono.

**tiil[2]** *f.g1* **(-iilay, -iishay)** Dadaal iyo xoon aan jirin iska doonid, iska raadin.

**tiilid** *m.f.dh eeg* tiil[2].

**tiim** *m.l* **(-mam,** *m.l*) 1. Koox cayaartoy ah. 2. Koox dad ah oo hawl gaar ah fulisa.

**tiimbad** *m.l ld* **tiimbasho.**

**tiimbasho** *m.f.dh eeg* tiimbo. *ld* **tiimbad.**

**tiimbi** *f.lg2* **(-iyay, -isay)** Wax biyo quusin.

**tiimbin** *m.f.dh eeg* tiimbi.

**tiimbo** *f.g3* **(-baday, -batay)** Biyo is quusin.

**tiimis** *m.l* Gabay la soo diyaariyey

**tiin[1]** *m.l* 1. Geed aan caleemo lahayn oo korkiisa qodxo ku wada rogon; miraha geedkaas. 2. Macdan.

**tiin[2] (-tiin)** *dk.lh.dh ld* **tiinna[2].**

**tiingaa** *m.dh* Garannuug dheddig oo qaan-gaar ah.

**tiingaarasho** *m.f.dh eeg* tiingaaro.

**tiingaaro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** Cunto ama sharaab aad uga dhergid.

**tiiniya** *m.dh* (*c.nafl.*) Nooc gooryaanka ka mid ah oo qaarkood ay ku dul noolyihiin xiidmaha dadka.

**tiinna[1]** *mu.lh.dh* **(kuwiinna, w)** Magacuyaal lahaansho oo tilmaamaya wax idinku (qofka labaad ee wadarta ah) aad leedihiin.

**tiinna[2] (-tinna)** *dk.lh.dh* Dibkabe lahaansho oo tilmaamaya wax idinku (qofka labaad ee wadarta ah) aad leedihiin. Tus. "Waa la ogaaday sirtiinna". *ld* **tiin[2].**

**tiiqtiiqsasho** *m.f.dh eeg* tiiqtiiqso. *ld* **tiiq-tiiqsi.**

**tiiqtiiqsi** *m.l ld* **tiiqtiiqsasho.**

**tiiqtiiqso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Cid ku digasho. 2. Arrin si qeexan uga hadlid.

**tiir[1]** *m.l* **(-rar,** *m.l*) 1. *(-rar,m.l)* Qori sida usha u toosan oo xoog badan oo badanaa dheer oo inta dhulka lagu mudo wax celiya ama xoog tara; udub. 2. Dhis kasta oo qaabka iyo waxtarka tiirka leh. 3. T.ka kalabbarka mara oo caaradda iyo salka isu haya (caleen, waran iwm). 4. Kan u dhexeeya sanka labadiisa dul.

**tiir[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Neef ku soo biiray xayn xoola ah la collobid, hinaaso awgeed.

**tiiraanyayn** *m.f.dh eeg* tiiraanyee.

**tiiraanyaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Qof murugsan ahaansho.

**tiiraanyaysnaan** *m.f.dh eeg* tiiraanyaysan. *ld* **tiiraanyaysnaansho.**

**tiiraanyaysnaansho** *m.l/dh ld* **tiiraanyays-naan.**

**tiiraanyee** *f.g2* **(-yeeyay, -yaysay)** Cid tiiraanyo ku abuurid.

**tiiraanyo** *m.dh* Arrin lala murugoodo, caloolxumo, uurkutaallo.

**tiiraanyoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Tiiraanyo dareemid.

**tiiraanyood** *m.f.l eeg* tiiraanyoo.

**tiire** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh*) Geed iskiisa isaga baxa oo xididdadiisa u ah dawo nooc ka mid ah dhiigyarida carruurta.

**tiirfoorara** *m.l* (*jool.*) Kolon walax macdaneed ah oo ka soo lulata bar kore, muuqaal ahaan waxay u egtahay ul-baraf, Tusaalaha ugu caansani waa didibka oo inta badan laga helo isagoo ka soo lusha dedka god dhagax nuuradeed.

**tiiri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax meel ku santeecin. 2. Wax xoojin.

**tiirid** *m.f.dh eeg* tiir[2].

**tiirin** *m.f.dh eeg* tiiri. *ld* **tiiris.**

**tiiris** *m.l ld* **tiirin.**

**tiirisboor** *m.l* **(-ryo,** *m.dh*) Gaadiid.

**tiiro** *m.dh* 1. *(xis.)* Xagasha ay xarriiqi la sammeyso dhidibka-x. 2. *(xis.)* Tiirada xarriiq marta baraha (x,y) iyo x2,y2) waa tiirada (y2-y1)/(x2-x1). 3. *(xis.)* Tiirada xood halkabar B waa tiirada xarriiqda taabtaha ah ee xoodka halka barta B.

**tiiro-qaaradeed** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) (*juqr.*) Janjeerka u dhexeeya raso qaaradeedka iyo salka hoose ee badweynta.

**tiirri** *m.dh* 1. Xoog aad u badan. 2. Dad aad u xoog badnaa oo Soomaaliya ku noolaa waa hore. 3. Waran tiir xooggan leh iyo samayo gaaban.

**tiirsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax la tiiriyey ahaansho. 2. Ku t.: cid, cid kale kaalmo ka hesha ahaansho.

**tiirsanaan** *m.f.dh eeg* tiirsan. *ld* **tiirsa-naansho.**

**tiirsanaansho** *m.l/dh ld* **tiirsanaan.**

**tiirsasho** *m.f.dh eeg* tiirso. *ld* **tiirsimaad.**

**tiirsimaad** *m.l ld* **tiirsasho.**
**tiirso** *f.g/mg3* **(-saday, -satay)** 1. *(f.g)* Wax meel cuskasho. 2. *(f.mg)* Ku t.: wax ku santeecsasho. 3. *(f.mg)* Ku t.: kaalmo darteed cid ugu xirraansho.
**tiirtaagan** *m.l* **(tiirotaagan,** *m.l*) (*jool.*) Kolon didib ah oo ay biyo ku sameeyeen dedka god, oo uu ku jiro milan-didibeed saqafka ka soo da'ya.
**tiis (-tiis)** *dk.lh.dh ld* **tiisa²**.
**tiisa¹** *mu.lh.dh* **(kuwiisa, w)** Magacuyaal lahaansho oo dhaddig ah oo tilmaamaya wax isagu (qofka saddexaad ee kelida ah ee lab) uu leeyahay. Tus. “Nin tiisa haysata tu kale uma daryeelo”.
**tiisa² (-tiisa)** *dk.lh.dh* Dibkabe lahaansho oo tilmaamaya wax isagu (qofka saddexaad ee kelida ah ee lab) uu leeyahay. Tus. “Cali beryahan bartiisa lama arkin”. *ld* **ti, tii³, tiis.**
**tiix¹** *m.l* Roob yar oo dhibco yaryar.
**tiix²** *f.mg1* **(-xay, -xday)** Roob dhibic-dhibic yaryar u di'id.
**tiixid** *m.f.dh eeg* tiix².
**tijaabi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **jitaabi.**
**tijaabin** *m.dh ld* **jitaabin.**
**tijaabo** *m.dh ld* **jitaabo.**
**tijaabogal** *m.l* Waxay ku qotantaa ama ku abbaaran tahay fiirsasho iyo tijaabo aan ahayn aragti.
**tijaarad** *m.dh ld* **tijaaro.**
**tijaaro** *m.dh* Ganacsi. *ld* **tijaarad.**
**tikid** *m.l ld* **tigid.**
**tiknooloojiyada** *m.dh* Shaqo, ama barasho farsamo, ama aqoon cilmiyeed ee hawl gacmeed u gaar ah warshadaha, beeraha, daawada, iyo ganacsiga.
**tillaab** *f.mg1* **(-bay, -btay)** *ld* **tallaab.**
**tillaabi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **tallaabi.**
**tillaabid** *m.dh ld* **tallaabid.**
**tillaabin** *m.dh ld* **tallaabin.**
**tillaabis** *m.l ld* **tallaabin.**
**tillaabo** *m.dh ld* **tallaabo.**
**tillaabsad** *m.l ld* **tallaabsasho.**
**tillaabsasho** *m.dh ld* **tallaabsasho.**
**tillaabsi** *m.l ld* **tallaabsasho.**
**tillaabso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** *ld* **tallaabso.**
**tilmaaman** *f.mg4* **(-mnaa, -mnayd)** 1. Wax la tilmaamay ahaansho. 2. Wax, wax caan ku ah ahaansho.
**tilmaame¹** *m.l* **(-mayaal,** *m.l/dh*) Tusmabixiye, horkace, wade.
**tilmaame²** *m.l* **(-mayaal,** *m.l/dh*) (*kiim.*) Iskudhis si geddisme ah u beddela midabka, kaas oo ku xiran, PH-ka milanka uu ku milanyahay. Mitimsyada ogsidhayn yareyntu waxay u baahan yihiin tilmaa-mayaal gaar ah.
**tilmaame³** *m.l* **(-mayaal,** *m.l/dh*) (*nax.*) Wuxuu tilmaamaa qof ama shay rugtiisa.
**tilmaamid** *m.f.dh eeg* tilmaan². *ld* **tilmaanid.**
**tilmaamnaan** *m.f.dh eeg* tilmaaman. *ld* **tilmaamnaansho, tilmaansanaan, tilmaansanaansho.**
**tilmaamnaansho** *m.l/dh ld* **tilmaamnaan.**
**tilmaan¹** *m.dh* **(-aamo,** *m.l*) Calaamad muhim ah oo wax lagu garto. 2. Akhbaar iyo macluumaad laga siiyo cid meel ayan aqoon.
**tilmaan²** *f.g1* **(-aamay,-aantay;-aami)** 1. U t.: wax tilmaantooda cid u sheegid. 2. Cid meel ayan aqoon akhbaar iyo macluumaad ka siin.
**tilmaanid** *m.dh ld* **tilmaamid.**
**tilmaansad** *m.l ld* **tilmaansasho.**
**tilmaansan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **tilmaaman.**
**tilmaansanaan** *m.dh ld* **tilmaamnaan.**
**tilmaansanaansho** *m.l/dh ld* **tilmaamnaan.**
**tilmaansasho** *m.f.dh eeg* tilmaanso. *ld* **tilmaansad.**
**tilmaanso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Wax tilmaan u yeelasho. 2. Meel ama wax tilmaantooda xafidid. 3. Meel tilmaanteeda qaadasho.
**timaaddo¹** *m.dh* Wax mustaqbalka dhici doona.
**timaaddo²** *m.dh* (*nax.*) Ammin faleed tilmaama fal aan weli dhicin.
**timajarid** *m.dh* Habka timaha loo jaro ama loo qurxiyo. *ld* **timajar.**
**timanaagoodle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Jaad cawska ka mid ah.
**timaxiir** *m.l ld* **timaxiirid.**
**timaxiirid** *m.dh* Hab xiiridda timaha loo qurxiyo. *ld* **timaxiir.**
**timil** *m.dh* 1. Xoog; awood. 2. Karti. 3. Eed; godob.
**timir** *m.dh* 1. Geed u eg geedaha baarta. 2. Miraha geedkaas ka baxa, sonkor baa ka buuxda, laf yar oo adagna way ku dhexjirtaa.
**tin** *m.l/dh* **(-imo,** *m.l*) Daliigo jillicsan oo dunta u eg oo oogada dadka iyo nafleeyda kale qaarkeed ka soo baxa, mid ka mid ah.
**tinhawleed** *m.l.u* **(-dyo,** *m.dh*) Guudka fardaha in ka mid ah.
**tiniin** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) Imbili dhexda dun laga gashay oo carruurtu ku ciyaarto.
**tiniinix** *m.l* **(-xyo,** *m.dh*) 1. Bocoosha badda kuwo ka mid ah oo midabyo badan. 2. Midabyo badan.
**tininig** *m.dh.sh.r* Cod lagu muujiyo shagagax ama shanqar dab.

**tinmood** *m.l* 1. Cudur timaha ku dhaca. 2. *(u)* Marka timaha la shanleeyo tintinta soo go'da.
**tinnaar** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Weel qaab aashuun leh oo dhoobo ka samaysan muufadana lagu dubo.
**tintaafyo** *m.dh* (*daaw.*) (kabillariyada) Xidid-dhiigyo aad iyo aad u yaryar, sida timaha oo magacoodu ka yimid. Tintaafyadu waxay ku sameeyaan shabaag soohyada (xubnaha) oo dhan waxa dhiigga u keena halbowlayasha yaryar, waxaana ka qaada xididdada yaryar. Tintafyadu jirmigoodu wuxu ka sameysanyahay hal unug, taasoo suuro gelineysa. Kala bedelka: oksijiinka (O2), karbondiyok-saydka (C)2), biyaha (H20), cusbooyinka, iwm oo ka dhex dhacaya jirka iyo soohyada.
**tintaf** *m.l* **(-fyo,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Nooca ugu dhuudhuuban dhuumaha dhiigga ee habdhiska wareegga dhiigga ee lafdhabar-leyda.
**tintafid** *m.l* Raad la xiriira gigsanaanta dusha ee dareere, waana tan keenta inuu dareere kor u raaco ama hoos uga soo dego dhuunyaro ligan.
**tiqraar¹** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Shay adag oo la kala dhexgeliyo laba wax si ayan isu qabsan. *ld* **taqraar¹.**
**tiqraar²** *f.g1* **(-ray, rtay)** Shay adag laba wax kala dhex gelin si ayan isu qabsan. *ld* **taqraar².**
**tiqraaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax la tiqraaray ahaansho. *ld* **taqraarqan.**
**tiqraarid** *m.f.dh eeg* tiqraar². *ld* **taqraarid.**
**tiqraarnaan** *m.f.dh eeg* tiqraaran. *ld* **taqraarnaan, taqraarnaansho, tiqraar-naansho.**
**tiqraarnaansho** *m.l/dh ld* **tiqraarnaan.**
**tir** *f.g1* **(-ray, rtay)** 1. Wax muuqooda baabi'in. 2. Ka t.: wax wasakh ka sifayn.
**tiraab¹** *m.l* 1. Erey, hadal ama dhawaaq afka ka soo baxay. 2. *ld* **tiraabid.**
**tiraab²** *m.l* (*nax.*) Hadal aan qornayn (*eeg* af tiraab).
**tiraab³** *f.mg1* **(-bay, -btay)** Hadlid.
**tiraabid** *m.f.dh eeg* tiraab³. *ld* **tiraab¹ (2).**
**tiraale** *m.l* 1. *(nax.)* Tirooyinka cayima inta ay la egtahay tirada shayga laga hadlayo. Tus. "3 buug; 6 nin, iwm". 2. *(nax.)* T. jago: tiro tilmaanta sida ay u kala sarreeyaan ama darajada ka dhexeeysa noolayaal ama ashyaa. Tus. "koobaad, labaad iwm".
**tirabbadan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Wax mahiigaan ah ahaansho.
**tirabbadnaan** *m.f.dh eeg* tirabbadan. *ld* **tirabbadnaansho.**
**tirabbadnaansho** *m.l/dh ld* **tirabbadnaan.**
**tirabbeel** *m.l* Wax tiradoodu xadkii dhaaftay.
**tirabbuur** *m.l* Wax ama dad meel wada jooga dhanka tiradoodu u badantahay.
**tirada dadka** *m.l* **(-oyin, ml.)** 1. Ikoolajii ahaan, koox isku sinji ah oo meel ku wada nool. 2. Tirada wadarta sinjiyo ama bah kale oo noole ah oo ku nool meel la yaqaan.
**tiradhaaf** *m.l.kh* T. ah: wax xadkii tiradooda dhaafay.
**tirakoob¹** *m.l/dh* **(-byo,** *m.dh*) Habka loo helo ama lo tirsho tira guud.
**tirakoob²** *f.g1* **(-bay, -btay)** Wax inta tiradoodu tahay helid.
**tirakoobid** *m.f.dh eeg* tirakoob².
**tiran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax tirmo leh ahaansho.
**tirasho** *m.f.dh eeg* tiro².
**tiratoomi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax tiradooda qaldid.
**tiratoomin** *m.f.dh eeg* tiratoomi. *ld* **tira-toomis.**
**tiratoomis** *m.l ld* **tiratoomin.**
**tirbi** *m.dh* Asluub.
**tirci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Nafley si tartiib ah u wadid. *ld* **turci.**
**tircid** *m.f.dh eeg* tirci. *ld* **turcid.**
**tircin** *m.f.dh eeg* tirci. *ld* **turcin.**
**tiri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax inta ay ka koobanyihiin xisaabid. 2. Gabay, hees iwm curin. 3. Ku t.: wax meel in ay ku sugan yihiin u malayn. 4. Ku t.: wax rasaas ku furid.
**tiric** *f.mg1* **(-rcay, -ricday; -rci)** Tartiib u socosho. *ld* **turuc.**
**tirid** *m.f.dh eeg* tir. *ld* **tiris², tirniin.**
**tirigonometeri** *m.l* (*xis.*) Laanta xisaabta ee ku saabsan furfurista saddex-xagallada iyada oo la adeegsanaayo fansaarro tirignometiyeed. Waxa ay qiime aad waxtar leh u leedahay maadooyinka sida: injineeriya, nakhsha-daynta, sahminta badmaax, cilmifalag iwm, waxaa loo qaybiyaa laba qaybood oo kala ah: tirignometeriga sallaxa oo ku saabsan saddex-xagallo sallaxaha iyo tirignome-tiriga kubbadeed oo ku saabsan saddex-xagallo kubbadeed. Fansaarrada tirigo-nometeriyeed waxaay kaalin muhiim ah ka qaataan saafidda waxaana loo adeegsadaa in lagu muujiyo birar iyo finoomino.
**tirigsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Xarig si tirjis ah loo sameeyay ahaansho.

**tirigsanaan** *m.f.dh eeg* tirigsan. *ld* **tirigsanaansho.**
**tirigsanaansho** *m.l/dh ld* **tirigsanaan.**
**tirigsasho** *m.f.dh eeg* tirigso.
**tirigso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Xarig saddex dhudood ah soohasho. *ld* **tirjiso.**
**tiriig** *m.l* **(-gyo,** *m.l***)** 1. Koronto. 2. Siraad gaas lagu shubo oo la neefiyo oo iftiin xoog badan bixiyo. 3. T. ah: xarig saddex dhudood ah oo isku soohan.
**tirin** *m.f.dh eeg* tiri. *ld* **tiris¹.**
**tiris¹** *m.l ld* **tirin.**
**tiris²** *m.dh ld* **tirid.**
**tirji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Xarig iwm oo xoog leh samayn.
**tirjin** *m.f.dh eeg* tirji. *ld* **tirjis.**
**tirjis** *m.l ld* **tirjin.**
**tirjiso** *f.g3* **(-stay, -satay)** *ld* **tirigso.**
**tirnaan** *m.f.dh eeg* tiran. *ld* **tirnaansho.**
**tirnaansho** *m.l/dh ld* **tirnaan.**
**tirniin** *m.l ld* **tirid.**
**tiro Afogaadro** *m.dh* (*kiim.*) Tirada atamada ama molikuyuulada ee ku jira hal mool oo walax ah. Qiimaheeduna waa 6.022 x 10 ; waxa hore loo oran jiray tirada Afogaadaro, waxaana lagu asteeyaa sum-madda NA ama L.
**tiro atameed** *m.dh* **(-dyo,** *m.dh***)** Summad Z. Tirada borotoonno ee ku jira bu'da atam, le'egna tirada elektaroonnada ku dul wareegaya bu'da, marka atamku uu yahay dhexdhexaad.
**tiro dhaban** *m.dh* (xis) Abyoone haraa la'aan u qaybsama tirada laba; ama waa tiro idil oo aan ahayn kisi. Tusaale ahaan 6, 14 ama 24 waa tirooyin dhaban ah, waayo, 2 haraa la'aan bay qaybisaa tirooyinkaasi.
**tiro kisi** *m.dh* (*xis.*) Haraa la'aan tirada aan u qaybsami karin labo.
**tiro lakab** *m.dh* (*xis.*) Tiro maangal ah oo loo qori karo abyoone ahaan ama qaybta laba abyone. Tusaale ahaan, 1, 7, 540, 1/2 iyo 3/4 waa tirooyin lakab ah. (Barbardhig tiro lakab la').
**tiro maangal** *m.dh* (*xis.*) Summad R: urur ka kooban dhammaan tirooyinka lakab ah iyo kuwa lakabka la'.
**tiro murakab** *m.dh* (*xis.*) Tiro leh sansaanka a + ib, taas oo a iyo b ay yihiin tirooyin maangal ah oo i=V-1 (ama i2=-1) a waxa la yiraahdaa qaybta maangalka ah, ib-na qaybta khayaaliga ah.
**tiro¹** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Hab lagu garto kolka mid mid loo soo qaado kaddib, inta inood oo wax ka koobanyahay. 2. Ari ka kooban boqol (100) neef. 3. T. iyo tayo: caddad iyo qaayo.
**tiro²** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. *(xis.)* Summado loo adeegsado tirinta iyo cabbirid-da.Tirooyinka hadda guud ahaan la adeegsado waxa ay ku salaysanyihiin habdhis salkiisu yahay Hindi-Carab. 2. *(xis.)* Tiro kasta oo ah maangal ama murakab waxa jiro noocyo badan oo tirooyin ah: (b) tirsiimo (abyoone togan) (t) tiro idil (j) abyooneyaasha (x) tiro lakab ah (kh) tiro lakab la'. 3. *(nax.)* Koox naxweed oo waxqabadkeedu yahay in ay tilmaanto cadad dad, xayawaan iyo shay oo giddigooda ah tirsamayaal. Tus. "Kow, labo, qof"; tirada lidka isku ah waa keli iyo wadar (mid/dhawr).
**tiro³** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** Wax meel ka ba'sasho.
**tirobeel** *m.l* 1. *(xis.)* (Summad '8') xadla'aan ka weyn tiro ama soohdin kasta oo maguuraan ah. Tusaale ahaan, ururka tirooyinka idil. 2. *(xis.)* Qiimaha xaddi oo u kordha xad la'aan. Tusaale ahaan, haddii y = 1/x, markaa y waxa ay sigaysa tirobeel marka x ay siqdo 0.
**tirobeel-yare** *m.l* (*xis.*) Doorsoome uu xadkiisu yahay eber. Laba doorsoome sida x iyo y oo mid kasta ku dhowaado eber, waa tirobeel yare oo isku heer ah haddii saamiga x uu yahay koobane oo aan ku dhowaan eber. Haddii x/y --> o, x waxa ay leeyahay tirobeel yare heerkiisa ka sarreeya kan y iyo haddii x/y --> '8?', xi waxay leedahay heer ka hooseeya kan y. y
**tiro-dhalasho** *m.dh* Lambarka dhallaanka nool oo sannad gudihiis dhasha 1000 kii naagood da'doodu u dhexeysa (15-44) sano da'da dhalidda.
**tiro-dhimasho** *m.dh* Tirada dhimashada dadweynaha ee muddo cayinan dhexdeed. Tirada dhimasho sanadeedka waa tirada inta dhimatay oo diiwaangashan ee sannad gudihiis oo lagu dhuftay (x) 1000 loona qaybshay tirada dadka uu le'egyahay sannadka bartamihiisa.
**tirooyinka lakab la'** *m.l* (*xis.*) Tiro maangal ah oo aan loo qori karin abyoone ahaan ama aan loo qori karin qaybta la'aa abyoone. Tirooyinka lakabka la' waa akoobane, jajab tobanle aan soo noqnoqon.
**tirooyin-khayaali** *m.l* (*xis.*) Tiro murakab ah oo leh sansanka a+bi oo b aan la' ekayn eber, aas oo, a iyo b yihiin tirooyin maangal ah, iyo i = -1. Ama waa tiro labajibbaarkeedu uu yahay tabane.
**tirosin aritmatig** *m.dh* (*xis.*) Tirosinka aritmatig ee urur ka kooban n-tiro waa

wadarta n-da tiro oo loo qaybiyey tirada tirooyinka. Tusaale ahaan, tirosinka aritmatig ee ururka {1, 4, 3, 0, 1, 2,ì 1, 4} waa (1+4+3+0+1+2+1+4): 8 = 16 : 8 = 2.

**tirsame** *m.l* Magac oggolaada in uu noqdo wadar, wuxuuna tilmaamaa wax tirsama. Tus. "buug, qalin, qof, iwm".

**tirsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax la tiriyey ahaansho. 2. Ka t.: wax, wax kale ka mid ah ahaansho. 3. Ku t.: wax, wax kale ku jira ahaansho.

**tirsanaan** *m.f.dh eeg* tirsan. *ld* **tirsanaansho.**

**tirsanaansho** *m.l/dh ld* **tirsanaan.**

**tirsasho** *m.f.dh eeg* tirso. *ld* **tirsi (2).**

**tirsi** *m.l* 1. Tiro taxan mid ka mid ah. 2. *ld* **tirsasho.**

**tirsiimo** *m.l.u* **(-ooyin,** *m.l*) Abyooneyaasha togan ee 1 ,2 ,3... ayaa lagu magacaabaa tirooyinka tirsiimo, waxa kale oo la yiraahdaa tirooyinka wax lagu tirsado ama abyooneyaasha togan (*eeg* abyoone).

**tirsiis** *m.dh* **(-syo,** *m.dh*) Xoolaha inteeda dheddig ee xilliga rimi karta.

**tirso** *f.g/mg3* **(-saday, -satay)** 1. *(f.g)* Wax xisaabasho. 2. *(f.g)* Ka t.: cid xumaan u geysasho. 3. *(f.g)* Ka t.: cid xil kala wareegid. 4. *(f.mg)* La t.: qof la caytamid.

**tirtire** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh*) 1. Geed mayrax ka samysan oo kolka cunnada la cuno faraha lagu tirtiro. 2. Wax kasta lagu tirtiro.

**tirtirsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Ku t.: qof wax ku khasbid.

**tirtirsiin** *m.f.dh eeg* tirtirsii.

**tirxi** *m.l ld* **dixiri.**

**tis¹** *m.l.u* Ood la gooyey oo is-haysata oo hal mar qof qaadi karo; jebis.

**tis²** *f.mg1* **(-say, -stay)** Tis meel isugu keenid.

**tisid** *m.f.dh eeg* tis².

**tisqaad¹** *m.l ld* **tisqaadid.**

**tisqaad²** *f.mg1* **(-day, -dday)** 1. Hanaqaadid (qof). 2. Badasho (xoolo).

**tisqaadid** *m.f.dh eeg* tisqaad². *ld* **tisqaad¹.**

**tix** *m.dh* 1. Ereyo qaafiyad iyo miisaan leh. 2. Gabay dhowr beyd ka kooban.

**tixan¹** *f.mg1* **(-xmay, -xantay; -xmi)** *ld* **taxan¹.**

**tixan²** *f.mg4* **(-xnaa, -xnayd)** *ld* **taxan².**

**tixgeli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid qaddarin.

**tixgelin** *m.f.dh eeg* tixgeli. *ld* **tixgelis.**

**tixgelis** *m.l ld* **tixgelin.**

**tixid** *m.f.dh eeg* tax².

**tixinti** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) Waddo yar oo ka samaysanta halka ay marto quraanjada.

**tixiri** *m.l ld* **dixiri.**

**tixmid** *m.dh ld* **taxmid.**

**tixnaan** *m.dh ld* **taxnaan.**

**tixnaansho** *m.l/dh ld* **taxnaan.**

**tixraac¹** *m.l ld* **tixraacid.**

**tixraac²** *f.g1* **(-cay, -cday)** Qoraal, hadal iwm xigasho.

**tixraacid** *m.f.dh eeg* tixraac². *ld* **tixraac¹.**

**tixri** *m.l ld* **dixiri.**

**tixsi** *m.l ld* **duqsi.**

**tiyaaq¹** *m.l ld* **tiyaaqid.**

**tiyaaq²** *f.mg1* **(-qay, -qday)** U t.: cid meel fog kala hadlid.

**tiyaaqid** *m.f.dh eeg* tiyaaq². *ld* **tiyaaq¹.**

**tiyaatar** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Gole leh gaab wax lagu jilo iyo fadhi daawadayaal.

**tiyin** *m.l* Xayr hargaha la mariyo oo lagu jilciyo.

**toban** *m.l.t.* Tirada u dhexeysa sagaal iyo koob iyo toban; "10". *ld* **toman.**

**tobanaad** *m.l.t.j* Tirada jagaale, keeda u dhigma tobanka. *ld* **tobnaad.**

**tobaneeye** *m.l.t* Tiro qiyaasteedu toban ku dhowdahay. *ld* **tobaneeyo.**

**tobaneeyo** *m.dh.t ld* **tobaneeye.**

**tobanle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Warqad turub oo ay ku sawiranyihiin toban calaamadood.

**tobbog** *m.l* 1. Geedaha mid ka mid ah 2. Qof dheer oo jirkiisu isku tigtigan.

**tobbogsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof dheer oo jirkiisu isku tigtiganyahay ahaansho.

**tobbogsanaan** *m.f.dh eeg* tobbogsan. *ld* **tobbogsanaansho.**

**tobbogsanaansho** *m.l ld* **tobbogsanaan.**

**tobnaad** *m.l.t.j ld* **tobanaad.**

**tobograafiyad** *m.dh ld* **tobograafiyo¹.**

**tobograafiyo¹** *m.dh* 1. Qoraal faaahfaafsan iyo muuqaallo muujinaya dhismaha iyo samayska dhul gaar ah. 2. Cilmiga lagu barto qaab dhismeedka dhulka. *ld* **tobograafiyad.**

**tobograafiyo²** *m.dh* (*juqr.*) Qeexid faah-faahsan ama bandhig muuqaallobe-deed, dabiici iyo sanaaci, labadaba ee meeleed, sidaasoo kale ayaa laga rabaa khariidad, toobograafiyeed.

**toddob** *m.l* Roobka ugu horreya uu gu'ga da'a.

**toddoba** *m.dh.t* Tirada lixda iyo siddeedda u dhexeysa; "7". *ld* **toddobo.**

**toddobaad** *m.l* 1. *(t.j)* Tirada jagaale, keeda u dhigma toddobada. 2. Toddoba beri oo isku xigta.

**toddobaadle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Joornaal, wargeys iwm oo toddobadii beri mar soo baxa.

**toddobaale** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Warqad turub oo ay ku sawiranyihiin toddoba calaamadood.

**toddobaatamaad** *m.l.t.j ld* **toddobaata-naad.**
**toddobaatameeye** *m.l.t.* Tiro toddobaatan ku dhow. *ld* **toddobaatameeyo.**
**toddobaatameeyo** *m.dh.t ld* **toddobaa-tameeye.**
**toddobaatan** *m.l.t.* Tiro ka kooban toddoba meelood oo min toban ah; "70".
**toddobaatanaad** *m.l.t.j* 1. Tirada jagaalaha ah, kan u dhigma toddobaatan. 2. Sannada-ha u dhexeeya toddobaatanka iyo siddee-tanka. *ld* **toddobaatamaad.**
**toddobabax[1]** *m.l* Xaflad laba qof oo is aroosay toddoba beri kaddib loo sameeyo.
**toddobabax[2]** *f.mg1* **(-xay, -xday; -bixi)** Laba qof oo is aroosay toddobaadkii arooska ka bixid.
**toddobabixi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Laba qof oo is aroosay toddobaadkii arooska u shaqayn.
**toddobabixid** *m.f.dh eeg* toddobabax[2].
**toddobabixin** *m.f.dh eeg* toddobabixi. *ld* **toddobabixis.**
**toddobabixis** *m.l ld* **toddobabixin.**
**toddobamaggaarto** *m.dh* (*daaw.*) Cudur dadka iyo xoolaha ku dhaca, murqaha iyo seedaha kojiya oo si dhaqso ah u dila; kojiye; teetano.
**toddobo** *m.dh.t ld* **toddoba.**
**tog yare** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh*) (juqr) Meel hoos u dhax dhuuban oo dheer oo laga helo dhulka dushiisa, oo ka yar dooxo kana ballaaran qaranqaar.
**tog[1]** *m.l* **(-gag,** *m.l*) Meel godan oo biyo mareen ah.
**tog[2]** *m.l* **(-gag,** *m.l*) (*juqr.*) Biyo mareen lama degaan kaa soo badanaa engegan, oo biyo leh kaliya xilli roob badan kaddib. Togaggu waxay guud ahaan ku baaba'aan lamadegaanka dhexdiisa, waxa laga yaabaa inay ka siilaabmaan lamaddegaanka laftiisa, ama dhalaalidda barafyada ee buuro fog.
**tog[3]** *f.g/mg1* **(-gay, -gtay)** 1. *(f.g)* Wax kala taagid. 2. *(f.mg)* Tog ku dhex socosho.
**togan[1]** *f.mg1* **(-gmay, -gantay; -gmi)** Wax la togay noqosho.
**togan[2]** *f.mg4* **(-gnaa, -gnayd)** 1. Wax la togay ahaansho. 2. *(xis.)* Wax eber ka badan ahansho.
**togane[1]** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh*) Tiro xisaabeed oo eber ka badan.
**togane[2]** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh*) (*kiim.*) Labada saldanab, isla eg oo walxuhu leeyihiin middood oo aan elektaroonno xambaarsanayn.
**togasho** *m.f.dh eeg* togo.
**togayo** *m.dh* 1. Soocidda. 2. Wax middooda xulka ah.
**togid** *m.f.dh eeg* tog[3].
**togmid** *m.f.dh eeg* togan[1].
**tognaan** *m.f.dh eeg* togan[2]. *ld* **tognaansho.**
**tognaansho** *m.l/dh ld* **tognaan.**
**togo** *f.g3* **(-gtay, -gatay)** 1. Xoolo iwm oo meel tuban wax ka doorasho. 2. Xarig iwm jiidasho.
**togox** *m.l* Dhexyaraanta qof dhex yaryahay.
**togtogan** *m.l* Teetano.
**tol[1]** *m.l* **(-lal,** *m.l*) 1. Dad xiriir wada dhalasho amo sheegasho ka dhexeeyo. 2. Qaran.
**tol[2]** *f.g1* **(-olay, -oshay)** 1. Laba wax oo kala go'an ama kala dillaacsan wax is kula qabasho. 2. Hal ilmo diiddey qallacid.
**tolan[1]** *m.l* **(-anno,** *m.dh*) Liilan dheer oo saamaha laga jeexo oo kabaha lagu tolo. *ld* **tolon.**
**tolan[2]** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax la tolay ahaansho.
**tolay** *m.l* Weel qabo (geed), caw, argeeg iwm ka samaysan. *ld* **tolayo.**
**tolayn** *m.f.dh eeg* tolee.
**tolayo** *m.dh ld* **tolay.**
**tolee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** Wax tolka leeyahay ka dhigid.
**tolid** *m.f.dh eeg* tol[2]. *ld* **tolniin.**
**tolla'aan** *m.dh* 1. Qaraabo la'aan. 2. Kaalmo la'aan.
**tolla'ay** *e.d* Hayaay!, waawareey!, ciidamoow!
**tolliimo** *m.dh* 1. *ld* **tolmo.** 2. *ld* **tolnimo.**
**tolmo** *m.dh* Tolidda wax la tolo. *ld* **tolliimo, tolniin.**
**tolnaan** *m.f.dh eeg* tolan[2]. *ld* **tolnaansho.**
**tolnaansho** *m.l/dh ld* **tolnaan.**
**tolniin** *m.l ld* **tolid; tolmo.**
**tolnimo** *m.dh* Tol ahaansho. *ld* **tolliimo.**
**tolo** *f.g1* **(-toshay, -tolatay)** Laba wax oo kala go'an ama kala dillaacsan wax iskula qabsasho.
**tolon** *m.l* (**-ommo/-lmo,** dh) *ld* **tolan[1].**
**toloobid** *m.f.dh eeg* tolow.
**tolow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Qof tolkisii ka carooday tol kale ku biirid.
**tolweyne** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh*) 1. Tol badan intiisa curaddada ah. 2. Qabiilka oo dhan. 3. Dad isku dan, diin, iyo mabda' ah; qaran.
**toman** *m.l.t ld* **toban.**
**too[1]** *mu.ac.dh* **kuwo, w** 1. Magacuyaal aan cayinnayn oo dhaddig ah oo cid ama wax maqan tilmaama. 2. *ld* **mid.** Tus. "Roob iyo barwaaqo toona ma arag".

**Too²** *mu.ti.dh* Mgacuyaal tilmaame oo dhaddig, oo wax qofka hadlaya aad uga fog oo farta la isugu fiiqayo lagu tilmaansado.
**toob¹** *m.l* (**-bab,** *m.l*) Nooc ka mid ah cambuurrada dumarku qaataan.
**toob²** *f.g1* (**-bay, -btay**) 1. Oogada, inta la saro, toobin dhiig kaga keenid. 2. Soo jiidid, soo uruurin; soo yarayn.
**toobad** *m.dh* U noqosho Ilaahay addeciddiisa loo noqdo. *ld* **tawbad.**
**toobadkeen¹** *m.l* 1. T. ah: qof toobadkeenaya. 2. *ld* **toobadkeenid.**
**toobadkeen²** *f.mg1* (**-nay, -ntay**) Ilaah addeeciddiisa u noqosho.
**toobadkeenid** *m.f.dh eeg* toobadkeen². *ld* **toobadkeen¹ (2).**
**toobadla'aan** *m.dh* Ku sugnaanta lagu sugnaado cibaado la'aan.
**toobalcaaro** *m.dh* Wax cid laga soo ergado.
**tooban** *f.mg4* (**-bnaa, -bnayd**) Wax la toobay ahaansho.
**toobboon** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax habbon ahaansho.
**toobboonaan** *m.f.dh eeg* toobboon. *ld* **toobboonaansho.**
**toobboonaansho** *m.l/dh ld* **toobboonaan.**
**toobe** *m.l* (**-bayaal,** *m.l/dh*) Geed ka soo baxa jirrid dhulka hoostiisa ah, ka dibna bannaanka u soo baxa, isaga oo ka soo baxaya meel ka durugsan jirriddii hore. Waxa suurto gal ah inuu xidid la baxo oo uu geed goonniya noqdo.
**toobid¹** *m.dh* Qalab gees lo'aad ka sameysan.
**toobid²** *m.f.dh eeg* toob².
**toobin¹** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) 1. Gees ama qalab kale oo u eg oo oogada, inta la saro, dhiigga buka lagaga toobo, lagaga soo saaro. 2. Shaxan joomitiri oo leh qaabka koombada.
**toobin²** *m.l* (*daaw.*) Koob ama gees go'an oo la kululeeyay marka lagu qabto jirka meel ka mid ah kaddibna soo dhuuqa dhiigga oo jirku soo fooco markaas la sarsaro maqaarka oo dhiig laga keeno, dhiigaas oo loo haysto mid faasid ah sidaasna lagu daaweysmayo.
**toobin³** *m.l* (*xis.*) Adke salkiisu yahay xood sallax oo oodan, kuna dhammaada bar gees dibedda ka ah sallax saleedka.
**toobin⁴** *m.l* 1. *(bot.)* Botani ahaan: dhisme taran oo laga helo ubaxla'da dhexdooda iyo qaar ka mid ah betri dhoofaytayda, loona yaqaanno istaroobilas. 2. *(c.nafl.)* Dhinaca anatomiga xayawaanka: nooc unug qaabile ah oo xasaasi u ah ilayska, lagana helo ratiinaha lafdhabarleyda dhexdhiisa.
**toobiye** *m.l* (**-yayaal,** *m.l/dh*) Jid toosan oo aan leexleexad lahayn; waddooyin meel wada taga tan ugu gaaban.
**toobkac¹** *m.l ld* **toobkicid.**
**toobkac²** *f.mg1* (**-cay, -cday; -kici**) Cid dhibaato ka gudbin.
**toobke** *m.l* Haruubgaal; gaawe. *ld* **doobi.**
**toobkicid** *m.f.dh eeg* toobkac². *ld* **toobkac¹.**
**toobnaan** *m.f.dh eeg* tooban. *ld* **toobnaansho.**
**toobnaansho** *m.l/dh ld* **toobnaan.**
**toobte** *m.l ld* **doobi.**
**tooci¹** *m.l* Bannaan furan oo aan lahayn gabbaad.
**tooci²** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax xoog u ereyid.
**toocin** *m.f.dh eeg* tooci².
**tood¹** *m.l.kh* Neef irmaan oo aan la maali karin; toojo. *ld* **toojo.**
**tood² (-tood)** *dk.lh.dh ld* **tooda².**
**tooda¹** *mu.lh.dh* (**kuwooda, w**) Magacuyaal lahaansho oo tilmaamaya wax iyagu (qofka saddexaad ee wadarta ah) ay leeyihiin. Tus. "Tooda u yeel!".
**tooda² (-tooda)** *dk.lh.dh* Dibkabe lahaansho oo tilmaamaya wax iyagu (qofka saddexaad ee wadarta ah) ay leeyihiin. Tus. "Nimankaas beertooda ayaa miro badan leh". *ld* **tood.**
**toodibo** *m.dh* Heegan. *ld* **toodimo.**
**toodimo** *m.dh ld* **toodibo.**
**toodoobid** *m.f.dh eeg* toodow.
**toodow** *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) Tood noqosho (xoolo).
**toodraac¹** *m.l ld* **toodraacid.**
**toodraac²** *f.g1* (**-cay, -cday**) Neef tood ah lisid.
**toodraacid** *m.f.dh eeg* toodraac². *ld* **toodraac¹.**
**toog** *m.dh* (**-go,** *m.l*) 1. Kol; mar. 2. In kol naas laga dhiijiyo. 3. Roob yar.
**toog** *m.dh* 1. Aqoonta liishaanka. 2. Arrin fulinteedu hagaagtay ama meelmartay.
**toogad** *m.l ld* **toogasho.**
**toogasho** *m.f.dh eeg* toogo². *ld* **toogad.**
**toogaysasho** *m.f.dh eeg* toogayso. *ld* **toogaysi.**
**toogaysi** *m.l ld* **toogaysasho.**
**toogayso** *f.g3* (**-stay, -satay**) Kaltan gelid.
**tooggo** *m.dh ld* **toogo¹.**
**tooghay** *f.mg2* (**-yay, -ysay**) U t.: wax dhicitaankooda u diyaargaroobid.
**tooghayn** *m.f.dh eeg* tooghay.
**toogo¹** *m.dh* Muraad, qasad, hadaf, tooggo. 2. Kol; mar. *ld* **tooggo.**
**toogo²** *f.g3* (**-gtay, -gatay**) 1. Nafley rasaas ku ridid. 2. Wax liishaamid.
**tooje** *m.l* Inta caano naasaha ku jira lisidda ka hor.

**toojo** *m.dh* Neef irmaan aan si fiican loo fara barin oo dhib iyo shiddo lagu liso; aan hebed ahayn. *ld* **tood**[1]**.**

**tookh**[1] *m.l* Faan, ammaan.

**tookh**[2] *f.mg1* **(-khay, -khday)** Ku t.: faan iyo istustus samayn.

**tookhid** *m.f.dh eeg* tookh[2].

**toolin** *m.l.kh* T. ah: caano la soo uruuriyey oo la siiyo reero aan xoolo u irmaanayn.

**toolmoon** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Qof laf iyo hilib isla eg leh oo qurxoon ahaansho. 2. Arrin habboon in la yeelo ahaansho. *ld* **toolmoonsan.**

**toolmoonaan** *m.f.dh eeg* toolmoon. *ld* **toolmoonaansho, toolmooni, toolmoonsanaan.**

**toolmoonaansho** *m.l/dh ld* **toolmoonaan.**

**toolmoonayn** *m.f.dh eeg* toolmoonee.

**toolmoonee** *f.g2* **(-neeyay, -naysay)** Wax qurxin ama hagaajin.

**toolmooni** *m.dh ld* **toolmoonaan.**

**toolmoonsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **toolmoon.**

**toolmoonsanaan** *m.dh ld* **toolmoonaan.**

**toolmoonsanaansho** *m.l/dh ld* **toolmoonaan.**

**toomigaan** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) Nooc buntukhda ka mid ah oo darandoori u dhaca.

**toomman** *m.l.kh* T. ah: bishu marka ay 29 beri ku dhammato.

**toon**[1] *m.l* 1. Miro is qabsaday oo dhuuban. 2. Geela la tolo, saaladiisa isqabqabsata oo wax kuusan noqota.

**toon**[2] *m.l* (*nax.*) Marka shay lagu dhawaaqayo codku wuxuu noqon karaa mid dheer ama mid gaaban ama mid dhexdhexaad ah.

**toon**[3] *m.dh* 1. Dhir urursan oo meel ku wada taal. 2. Geed yar oo buruqdisu ka mid ah kuwa cuntada lagu darsado oo lagu carfiyo.

**toonbaakh** *m.dh ld* **tubaako.**

**toor**[1] *m.l* 1. Beer iyo hilib la yar yareeyey oo la isku shiilay. 2. Bun duban, caano, daango iwm oo la isku daray.

**toor**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Bun duban, caano, daango iwm isku darid. 2. Beer, hilib iyo xayr isku shiilid.

**tooran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** 1. Bun, daango, caano iwm wax la isku daray ahaansho. 2. Beer, hilib iyo xayr wax la isku shiilay ahaansho.

**toorasho** *m.f.dh eeg* tooro.

**tooratoore** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh*) Bir dhuuban oo meel la qabsado leh oo buntukha lagu cabbeeyo.

**toorayn** *m.f.dh eeg* tooree.

**toore** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh*) 1. Waddo yar oo xooluhu bixiyeen. 2. Raad xoolo badan oo is daba socda sameeyaan.

**tooree** *f.mg2* **(-reeyay, -raysay)** 1. Nafley toore samayn. 2. Xoolo badan si isdaba joog ah u socosho.

**toorid** *m.f.dh eeg* toor[2].

**toornaado** *m.dh* (*juqr.*) Dhulka Guinea ee Afrikada-galbeed, waa duufaan xoog leh oo badanaa loo yaqaan "tornaadada Afrikaanka". Waxay ka kooban tahay dabayl cod leh oo ka timid dabayl onkod xoog leh, waxay inta badan ku bilaabantaa si kedis ah waqti yarna ku eg, laakiin waxay geystaa burbur weyn dhulka iyo baddaba, waxa inta badan la socda roob biyo dhaca.

**toornaan** *m.f.dh eeg* tooran. *ld* **toornaansho.**

**toornaansho** *m.l/dh ld* **toornaan.**

**tooro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** 1. Bun duban caano, daango iwm ku darasho. 2. Beer, hilib iyo xayr isku shiilasho.

**toorrey** *m.dh* **(-yo,** *m.l*) Mindi af godan leh oo labada dhinac wax ku goysa, caarad dhuuban, daab xardhan oo gees ama caag ka samaysan iyo gal leh oo raggu qaato. *ld* **toorri.**

**toorri** *m.dh ld* **toorrey.**

**toos**[1] *m.l* 1. *(fk)* T. u soco: qalqallooc iyo leexleexad la'aan u soco. 2. *ld* **toosid.**

**toos**[2] *f.mg1* **(-say, -stay)** 1. Nafley hurdo ka kicid. 2. Wax aan qalqalooc lahayn noqosho. 3. Qalad, wanaag ku beddelid.

**toosan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** 1. Wax aan qallooc ama leex-leexad lahayn ahaansho. 2. Wax aan qalad lahayn ahaansho.

**toosi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Nafley hurdo ka kicin. 2. Wax qallooc ka bi'in. 3. Cid qalad ka leexin.

**toosid** *m.f.dh eeg* toos[2]. *ld* **toos**[1] **(2).**

**toosin** *m.f.dh eeg* toosi.

**toosnaan** *m.f.dh eeg* toosan. *ld* **toosnaansho.**

**toosnaansho** *m.l/dh ld* **toosnaan.**

**tootir** *m.dh* 1. Xiddig aan saadaal wanaagsanayn. 2. Hilib jilicsan ee ka laallaada shaqfasha dadka da'da ah.

**toox**[1] *m.l* 1. Ballac, baaxada, ballaar. 2. *ld* **tooxid.**

**toox**[2] *f.g1* **(-xay, -xday)** 1. Dhar ballac u cabbirid. 2. Qaanso boqon ku giijin.

**tooxan** *f.mg4* **(-xnaa, -xnayd)** 1. Wax la tooxay ahaansho. 2. Wax godan ahaansho.

**tooxasho** *m.f.dh eeg* tooxo.

**tooxi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Qaanso boqon ku giijin.

**tooxid** *m.f.dh eeg* toox[2]. *ld* **toox**[1] **(2).**

**tooxin** *m.f.dh eeg* tooxi.
**tooxnaan** *m.f.dh eeg* tooxan. *ld* **tooxnaansho.**
**tooxnaansho** *m.l/dh ld* **tooxnaan.**
**tooxo** *f.g3* **(-xday, -xatay)** Qaanso boqon ku giigsasho.
**tooxsasho** *m.f.dh eeg* tooxso. *ld* **tooxsi.**
**tooxsi** *m.l ld* **tooxsasho.**
**tooxso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Qof hawl keli qabasho.
**tooxweyn** *m.dh* **(-nno,** *m.dh***)** Nooc maryaha la guntado ka mid ah oo ballac weyn leh.
**tooyasho** *m.f.dh eeg* tooyo.
**tooyo** *f.g3* **(-yaday, -yatay)** Cid haybteeda weyddiin.
**toqfal** *m.dh* **(-llo,** *m.dh***)** Shaqfal.
**toqli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Qof meel uu ka xanxantoonayo ka taabasho.
**toqlin** *m.f.dh eeg* toqli. *ld* **toqlis.**
**toqlis** *m.l ld* **toqlin.**
**toqlo** *m.dh* Xatxatada qofka jirkiisu dareemo.
**toqloo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Toqlo dareemid.
**toqlood** *m.f.l eeg* toqloo.
**torobosfeer** *m.l* (*juqr.*) Lakabada hoose ee gibilka, sida kuwa ka hooseeya toraatosfeerka, kuwaasoo ka soocan torobosfeerka, wuxuu dherer ahaan fidsanyahay 11 Km ilaa oogada dhulka ee jiidda dhexdhexaadka ah.
**tororog** *m.dh* Hadal badan oo aan macna lahayn.
**tororoglee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Hadal badan oo aan macna lahayn sheegid.
**tororogleyn** *m.dh eeg* tororoglee.
**tortor¹** *m.l* 1. Wax qurun ka batay darti, la googo'ay, la mataataxay. 2. *ld* **tortorid.**
**tortor²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Wax tortor ah noqosho.
**tortorid** *m.f.dh eeg* tortor². *ld* **tortor¹ (2).**
**tow** *f.g1* **(-way, -wday)** *ld* **teb.**
**towid** *m.dh ld* **tebid.**
**towtow** *m.dh* War aan murti lahayn.
**towxiid** *m.l ld* **tawxiid.**
**toxob** *m.dh* **(-bo/-byo,** *m.l***)** 1. Cadad yaryar oo xalxalleefsan oo dusha iska saarsaaran oo kalluunka iyo haqa qaarkii dhawraarin ahaan, korka kaga rogan. 2. Dadka dubkiisa hollob ka kacda. 3. Lakab taxane ah oo xabagaysan: kaas oo daboola qaybta hawada u baxsan ee geedka. Waxa dhiijiya dubduleedka, shaqadeeda ugu muhiimsanina waxa weeye ka hortagga biyo lunka geedaha.
**trobosfeer** *m.l ld* **torobosfeer.**
**tu** *mu.ac.dh* **(kuwo, w)** Magacuyaal aan cayinnayn oo dhaddig ah oo cid ama wax maqan tilmaamaya; mid. Tus. "Tu wanaagsan baan ku toosay".
**tu'** *m.dh* 1. Cudur xoolaha ku dhaca. 2. *ld* **tuu.**
**tub qorraxeed** *m.l* **(-bbo ...,** *m.l***)** Jidka qorraxdu ay u muuqanayso inay marayso.
**tub¹** *m.dh* **(-bo,** *m.l***)** Dhabbe; waddo.
**tub²** *m.dh* (*c.fal.*) Jidka ay maraan walxaha samaddu marka ay dulalaatiga dhex jiirayaan iyadoo loo fiirinayo bar la doortay. Tubta dhulku waa jidka uu maro dhulku marka uu ku meereysanayo qorraxda.
**tub³** *f.g1* **(-bay, -btay)** Wax badan meel isugu keenid.
**tubaako** *m.dh* Buuri. *ld* **tabaako, toonbaakh.**
**tubaal** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** 1. Wax badan oo meel wada tuban. 2. Dab aad u weyn.
**tuban** *f.mg1* **(-bmay, -bantay)** Wax la tubay ahaansho.
**tubayn** *m.f.dh eeg* tubee.
**tubbasho** *m.f.dh eeg* tubbo.
**tubbo** *f.mg3* **(-baday, -batay)** Ku t.: meel ku hagaagid.
**tubee** *f.g2* **(-beeyay, -baysay)** 1. Wax meel dhoobid. 2. Xoolo badan meel marid.
**tubi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Xoolo wadid.
**tubid** *m.f.dh eeg* tub³.
**tubiiste** *m.l* **(-tayaal,** *m.l/dh***)** Farsamoyaqaanka tubooyinka.
**tubin** *m.f.dh eeg* tubi.
**tubkujoog** *m.l.kh* 1. T. ah: qof socdaal ah oo aan dhabbaha ka leexanayn. 2. T. ah: Qof safar ku jira oo weli aan gaarin meeshii uu u safraayay; jid-kujoog.
**tubnaan** *m.f.dh eeg* tuban. *ld* **tubnaansho.**
**tubnaansho** *m.l/dh ld* **tubnaan.**
**tubsi** *m.l* Meesha ugu fog oo wax laga nishaabo.
**tubul** *m.l* Wax ama dad isu tegey oo meel dheer ka muuqda oo aan si fiican loo arkin.
**tuduc** *m.dh* **(-dco,** *m.l***)** 1. Harag la soohay oo laba ama saddex la isugu qabto middood. 2. Dhawr tix oo gabay ah oo isku mowduuc ka hadlaya.
**tuf¹** *m.dh* 1. Cudur lafaha gala; riix. 2. Duco; karaamo. 3. Kasoobbax halis ah.
**tuf²** *m.dh* (*daaw.*) Cudur aalaaba caruurta ku dhaca iyo dhallinyarada wuxuuna ka kacaa infekshin qaybta neefsashada inteeda sare oo uu keeno baktiiriyada "haemolitic streptococci". Astaamo: qandho, xubnoholac, marbamarka ka dambeysa xubin saameynaya, baro cascas ee maqaar ka kuuskuus yaryar oo aan xanuun lahayn ama lafo soo baxsan sida xusulka, dhaqdhaqaaq ogaan la'aan oo aan caadi ahayn ee addimada

iyo madaxa (chorea) iyo hallamacood wadnaha gufafkiisa iyo xuubka ku daboolan (pericardium).
**tuf³** *f.g/mg1* **(-fay, -ftay)** 1. *(f.g)* Wax afka ku jira dibad u soo saarid. 2. *(f.mg)* Ku t.: cid u ducayn.
**tufaax** *m.l* Geed dhalo miro aad u macaan oo midadbkiisu guduudyahay ama cagaar iyo cillaan isku darsan.
**tufan** *f.mg4* **(-fnaa, -fnayd)** Wax la hibeeyey ahaansho.
**tufid** *m.f.dh eeg* tuf³.
**tufnaan** *m.f.dh eeg* tufan. *ld* **tufnaansho.**
**tufnaansho** *m.l/dh ld* **tufnaan.**
**tuf-xubno-holac** *m.l* (*daaw.*) Nooc xubnoholac, kan labaad ee ugu badan cudurrada tufta waxa ka horreeya lafoxubnoholac (osteo artritis) waxay gaar ahaan saameysa xubnaha faraha, xubin isgoyska gacanta iyo dhudhunka, lugaha, canqowyada, miskaha iyo garbaha: xubnoisgoysyada si siman ayaa labada dhinacba cudurku ugu dhacaa waana kala silloonyihiin.
**tugaar** *m.l* Shillin.
**tugumbee** *f.g2* **(-beeyay, -beysay)** Cid tugumbo la dhicid.
**tugumbeyn** *m.f.dh eeg* tugumbee.
**tugumbo** *m.dh* Faraha gacanta oo hoos isku duuban oo wax loogu dhufto; tantoonyo.
**tuhman** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la tuhmay ahaansho.
**tuhmanaan** *m.f.dh eeg* tuhman. *ld* **tuhmanaansho.**
**tuhmanaansho** *m.l/dh ld* **tuhmanaan.**
**tuhmee** *f.g2* **(-meeyay, -maysay)** *ld* **tuhun².**
**tuhmeyn** *m.dh ld* **tuhmid.**
**tuhmeysii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Cid tuhun ku abuurid.
**tuhmeysiin** *m.f.dh eeg* tuhmeysii.
**tuhmid** *m.f.dh eeg* tuhun². *ld* **tuhmeyn.**
**tuhun¹** *m.l* Shaki; male; bidaal; dareen.
**tuhun²** *f.g1* **(-hmay, -huntay; -hmi)** Ku t.: fal inuu dhacay malayn.
**tuhunsan** *f.g4* **(-naa, -nayd)** Cid wax tuhun ku jiro ahaansho.
**tuhunsanaan** *m.f.dh eeg* tuhunsan. *ld* **tuhunsanaansho.**
**tuhunsanaansho** *m.l/dh ld* **tuhunsanaan.**
**tuhunsii** *f.lg2* **(-iiyay, -iisay)** Cid tuhun ku abuurid.
**tuhunsiin** *m.f.dh eeg* tuhunsii.
**tu'i** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Awr fadhiisin. *ld* **ju'i, tuji.**
**tu'in** *m.f.dh eeg* tu'i. *ld* **ju'in, tu'is, tujin.**
**tu'is** *m.l ld* **tu'in.**
**tuji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. *(dii.)* Dad dukanaya imaan u noqosho. 2. *ld* **tu'i.** *ld* **duji, tuki.**
**tujin** *m.dh* 1. *ld* **dujin, dujis, tukin.** *eeg* tuji. 2. *ld* **tu'in.**
**tujis** *m.l ld* **tujin.**
**tukad** *m.l ld* **tukasho.**
**tukadhaamis** *m.l.u* Qaajer.
**tukahariye** *m.l.u* Riciraha tunka oo u dhexeeya afweynta iyo araxda.
**tukallalmis** *m.l* Geed miracaska ka mid ah; odajecel.
**tukanuug** *m.l* Hal hebed ah oo qof kasta iska maali karo; hayaaye. *ld* **tukenuug.**
**tukasho** *m.f.dh eeg* tuko. *ld* **dukad, dukasho, tukad.**
**tuke** *m.dh* **(-kayaal,** *m.l/dh***)** Shimbir madow oo hilibka cuna.
**tuke-ku-xaar** *m.l* Kuruska geela meesha ugu sarreysa oo baarka ku yaal; haadfuul.
**tukenuug** *m.l ld* **tukanuug.**
**tukhaan** *m.dh.u* Dhiqle. *ld* **kutaan.**
**tukhuntukhayn** *m.dh ld* **takhantakhayn.**
**tukhuntukhee** *f.g2* **(-kheeyay, -khaysay)** *ld* **takhantakhee.**
**tukhuntukhi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **takhantakhee.**
**tukhuntukhin** *m.dh ld* **takhantakhayn.**
**tukhuntukho** *m.dh ld* **takhantakho.**
**tukhuntukhoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** *ld* **takhantakhoo.**
**tukhuntukhood** *m.l ld* **takhantakhood.**
**tuki** *f.g2 ld* **tuji.**
**tukin** *m.dh ld* **tujin.**
**tuko** *f.mg3* **(-kaday, -katay)** (*dii.*) Cid waajib salaad gudasho. *ld* **duko.**
**tukub¹** *m.l ld* **tukubid.**
**tukub²** *f.mg1* **(-bay, -btay)** 1. Nafley socod tartiib iyo tabar yari leh socosho. 2. Ku t.: ul ku luudid.
**tukube** *m.l* **(-bayaal,** *m.l/dh***)** Ul lagu tukubo.
**tukubid** *m.f.dh eeg* tukub². *ld* **tukub¹.**
**tukulush** *m.l* Dabaggaalle; uunrays; soongur.
**tulima(a)d** *m.l ld* **tulimaad**
**tulimaad** *m.l* Waa dhigidda uu dhigo wakiil dabiici ihi adke uu sidey oo uu ka keenay meel kale ama fog. Tusaale, webiyadu waxa ay tuulaan dhoobo iyo quruurux, dabayluhuna ciid badan iyo boodh.
**tulud** *m.dh* **(-ddo,** *m.l***)** Neef geel ah.
**tulux¹** *m.dh* Buro weyn oo oogada ka baxda.
**tulux²** *m.dh* (*daaw.*) Gal aan caadi ahayn oo ay biyo ama wax kale ka buuxaan.

**tulux-ugxeeye** *m.l* (*daaw.*) Kiish biyo ka buuxaan, mid ama ka badan, oo ka dhex sameysma ugxeeyaha.
**tuma** *mu.we.dh* **(kuwama, w)** Magacuyaal weyddiimeed oo dhaddig oo wax ama qof lagu hubsado; waa ayo? yaa waaye?.
**tumaal¹** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) 1. Qof biraha farsameeya. 2. Sab.
**tumaal²** *m.dh* Naag tumaal ah.
**tumaali** *m.dh.kh* **(-iyaal,** *m.l/dh*) T. ah: wax gacan lagu farsameeyay (bir).
**tuman** *f.mg4* **(-mnaa, -mnayd)** Wax la tumay ahaansho (bir, qof, xiniinyo iwm).
**tumasho** *m.f.dh eeg* tumo.
**tumay** *m.l* **(-yo,** *m.dh*) 1. Orgi ama wan la dhufaanay. 2. Caws la tumay oo dirmaha laga sameeyo. 3. Roob aan xoog lahayn.
**tumayo** *m.dh* Qare la miiray gufarka ka hara.
**tumbuc** *m.l* **(-cyo,** *m.dh*) Buur yar oo ciid ah.
**tumbul¹** *m.l* Nooc geed-saarka ka mid ah oo udgoon.
**tumbul²** *m.dh* Dad ama xoolo aan badnayn oo meel tuuran.
**tumbur** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Wax tumburo ku dhufasho. *ld* **tumburyee.**
**tumburi** *m.l* (*muus.*) Shareero.
**tumburid** *m.f.dh eeg* tumbur. *ld* **tumburyeyn.**
**tumburo** *m.dh* Gacanta faraheeda oo duuban oo hoos wax loogu dhufto. *ld* **tumburyo.**
**tumburyee** *f.g2* **(-yeeyay, -yaysay)** *ld* **tumbur.**
**tumburyeyn** *m.dh ld* **tumburid.**
**tumburyo** *m.dh ld* **tumburo.**
**tumid** *m.f.dh eeg* tun².
**tummaati¹** *m.l/dh* Nabar waran oo toos iyo gacanqabsi ah.
**tummaati²** *f.g1* **(-iyay, -iday; -iyi)** Waran, mindi iwm iyadoo daabka la haysto qof ku mudid.
**tummaatiyid** *m.f.dh eeg* tummaati².
**tummun** *m.l.t* **(-nno,** *m.dh*) Rubuc laba loo dhigay meel; fallar.
**tumnaan** *m.f.dh eeg* tuman. *ld* **tumnaansho.**
**tumnaansho** *m.l/dh ld* **tumnaan.**
**tumo** *f.g/mg3* **(-untay, -umatay)** 1. *(f.g)* Bir qalab ka samaysasho. 2. *(f.mg)* Wan dhufanan ka dhigaasho. 3. *(f.mg)* Qof wuxuu jecelyahay ku raaxaysasho. 4. *(f.mg)* Ku t.: qof korkii ama wax kale ku durdurin, ku baabbacayn; cagaha la dhicid.
**tumun** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) Wax siddeed meelood oo is le'eg loo qaybshey, meeshood; fallar. Tus. "T. kiilo bariis ah". *ld* **tummun.**
**tumuujayn** *m.f.dh eeg* tumuujee. *ld* **tumuujo.**
**tumuujee** *f.g2* **(-jeeyay, -jaysay)** Cid tantoomo la dhicid.
**tumuujo** *m.dh ld* **tumuujayn.**
**tun¹** *m.l* Luqunta dhabarkeeda; jeegada hoosteeda.
**tun²** *f.g1* **(-umay, -untay; -umi)** 1. Badar iwm buushe ka saarid. 2. Cid ul la dhicid. 3. Wan dhufaanid. 4. Sacab t.: sacab isku garaacid. 5. U sacab t.: cid ballan ka qaadid ama taageerid.
**tundura** *m.dh* (*juqr.*) Bannaanada aan dhirta lahayn ee woqooyiga maraykanka iyo woqooyiga yurayshiya, oo inta badan ku yaal goobada Aartik iyo dhinaca woqooyi ee kaynaha caleen irbadleyda, ma jiro gobol weyn oo dhigmaa kubbad-badhka koonfureed. Sannadka intiisa badan celceliska heerkul bileedku wuu ka hooseeyaa barta biyuhu ku barafoobaan, jiilaaladuna aad bay u dheeryihiin una qabow yihiin, dhulkana waxa qariya baraf, xagaayadu way gaabanyihiin oo diiranyihiin, laakiin xataa luulyo celceliska heerkul bileedku kor uma dhaafo 10° C ah.
**tunjileec** *m.l* Tabar darro cid lagu dareemay oo lagu haadsado.
**tunjileecsasho** *m.f.dh eeg* tunjileecso. *ld* **tunjileecsi.**
**tunjileecsi** *m.l ld* **tunjileecsasho.**
**tunjileecso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Cid tabardaran maagid.
**tunsii** *f.g2* **(-iiyay, iisay)** Ku t.: ku tumasho.
**tunsiin** *m.f.dh eeg* tunsii.
**tunuug** *m.dh.w eeg* teneg.
**tuqtuq** *m.dh* Si tabar yar oo loo socdo.
**tuqtuqlee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Cid si tabar yari ku jirto u socosho.
**tuqtuqleyn** *m.f.dh eeg* tuqtuqlee.
**tur** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** U tur: cid u naxariisasho.
**turaab** *m.dh* Carro laga soo qaado shiikh la qaddariyo xabaashiisa si barako looga helo.
**turaal** *m.l* Naxariis cid loo galo. *ld* **turniimo, turniin, turniinsho.**
**turaanturrayn** *m.dh ld* **turunturrayn.**
**turaanturree** *f.g2* **(-reeyay, -raysay)** *ld* **turunturree**
**turaanturro** *m.dh ld* **turunturrayn.**
**turaanturyayn** *m.dh ld* **turunturrayn.**
**turaanturyee** *f.g2* **(-yeeyay, -yeysay)** *ld* **turunturree.**
**turbi** *m.l* 1. Gurbaan yar. 2. T. ah: qof xoog badan.
**turbid** *m.f.dh eeg* turub².
**turci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **tirci.**
**turcid** *m.dh ld* **tircid.**
**turcin** *m.dh ld* **tircin.**

**turid** *m.f.dh eeg* tur.

**turjubaan[1]** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Afceliye; afhayn. *ld* **turjumaan[1].**

**turjubaan[2]** *f.mg1* (**-nay, -ntay**) 1. Laba af isku beddelid. 2. Ka t.: laba qof oo aan is af garanayn is af garadsiin. *ld* **turjumaan[2].**

**turjubaanid** *m.f.dh eeg* turjubaan[2]. *ld* **turjumaanid.**

**turjubaannimo** *m.dh* Turjubaan ahaansho. *ld* **turjumaannimo.**

**turjumaan[1]** *m.l ld* **turjubaan[1].**

**turjumaan[2]** *f.mg1* (**-nay, -ntay**) *ld* **turjubaan[2].**

**turjumaanid** *m.dh ld* **turjubaanid.**

**turjumaannimo** *m.dh ld* **turjubaannimo.**

**turjumad** *m.dh ld* **tarjumo.**

**turjuman** *f.mg4* (**-mnaa, -mnayd**) *ld* **tarjuman.**

**turjume** *m.l ld* **tarjume.**

**turjumid** *m.dh ld* **tarjumid.**

**turjumnaan** *m.dh ld* **tarjumnaan.**

**turjumnaansho** *m.l/dh ld* **tarjumnaan.**

**turjumo** *m.dh ld* **tarjumo.**

**turjun** *f.g1* (**-umay, -untay; -umi**) *ld* **tarjun.**

**turmaag** *m.l.kh* T. ah: wax ama qof si toos ah oo aan dhaqaaq lahayn u taagan.

**turmaagan** *f.g4* (**-gnaa, -gnayd**) Wax, si toos ah oo aan dhaqdhaqaaq lahayn u taagan ahaansho.

**turmaagnaan** *m.f.dh eeg* turmaagan. *ld* **turmaagnaansho.**

**turmaagnaansho** *m.l/dh ld* **turmaagnaan.**

**turniimo** *m.dh ld* **turaal.**

**turniin** *m.l ld* **turaal.**

**turniinsho** *m.dh ld* **turaal.**

**turqan** *f.g4* (**-naa, -nayd**) Wax la turqay ahaansho.

**turqanaan** *m.f.dh eeg* turqan. *ld* **turqanaansho.**

**turqanaansho** *m.l/dh ld* **turqanaan.**

**turqasho** *m.f.dh eeg* turqo.

**turqid** *m.f.dh eeg* turuq[2]. *ld* **turuq[1] (3).**

**turqo** *f.g3* (**-qaday, -qatay**) Wax mudasho.

**turraaxad** *m.dh* Maro midab leh oo sariiraha lagu goglo ama la huwado.

**turub[1]** *m.l* Xaashiyo cayaaro badan oo kala jaad ah lagu cayaaro oo afar cuntub u qaybsan: hadhiin, dheemman, karaawil iyo isbig.

**turub[2]** *f.mg1* (**-rbay, -rubtay; -rbi**) Turub cayaarid.

**turuc** *f.mg1* (**-cay, -cday**) *ld* **tiric.**

**turug** *m.l* (**-gyo,** *m.dh*) 1. Muruq. 2. Meel taag ah.

**turumbo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) (*muus.*) Bigil.

**turumbuukh** *m.dh.u* Xiddig-badeed.

**turunturrayn** *m.f.dh eeg* turunturree. *ld* **turaanturrayn, turaanturro, turaanturyayn.**

**turunturree** *f.g2* (**-reeyay, -raysay**) Qof socda hore u ridid. *ld* **turaanturree, turaanturyee.**

**turunturro** *m.dh ld* **turunturrayn.**

**turunturroo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) Cid socota hore u dhicid.

**turunturrood** *m.f.l eeg* turunturroo.

**turuq[1]** *m.l* (**-qyo,** *m.dh*) 1. Murqo waaweyn oo dadku yeesho. 2. Tolmo halhalluuq ah oo foolxun. 3. *ld* **turqid.**

**turuq[2]** *f.mg1* (**-rqay, -ruqday; -rqi**) Qalab af fiiqan wax ku mudid.

**turxaan** *m.dh* Iin; cillad.

**turxaanbixin** *m.dh* Xumobixin, cilladbixin.

**tus[1]** *m.l* Humri kulul oo dhaca waqtiga kulaylaha; hogo.

**tus[2]** *f.lg1* (**-say, -stay**) 1. Cid wax farta ugu fiiqid. 2. Is t.: laba qof isu keenid.

**tusaalayn** *m.f.dh eeg* tusaalee. *ld* **tusaalays.**

**tusaalays** *m.l ld* **tusaalayn.**

**tusaale** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) Matal; masal; misaal. *ld* **tusaalo.**

**tusaalee** *f.mg2* (**-leeyay, -laysay**) 1. Cid talo u jeedin. 2. Cid wax uga digid.

**tusaal-kalgalka** *m.l* (**-layaal ...,** *m.l/dh*) (*kiim.*) Tuse muujinaya curiyeyaasha oo u habaysan hannaan ku salaysan korodhka tirada borotonnada si loo arko xiriirka dhaqanka kiimikaad ee ka dhexeeya curiyeyaasha.

**tusaalo** *m.dh ld* **tusaale.**

**tu'sasho** *m.f.dh eeg* tu'so.

**tusbax** *m.l* (**-xyo,** *m.dh*) (*dii.*) Iniino ka samaysan kuul ama qori oo dhexda ka daloola o dhuun iskula taxan oo lagu werdiyo.

**tusid** *m.f.dh eeg* tus[2].

**tusmayn** *m.f.dh eeg* tusmee.

**tusmaysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax la tusmeeyay ahaansho.

**tusmaysnaan** *m.f.dh eeg* tusmaysan. *ld* **tusmaysnaansho.**

**tusmaysnaansho** *m.l/dh ld* **tusmaysnaan.**

**tusmee** *f.g2* (**-meeyay, -maysay**) 1. Wax tusmo u yeelid. 2. Buug tusmo u samayn.

**tusmo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) 1. Hab reer miyigu u dego meel cusub. 2. Calaamad la dhigo meel la degi rabo. 3. Taxanaha cinwaanada buug.

**tu'so** *f.g3* (**-saday, -satay**) Awr fadhiisisasho.

**tuu** *e.d* Juu!. *ld* **tu' (2).**

**tuubbo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Qalab dhuuban oo dhexda ka daloola oo dareeraha,hawada iwm ay maraan.

**tuud** *m.dh* (**-dyo,** *m.dh*) Heen.
**tuudi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Hal la rabo in la ogaado in ay rimantahay foori ugu yeerid. 2. Laf heen ka bixin.
**tuudin** *m.f.dh eeg* tuudi. *ld* **tuudis.**
**tuudis** *m.l ld* **tuudin.**
**tuudsasho** *m.f.dh eeg* tuudso. *ld* **tuudsi.**
**tuudsi** *m.l ld* **tuudsasho.**
**tuudso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Lafo iwm tuud kala bixid.
**tuug**[1] *m.l* (**tuug,** *m.dh*) Nin wax xadid caadaystay.
**tuug**[2] *m.dh* Wax baryo lagu keenay.
**tuug**[3] *f.g1* (**-gay, -gtay**) Wax baryid; yaboohsasho.
**tuugannimo** *m.dh* Tuug ahaansho. *ld* **tuugnimo.**
**tuugid** *m.f.dh eeg* tuug[2]. *ld* **tuugmo.**
**tuugmo** *m.dh ld* **tuugid.**
**tuugnimo** *m.dh* Tuug ahaansho. *ld* **tuugannimo.**
**tuugo** *m.dh* 1. Wax xadidda; tuugnimo; xatooyo. 2. Qof dheddig ah oo keli ah wax xadda. 3. Koox wax xaddo.
**tuugsad** *m.l ld* **tuugsasho.**
**tuugsasho** *m.f.dh eeg* tuugso. *ld* **tuugsad, tuugsi.**
**tuugsi** *m.l ld* **tuugsasho.**
**tuugso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Cid sadaqo weyddiisasho.
**tuugtamid** *m.f.dh eeg* tuugtan[2]. *ld* **tuugtan**[1].
**tuugtan**[1] *m.l ld* **tuugtamid.**
**tuugtan**[2] *f.mg1* (**-amay, -antay; -ami**) Si aad ah wax u baryid.
**tuuji** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Wax jilicsan oo diismaya calaacasha iyo faraha ku dhuujin si dheecaan iwm looga keeno. 2. Ooga bugta ama daallan daliigid ama rixid.
**tuujin** *m.f.dh eeg* tuuji.
**tuujis** *m.l* (*c.nafl.*) Wejiga garaaca wadnaha, marka caloolyarooyinka wadnuhu isku soo ururaan si ay dhiigga ugu tuuraan halbowlayaasha.
**tuul**[1] *m.l ld* **tųur**[1].
**tuul**[2] *f.g1* (**-ray, -rtay**) *ld* **tųur**[3].
**tuulan** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) *ld* **tųuran.**
**tuulid** *m.dh ld* **tųurid.**
**tuulimaad** *m.l* 1. *(taar.)* Qaybta ka mid ah oogada dhulka iyo gibilkiisa ee ay nafleydu ku noolan karto, amase, ay nafley du ku nooshahay. 2. *(jool.)* Dhigidda uu dhigo wakiil dabiici ihi adke uu sidey oo uu ka keenay meel kale ama fog. Tus. "Webiyadu waxa ay tuulaan dhoobo iyo quruurux, dabayluhuna ciid badan iyo boodh".
**tuulimaad-badeed** *m.l* (**-dyo ...,** *m.l*) (*jool.*) Tuulimadyada la dhigo meelaha bad weynnada ama harooyinka guntooda badweynnada ugu hooseeya,waxyaabaha la tuulay asalkoodi waxay ka yimaadeen haraayaal yaryar oo ka haray noole hore ugu oolaan jiray qaybtaa badda ama harada ee uu ka dhacay tuulimaadku.
**tuulimaad-mool** *m.l* (**-dyo ...,** *m.l*) (*jool.*) Maatarka adag ee daboola gebiska gobolka ugu hooseeya ee badda.
**tuulnaan** *m.dh ld* **tųurnaan.**
**tuulnaansho** *m.l/dh ld* **tųurnaan.**
**tuulo** *m.dh* (**-ooyin, ml.**) Magaalo yar oo meel miyi ah ku taal.
**tuumi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Wax meel ku uruurin.
**tuumin** *m.f.dh eeg* tuumi. *ld* **tuumis.**
**tuumis** *m.l ld* **tuumin.**
**tuunsamid** *m.f.dh eeg* tuunsan[1].
**tuunsan**[1] *f.mg1* (**-amay, -antay; -ami**) Alaab wax meel la isugu uruuriyey noqosho.
**tuunsan**[2] *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax meel ku uruuray noqosho.
**tuunsanaan** *m.f.dh eeg* tuunsan[2]. *ld* **tuunsanaansho.**
**tuunsanaansho** *m.l/dh ld* **tuunsanaan.**
**tuunsasho** *m.f.dh eeg* tuunso. *ld* **tuunsi.**
**tuunsi** *m.l ld* **tuunsasho.**
**tuunso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Wax meel ku uruursasho.
**tuuqsad** *m.l ld* **tuuqsasho.**
**tuuqsasho** *m.f.dh eeg* tuuqso. *ld* **tuuqsad, tuuqsi.**
**tuuqsi** *m.l ld* **tuuqsasho.**
**tuuqso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Si gaar ah bad u taabasho (ciyaar turub).
**tuur** *f.g/mg1* (**-ray, -rtay**) 1. *(f.g)* Wax gacanta ku gamid. 2. *(f.mg)* Ka t.: sharaab dhaqso u cabbid.
**tųur**[1] *m.l* 1. Timaha madaxa oo inta la daayo in yar kor u dheeraada. 2. Wax meel ta tųuray qaabkiisa. *ld* **tuul**[1].
**tųur**[2] *m.dh* (**-ro,** *m.l*) 1. Kurus. 2. Dadka gasarku ku dhaco, qaabka dhabarkoodu yeesho.
**tųur**[3] *f.g1* (**-ray, -rtay**) Wax meel tubid. *ld* **tuul**[2].
**tuuran** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Wax gacanta lagu gamay ahaansho.
**tųuran** *f.mg4* (**-rnaa, -rtay**) Wax meel la tųuray ahaansho. *ld* **tuulan.**
**tuurasho** *m.f.dh eeg* tuuro.
**tuurbarbaar** *m.l ld* **tuurfaahis.**

**tuurfaahis** *m.dh* Nooc ka mid ah cawska rarada laga sameeyo. *ld* **tuurbarbaar.**
**tuurid** *m.f.dh eeg* tuur. *ld* **tuuris, tuurniin.**
**tųurid** *m.f.dh eeg* tųur[3]. *ld* **tuulid, tųurniin.**
**tuurimo** *m.dh* In wada jirta oo badan; wax meel tųuran.
**tųurin** *m.l* (**-inno/-imo,** *m.dh*) 1. Qori yar oo af fiiqan leh oo hasha irmaan sanka looga mudo si ilmo loogu sidko. 2. Qori yar ooo af fiiqan leh oo timaha lagu tųuro.
**tuuris** *m.dh ld* **tuurid.**
**tuurmadow** *m.dh* Libaax-badeed jaad ka mid ah.
**tuurnaan** *m.f.dh eeg* tuuran. *ld* **tuurnaansho.**
**tųurnaan** *m.f.dh eeg* tųuran[1]. *ld* **tuulnaan, tuulnaansho, tųurnaansho.**
**tuurnaansho** *m.l/dh ld* **tuurnaan.**
**tųurnaansho** *m.l/dh ld* **tųurnaan.**
**tuurniin** *m.l ld* **tuurid.**
**tųurniin** *m.l ld* **tųurid.**
**tuuro** *f.g/mg3* (**-rtay, -ratay**) 1. *(f.g)* Wax meel isugu geysasho. 2. *(f.mg)* Wax meel isugu imaasho. 3. Timaha tuurid.
**tuurre** *m.l* (**-rayaal,** *m.l/dh*) Nin tuur leh.
**tuuryayn** *m.f.dh eeg* tuuryee. *ld* **tuuryo.**
**tuuryee** *f.g2* (**-yeeyay, -yaysay**) Wax tuuryo isdaba joog ah la dhicid.
**tuuryo** *m.dh ld* **tuuryayn.**
**tuutayn** *m.f.dh eeg* tuutee. *ld* **tuutays.**
**tuutays** *m.l ld* **tuutayn.**
**tuutee** *f.g2* (**-teeyay, -teysay**) 1. Cid si wada jir ah wax u yeelid 2. Si degdeg ah u socosho (qof)
**tuutuu** *m.l* (**-ullo,** *m.dh*) Qori shiishka lagu barto oo xabbado af fiiqan dabadana bul ku leh ay ka dhacaan.
**tuux** *m.l* Tirsi loo adeegsado cayaarta delebka.
**tuwaal** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Maro culus oo duf leh oo marka la qubaysto biyaha kora looga qallajiyo, shukumaan. *ld* **taweel, tuweel.**
**tuweel** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) *ld* **tuwaal.**
**tuxle** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) 1. Qof xan badan. 2. Orod la sameeyo iyadoo la fooraro.

# U

**u**[1] **(u')** *m.dh* Xarafka labaatanaad ee alifba'da af soomaaliga, waana shaqal.
**u**[2] *h* (*nax.*) Qurub lagu isticmaalo falka bidixdiisa: a) qurub la xiriira jiho la aado. Tus. “Halkaa u orod!”; b) qurub la xiriira qofka loo aado. Tus. “Cali baan u tagay”; c) qurub la xiriira qof ama shay daraaddiis wax loo sameeyo. Tus. “Naagta aqal u dhis!”; d) qurub la xiriira habka ama sababta wax loo sameeyo. Tus. “Si wanaagsan u samee!”, “Maxaad u soo iibsatay?”; e) ugu: qurubyo lagu cabbiro kalasarraynta. Tus. “Wiilasha asaga ayaa ugu wanaagsan”.
**ubad** *m.l* Dhasha yaryar ee xoolaha iyo dadka.
**ubax** *m.l* Qaybaha geedka qayb ka mid ah oo xubnaha dhalidda iyo abuurku soo maraan; waa caleemo midabyo badan oo qurxoon; xay; man.
**ubaxaysad** *m.l ld* **ubaxaysasho.**
**ubaxaysasho** *m.f.dh eeg* ubaxayso. *ld* **ubaxaysad, ubaxaysi, ubxaysad, ubxaysasho, ubxaysi**
**ubaxaysi** *m.l ld* **ubaxaysasho.**
**ubaxayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Ubax yeelasho (geed). *ld* **ubxayso.**
**ubaxdhig** *m.l* Dhigidda la dhigo meelo taariikhi ah ubax.
**ubaxley** *m.dh* (*bot.*) Dhirta ubaxa leh. Ubaxleydu waa muuqaallada dhirta shiiqisa ee maanta. Waxa laga helaa dhismayaasha ugu sareeya boqortooyada dhirta, taas oo u suurto gelisa inay ku noolaadaan sabooyin kala duwan.
**ubaxoobid** *m.f.dh eeg* ubaxow. *ld* **ubxoobid.**
**ubaxow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Ubax dhalid (geed). *ld* **ubxow.**
**ubbo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Weel badanaa argeeg ka samaysan oo sal ballaaran iyo qoor dhuuban oo weesada lagu shubto. 2. Quluc.
**ubbo-ubax** *m.dh* **(-xo,** *m.dh*) (*bot.*) Qaybta dheddigga ee ubaxa, taas oo ka kooban hal kaarbale, ama koox kaarbale ah.
**ubuc**[1] *m.dh* **(-cyo,** *m.dh*) Uurkujir. *ld* **oboc.**
**ubuc**[2] *m.dh* **(-cyo,** *m.l*) Qaybta hoose ee jidhka xayawaanka. Waxay ka koobantahay caloosha, mindhicirrada iyo organnada qashinsaarka iyo taranka.
**ubur** *m.dh* **(-rro,** *m.dh*) Xumbo adag, oo cad, oo awrka qooqan afkiisa ka timaadda. *ld* **abur.**
**uburi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Awr qooqan, ubur afka ka keenid. *ld* **aburi.**
**uburin** *m.f.dh eeg* uburi. *ld* **aburin.**
**ubxaysad** *m.l ld* **ubaxaysasho.**
**ubxaysasho** *m.f.dh ld* **ubaxaysasho.**
**ubxaysi** *m.l ld* **ubaxaysasho.**
**ubxayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** *ld* **ubaxayso.**
**ubxi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Ubax yeelasho (geed).
**ubxin** *m.f.dh eeg* ubxi. *ld* **ubxis.**
**ubxis** *m.l ld* **ubxin.**
**ubxoobid** *m.dh ld* **ubaxoobid.**
**ubxow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** *ld* **ubaxow.**
**udaabtahays** *m.dh* Geed geedaha sabuulka leh ka mid ah; gowracato. *ld* **ugaabdays.**
**udgi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax caraf u yeelid. *ld* **udgoonee.**
**udgid** *m.f.dh eeg* udug[2].
**udgin** *m.f.dh eeg* udgi. *ld* **udgoonayn.**
**udgoon**[1] *m.l* 1. Ur la jeclaysto oo carfoon. 2. Waxyaabo la shito ama lays marsho oo carfoon; udug.
**udgoon**[2] *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax ur la jecleysto leh ahaansho.
**udgoonaan** *m.f.dh eeg* udgoon[2]. *ld* **udgoonaansho.**
**udgoonaansho** *m.l/dh ld* **udgoonaan.**
**udgoonayn** *m.dh ld* **udgin.**
**udgoonee** *f.g2* **(-neeyay, -neysay)** *ld* **udgi.**
**udgoonsad** *m.l ld* **udgoonsasho.**
**udgoonsasho** *m.f.dh eeg* udgoonso. *ld* **udgoonsad.**
**udgoonso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Udgoon isku shubid.
**udo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Saxaro. 2. Cudur geela dhabxanagga kaga dhaca.

**udub** *m.l* (**-dbo,** *m.l*) 1.Tiir xooggan, farraarro leh oo dhismaha aqal soomaaliga lagu adkeeyo. 2. Tiirar badan oo meel wada yaal. 3. Summad geela lagu dhigo, qaab udub kor u jeeda ah leh oo meelo kala duwan looga dhigo; kabaal. 4. Dhigo.
**udubcad** *m.l* Qoys markaas aqal galay.
**udubdhexaad** *m.l* (**-do/-dyo,** *m.dh*) Udub dheer oo aqlka dhexdiisa la suro si uu u adkeeyo dhismaha aqalka.
**udubxoog** *m.l* (**-gyo,** *m.dh*) Labada udub oo irridda aqalka lagu dhiso midkood.
**udug¹** *m.l* 1. Ur la jecleysto. 2. Wax ur la jecleysto leh oo la shito ama lays mariyo.
**udug²** *f.mg1* (**-dgay, -dugtay**) Wax caraf la jeclaysto yeelasho.
**udullub¹** *m.l* Socod cagajiid ah oo ay sameeyaan dad jirro, caro iwm hayso.
**udullub²** *f.mg1* (**-bay, -btay**) Qof jirro, caro iwm la cagajiidid.
**udullubi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Nafley jirran si tartiib ah u wadid.
**udullubid** *m.f.dh eeg* udullub².
**udullubin** *m.f.dh eeg* udullubi. *ld* **udullubis.**
**udullubis** *m.l ld* **udullubin.**
**uduuf** *m.dh* Gufar; qashin.
**uduufaa** *m.l.kh* 1. Neef yar (siiba nayl) oo caato ah. 2. Cunug yar oo caato ah.
**uduufo** *m.dh* Wax kasta intiisa liidata.
**uf¹** *m.dh* Faddare; qurun.
**uf²** *e.d* Eray la dhaho kolka ur qurmuun la dareemo.
**ufaayow** *m.l.kh* Cudur raagay.
**ufo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Dabaysha roobka ka soo horreysa.
**ufoo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) 1. Ka siqasho; ka yaqyaqsasho. 2. Ka u.: wax ka tanaasulid ama ka fogaansho.
**ufood** *m.f.l eeg* ufoo.
**ufuq** *m.l* (**-qyo,** *m.dh*) (*juqr.*) Xarriiqa lagu sheegi karo inay wareegsantahay oo xadeysa aragga eegaha, kaas oo ah dhulka dushiisa ama badda dusheeda, meesha dhulka ama baddu ay u muuqdaan inay cirka kula kulmaan. Ogaanta ufuqu waxay ku xirantahay joogga eegaha.
**ug** *f.g1* (**-gay, -gtay**) Ku u.: wax dab ku qallajin.
**ugaabdays** *m.dh ld* **udaabtahays.**
**ugaadhsade** *m.l* (**-dayaal,** *m.l/dh*) Xayawan u ugaadhasada xayawaannada kale cunto ahaan.
**ugaar¹** *m.dh.u* Nafley banjoog ah oo hilibkeeda la cuno sida biciidka, deerada, iwm.
**ugaar²** *f.g1* (**-ray, -rtay**) Ugaar dilasho (qof). *ld* **ugaarso.**
**ugaarasho** *m.f.dh eeg* ugaarso. *ld* **ugaarsasho, ugaarsi.**
**ugaarayn** *m.f.dh eeg* ugaaree.
**ugaaree** *f.g2* (**-reeyay, -raysay**) Dabjoob in ay ugaar noqoto gayeysiin.
**ugaarid** *m.f.dh eeg* ugaar².
**ugaaro** *f.g3* (**-rtay, -ratay**) *ld* **ugaarso.**
**ugaaroobid** *m.f.dh eeg* ugaarow.
**ugaarow** *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) Ugaar noqosho.
**ugaarsad** *m.l ld* **ugaarasho.**
**ugaarsasho** *m.dh eeg* ugaarso. *ld* **ugaarasho.**
**ugaarsato** *m.dh.u* Dad ugaarta ugaarsada.
**ugaarsi** *m.l ld* **ugaarasho.**
**ugaarso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Ugaar doonasho. *ld* **ugaaro.**
**ugaas** *m.l* Nin tol madaxnimadiisa loo caleemasaaray.
**ugaasee** *f.g2* (**-seeyay, -seysay**) Qof ugaas (is)ka dhigid.
**ugaaseyn** *m.f.dh eeg* ugaasee.
**ugaasnimo** *m.dh* Ugaas ahaansho.
**ugan** *f.mg4* (**-gnaa, -gnayd**) Weel wax dab lagu qallajiyey ahaansho.
**ugar¹** *m.l* 1. Inan. 2. Harag xoolaad oo la idiimay.
**ugar²** *m.dh* (**-ro,** *m.l*) Kiish ama boorso harag ka samaysan.
**ugax¹** *m.dh.u* (**-gxaan,** *m.dh*) 1. Shay kakoonsan, qolof adag oo ay dhasho nafleyda inta aan naasleyda ahayn, oo uu ku jiro abuurka ilmaha iyo nafaqadii korin lahayd; ukun. 2. Unug dheddig oo ka soo go'a ugxiyaha naasleyda dheddig oo marka uu bacrimiyo unugmaniga labi ilmo ka abuurmaan.
**ugax²** *m.dh* (**ugxanno,** *m.dh*) (*baay.*) Unug taran oo qaangadh ah oo laga helo xayawaanka dheddig, kaasi oo uu saaroo ugxansiduhu.
**ugaxlay** *m.dh* (*c.nafl.*) Xubinta taranka ee ugu muhiimsan xagga dheddigga oo soo saarta unug-ukumeed iyo hormoonnada istroojinka kaltan toosan kaddib markii ay ku dhacaan hormoonnada goonadotroofiin loo yaqaan oo laga siidaayo qoqobka hore ee qanjirdhiiqa bitiwitariga waxa jira laba ugxeeye oo ku yaal qaybta hoose ee uurkujirtada, labada dhinac ee ilmosidaha.
**ugbaad** *m.l* 1. Dhir roob ku da'ay oo baxday oo aan cidi daaqin. 2. Dhul weli ugub ah.
**ugbaadsasho** *m.f.dh eeg* ugbaadso. *ld* **ugbaadsi.**
**ugbaadsi** *m.l ld* **ugbaadsasho.**

**ugbaadso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Qof ugbaad doonasho.
**ugbaan** *m.f.dh eeg* ugub². *ld* **ugbaansho.**
**ugbaansho** *m.l/dh ld* **ugbaan.**
**ugeyb** *m.l* Riyaha intooda jirta sannad ka kor dhalmana aan gaarin.
**ugid** *m.f.dh eeg* ug.
**ugnaan** *m.f.dh eeg* ugan. *ld* **ugnaansho.**
**ugnaansho** *m.l/dh ld* **ugnaan.**
**ugu hooseeye¹** *m.l* Qiimaha ugu yar ama ugu hooseeya.
**ugub¹** *m.l.kh* 1. Dhul dihin oo aan weli laga xoojin; cusayb. 2. Naflay dheddig oo aan weli curan.
**ugub²** *f.mg4* **(-gbaa, -gbayd)** Wax aan weli curan ahaansho.
**ugubi** *m.dh* Shimbir yar oo midabkeeda bey ah oo dhulka uun ku socota.
**ugubnimo** *m.dh* Ugub ahaansho.
**uguf** *m.l* **(-fyo,** *m.dh***)** Sabuul meseggo, oo qaaday cudur ama biyo la'aan heshay awgeed, oo aan yeelan badar fiican.
**ugufaa** *m.l* Dibi laba jir ah.
**ugu-hooseeye²** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** (*xis.*) Bar ku taalla garaaf fansaar taas oo leh qiimaha ugu hooseeya ee ku dhex jira gaalis. Haddii fansaarku yahay xood si joogta ah isu haysta, u hooseeyaha fansaarku waa bar noqod; taas oo ah tiirada taabtaha marka loo eego xoodka ay si joogto ah isaga beddesho min togane ilaa tabane iyada oo maraysa eber.
**ugunji** *m.l* Liin, bambeelmo.
**ugxaan** *m.dh.w eeg* ugax¹.
**ugxanayn** *m.dh* (*baay.*) Sii daynta ugxanta ka timaada ugxansidaha. Unug ugxaneedka ku dhex koraya goonkiisa wuxuu tegaa ugxansidaha dushiisa; marka uu qaangaadho waxa laga soo daayaa goonka iyada oo lagu sii daynayo moqorka jidhka, halkaas oo laga gudbiyo marin ubxaneedka.
**ugxandhalid** *m.dh* (*baay.*) Taran ugxanta bacrinsani ay ku korto kuna dillaacdo marin ugxaneedka hooyada.
**ugxanside** *m.l* **(-dayaal,** *m.l/dh***)** 1. *(c.nafl.)* Organka taranka ee dheddigga xayawaanka kaas oo soo saara ugxanta. 2. *(bot.)* Salka hulan ee kaarbalka ubaxa, kaas oo ka kooban hal ama in ka badan oo ugxan side yare. Bacriminta kaddib, derbiga ugxansiduhu wuxuu u koraa xagga midhaha isaagoo daboolaya iniinyaha.
**ugxanside-yare** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh***)** (*bot.*) Qaybta organnada taranka dheddigga ee iniinyaha geedka, taas oo ka kooban bu'da, kiish uurjiif iyo lakab ugxaneedya.
**ujeeddo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Macnaha looga danleeyahay hadal, fal, hadaf iwm. 2. Dulucda qoraal rasmi ah ama dood. *ld* **ulajeeddo.**
**ujro** *m.dh* Lacag ama wax kale oo qiimo leh oo shaqo la qabtay lagu bixiyo ama laga qaato. *ld* **ujuuro.**
**ujuuro** *m.dh ld* **ujro.**
**ukun** *m.dh.u* **(-umo,** *m.l***)** Shay kakoonsan, qolof adag oo ay dhasho nafleyda inta aan naasleyda ahayn, oo uu ku jiro abuurkii ilmaha iyo nafaqadii korin lahayd.
**ul** *m.dh* **(-lo,** *m.l***)** 1. *(-lo, m.l)* Qori dhuuban, geedaha laga goosto oo loo qaato in laysku daafaco ama xoolaha lagu raaco. 2. Lo' tiradeedu boqol (100) gaartay. 3. Tiro lo' ah oo gaar isula soofta.
**ulaaxi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Sida neef caato ah oo biyo ka dhergey uu u socdo, u socosho.
**ulaaxin** *m.f.dh eeg* ulaaxi. *ld* **ulaaxis.**
**ulaaxis** *m.l ld* **ulaaxin.**
**ulajeeddo** *m.dh ld* **ujeeddo.**
**ulakac** *m.l.fk* Samaynta fal kas iyo ogaal loo sameeyo.
**ulayn** *m.f.dh eeg* ulee. *ld* **ulays.**
**ulays** *m.l ld* **ulayn.**
**ulaysi-dagiiran** *m.l* Waddo halka ay ka billaabanaysa u ballaaran, halka ay ku dhammaanaysana u ciriiryoon oo dagiiranka lagu soo qumiyo si ay ugu ururaan edegga. Mur-dagiiran.
**ulee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** Wax ul la dhicid.
**uleex** *f.mg1* **(-xay, -xday)** Aayar u socosho.
**uleexid** *m.f.dh eeg* uleex.
**ulootamid** *m.dh ld* **ultamid.**
**ulootan¹** *m.l ld* **ultamid.**
**ulootan²** *f.mg1* **(-amay, -antay)** *ld* **ultan².**
**ultamid** *m.f.dh eeg* ultan². *ld* **ulootamid, ulootan¹, ultan¹.**
**ultan¹** *m.l ld* **ultamid.**
**ultan²** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Laba qof ama ka badan cayaar ulo yaryar laysla dhacayo ku tartamid. *ld* **ulootan².**
**ultansii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Laba qof ama ka badan ula yaryar oo laysla dhaco ku tartansiin (ciyaar).
**ultansiin** *m.f.dh eeg* ultansii. *ld* **ultansiis.**
**ultansiis** *m.l ld* **ultansiin.**
**uluufaad** *m.l.t* Tiro kumanyaal gaarta.
**umaad¹** *m.l* Geeri, mawd, dhimasho.
**umaad²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Nafley dhimasho.
**umaadad** *f.g1* **(-day, -dday)** Si hanti loo unko wax meel dhigid. *ld* **amaamud.**
**umaadid** *m.f.dh eeg* umaad².
**umaamad** *f.g1* **(-day, -dday)** Maal aruursasho.

**umaamadan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** *ld* **amaamudan.**
**umaamade** *m.l ld* **amaamude.**
**umaamadid** *m.f.dh eeg* umaamad. *ld* **amaamudid.**
**umaamudnaan** *m.dh ld* **amaamuudnaan.**
**umaamudnaansho** *m.l/dh ld* **amaamudnaan.**
**umal¹** *m.l* Caro ciilqab ah.
**umal²** *f.mg1* **(-mlay, -mashay; -mli)** Caro ciilqab leh dareemid. *ld* **umashoo.**
**umashoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Qof dareema caro ciilqab ah noqosho. *ld* **umal².**
**umashood** *m.f.l ld* **umlid.**
**umlid** *m.f.dh eeg* umal². *ld* **umashood.**
**ummaag** *m.dh* Xirmo ah cawska rarada laga sameeyo.
**ummad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** 1. Dad meel wada deggan oo dhaqan iyo dhaqaale wadaag ah. 2. Dad.
**ummadnimo** *m.dh* Ummad ahaansho.
**ummi** *m.l.kh* U. ah: qof aan wax qori karin waxna akhrin karin.
**umminnimo** *m.dh* Ummi ahaansho.
**ummiya** *m.dh* Shareero.
**ummul¹** *m.dh* **(-lo,** *m.l***)** Qof dumar ah oo kolkaas ilmo dhashay.
**ummul²** *f.mg1* **(-ulay, -ushay)** Ilmo uur ku jiray dhalid.
**ummuladdoox** *m.l* **(-xyo,** *m.dh***)** 1. Dilaa aan cidna u nixin oo wuxuu arkaba dila. 2. Colaad aan cidna la reebin.
**ummulbax¹** *m.l* Dhammaadka afartanka casho ee ugu dambeeya kolka ay hooyadu ummusho.
**ummulbax²** *f.mg1* **(-xay, -xday; -bixi)** Afartanka casho ee ummusha lagu jiray dhammaysasho.
**ummulbixi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Hooyo dhashay, intay afartanka casho ee ummusha ka dhammaysanayso u adeegid; nafaqgayn.
**ummulbixid** *m.f.dh eeg* ummulbax².
**ummulbixin** *m.f.dh eeg* ummulbixi.
**ummuli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Ilmo ka dhalin.
**ummulid** *m.f.dh eeg* ummul².
**ummulin** *m.f.dh eeg* ummuli. *ld* **ummulis.**
**ummulis** *m.l ld* **ummulin.**
**ummuliso** *m.dh* **(-ooyin, ml.)** Haweeney aqoon u leh sida loo dhaliyo naagaha.
**ummuliye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** Nin yaqaan sida loo dhaliyo ummuliyo haweenka ummulaya.
**ummulow** *m.l* Cudur ku dhaca dumarka ummula.
**ummulraac¹** *m.l* Geerida ku timaada haweeney ummulaysa ama ummushay.
**ummulraac²** *f.mg1* **(-cay, -cday)** Haweeney ummushay dhimasho. *ld* **ummulraaco.**
**ummulraacasho** *m.dh ld* **ummulraacid.**
**ummulraacid** *m.f.dh eeg* ummulraac².
**ummulraaco** *f.mg3* **(-cday, -catay)** *ld* **ummulraac².**
**ummuur** *m.dh ld* **ammuur².**
**ummuuraysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** *ld* **ammuureysan.**
**ummuuraysnaan** *m.dh ld* **ammuureysnaan.**
**ummuuraysnaansho** *m.l/dh ld* **ammuureysnaansho.**
**uneexo** *m.dh ld* **aneexo.**
**unfaxyee** *f.mg2* **(-yeeyay, -yeysay)** Neef ari ah unfaxyo keenid.
**unfaxyeyn** *m.f.dh eeg* unfaxyee.
**unfaxyo** *m.dh* Dhiig ka yimaada neef ari ah oo bilihii ugu horreeyay dhiciyay.
**unfo** *m.dh* Qarandi, saddexsulley.
**unkad** *m.l ld* **unkasho.**
**unkamid** *m.f.dh eeg* unkan¹.
**unkan¹** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Wax la unkay noqosho.
**unkan²** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la unka ahaansho.
**unkanaan** *m.f.dh eeg* unkan². *ld* **unkanaansho.**
**unkanaansho** *m.l/dh ld* **unkanaan.**
**unkasho** *m.f.dh eeg* unko. *ld* **unkad.**
**unkid** *m.f.dh eeg* unug².
**unko** *f.g3* **(-kaday, -katay)** Weel toliddiisa ama caw, harrar iwm falkintooda billaabid.
**unkod** *m.l ld* **onkod¹.**
**unsar** *m.l* Wasakh yar oo ku jirta weel hoore ku jira salkiisa. *ld* **usar.**
**untiye** *m.l ld* **yibir.**
**unug¹** *m.l* **(-gyo,** *m.dh***)** Wax aan hore u jirin oo la curinayo, bilawga ugu horreeya.
**unug²** *m.l* **(-gyo,** *m.dh***)** (baay) Halbeegga salka nolosha ee maatar iyo tamarina ka soo uunmaan, ku beddelmaan, ku kaydsaman, kuna isticmaal galaan. Unug kastaa wuxuu ka koobanyahay walxo cufan oo borotiin ah (borotobalaasam), kuwaas oo u meesiyoobey walax xab oo kale ah (saytobalaasam) iyo bu', kaas oo ay ku jirto DNA.
**unug³** *f.g1* **(-nkay, -nugday; -nki)** Unug samayn.
**unug-dareen-dhaqaaq** *m.l* **(-gyo ...,** *m.dh***)** (*c.nafl.*) Unug ama organ soo saara jawaab fisiyoolojyiyeed marka uu nashaad iyo guyo dareen wade. Tus. "Muruqyada iyo qanjidhada".
**unug-dareen-wade** *m.l* **(-dayaal,** *m.l/dh***)** (*c.nafl.*) Unug dheeraaday oo faracyo leh, kaasi oo ah halbeegga aasaaska u ah

habdhiska dareenwadka, gaarna u ah gudbinta gujooyinka.
**unugga cad ee dhiigga** *m.l eeg* liyuukoosayt.
**unugga Daaniyal** *m.l* (*fiis.*) Unug aasaasi ah (sida unugga foolt), xoog danab wadihiisuna yahay 1.08 V, lehna qotino maar (+) iyo naxaas ah (-). Unuggan waxa uu leeyahay gudbiye naxaro salfaytah iyo milanka maar salfayt oo kahortaga daahneefeed ka dhaca unugga.
**unug-gudeed** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Unugyada inta u dhaxaysa.
**unug-maskaxeedka dhaqaaqa** *m.l* (*c.nafl.*) Unugyada sameeya mareennada u dhexeeya maskaxda iyo xubinta dhaqaaqa, (muruqa, lafaha) midkood.
**unug-waalid** *m.l* (**-gyo ...,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Unugga ay ka soo farcamaan ama ka samaysmaan unugyada kale marka qaybsanka unugga dhaco.
**unugyada dhiigga ee cas cas** *m.dh eeg* iritaroosayt.
**unugyo badane** *m.l.u* (**-nayaal,** *m.dh*) Noole ka kooban unugyo badan.
**ununush** *m.l.u* Waxaruhu marka ay geedo daaqidda bilaabaan.
**unuun** *m.l* 1. Madax; kur. 2. Geed faalala oo qaraha u eg oo bixiya miro dacarta ka sii kharaar oo laysku dhaweeyo.
**unuungoo** *f.g2* (**-ooyay, -oysay**) Nafley madaxa ka jarid.
**unuungoyn** *m.f.dh eeg* unuungoo.
**unuunuf**[1] *m.l* Af-ku-urursiga cunta yar oo dhulka daadsan afka lagu uruursado. *ld* **anaanuf**[1]
**unuunuf**[2] *f.mg1* (**-fay, -ftay**) Nafley cunto yar oo dhulka ku daadsan uruursasho. *ld* **anaanuf**[2]**.**
**unuunufid** *m.f.dh eeg* unuunuf[2]. *ld* **anaanufid.**
**uq** *m.dh ld* **cuq.**
**ur**[1] *m.l* (**-rar,** *m.l*) 1. Wax sanku jecleysto ama necbaysto ee uu dareemo. 2. Qurun.
**ur**[2] *m.dh* 1. Dabayl lixdii bilood doc ka timaadda; neecaw; dabayl. 2. Dhanka dabayshu ka dhacayso. 3. *ld* **ur**[1]**.**
**ur**[3] *f.mg1* (**-ray, -rtay**) 1. Ur qurmuun yeelasho. 2. U u.: wax nicid. 3. U u.: wax ur qurmuun leh dareemid.
**uraa** *m.l* Geed-quwaax ur sillan oo aad u lifaaqoon leh: ur cayayaanka iyo bahal-hoosaadka lagu laayo.
**uraad** *m.dh* Saaca iyo waxtarka daaqu leeyahay. *ld* **urshi.**
**urdhac** *m.l* Jihada dabayshu u socoto. *ld* **urdhicid.**
**urdhicid** *m.dh ld* **urdhac.**
**urduf** *m.l* (**-fyo,** *m.dh*) Wax tabar daran oo aan muuqaalkiisu fiicnayn.
**ureed** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) (*baay.*) Dareenka urta ama dariiqadda wax lagu uriyo; tani oo lagu helo qaabilayaasha urta ama qaabilayaasha ku jira organnada ureed, sida sanka, kuwaas oo xasaasi u ah hawada ama kiimikooyinka ka dhasha biyaha. Nashaadinta qaabilayaashaasi waxay sababtaa inay u gudbiso wararka maskaxda iyaga oo sii maraya dariiqa dareen wadaha ureed.
**urgumo** *m.dh* Uurkuhayn; cadaawad.
**urgun** *m.l* (**-unno,** *m.dh*) Hoore adkaaday oo weel salkiisa ku haray, gufar.
**uri** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Wax urkooda dareemid. 2. Wax qurmin. Tus. "Kalluunkii bakhtiyey baddii buu uriyey".
**urid** *m.f.dh eeg* ur[3].
**urin** *m.f.dh eeg* uri.
**uris** *m.l* Cudur carruurta ka ballaariya madaxa.
**uriso** *m.dh* Wax loo akhriyo in laysku nacsiiyo laba qof oo israbta ama is jecel.
**urre** *m.l* Aboorka kiisa labka.
**ursad** *m.dh* 1. Cudur ku dhaca eyga iyo naasleyda la bahda ah oo ay calaamo u tahay biyonicid iyo laystaannimo. 2. *ld* **ursasho.**
**ursamo** *m.dh* Dabayshu xagga ay u dhacayso.
**ursasho** *m.f.dh eeg* urso. *ld* **ursad, ursi.**
**ursato** *m.dh* Cayayaanka jaad ka mid ah oo doorshaanka ka sii yaryar kana fudfudud oo aan wax qaniinin.
**urshi** *m.dh ld* **uraad.**
**ursi** *m.l ld* **ursasho.**
**ursii** *f.lg2* (**-iiyay, -iisay**) 1. Wax ur leh cid sanka u saarid. 2. U ursii: nafley wax nacsiin.
**ursiin** *m.f.dh eeg* ursii.
**urso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Wax ur leh sanka saarasho.
**uruf** *m.l* U. ah: qof jin yar oo gaaban.
**urug** *m.dh* Cudur dadka, xoolaha iyo shimbiraha ku dhaca oo sambabada waxyeeleeya oo xummad badan iyo qufac leh; qaaxo; feero.
**urugo** *m.dh* Uurkutaallo; tiiraanyo; caloolxumo.
**urugoo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) Tiiraanyo dareemid.
**urugood** *m.f.l eeg* urugoo.
**urun** *m.l* Xarig dhuuban, dun ka samaysan oo wiilasha yaryar dhexda loogu xiro kaddib marka la gardaadiyo.
**urur shaqaale** *m.l* (**-rro ...,** *m.dh*) (*taar.*) Urur matala xoogsatada, rabo in uu wax ka

baddelo xaaladda nolosha, mushaarada iyo lacagta.

**urur**[1] *m.l* (**-rro,** *m.dh*) 1. Seddax horimood oo ciidan ah. 2. Dad aragti siyaasadeed ku midoobay. 3. Tiro isku wax ka hadlaysa oo is buuxinaysa.

**urur**[2] *m.l* (**-rro,** *m.dh*) 1. *(kiim.)* Marka la eego tusaha falgalka curiyayaasha, waa tax curiyayaal ah oo kiimika ahaan isu'eg lehna ratibaad elektaroonikaad oo isu'eg. Ururku waa curiyayaasha joog u taxan ku wada jira ee tusaha kalgalka curiyayaasha. Marka la eego kiimikada orgaanikada ah, waa atam ama koox atamyo ah oo xukuma astamaha gaarka ah ee molikiyuulada ku wada jira bah gaar ah. 2. *(kiim.)* Ururinta walxo nooc kasta leh. Walxaha sameeya urur waxa lagu magacabaa kutirsaneyaasha ama xubnaha urur.

**urur**[3] *m.dh* Xiddigo dhawr ah oo meel isugu yimaada oo isla socda.

**urur**[4] *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Nafley tiro badan meel isugu imaansho. *ld* **urursan**[1]**.**

**ururi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Wax meel isugu keenid. 2. U u.: kaalmo cid la siinayo dad kala duwan uga qaadid. *ld* **aruuri.**

**ururid** *m.f.dh eeg* urur[3]. *ld* **aruurid.**

**ururin** *m.f.dh eeg* ururi. *ld* **aruurin, ururis.**

**ururis** *m.l ld* **aruurin, ururin.**

**Ururkii Qaramada** *m.l* Urur la sameeyey dagaalkii adduunka ee kowaad kaddib, kasoo loo dhisay horumarinta Iskaashiga caalamiga iyo ka hortagga dagaal, wuxuuna burburiyey dagaalkii II ee Adduunka.

**urursamid** *m.f.dh ld* **ururid.**

**urursan**[1] *f.mg1* (**-amay, -antay**) Wax la ururiyay noqosho. *ld* **urur**[4]**.**

**urursan**[2] *f.mg4* (**-naa, -nayd**) 1. Wax la ururiyey ahaansho. 2. Wax aan kala daadsanayn ahaansho.

**urursanaan** *m.dh eeg* urursan[2]. *ld* **aruursanaan.**

**urursanaansho** *m.l/dh ld* **aruursanaan.**

**urursasho** *m.f.dh eeg* ururso. *ld* **aruursasho.**

**ururso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Wax kala firirsan meel isugu keensasho. *ld* **aruurso.**

**uruur** *f.mg1* (**ray, -rtay**) *ld* **aruur**[2]**.**

**uruuri** *f.g2* (**-iyay, -isay**) *ld* **aruuri.**

**uruurid** *m.dh ld* **aruurid.**

**uruurin** *m.dh ld* **aruurin.**

**uruuris** *m.l ld* **aruurin.**

**uruursad** *m.l ld* **aruursasho.**

**uruursan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **aruursan.**

**uruursanaan** *m.dh ld* **aruursanaan.**

**uruursanaansho** *m.l/dh ld* **aruursanaan.**

**uruursasho** *m.dh ld* **aruursasho.**

**uruurso** *f.g3* (**-saday, -satay**) *ld* **aruurso.**

**us** *e.d* Aamus!

**usar** *m.l ld* **unsar.**

**usduurad** *m.dh ld* **usduuro.**

**usduuro** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Dhacdo taariikheed oo sooyaal ah, oo wax laga beddelay qaabkeeda hore. *ld* **asduurad, usduurad.**

**uskag** *m.l* Wasakh ku taal jir dad ama dhar. *ld* **uskug.**

**uskagayn** *m.f.dh eeg* uskagee.

**uskagee** *f.g2* (**-geeyay, -gaysay**) Wax uskag u yeelid.

**uskag-galeen** *m.l* Jir dad meesha wasakh qabatinka leh.

**uskagoobid** *m.f.dh eeg* uskagow.

**uskagow** *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) Uskag yeelasho.

**uskug** *m.l ld* **uskag.**

**ustaad** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) Macallin; bare. *ld* **astaad.**

**usur** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Dhul jiq ah oo aan la mari karin.

**utun** *m.dh* Godob weyn; aano.

**uu**[1] *mu.dhm.y* Magacuyaal tilmaamaya qofka saddexaad ee kelida lab ah (kan laga hadlayo). Tus. "Wuxuu rabaa inuu wax ka barto"

**uu**[2] *e.d* Erey dareen oo tilmaamaya wax kedo ah ama wax naxdin ah, iwm.

**uub** *m.dh* (**-bo,** *m.l*) 1. Carun ka yimaad xubinta taranka ee nafley dhashay. 2. *(-bo, m.l)* God dhuuban oo hoos u dheer.

**uubatee** *f.mg2* (**-teeyay, -teysay**) 1. Sida uubatada u ciyid. 2. Qaylo dheer cid maqashiin.

**uubateyn** *m.f.dh eeg* uubatee.

**uubato** *m.dh.u* (**-ooyin,** *m.l*) 1. Bahal eeyga u eg: yey; yeey; uuley. 2. Qaylo dheer.

**uubo** *m.dh ld* **uub.**

**uud** *m.l* Daaq; caws.

**uufannaa** *m.l ld* **uufannays.**

**uufannays** *m.l* 1. U. ah: maroodi markaa dhashay ama beriyo jiray. 2. *(m.l.u)* U. ah: dad aan meel loogu hagaago lahayn. *ld* **uufannaa.**

**uugaabid** *m.f.dh eeg* uugaw[2].

**uugaabo** *m.dh* Qaylo kicin iyo tirtirsi leh oo dad loo jeediyo; guubaabo.

**uugaami** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Geel in uu uugaan sameeyo ku kallifid.

**uugaamid** *m.f.dh eeg* uugaan[2].

**uugaamin** *m.f.dh eeg* uugaami. *ld* **uugaamis.**

**uugaamis** *m.l ld* **uugaamin.**

**uugaamo** *m.dh ld* **uugaan.**

**uugaan**[1] *m.l* 1. *(m.l.u)* Daruuro cokan. 2. Yabaq, buuq. *ld* **uugaamo.**
**uugaan**[2] *f.mg1* **(-aamay, -aantay; -aami)** 1. Daruuro cukan cir ku dedmid. 2. Yabqid; buuqid.
**uugaw**[1] *m.l* Uugaan.
**uugaw**[2] *f.mg1* **(-way, -wday)** Uugaan samayn (geel).
**uugo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Dhawaaq wiilka geela jiraa sameeyo markuu rabo inuu isu ururiyo. *ld* **uujo.**
**uuji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Uugaan ka keenid (geel).
**uujin** *m.f.dh eeg* uuji. *ld* **uujis.**
**uujis** *m.l ld* **uujin, uugaw**[1]**.**
**uujo** *m.dh ld* **uugo.**
**uulayn** *m.f.dh eeg* uulee.
**uulee** *f.mg2* **(-leeyay, -laysay)** Qaylo dheer samayn.
**uuley** *m.dh* Yeey, uubato.
**uuman**[1] *m.l* 1. Jin, rooxaan. 2. *ld* **uun**[1]**.**
**uuman**[2] *f.mg1* **(uunmay, uumantay; uunmi)** Wax la abuuray noqosho.
**uuman**[3] *f.mg4* **(uunnaa, uunnayd)** Wax la abuuray ahaansho.
**uumasho** *m.f.dh eeg* uumo.
**uumi saarid** *m.dh* (*bot.*)Biyo lunka dhirta kaas oo ay ku sii daayaan gibilka. Biyo lunku badanaa wuxuu ka dhacaa caleemaha iyaga oo ka baxaya daloolada istomaataha, kaasi oo shaqadiisa ugu weyni tahay isdhaafsiga neefaha.
**uumi**[1] *m.l* 1. Humri kulul. 2. Kul; diirimaad.
**uumi**[2] *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax dab ku diirin.
**uumibax**[1] *m.dh* **(-xyo,** *m.dh***)** 1. *(fiis.)* Isbedelka wejiga hoorku ku noqdo neef ama uumi. Uumibixinta waxay ku dhici kartaa heerkul kasta, dhakhsaheeduna wuxuu la kordhaa heerkulka. 2. *(fiis.)* Dariiqadda walaxi isaga beddesho dareere isuguna beddesho heerka uumiga ama biyaha hawada ku jira.
**uumibax**[2] *f.mg1* **(-xay, -xday; -bixi)** Hoore la kululeeyey qiiq bixid.
**uumibixid** *m.f.dh eeg* uumibax[2].
**uumibiyood** *m.l* Hoore la kululeeyey qiiq ka baxay oo qabow taabtay awgiis biyo isu beddeley.
**uumid** *m.f.dh eeg* uun[2].
**uumihoorow** *m.l* (*fiis.*) Isbeddelka uumi ama neef ay ku noqoto hoor. Weji-gaddoonkaasi waxa wehesha kul baxa.
**uumin** *m.f.dh eeg* uumi. *ld* **uumis.**
**uumis** *m.l ld* **uumin.**
**uumitee** *f.g2* **(-tgeeyay, -teysay)** Hilib uumito ka dhigid.
**uumiteyn** *m.f.dh eeg* uumitee.
**uumito** *m.dh* Hilib uumi kulul lagu bisleeyey.
**uumo** *f.g3* **(uuntay, uumatay)** Ilaah wax abuurasho.
**uun**[1] *m.l* 1. Wax kastoo Alle uumay. 2. Uumi.
**uun**[2] *f.g1* **(uumay, uuntay; uumi)** Eebbe wax abuurid.
**uun**[3] *fk.* 1. Keliya. Tus. "Carruurta uun caanaha sii". 2. Mid kastaba ha ahaadee. Tus."Nin uun weyddii". 3. Mid aan cayinnayn, mid aan la garanayn. Tus. "Wiil uun baa noo sheegay".
**uunmid** *m.f.dh eeg* uuman[2].
**uunnaan** *m.f.dh eeg* uuman[3]. *ld* **uunnaansho.**
**uunnaansho** *m.l/dh ld* **uunnaan.**
**uunrays** *m.l* Dabagaalle; tukulush.
**uunsad** *m.l ld* **uunsasho.**
**uunsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Wax uunsi lagu shiday ahaansho. 2. Wax la uumiyey ahaansho.
**uunsanaan** *m.f.dh eeg* uunsan. *ld* **unsanaansho.**
**uunsanaansho** *m.l/dh ld* **uunsanaan.**
**uunsasho** *m.f.dh eeg* uunso.
**uunsi** *m.l* Walxo laysku dardaray oo laysku kariyey, udgoon oo loo qiijiyo in lagu carfiyo jir, dhar ama meel; khumkhum. *ld* **uunsasho.**
**uunso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Uunsi shidasho.
**uur** *m.l* 1. Inta u dhaxaysa bogga miskaha iyo laba kelliyood waxa ku jira: beerka, caloosha, xiidmaha iwm. 2. Ilma galeenka cunuggu ku jira kolka uu dusha ka muuqdo oo calool weyn u ekaado. 3. Laabta.
**uurayn** *m.f.dh eeg* uuree.
**uuraysasho** *m.f.dh eeg* uurayso.
**uurayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Uur yeelasho.
**uurbays** *m.dh* **(-syo,** *m.l***)** Xirmo qaad ah oo ka kooban dhawr laamood.
**uurdhagax** *m.l* Qare adag oo aan la jebin karin.
**uurdhagaxoobid** *m.f.dh eeg* uurdhagaxow.
**uurdhagaxow** *f.mg1* **(-xoobay, -xowday)** Uurdhagax noqosho (qare).
**uurdoox** *m.l* Cunugga aan sida caadiga ah u dhalane bogga hooyadiisa laga soo saaray; bogdoox.
**uuree** *f.g/mg2* **(-reeyay, -raysay)** 1. Uur u yeelid (siiba naag aan la qabin). 2. Uuro kicin.
**uurgubyoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Tiiraanyo aad ah dareemid.
**uurgubyood** *m.f.l eeg* uurgubyoo.

**uurjiif**[1] *m.l* (**-fyo,** *m.dh*) Ilmaha weli uurka ku jira.
**uurjiif**[2] *m.l* (**-fyo,** *m.dh*) (*baay.*) Heerka ugu horreeya ee koritaanka xayawaanka, laga soo bilaabo marka ugxanta bacrintay ay bilowdo inay qaybsanto, iyada oo ku jirta organnada taranka ee hooyada ilaa ay ka dillaacayso ama ka dhalanayso.
**uurkoole** *m.l* Magac ay caan ku yihiin herinta ugaarsatada ah, wuxuuna tilmaamayaa in ay yihiin isku uur oo aanay wax kala qarsan.
**uurkubaalle** *m.l.kh* (**-layaal,** *m.l/dh*) 1. Qof hibo loo siyey in uu ogaado waxa dhici doona. 2. Faras ama nin aad u dheereeya.
**uurkucirroole** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) Nin xaakiim ah ama waayoaragnimo dheeraad ah leh.
**uurkuhar** *m.l.kh* Ilmo aabihiis dhintay iyagoo uurka ku jira.
**uurkujir** *m.dh* Inta uurka ku jirta, sida: beerka, kelyaha, caloosha iwm; uusley.
**uurkummaanle** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) Qof waxgaradnimo iyo caqli badan leh oo la moodo in uu la socdo waxa qofka la hadlayaa ku fekerayo.
**uurkuqaad** *m.l* Illaabi waayidda la illaabi waayo wax lays yeelay. *ld* **uurkusiddo.**
**uurkusiddo** *m.dh* Utun iyo ciil uurka ku raaga.
**uurkutaallaysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax uurkutaallo hayso ahaansho.
**uurkutaallaysnaan** *m.f.dh eeg* uurkutaallaysan. *ld* **uurkutaallaysnaansho.**
**uurkutaallaysnaansho** *m.l/dh ld* **uurkutaallaysnaan.**
**uurkutaallo** *m.dh* Dareen iyo uurxumo gocasho ku dheehan tahay leh.
**uurkutaalloo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) Uurkutaallo dareemid.
**uurkutaallood** *m.f.l eeg* uurkutaalloo.
**uurmaran** *m.dh* Naasley aan uurkeeda ilmo ku jirin.
**uuro** *m.dh* 1. Boor ama qiiq madow oo kacsan. 2. Biyo dhoobo ku qasantahay oo aad u calawsan. 3. Midab xooluhu yeeshaan oo madow, guduud iyo cawl isugu dhafan.
**uuroobid** *m.f.dh eeg* uurow.
**uuroowid** *m.l* (*baay.*) Xaalad uurqaadid, marka shahwada labku bacrimiso ukunta dheddigga dhuunta falloobiyo dhexdeda.
**uurow** *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) Uur qaadid ama yeelasho.
**uurqaad** *m.l.kh* U. ah: gaaridda neef dheddig uu gaaro da'uu ku rimi karo; awrqaad. *ld* **awrqaad.**
**uurrays** *m.l* 1. Dabaggaalle. 2. Ubad geel ama dad oo diifeysan ama korriimmadii ka xumaatay.
**uursamaan** *m.f.dh eeg* uursan. *ld* **uursamaansho.**
**uursamaansho** *m.l/dh ld* **uursamaan.**
**uursami** *m.dh* Dabci wanaagsan oo qof leeyahay oo u diida in uu xumaan uurka ku hayo.
**uursan** *f.mg4* (**-amaa, -amayd**) Qof uurfiyow ahaansho.
**uurweynaad** *m.l* Cudur dadka ku dhaca oo beeryarada barariya, uurkana weyneeya. *ld* **caloolweynad.**
**uurxaad** *m.l* Geednagaar dooxooyinka ka baxa oo xooluhu daaqaan.
**uurxaaran** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Qof aan cidna xumaan qalbiga ugu hayn ahaansho.
**uurxaarnaan** *m.f.dh eeg* uurxaaran. *ld* **uurxaarnaansho.**
**uurxaarnaansho** *m.l/dh ld* **uurxaarnaan.**
**uurxumaan** *m.f.dh eeg* uurxun. *ld* **uurxumaansho.**
**uurxumaansho** *m.l/dh ld* **uurxumaan.**
**uurxumi** *m.dh ld* **uurxumo.**
**uurxumo** *m.dh* Dabci aan wanaagsanayn oo qof leeyahay oo u diida in uu illaabo waxa loo geysto. *ld* **uurxumi.**
**uurxun** *f.mg4* (**-xumaa, -xumayd**) Qof aan cidna sama ka filaneyn ahaansho.
**uuryaal** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) 1. Xanuunka ay ummushu dareento marka ilmasidaheedu isku soo uruurayo. 2. *(-llo, m.dh)* Uurjiif. 3. Wax indhuhu aanay qaban karin.
**uuryaro** *m.dh* Uur aan caloosha ka muuqan wallacna dhaafay; bilayaro.
**uus** *m.l* Cunnada nafaqada laga baxay oo ku jirta caloosha iyo xiidmaha (xoolaha daaqa).
**uuslaho** *m.dh ld* **uusley.**
**uusley** *m.dh* Caloosha xoolo daaqa; uuskujir. *ld* **uuslaho.**
**uusmiir**[1] *m.l ld* **uusmiirid.**
**uusmiir**[2] *f.g1* (**-ray, -rtay**) Neef geel ah oo la qalay calooshiisa biyo ka miirid.
**uusmiirad** *m.l ld* **uusmiirasho.**
**uusmiiran**[1] *f.mg1* (**-rmay, -rantay**) Wax la uusmiiray noqosho.
**uusmiiran**[2] *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Wax la uusmiiray ahaansho.
**uusmiirasho** *m.f.dh eeg* uusmiiro. *ld* **uusmiirad.**
**uusmiirid** *m.f.dh eeg* uusmiir[2]. *ld* **uusmiir**[1]**.**
**uusmiirmid** *m.f.dh eeg* uusmiiran[1].
**uusmiirnaan** *m.f.dh eeg* uusmiiran[2]. *ld* **uusmiirnaansho.**

**uusmiirnaansho** *m.l/dh ld* **uusmiirnaan.**
**uusmiiro** *f.g3* (**-rtay, -ratay**) Neef geel ah oo la qalay calooshiisa biyo ka miirasho.
**uusxabaal** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Qof tuug ah oo ariga uu qasho hilibkiisa inta uu cuno mooyaane inta kale qarsha.
**uuyo** *m.dh* Meesha sagaaradu saaladeeda ku uruuriso.
**uyaal** *m.l* magacuyaal.

# W

**w (wa')** *m.dh* Xarafka kow iyo labaatanaad ee alifba'da af soomaaliga waana shibbane.

**waa[1]** *qr.dd* Qurub lagu muujiyo waxa laga sheego yeelaha weerta. Tus. 'Cali waa yimid';'Ninkanu waa macallinka cusub ee dugsiga'.

**waa[2]** *f.g1* **(-aayay, -aayday; -aayi)** 1. Wax helid la'aan. 2. La w.: yool aad tooganaysay riddadii. Garab la marid.

**wąa[3]** *m.l* **(-aayo,** *m.l*) 1. Maalinta gelinkeeda hore billaawgiisa; subax; arooryo. 2. Xilli; waqti; jeer; goor.

**wąa[4]** *m.l* **(-aayo,** *m.l*) (*jool.*)Mid ka mid ah qaybaha waaweyn ee taxanaha waqtiga jiyoolojiyeed (ee ka dambeeya kambiriyanka horreeyaha). Waaga, laf ahaantiisa waxaa loo kala aqoonsanyihiin saddex waa - aaliyo - soyik, mesosoyik iyo saynsoyik, kuwaas oo ku fidsan ilaa 6 (lix) milyan sano ee la soo dhaafay.

**waab[1]** *m.l* **(-bad,** *m.l*/**waab,** *m.dh*) 1. Dhis yar oo la harsado. 2. Dhis dadka buka la jiifiyo ama lagu daweeyo. 3. Hoose birta lagu tumo.

**waab[2]** *f.g1* **(-bay, -btay)** Geed, dhisme aan hoos fiican lahayn wax korka kaga dedid.

**waabaay** *m.dh ld* **waabaayo.**

**waabaayayn** *m.f.dh eeg* waabaayee.

**waabaayaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la waabaayeeyey ahaansho.

**waabaayaysnaan** *m.f.dh eeg* waabaayaysan. *ld* **waabaayaysnaansho.**

**waabaayaysnaansho** *m.l/dh ld* **waabaayaysnaan.**

**waabaayee** *f.g2* **(-yeeyay, -yaysay)** 1. Nafley sumayn. 2. Waran, fallaar iwm waabaayo marin.

**waabaayo** *m.dh* Dhacaan laga helo geedka waabay oo haddii wax yar laga, cabbo ama si kale oogada u gaarana loo dhinto ama bukoodo; sun; mariid. *ld* **waabaay, waabay[2].**

**waabaayoobid** *m.f.dh eeg* waabaayow.

**waabaayow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Dad, xoolo iwm wax waabaayo hayso noqosho.

**waaban** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Wax la waabay ahaansho.

**waabari** *m.l* Kolka waagu dillaaco; arooryo; oog. *ld* **waabberi.**

**waabariisasho** *m.f.dh eeg* waabariiso. *ld* **waabberiiso.**

**waabariisii** *f.mg2* **(-iiyay, -iisay)** U w.: inta waagu ka dillaacayo cid ama wax u kaadin. *ld* **waabberiisii.**

**waabariisiin** *m.f.dh eeg* waabariisii. *ld* **waabberiisiin.**

**waabariiso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Wax meel waagu ugu baryid. *ld* **waabberiiso.**

**waabasho** *m.f.dh eeg* waabo.

**waabay[1]** *m.l* Geedka xididkiisa laga sameeyo waabaayada.

**waabay[2]** *m.dh ld* **waabaayo.**

**waabberi** *m.l ld* **waabari, waabberi, waaberi.**

**waabberiisasho** *m.f.dh ld* **waabariisasho.**

**waabberiisii** *f.mg2* **(-iiyay, -iisay)** *ld* **waabariisii.**

**waabberiisiin** *m.f.dh ld* **waabariisiin.**

**waabberiiso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** *ld* **waabariiso.**

**waaberi** *m.l ld* **waabbari.**

**waabi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Cid ama wax socday hakin. 2. Wax dagaal u taagan ama u soo socda nabar uu la hakado ama uu ku gabbado u taagid; baacin.

**waabid** *m.f.dh eeg* waab[2].

**waabin** *m.f.dh eeg* waabi.

**waabis** *m.l* Xeelad la rabo in ugaarta la isugu keeno meel lagu hodayo, iyadoo lagu orrinayo.

**waabjiif** *m.l.kh* Qof buka oo waab jiifa laguna daaweeyo.

**waabnaan** *m.f.dh eeg* waaban. *ld* **waabnaansho.**

**waabnaansho** *m.l/dh ld* **waabnaan.**

**waabo** *f.mg3* (**-btay, -batay**) 1. Waab dhisasho. 2. Ka w.: nabar kugu soo socda ka gabasho ama wax halis ah dib uga noqosho.
**waaceen** *m.dh* Naq aan badnayn oo ku baxay roob yar.
**waaceensasho** *m.f.dh eeg* waaceenso. *ld* **waaceensi.**
**waaceensi** *m.l* 1. Doonidda qof doonayo in uu aarsado. 2. *ld* **waaceensasho.**
**waaceenso** *f.g3* (**-saday, -satay**) 1. Cid wehel, garab iwm ka dhigasho. 2. Aanayso.
**waaciidsasho** *m.f.dh eeg* waaciidso. *ld* **waaciidsi.**
**waaciidsi** *m.l ld* **waaciidsasho.**
**waaciidso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Cid kaalmaysasho.
**waadi** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Tog engegan oo kolka roob da'o kaliya biyo qaadaan.
**waaf** *m.l* (**-faf,** *m.l*) (*c.nafl.*) Xubin neefsasho oo ay isticmaalaan xayawaannada biyaha ku nooli, si ay uga soo qaataan ogsajiinta biyaha dhexdooda.
**waafaji** *f.lg2* (**-iyay, -isay**) Laba arrimood oo kala duwan is haleeshiin. Tus. "Labadaas arrimood is waafaji."
**waafajin** *m.f.dh eeg* waafaji.
**waafaq** *f.g1* (**-qay, -qday**) 1. Arrin jirta arrin kale haleelid. 2. Ku w.: hadal cid kale tiri ku raacid ama taageerid.
**waafaqid** *m.f.dh eeg* waafaq.
**waafaqsan** *f.g4* (**-naa, -nayd**) Wax, wax kale raacsan ahaansho.
**waafaqsanaan** *m.f.dh eeg* waafaqsan. *ld* **waafaqsanaansho.**
**waafaqsanaansho** *m.l/dh ld* **waafaqsanaan.**
**waafi** *m.l.kh* W. ah: cabbir, qiyaas miisaan iwm aan wax ka dhinayn ee weliba buro weheliso.
**waag**[1] *m.l* Socod badan oo wax lagu baadigoobayo
**waag**[2] *f.g1* (**-gay, -gtay**) Socod badan samayn iyadoo wax la baadigoobayo.
**waageer**[1] *m.l ld* **maageer**[1].
**waageer**[2] *f.g1* (**-ray, -rtay**) *ld* **maageer**[2].
**waageeran** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) *ld* **maageeran.**
**waageerasho** *m.dh ld* **maageerasho.**
**waageerid** *m.dh ld* **maageerid.**
**waageernaan** *m.dh ld* **maageernaan.**
**waageernaansho** *m.l/dh ld* **maageernaan.**
**waageero** *f.g3* (**-rtay, -ratay**) *ld* **maageero.**
**waageersan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) *ld* **maageeran.**
**waageersanaan** *m.dh ld* **maageernaan.**
**waageersanaansho** *m.l/dh ld* **maageernaan.**
**waagid** *m.f.dh eeg* waag[2].

**waagii baahiyosooik** *m.l* (**waayahii ...,** *m.l*) (*jool.*) Waagii hore ee nolosha, waa kan ugu horreeya saddex qaybood ee waaweyn ee taxanaha waqtiga jiyoolojiyeed (ee ka dambeyay kambiriyan-ka-horreeyaha). Kolkaas oo muddooyinka taariikhda dunida ka mid ah kana horreeyay waagii mesosooigga wuxuu kalabaxsanyahay laga billabo 600 oo milyan ilaa 200 oo milyan oo tagtay.
**waagii barafka** *m.l* (**waayahii ...,** *m.l*) (*jool.*) Waa jiyoolojiyeed oo baraf gogollo ah iyo baraf weyneyaal ay dabooleen badad badan oo qaaradaha ah, meelaha qaarkoodna barafku wuxuuba gaaray badaha, wuxuuna hoos u dhigay heerkulkii badweyneyaasha.
**waagii birta** *m.l* (**waayahii ...,** *m.l*) (*taar.*) Waagii ka dambeyay waagii macdanka, markaas oo birtu ay beddeshay macdanka xagga hubka iyo qalabka kale; waaga birtu wuxuu astaamiya heer dhaqameed bani'aadam oo ka dhexeeya dadyowga kala duwan ee ma astaamiyo muddo cad oo waqtiyaysan.
**waagii dhagaxa** *m.l* (**waayahii ...,** *m.l*) (*taar.*) Waqtigii aadamigu isticmaalay qalabka iyo warmaha dhagaxa ka sameysan, ee ka horeysey markii ugu horreysey ee helaan ay bir ceedhiin.
**waagii dhagaxa ee hore** *m.l* (*taar.*) Waagii hore ee dhagaxa, dadkuna dhagaxa ay u adeegsan jireen qalab ama hub ahaan.
**waagii dhagaxa-dambe** *m.l* (*taar.*) Wuxuu sheegayaa waxyaabaha la xiriira waqtigii taariikhda ka horeeyey, markii ay dadku bilaabeen beerashada, laakiin dhagaxa ay waqtigaas u isticmaali jireen qalab ahaan, waqtigaas oo dhamaaday 9000-6000, dhalashadii Nebi Cise horti koonfur-galbeed Aasaiya, 4000 ilaa 2400 Nabi ciise horti ee Yurub.
**waagii dhuxusha** *m.l* (**waayahii ...,** *m.l*) (*jool.*) Waqtigii dhuxul-dhagaxda inteeda badani samaysantay.
**waagii macdanka** *m.l* (**waayahii ...,** *m.l*) (*jool.*) Waagii dadku qalabka iyo hubka ay isticmaalaan ka samaysan jireen maar iyo tiin la isku dhafay. Waagani ma sheegayo waqti go'an oo taariikheed oo si taxane ah ugu xidhiidhsan dhacdooyin ka horreeyay; hase ahaatee, waagani wuxuu tilmaamayaa marxalad dhaqameed oo dadyow badan oo dunida ku nooli soo mareen, marka la eegayo horumarkii ay soo sameeyeen laga soo billaabo waagii alabka dhagxaanta laga

samaysan jiray ilaa laga soo gaaro waqtigii la bartay qalabka xadiidka.
**waagii mesosooik** *m.l* (**waayihii ...,** *m.l*) (*jool.*) Waagii dhexe ee nolosha, ahna midka labaad saddexda qaybood ee taxanaha waqti jiyolojiyeedka wixii ka dambeeyay kambiriyan-ka-horeeyaha: muddaddaas ka mid ah taariikhda dhulka ee u dhexeysa aayada baaliyosoyigga iyo saynasoyigga, waxay kala baxsantahay muddo ah 200 milyan ilaa 70 milyan sannadood ee tagtay.
**waagii senosayka** *m.l* (**waayahii ...,** *m.l*) (*jool.*) Waqtiga saddexaad ee waayaha jiyoolojiyada; waxaana lagu asteeyaa billowgii naafleyda nasleyda ah; waagani wuxuu ku xigay oo ka dambeeyay kambiriyan-ka-horreeye.
**waago** *m.dh* Marka karoorka badarka la tumo ee maseggadu sabuulka ka baxdo dufalka soo hara.
**waajib¹** *m.l* (**-baad,** *m.l*) 1. Shaqo go'an oo qof u xilsaaranyahay oo laga doonayo inuu guto. 2. Wax Alle amray oo lays faray oo ka tegiddiisu dambi yahay; faral; farli.
**waajib²** *f.mg1* (**-bay, -btay**) Ku w.: cid inay wax samayso ku khasbanaansho.
**waajibaysasho** *m.f.dh eeg* waajibayso.
**waajibayso** *f.g3* (**-stay, -satay**) Qof wax samayntooda waajib isaga dhigid.
**waajibi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Waajib ka dhigid (wax).
**waajibid** *m.f.dh eeg* waajib².
**waajibin** *m.f.dh eeg* waajibi.
**waajih** *f.g1* (**-hay, -hday**) *ld* **wejih.**
**waajihi** *f.lg2* (**-iyay, -isay**) *ld* **wejihi.**
**waajihid** *m.dh ld* **wejihid.**
**waajihin** *m.dh ld* **wejihin.**
**waal** *f.g1* (**-aalay, -aashay**) 1. Qof wax maskaxda lagaga jiro ka dhigid. 2. Is w.: qof waalan iska dhigid. 3. Qalabka matoorrada mid ka mid ah oo qarxinta shidaalka ka qaybgala.
**waalallow** *m.l* Welwel; walaac.
**waalan** *f.mg4* (**-lnaa, -lnayd**) 1. Qof waalli hayso ahaansho. 2. U w.: cid wax si xad dhaafa ah u jecel ahaansho.
**waalasho** *m.f.dh eeg* waalo².
**waalay** *m.l* (**-yo,** *m.dh*) Qaalin, dib markii ugu horraysay qooqay; qooqan.
**waalaysasho** *m.f.dh eeg* waalayso.
**waalayso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) Waalo cayaarid.
**waali¹** *m.l* (**-iyo,** *m.dh*) Nin madax ka ah qaybaha dal u qaybsamo midkood; naa'ib beeldaaji; barasaab.
**waali²** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Ka w.: nafley meel si ba'an uga caajin.
**waalid¹** *m.l* (**-diin,** *m.dh*) Laba qof oo wax dhashay waxa ay ilmahooda u yihiin. *ld* **waarid.**
**waalid²** *m.f.dh eeg* waal.
**waalli¹** *m.dh* 1. Cudur kasta oo kartida wax lagu kala garto baabi'iya, dhantaala ama wax u dhima. 2. *(-iyo, ml.)* Gogol ka samaysan weylo yaryar hargahooda layskuna tolo; weylaalis.
**waalli²** *m.dh* (*daaw.*) Isbeddel daran ee dhimirka oo caan ku ah habka fakaridda oo aan dhammayn iskuna xirneyn; abbaaridda dhabta oo beddelan; iyo jawaab celin caadifi ah.
**waalo¹** *m.dh* Cayaar cayaaraha hiddaha iyo dhaqanka ka mid ah, raggu cayaaro oo labo saf oo iska soo horjeeda, tira isla egna ah, iyadoo jilbajabsan gacmahana lagu cayaaro hees iyo jiibna leh; hellem.
**waalo²** *f.mg3* (**-aashay, -aalatay**) 1. Wax waalan noqosho. 2. Ka w.: meel cabsi awgeed uga cararid.
**waalwaal** *f.g1* (**-aalay, -aashay**) Is w.: qof waalan iska dhigid.
**waalwaalid** *m.f.dh eeg* waalwaal.
**waama** *e.we* Goorma.
**waan** *m.dh* Meel dhul ah oo bannaan.
**waanbe** *m.l* Jaad badarka ka mid ah oo ay iniinihiisu aad u yaryaryihiin.
**waani** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Cid waano u jeedin.
**waanin** *m.f.dh eeg* waani.
**waano** *m.dh.u* Hadallo talo ah oo cid loo jeediyo iyadoo wax lagu faraayo ama wax looga reebaayo.
**waansan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Cid wax la waaniyey ahaansho.
**waansanaan** *m.f.dh eeg* waansan. *ld* **waansanaansho.**
**waansanaansho** *m.l/dh ld* **waansanaan.**
**waanshee** *f.mg2* (**-sheeyay, -sheysay**) Dan la'aan meel u tegid.
**waansheyn** *m.f.dh eeg* waanshee.
**waantoobid** *m.f.dh eeg* waantow.
**waantow** *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) 1. Qof wax waano qaatay noqosho. 2. Ka w.: wax aad samayn lahayd oo xumaani ku jirto ka noqosho.
**waanwaan** *m.dh* 1. Nabad yar oo ay kala dhigtaan laba qolo oo ay colaadi dhex tiil, heshiis nabadeed oo ku meel gaar ah. 2. Rajo.
**waaq** *m.l* Magac ay Soomaalidu waagii hore ay u tigiin Ilaah. *ld* **waq.**
**waaqdhaacin** *m.l* Xoolo farabadan oo alla-bari ahaan loo qalo.

**waaqla'** *m.dh.kh* W. ah: meel aan cidi degganyn; cidla ciirsila'.
**waaqlayn** *m.f.dh eeg* waaqlee.
**waaqlee** *f.mg2* **(-leeyay, -laysay)** Qof, tuke iwm qaylo dheer aad ugu qaylin.
**waaqsasho** *m.f.dh eeg* waaqso.
**waaqso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Ka w.: dhib ama waxyeello hore ka so kabasho.
**waar¹** *m.l* **(-rar,** *m.l***)** Cabbir dhererka lagu cabbiro oo la mid ah seddax cagood ama soddon iyo lix hiish ama 0.914 mitir.
**waar²** *u.j ld* **waryaa.**
**waar³** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** 1. Cimri aan dhimasho lahayn ku noolaan. 2. Wax muddo dheer jirid.
**waaran** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** 1. Warqadda lagu oggolaado lacag la doonayo in la bixiyo. 2. Warqad maxkamaddu ku oggolaato qof in la xiro ama in wax la baaro.
**waaray** *m.l* Nooc ka mid ah mariidka oo laga isticmaalo meelaha uu ka soo bilowdo webiga Shabeelle iyo agagaarka magaalada Iimey. Qubleey, maanyo, manyiikay, libin.
**waardiye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** Qof xafiis, guri iwm ilaaliya; ilaaliye.
**waari¹** *m.l* Sheekada haabeenkii lagu soo jeedo, dhafar; dabjeex.
**waari²** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Waar ku cabbirid. 2. Wax waaro ka dhigid.
**waarid¹** *m.l ld* **waalid¹.**
**waarid²** *m.f.dh* waar². *ld* **waaris.**
**waarid³** *f.g1* **(-day, -dday)** Soo w.: badeeco dibadda ka keenid.
**waaridid** *m.f.dh eeg* waarid³.
**waaridnimo** *m.dh ld* **waalidnimo.**
**waarig** *m.dh ld* **waariko.**
**waariko** *m.dh* Jaad likaha ka mid ah oo badanaa dundumooyiinka agtooda ka soo fuuro; barkiwaraabe. *ld* **waarig.**
**waarikow** *m.l* Shaah aan sonkor lahayn.
**waarin** *m.f.dh eeg* waari².
**waaris** *m.dh ld* **waarid².**
**waarri** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Socod aayar ah oo lugaha la kala fogeeyo cudur dartii socosho.
**waarrin** *m.f.dh eeg* waarri.
**waasac** *m.l.kh* W. ah: aan ciriiri ahayn, wax badan qaada, ballaaran.
**waashman** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Gogle; ilaaliiye.
**waasici** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax ballaaran oo aan ciriiri ahayn ka dhigid.
**waasicin** *m.f.dh eeg* waasici.
**waasii** *f.lg2* **(-iiay, -iisay)** Cid wax ay heli lahayd gefsiin. *ld* **weysii.**
**waasiin** *m.f.dh eeg* waasii. *ld* **weysiin.**
**waat** *m.l* **(-tyo,** *m.dh***)** (*fiis.*) Summad W. Halbeegga caalamiga (H.C.) ee awoodda, waxana loo qeexaa awood le'eg hal juul halkii seken (Juul/seken).
**waawaray** *e.d* Erey dareen oo tilmaama yaab, naxdin ama baahi oo kaalmo ah.
**waax** *m.dh* **(-xyo,** *m.dh***)** 1. Wax afar meelood oo is le'eg loo qaybiyey meeshood; rubuc, rubi. Tus. "Hasha la qaley waax iga sii". 2. Qaybaha waaweyn ee kala duwan ee hay'ad maamul u qaybsantahay middood.
**waaxayn** *m.f.dh eeg* waaxee. *ld* **waaxyayn.**
**waaxaysasho** *m.f.dh eeg* waaxayso.
**waaxayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** 1. Wax afar meelood u kala qaybsasho. 2. Wax qaybo isla eg ka dhigasho. *ld* **waaxyeyso.**
**waaxee** *f.g2* **(-xeeyay, -xaysay)** Wax afar meelood u qaybin. *ld* **waaxyee.**
**waaxid** *m.l* 1. W. ah: kali ah, aan cidi wehelin (Ilaah). 2. Mid ama kali.
**waaxyayn** *m.dh ld* **waaxayn.**
**waaxyee** *f.g2* **(-yeeyay, -yaysay)** *ld* **waaxee.**
**waaya-arag** *m.l.kh* W. ah: qof leh aqoon dheeraad ah oo laga kasbado shaqo, dad la dhaqan, farsamo iwm. *ld* **waayo-arag.**
**waaya-aragnimo** *m.dh* Waaya-aragnimo ahaansho; khibrad. *ld* **waayo-aragnimo.**
**waayadii dhexe** *m.dh* (*taar.*) Wax la xiriira waqtayadii dhexe intii u dhexeeysay 1100 Ciise kaddib gaar ahaan taarikhada Yurub.
**waaye** *qr.dd ld* **weeye.**
**waayee** *f.g2* **(-yeeyay, -yeysay)** Ilmo si uu u seexdo ruxid.
**waayeel¹** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** Qof fil weyn ama wax garad ah.
**waayeel²** *f.mg1* **(-eelay, -eeshay)** *ld* **waayeelow.**
**waayeelid** *m.dh ld* **waayeeloobid.**
**waayeelnimo** *m.dh* Waayeel ahaan.
**waayeelow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Waayeel noqosho.
**waayeyn** *m.f.dh eeg* waayee.
**waayid** *m.f.dh eeg* waa². *ld* **waayis.**
**waayir** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Xarig macdan ah; silig.
**waayis** *m.dh ld* **waayid.**
**waayo¹** *m.l.w* 1. Waqti hore oo la soo dhaafay. 2. Dhacdooyin la soo joogay; wacaal. 3. Arrin; xaal; sah. 4. Dhibaha adduunka; tabaalo.
**waayo²** *xi.* (*nax.*) Erey lagu xiriiriyo weer sababley ah; sababtu waxaa weeye, maxaajira, maxaawacay, maxaayeelay. Tus. "Xasan wuu iska tegay, waayo, waad ka caraysiisay".
**waayo³** *e.we* 1. Waa ayo?, waa kuma? 2. Sababtu maxay tahay?

**waayo-arag** *m.l.kh ld* **waaya-arag.**
**waayo-aragnimo** *m.dh* Aqoon ama fikrad la xiriirta shaqo gaar ah taasoo laga helay muddadii dheerayd ee laga shaqaynayay hawshaas.
**waayo-waayo** *m.l* Waayo kale geddisan oo la soo maray.
**wab¹** *m.l* Saabley; feero; uur; wadne.
**wab²** *m.l* Wabar, ugaas.
**wabar** *m.l* 1. Nin qolo ama tol madax u ah. 2. Mid quman, wanaagsan, suuban.
**wabas** *m.l* (**-syo,** *m.dh*) Nin gaaban oo bar yar.
**wabax¹** *m.l.kh* Biyo ka dhergidda (xoolo).
**wabax²** *f.mg1* (**-bxay, -baxday; -bxi**) Xoolo biyo ka dhergid. *ld* **wabaxso.**
**wabaxguul** *m.l* W. ah: xoolo wabax ah oo baryey xeradoodii meel aan ahayn.
**wabaxsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax wabxay ahaansho (xoolo).
**wabaxsanaan** *m.f.dh eeg* wabaxsan. *ld* **wabaxsanaansho.**
**wabaxsanaansho** *m.l/dh ld* **wabaxsanaan.**
**wabaxsasho** *m.dh eeg* wabaxso. *ld* **wabxib.**
**wabaxso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Xoolo biyo badan siisasho.
**wabaxtaraar** *m.l* Neefka biyaha ka dherga oo iska dhaqaaqa.
**wabxi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Xoolo biyo ka dhergin.
**wabxid** *m.f.dh eeg* wabax². *ld* **wabaxsasho.**
**wabxin** *m.f.dh eeg* wabxi.
**wac¹** *m.dh.sh.r* Iftiin xoog leh oo si kedis ah dad u cawiro.
**wac²** *f.g1* (**-cay, -cday; -wici**) 1. Cid u yeerid. 2. Isu w.: cid meel ku uruurin.
**wacaal** *m.dh* Wax jira; war; xog. Tus. "War iyo w. midna uma hayo".
**wacaari** *m.dh* Geed aan qodax lahayn oo leh mayrax iyo asal iyo miro la cuno. *ld* **wacanri.**
**wacad** *m.l* Ballan adag oo la galo.
**wacadfur¹** *m.l* Wacad la dhigtay oo la jabsho.
**wacadfur²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Ku w.: ballan adag oo la galay ka bixid.
**wacadfurid** *m.f.dh eeg* wacadfur². *ld* **wacadfuryo.**
**wacadfuryo** *m.dh ld* **wacadfurid.**
**wacadqabe** *m.l* Qof wacad u galay ka baxay oo inkaar qaba.
**wacal¹** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Wiil aan meher xalaal ah ku dhalan. *ld* **wecel¹.**
**wacal²** *m.dh* (**-lo,** *m.dh*) Gabar aan meher xalaal ah ku dhalan. *ld* **wecel².**
**wacalnimo** *m.dh* Wacal ahaansho.
**wacan** *f.mg4* (**-cnaa, -cnayd**) 1. Wax wanaagsan ahaansho. 2. Ugu w.: sabab u ahaansho (wax).
**wacanri** *m.dh ld* **wacaari.**
**wacays** *m.l* Samaan; wanaag.
**wacdaro** *m.l.w* Wax la yaab leh.
**wacdi¹** *m.l* Waano; hanuunis.
**wacdi²** *f.g1/2* (**-iyay, -iday/-isay; -iyi**) Waano diimeed oo xumaha laysaga reebayo samahana laysku farayo dad u jeedin; waanin; hanuunin.
**wacdin** *m.dh ld* **wacdiyid.**
**wacdiyid** *m.f.dh eeg* wacdi². *ld* **wacdin.**
**wacnaan** *m.f.dh eeg* wacan. *ld* **wacnaansho.**
**wacnaansho** *m.l/dh ld* **wacnaan.**
**wacyi** *m.l* Heerka fahamka nolosha bulshada.
**wacyigelin** *m.dh* Heerka fahamka nolosha bulshada kor u qaadid, khordin.
**wad** *f.g/mg1* (**-day, -dday**) 1. *(f.g)* Xoolo, dad iwm meel ay joogeen ka kaxeyn. 2. Gaadid (markab, baabuur, iwm) meel ka kaxayn. 3. *(f.g)* Hawl la hayey sii fulin. 4. *(f.mg)* Ku w.: wax mala-awaalid. Tus. "Waxaan ku wadaa in uu maanta cali imaan doono".
**wąd** *m.l ld* **wed¹.**
**wada** *qr.fk* 1. Qurub tilmaamaya wax isla samayn. Tus. "Aan w. hadalno waa aan heshiinno". 2. Qurub tilmaamaya in aan wax wax ka maqnayn. Tus. "Waa w. yimaadeen"; "Wargeysyada w. qaado!".
**wada noolaansho** *m.dh* Isdhex gal ka dhex dhaca laba xayawaan ama laba sinji oo geedo ah, kuwaas oo wada nool, oo mid kamid ahi isdhex galkooda ka faaidaysanayo, ka kalena wax dhibaato ahi ka soo gaadhayn.
**wadaad** *m.l* (**-ddo,** *m.l*) Nin diinta islaamka wax ka bartay kuna camalfala oo dhowrsan.
**wadaaddee** *f.mg2* (**-deeyay, -deysay**) Wadaad iska dhigid ama isu ekeyn.
**wadaaddeyn** *m.f.dh eeg* wadaaddee.
**wadaadnimo** *m.dh* Wadaad ahaansho.
**wadaag¹** *m.l* Wax dad badan ka dhexeeya oo aanu qofna gaar u lahayn.
**wadaag²** *f.g1* (**-gay, -gtay**) La w.: wax qaybsashadooda ama manaafacaadsigooda cid kale la qaybsasho.
**wadaage** *m.l* (**-gayaal,** *m.l/dh*) 1. Wax wareegsan sida garangarta, gadawga iwm meesha kala barta. 2. Meesha waxyaalo badan oo isku xirani isugu yimaadaan ama iska haystaan. 3. Meesha dhudaha caynaanku isaga yimaadaan (heense).
**wadaagid** *m.f.dh eeg* wadaag².
**wadaaji** *f.lg2* (**-iyay, -isay**) 1. Dad wax ka dhexeysiin. 2. Wax qaybin.

**wadaajin** *m.f.dh eeg* wadaaji.
**wadaal** *m.dh.kh* 1. W. ah: la socoshada neef labi neef dheddig oo orgeysan raaco ama ka hari waayo. 2. Xoolo tirsan oo gooni loo wado.
**wadaali** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Lab xoolaad oo qooqan dheddiggiisa oo deggan la socosho. 2. Neef tabar daran aayar u wadid.
**wadaalin** *m.f.dh eeg* wadaali.
**wadaamaggoys** *m.dh ld* **wadaamaggoysyo.**
**wadaamaggoysyo** *m.dh* Cutub xiddigo oo ka mid ah kuwa koonfur, waa if xiddigood afar baase ah u iftiin badan oo ishu si fudud u qaban kartaa, afartu waxay u egyihiin istalaab oo waxaa loo yaqaan istallaabta koofur, waxayna u dhowyihiin awrka cir; wadaamaqubo. *ld* **wadaamaggoys, wadaamaqubo.**
**wadaamagooye** *m.l* (*c.fal.*) Koox afar xiddigood ah oo laga arki karo kubbad-badhka koonfureed, oo u habeysan qaab laanqayreed, dhibibka ugu dheer ee barahooduna uu yahay koonfur; haddii dhidibkaas la fidiyo 4 jeer dherekiisa, waxa soo baxaya bar u dhowr cidhifka koonfureed. Marka kooxdaa xiddigaha ah waxa lagu isticmaalaa kubbad-badhka koofureed, sida xiddig cidhifeedka kubbad-badhka waqooyi, si jihada loo ogaado.
**wadaamaqubo** *m.dh ld* **wadaamaggoysyo.**
**wadaamaxoor** *m.dh ld* **wadaamaxooro.**
**wadaamaxooro** *m.l* Wadaamaggoys. *ld* **wadaa-maxoor.**
**wadaan** *m.dh* **(-aamo,** *m.dh***)** Weel harag, cinjir iwm ka samaysan oo gadaw iyo daddoobbo leh oo inta dawlis lagu xiro ceelasha lagu shubo ama biyaha loogala soo baxo.
**wadahadal¹** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** Dood dhex marta laba qof ama ka badan.
**wadahadal²** *f.mg1* **(-dlay, -dashay; -dleen)** Laba qof ama ka badan dood isweydaarasho.
**wadahadalsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Laba qof ama in ka badan in ay wadahadlaan isu keenid.
**wadahadalsiin** *m.f.dh eeg* wadahadalsii.
**wadahadlid** *m.f.dh eeg* wadahadal².
**wadajir¹** *m.l* Wax wada socda.
**wadajir²** *m.dh* **(-ro,** *m.l***)** 1. Xisaab laba tiro ama ka badan oo laysku daray waxa ka soo baxa. 2. Naxwo, hal wax ka badan.
**wadar¹** *m.dh* Tiro ama in mid ka badan. Tus. "W. iyo waaxid".
**wadar²** *m.dh* (*xis.*) Jawaabta la helo marka laba ama dhawr tiro ama xaddi la isugeeyo.
**wadar³** *m.dh* (*nax.*) Lidka ereyga kelid ah.
**wadar-xigsineed** *m.dh* **(-dyo,** *m.dh***)** (*xis.*) Wadar xigsineedka fansaar ee dhawr doorsoome, f(x1, x2, x3,...) waa fansaarka ku siinaya wadarta tibxaha (df/dx2) dxi taas oo i ay u dhexayso 1 ilaa n.
**wadasho** *m.f.dh eeg* wado.
**wadataal** *m.dh ld* **wadayaal¹.**
**wadayaal¹** *m.l* Dad isku xeer ah oo degaan si nabadgelyo ah ugu wada nool. *ld* **wadataal.**
**wadayaal²** *m.dh* 1. Xiddo. 2. Xirmo furayaal ah.
**wadci** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** Sida lagu sugan yahay; xaalad; sah.
**waddac¹** *m.l* 1. Lix beri oo sunno ah oo laga soomo bisha soonfur. 2. *ld* **waddacid.**
**waddac²** *f.g/mg1* **(-cay, -cday)** 1. *(f.g)* Cid sagootiyid. 2. *(f.mg)* Adoo dabbaalanaya mowjad is raacin.
**waddacid** *m.f.dh eeg* waddac². *ld* **waddac¹.**
**waddaddacoobid** *m.dh ld* **watatacoobid.**
**waddaddacow¹** *m.l ld* **watatacoobid.**
**waddaddacow²** *f.mg1* **(-oobay, -owday;-oobi)** *ld* **watatacow².**
**waddan** *m.l* **(-nno/-ammo,** *m.dh***)** Dhul leh xuduud, xukun iwm oo u gaar ah.
**waddani** *m.l* **(-iyiin,** *m.dh***)** Qof waddankiisa aad u jecel.
**waddaninnimo** *m.dh* Waddani ahaansho.
**waddaniyad** *m.dh* Jeclaan siyaasadda madax-banaan ee dalka.
**waddar¹** *m.l ld* **waddarid.**
**waddar²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Cid si khayaano ama xoog badan ku dilid. 2. Ambin; luggoyn. *ld* **wedder².**
**waddarid** *m.f.dh eeg* waddar². *ld* **waddar¹, wedder¹, wedderid.**
**waddayn** *m.f.dh eeg* waddee.
**waddaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** 1. Badeeco wax si nadaamsan isu dulsaaran ahaansho. 2. Meel wax waddo laga dhigay ahaansho.
**waddaysnaan** *m.f.dh eeg* waddaysan. *ld* **waddaysnaansho.**
**waddaysnaansho** *m.l/dh ld* **waddaysnaan.**
**waddee** *f.g/mg2* **(-deeyay, -daysay)** 1. *(f.g)* Badeeco si nadaamsan u rasayn. 2. *(f.mg)* Dhul waddo ka bannayn. 3. *(f.mg)* Cid dhabbe qoodayn ama marmarid.
**waddo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Dhul falan oo la maro; jid; dhabbe; marin; hilin; daw.
**waddo-caanood** *m.dh* Waddo isku xirta guriga iyo xerada geela. *ld* **waddo-hunguri.**
**waddo-dhaan** *m.dh* Dhabbaha dhaanku maro.
**waddo-halaq** *m.l* Waddada ay maraan xamaaratadu.
**waddo-hunguri** *m.l ld* **waddo-caanood.**

**waddoohiye** *m.l.kh* W. ah: jid aad u ballaaran ama aad loo maro.
**wade** *m.l* **(-dayaal,** *m.l/dh*) 1. Qof baabuurta wadi yaqaan. 2. Meel dad badan isugu yimaadaan, ninka dadka gaarsiiya hadalka qofka hadalka jeedinaaya.
**wadeecayn** *m.f.dh eeg* wadeecee.
**wadeecee** *f.g2* **(-ceeyay, -caysay)** 1. Wax waxaan Ilaahay mooyee cid kale ilaalinayn ka dhigid. 2. Wax dayicid.
**wadeeco** *m.dh* 1. W. ah: wax Ilaahay mooyee aan cid kale ilaalinayn. 2. Wax la dayacay.
**wadeecoobid** *m.f.dh eeg* wadeecow.
**wadeecow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Wax wadeecoobay noqosho.
**wadey** *m.l* **(-yo,** *m.dh*) Jaal; saaxiib; rafiiq.
**wadid** *m.f.dh eeg* wad.
**wadiiqo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Jid yar, dhuuban oo gaaban.
**wadki-arag** *m.l* Cantalyaa, coomaadi. *ld* **wedki-arag.**
**wadnabbaab¹** *m.l* Dhicid iyo miyirdoorsan yar oo tabarxumo ama dhiigyaridu sababto.
**wadnabbaab²** *f.mg1* **(-bay, -btay)** Baahi ama tabar yaro darteed la diidid.
**wadnabbaabid** *m.f.dh eeg* wadnabbaab².
**wadnafow** *m.dh ld* **wadnafug.**
**wadnafug** *m.l* Cabsi aad u badan. *ld* **wadnafow.**
**wadnala'** *f.mg4* **(-'aa, -'ayd)** Qof cabsi badan ahaansho.
**wadnala'aan** *m.f.dh eeg* wadnala'. *ld* **wadnala'aansho.**
**wadnala'aansho** *m.l/dh ld* **wadnala'aan.**
**wadnaqabad** *m.l* 1. W. ah: qof aad u dhib badan oo la karaahiyaysto. 2. *ld* **wadnaqabasho.**
**wadnaqabasho** *m.f.dh eeg* wadnaqabo. *ld* **wadnaqabad (2).**
**wadnaqabo** *f.mg3* **(-btay, -batay)** 1. Cid wadnaha xanuunayaa ahaansho. 2. Qof wadnaqabad ah ahaansho.
**wadnaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax dhaawac halis ah qaba ahaansho.
**wadnaysnaan** *m.f.dh eeg* wadnaysan. *ld* **wadnaysnaansho.**
**wadnaysnaansho** *m.l/dh ld* **wadnaysnaan.**
**wadne** *m.l* (*c.nafl.*) Xubin muruq ka samaysan, hoos ka daloosha oo leh qaab toobineed kuna sugan bartamaha saableyda, afkiisuna uu yaraha bidix u janjeero, ahna xubin dhexaadka dhiigga jirka u gudbisa. *ld* **wadno.**
**wadnejoogsi** *m.l* (*daaw.*) Joogsashada garaca wadnaha oo badanaa dhacda marka muruqyada bilaabaan inay si dhakhso badan u garaacaan dhiigna ayan soo saareyn (fibrilleshin) ama wadnahuba joosado.
**wadne-roor** *m.l* (*daaw.*) Garaaca wadnaha oo ka bata qiyaastii caadiga ahayd.
**wadne-wareen** *m.l* (*daaw.*) Xaalad cudureed ku timaada qayb ka mid ah muruqa wadnaha oo u dhimata dhiig la'an awgeed. Astaamo: xanuun aad u xoog weyn oo lama filaan ah oo laga dareemo sida badan naaska bidixeed hoostisa, wuxuuna u fidi karaa xagga garabka, gacanta iyo luqunta.
**wado** *f.g3* **(-atay, -adatay)** 1. Xoolo, dad, gaadiid iwm kaxaysasho. 2. Hawl la qabanaayey sii fulin.
**wafdi** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) Dad maamul ka mus'uul ah oo meel loo diro. *ld* **wefdi.**
**wagaafyo** *m.l ld* **dalab².**
**wagan** *m.l* 1. Koox fardo ah oo meel wada jooga. 2. Xayn; koox.
**wagarad** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) Suun kooraha fardaha docdiisa ka laadlaada, oo inta hoos iyo faraska boggiisa la soo mariyo, kooraha docdiisa kale afka loo suro ama si kale oo xoog leh loogu xiro, oo kooraha xejiya. *ld* **wegered.**
**wagaradee** *f.g2* **(-deeyay, -deysay)** Wagaradka u xirid ama giijin (faras). *ld* **wegeredee.**
**wagaradeyn** *m.f.dh eeg* wagaradee. *ld* **wegeredeyn.**
**wągdo** *m.l* Qaabxumo yar oo lugaha gasha oo ay gedow ama labo qaanso oo afafka isku haya oo kale u ekaadaan. *ld* **hogfo, wegdo.**
**wah** *e.d* Erey dareen oo yaabka tilmaama.
**wąh** *m.dh.sh.r* 1. W. dheh: ballaqmid. 2. W. ka sii: wax ballaqid (albaab).
**wahab** *m.l* 1. Qabow qoyaan reeba oo habeenkii soo dhaca; dheel; nadwad. 2. Culays qof hurda fuula oo uu la kici waayo; habbiso.
**wahan¹** *m.l* Welwel.
**wahan²** *f.mg1* **(-hmay, -hantay; -hmi)** Uurxumo iyo walaac dartii isla hadlid ama caloolyoobid.
**wahmid** *m.f.dh eeg* wahan².
**wahsad** *m.l ld* **wahsasho.**
**wahsasho** *m.f.dh eeg* wahso. *ld* **wahsad, wahsi¹.**
**wahsi¹** *m.l* 1. Daal ka cararid darteed hawsha culays laga dhigo oo laga cagajiido. 2. *ld* **wahsasho.**
**wahsi²** *m.l* (*fiis.*) Astaan maatarku leeyahay, ee sababta in ay walaxi iska caabbido isbeddelka ku imaan kara xaaladdeeda socod ama negi.

**wahso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Hawl caajisnimo darteed la qaban waayid.
**wahwah** *m.dh.sh.r* Eyga cigiisa.
**wajac** *m.l* 1. Xanuun yar. 2. Cudur weylaha ku dhaca oo ay la jibaadaan.
**wajacsan** *f.mg4* **(-naa,-nayd)** Wax wajac hayo ahaansho.
**wajacsanaan** *m.f.dh eeg* wajacsan. *ld* **wajacsanaansho.**
**wajacsanaansho** *m.l/dh ld* **wajacsanaan.**
**wajah** *f.g1* **(-hay, -hday)** *ld* **wejih.**
**wajahad**[1] *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Dhinaca hadba aqalku u sii jeedo hortiisa.
**wajahad**[2] *m.dh* **(-do,** *m.l***)** (*fiis.*) Jiidda dhulka dushiisa ah ee u dhexaysa kalana saarta cufaf hawo qabow iyo mid diirran ah.
**wajahid** *m.dh ld* **wejihid.**
**wajaq**[1] *m.l* Waalli daran oo qofka lala qaban waayo.
**wajaq**[2] *f.mg1* **(-qay, -qday)** Waalli daran qof ku dhicid.
**wajaqid** *m.f.dh eeg* wajaq[2].
**waji** *m.l ld* **weji.**
**wajiin** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Caajiska qabowgu habeenkii jirka nafleyda geliyo.
**wajiine** *m.l* Xilli roob oo u dhexeeya bilaha nofembar iyo jannaayo oo roob ka da'o xeebaha Nugaal iyo Bari. *ld* **wejiine.**
**wajimacbuus** *m.l.kh* Qof dabci xun oo had iyo jeer in uu caraysan yahay la moodo.
**wajimacbuusnimo** *m.dh* Wajimacbuus ahaansho.
**waji-nasasho** *m.dh* (*baay.*) Heer meertada unugga ah, oo ah marka unuggu diyaarinayo qaybsanka bu'da. Heerkan DNA-du way badataa si ay u soo saarto unugyo ku filan oo mataanaysan.
**waji-tabaabulshe** *m.l* **(-ayaal,** *m.l/dh***)** (*baay.*) Heerka ugu horreeya qaybsanka bu'da, taas oo koromosoomyada iyo koromaatidhyadu aad u muuqdaan halka ay bu' yarada iyo xuubka bu'du ay bilaabaan inay baaba'aan.
**wajixumo** *m.dh* Ceeb weyn. Tus. "Cali arrintii uu galay w. ayaa ka raacday".
**wakaakib** *m.l* Xiddigaha oo laga faaliyo; kawaakib; fal; sixir.
**wakaalad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** 1. Hay'ad dawladeed oo hawl gaar ah u qaybsan oo wasaarad hoos tagta. 2. Warqad si sharci ah u qoran oo qofka haysta siisa karti uu dano ama hawlo qof kale leeyahay ku maamulo oo wakiil uga ahaado.
**wakaayo** *m.dh* Hanti yar oo xoolo nool ah.
**wakhti** *m.l ld* **waqti.**
**waki** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Nafley dhutin.
**wakiil** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** Qof si sharci ah u maamula hawlo cid kale leedahay.
**wakiil boqor** *m.l* **(-llo ...,** *m.dh***)** (*siyaa.*) Qofka wax u xukuma sida boqorka.
**wakiilasho** *m.f.dh eeg* wakiilo.
**wakiilnimo** *m.dh* Wakiil ahaansho.
**wakiilo** *f.g3* **(-iishay, -iilatay)** Cid kale wakiil ka dhigasho.
**wakin** *m.f.dh eeg* waki.
**wal** *s.* 1. Nin w.ba: nin kastaba. 2. W.ba: kasta. *ld* **walba.**
**walaabi** *m.dh* **(-iyo,** *m.l***)** Naag si sharci darro ah loogu galmoodo ama jirkeeda iibsata; dhillo.
**walaac**[1] *m.l* Iahawareer; isla-hadal; walwal.
**walaac**[2] *f.mg1* **(-cay, -cday)** 1. Laba arrin kala doorashadood ku fikirid. 2. Dhibaato yar xal degdeg ah u waayid.
**walaacid** *m.f.dh eeg* walac[2].
**walaacsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax walaac hayo ahaansho.
**walaacsanaan** *m.f.dh eeg* walaacsan. *ld* **walaacsanaansho.**
**walaacsanaansho** *m.l/dh ld* **walaacsanaan.**
**walaahow**[1] *m.l* Jahawareer; walaac.
**walaahow**[2] *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Wax aan laga maarmin waxna aan tarayn dareemid.
**walaakiin** *xi. ld* **laakiin.**
**walaal**[1] *m.l* **(-lo,** *m.dh***)** Wiil waxa uu u yahay wiil ama gabar ay wada dhasheen.
**walaal**[2] *m.dh* **(-lo,** *m.l***)** Gabar waxa ay u tahay gabar ama wiil ay wada dhasheen.
**walaalayn** *m.f.dh eeg* walaalee.
**walaalee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** Walaalo ka dhigid (cid).
**walaalnimo** *m.dh* Walaal ahaan. *ld* **walaaltinnimo, walaaltooyo.**
**walaaloobid** *m.f.dh eeg* walaalow.
**walaalow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Walaalo noqosho.
**walaaltinnimo** *m.dh ld* **walaalnimo.**
**walaaltooyo** *m.dh ld* **walaalnimo.**
**walaaq**[1] *m.l ld* **walaaqid.**
**walaaq**[2] *f.g1* **(-qay, -qday)** 1. Wax la rabo in ay isdhexgalaan qasid. 2. Meel deggan qas ka kicin.
**walaaqan** *f.mg4* **(-qnaa, -qnayd)** Wax la walaaqay ahaansho.
**walaaqid** *m.f.dh eeg* walaaq[2]. *ld* **walaaq**[1]**.**
**walaaqnaan** *m.f.dh eeg* walaaqan. *ld* **walaaqnaansho.**
**walaaqnaansho** *m.l/dh ld* **walaaqnaan.**
**walaayati** *m.dh* 1. Dhar cudbi ah oo dun caddaan iyo madow isugu jirta ka samaysan.

2. W. ah: waxyaalaha dibbadda laga keeno, sida dharka, qalabka guryaha iwm kan ugu jaad fiican; asli.

**walaayo** *m.dh* 1. Mas'uuliyadda aabbaha ka saaran mehrinta gabadhiisa. 2. Ardi w.: dhul fog; dhul shisheeye.

**walac** *m.dh ld* **walalac.**

**walaclayn** *m.dh ld* **walalaclayn.**

**walaclee** *f.mg2* **(-leeyay, -laysay)** *ld* **walalaclee.**

**walacsasho** *m.f.dh eeg* walacso. *ld* **walacsi.**

**walacsi** *m.l ld* **walacsasho.**

**walacso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Ku w.: cid wax aan la siinayn tusid.

**walag** *m.dh* **(-gyo,** *m.dh*) Karid la'aanta aan la karin ereyada qaarkood.

**walagaleen** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) Godod yaryar, afaf badan leh, kana samaysma meelaha didibka ah, oo bahalladu galaan.

**walalac** *m.dh.sh.r* 1. Hillaac weyn ama is-haysta muuqashadi, baalqaadki. 2. Iftiin kasta oo sida kan hilaacaas isha mar u mara. *ld* **walac.**

**walalaclayn** *m.f.dh eeg* walalaclee. *ld* **walaclayn.**

**walalaclee** *f.mg2* **(-leeyay, -laysay)** Roob hillaac bixin. *ld* **walaclee.**

**walambo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Dhis yar, dusha ka dedan oo la harsado. 2. Aqal yar, dhismo liita leh oo dad sabool ahi ku hoydaan.

**walammad** *m.l ld* **malawad.**

**walando** *m.dh ld* **abitey.**

**walanqe** *m.l* Hilib ay baruurtiisu badantahay, sida kan legga, mudka iwm. *ld* **walanqo.**

**walanqo** *m.dh ld* **walanqe.**

**walasaqo** *m.dh* Nooc ka mid ah cayaaraha hiddaha iyo dhaqanka soomaaliyeed oo leh or, sacab iyo jaan.

**walax** *m.dh* **(-lxo,** *m.l*) Shay; wax.

**walba** *s. ld* **wal.**

**walbahaar¹** *m.l* Welwel, murugo.

**walbahaar²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Dareen murugo leh la gam'i waayid.

**walbahaarid** *m.f.dh eeg* walbahaar².

**walcad** *m.l ld* **walcasho.**

**walcan** *m.l.u* Waalid; ab; isir.

**walcasho** *m.f.dh eeg* walco. *ld* **walcad.**

**walci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Hoore weel ku jira qar ka daadin; balqin.

**walcin** *m.f.dh eeg* walci.

**walco** *f.mg3* **(-caday, -catay)** Hoore weel ku jira qar ka daadasho.

**waldaami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax culus iyadoo labada dhinac la hayo kor u qaadid. *ld* **walwaal.**

**waldaamin** *m.f.dh eeg* waldaami. *ld* **walwaalid.**

**waldabaani** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Xoolo meel ku celcelin.

**waldabaanin** *m.f.dh eeg* waldabaani. *ld* **wa*ld*abaanis.**

**waldabaanis** *m.l ld* **wa*ld*abaanin.**

**waleecaad** *m.l* Waxyeello; dhibaato; inkaar; hoog.

**walhasho** *m.f.dh eeg* walho.

**walho** *f.mg3* **(-haday, -hatay)** Wax si joogto ah hadba dhinac ugu iilasho.

**wali** *m.l ld* **weli¹.**

**waliil** *f.mg1* **(-iilay, -iishay)** Gariirid, qarqarid, jarayn.

**waliilid** *m.f.dh eeg* waliil.

**waliimo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Martisoor weyn oo marti sharaf lagu maamuuso.

**wallaahi** *m.dh* Dhaar magaca Alle lagu dhaarto. *ld* **walle.**

**wallac¹** *m.l* Xanuun ka dhaca dumarka uurka cusub leh; waxaana lagu yaqaan: madaxwareer, candhuufo badni, mantag iyo ninka qaba oo ay jamato ama ay nacdo.

**wallac²** *f.mg1* **(-cay, -cday)** Wallac dareemid.

**wallacid** *m.f.dh eeg* wallac².

**wallacsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Naag wax wallac hayo ahaansho.

**wallacsanaan** *m.f.dh eeg* wallacsan. *ld* **wallacsanaansho.**

**wallacsanaansho** *m.l/dh ld* **wallacsanaan.**

**wallamaad** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) Neef jar ah; ahmin.

**walle** *m.dh ld* **wallaahi.**

**walo** *m.dh* Bahal yar oo jiirka u eg oo dhogor jilicsan cawl ah iyo gafuur dheer leh.

**walow** *xi.* 1. *(nax.)* Xataa, xataaba. Tus. "Walow anigu waan aqaan". 2. *(nax.)* In kastoo. Tus. "Dadka si caddaalad wax ugu qabo, walow taa ay adag tahay".

**walqal¹** *m.dh* Neef lagu allabaryo oo ilmo dhashay loogu duceeyo. *ld* **wanqal, waqlal¹.**

**walqal²** *f.mg1* **(-alay, -ashay)** U w.: walqal samayn. *ld* **waqlal².**

**walqalid** *m.f.dh eeg* walqal². *ld* **waqlalid.**

**walwaal** *f.g1* **(-aalay, -aashay)** *ld* **wa*ld*aami.**

**walwaalid** *m.dh ld* **wa*ld*aamin.**

**walwal¹** *m.dh* 1. Layr qabow oo xilliyada qaarkood galabtii timaada; geyr. 2. Welwel, werwer. *ld* **warwar¹, welwel¹, werwer¹.**

**walwal²** *f.mg1* **(-alay, -ashay)** Cid walbahaarid. *ld* **warwar², welwel², werwer².**

**walwali** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Qof murugayn. *ld* **warwari, welweli, werweri.**
**walwalid** *m.f.dh eeg* walwal². *ld* **warwarid, welwelid, werwerid.**
**walwalin** *m.f.dh eeg* walwali. *ld* **warwarin, welwelin, werwerin.**
**walwalsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Ka w.: wax welwel hayo ahaansho. *ld* **warwarsan, welwelsan, werwersan.**
**walwalsanaan** *m.f.dh eeg* walwalsan. *ld* **walwalsanaansho, warwarsanaan, warwarsanaansho, we**
**walwalsanaansho** *m.l/dh ld* **walwalsanaan.**
**wambar** *m.l ld* **gambar.**
**wamme** *m.l* Geed yar oo jilicsan oo lugtool ah oo korna ubax qurux badan ku yeesha, hoosna buruq kuusan oo kulul oo biir leh, oo xoolaha lagu dhacariyo, layskuna daweeyo. *ld* **mawe.**
**wan** *m.l* (**-nan,** *m.l*) Idaha kooda lab.
**wanaag** *m.l* Wixii fiican oo waxtar leh; samo.
**wanaagsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) 1. Wax wanaag leh ahaansho. 2. Ku w.: wax, wax gaar ah ku habboon ahaansho.
**wanaagsanaan** *m.f.dh eeg* wanaagsan. *ld* **wanaagsanaansho.**
**wanaagsanaansho** *m.l/dh eeg* wanaagsanow. *ld* **wanaagsanaan.**
**wanaagsanow** *f.mg3* (**-naaday, -naatay**) Wax wanaag leh noqosho.
**wanaagsasho** *m.f.dh eeg* wanaagso.
**wanaagso** *f.g3* (**-saday, -satay**) Wax si fiican u suubsasho.
**wanaaji** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Wax wanaagsan ka dhigid. 2. Cid wanaag u samayn.
**wanaajin** *m.f.dh eeg* wanaaji. *ld* **wanaajis.**
**wanaajis** *m.l ld* **wanaajin.**
**wanantume** *m.l* (**-mayaal,** *m.l/dh*) Qori geed jilicsan ka samaysan oo leh qaab burris ama dubbe oo wananka lagu tumo; tutume.
**wancad** *m.l* Geed dhirta wax lagu daaweeyo ka mid ah, cudbina ka baxo; soome; soomaggale.
**wandhar¹** *m.l* Hilib sidii sar la dhisay loo kala baxshay, loo safay. *ld* **wandharid.**
**wandhar²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Wax la qalay saafid ama kala bixin.
**wandharan** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Wax la wandharay ahaansho.
**wandharid** *m.f.dh eeg* wandhar². *ld* **wandhar¹.**
**wandharnaan** *m.f.dh* wandharan. *ld* **wandharnaansho.**
**wandharnaansho** *m.l/dh ld* **wandharnaan.**
**waneey** *m.l/dh* Neef ari ah.
**wanjaaci** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Ka w.: wax cid ka leexin.
**wanjiaacin** *m.f.dh eeg* wanjaaci.
**wankalaali¹** *m.l* Bootin dheer oo fardaha iwm sameeyaan. *ld* **wankalaalis.**
**wankalaali²** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Faras iwm, tog ka bootin.
**wankalaalin** *m.f.dh eeg* wankalaali². *ld* **wankalaali¹, wankalaalis.**
**wankalaalis** *m.l ld* **wankalaalin.**
**wanniq** *m.l* Geednagaar caleemo yaryar iyo laamo dhuudhuuban leh.
**wanqaari** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Qof dhibaato jir u geysasho. Tus. “Caasho wiilkii bay wanqaartay”.
**wanqaarin** *m.f.dh eeg* wanqaari.
**wanqal** *m.l ld* **waqlal.**
**wanqar¹** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Dhaawac halis ah.
**wanqar²** *m.l* 1. *(xis.)* Guud ahaan, shaxan ama tibaax waxa la yiraahdaa waa wanqaranyahay haddii qaybo ka mid ah shaxanka ama tibaaxda la isku beddel karo iyada oo aan shaxanka ama tibxaha la doorin. Shaxan joometariyeed waxa uu leeyahay wanqar noqod haddii baro ku yaalla shaxanka ay leeyihiin baro ku aaddan oo ka soo noqday bar kale oo loo yaqaan xuddun wanqareed, xarriiq wanqareed ama sallax wanqareed. 2. *(xis.)* Shaxan kasta oo loo qaybin karo laba qaybood oo middiiba midka kale uu u yahay humaag muraayadeed shaxan sallax ah waxa uu leeyahay ugu yaraan hal xarriiq wanqareed oo u qaybisa laba humaag muraayadeed. Xarafka A waa wanqaranyahay; is mana beddelo marka muraayad lagu eego. Hase yeeshe, xarafka R ma aha wanqar.
**wanqar³** *f.g1* (**-ray, -rtay**) Ugaar, xoolo iwm iyada oo uur-kujirta laga saarayo calool ka dillaacin.
**wanqaran** *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) Wax la wanqaray ahaansho (nafley).
**wanqarid** *m.f.dh eeg* wanqar².
**wanqarnaan** *m.f.dh eeg* wanqaran. *ld* **wanqarnaansho.**
**wanqarnaansho** *m.l/dh ld* **wanqarnaan.**
**wanshiir** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Nafley daalid.
**wanshiirid** *m.f.dh eeg* wanshiir.
**wansiix¹** *m.l* Caano la lulayo oo subag ama firfir billaabay markaas.
**wansiix²** *f.mg1* (**-xay, -xday**) Caano la lulayo firfir ama subag yeelasho.
**wansiixi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Caano wansiix ka dhigid.
**wansiixid** *m.f.dh eeg* wansiix².

**wansiixin** *m.f.dh eeg* wansiixi.
**wansiixsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Caano la lulay wax wansiixay ahaansho.
**wansiixsanaan** *m.f.dh eeg* wansiixsan. *ld* **wansiixsanaansho.**
**wansiixsanaansho** *m.l/dh ld* **wansiixsanaan.**
**wantatiir¹** *m.l ld* **fantatiirid.**
**wantatiir²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** *ld* **fantatiir².**
**wantatiirid** *m.dh ld* **fantatiirid.**
**waq** *m.l* 1. *ld* **waaq.** 2. Lifaaq xagga hore kaga daba karma magacuyaalka oo ka dhiga hawl weligeedba socota. Tus. " Waqay, waqood".
**waqaf¹** *m.l* Hanti maguurto ah oo Ilaah dartiis loo hibeeyay.
**waqaf²** *f.g1* **(-qfay, -qaftay; -qfi)** Hanti maguurto ah Ilaah dartiis u hibayn (sida guri).
**waqal** *m.l* 1. Daruur biyeysan. 2. Roob.
**waqcad** *m.dh* 1. Waxyeello weyn. 2. Goob dagaal taariikhdiisa la wada hayaa uu ka dhacay. 3. Dagaal caan ah.
**waqdhaac¹** *m.l ld* **waqdhaacid.**
**waqdhaac²** *f.g1* **(-cay, -cday)** Xoolo Allabari dartiis u qalid.
**waqdhaacid** *m.f.dh eeg* waqdhaac². *ld* **waqdhaac¹.**
**waqdhaacin** *m.l* (*dii.*) Xoolo Ilaah dartiis loo qalo oo lagu ducaysto. *ld* **waqdhaac¹.**
**waqdhis** *m.l* Dhismo meel laga taago oo lagu xusuusanayo qofdhintay oo qabrigiisu meel kale ku yaal.
**waqfid** *m.f.dh eeg* waqaf².
**waqlal¹** *m.dh ld* **walqal¹.**
**waqlal²** *f.mg1* **(-alay, -ashay)** *ld* **walqal².**
**waqlalid** *m.dh ld* **walqalid.**
**waqooyi** *m.l ld* **woqooyi.**
**waqti¹** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** 1. Waa; goor; jeer; shin; ammin. 2. Xilli; nur. *ld* **wakhti.**
**waqti²** *m.l* (*fiis.*) Summad t. Xaddiga sahla in aynu kala saarno laba dhacdo oo isku mid ah, kana dhacay isku meel. Gaalis u dhexeeya labadaa dhacdo ayaa ah aasaaska cabbirka waqtiga.
**waqtilumis** *m.l* 1. Waqtiga oo aan laga faa'iidaysan. 2. Waxyaabo laysku maaweeliyo oo waqtiga laysku dhaafiyo, sida shax, turub iwm.
**waqtiqaadasho** *m.f.dh eeg* waaqtiqado.
**waqtiqaado** *f.mg3* **(-aatay, -aadatay)** Raaxaysasho.
**war¹** *m.l* **(-rar,** *m.l***)** 1. Wax aan hore loo ogeyn oo laysu sheego. 2. Hadal.
**war²** *m.dh* **(-ro,** *m.l***)** Meel weyn oo la qoday oo biyuhu fariistaan.
**war³** *u.j ld* **waryaa.**
**war⁴** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Wax qorrax iyo dabayl u dhigid.
**waraab¹** *m.l* 1. Biyo siinta xoolo oomman biyo la siiyo. 2. W. ah: beer aan roob ku bixin oo webi, il iwm laga biyo siiyo. 3. *ld* **waraabid.**
**waraab²** *m.l* Ku filqinta biyaha dhulka dushiisa si aan dabiici ahayn, si loo fududeeyo ku beerista dalagga meel haddii aan la waraabin bixiddiisu aysan suurtagal ahaan lahayn, roobka oo ku yar awgeed.
**waraab³** *f.g1* **(-bay, -btay)** Biyo cabbid.
**waraabadadow** *m.l.kh* W. ah: qof qori isku dhufta oo waraabe isu beddela; qori-ismaris (sheko-baralay).
**waraabalahadal** *m.l* **(-lyo,** *m.l***)** W. ah: qof cida dhurwaaga yaqaan oo fasira.
**waraabaqandhis** *m.l* Caano dhaynimo ka baxay oo aan aad u suusucin.
**waraabe** *m.l* **(-bayaal,** *m.l/dh***)** Dhurwaa.
**waraabe-ligis** *m.l* Nooc waraabaha ka mid ah oo meesha uu qaniino aysan dhaqso bogsan.
**waraabi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Cid oomman biyo la cabbo siin. 2. Beer oomman biyo ku duwid.
**waraabid** *m.f.dh eeg* waraab². *ld* **waraab¹.**
**waraabin** *m.f.dh eeg* waraabi. *ld* **waraabis.**
**waraabis** *m.l ld* **waraabin.**
**waraaboobid** *m.f.dh eeg* waraabow³.
**waraabow¹** *m.l* Cudur xun oo laysku qaadsiiyo isu tegidda ragga iyo dumarka ama lala dhasho; xabbad.
**waraabow²** *m.l* (*daaw.*) Cudur muddo dheer oo ka mid ah cudurrada galmada, waxaana keena baktiiriyuunka "trepopnema pallidum" oo jirka ka gala meel dhawac ah.
**waraabow³** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** 1. Waraabe noqosho. 2. Wax hilib badan cuna noqosho.
**waraabsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** 1. Nafley wax la waraabiyey ahaansho. 2. Beer wax biyo lagu sii daayey ahaansho.
**waraabsanaan** *m.f.dh eeg* waraabsan. *ld* **waraabsanaansho.**
**waraabsanaansho** *m.l/dh ld* **waraabsanaan.**
**waraabsasho** *m.f.dh eeg* waraabso.
**waraabso** *f.g3* **(-saday, -satay)** 1. Nafley oomman biyo siisasho. 2. Beer oomman biyo ku duwasho.
**waraaq** *m.dh* **(-qo,** *m.l***)** 1. Baalaal xalxalleefsan, jilicsan oo badanaa wax lagu qorto. 2. Xaashi qoran oo laysu diro. *ld* **warqad.**
**waraar** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** 1. Neef iwm oo inta wada jir loo qasho qiimihiisa la qaybsado. 2. Oogada nafleyda meel ka mid ah; duud; waraq. 3. Buur gollaheeda; jeex.

**waraarad** *m.l* (**-do,** *m.l*) *ld* **waraarasho.**
**waraarasho** *m.f.dh eeg* waraaro. *ld* **waraarad.**
**waraari** *f.g1* (**-ryay, -riday; -ryi**) Wax ruxid ama jiljilid (gilgilid).
**waraaro** *f.g3* (**-rtay, -ratay**) Neef si wada jir ah u qalasho iyada oo qiimihiisa la wada bixinayo
**waraaryid** *m.f.dh eeg* waraari.
**waraase** *m.l ld* **waraasi.**
**waraasi** *m.dh* 1. Midab cawl ah oo lo'du yeelato. 2. Caano dhay ah, cabbaar yiil oo xoortii ka dhacday, labeenna soo yeelanaya. *ld* **waraase.**
**warac** *m.l.kh* (**-cyo,** *m.dh*) 1. Qof dhowrsoon oo xumaha ka fogaado. 2. Qof ragannimo leh; geesi ah. 3. Labada gollood ee buurta middood.
**waraf** *m.l* (**-fyo,** *m.dh*) Xarig qaylo dheer oo lagu ilaalsho beeraha; qawle; jacle; jeedalqawle.
**waraf**[1] *m.l* Welwel ama xanuun lala seexan waayay. *ld* **weref**[1]**.**
**waraf**[2] *f.mg1* (**-rfay, -rafday; -rfi**) Welwel ama xanuun la seexan waayid. *ld* **weref**[2]**.**
**waran**[1] *m.l* (**-rmo,** *m.l*) Qalab lagu dagaallamo oo ka samaysan bir ballaaran oo labada dhinac af ku leh iyo caarad dhuuban, ul xooggan iyo taki.
**waran**[2] *f.mg4* (**-rnaa, -rnayd**) 1. Wax in la qorraxeeyo loo kala bixiyey ahaansho. 2. Badeeco iwm wax dhulka lagu fidiyey ahaansho. 3. Wax la baabi'iyey ahaansho. 4. Meel wax biyo jiifaan ahaansho.
**waran-cireed** *m.dh* (**-dyo,** *m.dh*) (*fiis.*) Gobol maatar ah oo cirka ka soo dhaca, muuqdana ama la arko marka u soo galo gibirka atmosfeerka ee inoo dhaw. Isliska hawada uu soo dhexmarayo ayaa inoo sahla aragga waran-cireedka.
**warango** *m.dh* Walax budo ah oo xalwada marka la samaynayo lagu daro.
**warankiino** *m.dh* Dareere kiimikal ah oo dharka aan midabka lahayn oo la dhaqayo lagu cadeeyo.
**waranle** *m.l* 1. Qof qalabkiisu waran yahay. 2. Qof dagaal galay oo aan qori wadan.
**waranley** *m.dh.u* Ciidanka warmaha wata.
**waranweyro** *m.dh.u* 1. War iska soo daba dhacaya. 2. War in la qariyo laysku ogaa ama ku habboonaa oo dibbadda loo saaro, oo dadka looga sheekeeyo.
**waraq** *m.l* (**-qyo,** *m.dh*) 1. Karin laga dhaco; jeex. 2. Lafdhabarta, inteeda kelyaha la siman; waraar.
**warasho** *m.f.dh eeg* waro.
**waraso** *m.dh.u* Ubad la dhalay; awlaad; ilmo; dhal.
**warato** *m.dh.u* Ganacsato yaryar oo aan dukaamo lahayn oo meel bannaan ama balbalooyinka hoostooda wax ku iibsada.
**warayn** *m.f.dh eeg* waree.
**waraysad** *m.l ld* **waraysasho.**
**waraysasho** *m.f.dh eeg* warayso. *ld* **waraysad, waraysi.**
**waraysi** *m.l ld* **waraysasho.**
**warayso** *f.g3* (**-stay, -satay**) War qof uu hayo ka dhegeyso; cid wax weyddiin.
**warbixi** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Ka w.: arrin ama xaalad lagu suganyahay sheegid ama gudbin.
**warbixin** *m.f.dh eeg* warbixi.
**warbogasho** *m.f.dh eeg* warbogo.
**warbogo** *f.mg3* (**-gtay, -gatay**) 1. Cid xog haysa si ballaaran uga warramid. 2. Ka w.: cid xog haysa si wacan u waraysasho.
**warceli** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) U w.: cid u jawaabid.
**warcelin**[1] *m.f.dh eeg* warceli.
**warcelin**[2] *m.dh* Lammaaneynta wax soo saarka iyo wax gelinta ee hawl soohyada jirku fulinayaan. Shaqada war celinta waxay muhim u tahay hagaajinta shaqaajin dabiici ah oo badan ee jirku sameeyo: hormooniska soo saariddooda, iyo falgallada ensaymisku ka hawl galaan.
**wardi** *m.l ld* **werdi**[1]**.**
**wardoon** *m.l* 1. Qofka raadiya siraha cadowga. 2. Hay'adda ku sheqa leh wardoonidda.
**wardoonid** *m.dh* Raadinta siraha cadawga la raadiyo. *ld* **wardoon (2).**
**waree** *f.g2* (**-reeyay, -raysay**) Cid ama wax danayn.
**wareeg**[1] *m.l* (**-gyo,** *m.dh*) 1. Socod aan dan la lahayn. 2. Socod aan toos ahayn; leexad; weecad; laabad.
**wareeg**[2] *m.l* (*xis.*) Wadarta dhererada iyo dhinacyada shaxan jomatari.
**wareeg**[3] *f.g/mg1* (**-gay, -gtay**) 1. *(f.g)* Meel macno la'aan u socosho. 2. *(f.mg)* Ka w.: wax ka leexasho. 3. *(f.mg)* Ku w.: wax kormeerid. 4. *(f.mg)* U w.: meel u beddelasho (qof). 5. *(f.mg)* La w.: xil ama alaab iwm cid ka guddoomid.
**wareegaalaysasho** *m.f.dh eeg* wareegaalayso. *ld* **wareegaalaysi, wareegaysasho.**
**wareegaalaysi** *m.l ld* **wareegaalaysasho.**
**wareegaalayso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) Dan la'aan meelo u socosho. *ld* **wareegayso.**
**wareegacadde** *m.l* Ciyaar carruurtu ciyaarto iyagoo gacmaha iswada haysta oo isku wareegaalaysanayaa.

**wareegacaddee** *f.mg2* (**-deeyay, -deysay**) 1. Dan la'aan u wareegid. 2. Wareegacadde samayn.
**wareegacaddeyn** *m.f.dh eeg* wareegacaddee.
**wareegasho** *m.f.dh eeg* wareego².
**wareegaysasho** *m.dh ld* **wareegaalaysasho.**
**wareegayso** *f.mg3 ld* **wareegaalayso.**
**wareegid** *m.f.dh eeg* wareeg². *ld* **wareeg¹.**
**wareego¹** *m.dh* Xoolaha nool ee colka duullaanka ahi sahay ahaan u wato.
**wareego²** *f.mg3* (**-gtay, -gatay**) Soo w.: halkaad joogtid ka tag oo meel kale u wareeg.
**wareegsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) 1. Wax qaab goobaabin ah leh ahaansho. 2. Ku w.: wax meel ku hareeraysan ahaansho.
**wareegsanaan** *m.f.dh eeg* wareegsan. *ld* **wareegsanaansho.**
**wareegsanaansho** *m.l/dh ld* **wareegsanaan.**
**wareegsasho** *m.f.dh eeg* wareegso.
**wareegso** *f.g3* (**-saday, -satay**) 1. Meel wax u beddelasho. 2. Ka w.: meel ama wax ka leexasho.
**wareegto¹** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Warqad arrin gaar ah ka hadlaysa, gaarta meelo badan oo la rabo in si degdeg ah loo fuliyo.
**wareegto²** *m.dh* Ciyaar ragga u gaar ah oo laga yaqaan Shabellada Dhexe iyo Shabellada Hoose, asalkeeda horana ciyaar dagaal ayay ahayd.
**wareeji** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Wax wareegaya ka dhigid. 2. Dhinac kale u dhaqaajin (wax ama qof) 3. Ku w.: qalab ama xil qof faraha ka saarid. 4. Badar shiidan si buunshaha looga saaro walaanwilin.
**wareejin** *m.f.dh eeg* wareeji. *ld* **wareejis.**
**wareejis** *m.dh ld* **wareejin.**
**wareejisan** *f.mg4* (**-sanaa, -sanayd**) Badar shiidan wax buunshada laga saaray ahaansho.
**wareejisanaan** *m.f.dh eeg* wareejisan. *ld* **wareejisanaansho.**
**wareejisanaansho** *m.l/dh ld* **wareejisanaan.**
**wareemato** *m.dh.u* Col yar oo intay si qarsoodi ah u baxaan wax soo burburiya amaba laaya; wareento.
**wareemid** *m.f.dh eeg* wareen². *ld* **warmayn.**
**wareen¹** *m.l* Nabar ama dhaawac waran ama hooto.
**wareen²** *f.g1* (**-eemay, -eentay; -eemi**) 1. Cid waran ama hooto ku dhufasho. 2. Xanuun si kedis ah cid u qabasho. *ld* **warmee.**
**wareento** *m.dh* Cudur xanuun kulul leh oo badanaa ku dhaca feeraha.
**wareeq** *m.l* (**-gyo,** *m.dh*) (*xis.*) Fogaanta ku dul meeran shaxan kasta oo oodan. Waxa kale lagu qeexaa dhererka xood oodan. Xoodkaasoo noqon kara siman sida goobo ama qabaal ama xood googo'an sida geesoole.
**wareer¹** *m.l* Madax-xanuun; madaxwareer.
**wareer²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) 1. Cid madax-xanuun dareemid. 2. Cid dayoobid.
**wareeri** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Cid wareer ku ridid.
**wareerid** *m.f.dh eeg* wareer².
**wareerin** *m.f.dh eeg* wareeri.
**wareersan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Wax wareeray ahaansho.
**wareersanaan** *m.f.dh eeg* wareersan. *ld* **wareersanaansho.**
**wareersanaansho** *m.l/dh ld* **wareersanaan.**
**wareershe** *m.l* (**-shayaal,** *m.l/dh*) 1. Xarig jeegada iyo tuurinka isu haya oo neef geel ah oo ilmo lagu sidkayo lagu xiro. 2. Suuman la qurxiyey oo fardaha madaxa loo geliyo.
**warfaafin** *m.dh* Baahinta dadweynaha war loo baahiyo. *ld* **warfidin.**
**warfi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Wax inta gacanta lagu qabto wareejin. 2. Wax tuurid.
**warfid** *m.f.dh eeg* waraf². *ld* **werfid.**
**warfidin** *m.dh ld* **warfaafin.**
**warfidiyeen** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Dad wargeysyo qora.
**warfin** *m.f.dh eeg* warfi.
**wargal** *m.l.kh* W. ah: qof warkiisa lagu kalsoonaan karo.
**wargalnimo** *m.dh* Wargal ahaansho.
**wargee** *f.mg2* (**-geeyay, -geysay**) U w.: war cid kale u tebin ama gaarsiin.
**wargeeye** *m.l* (**-yayaal,** *m.l/dh*) Qof diradiraalow ah.
**wargeli** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Cid war aysan horay u hayn gaarsiin ama u sheegid.
**wargelin** *m.f.dh eeg* wargeli.
**wargeyn** *m.f.dh eeg* wargee. *ld* **wargeys.**
**wargeys** *m.l* 1. *(-syo, m.dh)* Xaashi ama xaashiyo war ku yaal oo wakhti go'an soo baxa sida maalin, toddobaad, bil iwm oo inta la daabaco la faafiyo; joornaal. 2. *ld* **wargeyn.**
**wargur¹** *m.l* Hab raacatada soomaaliyeed ku dhaqanto kolka ay garramayso ama wada xaajoonaysa. Qof codkar ah ayaa hadba qofka hadlaya warkiisa qabta oo kor u qaada oo dadka wada maqalsiiya, isagoo qeexan oo quruxsan u sheegaya. *ld* **wargurid.**
**wargur²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Cid hadlaysa si loo maqashiiyo ama loo ogeysiiyo in lala socdo warkiisa wuxuu yiraahdaba ka daba dhihid.
**wargure** *m.l* (**-rayaal,** *m.l/dh*) Cidda qof hadlaysa ama doodeysa warka ka koobisa.
**wargurid** *m.f.dh eeg* wargur². *ld* **wargur¹.**
**warhayn** *m.f.dh eeg* warhee.

**warhee** *f.g/mg2* **(-heeyay, -haysay)** Ka w.: arrin iwm meesha ay mareyso la socosho. 2. Ka w.: cid dhaqaale u baahan taakulayn.
**warhel** *f.mg1* **(-elay, -eshay)** Ka w.: cid wax aysan horayn u ogeyn helid.
**warhelid** *m.f.dh eeg* warhel.
**wari** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** War cusub tebin. *ld* **weri.**
**warid** *m.f.dh eeg* war$^4$.
**warin** *m.f.dh eeg* wari. *ld* **waris, werin, weris.**
**waris** *m.l* 1. *ld* **warin.** 2. *ld* **weris.**
**wariye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh*) Qofka wararka tebiya. *ld* **weriye.**
**warjaaf$^1$** *m.l ld* **warjeef$^1$.**
**warjaaf$^2$** *f.g1* **(-fay, -ftay)** *ld* **warjeef$^2$.**
**warjaafid** *m.dh ld* **warjeef$^1$.**
**warjeef$^1$** *m.l ld* **warjaaf$^1$, warjaafid, warjeefid.**
**warjeef$^2$** *f.g1* **(-fay, -ftay)** Tiro badan oo nafley ah isku kol layn ama dilid. *ld* **warjaaf$^2$.**
**warjeefid** *m.f.dh eeg* warjeef$^2$. *ld* **warjeef$^1$.**
**warlalis** *m.l* **(-syo,** *m.dh*) Aaladda wirarka baahisa.
**warmayn** *m.dh ld* **wareemid.**
**warmee** *f.g2 ld* **wareen$^2$.**
**warnaan** *m.f.dh eeg* waran$^2$. *ld* **warnaansho.**
**warnaansho** *m.l/dh ld* **warnaan.**
**waro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** 1. Dhar ama wax la mid ah oo qoyan meel qorrax ah si uu u engego ku kala baxsasho. 2. Badeeco si loo gato dibad dhigasho.
**warqaad** *m.dh ld* **warqad.**
**warqab** *f.mg1* **(-bay, -btay)** 1. Ka w.: wax xaaladda ay ku sugan yihiin ogaasho. 2. Ka w.: cid dhaqaalayn ama daryeelid.
**warqabe** *m.l* warrame.
**warqabid** *m.f.dh eeg* warqab.
**warqad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) 1. Baalal xalxalleefsan oo jiljilicsan oo wax lagu qorto. 2. Xaashi qoran oo la isu diro. *ld* **waraaq, warqaad.**
**warra'$^1$** *m.l/dh* 1. Fal samayntiisa laga xishoodo oo qofka sharaf dhaca u keena; ceebi. 2. Luggooyo; hungo. 3. Garabmar; dhinac ka dhaaf.
**warra'$^2$** *f.mg1* **(-rra'ay, -rra'day)** 1. Sharaf dhac la kulmid. 2. Ku w.: ku hungoobid; ku luggo'id. 3. Garabmarid; dhinac ka dhaafid.
**warraaq$^1$** *m.dh ld* **warraaqid.**
**warraaq$^2$** *f.mg1* **(-qay, -qday)** Liidasho ka tmid daal, caato, jirro iwm.
**warra'i** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid sharaf dhac gayeysiin.
**warra'id** *m.f.dh eeg* warra'$^2$.
**warra'in** *m.f.dh eeg* warra'i. *ld* **warra'is.**
**warra'is** *m.l ld* **warra'in.**

**warrame** *m.l* Kitaab farguri ah oo ka hadlaayo falka iyo waxyaalihii ay dadkii hore ku dhaqmi jireen; warqabe.
**warramid** *m.f.dh eeg* warran$^2$. *ld* **warran$^1$.**
**warran$^1$** *m.l* 1. Hadal; war la sheego. 2. *ld* **warramid.**
**warran$^2$** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** 1. War sheegid ama ku hadlid. 2. Ka w.: cid ama arrin wax la xiriira sheegid. 3. U w.: cid xog aysan ogayn u sheegid.
**warriile** *m.l.u* Gorayada teeda yar.
**warriiq** *m.l.u* Jirriqaa.
**warroon** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** U w.: qof, qof kale arrin uga xogogaalsan ahaansho.
**warroonaan** *m.f.dh eeg* warroon. *ld* **warroonaansho.**
**warroonaansho** *m.l/dh ld* **warroonaan.**
**warsasho** *m.f.dh eeg* warso.
**warshaaqo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) *ld* **washaaqo.**
**warshad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Dhis makiinado waaweyn yaalliin oo alaabta ceeriin lagu farsameeyo. *ld* **wershad.**
**warshadayn** *m.f.dh eeg* warshadee.
**warshadaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la warshadeeyey ahaansho.
**warshadaysnaan** *m.f.dh eeg* warshadaysan. *ld* **warshadaysnaansho.**
**warshadaysnaansho** *m.l/dh ld* **warshadaysnaan.**
**warshadee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** Alaab ceeriin warshad gelin.
**warsheeg$^1$** *m.l ld* **warsheegid.**
**warsheeg$^2$** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** War qarsoon sheegid.
**warsheegid** *m.f.dh eeg* warsheeg$^2$. *ld* **warsheeg$^1$.**
**warsheeko** *m.dh* War in la qariyo layska ogaa oo dibadda loo saro.
**warside** *m.l* **(-dayaal,** *m.l/dh*) Wargeys.
**warso** *f.lg3* **(-saday, -satay)** Cid arrin xog ka haysa wax weyddiin.
**wartebi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** War tebin.
**wartebin** *m.f.dh eeg* wartebi. *ld* **wartebis.**
**wartebis** *m.l ld* **wartebin.**
**warwacsasho** *m.f.dh eeg* warwacso.
**warwacso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Ku w.: dhibaato dhacday cid u eersasho.
**warwar$^1$** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) 1. Samayo dhuudhuuban oo dhallintu isku riddo oo gabbashada ku barato. 2. Nooc waran oo dheer.
**warwar$^2$** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** *ld* **walwal$^2$.**
**warwari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **walwali.**
**warwarid** *m.dh ld* **walwalid.**
**warwarin** *m.dh ld* **walwalin.**

**warwarsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **walwalsan.**
**warwarsanaan** *m.dh ld* **walwalsanaan.**
**warwarsanaansho** *m.l/dh ld* **walwalsanaan.**
**warxungee** *m.l* 1. Jaad ka mid ah jaadadka caarada oo waa weyn, sun aad u xun ayuuna leeyahay. 2. Diradiraale; basaas; gogle; jaajuus.
**warxunsheeg** *m.l.kh* Qofka warka xun buunbuuniya.
**waryaa** *u.j* (w. waryaaya) Erey lala hadle labood ah dareenkiisa lagu soo jeediyo. *ld* **ar, aryaa, waar, war³, waryee.**
**waryaaya** *u.j.w eeg* waryaa.
**waryahaad** *m.l* Afarta nooc ee xoolaha la dhaqdo ah, geela, lo'da, ariga iyo gammaan-ka; meesi.
**waryee** *u.j ld* **waryaa.**
**waryeelasho** *m.f.dh eeg* waryeelo.
**waryeelo** *f.mg3* **(-eeshay, -eelatay)** Ku w.: wax yar oo aan nafac lahayn ku eedoobid.
**waryoon** *m.l.kh* W. ah: safar aan joogsi iyo nasiinyo lahayn.
**was** *f.g1* **(-say, -stay)** Nin naag u galmood.
**wasaarad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Qaybaha waaweyn ee taliska dawlad u qaybsamo oo wasiir u madax yahay middood; wasaaro.
**wasaaro** *m.dh ld* **wasaarad.**
**wasaayad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** 1. Dardaaran qoran. 2. Wakiilashada cid la wakiisho. *ld* **wisaayad.**
**wasac** *m.l.kh* W. ah: meel aan ciriiri ahayn. *ld* **waasac.**
**wasakh** *m.dh* Uskag; dhusuq.
**wasakhayn** *m.f.dh eeg* wasakhee.
**wasakhaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax wasakh leh ahaansho.
**wasakhaysnaan** *m.f.dh eeg* wasakhaysan. *ld* **wasakhaysnaansho.**
**wasakhaysnaansho** *m.l/dh ld* **wasakhaysnaan.**
**wasakhee** *f.g2* **(-kheeyay, -khaysay)** Wax wasakh gaarsiin.
**wasakhoobid** *m.f.dh eeg* wasakhow.
**wasakhow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Wax wasakh leh noqosho.
**wasan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la wasay ahaansho.
**washaaqo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.dh***)** Dhul biyabaxo ah oo ceelal gaaggaaban laga qoto. *ld* **warshaaqo.**
**washensi** *m.l.kh* Badow; qashiin.
**washir¹** *m.l ld* **washirid.**
**washir²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Doonni, markab ama gaadiid kaloo badeed samayn ama dhisid.
**washiran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax la washiray ahaansho.
**washirid** *m.f.dh eeg* washir². *ld* **washir¹.**
**washirnaan** *m.f.dh* washiran. *ld* **washir-naansho.**
**washirnaansho** *m.l/dh ld* **washirnaan.**
**wasid** *m.f.dh eeg* was.
**wasiilo** *m.dh* Wax wax kale loogu dhowaado ama lagu gaaro.
**wasiir¹** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Qof wasaarad u madax ah.
**wasiir²** *m.dh* Ubad; dhal; carruur; ilmo.
**wasiirnimo** *m.dh* Wasiir ahaansho.
**waslad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** In yar oo is-haysata; cad (hilib).
**wasladayn** *m.f.dh eeg* wasladee.
**wasladee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** 1. Hilib waslado u jarjarid. 2. Wax qaybo u jarjarid.
**wasmo** *m.dh* Galmo; isutag.
**wasnaan** *m.f.dh eeg* wasan. *ld* **wasnaansho.**
**wasnaansho** *m.l/dh ld* **wasnaan.**
**wastaad** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** Macallinka daaraha dhisa.
**wastaadnimo** *m.dh* Wastaad ahaansho.
**waswaas¹** *m.l.kh* Shaki; isla-hadal; laballaabow. *ld* **wiswis¹.**
**waswaas²** *f.mg1* **(-say, -stay)** Qof wax uu samayn lahaa ka shakiyid. Tus. "Cali muufadii uu lahaa buu ka waswaasay". *ld* **wiswis².**
**waswaasi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid waswaas ku abuurid. *ld* **wiswisi.**
**waswaasid** *m.f.dh eeg* waswaas². *ld* **wiswisid.**
**waswaasin** *m.f.dh eeg* waswaasi. *ld* **wiswisin.**
**watabbiir** *m.l* Caano raagay oo aad dhanaan u noqday.
**watahsad** *m.l ld* **watahsasho.**
**watahsasho** *m.f.dh eeg* watahso. *ld* **watahsad, watahsi.**
**watahsi** *m.l ld* **watahsasho.**
**watahso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Ka w.: meel wax laga sugayey gacmo-marnaan kaga tegid.
**watar** *m.l* Salaad sunne ah, habeenkii la tukado oo rakcadaheedu tiro kisi ah yihiin. *ld* **witir.**
**watatacoobid** *m.f.dh eeg* watatacow². *ld* **waddadacoobid, waddaddacow¹, watata-cow¹.**
**watatacow¹** *m.l ld* **watatacoobid.**
**watatacow²** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Rafaad la kulmid. *ld* **waddaddacow².**
**watiiq** *m.l.kh* W. ah: wax dhuuban.
**wax** *m.l* **(-xyaalo/-xyaabo,** *m.l***)** 1. Shay; walax. 2. Arrin; talo; xaal.
**waxa** *qr.dd ld* **waxaa.**
**waxaa** *qr.dd* Qurub soo hor marinaya yeelaha, layeelaha ama dhammeystire kale ee weerta dhexdeeda lagu muujiyo. Tus. "Waxaa yimid Xasan". *ld* **waxa.**

**waxad** *m.dh* Hanti aabbe siiyo ilmihiisa midkood.
**waxar**[1] *m.l* (**-ro,** *m.l*) Orgiga yar.
**waxar**[2] *m.dh* (**-ro,** *m.l*) Dhasha riyaha tooda yar.
**waxarawaalis** *m.l* Geed laamo dhuudhuuban oo caleemo balballaran iyo ubaxyo hurud ah leh.
**waxaraxir** *m.dh* (*c.fal.*) Meerayaasho qorraxda tan ugu iftiin badan, waxayna u dhexeysaa dhulka iyo dusaaga (cuddaarka) sannakeedu waa 225 maalmood, qorraxdana waxay u jirtaa toddobaatan ku dhowaad malyuun oo mayl; xiddigta waaberi; sahra.
**waxarcaddeeye** *m.l* Geed aan qodax lahayn oo miro la cuno cadcad oo macaan leh.
**waxarey** *m.dh* Ukunta shinnida iyo dhurdaha.
**waxaro** *m.l* Surta dhurduhu sameeyo, qaybteeda oo ka samaysan ugxaan farabbadan oo aan weli dillaacin; qaybta kale waa miidda iyo gowska.
**waxarxir** *m.l* Mareegta waxaraha qoorta loo geliyo habeennimada.
**waxash** *m.l* (**-shyo/wuxuush,** *m.dh*) Qof aan naxariis lahayn. *ld* **waxshi.**
**waxashnimo** *m.dh* Naxariis la'aanta. *ld* **waxshinnimo.**
**waxayn** *m.f.dh eeg* waxee.
**waxbarad** *m.l* 1. Qof hawshiisu tahay in uu wax dhigto; arday. 2. *ld* **waxbarasho.**
**waxbarasho** *m.dh* Tacliin; aqoonkororsi.
**waxbarid** *m.dh* Tacliinbarid; aqoonbarid. *ld* **waxbaris.**
**waxbaris** *m.dh ld* **waxbarid.**
**waxbeerid** *m.dh* Wax abuurid, wax beerid.
**waxee** *f.g2* (**-xeeyay, -xaysay**) Wax hagaajin; samayn.
**waxgal** *m.l.kh* W. ah: wax waxtara ama muhimad leh; waxtar.
**waxgalmo** *m.dh* Waxtarmo.
**waxgarad** *m.l* 1. Qof garaad ama caqli leh; waxyaqaan. 2. Dad garaad leh.
**waxgaradnimo** *m.dh* Caaqilnimo; waxgarasho.
**wax-ku-ool** *m.l.kh* W. ah: wax waxtara ama qiimo leh.
**waxmatare** *m.l* (**-rayaal,** *m.l/dh*) Qof aan karti iyo waxqabad lahayn.
**waxoogaa** *m.l.kh* W. ah: wax tiro ahaan aan badnayn. *ld* **xoogaa.**
**waxqabad** *m.l* Karti wax lagu fuliyo. *ld* **waxqabasho.**
**waxqabasho** *m.dh ld* **waxqabad.**
**waxsheeg** *m.l ld* **waxsheegid.**
**waxsheegid** *m.dh* 1. Hadlid. 2. Hamasho. *ld* **waxsheeg.**
**waxshi** *m.l ld* **waxash.**
**waxshinnimo** *m.dh ld* **waxashnimo.**
**waxsoosaar** *m.l* 1. *(dhaq.)* Tirada wixii ka soo baxa warshadaha, beeraha, xoolaha, iwm. 2. *(dhaq.)* Natiijada waxqabad hawleed kasta. *ld* **waxsoosaarid.**
**waxsoosaarid** *m.dh* Awoodda waxqabad ee wax leeyihiin. *ld* **waxsoosaar.**
**waxtar** *m.l* 1. Qiimaha isticmaal ee wax leeyihiin. 2. Nafaqada raashin laga helo. 3. W. ah: nafley waxqabad leh. 4. *ld* **waxtarid.**
**waxtarid** *m.dh* Waxgalmo. *ld* **waxtar, waxtarmo.**
**waxtarmo** *m.dh ld* **waxgalmo, waxtarid.**
**waxwadaqabsi** *m.l* Isu kaashiga dad isu kaashadaan in ay hawl wadajir u qabsadaan.
**waxwalbaale** *m.l.kh* W. ah: wax jaadad badan leh.
**wax-walba-cune** *m.l* (**-nayaal,** *m.l/dh*) Xayawaanka quuta cunto xayawaan iyo dhirba leh (dadka).
**waxyaabo** *m.l.w eeg* wax.
**waxyaalo** *m.l.w eeg* wax.
**waxyaqaan** *m.l* waxgarad.
**waxyeel** *m.l ld* **waxyeelid.**
**waxyeelid** *m.dh* Dhibaato u geysashada cid dhibaato loo geysto.
**waxyeellayn** *m.f.dh eeg* waxyeellee.
**waxyeellaysan** *f.mg4* (**-snaa, -snayd**) Wax la waxyeelleeyey ahaansho.
**waxyeellaysnaan** *m.f.dh eeg* waxyeellaysan. *ld* **waxyeellaysnaansho.**
**waxyeellaysnaansho** *m.l/dh ld* **waxyeellaysnaan.**
**waxyeellee** *f.g2* (**-leeyay, -laysay**) Cid waxyeello gaarsiin.
**waxyeello** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Dhibaato.
**waxyi** *m.l* Farriin uu Alle u soo dhiibo ambiyadiisa.
**waxyoo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) Ilaah waxyi cid wax ugu sheegid.
**waxyood** *m.f.l eeg* waxyoo.
**way** *e.d* Eray lagu muujiyo xanuun ama oggolaashadarro.
**wayaakayn** *m.f.dh eeg* wayaakee.
**wayaakee** *f.g2* (**-keeyay, -keysay**) Hanti xoolo nool ah siin.
**wayaako** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Hanti xoolo nool ah oo aan badnayn; wayaqaal.
**wayaayin** *m.dh* (**-nno,** *m.dh*) Meel bannaan ah oo aan dhir lahayn.
**waydaar** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Waddo yar.
**wayeeloobid** *m.f.dh eeg* waayeelow. *ld* **waayeelid.**

**wayig** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Ka w.: wax la samayn lahaa ka naafasho. *ld* **wayigo.**
**wayigasho** *m.dh ld* **wayigid.**
**wayigid** *m.f.dh eeg* wayig. *ld* **wayigasho.**
**wayigo** *f.mg3* **(-gtay, -gatay)** Ka w.: wax la samayn lahaa ka naafasho. *ld* **wayig.**
**wayooko** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Meel lagu gabbado, lagu dhuunto.
**wayqaal** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) Wayaako.
**waytamid** *m.f.dh eeg* waytan.
**waytan** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Ciil dartii way ku celcelin.
**webi[1]** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) Biyo xoog leh oo durudur iyo togba ka weyn oo aan badanaa go'in.
**webi[2]** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) (*juqr.*) Durdur biyo macaan ah kaasoo ugu yaraan qayb sannadka ka mid ah ay ka weyntahay dur dur yar, waxayna martaa kanaal dabiici ah, oo ay dhinacyada ka xadeeyaan qarar, kuna shubma badda ama xaro, ama webi kale.
**webi[3]** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Cid wax u diyaarin. 2. Cid qaddarin la'aan u muujin.
**webin** *m.f.dh eeg* webi[2].
**webis** *m.l* Nooc cawska ka mid ah oo lo'du daaqdo aadna ugu cayisho.
**wecel[1]** *m.l ld* **wacal[1].**
**wecel[2]** *m.fk ld* **wacal[2].**
**wed[1]** *m.l* Geeri; dhimasho. *ld* **wąd.**
**wed[2]** *f.g1* **(-day, -dday)** Wax dilid.
**wedder[1]** *m.l ld* **waddarid.**
**wedder[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** *ld* **waddar[2].**
**wedderid** *m.dh ld* **waddarid.**
**wedid** *m.f.dh eeg* wed[2].
**wedki-arag** *m.l ld* **wadki-arag.**
**weecad** *m.l ld* **weecasho.**
**weecasho** *m.f.dh eeg* weeco. *ld* **weecad.**
**weeci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax leexin.
**weecin** *m.f.dh eeg* weeci.
**weeco** *f.mg3* **(-cday, -catay)** Wax leexasho.
**weecsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax weecday ahaansho.
**weecsanaan** *m.f.dh eeg* weecsan. *ld* **weecsanaansho.**
**weecsanaansho** *m.l/dh ld* **weecsanaan.**
**weecsasho** *m.f.dh eeg* weecso.
**weecso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax leexsasho.
**weedaar** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Waddo dheer oo isku xirta laba beelood ama laba ceel.
**weegaar[1]** *m.l ld* **maageer[1].**
**weegaar[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** *ld* **maageer[2].**
**weegaaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** *ld* **maageeran.**
**weegaarasho** *m.dh ld* **maageerasho.**
**weegaarid** *m.dh ld* **maageerid.**
**weegaarnaan** *m.dh ld* **maageernaan.**
**weegaarnaansho** *m.l/dh ld* **maageernaan.**
**weegaaro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** *ld* **maageero.**
**weegaarsan** *f.mg4* **(-naa,-nayd)** *ld* **maageeran.**
**weegaarsanaan** *m.dh ld* **maageernaan.**
**weegaarsanaansho** *m.l/dh ld* **maageernaan.**
**weel** *m.l* **(-lal,** *m.l*) Wax kasta oo gudo leh oo wax lagu shubto ama lagu rido ama lagu karsado.
**weelduw[1]** *m.l ld* **wee***ld***uwid.**
**weelduw[2]** *f.mg1* **(-uway, -uday; -uwi)** U w.: dad cudurrada xunxun oo lays qaadsiyo qaba, sida qaaxada iwm, weel gaar ah u yeelid, wax ku siin; faquuqid.
**weelduwan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la takooray ahaansho.
**weelduwid** *m.f.dh eeg* weelduw[2]. *ld* **wee***ld***uw[1].**
**weer[1]** *m.l* **(-rar,** *m.l*) 1. Bahal dugaagga ka mid ah oo dhurwaaga u eg; dhidar. 2. Cad maro ah oo cad oo madaxa lagu xirto oo astaamaha tiiraanyada lagu muujiyo; hangal.
**weer[2]** *m.dh* **(-ro,** *m.l*) (*nax.*) Ereyo taxan oo micne buuxa leh; yacni wadajirka khabarka iyo mawaadiicdiisa; hawraar.
**weer[3]** *f.g/mg1* **(-ray, -rtay)** Weer xirasho.
**weeraami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Weel subag ama caano fadhiyaa ku jiraan aayar u ruxid.
**weeraamin** *m.f.dh eeg* weeraami.
**weerar[1]** *m.l* Dagaalka ciidanka cadawga lagu dhufto, lagu bilaabo ama lagu qaado.
**weerar[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Cid duullaan ku qaadid.
**weerargal[1]** *m.l ld* **weerargelid.**
**weerargal[2]** *f.mg1* **(-alay, -ashay; -geli)** Col weerar qaadid.
**weerargelid** *m.f.dh eeg* weerargal[2]. *ld* **weerargal[1].**
**weerarid** *m.f.dh eeg* weerar[2]. *ld* **weerarniin.**
**weerarniin** *m.l ld* **weerarid.**
**weerasho** *m.f.dh eeg* weero.
**weercalaan** *m.l* Bahal weerka iyo dawacada u dhexeeya.
**weerdawac** *m.l* Bahal weerka iyo dawacada u dhexeeya.
**weereyn** *m.dh* (*nax.*) Qayb ka mid ah cilmi-afeedka oo ku shaqa leh qawaaniinta isku dhafta curiyeyaasha, yacni samaysanka weerta.
**weerid** *m.f.dh eeg* weer[3].
**weero** *f.g/mg3* **(-rtay, -ratay)** Weer xirasho.
**weershe** *m.l* Qof iin indhaha ku leh.
**wees** *m.l* 1. Geed faalala oo xooluhu, siiba geelu daaqo oo ur aad u lifaaqoon leh. 2. Ballaar; waasac.

**weesaggad** *m.dh* Geed ur qurmoon oo jeerinka u eg.
**weesaysad** *m.l ld* **weesaysasho.**
**weesaysi** *m.l ld* **weesaysasho.**
**weesayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Salaad ka hor weeso qaadasho.
**weeso** *m.dh* 1. *(dii.)* Mayrid la mayro xubnaha qaarkood oo faral ah,la'aanteedna ayan salaadu ansixi karin. 2. *(dii.)* Biyo yar oo xubnaha qaarkood lagu mayro si loo tukado. 3. *(-ooyin, m.l)* Ubbo. *ld* **weyso.**
**weetee** *f.mg2* **(-teeyay, -teysay)** Qof ama wax joojin.
**weeteyn** *m.f.dh eeg* weetee.
**weeyaan** *qr.dd ld* **weeye.**
**weeye** *qr.dd* Qurub lagu muujiyo tiraab weereedka marka uusan fal ahayn. Tus. "Ninkanu macallinka cusub ee dugsiga weeye". *ld* **waaye, weeyaan.**
**wefdi** *m.l ld* **wafdi.**
**wegdo** *m.dh ld* **wagdo.**
**wegen** *m.l* 1. Boqol fardo ah. 2. Xeyn; koox; horin.
**weger**[1] *m.l* Geed qorigiisu aad u bixi adagyahay.
**weger**[2] *e.d* Erey la yiraahdo kolka la arko wax lala yaabo.
**wegered** *m.l ld* **wagarad.**
**wegeredee** *f.g2* **(-deeyay, -deysay)** *ld* **wagaradee.**
**wegeredeyn** *m.dh ld* **wagaradeyn.**
**wehel** *m.l* Nafley, nafley kale la jirta oo ka ilaalinaysa cidloodka.
**weheli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Qof, qof kale wehel u noqosho. *ld* **wehli.**
**wehelin** *m.f.dh eeg* weheli. *ld* **wehelis.**
**wehelis** *m.l ld* **wehelin.**
**weheliyaha fididda dhererka** *m.l* **(-yayaal ..., *m.l/dh*)** (*fiis.*) Summad a. Korodhka dhererka adke ee hal halbeeg oo dherer ah, marka heerkulku kor u kaco hal digrii. Selsiyas (1 C°), cadaadiskuna yahay madoorsoome.
**weheliyaha isliska neg** *m.l* (fiis) Summad m. Saamiga xoogga isliska ee suurtaggalka ah uguna sarreeya iyo xoogga ku ligan dulaha is taabanaya m = Ff/Fn. Ff taas oo Ff - ay tahay xoog isliska, Fn - ay tahay xoog liganaha.
**weheliyaha qallocsanka sugan** *m.l* (*fiis.*) Summad na. Saamiga keynaanka ilayska ee madhane iyo keynaanka ilayska ee dhextaal Na = C/Co taasoo C - ay tahay xawaaraha ilayska ee madhane, Co - ay tahay xawaaraha ilayska ee dhextaal.
**weheliyaha qalloocsanka** *m.l* **(-yaayaal ..., *m.l/dh*)** (*fiis.*) Summad n. Saamiga saynka xagal abbaarka iyo saynka xagal qalloocsanka. *Eeg* weheliyaha qalloocsanka sugan.
**wehelyeel**[1] *m.l ld* **wehelyeelid.**
**wehelyeel**[2] *f.mg1* **(-eelay, -eeshay)** U w.: wehel u ahaan, u noqosho.
**wehelyeelid** *m.f.dh eeg* wehelyeel[2]. *ld* **wehelyeel**[1]**.**
**weheshad** *m.f.l eeg* wehesho. *ld* **weheshi.**
**weheshi** *m.l ld* **weheshad.**
**wehesho** *f.g3* **(-shaday, -shatay)** Qof wehel ka dhigasho.
**wehliye** *m.l* **(-yayaal, *m.l/dh*)** (*xis.*) Guud ahaan, taranka dhammaan isirrada ku jira tibaax marka laga reebo isir magacaaban. Tibixda 5xy; 5 waa wehliyaha xy, x waa wehliyaha 5y, y waa wehliyaha 5x, 5x waa wehliyaha y iwm. Sida badan wehliye waxa loo qaataa isirka madoorsoomaha ahee ku jira tibix.
**weji** *m.l* **(-iyo, *m.dh*)** Madaxa dadka intiisa horay u soo jeedda ee u dhexeysa foodda ilaa iyo lafta garka, dhegta ilaa dhegta kale oo indhaha, sanka iyo afku ku yaalliin; fool; jaah. *ld* **waji.**
**weji dhexe** *m.l* (*baay.*) Heerka ugu weyn ee qaybsanka bu'da, kaas oo xuubka bu'du uu baaba'ayo, koromosoomyaduna ay imanayaan badhtanka xiddigaha, kaddibna waxa bilaabma kala durugga koromaatidhyada.
**weji didsan** *m.l* **(-iyo ..., *m.l*)** (*kiim.*) Xaalad atam, molikuyuul, ama hab kale oo leh tamar ka badan tan uu leeyahay marka uu degganyahay.
**weji gebagabo** *m.l* **(-iyo ..., *m.dh*)** (*baay.*) Heerka afraad ee qaybsanka unugga; kaas oo ah marka ay koromaatidhyadu gaadhaan cidhifyada, saytobalaasamkuna uu qaybsamo ee uu sameeyo laba unug oo mataana ah oo kala soocan. Waxa baaba'a miiqyada iyo xiddigaha iyaadoo bu' yarada iyo xuubka bu'da ee unug mataan kastaa dib u samaysmo iyo koromosoomyada oo dib u soo ceshada qaabkoodii dunta oo kale ahaa.
**weji ogsidhayn** *m.l eeg* ogsidhayn.
**wejibbax** *m.l* **(-dyo, *m.dh*)** Weji aan furfurnayn oo kolka qof la arko la duuduubo; wajikaduud.
**weji-dayaxeed** *m.l* **(-iyo ..., *m.l*)** (*c.fal.*) Heerarka kala duwan ama isbeddellada muuqaalka oo dayaxu maro markuu ku wareegayo dhulka, waxaana loo yaqaannaa dayax cusub, dayax buuxa, iwm.
**wejifur** *m.l* Hadiyad gabdhaha la arooso uu siiyo ninka wax aroosay kolka la gurigeeyo.

**wejigarad** *m.l ld* **wejigarasho.**
**wejigarasho** *m.f.dh eeg* wejigaro. *ld* **wejigarad.**
**wejigaro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** 1. Cid aqoonsasho. 2. Cid u eexasho.
**wejiggabax** *m.l* Madax hoos u rogidda iyo weji kaduudka ku dhaca qof uu ka horyimid qof uu horay wax ugu dhimay; yaxyax.
**wejih** *f.g1* **(-hay, -hday)** 1. Wax qaabilid. 2. Meel ama cid abbaarid. *ld* **waajah, wajih.**
**wejihi** *f.lg2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax, wax kale qaabisiin. 2. Cid meel ama cid kale aaddin. *ld* **waajihi.**
**wejihid** *m.f.dh eeg* wejih. *ld* **waajihid, wajahid.**
**wejihin** *m.f.dh ld* **waajihin.**
**wejiine** *m.l ld* **wajiine.**
**wejimacbuus** *m.l* Qof aan furfurnayan oo dad dhexgelkiisu yar yahay.
**wejitub**[1] *m.l* Wejimacbuus; wejikaduud.
**wejitub**[2] *f.mg1* **(-bay, -btay)** Jirxumayn darteed cid wejiga u kaduudid.
**wejitubid** *m.f.dh eeg* wejitub[2].
**weled** *m.l* 1. Beeryarada oo jirrata aadna u bararta. 2. *(awlaad, m.dh)* Ilmo la dhalay. 3. Kasha badarka lagu tumo.
**welef** *m.l* Wax aad u jeclaysasho.
**weli**[1] *m.l* **(-iyo/awliyo,** *m.dh***)** 1. Qof mu'min ah oo Ilaah ka baqa. 2. Qof ay saaran tahay mas'uuliyadda xaas meel deggan. *ld* **wali.**
**weli**[2] *m.fk* 1. Ilaa hadda. 2. kol kale; haddana; misana. 3. Waa w.gay: abidkay, kolna.
**welinnimo** *m.dh* Weli ahaansho.
**welwel**[1] *m.l ld* **walwal**[1]**.**
**welwel**[2] *f.mg1* **(-elay, -eshay)** *ld* **walwal**[2]**.**
**welwel-dheeraad** *m.l* (*c.naf.*) Welwel ka qabid shaqada jirka iyo caafimaad darro la mala awaaley. Waxay keeni kartaa cudur maskaxeed qofka naftiisa naafeeya. Noocyada khatarta ah waxa jira himadjab caafimaad darro, oo sida badan ay sabab u tahay qalbi jabka joogtada ah.
**welweli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **walwali.**
**welwelid** *m.dh ld* **walwalid.**
**welwelin** *m.dh ld* **walwalin.**
**welwelsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **walwalsan.**
**welwelsanaan** *m.dh ld* **walwalsanaan.**
**welwelsanaansho** *m.l/dh ld* **walwalsanaan.**
**werdi**[1] *m.l* Ku celcelinta ereyo Alle loogu dhowaanayo. *ld* **wardi.**
**werdi**[2] *f.mg1* **(-iyay, -iday; -iyi)** Ereyo Ilaah loogu dhowaanayo ku celcelin.
**werdiyid** *m.f.dh eeg* werdi[2].
**weref**[1] *m.l ld* **wąraf**[1]**.**
**weref**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** *ld* **wąraf**[2]**.**
**werfid** *m.dh ld* **warfid.**
**weri** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** *ld* **wari.**
**werin** *m.dh ld* **warin.**
**weris** *m.l* 1. *ld* **waris.** Nooc ka mid ah dhirta. 2. *ld* **waris.** Dhoobo loo adeegsado si loo midibeeyo dharka ama timaha. 3. *ld* **warin.**
**weriye** *m.l ld* **wariye.**
**wershed** *m.dh ld* **warshad.**
**werwer**[1] *m.l ld* **walwal**[1]**.**
**werwer**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** *ld* **walwal**[2]**.**
**werweri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **walwali.**
**werwerid** *m.dh ld* **warwarid.**
**werwerin** *m.dh ld* **walwalin.**
**werwersan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **walwalsan.**
**werwersanaan** *m.dh ld* **walwalsanaan.**
**werwersanaansho** *m.l/dh ld* **walwalsanaan.**
**wesiif** *m.l* Kalluun aad u yaryar oo u eg sardiinka.
**wesin** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Goor, waqti.
**wey** *m.l* Hilib uu ka soo gooyo halgamuhu neefka uu soo dilo.
**weyaan** *qr.dd ld* **weeye.**
**weyd** *m.dh.kh* W. ah: nafley caato ah.
**weydaar**[1] *m.l* Isdhaaf; gudub. *ld* **weydaarid.**
**weydaar**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** Neef geel ah jeenigiisa iyo lugtiisa talantaalli u xirid ama isdhaaf u xirid.
**weydaarasho** *m.f.dh eeg* weydaaro.
**weydaari** *f.lg2* **(-iyay, -isay)** 1. Dhaafi; gudbi. 2. Is w.: is dhaafin.
**weydaarid** *m.f.dh eeg* weydaar[2]. *ld* **weydaar**[1]**.**
**weydaarin** *m.f.dh* weydaari.
**weydaaro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** 1. Wax dhaafid. 2. Wax dabamarid.
**weydaarsan** *f.g4* **(-naa, -nayd)** Wax, wax kale dhaafsan ahaansho.
**weydaarsanaan** *m.f.dh eeg* weydaarsanaan. *ld* **weydaarsanaansho.**
**weydaarsanaansho** *m.l/dh ld* **weydaarsanaan.**
**weydaarsasho** *m.f.dh eeg* weydaarso.
**weydaarso** *f.lg3* **(-saday, -satay)** Wax, wax kale dhaafsasho.
**weyddii** *f.lg2* **(-iiyay, -iisay)** 1. Qof si jawaab looga halo su'aal u jeedin; warso. 2. Cid wax ka codsasho.
**weyddiin** *m.f.dh eeg* weyddii. *ld* **weyddis.**
**weyddiis** *m.l ld* **weyddiin.**
**weyddiisad** *m.l ld* **weyddiisasho.**
**weyddiisasho** *m.f.dh eeg* weyddiiso. *ld* **weyddiisad.**
**weyddiiso** *f.lg3* **(-stay, -satay)** Wax loo baahanyahay cid ka baryid.
**weydee** *f.g2* **(-deeyay, -deysay)** 1. Arrin sahlasho. 2. Wax caato ka dhigid.
**weydeyn** *m.f.dh eeg* weydee.
**weydhaami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Leexo horay iyo dib u socodsiin.

**weydhaamin** *m.f.dh eeg* weydhaami. *ld* **weydhaamis.**
**weydhaamis** *m.l ld* **weydhaamin.**
**weydhaan** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Warwareegga ay sameeyso leexada.
**weydhoomid** *m.f.dh eeg* weydhoon.
**weydhoon** *f.mg1* (**-oomay, -oontay**) Dad badan meel isugu soo ururid.
**weydnimo** *m.dh* Caatonimo; xayeesinnimo.
**weydoobid** *m.f.dh eeg* weydow.
**weydow** *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) Nafley weyd noqosho.
**weydsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Nafley weyd ahaansho.
**weydsanaan** *m.f.dh eeg* weydsan. *ld* **weydsanaansho.**
**weydsanaansho** *m.l/dh ld* **weydsanaan.**
**weyl¹** *m.l* (**-lo,** *m.l*) Dhasha lo'da keeda lab.
**weyl²** *m.dh* 1. Burcad. 2. *(-lo, m.l)* Dhasha lo'da teeda dheddig.
**weylaalis** *m.dh* (**-so,** *m.l*) Hargo badan oo waylo ama ari yaryar laga baxshay oo la isku tolay oo la goglado.
**weyladay** *m.l* Geeso horay caaraddoodu u soo jeeddo (lo').
**weyn** *f.mg4* (**-naa, -nayd; waaweyn**) 1. Wax qiyaasta loo baahan yahay wax u weheliyaan xagga tirada, dhererka, ballaarka, filka iwm ahaansho. 2. Isla w.: qof cid kale iskala sarreeya ahaansho.
**weynaan** *m.f.dh eeg* weyn. *ld* **weynaansho, weynin.**
**weynaansho** *m.l/dh eeg* weynow. *ld* **weynaan.**
**weynbaar** *m.l* (**-rro,** *m.dh*) Boorso haween oo harag la xardhay ka samaysan.
**weyne** *m.l* Ilaah; Rabbi.
**weynee** *f.g2* (**-neeyay, -neysay**) 1. Wax, wax weyn ka dhigid. 2. Cid qiimo u yeelid. 3. Is w.: wax weyn iska dhigid (qof). 4. Iska w.: qof cid iska sarreysiin. *ld* **weyneysii.**
**weyneyn¹** *m.f.dh eeg* weynee. *ld* **weyneys, weyneysiin.**
**weyneyn²** *m.dh* (*fiis.*) Summad M. Cabbirka xaddiga uu qalab obtikaad kordhiyo ama yareeyo xajmiga huumaagga. Waana saamiga baaxadda huumaagga iyo baaxadda walaxda.
**weyneynsiin** *m.dh ld* **weyneyn¹.**
**weyneys** *m.l ld* **weyneyn¹.**
**weyneysii** *f.g2* (**-iiyay, -iisay**) *ld* **weynee.**
**weyneysiin** *m.dh ld* **weyneyn.**
**weyneyso** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) (*fiis.*) Qalab loogu talaggalay in uu weyneeyo hummagga walxo aad u sii yar.
**weynin** *m.l ld* **weynaan.**
**weynow** *f.mg3* (**-naaday, -naatay**) 1. Nafley wax weyn noqosho. 2. La w.: wax weyn cid ugu muuqasho. 3. Isla w.: qab iyo kibir isu yeelid. 4. Iskala w.: qof cid iska sarreysiin.
**weyrax¹** *m.l* 1. Dagaalka xoolaha dhalay (lo') oo ay dagaallamaan kolkay ubadkooda u baqaan. 2. Caro; gedood.
**weyrax²** *f.g1* (**-xay, -xday**) Neef xoolo ah oo dhalay markuu dhashiisa u baqo gadoodid.
**weyraxi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Xoolo ama dad weyrax ka keenid.
**weyraxid** *m.f.dh eeg* weyrax².
**weyraxin** *m.f.dh eeg* weyraxi.
**weyraxsan** *f.mg4* (**-naa, -nayd**) Dad ama xoolo wax weyraxay ahaansho.
**weyraxsanaan** *m.f.dh eeg* weyraxsan. *ld* **weyraxsanaansho.**
**weyraxsanaansho** *m.l/dh ld* **weyraxsanaan.**
**weysaalo** *m.l.w* W. ah: waxyaalo diricnimo muujiya oo qof sameeyo, wacdaro.
**weysaqaadasho** *m.f.dh eeg* weysaqaado.
**weysaqaado** *f.mg3* (**-aatay, -aadatay**) Salaad ka hor weysaysasho.
**weysaysasho** *m.f.dh eeg* weysayso.
**weysayso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) Cid weysaqaadasho.
**weysii** *f.lg2* (**-iiyay, -iisay**) *ld* **waasii.**
**weysiin** *m.dh ld* **waasiin.**
**weyso** *m.dh ld* **weeso.**
**wicid** *m.f.dh eeg* wac². *ld* **wicitaan.**
**wicitaan** *m.l ld* **wicid.**
**wiciyad** *m.dh.u* Alaabta guriga looga adeegto. *ld* **wiiciyad.**
**wid** *e.d* Erey eyga lagu eryo ama qof lagu ihaaneeyo.
**widwid** *m.l* Dariiq yar oo isku xira guryo ama aqallo isu dhaw; widwide. *ld* **widwide.**
**widwide** *m.l ld* **widwid.**
**wif** *m.dh.sh.r* Erey tilmaama dhawaaqa wax sida wiifowga u wareego.
**wiflee** *f.mg2* (**-leeyay, -leysay**) Orod iyo socod tiro badan samayn.
**wifleyn** *m.f.dh eeg* wiflee.
**wiglee** *f.mg2* (**-leeyay, -leysay**) Wiglo ciyaarid. *ld* **wilgee.**
**wigleyn** *m.f.dh eeg* wilgee. *ld* **wilgeyn.**
**wiglo** *m.dh* Cod maanseed lagu ciyaaro ciyaarta dhaantada; hirwo. *ld* **wilgo.**
**wii** *m.dh* Codka wiishka.
**wiif** *f.mg1* (**-fay, -ftay**) 1. Sida wiifowgii u wareeg. 2. Aad u orod.
**wiifi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) 1. Sida wiifowgii u wareegin. 2. Aad u orodsii.
**wiifid** *m.f.dh eeg* wiif.
**wiifin** *m.f.dh eeg* wiifi.

**wiiflee** *f.mg2* (**-leeyay, -leysay**) 1. Sida wiifowgii u wareeg. 2. Aad u orod.
**wiifleyn** *m.f.dh eeg* wiiflee.
**wiifow** *m.l* (**-wyo,** *m.dh*) 1. Geed wareegsan oo fardo qoryo ah iyo kuraas lagu fariisto leh oo carruurta lagu ciyaarsiiyo. 2. Kursi meel ka laallaada oo carruurta lagu ruxo.
**wiig** *m.l* (**-gag,** *m.l*) Muddo toddoba beri ah oo isku xigta; toddobaad; usbuuc; sitimaan.
**wiil** *m.l* 1. Inan; kuray; ilmo yar oo lab ah. 2. Adeege; madiidin; qawsaar. 3. Isha birteeda; wil.
**wiilnimo** *m.dh* Carruurnimo.
**wiilo** *m.dh* Gabar u saansaan eg wiil.
**wiinrif** *m.l* Nooc dhirta ka mid ah.
**wiiq¹** *m.l* 1. Bowdada madaxeeda misigta ku jira. 2. Misiqta fiiqeeda.
**wiiq²** *f.g1* (**-qay, -qday**) Cid, arrin iwm wax-yeello gaarsiin.
**wiiqan¹** *f.mg1* (**-qmay, -qantay; -qmi**) Wax la wiiqay noqosho.
**wiiqan²** *f.mg4* (**-qnaa, -qnayd**) Wax la wiiqay ahaansho.
**wiiqid** *m.f.dh eeg* wiiq².
**wiiqmid** *m.f.dh eeg* wiiqan¹.
**wiiqnaan** *m.f.dh eeg* wiiqan². *ld* **wiiqnaansho.**
**wiiqnaansho** *m.l/dh ld* **wiiqnaan.**
**wiir** *m.dh* (**-rar,** *m.l*) Ciyaarta godootan, xabbad keliya oo god keligeed la dhigay.
**wiirawiire** *m.l* 1. *(c.fal.)* Harkii kolka qorraxdu dhinacna diiddo. 2. Dhibaato kasta oo kulul.
**wiirawiiro** *m.l* 1. Nooc shimbirada ka mid ah. 2. Nooc ciyaaraha ka mid ah; wiiro. 3. *ld* **wiirawiire.**
**wiiro** *m.dh* 1. Xumaan uurka la isugu hayo; utun. 2. Cayaar beeralaydu tumato oo ka mid ah cayaaraha hiddaha iyo dhaqanka.
**wiirsasho** *m.f.dh eeg* wiirso.
**wiirso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Ku w.: cid ku jeesjeesid; ku digasho.
**wiish** *m.l* (**-shash,** *m.l*) 1. Makiinad waxyaalaha culculus lagu qaado, waxay leedahay sal nagi iyo gacan dheer oo wareega oo afkiisa hore xarig ama silsilad gan qaroofan leh oo wax la suro. 2. Qalab laga sii daayo yeer oo digniin bixiya. 3. Aalad guryaha dabaqyada dhaadheer leh lagu fuulo lagagana soo dego.
**wiisito** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Baaritaan caafimaad.
**wiiwii** *m.dh.sh.r* Erey tilmaama cabaad, jibaad.
**wil** *m.l* 1. Dharka dumarku xirtaan nooc ka mid ah oo khafiif ah. 2. Halka ay iska galaan misigta iyo bawdada. 3. Isha birteeda.
**wilgee** *f.mg2* (**-geeyay, -geysay**) *ld* **wiglee.**
**wilgeyn** *m.dh ld* **wigleyn.**
**wilgo** *m.dh ld* **wiglo.**
**wiliqdhabayn** *m.f.dh eeg* wiliqdhabee. *ld* **wiliqdhabays.**
**wiliqdhabays** *m.l ld* **wiliqdhabayn.**
**wiliqdhabee** *f.g2* (**-beeyay, -beysay**) Awr dad cun ah carin.
**wiliqdhabo** *m.dh* Carinta la cariyo awr dad cun ah.
**willad** *m.l ld* **willasho.**
**willasho** *m.f.dh eeg* willo. *ld* **willad.**
**wille** *m.l* Dhagaxa kore ee maxdinka; weled.
**willo** *f.mg3* (**-laday, -latay**) 1. Wax dhaqaaq degdeg ah samayn. 2. Nafley didid.
**winiin** *m.l* 1. Safan yar. 2. *(-nno, m.dh)* Furuuruc dhalada madaxa ka soo baxa.
**winiini-elektaroon** *m.l* (*kiim.*) Tirada kuwaantam ee winiiniga oo lagu asteeyo m ; kana tarjumaysa winiiniga elektaroon kasta, waxana la siiyaa qiimeyaasha +1/2 ama -1/2.
**wiqiyad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Miisaan dhan 28,35 garaam ama rodol lix iyo toban meelood loo qaybiyey hal meel (1/16 rodol). *ld* **wiiqiyad, wuqiyad.**
**wir** *e.d* Car! Ma ku dhacda!
**wirayn** *m.f.dh eeg* wiree.
**wiree** *f.g2* (**-reeyay, -raysay**) Cid wir ama car ku dhihid.
**wiriiri** *m.l* 1. Jiraca qaarkii; xasharaad dadka qaniina; dhuxunkureeb. 2. Qof w. ah: qof caaro fudud ah.
**wiriiryaan** *m.l* Wax farabadan oo meel wada jooga oo intaas is dabammaraya.
**wiriq** *m.dh* 1. Halaq aan wax qaniinin. 2. *ld* **biriq¹.**
**wiriqlaawe** *m.l* (**-nno,** *m.dh*) (*kiim.*) Walax adke ah oo aaney atamyeedeedu lahayn habayn qumman. Taas macnaheedu waa ma aha wiriq.
**wiriqle-aayooneed** *m.l* (**-layaal ...,** *m.l/dh*) (*kiim.*) Wiriqle ka kooban ayoonada laba curiye ama in kabadan.
**wiris** *m.dh* Shimbir la shaqaysa herinta; maras.
**wirwir¹** *m.l* 1. Dhalanteed. 2. Socodka la socdo wakhtiga qorraxdu aad u kulushahay. 3. *ld* **wirwirid.**
**wirwir²** *f.mg1* (**-ray, -rtay**) Wakhti qorraxdu aad u kulushahay socosho.
**wirwirid** *m.f.dh eeg* wirwir². *ld* **wirwir¹.**
**wisaayad** *m.dh ld* **wasaayad.**
**wishaar¹** *m.l.kh* Doon ama markab cusub oo kolkaas dibedda iyo badda loo saaray.
**wishaar²** *f.g1* (**-ray, -rtay**) Wax duugoobay sidii uu hore u ahaa ka dhigid (guri, doon, iwm).

**wishaarid** *m.f.dh eeg* wishaar².
**wiswis¹** *m.l* 1. Qof oo dooq adag leh. 2. *ld* **waswaas¹.**
**wiswis²** *f.mg1* **(-say, -stay)** 1. Dooq adag lahaansho.². *ld* **waswaas².**
**wiswisi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Cid wax kasta oo ay samayn lahayd ka shakisiin. 2. *ld* **waswaasi.**
**wiswisid** *m.f.dh eeg* wiswis². *ld* **waswaasid.**
**wiswisin** *m.dh eeg* wiswisi. *ld* **waswaasin.**
**witir** *m.l ld* **watar.**
**wiyeer** *m.l.kh* 1. Biyo culus oo dhanaan yari ku jiro. 2. Biyo aan xareed ahayn. 3. *ld* **wayeer.**
**wiyil¹** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** Nafley aad u weyn oo labo gees wejiga ku leh, waxaa ku gaashaaman harag aad u qiro weyn una adag.
**wiyil²** *m.dh* **(-lo,** *m.l***)** Nafley aad u weyn oo labo gees wejiga ku leh, waxaa ku gaashaaman harag aad u qiro weyn una adag.
**woob** *m.l* Midab hurdi ah.
**wood¹** *m.l* **(-dad,** *m.l***)** Cod doorasho.
**wood²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Cod cid lago dooranayo bixin. *ld* **wootee.**
**woodid** *m.f.dh eeg* wood². *ld* **wooteyn.**
**wootee** *f.mg2* **(-teeyay, -teysay)** *ld* **wood².**
**wooteyn** *m.dh ld* **woodid.**
**woqooyi** *m.l* Jihada koofur u tusmaysan ama ka soo hor jeedda. *ld* **waqooyi.**
**wow** *m.l* Magac carbeed oo tilmaama xarafka "w".
**wuqiyad** *m.dh ld* **wiqiyad.**
**wuxuush** *m.dh.w eeg* waxash.

# X

**x** **(xa')** *m.dh* Xarafka laba iyo labaatanaad ee alifka soomaalida, waana shibbane.

**xaab[1]** *m.l.w* 1. Caleemaha dhirta oo inta engega geedka hoostiisa ku soo daata. 2. Uurkujir (oogada nafleyda). 3. Wax walba intooda xun.

**xaab[2]** *f.g1* **(-bay, -btay)** 1. Xaabo cunid (nafley). 2. Wax qaali ah ama wax aan qaali ahayn, urursasho. 3. Wax ururin. 4. Qashin iyo wax u eg cunid.

**xaabayn** *m.f.dh eeg* xaabee.

**xaabee** *f.mg2* **(-beeyay, -baysay)** Qoryo la shito ururin.

**xaabi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax meel yaal mar wada qaadid. 2. Wax wada dhammayn.

**xaabid** *m.f.dh eeg* xaab[2].

**xaabin** *m.f.dh eeg* xaabi. *ld* **xaabis.**

**xaabis** *m.l ld* **xaabin.**

**xaabo** *m.dh* 1. Qoryo qallalan oo shidaal gala. 2. Qoryo qallalan, jilicsan oo xorshosh ah.

**xaabsad** *m.l ld* **xaabsasho.**

**xaabsasho** *m.f.dh eeg* xaabso. *ld* **xaabsad, xaabsi.**

**xaabsi** *m.l ld* **xaabsasho.**

**xaabso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax firirsan oo meel wada yaal mar wada qaadasho.

**xaad** *m.dh* Timo jilicsan oo oogada dadka ka soo baxa.

**xaadi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax la qoray, ganka iyo xaadda ka xiirid, ka gurid; tifaftirid; salaaxid.

**xaadin** *m.f.dh eeg* xaadi.

**xaadir[1]** *m.l* 1. Meel joogid (qof); jooge. 2. Haatan.

**xaadir[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Qof meel ku sugnaan ama tegid.

**xaadiri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Dad meel jooga si loo ogaado kan maqan iyo kan jooga, magacyadooda yeerin.

**xaadirid** *m.f.dh eeg* xaadir[2].

**xaadirin** *m.f.dh eeg* xaadiri. *ld* **xaadiiris.**

**xaadiris** *m.l ld* **xaadirin.**

**xaadirsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la xaadiriyey ahaansho.

**xaadirsanaan** *m.f.dh eeg* xaadirsan. *ld* **xaadirsanaansho.**

**xaadirsanaansho** *m.l/dh ld* **xaadirsanaan.**

**xaadsasho** *m.f.dh eeg* xaadso.

**xaadso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Ul, qori iwm sulub ka dhigasho.

**xaafad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Qaybaha magaalo u qaybsan tahay mid ka mid ah oo degmo ka yar.

**xaafood** *m.l* Qashin biyo fadhiya ama socda soo tufaan.

**xaajaggal** *m.l.kh* X. ah: nin wax garad ah oo xaajo murugtay ka garnaqa.

**xaajayaqaan** *m.l* Nin waxgaradnimo iyo waayo-aragnimo isku darsaday.

**xaajeysad** *m.l ld* **xaajeysasho.**

**xaajeysasho** *m.f.dh eeg* xaajeyso. *ld* **xaajeysad, xaajeysi.**

**xaajeysi** *m.l ld* **xaajeysasho.**

**xaajeyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** 1. La x.: cid arrin kala doodid. 2. Dan dhammaysasho.

**xaaji** *m.l* **(xujay/-iyo,** *m.dh***)** (*dii.*) Nin muslim ah oo waajibaadkii xajka gudanaya ama gutay.

**xaajinnimo** *m.dh* Xaaji ahaansho.

**xaajiyad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** (*dii.*) Haaweenay xajinayso ama xajisay.

**xaajo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Arrin; xaal; talo.

**xaajoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** La x.: cid arrin kala doodid.

**xaajood** *m.f.l eeg* xaajoo.

**xaajootamid** *m.f.dh eeg* xaajootan[2].

**xaajootan[1]** *m.l* Arrin ka doodid.

**xaajootan[2]** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** La x.: cid arrin kala garramid.

**xaakin** *m.l* 1. *(-nno/-immo, m.dh)* Gar yaqaan ama qaalli maxkamad u jooga in uu dadka u garnaqo. 2. Qof aan eex samayn.

**xaako** *m.dh* Dhacaan adag oo afka ka soo baxa oo ka yimaada oogaada xuubabkeeda jilicsan kolka ay bukoodaan.

**xaakoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Xaako tufid.
**xaakood** *m.f.l eeg* xaakoo.
**xaal**[1] *m.l* 1. Hanti la siiyo qof sharaftiisa wax loo dhimay. 2. *(axwaal, m.dh)* Arrin; xaajo. 3. *ld* **xaalad.** Sida lagu suganyahay; sah.
**xaal**[2] *f.mg1* **(-aalay, -aashay)** La x.: cid arrin la dhammaysasho.
**xaalad** *m.dh ld* **xaal**[1] **(3).**
**xaalad-beeggaal** *m.dh* **(-do ...,** *m.l***)** (*fiis.*) Xaalad loo adeegsado qiimaha looga qiyaas qaato cabbirrada kul-daynaamikada.
**xaaladduun** *e.d* Waa x.: adduunyadu waa sida!
**xaalayn** *m.f.dh eeg* xaalee.
**xaalee** *f.mg2* **(-leeyay, -laysay)** Wax ama cid danayn.
**xaalid** *m.f.dh eeg* xaal[2].
**xaalmari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid sharafteeda wax loo dhimay wax siin ama raalligelin.
**xaalmarin** *m.f.dh eeg* xaalmari.
**xaalo** *m.dh* 1. Xubnaha ragga. 2. Uurkujir.
**xaaluf**[1] *m.l.kh* Dhulka engegay ama nabaad-guuray oo daaqii ka dhammaaday.
**xaaluf**[2] *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Dhul daaq ka dhammaasho.
**xaalufi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Dhul xaaluf ka dhigid.
**xaalufid** *m.f.dh eeg* xaaluf[2].
**xaalufin** *m.f.dh eeg* xaalufi.
**xaaluq** *m.l* **(-qyo,** *m.dh***)** Orgi caato ah.
**xaammil** *m.l.kh* Qof dumar ah oo uur leh.
**xaammilo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Haweeney uur leh.
**xaani** *m.dh* Ciid sabbaax ah oo aan boor iyo quruurux midna lahayn. *ld* **xaano.**
**xaano** *m.dh ld* **xaani.**
**xaanshi** *m.dh ld* **xaashi.**
**xaaq** *f.g1* **(-qay, -qday)** 1. Meel wasakh ka nadiifin. 2. Nafley baabi'in.
**xaaqid** *m.f.dh eeg* xaaq.
**xaaqin** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Mafiiq, minfiiq.
**xaaqsasho** *m.f.dh eeg* xaaqso.
**xaaqso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Xaako tufid.
**xąar** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Wax xaaqid.
**xaar**[1] *m.l* **(-rar,** *m.l***)** Saxaro.
**xaar**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Xaar dhigid.
**xaaraamayn** *m.f.dh eeg* xaaraamee. *ld* **xaaraan-timayn.**
**xaaraamaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la xaaraameeyey ahaansho.
**xaaraamaysnaan** *m.f.dh* xaaraamaysan. *ld* **xaa-raamaysnaansho.**
**xaaraamaysnaansho** *m.l/dh ld* **xaaraamays-naan.**
**xaaraamee** *f.g2* **(-meeyay, -maysay)** Wax xaaraan ka dhigid. *ld* **xaaraantimee.**
**xaaraami** *m.l.kh* X. ah: nin aan xaaraanta ka dhawrsan.
**xaaraan** *m.dh* Wax aan shareecadu banayn oo xalaal ka dhigin; booli.
**xaaraannimo** *m.dh* Xaaraan ahaansho. *ld* **xaaraantinnimo.**
**xaaraanquute** *m.l* **(-tayaal,** *m.l/dh***)** Qof hanti xaaraan ah cunay.
**xaaraansan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la xaaraameeyey ahaansho.
**xaaraansanaan** *m.f.dh eeg* xaaraansan. *ld* **xaa-raansanaansho.**
**xaaraansanaansho** *m.l/dh ld* **xaaraansanaan.**
**xaaraantimayn** *m.dh ld* **xaaraamayn.**
**xaaraantimee** *f.g2* **(-meeyay, -maysay)** *ld* **xaaramee.**
**xaaraantinnimo** *m.dh ld* **xaaraannimo.**
**xaaraanyahan** *m.l* Nin ku xeel dheer xaaraan cunidda.
**xąaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax la xąaray ahaansho.
**xaarasho** *m.f.dh eeg* xaaro.
**xaari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Ilmo si uu u saxaroodo majasaarid. 2. Cariish dhiriq marin.
**xaarid** *m.f.dh eeg* xaar[2].
**xąarid** *m.f.dh eeg* xąar.
**xaarin**[1] *m.l* **(-nno/-immo,** *m.dh***)** Weel, fidsan, godan, wareegsan oo badanaa caw ka samay-san oo badarka lagu haadiyo ama lagu kala saaro.
**xaarin**[2] *m.f.dh eeg* xaari.
**xąarnaan** *m.f.dh eeg* xąaran. *ld* **xąarnaansho.**
**xąarnaansho** *m.l/dh ld* **xąarnaan.**
**xaaro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** 1. Meel qashin ka nadiifsasho. 2. Wax meel yaal wada qaada-sho.
**xaarsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** *ld* **xaari.**
**xaarsiin** *m.dh ld* **xaarin.**
**xaarwalwaal** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** Doorshaan.
**xaarxaar** *m.l* **(-ro,** *m.dh***)** Farfar.
**xaarxaari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Canaan kulul cid u jeedin.
**xaarxaarin** *m.f.dh eeg* xaarxaari.
**xaarxaaro** *m.dh* Canaan foolxun.
**xaas**[1] *m.l* **(-sas,** *m.l***)** 1. Oori, afo. 2. *(-sas, m.l)* Carruurta iyo haweeney la qabo. 3. X. ah: wax tabardaran; maato. 4. X. ah: qof carruur badan leh oo hanti yar.
**xaas**[2] *f.mg1* **(-say, -stay)** Nafley caato noqosho.
**xaasaami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Xoolo tabardaran sabada ku reebid ama xannaanayn.
**xaasaamid** *m.f.dh eeg* xaasaan[2].
**xaasaamin** *m.f.dh eeg* xaasaami.

**xaasaan[1]** *m.l* (**-ammo,** *m.dh*) Caato; weyd, macluul.

**xaasaan[2]** *f.mg1* (**-aamay, -aantay; -aami**) Xoolo caatoobid; weydoobid.

**xaasaanqabow** *m.l.kh* Nafley aan aad caato u ahayn.

**xaasha** *e.d* 1. Xumo ka fog, ka dheer; taasna daa; maya. 2. Erey la yiraahda kolka wax loo bogo; baga!

**xaashi** *m.dh* (**-iyo,** *m.l*) 1. Waraaq. 2. Dhambaal.

**xaasi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Nafley tabardaran daryeelid.

**xaasid[1]** *m.dh* Xaas noqosho, yeelasho.

**xąasid[1]** *m.l.kh* (**-diin,** *m.dh*) Qof aan jecleyn in ay cid aan isga ahayn wax u kordhaan.

**xaasid[2]** *m.f.dh eeg* xaas[2].

**xąasid[2]** *f.g1* (**-day, -dday**) *ld* **xasad[2].**

**xaasidad** *m.dh.kh* (**-do,** *m.dh*) Haweeney xaasid ah.

**xaasidnimo** *m.dh* Xaasid ahaansho.

**xaasil** *m.l* (**-llo,** *m.dh*) Wax la kala jaray inta soo harta; baaqi.

**xaasin** *m.f.dh eeg* xaasi.

**xaasoobid** *m.f.dh eeg* xaasow.

**xaasow** *f.mg1* (**-oobay, -owday; -oobi**) 1. Nafley caato noqosho. 2. Qof carruur badan yeelasho.

**xaawalay** *m.dh.u* Haween; dumar.

**xaawi** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Qof socod cagajiid ah socosho.

**xaawin** *m.f.dh eeg* xaawi.

**xaaxeeyo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) (*c.nafl.*) Mid ka mid ah noocyo badan oo xayawan yar ah sida moolaska, oo leh jidh jilicsan, wax lugo ah aan lahayn, caadi ahaanna qalfoof adag leh. Xaaxeeyadu socod ahaan, aad ayey u gaabisaa.

**xaaxi** *m.l* 1. Mawjadaha badda ka soo butaaca oo xeebta soo gaara halka ay ka noqdaan. 2. Biyo badeed oo ciidda xeebta galgalanaya iyagoo xumbaynaya.

**xab adag** *m.l* (**-bab ...,** *m.l*) Walax xab oo kale ah.

**xab[1]** *m.l* 1. Dhareer is-haysta oo layiig ah oo xuubabka jilicsan oo oogada ka yimaada, ka soo go'a; balqan. 2. Biyo badan oo xalliban ah oo mandheerta iyo ilmaha dhalanaya la socda. 3. Ukunta biyeheeda cad. 4. Harag jilicsan oo sida sibraarka u samaysan oo biyaha lagu dhaansado.

**xab[2]** *m.l* (*c.nafl.*) Walax qoyan oo jiidma oo laga soo daayo xuubka malaaska. Xabku a) wuxu daafacaa xuubka; b) wuxu sahlaa socodka wixii dul maraya xuubka oo wuxuu ka dhowraa xoqniinka; c) wuxuuna qaadaa ensaymyada.

**xabaal[1]** *m.l ld* **xabaalid.**

**xabaal[2]** *m.dh* (**-lo,** *m.l*) Qabri.

**xabaal[3]** *f.g1* (**-aalay, -aashay**) Wax aasid.

**xabaalan** *f.mg4* (**-lnaa, -lnayd**) Wax la xabaalay ahaansho.

**xabaalaqode** *m.l* (**-dayaal,** *m.l/dh*) Nin dadka dhinta qabriyada u qoda.

**xabaalaquf** *m.dh* Qarandi; saddexsuulley.

**xabaalasho** *m.f.dh eeg* xabaalo[2].

**xabaalbilaash** *m.dh* Iilka maahane xabaasha inteeda kale.

**xabaalfure** *m.l* Dugaagga intooda xabaalaha qodda oo meydka la soo baxa.

**xabaalid** *m.f.dh eeg* xabaal[3]. *ld* **xabaal[1], xawaal[1].**

**xabaalnaan** *m.f.dh eeg* xabaalan. *ld* **xabaalnaansho.**

**xabaalnaansho** *m.l/dh ld* **xabaalnaan.**

**xabaalnololi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Cid nool aasid.

**xabaalnololin** *m.f.dh eeg* xabaalnololi.

**xabaalo[1]** *m.l* 1. Qubuuro. 2. *eeg* xabaal[2].

**xabaalo[2]** *f.g3* (**-aashay, -aalatay**) Wax dhulka ku aasasho.

**xabad** *m.l* Laab; gaaddo; shaf.

**xabag** *m.dh* 1. *(-bko, m.l)* Dhacaan geedaha qaarkood ka yimaada ama laga liso oo kolkii uu neecaawda dareemo isqabsada oo adkaada. 2. Hunguriga cad meesha curtu ku taal; cune; dig.

**xabagbarshe** *m.l* (**-shayaal,** *m.l/dh*) *ld* **xabagbarsho.**

**xabagbarshi** *m.dh ld* **xabagbarsho.**

**xabagbarsho** *m.dh* Malabka awlalka ku jira mid ka mid ah oo shinnidu si gaar ah u samayso; waa miid sida xabagta dhirta qaarkeed u cad oo aan gows iyo wax kale midna dheehin, oo boqoraddeedu cunto. *ld* **xabagbarshe, xabagbarshi.**

**xabagdhiig** *m.dh* Nooc xabagta ka mid ah oo aad u guduud ah.

**xabash** *m.l* (**-shyo,** *m.dh*) Addoon; bidde.

**xabashi** *m.l* (**xabashi,** *m.dh*) Nin dhalashadiisu amxaaro tahay.

**xabawar** *m.l.kh* Xoolo cidda laga wada oo meel naq leh la geeyo.

**xabawari** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Xoolo iyadoo aan la nasin socod dheer oo aan kalago' lahayn wadid.

**xabawarin** *m.f.dh eeg* xabawari. *ld* **xabawaris.**

**xabawaris** *m.l ld* **xabawarin.**

**xabbaar[1]** *m.dh.u* Qaybinta la qaybiyo xoolo la soo dhacay.

**xabbaar[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Xoolo la soo dhacay qaybin.
**xabbaarid** *m.f.dh eeg* xabbaar[2].
**xabbad** *m.dh* 1. *(-do, m.l)* Saanadda buntukha laga rido middeed; rasaas. 2. Cudur dadka ku dhaca; waraabow. 3. Wax keli ah; mid. 4. *(-do, m.l)* Iniin.
**xabbadayn** *m.f.dh eeg* xabbadee.
**xabbadee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** 1. Cid xabbad ku ridid. 2. Wax hal hal ka dhigid.
**xabbadqaad** *m.l* 1. Hab loo falkiyo dermooyinka kabahooda casaan ku jiro. 2. Bilawga shax ciyaaridda marka la rabo in la guuro hogta la qaado si loo helo jid. 3. *(-dyo, m.dh)* buntukh hal xabbad kaliya qaada.
**xabbaji** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Naasley dheddig oo dhalaysa xab bururin.
**xabbajin** *m.f.dh eeg* xabbaji. *ld* **xabbajis.**
**xabbajis** *m.l ld* **xabbajin.**
**xabbis[1]** *m.l* **(-syo,** *m.dh*) Dadka dembiga gala, meesha lagu xiro oo lagu hayo; xarig. *ld* **xabsi.**
**xabbis[2]** *f.g1* **(-say, -stay)** Qof xabsi gelin.
**xabbisan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax xabsi la geliyey ahaansho.
**xabbisid** *m.f.dh eeg* xabbis[2].
**xabbisnaan** *m.f.dh eeg* xabbisan. *ld* **xabbisnaansho.**
**xabbisnaansho** *m.l/dh ld* **xabbisnaan.**
**xabbururi** *f.mg2* (-iyay, -isay) *ld* **xabbaji.**
**xabbururin** *m.dh ld* **xabbajin, xabbururis.**
**xabbururis** *m.l ld* **xabbururin.**
**xabeeb[1]** *m.dh* (*daaw.*) Codka dadka oo qeexnaantu ka ba'do ama si fiican u soo bixi waaya, dalqada iyo cunaha oo wax gaareen darteed.
**xabeeb[2]** *f.mg1* **(-bay, -btay)** Cod, xabeeb yeelasho.
**xabeebi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Cid xabeeb u yeelid. 2. Cid xiijin.
**xabeebid** *m.f.dh eeg* xabeeb[2].
**xabeebin** *m.f.dh eeg* xabeebi.
**xabeebsad** *m.l ld* **xabeebsasho.**
**xabeebsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax xabeeb yeeshay ahaansho.
**xabeebsanaan** *m.f.dh eeg* xabeebsan. *ld* **xabeebsanaansho.**
**xabeebsanaansho** *m.l/dh ld* **xabeebsanaan.**
**xabeebsasho** *m.f.dh eeg* xabeebso. *ld* **xabeebsad.**
**xabeebso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Wax xabeeb yeeshay noqosho.
**xabeed** *m.dh* (*c.nafl.*) Walax isjiidanayso oo ay ku dhiijiyaan unugyada "goblet" xuub xabeedka korkiisa si uu u ilaaliyo una subko, iyo si uu u soo dabo bakteeriyada, saxarrada boodhka iwm.
**xabiib** *m.l* **(-bbo,** *m.dh*) Qof gacal ah ama saaxiib lillaahi ah.
**xabkaysad** *m.l ld* **xabkaysasho.**
**xabkaysasho** *m.f.dh eeg* xabkayso. *ld* **xabkaysad, xabkaysi.**
**xabkaysi** *m.l ld* **xabkaysasho.**
**xabkayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** 1. Xabag gurasho. 2. Meelo kala duwan ka qaraabasho.
**xabow** *m.l* Geed aan qodax lahayn oo badaha agtooda ka baxa oo geelu jecelyahay.
**xabsi** *m.l ld* **xabbis[1].**
**xabud** *m.l* 1. Baruurta bogga korkiisa ka baxda. 2. Laab; xabad.
**xabuubane** *m.l* Badar aan wasaq lahayn.
**xabxab** *m.l* Qare.
**xad** *f.g1* **(-day, -dday)** Hanti qof kale leeyahay si qarsoodi ah u qaadasho.
**xąd[1]** *m.l* **(-dad,** *m.l*) 1. Xudduud; soohdin. 2. *ld* **xaj.**
**xąd[2]** *m.l* **(-dad,** *m.l*) (*taar.*) Xarriiqda kala qaybisa laba hanti ma guurto ah ama laba waddan.
**xąd[3]** *f.g1* **(-day, dday)** 1. Wax is-hortaagid. 2. Wax dhibid.
**xadaafiir** *m.dh* **(-ro,** *m.l*) Dhib; hawkar.
**xadaarad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Heerka horumarka dhaqanka, dhaqaalaha, tegnoolajiyada iwm oo wada jira oo ummadi gaarto. *ld* **xaddaarad.**
**xadaf[1]** *m.l* (*nax.*) Goyn shaqal ka mid ah erey. Tus. "garab + o -> garbo".
**xadaf[2]** *f.g1* **(-dfay, -daftay; -dfi)** Xaraf ama erey ka tegid.
**xadan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Wax dhibban ahaansho.
**xadatayn** *m.f.dh eeg* xadatee. *ld* **xanantayn, xanatayn.**
**xadatee** *f.g2* **(-teeyay, -taysay)** Cid xadato dareensiin. *ld* **xanantee, xanatee.**
**xadato** *m.dh* Xididdada oogada oo kaca ama baraaruga kolka ay dareemaan waxyaalo si debecsan oo jilicsan meelaha qaarkood uga taataabanaya. *ld* **xananto, xanato.**
**xad-awoodeed** *m.dh* **(-dad ...,** *m.l*) (*qaan.*) Awood maxkamad sharciyeed ama madax sare oo ku gaara go'aan ama fuliya sharci.
**xadaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax xad loo yeelay ahaansho.
**xaddaarad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) *ld* **xadaarad.**
**xad-dhaaf[1]** *m.l* Meeshii laysu asteeyay oo la dhaafo; xadka oo laga baxo.

**xad-dhaaf²** *f.mg1* **(-fay, -ftay)** 1. Wax aan la koobi karin noqosho. 2. Wax qiyaastoodii dhaafid.
**xad-dhaafid** *m.f.dh eeg* xaddhaaf².
**xaddi** *m.l* Awood; xoog.
**xaddi leeb** *m.l* **(-iyo ...,** *m.l*) Xaddi leh jiho iyo laxaad, waxaana ka mid ah barabaxa, kaynaanka keynaan xagleedka, xoogga iwm xaddi leebka waxa sawir ahaa u taagnaan kara xariiq (leeb) dhererkeedu uu saamiggal ku yahay laxaadka xaddiga, jihadeeduna uu yahay ka leebkaas.
**xaddid** *f.g1* **(-day, -dday)** Xad u yeelid.
**xaddidan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Wax xad loo yeelay ahaansho.
**xaddidhaaf** *m.l* Wax qiyaastii laga rabay dhaafay.
**xaddidhaafsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Wax qiyaastii laga rabay dhaafsiin.
**xaddidhaafsiin** *m.f.dh eeg* xaddidhaafsii.
**xaddidid** *m.f.dh eeg* xaddid.
**xaddiditaanka PH** *m.l* (*xis.*) Logaridamka sal 10 ee rogaalka ribnaanta ayoonnada haydarojiinta ku jirta milan.
**xaddidnaan** *m.f.dh eeg* xaddidan. *ld* **xaddidnaansho.**
**xaddidnaansho** *m.l/dh ld* **xaddidnaan.**
**xaddi-foolwaa** *m.l* **(-iyo ...,** *m.dh*) (*xis.*) Xaddi sida: cuf, dherer, waqti, cufnaan ama tamar oo leh baaxad ama laxaad; hase yeeshee aan lahayn jiho. Xisaab ahaan xaddiyadan oo kale waxaa la yiraahdaa xaddi foolwaa.
**xaddiid** *m.dh* **(-dyo,** *m.dh*) Curiye ka tirsan curiyayaasha kala guurka oo ku jira macdanno badan, gaar ahaan ogsaydhada (hamatayt iyo magnitayt) iyo kaarbooneytyada; bir.
**xaddiis** *m.l* **(axaadiis/-syo,** *m.dh*) (*dii.*) Falalkii ama hadalladii Rasuulka (n.k.h.a.) laga guuriyey.
**xaddiisqudsi** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) (*dii.*) War Rasuulka (n.k.h.a.) loo waxyooday oo aan Quraanka ka mid ahayn.
**xaddi-roobaad** *m.l* **(-iyo ...,** *m.l*) (*juqr.*) Wadarta inta roob ah ee la dhigay meel waqti lagu siiyay.
**xądee** *f.g2* **(-deeyay, -deysay)** Wax xad u yeelid.
**xądeyn** *m.f.dh eeg* xądee.
**xądeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax xad loo yeelay.
**xądeysnaan** *m.f.dh eeg* xądeysan. *ld* **xądeysnaansho.**
**xądeysnaansho** *m.l/dh ld* **xądeysnaan.**
**xadfan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Ku x.: wax la xadfay ahaansho.
**xadfanaan** *m.f.dh eeg* xadfan. *ld* **xadfanaansho.**
**xadfanaansho** *m.l/dh ld* **xadfanaan.**
**xadfid** *m.f.dh eeg* xadaf².
**xadgudbid** *m.f.dh eeg* xadgudub². *ld* **xadgudub¹.**
**xadgudub¹** *m.l ld* **xadgudbid.**
**xadgudub²** *f.g1* **(-dbay, -dubtay; -dbi)** Ku x.: cid wax aan ku habboonayn ku samayn.
**xadid** *m.f.dh eeg* xad.
**xądid** *m.f.dh eeg* xąd³.
**xadiidin** *m.dh* **(-imo,** *m.l*) Meel digdigo ah oo aan geed lagu arag.
**xadnaan** *m.f.dh eeg* xadan. *ld* **xadnaansho.**
**xadnaansho** *m.l/dh ld* **xadnaan.**
**xadrayn** *m.f.dh eeg* xadree.
**xadree** *f.mg2* **(-reeyay, -raysay)** (*dii.*) Xadro ka qaybgelid.
**xadro** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) (*dii.*) Digri.
**xafaarad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) 1. Aalad dhulka dillaacisa ama ciidda bixisa. 2. Markab weyn oo badda qoda.
**xafaare** *m.l* Diifta iyo tabardarrada bugtadu reebto oo baanta u baahan.
**xafash** *m.l ld* **cafash.**
**xafid** *f.g1* **(-day, -dday)** 1. Wax dayac ka ilaalin. 2. Cashar, Quraan iwm kor ka barasho.
**xafidan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Wax la xafiday ahaansho.
**xafidid** *m.f.dh eeg* xafid.
**xafidnaan** *m.f.dh eeg* xafidan. *ld* **xafidnaansho.**
**xafidnaansho** *m.l/dh ld* **xafidnaan.**
**xafiiltamid** *m.f.dh eeg* xafiiltan². *ld* **xafiiltan¹, xifaalootan, xifaaltamid, xifaaltan¹**
**xafiiltan¹** *m.l ld* **xafiiltamid.**
**xafiiltan²** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Laba qof xifaalootamid ama is xifaalayn. *ld* **xifaaltan².**
**xafiis** *m.l* **(-syo,** *m.dh*) Qol ama ka badan oo lagu maamulo hawlo guud ama gaar.
**xaflad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) 1. Isu-imaadka dad badani meel isugu yimaado iyagoo xusaya munaasabad muhiim ah. 2. Fantasiyaha loo sameeyo aroos iwm.
**xag¹** *m.l* Dhan; jaho; dhinac; gees.
**xag²** *m.dh* Candhada xoolaha horaad iyo danbeed isku dhinac ah.
**xag³** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Ciddiyaha, ilkaha iwm cid wax ku yeelid (xagasho). *ld* **xago.**
**xagaa¹** *m.l* **(-aayo,** *m.dh*) 1. Afarta nur oo sanada midkood; wuxuu u dhexeeyaa guga iyo dayrta; xilliga xagaayadu da'do. *ld* **xagaay.**

**xagaa[2]** *m.l* **(-aayo,** *m.dh*) (*c.fal.*) Loolka dhexe, waa xilliga ku xiga guga, xiddigis ahaanna waxa loo tixgeliyaa inuu ku beegan yahay kubbad badhka min hornaqa xagaaga (21 juun) ilaa caano maallada isle eg ee dayrta (21 sebtember).

**xagaabbax** *m.l ld* **kulayle.**

**xagaaf[1]** *m.l* **(-fyo,** *m.dh*) Dhul ciid guduud jilicsan leh oo ariga saac u lahayn.

**xagaaf[2]** *m.dh* **(-fo,** *m.l*) Kabo harag ka samaysan oo duug ah.

**xagaaf[3]** *f.g1* **(-fay, -ftay)** Wax siman ka dhigid (dhul).

**xagaafayn** *m.f.dh eeg* xagaafee.

**xagaafe** *m.l* **(-fayaal,** *m.l/dh*) Degaxaar.

**xagaafee** *f.g2* **(-feeyay, -feysay)** Neef xagaafo shilin, ragaad kaga gurid.

**xagaafi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Si cagajiid ah u socosho.

**xagaafid** *m.f.dh eeg* xagaaf[3].

**xagaafin** *m.f.dh eeg* xagaafi. *ld* **xagaafis.**

**xagaafis** *m.l ld* **xagaafin.**

**xagaafo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Bir xalleefsan, godan oo xoolaha shilinta, ragaadka iwm looga guro.

**xagaal** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) 1. Guggub. 2. Fandhaal dheri x. looga hoolo.

**xagaali** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Dheri xagaal ka hoolid.

**xagaalin** *m.f.dh eeg* xagaali. *ld* **xagaalis.**

**xagaalis** *m.l ld* **xagaalin.**

**xagaalsasho** *m.f.dh eeg* xagaalso.

**xagaalso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Dheri xagaal ka hoolasho.

**xagaay** *m.l ld* **xagaa.**

**xagaayo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Roob ka da'a xeebaha gobollada koofureed. 2. Xilliga roobkaasi da'o.

**xagafsasho** *m.f.dh eeg* xagaafso.

**xagafso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Tallaabo xooggan ku socosho (qof).

**xagaggaro** *m.dh* Nooc cawska ka mid ah. *ld* **xaqaggaro.**

**xagaggeli** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** U x.: labo qof oo isku dhinac ah, keli ula legdamid; midba xag u deyn.

**xagaggelin** *m.f.dh eeg* xagaggeli.

**xagal daacsan** *m.dh* **(-llo ...,** *m.dh*) (*xis.*) Xagasha cabbirkedu ka weynyahay 180° kana yaryahay 360°.

**xagal fiiqan** *m.dh* **(-llo ...,** *m.dh*) (*xis.*) Xagasha cabbirkeedu ka weynyahay 0° kana yaryahay xagal qumman (90° ama P/2 gacansin).

**xagal furan** *m.dh* **(-llo ...,** *m.dh*) (*xis.*) Xagasha cabbirkeedu ka weynyahay xagal qumman (90°), kana yaryahay xagal toosan (180°).

**xagal janjeedh** *m.dh* **(-llo ...,** *m.dh*) (*xis.*) Xagal cabbirkeedu aan ahayn xagal qumman iyo dhufsane qumman midna.

**xagal masaafo-cabbire** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh*) (*xis.*) Aalad lagu qiyaso masaafo xagleedda laba shay.

**xagal qumman** *m.dh* **(-llo ...,** *m.dh*) (*xis.*) Xagasha cabbirkeedu dhanyahay 90° ama P/2 gacasin.

**xagal toosan** *m.dh* **(-llo ...,** *m.dh*) (*xis.*) Xagasha cabbirkeedu le'egyahay 180° ama laba xaglood oo qumman.

**xagal[1]** *m.dh* **(-glo,** *m.l/***-llo,** *m.dh*) 1. Lowga laabatadiisa dibadda u jeedda oo kolka la fariisto ama lugta la laabo, isku laabanta. 2. Labo xarriiqood oo toostoosan oo meel isugu yimaada iyo qaabka ay u yeelaan korka ama meesha u dhexaysa.

**xagal[2]** *m.dh* **(-glo,** *m.l/***-llo,** *m.dh*) (*xis.*) Saxan ka samayma ratibaadda laba xarriigood (dhinacyo ama gacmo) oo ku kulma bar lagu magacaabo geeska xagasha. Halbeegga waa darajo ama gacansin.

**xagal-adke** *m.l* **(-kayaal,** *m.l/dh*) (*xis.*) Ratibidda saddex addimaale ka sammaysma dhammaan xarriiqyo bar ka soo unkama halka bar wadaag ah isla markaana dhex mara xood sallax oo oodan.

**xagaldaac[1]** *m.l ld* **xaga***ld***aacid.**

**xagaldaac[2]** *f.mg1* **(-cay, -cday)** Baari ama culays ka batay darti, lugtu la laabmid, la daacid, la kufid. *ld* **xagalkaddaac.**

**xagaldaacid** *m.f.dh eeg* xagaldaac[2]. *ld* **xaga***ld***aac[1], xagaldaaco, xagalkaddaacid.**

**xagaldaaco** *m.dh ld* **xagaldaacid.**

**xagalkaddaac** *f.mg1* **(-cay, -cady)** *ld* **xagaldaac[2].**

**xagalkaddaacid** *m.dh ld* **xagaldaacid.**

**xagalo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Xubin soo baxsan oo wareegsan oo shafka geela ku taal, oo kolka uu fadhiyo dhulka qabata. 2. Xubintaas hilibkeeda aan jiirka iyo baruurta midna ahayn.

**xagan[1]** *f.mg1* **(-gmay, -gantay)** Wax la xagtay noqosho.

**xagan[2]** *f.mg4* **(-gnaa, -gnayd)** Wax la xagtay ahaansho.

**xagar** *m.l* Geed leh dhiin badan.

**xagasho** *m.f.dh eeg* xago.

**xagatin** *m.dh* **(-imo,** *m.l*) Ciddi xoog wax loogu jiiday ama wax kale oo la mid ah, raadka ama nabarka ay reebaan.

**xagato** *m.dh.u* Dhirxagato.
**xagaysasho** *m.f.dh eeg* xagayso. *ld* **xagaysi.**
**xagaysi** *m.l ld* **xagaysasho.**
**xagayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Xag ka maalid ( xoolo irmaan).
**xagge** *s.* Meel fog ku sugan; xaggeeya. Tus. "Waxaa laga helaa jidka xagge".
**xaggee** *e.we* Docdee? Halkee? Meelma?
**xagid** *m.f.dh eeg* xag$^3$.
**xagjir** *m.l.kh* **(-rro,** *m.dh*) 1. Neef irmaan oo aan gayax (sidig) ahayn (geel ama lo'). 2. X. ah: fallaar keligeed la gano oo aan laake ahayn. 3. X. ah: qof aan dhexdhexaad ahayn.
**xaglagooye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh*) (*xis.*) Isku xirid geeso iska horjeeda. Tusaale ahaan, xaglagooyaha labajibbaarane waxa uu labagibbaranuhu u qaybiyaa laba saddexagal oo qumman. Marka laga hadlayo shaxan adke ah badanaaba salxaale, sallax xaglagooye waa kan dhexmara laba geftin oo aan deris ahayn.
**xagli** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** U x.: shay xaggiisa u janjeerid; u iilasho; u eexasho.
**xaglin** *m.f.dh eeg* xagli.
**xaglis¹** *m.l ld* **xaglisid.**
**xaglis²** *f.g1* **(-say, -stay)** Xag ka maalid, siiba dhanka bidix (xoolo).
**xaglisid** *m.f.dh eeg* xaglis$^2$. *ld* **xaglis¹.**
**xaglo-isqummiye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh*) (*xis.*) Lammaane xaglo ah oo wadartoodu tahay xagal qumman ama P/2 gacansin.
**xaglo-istoosiya** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh*) (*xis.*) Lammaane xaglo ah oo wadartoodu tahay xarriq toosan (180° ama P gacansin).
**xaglo-talantaali** *m.l* **(-llo ...,** *m.dh*) (*xis.*) Lammaane xaglo isle'eg oo ay sammeeyaan laba xarriiqood oo barbarro ah iyo xarriq kale oo goysa labadooda oo lagu magacaabo gudbane.
**xagmaal** *f.g1* **(-aalay, -aashay)** Xag ka maalid, siiba dhanka bidix (xoolo).
**xagmaalid** *m.f.dh eeg* xagmaal.
**xagmar** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Xagmaalid. 2. Qayb candhada xoolaha mayrax ku marid.
**xagmarid** *m.f.dh eeg* xagmar.
**xagmid** *m.f.dh eeg* xagan$^1$.
**xagnaan** *m.f.dh eeg* xagan$^2$. *ld* **xagnaansho.**
**xagnaansho** *m.l/dh ld* **xagnaan.**
**xago** *f.g3* **(-gtay, -gatay)** 1. Ilkaha ama ciddiyaha wax nabar yar ku gaarsiin. 2. Wax yar oo meel ku dheggan ilkaha ama ciddiyaha kaga fuqsasho.
**xagurrin** *m.l* Geel intiisa rimi karta ay hal xilli wada rintay oo aan midi ka baaqsan.
**xagxag¹** *m.l* 1. Nabarro yaryar oo aan qotodheereyn oo ku yaal wax dushooda sare. 2. Cunto la kariyay inta weelka dhinacyadiisa ku dhegta.
**xagxag²** *f.g1* **(-gay, -gtay)** Nabarro yaryar oo aan qoto dheereyn wax dushooda sare gaarsiin.
**xagxagasho** *m.f.dh eeg* xagxago.
**xagxagid** *m.f.dh eeg* xagxag$^2$.
**xagxago** *f.mg3* **(-gtay, -gatay)** 1. Wax yar oo meel ku dheggan ilkaha uga goosasho. 2. Cid haruufid.
**xaj** *m.l* (*dii.*) Shanta tiir oo diinta Islaamku ku taagantahay mid ka mid ah oo waajib kaga dhigaya qofka inta uu noolyahay in uu hal mar tago Maka mowsinka xajka. *ld* **xąd¹.**
**xaji¹** *f.mg1* **(-iyay, -iday; -iyi)** Xaj gudasho.
**xaji²** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax xoog u qabasho.
**xajiimee** *f.g2* **(-meeyay, -meysay)** Cid wax ay ku xajiimooto marin ama taabsiin.
**xajiimeyn** *m.f.dh eeg* xajiimee.
**xajiimeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax xajiin la mariyey ahaansho.
**xajiimeysnaan** *m.f.dh eeg* xajiimeysan. *ld* **xajiimeysnaansho.**
**xajiimeysnaansho** *m.l/dh ld* **xajiimeysnaan.**
**xajiimo** *m.dh ld* **xajiin².**
**xajiimoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Xajiin dareemid.
**xajiimood** *m.f.l eeg* xajiimoo.
**xajiin¹** *m.l* Geed yar oo leh caleemo xaadi ku rogantahay iyo dhacaan cuncun deran ku reeba wixii uu taabto.
**xajiin²** *m.dh* Cuncun haraggu dareemo oo oogadu aad u kahato oo waxyaalo kala gaar ah laga qaado (sida: dhirta qaarkeed, habaaska, cunnada, iwm); cadanyo; caaro. *ld* **xajiimo.**
**xajiinbadeed** *m.dh* **(-do/-dyo,** *m.l*) Bahal badda ku nool; qasaanqas.
**xajiinmadow** *m.dh* Geed-xajiin xooluhu daaqaan.
**xajiintir** *m.l* Maro ama jawaan jilicsan oo marka awrta la rarayo kebdaha laga xijiyo.
**xajin** *m.f.dh eeg* xaji$^2$.
**xajiyid** *m.f.dh eeg* xaji$^1$.
**xajmi** *m.dh* **(-iyo,** *m.dh*) Derbi iwm inta qiradiisu le'eg tahay; jurmi.
**xakaamad** *m.dh ld* **xukun¹ (3).**
**xakaar¹** *m.l* Dhibaato; kadeed.
**xakaar²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Shiddo la kulmid.
**xakaarid** *m.f.dh eeg* xakaar$^2$.
**xakab** *m.l* 1. Qoryo ceelka afka laga saaro; makaab. 2. Sallaanka meelihiisa cagta la saaro.
**xakamayn** *m.f.dh eeg* xakamee.

**xakamaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la xakameeyey ahaansho.
**xakamaysnaan** *m.f.dh eeg* xakamaysan. *ld* **xakamaysnaansho.**
**xakamaysnaansho** *m.l/dh ld* **xakamaysnaan.**
**xakame** *m.l* **(-mayaal,** *m.l/dh*) Bir iyo suuman isku xiran oo faraska afka iyo madaxa loo geliyo oo lagu qabto laguna duwduwo.
**xakamee** *f.g2* **(-meeyay, -maysay)** Xakame gelin (faras).
**xakumid** *m.dh ld* **xukumid.**
**xakun** *f.g/mg1* **(-umay, -untay; -umi)** *ld* **xukun[2].**
**xąl** *m.l* Maaro; mushkilo ama mas'alo maaro u helid.
**xal[1]** *m.l* Biyo yar oo wax lagu dhaqay.
**xal[2]** *f.g1* **(-alay, -ashay)** Biyo yar weel ku mayrid.
**xalaal** *m.dh* Wax shareecadu bannaysay oo lagu dhaqmi karo.
**xalaalayn** *m.f.dh eeg* xalaalee. *ld* **xalaalays.**
**xalaalays** *m.l ld* **xalaalayn.**
**xalaalaysad** *m.l ld* **xalaalaysasho.**
**xalaalaysasho** *m.f.dh eeg* xalaalayso. *ld* **xalaalaysad.**
**xalaalayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** 1. Wax aan xalaal ahayn xalaal ka dhigasho. 2. Hanti dad kale leeyahay isasiin.
**xalaalee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** Wax xalaal ka dhigid.
**xalaalquute** *m.l* **(-tayaal,** *m.l/dh*) 1. Nin hanti xalaal ah ku nool. 2. Nin dhawrsan.
**xalaawi** *m.dh.u* Macmacaan.
**xaladhaley** *m.l.kh* X. ah: qof dembi, eed iwm ka barii' ah. *ld* **xalaydhaley.**
**xalan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax la xalay ahaansho.
**xalay** *m.dh* Habeennadii la soo dhaafay, kan ugu dambeeyay. *ld* **xalayto.**
**xalaydhaley** *m.dh ld* **xaladhaley.**
**xalayto** *m.dh ld* **xalay.**
**xalfoof** *m.l* **(-fyo,** *m.dh*) 1. Dhuun weyn oo salka baruur ku leh oo wadnaha ka dillaacda. 2. Wax kastoo gudo leh oo aan adkayn, ama korka ka adag iyagoo hoos iyo gudaha ka mootaan.
**xalid** *m.f.dh eeg* xal[2].
**xaliib** *m.l* Cudur ku dhaca labada arooriye ee dhiigga qaada oo carrabka hoostiisa ah.
**xaliiban** *m.l* Caano dhay ah oo xoortii ka dhacday.
**xaliilad** *m.dh* Magac la siiyo gabyaa ku xeeldheer curinta maansada.
**xallaafato** *m.dh* Qalab bir ah oo af galoolan iyo daab qori ah leh oo marka geedaha la qorayo xanafta looga bi'iyo; xalleefato.
**xallad** *m.dh* Qurxinta iyo nuxur u yeelidda hadalka, gaar ahaan qaybaha suugaanta.
**xalladee** *f.mg2* **(-deeyay, -deysay)** Hadal dux iyo xiiso u yeelid.
**xalladeyn** *m.f.dh eeg* xalladee.
**xalleef** *m.l.kh* X. ah: wax aan qiro lahayn oo dhuuban.
**xalleefato** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Qalab ka kooban ul iyo bir godan oo labada dhanba af ku leh oo weelasha qoriga ah gudaha looga qoro.
**xalleefi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Xalleef ka dhigid (wax).
**xalleefin** *m.f.dh eeg* xalleefi.
**xalleefsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax xalleef laga dhigay ahaansho.
**xalleefsanaan** *m.f.dh eeg* xalleefsan. *ld* **xalleefsanaansho.**
**xalleefsanaansho** *m.l/dh ld* **xalleefsanaan.**
**xalli[1]** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) Maaro.
**xalli[2]** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Mushkilo ama mas'alo xal u helid.
**xalli[3]** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Nafley ama dad si saf ballaaran ah u socosho.
**xalliiban** *m.l.kh* 1. Caano ama wax la mid ah oo miir ah, aan wax kale dheehin ama tarraxin, nadiifnimadii ka badatay. 2. Wax sida dhalada qaarkeed, araggu gudbo ama iftiinku soo dhaafo.
**xallin[1]** *m.f.dh eeg* xalli[2].
**xallin[2]** *m.f.dh eeg* xalli[3]. *ld* **xallis.**
**xallis** *m.l ld* **xallin[2].**
**xallisan[1]** *f.mg1* **(-smay, -santay; -smi)** Wax la xalliyey noqosho.
**xallisan[2]** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la xalliyey ahaansho.
**xallismid** *m.f.dh eeg* xallisan[1].
**xallisnaan** *m.f.dh eeg* xallisan[2]. *ld* **xallisnaansho.**
**xallisnaansho** *m.l/dh ld* **xallisnaan.**
**xalnaan** *m.f.dh eeg* xalan. *ld* **xalnaansho.**
**xalnaansho** *m.l/dh ld* **xalnaan.**
**xalus** *m.l* Laab weyn oo baruur duuban ah oo dadka shilis, siiba dumarku, xuddunta hoosteeda ku yeeshaan. *ld* **xulus.**
**xaluul** *m.dh ld* **xuluul.**
**xaluulad** *m.l ld* **xuluulasho.**
**xaluulasho** *m.dh ld* **xuluulasho.**
**xaluulo** *f.g/mg3* **(-uushay, -uulatay)** *ld* **xuluulo.**
**xalwad** *m.dh* Cunto macaan oo laga sameeyo sankor, subag, warango, bur iwm oo la cuno.
**xalwo** *m.dh ld* **xalwad.**

**xalxal**[1] *m.l* Barbarar jilicsan oo oogadu yeelato, inta haragga hoostiisa biyo iyo dhacaan ku soo joogsadaan.
**xalxal**[2] *f.mg1* **(-alay, -ashay)** Nabar caalliray barar iyo biyo yeelasho.
**xalxali** *f.g2* **(-nay, -ntay)** Wax xalxalay ka dhigid (nabar).
**xalxalid** *m.f.dh eeg* xalxal².
**xalxalin** *m.f.dh eeg* xalxali.
**xamaal**[1] *m.l ld* **xammaali.**
**xamaal**[2] *f.g/mg1* **(-aalay, -aashay)** *ld* **xammaal².**
**xamaali** *m.l ld* **xammaali.**
**xamaalid** *m.dh ld* **xammaalid.**
**xamaalinnimo** *m.dh ld* **xammaalinnimo.**
**xamaamo** *m.dh ld* **xamaan.**
**xamaan** *m.dh* Alaab aan qiimo badan lahayn oo guryaha looga dhaqmo. *ld* **xamaamo.**
**xamaar** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Ciid dhexdeeda wax ka raadin.
**xamaarad** *m.l ld* **xamaarasho.**
**xamaarasho** *m.f.dh eeg* xamaaro. *ld* **xamaarad.**
**xamaarato** *m.dh.u* Nafleyda inteeda xamaarasho ku socota: waxay leeyihiin lugo gaaggaaban oo gummudyo la moodo (diin, yaxaas, kd.).
**xamaarid** *m.f.dh eeg* xamaar.
**xamaaro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** Ayadoo la dhabbacanyahay bog ku socosho.
**xamaasad** *m.dh* 1. Dareen xooggan oo nafsaani ah oo ka dhasha dhacdo beerqaad leh oo qofku muujiyo farxad, jidbo, yaab iwm. 2. Ficil.
**xamakow** *m.l* Geed aan dhulka ka kicin oo leh laamo buurbuuran oo wada hilib iyo biyo ah oo dusha kurtummo yaryar oo badan ku leh.
**xamar**[1] *m.l.kh* X. ah: midab guduudan.
**xamar**[2] *m.dh* Raqay.
**xamash** *m.l* Deegaan aad u baxday oo aan la daaqin.
**xamasho** *m.f.dh eeg* xamo.
**xambaar**[1] *m.l* La bixidda gabar la guursanayo xoog lagula baxo. *ld* **xambaarid.**
**xambaar**[2] *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Wax dhabarka ku qaadid. 2. Ku x.: cid xumaan dhaxalsiin. 3. Gabar guur laga rabo xoog kula bixid.
**xambaarad** *m.l ld* **xambaarsasho.**
**xambaaraggudub** *m.l* Tabaha legdanka nooc ka mid ah oo labada qof oo legdamaya midkood kan kale kor u qaado oo dhulka ku dhufto.
**xambaaran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax la xambaaray ahaansho. *ld* **xambaarsan.**
**xambaarasho** *m.f.dh eeg* xambaaro. *ld* **xambaarsasho.**
**xambaarid** *m.f.dh eeg* xambaar². *ld* **xambaar¹.**
**xambaarnaan** *m.f.dh eeg* xambaaran. *ld* **xambaarnaansho, xambaarsanaan, xambaarsanaansho.**
**xambaarnaansho** *m.l/dh ld* **xambaarnaan.**
**xambaaro** 1 *m.dh* Dhabar wax ku qaadid, dhabarka wax lagu qaado.
**xambaaro**[2] *f.g3* **(-rtay, -ratay)** 1. Wax dhabarka ku qaadasho. 2. Gabar la guursanayo xoog kula bixid. *ld* **xambaarso.**
**xambaarsad** *m.l ld* **xambaarsasho.**
**xambaarsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **xambaaran.**
**xambaarsanaan** *m.dh ld* **xambaarnaan.**
**xambaarsanaansho** *m.l/dh ld* **xambaarnaan.**
**xambaarso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax dhabarka ku qaadasho. *ld* **xambaaro.**
**xambali** *m.l.kh* 1. Nin rumaysan ama raacsan mad-habta Xambali. 2. Afarta mad-hab ee diinta islaamku u qaybsan tahay middood.
**xambus** *m.l.u* Jajab qoryo ama saalo.
**xamdi**[1] *m.l* Mahad; shugri; xamdinnaq.
**xamdi**[2] *f.mg1* **(-iyay, -iday; -iyi)** Ku x.: Eebbe u mahad naqid; shukrin.
**xamdinnaq**[1] *m.l eeg* xamdi¹.
**xamdinnaq**[2] *f.g1* **(-qay, -qday)** *eeg* xamdi².
**xamdinnaqid** *m.f.dh eeg* xamdinnaq².
**xamdiyid** *m.f.dh eeg* xamdi².
**xameyti** *m.dh ld* **xammeeti.**
**xameyti-mareen** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** (*c.nafl.*) Dhuumaha xameytida ka soo qaada beerka.
**xamiiq** *m.dh* Candhuuf
**xamiiqreeb** *m.l* In yar oo biyo ah.
**xamiiqreebid** *m.dh* Kabbasho.
**xamiir** *m.l* Qashinka badda ama webigu dibadda u soo saaraan.
**xamil** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** 1. Haragga indhaha ku rogan oo dhawra. 2. Rar; qaad. 3. Daah sumalka caloosha lagaga xiro, si uusan idaha u saaran. 4. *ld* **xamli.**
**xamli** *m.l* Rar; qaad. *ld* **xamil.**
**xammaag** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Xoolo, wax dhammaaday ahaansho.
**xammaagid** *m.f.dh eeg* xammaag.
**xammaal**[1] *m.l ld* **xammaali.**
**xammaal**[2] *f.g/mg1* **(-aalay, -aashay)** Dusha wax ku qaadid.
**xammaali** *m.l* Qof ay shaqadiisu tahay in uu dusha wax ku qaado. *ld* **xamaal¹, xamaali, xammaal¹.**
**xammaalid** *m.f.dh eeg* xammaal². *ld* **xamaalid.**
**xammaalinnimo** *m.dh* Xammaali ahaansho. *ld* **xamaalinnimo.**
**xammayn** *m.f.dh eeg* xammee.

**xammaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** 1. Wax aad u ordaaya ahaansho. 2. Wax aad u raran ahaansho (gaadiid).
**xammaysnaan** *m.f.dh eeg* xammaysan. *ld* **xammaysnaansho.**
**xammaysnaansho** *m.l/dh ld* **xammaysnaan.**
**xammee** *f.g2* **(-meeyay, -maysay)** 1. Xoolo rar saarid. 2. Baabuur iwm kicin si uu u kululaado.
**xammeeti** *m.dh* (*c.nafl.*) Dareere alkaliin oo midabkiisu huruudcagaaryahay, dhadhan qadhaadhna leh oo uu soo saaro beerku, laguna kaydiyo beerkutaasha. Waxay caawisaa dheefshiidka iyo nuugista duxda taas oo burburisa siina yaryaraysa. Xammeetidu waxa kale oo ay nashaadisaa isku soo ururka muruqyada dheefmareenka oo loo yaqaan ubaaxin. *ld* **xameyti.**
**xammis** *f.g1* **(-say, -stay)** Bun saloolid ama dubid.
**xammisan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Bun wax la xammisey ahaansho.
**xammisid** *m.f.dh eeg* xammis.
**xammisnaan** *m.f.dh eeg* xammisan. *ld* **xammisnaansho.**
**xammisnaansho** *m.l/dh ld* **xammisnaan.**
**xammur** *m.l ld* **xamur.**
**xammuul** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) Rar; qaad. *ld* **xamuul.**
**xammuurad** *m.dh* Ciid cas oo dharka cad lagu guduudiyo; sabakh.
**xammuuradayn** *m.f.dh eeg* xammuuradee.
**xammuuradaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax xammuurad la geliyey ahaansho (dhar).
**xammuuradaysnaan** *m.f.dh eeg* xammuuradaysan. *ld* **xammuuradaysnaansho.**
**xammuuradaysnaansho** *m.l/dh ld* **xammuuradaysnaan.**
**xammuuradee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** Dhar xammuurad gelin.
**xamo** *f.g3* **(-antay, -amatay)** Qof maqan xumo ka sheegid.
**xamur** *m.l* 1. Geed gobka u eg kase gaaban oo miro laf adag oo la cuno leh. 2. Badar la dubay midkiisa buc-buca.
**xamuul** *m.l ld* **xammuul.**
**xamxam** *m.dh ld* **hamham.**
**xamxamaa** *m.l* Geed-quwaax xabagtiisa la cuno.
**xamxamlee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** *ld* **hamhamlee.**
**xamxamleyn** *m.dh ld* **hamhamleyn.**
**xan** *m.l/dh* Xumo ka sheegidda qof maqan (xumo laga sheego).
**xanaaji** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Ka x.: qof in uu xanaaqo badid.
**xanaajin** *m.f.dh eeg* xanaaji.
**xanaakad** *m.dh ld* **xanaakadayn.**
**xanaakadayn** *m.f.dh eeg* xanaakadee. *ld* **xanaakad.**
**xanaakadee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** Cid xanaakad u jeedin.
**xanaanada xoolaha** *m.l* Barashada cilmiga xannaanaynta xoolaha.
**xanaaq**[1] *m.l* Caro; dhirif; dhiidhi.
**xanaaq**[2] *f.mg1* **(-qay, -qday)** Caro muujin (qof); carood; dhirifid.
**xanaaqid** *m.f.dh eeg* xanaaq[2].
**xanaaqsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax caro hayso ahaansho.
**xanaaqsanaan** *m.f.dh eeg* xanaaqsan. *ld* **xanaaqsanaansho.**
**xanaaqsanaansho** *m.l/dh ld* **xanaqsanaan.**
**xanaf** *m.dh* Taag taag yaryar oo soofe iwm ay leeyihiin oo dhaawaca wixii lagu xoqo; dardar; xajiin.
**xanafi** *m.l.kh* Qof raacsan mad-habta Imaam Abu Xaniifa.
**xanafiya** *m.dh* Mad-hab ka mid ah afarta mad'habood oo waaweyn oo Islaamka, waxaana asaasay Imaam Abu Xaniifa.
**xanan** *m.l.u* Geed-yaryar ama ood qodax leh.
**xanantayn** *m.dh ld* **xadatayn.**
**xanantee** *f.g2* **(-teeyay, -taysay)** *ld* **xadatee.**
**xananto** *m.dh ld* **xadato.**
**xanatayn** *m.dh ld* **xadatayn.**
**xanatee** *f.g2* **(-teeyay, -taysay)** *ld* **xadatee.**
**xanato** *m.dh ld* **xadato.**
**xandal** *m.l.u* **(-llo,** *m.dh*) Miro qare oo la dubay.
**xandho** *m.dh* Maal; hanti.
**xandulle** *m.l ld* **xangulle.**
**xanfaf**[1] *m.l* Nabarka ama dhaawaca cusub (siiba kan birtu gooysay) xanuunka halaca leh oo laga dareemo.
**xanfaf**[2] *f.mg1* **(-fay, -ftay)** Dhaawac jirka meel ka mid ah gaaray awgiis xanuun dareemid.
**xanfafid** *m.f.dh eeg* xanfaf[2].
**xanfal** *m.dh* **(-llo,** *m.dh*) *ld* **xanfaley.**
**xanfaley** *m.dh* Sun ka dhalata biyaha ceelasha oo xoolaha aad u laysa. *ld* **xanfal.**
**xanfaloobid** *m.f.dh eeg* xanfalow.
**xanfalow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Wax xanfaley laysay noqosho.
**xanfar** *m.l* Dabayl bus wadata.
**xanful** *m.l* **(-llo,** *m.dh*) Badar la dubay oo bucday.
**xangaruufad** *m.l ld* **xangaruufasho.**

**xangaruufasho** *m.f.dh* xangaruufo[2]. *ld* **xangaruufad.**

**xangaruufo[1]** *m.dh* Ciddiyaha oo wax lagu nabro, lagu xagto; xagatin.

**xangaruufo[2]** *f.g1* **(-ftay, -fatay)** Ciddiyaha wax ku xagasho.

**xangeeyo** *m.dh* Geed yar oo laamo dhuudhuuban oo caano iyo xanjo wanaagsan leh.

**xangulle[1]** *m.l* Cad maskax yaryarta ka mid ah oo birtaawaha lagu masaxo marka canjeerada lagu dubaayo. *ld* **xandulle, xangullo.**

**xangulle[2]** *m.l* (*c.nafl.*) Qayb ka mid ah sooh maskaxeedka oo ku dhex jira togga xiriirka lafdhabarka oo ka kooban unug maskaxeedyo iyo dareenwadayaal xiriiriya massa-da iyo jirka inta kale, wuxu ka sameysanyahay lakab sooh cas oo ku wareegsanyahay lakab sooh cad.

**xangullo** *m.dh ld* **xangulle[1].**

**xaniid** *m.l* 1. Tabadiin hilibkeeda si gaar ah tinnaar loogu dubay oo la qallajiyey. 2. Hilib kasta oo tinnaar lagu dubo oo la qallajiyo.

**xaniin** *m.dh* Badar shiidan oo budada laga saaray.

**xanjaad** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) 1. Xayrta riciraha lafdhabarta, sida xanjada ugu dhegsan. 2. Lafdhabar xiriir, arxaan.

**xanjaf** *m.dh* Laan yar oo jilicsan oo carruurta lagu tumo markii ay edebdarro sameeyaan.

**xanjafee** *f.g2* **(-feeyay, -feysay)** Ilmo yar xanjaf ku tumid.

**xanjafeyn** *m.f.dh eeg* xanjafee.

**xanjeer** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) 1. Maro yar oo carruurta lagu xambaaro. 2. Guntinta marada lagu xambaaro carruurta.

**xanjeerad** *m.l ld* **xanjeerasho.**

**xanjeerasho** *m.f.dh eeg* xanjeero. *ld* **xanjeerad.**

**xanjeero** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** 1. Ilmo carruur ah xambaarasho. 2. Maro la guntanyahay kor u xaydasho.

**xanjo** *m.dh* Xabag jiidanta oo aan kala go'in, badanaa tan la calashado.

**xankakaabsad** *m.l ld* **xankakaabsasho.**

**xankakaabsasho** *m.f.dh eeg* xankakaabso. *ld* **xankakaabsad.**

**xankakaabso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Qof cararaya wax daadsan gacan ka buuxsasho.

**xankoobid** *m.l* Nooc ka mid ah dhirta xabagta leh.

**xannaanayn** *m.f.dh eeg* xannaanee.

**xannaanee** *f.g2* **(-neeyay, -naysay)** 1. Cid daryeelid. 2. Dhaqaalayn; hayn.

**xannaano** *m.dh* Daryeel.

**xannib[1]** *m.l* Dhib; cadaadis; kadeed. *ld* **xannibaad, xannibad.**

**xannib[2]** *f.g1* **(-bay, -btay)** 1. Cid xayiraad u geysasho. 2. Dhibid; cadaadin; kadaadin.

**xannibaad** *m.dh ld* **xannib[1].**

**xannibad** *m.dh ld* **xannib[1].**

**xanniban[1]** *f.mg1* **(-bmay, -bantay; -bmi)** Wax la xannibay noqosho.

**xanniban[2]** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Wax la xannibay ahaansho.

**xannibid** *m.f.dh eeg* xannib[2].

**xannibmid** *m.f.dh eeg* xanniban[1].

**xannibnaan** *m.f.dh* xanniban[2]. *ld* **xannibnaansho.**

**xannibnaansho** *m.l/dh ld* **xannibnaan.**

**xansas** *m.l.u* Caw qallalan (oo dabka lagu shito). *ld* **xansaso.**

**xansasho** *m.f.dh eeg* xanso.

**xansaso** *m.dh ld* **xansas.**

**xanshar** *m.l* 1. *(u)* Jabjab. 2. Buunsho. 3. Xash. 4. Qolof duubaya iniinta qaxwe ah. *ld* **xashar.**

**xanshashaq[1]** *m.l* Hadal hoos la isugu sheego; faq.

**xanshashaq[2]** *f.mg1* **(-qay, -qday)** Laba qof faqid.

**xanshashaqid** *m.f.dh eeg* xanshashaq[2].

**xanshiri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **xashiri.**

**xanshirin** *m.dh ld* **xashirin.**

**xanso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Xog cid ku saabsan sir ahaan u raadsasho.

**xantiir[1]** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) Qof aan waxba haysan; sabool; cayr.

**xantiir[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Qof aan hanti lahayn noqosho.

**xantiirid** *m.f.dh eeg* xantiir[2].

**xantiirnimo** *m.dh* Xantiir ahaansho.

**xanto** *m.dh* 1. Xayaabo kor ka soo marta subag la shiilayo. 2. Gufarka hoos fariista subag la shiilay. 3. Ciyaar carruureed hadba kan wax taabtaa cararayo oo ay rayn tahay haddii uu galo yoolka isagoo aan la taaban.

**xantoobayn** *m.f.dh eeg* xantoobee.

**xantoobee** *f.g2* **(-beeyay, -baysay)** Wax xantoobo ku qaadid.

**xantoobi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Hal mar sacabka wax ku qaadid.

**xantoobin** *m.f.dh eeg* xantoobi.

**xantoobo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) In kol shanta farood iyo calaacasha lagu qabto oo lagu qaado.

**xantoobsad** *m.l ld* **xantoobsasho.**

**xantoobsasho** *m.f.dh eeg* xantoobso. *ld* **xantoobsad.**

**xantoobso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Hal xantoobo gacanta ku qaadasho.

**xanuuji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid xanuun badid.

**xanuujin** *m.f.dh eeg* xanuuji.
**xanuun bi'iye** *m.l* (*daaw.*) Dawo xanuunka bi'isa.
**xanuun¹** *m.l* 1. Dareen meel oogada ka mid ahi iska dareento oo ay la kaarto ama dhuuri ula rooro, nabar ku dhacay ama waxyeello kale oo gaartay darteed; kaar; dhuuri; halac; laxaw. 2. Caafimaad iyo fayoobi la'aan; cudur; bugto; jirro.
**xanuun²** *f.mg1* **(-nay, -ntay)** Kaar iwm dareemid; xanuun yeelasho.
**xanuunid** *m.f.dh eeg* xanuun².
**xanuunsad** *m.l ld* **xanuunsasho.**
**xanuunsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax xanuun haayo ahaansho.
**xanuunsanaan** *m.f.dh eeg* xanuunsan. *ld* **xanuunsanaansho.**
**xanuunsanaansho** *m.l/dh ld* **xanuunsanaan.**
**xanuunsasho** *m.f.dh eeg* xanuunso. *ld* **xanuunsad.**
**xanuunso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Qof jirasho.
**xaq** *m.l* 1. Abbaar; daw; jid. 2. Wax maxkamad horteed ku caddaaday in qof lagu leeyahay. 3. Garsoor; caddaalad. 4. Run.
**xaqaanni** *m.l.kh* Qof aan dadka u kala eexan oo cid kasta mariya waxa ay mudan tahay.
**xaqaggaro** *m.dh ld* **xagaggaro.**
**xaq-codbixinta** *m.dh* **(xuquuq codbixin,** *m.dh*) (qaan.) Xaqa loo dhiibto codka, gaar ahaan marka ay dadku dooranayaan baarlamaan.
**xaqdarro** *m.dh* Eex; caddaalad xumo.
**xaqdhawr¹** *m.l* Xishood iyo ixtiraam cid loo hayo.
**xaqdhawr²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Cid ixtiraamid.
**xaqdhawrid** *m.f.dh eeg* xaqdhawr².
**xaqiiji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax xaqiiq ka dhigid ama xaqiiqdooda u dhabbaggelid.
**xaqiijin** *m.f.dh eeg* xaqiiji.
**xaqiiq** *m.dh* Run; dhab. *ld* **xaqiiqo.**
**xaqiiqato** *m.dh* Nabar ka dhasha is xoqidda shafka iyo jeeniga neef geel ah oo caatir keena. *ld* **xaquuqato.**
**xaqiiqo** *m.dh ld* **xaqiiq.**
**xaqiiqsad** *m.l ld* **xaqiiqsasho.**
**xaqiiqsasho** *m.f.dh eeg* xaqiiqso. *ld* **xaqiiqsad.**
**xaqiiqso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax xaqiiqdooda helid ama raadin.
**xaqir¹** *m.l* Xaqa iyo sharafka wax leeyihiin oo aan la marin, loo diido; tixgelis la'aan; dulleyn; quursi; yasid. *ld* **xaqiraad.**
**xaqir²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Cid liidid ama yasid.
**xaqiraad** *m.dh ld* **xaqir¹.**
**xaqiran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax la xaqiray ahaansho.
**xaqirid** *m.f.dh eeg* xaqir².
**xaqirnaan** *m.f.dh eeg* xaqiran. *ld* **xaqirnaansho.**
**xaqirnaansho** *m.l/dh ld* **xaqirnaan.**
**xaqsoor¹** *m.l* Garsoor; caddaalad.
**xaqsoor²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Si caddaalad ah u garsoorid.
**xaqsooran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax la xaqsooray ahaansho.
**xaqsoorid** *m.f.dh eeg* xaqsoor².
**xaqsoornaan** *m.f.dh eeg* xaqsooran. *ld* **xaqsoornaansho.**
**xaqsoornaansho** *m.l/dh ld* **xaqsoornaan.**
**xaqtamid** *m.f.dh eeg* xaqtan.
**xaqtan** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Laba qof ama ka badan wax ay isku haystaan ka garramid.
**xaquuq¹** *m.l ld* **xaquuqid.**
**xaquuq²** *f.g1* **(-qay, -qday)** Wax faftimo leh simid.
**xaquuqan** *f.mg4* **(-qnaa, -qnayd)** Wax la xaquuqay ahaansho.
**xaquuqato** *m.dh ld* **xaqiiqato.**
**xaquuqid** *m.f.dh eeg* xaquuq². *ld* **xaquuq¹.**
**xaquuqnaan** *m.f.dh eeg* xaquuqan. *ld* **xaquuqnaansho.**
**xaquuqnaansho** *m.l/dh ld* **xaquuqnaan.**
**xar** *m.l* 1. Budada ka soo daadata qoryaha buluunbulyadu gasho. 2. Xasharaad yar oo qoryaha hoos ka cunta. 3. Dhagaxbadeed aad u khafiif ah.
**xaraabad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Dagaal. *ld* **xarbad, xarbi¹.**
**xaraar** *m.dh* **(-ro,** *m.l*) 1. Gebi ku yaal babac qar dheer oo badanaa daayeerku ku hoydo habeenkii. 2. *ld* **tarro.** Dhagax-nuuradeed.
**xaraar¹** *m.l* 1. Dhadhan aan macayn. 2. Wallac. *ld* **kharaar.**
**xaraar²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Haweeney wallicid.
**xaraaraansho** *m.l/dh ld* **kharaaraansho.**
**xaraarad** *m.dh* 1. Firiiric yaryar oo jirka dadka ka soo baxa waqtiyada kulaylku jiro. 2. Tebidda la tebo wax loo baahanyahay sida shaaha, jaadka, sigaarka iwm. *ld* **xaraaradow¹.**
**xaraaradoobid** *m.f.dh eeg* xaraaradow².
**xaraaradow¹** *m.dh ld* **xaraarad.**
**xaraaradow²** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Jir dad finan yeelasho kulayl dartiis.
**xaraari** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Qof buka ama dhaawac ah baanin. 2. *ld* **kharaari.** Wax qaraar ka dhigid.
**xaraarid** *m.f.dh eeg* xaraar².
**xaraarin** *m.dh eeg* xaraari. *ld* **kharaarin.**
**xaraaroowe** *m.l* Geed dhulka ku faalala oo caleemo waaweyn.

**xaraarow** *f.mg3* **(-raaday, -raatay)** *ld* **kharaarow.**
**xaraarug**[1] *m.l* Qof naf xumi ku jirto; nafkadhowr; sakaraad.
**xaraarug**[2] *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Nafley sakaraadid.
**xaraarugid** *m.f.dh eeg* xaraarug[2].
**xaraash**[1] *m.l* 1. Wax naado lagu iibiyo oo hadba qofka qiime madhaafaan ah gaara lagu baaryo. 2. *(-shiyo, m.dh)* Qof ama dibi beerfalidda yaqaan.
**xaraash**[2] *f.mg1* **(-shay, -shtay)** Badeeco qiimo jaban ku gadid.
**xaraashid** *m.f.dh eeg* xaraash[2].
**xarad** *m.l* Muuqaallo ka samaysan xarriiqo iyo astaamo oo wax la qurxinayo korkiisa lagu dhigo ama lagu qoro; naqash. *ld* **xarar.**
**xaradhaami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid si fiican u dhaqaalayn.
**xaradhaamin** *m.f.dh eeg* xaradhaami.
**xaradhaamo** *m.dh* Waxaaga oo la deysto oo qof kale wixii, wax lagu qabsado; wax dhaqaalaysi; tashiilad; maradhaaro.
**xaraf** *m.l* (**-rfo,** *m.l*/**xuruuf,** *m.dh*) Alifka af lagu qoro ereyadiisa mid ka mid ah.
**xarafsad** *m.l ld* **xarafsasho.**
**xarafsasho** *m.f.dh eeg* xarafso. *ld* **xarafsad, xarafsi.**
**xarafsi** *m.l ld* **xarafsasho.**
**xarafso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax kulul ama diirran si ay u qaboobaan dabayl u dhigid.
**xarakaad** *m.l ld* **xarako (2).**
**xarakad** *m.dh ld* **xarako (2).**
**xarakayn** *m.f.dh eeg* xarakee.
**xarakaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Xarako loo yeelay.
**xarakaysnaan** *m.f.dh eeg* xarakaysan. *ld* **xarakaysnaansho.**
**xarakaysnaansho** *m.l/dh ld* **xarakaysnaan.**
**xarakee** *f.g2* **(-keeyay, -kaysay)** Xarako u yeelid.
**xarakeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Far wax xarako loo yeelay ahaansho.
**xarako** *m.dh* 1. *(-dyo, m.dh)* Dhaqdhaqaaq. 2. *ld* **xarakaad, xarakad.** Shaqallo loo yeelo xuruufta carabiga. 3. Xiiso; farax.
**xaram** *m.l ld* **xaran.**
**xaran** *m.l* Meel barakaysan oo cibaadeysi loo tago sida Kacbada iyo masjidka Madiina. *ld* **xaram.**
**xarar**[1] *m.l* 1. Geed-abaareed weynaada oo laf adag oo qoryihiisa wax lagu dhisto. 2. *(-rro, m.dh)* Naqash.
**xarar**[2] *f.g1* **(-rdhay, -rartay; -rdhi)** Wax xarar ku dhigid.
**xarbad** *m.dh ld* **xaraabad.**
**xarbi**[1] *m.l ld* **xaraabad.**
**xarbi**[2] *f.mg1* **(-iyay, -iday; -iyi)** Cid la dagaalamid.
**xarbin** *m.f.dh ld* **xarbiyid.**
**xarbiyid** *m.f.dh eeg* xarbi[2]. *ld* **xarbin.**
**xardhan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax xarar loo yeelay ahaansho.
**xardhanaan** *m.f.dh eeg* xardhan. *ld* **xardhanaansho.**
**xardhanaansho** *m.l/dh ld* **xardhanaan.**
**xardhid** *m.f.dh eeg* xarar[2].
**xareed** *m.dh* 1. Biyo roob. 2. Biyo macaan oo aan cusbo lahayn. 3. X. ah: midab casaan furan ah.
**xareedayn** *m.dh* (*kiim.*) Hab ka kooban karkarinta hoor iyo qaboojinta uumigiisa. Xareedaynta waxa loo isticmaalaa safaynta hoorarka ama kala sooridda xubnaha iskujir hoor ah.
**xareedeeye** *m.l.u* Baalalley.
**xareedi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Dugaag, shimbiro iwm ciyaaro, ci' ama dhaqdhaqaaq kale oo ay ku muujinayaan barwaaqo samayn. 2. Shimbiro ci' iyo dhaqdhaqaaq la aamminsanyahay in ay ku roobdoonayaan samayn.
**xareedin** *m.f.dh eeg* xareedi. *ld* **xareedis.**
**xareedis** *m.l ld* **xareedin.**
**xarfaan** *m.dh.w eeg* xariif.
**xarfad**[1] *m.l ld* **xarfasho.**
**xarfad**[2] *m.dh* Xeelad qof u suurta gelisa in uu danihiisa si fiican u fushado.
**xarfadayn** *m.f.dh eeg* xarfadee.
**xarfadee** *f.mg2* **(-deeyay, -daysay)** Xarfad samayn.
**xarfasho**[1] *m.f.dh eeg* xarfo[2]. *ld* **xarfad**[1].
**xarfasho**[2] *m.dh* 1. Dhaqaaq tartiib ah ee biyaha sare ee badda ama haro oo ay dabayshu dhaqaajiso iyo dhaqaaqyada kale ee la midka ah sida ciidda iwm. 2. *(jool.)* Tuulimaad kasta oo dhulka dushiisa ah oo la soo qaaday, gaar ahaan ka barafku tuulo amase biyaha ka yimaada barafka.
**xarfi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Hoore kulul ama diirran dabayl ku qaboojin.
**xarfin**[1] *m.f.dh eeg* xarfi.
**xarfin**[2] *m.dh* (*fiis.*) Dariiqadda ay walaxi kaga beddelanto uumi isuguna bedesho dareere. Dareeruhu, tusaale ahaan, waxa sameeya uumi galey gibilka.
**xarfo**[1] *m.l* 1. Caws jilicsan oo dhego yaryar oo meelaha riska ah ka baxa; wuxuu yeesha sabuul miro yaryar leh oo la cuno. 2. *(-ooyin, m.l)* Kax bannaan; dibir. 3. Kalluunka jaad ka mid ah.

**xarfo[2]** *f.mg3* **(-faday, -fatay)** Hoore dabayl ku qaboobid.
**xargag[1]** *m.l* 1. Wax biyabbiyo ah, sida dhiigga, is-qabsadkooda. 2. Wax caato darteed, la engega, isku soohma. 3. Kawrax; engeg. *ld* **hargag[1], xarkag[1].**
**xargag[2]** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** Subag, dhiig iwm wax fadhiya ama adag noqosho. *ld* **hargag[2], xarkag[2].**
**xargagid[1]** *m.f.dh eeg* xargag[2]. *ld* **hargagid, xarkagid.**
**xargagid[2]** *m.dh* (*fiis.*) Xaaladda dareere jiitama oo isu beddelo wax fadhiya.
**xargagoosasho** *m.f.dh eeg* xargagooso.
**xargagooso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Wayraxid.
**xargagsan** *f.mg4* **(-sanaa, -sanayd)** Wax xargagay ahaansho. *ld* **hargagsan, xarkagsan.**
**xargagsanaan** *m.f.dh eeg* xargagsan. *ld* **hargagsanaan, hargagsanaansho, xargag-sanaansho.**
**xargagsanaansho** *m.l/dh ld* **xargagsanaan.**
**xargaha codka** *m.l* (*c.nafl.*) Sooha labada isugu laaban oo ka soo kuusan labada dhinac booca oo ka sameeya jeexdin dhuuban hawomareenka dushiisa. Neef soo saaridda way ruxdaa cod la maqlana waa ka sameysa kaas oo ah hadal, hees iyo codad kale oo la naqlo. Isbeddelka ku dhaca xargaha codka iyo cudurrada ku dhaca dareemayaashooda waxay wax yeelleeyaan codka.
**xarig** *m.l* 1. Daliigo xaskul ah ama mayrax ama caw ama xariir ama bir ama wax kale oo inta la isku jebsho tidco, wax lagu xiro ama lagu jiido. 2. Xabsi.
**xariggoys** *m.l* **(-syo,** *m.dh***)** Dowligoys; sirsir.
**xarigxarig** *m.l* Nagaar dhaadheer oo dhulka ku faalala, oo geelu aad u jecel yahay
**xarigxoolaad** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** Xarig harag xoolaad laga tidcay ama laga soohay.
**xariif** *m.l.kh* **(xarfaan,** *m.dh***)** 1. Qof xeelad badan. 2. Qof caqli badan.
**xariiftamid** *m.f.dh eeg* xariiftan[2]. *ld* **xariiftan[1].**
**xariiftan[1]** *m.l ld* **xariiftamid.**
**xariiftan[2]** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Si xarfadi ku jirto qof cayaar ula dheelid.
**xariir[1]** *m.l* Caano biyo badan lagu daray; candiid; cindiid.
**xąriir[1]** *m.dh* Lafdhabar; arxan. *ld* **xiriir[2].**
**xariir[2]** *m.dh* 1. Dhar jilicsan oo qurxoon qaalina ah oo duntiisa ay samayso diirdiirxariireedu. 2. *(-ryo, m.dh)* Summad idaha dhegaha looga dhigo oo labo alif ah.
**xąriir[2]** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** *ld* **xiriir[3] (3).**
**xariir[3]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Barxid (caano). *ld* **xariiri.**
**xariirad** *m.l ld* **xariirasho.**
**xariirasho** *m.f.dh eeg* xariiro. *ld* **xariirad.**
**xariiri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **xariir[3].**
**xariirid** *m.f.dh eeg* xariir[3]. *ld* **xariirin.**
**xąriirid** *m.f.dh eeg* xąriir[2]. *ld* **xiriirid.**
**xariirin** *m.dh ld* **xariirid.**
**xariiro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** Caano biyo badan ku darsasho.
**xariq ku ligan sallax** *m.l* **(-qo ...,** *m.l***)** *eeg* ligane.
**xarkag[1]** *m.l ld* **xargag[1].**
**xarkag[2]** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** *ld* **xargag[2].**
**xarkagid** *m.dh ld* **xargagid[1].**
**xarkagsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **xargagsan.**
**xarkagsanaan** *m.dh ld* **xargagsanaan.**
**xarkagsanaansho** *m.l/dh ld* **xargagsanaan.**
**xarmal** *m.l* Tiire.
**xarmasho** *m.f.dh eeg* xarmo.
**xarmo** *f.mg3* **(-maday, -matay)** 1. Xajiyid; xaj gudasho. 2. Waajibka xajka gudashadiisa gudagelid.
**xaroor** *m.l/dh* Dhabarka dadka, labada daqay meesha u dhaxaysa oo godan.
**xarraamid** *m.f.dh eeg* xarraan[2].
**xarraan[1]** *m.l* 1. Faras aan hayin ahayn. 2. *(-nno, m.dh)* Qof qaba mingis aan la yabarayn.
**xarraan[2]** *f.mg1* **(-aamay, -aantay; -aami)** Faras wax aan hayin ahayn noqosho.
**xarragayn** *m.f.dh eeg* xarragee.
**xarragaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax xarrago ka muuqato ahaansho.
**xarragaysii** *f.mg2* **(-iiyay, -iisay)** Cid aad u sharfid.
**xarragaysiin** *m.f.dh eeg* xarragee.
**xarragaysnaan** *m.f.dh eeg* xarragaysan. *ld* **xarra-gaysnaansho.**
**xarragaysnaansho** *m.l/dh ld* **xarragaysnaan.**
**xarragee** *f.g2* **(-geeyay, -gaysay)** Qof wax xarrago leh siin.
**xarrago** *m.dh* 1. Hab wixii arkaa u bogaan oo ama loo socdo ama loo qaato dhar cusub ama qaali ah ama si gaar ah loo jaangooyay ama loo tolay; mardaaddii; xashaash; shoob. 2. Qurux; wanaag.
**xarragoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** 1. Dhar qurxoon xirasho. 2. Ka x.: wax ka faanid ama iska dhawrid.
**xarragood** *m.f.l eeg* xarragoo.
**xarre** *m.l* **(-rayaal,** *m.l/dh***)** Buluunbulyo; xar. *ld* **xorre (2).**
**xarriijin** *m.dh ld* **xarriiq[1].**
**xarriiq[1]** *m.dh* **(-qo,** *m.l***)** 1. Daliig, jiitin. 2. *ld* **xarriijin, xarriiqin.**

**xarriiq²** *m.dh* **(-qo,** *m.l***)** (*xis.*) Isku xir ka dhexeeya laba barood oo ku yaalla dululaati ama dul xarriiqi waxa ay leedahay dherer haseyeeshee, ma laha ballac, waxa ay noqon kartaa mid toosan ama xoodan. Hidda toosan waa fogaanta ugu gaaban ee u dhaxaysa laba barood oo ku yaalla dul fidsan.
**xarriiq³** *f.g1* **(-qay, -qday)** Xarriiq samayn.
**xarriiqa waqtiyeynta caalamiga** *m.dh* (*juqr.*) Xarriiq la mala awaalay oo caalamku isku raacay oo mara dhigta 180 , meelaha qaarkood oo magaalooyin lala raacay mooyaane. Marka darriiqdaas la gudbo iyada oo galbeed laga socdo barina loo socdo maalin ayaa lagu noqdaa; marka laga gudbo xarriiqdan lagana socdo bari loona socdo galbeed maalin dhan ayaa la lumiyaa.
**xarriiqan** *f.mg4* **(-qnaa, -qnayd)** Wax la xarriqay ahaansho.
**xarriiq-badh** *m.l* **(-qo ...,** *m.l***)** (*xis.*) (Fallaar) Xarriiq toosan oo ka bilaabanta bar maguuraan ah oo si aan joogto ahayn ugu fidda hal jiho (dhinac) oo keliya.
**xarriiqid** *m.f.dh eeg* xarriiq².
**xarriiqin** *m.dh ld* **xarriiq¹.**
**xarriiqnaan** *m.f.dh eeg* xarriiqan. *ld* **xarriiqnaansho.**
**xarriiqnaansho** *m.l/dh ld* **xarriiqnaan.**
**xarriiq-taabte** *m.l* (*xis.*) Xarriiq toosan oo xood ama sallax ka taabta bar keliya, bartaas oo loo yaqaan barta taabtaha.
**xarriiq-xoog** *m.dh* **(-qyo ...,** *m.dh***)** (*fiis.*) Xarriq mala'awaal ee bedad xoog oo muujiya jihada iyo itaalka bedadda. Badanaa, xarriiqahan waxaa loo adeegsadaa muujinta bedad birlabeedka iyo bedad danabeedka.
**xarrish** *f.g1* **(-shay, -shtay)** Qof qiimahiisa dadnimo wax u dhimid.
**xarrishaad** *m.dh ld* **xarrishid.**
**xarrishid** *m.f.dh eeg* xarrish. *ld* **xarrishaad.**
**xarshaash¹** *m.l ld* **xashaash.**
**xarshaash²** *f.mg1* **(-shay, -shtay)** *ld* **xashaash².**
**xarshaashid** *m.dh ld* **xashaashid.**
**xarshaasho** *m.dh* Carsaanyo.
**xarun** *m.dh* **(-umo,** *m.l***)** 1. Caasimad; magaalo madax. 2. Rug; saldhig.
**xaruubbamid** *m.dh ld* **xaruumid.**
**xaruumbi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** *ld* **xuruun².**
**xaruumbin** *m.dh ld* **xaruumid.**
**xaruumid** *m.f.dh eeg* xaruun². *ld* **xaruumbin, xaruubbamid, xuruumid.**
**xaruun 1** *m.l* Cod xabeeb leh oo hoos loo yiraahdo. *ld* **xuruubban¹, xuruun¹.**
**xaruun²** *f.mg1* **(-uumay, -uuntay; -umi)** Cod xabeeb leh hoos u dhihid. *ld* **xaruumbi, xuruubban², xuruun².**
**xaryami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Xoolo badan hal mar wada wadid.
**xaryamid** *m.f.dh eeg* xaryan².
**xaryamin** *m.f.dh eeg* xaryami.
**xaryan¹** *m.l* 1. Xoolo badan. 2. *(-nno/-mmo, m.l./dh)* Nooc ka mid ah doonyaha waaweyn, siiba kuwa shiraacyada badan leh.
**xaryan²** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Xoolo badan hal mar wada guurid.
**xas** *m.l* **(-sas,** *m.l***)** Jiq ka samaysan ood ama dhir yaryar; xanbus.
**xasaagaysasho** *m.f.dh eeg* xasaago. *ld* **xasaagaysi.**
**xasaagaysi** *m.l ld* **xasaagaysasho.**
**xasaagayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Gocasho.
**xasaago** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Gocasho; gocad.
**xasaasi** *m.l.kh* X. ah: wax taabashadooda, ka hadliddooda iyo talakeenkoodu keeni karo dhibaato.
**xasad¹** *m.l* Wanaagga dadka kale helayo oo laga naxo ama la nebcaado ama la jeclaysto in iyaga laga qaado oo isaga loo soo wareejiyo; khayrka dadka kale haysto oo laga gubto.
**xasad²** *f.g1* **(-sday, -sadday; -sdi)** Cid xasad kula kicid, xaasid ku noqosho. *ld* **xąasid².**
**xasanaad** *m.l* 1. Camal wanaagsan oo loo falo ka raalinimada Eebbe in lagu gaaro. 2. Abaalgud lagu helo camal wanaagsan oo la sameeyo.
**xasarad** *m.dh* Carqalad; shiddo.
**xasaradayn** *m.f.dh eeg* xasaradee.
**xasaradee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** Cid dhibaato u gaysasho.
**xasaw** *m.dh* **(-wo,** *m.l***)** Miiq maro ama bir ah oo dharka iwm lagu qurxiyo; seri.
**xasayn** *m.f.dh eeg* xasee.
**xasaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la xaseeyey ahaansho.
**xasaysnaan** *m.f.dh eeg* xasaysan. *ld* **xasaysnaansho.**
**xasaysnaansho** *m.l/dh ld* **xasaysnaan.**
**xasdid** *m.f.dh* xasad². *ld* **xaasidid, xasidid.**
**xasee** *f.g2* **(-seeyay, -saysay)** Wax qarin, wax xas ku ridid.
**xash** *m.l.u* 1. Jajab yaryar, aan waxtar lahayn oo dhuxusha ka jajaba. 2. Jajab kastoo ka hara qori la qoray ama wax la mid ah.
**xashaash¹** *m.l* Xarrago; mardaaddi; shoob. *ld* **xarshaash¹.**
**xashaash²** *f.mg1* **(-shay, -shtay)** Dhar cusub ama qurxoon xirasho. *ld* **xarshaash².**

**xashaashid** *m.f.dh* xashaash². *ld* **xarshaashid.**
**xashar** *m.l ld* **xanshar.**
**xasharaad** *m.l.u* Cayayaan.
**xashiish** *m.l.u* 1. Xash. 2. Nooc ka mid ah maandooriyayaasha oo sida buuriga oo kale loo shito.
**xashiishad** *m.dh ld* **xashiish.**
**xashin** *m.dh* **(-imo,** *m.l***)** Maqaar harag ari oo laysku tolay ka samaysan oo lagu kaydiyo abuurka birqalaxda iwm.
**xashir** *m.l* Badar tuman oo jajab ah.
**xashiri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Badar buunshe ka saarid. *ld* **xanshiri.**
**xashirin** *m.f.dh eeg* xashiri. *ld* **xanshirin.**
**xashwad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Dalool weyn oo ka dalooshama doon iwm.
**xasidid** *m.dh ld* **xasdid.**
**xasiigin** *m.dh* Miro yicibeed oo aan bislaan qardo ah.
**xasil¹** *m.l* Aayar; miyir; tartiib.
**xasil²** *f.mg1* **(-ilay, -ishay)** 1. Arrin iwm wax deggan noqosho. 2. Xoolo wax aayar u socda ama u daaqaya noqosho.
**xasildarro** *m.dh* Xasillooni la'aan.
**xasili** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax xasilloon ka dhigid. 2. Lacag iwm helid.
**xasilid** *m.f.dh eeg* xasil².
**xasilin** *m.f.dh eeg* xasili.
**xasillan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax deggan ahaansho. *ld* **xasilloon.**
**xasillanaan** *m.f.dh eeg* xasillan. *ld* **xasillanaansho, xasilloonaan, xasilloo-naansho.**
**xasillanaansho** *m.l/dh ld* **xasillanaan.**
**xasilloon** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **xasillan.**
**xasilloonaan** *m.dh ld* **xasillanaan.**
**xasilloonaansho** *m.l/dh ld* **xasillanaan.**
**xasillooni** *m.dh ld* **xasillanaan.**
**xasin** *m.l ld* **xays.**
**xaskul** *m.dh* (*bot.*) Geed dacarta la tol ah; wuxuu leeyahay caleemo dhaardheer oo warmo ah oo qaarka danbe u wada buuran oo wada hilib ah, oo caarad qodax ah ku wada dhammaada; sida wax laysku falkiyay bay isu haystaan oo midiba mid uga kor baxdaa. Waa wada liil, xargo iyo waxyaalo kaleba laga sooho ama laga sameeyo; xaskulxig.
**xasuuq** *f.g1* **(-qay, -qday)** Nafley badan hal mar wada layn; baabi'in.
**xasuuqid** *m.f.dh eeg* xasuuq.
**xataa** *fk.* 1. Eray lagu isticmaalo kolka wax gaar ah la weyneynayo ama culays gaar ah la saarayo. Tus. "Waa geesi oo xataa libaaxa (ama libaaxa xataa) kama baqo". 2. Haba yaraatee. Tus. "Bal wax uun i sii, xataa shilin". *ld* **xitaa.**
**xatab** *m.l* Cagasaaraha ragaadka (jaranjarada) middood.
**xatabad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Meesha aqalka laga galo; irrid-horaad.
**xatooyo** *m.dh* Hanti cid kale leedahay oo amar la'aan qarsoodi looga qaato; tuugannimo.
**xaw** *m.dh* 1. Dhuun. 2. Naf.
**xawaad** *m.dh* Xoolo badan.
**xawaadeen** *m.l* Dabayl xoog leh.
**xawaaj** *m.l ld* **xawaash.**
**xawaaji** *m.l ld* **xawaash.**
**xawaal¹** *m.l ld* **xabaalid.**
**xawaal²** *m.dh* Degganaanta iyo dib u gurashada badda.
**xawaalad** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** 1. *(dhaq.)* Warqaadda lagu diro lacagaha dadku boostada ku dirayaan. 2. *(dhaq.)* Lacag dal laga wareejiyo iyadoo dal kale lagu wareejinayo.
**xawaarayn** *m.f.dh eeg* xawaaree.
**xawaare** *m.l* Orod si gaar ah loo ordo.
**xawaare ileys** *m.l* **(-syo,** *m.dh***)** (*fiis.*)Summad C. Xawaaraha ay ku baahaan hirarka birlabdanabeedka maraaya dulalaati madhan, kaas oo ah madoorsoome fisikeed, le'egna 2.997.925 x 10(8) m/s, waxana loo yaqaanaa madoorsoomaha birlabdanabeed.
**xawaaree** *f.mg2* **(-reeyay, -raysay)** Ku x.: ayadoo la ordayo meel xoog ugu wareegid.
**xawaare-hoor beeg** *m.l* **(-ayaal ...,** *m.l/dh***)** *eeg* anemoomitir.
**xawaash** *m.l* Dhirta lagu carfiyo cuntada.
**xawaldaar** *m.l* Jaajin.
**xawayaan** *m.l ld* **xayawaan.**
**xawbaf** *m.dh* Caws caleemo dhaadheer oo rarada laga sameeyo.
**xawil** *f.g1* **(-ilay, -ishay)** Lacag iwm meeshay yiilleen maahee meel kale u beddelid.
**xawilad** *m.dh ld* **xawilid.**
**xawilid** *m.f.dh eeg* xawil. *ld* **xawilad.**
**xawlalmariid** *m.l ld* **xawlmariid.**
**xawlli** *m.l* Dheeraynta wax ordaya.
**xawlmariid** *m.l* Xididdo waaweyn oo surka ku yaal midkood coobe. *ld* **xawlalmariid**
**xawo¹** ***m.dh*** Biyaha laboodka; mino; shahwo.
**xawo²** *m.dh* (*c.nafl.*) Unug taran qaangaadh ah oo socda, oo ay leeyihiin xayawaanka labka ah, oo ay soo daayaan xiniinyuhu.
**xawr** *m.l* **(-rar,** *m.l***)** Dhenged yar oo dhuuban.
**xawri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid ul yar la dhicid; dhengedee.
**xawrin** *m.f.dh eeg* xawri.
**xay** *m.l* 1. Ubaxa kiisa aan qaabka caleemaha lahayne u baxa sida bul ama cuntub ama

xirmo yar oo dun ah. 2. Midabkiisu, sida xayga qaarkii, cadyahay.
**xayaab** *m.dh* **(-bo,** *m.dh***)** (*bot.*) Dhir kulaalay geedaha waaweyn saarata ama kuboodda oo caan ku ah kaymaalayda badhaalaha.
**xayaabo** *m.dh* Lakab qira yar oo fuula hooreyaasha, badanaa dabayshu xarfiso.
**xayaad¹** *m.l* Nooc ka mid ah ciyaaraha saarka oo leh jiib, jaan iyo sacab, waxaana cayaar ammaanta diinta Islaamka ku dhisan oo ay dheelaan beeraleyda reer Dhoobey iyo Ugaarsatadaba. Dheeshaa sida Booranaha waxaa lagu daaweeyaa cudurro.
**xayaad²** *f.mg1* **(-day, -dday)** Nafley raaxaysasho.
**xayaadid** *m.f.dh eeg* xayaad².
**xayawaan** *m.l.u* 1. Naflay. 2. Sankuneefle. 3. Duunyo; xoolo. *ld* **xawayaan.**
**xayawaan-caabud** *m.l* (*taar.*) Diimaha qaddiimka ah qaarkood waxay amminsanaayeen in shay kasta sida geedaha, dabaysha, dhagaxa, xiddigaha, iwm ay leeyihiin af ama ruux ayna ka sareeyaan bani aadamka.
**xayawaannimo** *m.dh* Xayawaan ahaansho.
**xayaysasho** *m.f.dh eeg* xayayso.
**xayaysii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Badeeco iwm iidheh u samayn.
**xayaysiin** *m.f.dh eeg* xayaysii.
**xayaysiis** *m.l* **(-syo,** *m.dh***)** Ogeysiis loo baahiyo dadweynaha aydoo loo ammaanayo badeeco iwm.
**xayayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Ubaxbixin; fiidid.
**xaybooro** *m.dh* Summad geela lagu dhigo oo leh qaab (U) hoos u jeedda oo lagu dhigo garabka.
**xayd** *f.g1* **(-day, -dday)** Maro iwm kor u qaadid.
**xaydaamasho** *m.f.dh eeg* xaydamo.
**xaydaamid** *m.f.dh eeg* xaydaan.
**xaydaamo** *f.g3* **(-aantay, -aamatay)** Wax xaydaan u samaysasho.
**xaydaan¹** *m.l* Ood ama dhismo wareegsan.
**xaydaan²** *f.g1* **(-aamay, -aantay; -aami)** Wax xaydaan loo sameeyay noqosho.
**xaydan** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Maro iwm wax la xayday ahaansho.
**xayddaan** *m.l* **(-nno/-aammo,** *m.dh***)** Ood ama dhismo wareegsan.
**xaydhayn** *m.dh* (*fiis.*) Isticmaalka saliidda, xaydha iwm, si loo yareeyo xoogga isliska ee ka dhexeeya dulaha istaabanaya, loogana hortago daxalka.
**xaydid** *m.f.dh eeg* xayd.
**xaydnaan** *m.f.dh eeg* xaydan. *ld* **xaydnaansho.**
**xaydnaansho** *m.l/dh ld* **xaydnaan.**
**xaydo** *f.g3* **(-ytay, -ydatay)** Maro la guntanyahay kor u qaadasho.
**xayeeshi** *m.dh.u* Nafley gurijoogto, caato ah.
**xayeesi** *m.l.kh* Caato; weyd.
**xayeesinnimo** *m.dh* Xayeesi ahaansho.
**xayi** *m.l.kh* X. ah: qof waxtar ah ama firfircoon.
**xayir** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Wax socodkooda ama fuliddooda is-hortaagid.
**xayiraad¹** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** Xayirmid.
**xayiraad²** *m.dh* **(-do,** *m.l***)** (*taar.*) Is-hortaag dhaqaale oo la xiriira joojin ganacsi, dhaqdhaqaaqa maraakiibta si looga joojiyo dal isdhaafsiga ganacsiga uu la leeyahay dalalka kale.
**xayiran¹** *m.l ld* **xayirmid.**
**xayiran²** *f.mg1* **(-rmay, -rantay; -rmi)** Wax socodkooda ama fulintooda la is-hortaagay noqosho.
**xayiran³** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax la xayiray ahaansho.
**xayirid** *m.f.dh eeg* xayir.
**xayirmid** *m.f.dh eeg* xayiran². *ld* **xayiran¹.**
**xayirnaan** *m.f.dh eeg* xayiran³. *ld* **xayirnaansho.**
**xayirnaansho** *m.l/dh ld* **xayirnaan.**
**xayl¹** *m.l* Dhiigga dumarku bishiiba kol helo; caado; dhibaad.
**xayl²** *f.mg1* **(-lay, -shay)** Haweeney caado helid.
**xaylid** *m.f.dh eeg* xayl.
**xayn** *m.dh* In yar oo aan badayn oo xoolo, ugaar iwm oo wada jira; horin; koox.
**xayndaab** *m.l* **(-byo,** *m.dh***)** Deyr; heeraar.
**xaynoosh** *m.l.kh* X. ah: mid aad u cad.
**xayo** *m.dh* Xishood.
**xayr** *m.dh* 1. Baruur ka baxda meelo gaar ah oo jirka nafleyda ka mid ah. 2. Xuub baruuri saaran tahay oo ku daboolan uurkujirta. 3. Jifi.
**xayraamid** *m.f.dh eeg* xayraan².
**xayraan¹** *m.l.kh* Xanaagid.
**xayraan²** *f.mg1* **(-aamay, -aantay, -aami)** Ku x.: cid aad ugu xanaaqid.
**xayrarriyaad** *m.dh.u* Caad qiro yar oo marka roobku da'o badanaa cirka isku geyfa.
**xayraxade** *m.l* Amuur weyn oo midabyo leh.
**xayroobid** *m.f.dh eeg* xayrow.
**xayrow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Xayr jeelasho.
**xays** *m.l* 1. Roob jiilaalka ka da'a xeebaha bari. 2. Xilli roob ka da'o xeebaha bari.
**xaysin** *m.l.u* Goobta ku da'a roobka xays.

**xayuubi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Ka x.: wax qof dusha ka saarnaa xoog uga qaadid. 2. Ka x.: xil, derejo iwm qof ka qaadid.
**xayuubin** *m.f.dh eeg* xayuubi.
**xayuubsasho** *m.f.dh eeg* xayuubso. *ld* **xayuubsi.**
**xayuubsi** *m.l ld* **xayuubsasho.**
**xayuubso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Ka x.: wax qof korka ka saarnaa xoog uga qaadasho.
**xeeb yar** *m.dh* **(xeebo yaryar,** *m.l***)** (*jool.*) Liidka dhulka xeebta ah ee la jeeda badaha ama harooyinka; badanaa waxaa la yirahdaa waa dhulka u dhexeeya xarriiqa u hooseeya mawjadda badda iyo ka u sarreeya ee ay soo gaari karaan mawjadaha baddu.
**xeeb[1]** *m.dh* **(-bo,** *m.l***)** Daliig dhul ah oo cammuud iyo sabbaax leh oo bad dhinaca ku haysa.
**xeeb[2]** *m.dh* **(-bo,** *m.l***)** (*juqr.*) Dhulka deriska la ah badda ama biyo kale oo weyn kuwaas oo mawjadahoodu ay si toos ah u saameeyaan.
**xeebad** *m.l ld* **xeebasho.**
**xeebasho** *m.f.dh eeg* xeebo. *ld* **xeebad.**
**xeebo** *f.mg3* **(-btay, -batay)** 1. U x.: wax u turid. 2. U x.: wax u xilasho.
**xeegaan** *m.dh* Xiriir is-tixgelin iyo qaddarin leh oo cid ka dhexeeya.
**xeego** *m.dh* 1. Jaadadka cawda mid ka mid ah mirihiisa. 2. Kabro.
**xeel** *m.dh* Tab iyo maaro wax lagu xalliyo. *ld* **xeelad, xeelo, xiilo.**
**xeelad** *m.dh ld* **xeel.**
**xeeladayn** *m.dh ld* **xeelayn.**
**xeeladee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** *ld* **xeelee.**
**xeelayn** *m.f.dh eeg* xeelee. *ld* **xeeladayn.**
**xeeldheer** *f.mg4* **(-raa, -rayd)** Ku x.: cid aqoon dheeraad ah wax u leh ahaansho.
**xeeldheeraan** *m.f.dh eeg* xeeldheer. *ld* **xeeldheeraansho, xeeldheeri.**
**xeeldheeraansho** *m.l/dh ld* **xeeldheeraan.**
**xeeldheere** *m.l.kh* **(-rayaal,** *m.l/dh***)** Qof aqoon iyo waaya-aragnimo dheeraad ah u leh qayb cilmiga ka mid ah.
**xeeldheeri** *m.dh ld* **xeeldheeraan.**
**xeelee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** Arrin loo baahanyahay tab ku maarayn. *ld* **xeeladee.**
**xeelo** *m.dh ld* **xeel.**
**xeer ciqaab** *m.l* **(-rar ...,** *m.l***)** (*qaan.*) X. c. wuxuu ka kooban yahay dhammaan sharciyada dawladda ee khuseeya dembiyada iyo ciqaabta.
**xeer fal-cuf** *m.l* **(-rar ...,** *m.l***)** (*kiim.*) Marka heerkulku ma doorsoome yahay, dhakhsaha falgalka kiimikaad wuxuu saamiggal qumman ku yahay cufka firfircoon ee falgalayaasha, cufka fifircoon waxaa loo qaatay ribnaanta mool/dm.3 falgalka soo saara A+B, xeerka fal cuf wuxuu sheegayaa in dhakhsasha = K A iyo B halkaas oo A iyo B ay u taaganyihiin ribnaanta A iyo B ee mool/dm.3.
**xeer hees** *m.l* **(-rar ...,** *m.l***)** (*kiim.*) Haddii falgalayaal loo beddeli karo maxsuullo falgallo isdaba joog ah kaddib, wadarta kulalka falgallada iyadoo la tixgelinayo calaamadahooda waxay la mid tahay kulka falgalka ee kalgalayaasha si toos ah loogu beddelo maxsuullo. Guud ahaan, isbeddelka tamarta oo dhammi marka falgalayaashu noqonayaan maxsuullo kuma xirna jidka la raacayo.
**xeer silsilad** *m.l* (*xis.*) Hab lagu raadiyo diiranaha fansaar dhawr doorsoome. Xigsinayn ayaa la sammeeyaa iyada oo la eegaayo fansaar kasta, jawaabuhuna waa la isku keenaa.
**xeer[1]** *m.l* 1. *(-rar, m.l)* Sharci; dastuur. 2. Xarig kor looga xiro aqalka miyiga si aan dabayshu u qaadin.
**xeer[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Xarig wax kor kaga xirid. 2. Wax sharci kadhigid.
**xeeran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax la xeeray ahaansho.
**xeerar-waarid** *m.l* (*fiis.*) Xeer caddaynaya in wadarta xaddiga astaamaha fisikaad sida cuf iyo tamar aanu isbeddelin, inkastoo isbeddel gudeed ka dhex dhaco astaamaha fisikaad.
**xeerbeeg** *m.dh.u* Ikhyaar garta goysa oo wixii la isku qabto loola tago.
**xeerburis** *m.l ld* **xeerjebis.**
**xeerdhaari** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** Qof aad u yaqaan xeerka.
**xeerhoosaad** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** Nidaam gaar ah, u degsan dad meel wada deggan oo ay isku maamulaan.
**xeeri[1]** *m.l* Heeryo.
**xeeri[2]** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Heeryee.
**xeerid** *m.f.dh eeg* xeer[2].
**xeer-ilaaliye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** Qof sharci yaqaan oo u xil saaran ilaalinta qaanuunka.
**xeerjajab** *m.l* Si aan waafaqsanayn xeerka oo wax loo xalliyo.
**xeerjebis** *m.l* Qaybaha hadalka mid ka mid ah oo aan xeerka afka u yaal loo adeegsan karin. *ld* **xeerburis.**
**xeerka 1aad ee Niyuuton** *m.l* (*fiis.*) Walaxi waxa ay ku jireysaa nagaansho ama socod madoorsoome ah oo raacaya xariiq toosan haddii xoog aanu falayn walaxda.

**xeerka Aarkimidiyas** *m.l* (*fiis.*) Culeyska hoorka ay walax sabbaynaysaa barabixisay waxa uu le'eg yahay culeyska walaxda. Taas oo ah Culeyska (W) ee hoorka barabaxay = Culeyska (W) walaxda.

**xeerka Boyl** *m.l* (*fiis.*) Haddii cuf go'an ee neef la diisiyo, marka heerkulku yahay madoorsoome, taranta cadaadiska (P) ee hoorka iyo muggiisu (V) waa madoorsoome. P1 V1 = P2 V2 taas oo V1 tahay mugga neeftii marku cadaadisku ahaa P1 ; V2 mugga marka cadaddisku yahay P2.

**xeerka danab-soocidda Faaradhay** *m.l* 1. *(fiis.)* Xeerka 1aad ee danab soocidda Faaradhay: cufka walax ee soocanta, marka ay danab sooociddu socoto, waxa uu saamiggal qumman la yahay inta kuulam ee dhexmarta gudbiye milmaha. 2. *(fiis.)* Xeerka 2aad ee danab socidda Faradhay: haddii xaddi danab oo isku mid ah la dhexmariyo gudbiye milmayaal kala duwan muddo go'an, cufafka walxaha kala duwan ee soocma waxa ay saamiggal qumman la yihiin culeys atameedyadooda oo loo qaybiyey saldanabka ayoonka sida qulqulka danabka.

**xeerka dhaalton ee cadaadis-qaybeed** *m.l* (*fiis.*) Cadaadiska guud ee isku-jirka neefo waxa uu le'eg yahay wadarta cadaadis qaybeedyada ka dhallan lahaa neefaha, haddii neef kasta qaarkeed ugu jiri lahayd weelka. *Eeg* Cadaadis qaybeed.

**xeerka Jaarles** *m.l* (*fiis.*) Mugga neef engegani waxa uu saamiggal qumman la yahay heerkulku Kelfin, marka cadaadisku yahay madoorsoome.

**xeerka kala-dhigga** *m.l* (*xis.*) Xiriir gaar ahaaneed ee ka dhexeeya laba xisaabfal. Tusaale ahaan, kutirsaneyaasha ururka {a, b, c, d, ...}. Waxa jiri kara laba xisaabfal sida * iyo 0 oo xisaabfalka * uu ku kala dhigmo 0, marka a * (b o c) = (a * B) o (a * c). b) 2 X (3+6)= (2x3) + (2x6) waa tusaale ka mid ah xeerka kala dhigga ee aritmatiga (ama aljebra). t) A (B U C) = (A B) U (A C) waa tusaale ka mid ah xeerka kala dhigga ee ururrada.

**xeerka kala-hormarinta** *m.l* (*xis.*) Xeer ku saabsan isku xiridda laba kutirsane ee u dhexeeya xisaabfal labaale ah. Taas oo jawaabtu aan ku xirnayn sida loo kala hormariyo kutirsanayaasha. Sida: a*b = b*a. Xisaabfallada isugeynta iyo iskudhufashadu waxa ay raalliggeliyaan heerka kala hormarinta, haseyeeshee, isuqaybinta iyo kalagoyntuna ma raalligeliyaan.

**xeerka kosayn** *m.l* (*xis.*) Saddex-xagal kasta, haddii a, b iyo c iyo yihiin dhererrada dhinacyada iyo + ay tahay xagasha ka horjeedda dhinaca dhererkiisu yahay c, markaa c2= a2+b2-2abcos+

**xeerka Kuulam** *m.l* (*fiis.*) Xoogga ka dhexeeya saldanabka laba barood oo isku jira fogaan r (mitir) ahi waxa uu saamiggal qumman ku yahay tarenta saldanabyada q_1q_2 iyo rogaalka labajibbaarka fogaanta u dhexeysa.

**xeerka Lenis** *m.l* (*fiis.*) Xeer odhanaaya in jihada keyd faraqa saaqmay uu lid ku yahay isbeddelka abuuraya.

**xeerka noqodka** *m.l* 1. *(fiis.)* Fallaadh abbaarka, fallaadh noqodka iyo liganuhuba waa isku sallax. 2. *(fiis.)* Xagal abbaarka (i) = xagal noqodka (r) wuxuna sax ku yahay noqodka ka dhaca dulaha muraayadaha obtikaad ee sallaxa ah iyo kuwa xoodanba.

**xeerka qalloocsanka** *m.l* 1. *(fiis.)* Xagal abbaarka, xagal qalloocsanka iyo liganuhuba waa isku sallak. 2. *(fiis.)* Saamiga sayni iyo sayn r waa madoorsoome marka ay u gaar yihiin labada dhextaal ee tebinaya. Taas oo i = xagal abbaarka, r = xagal qalloocsanka.

**xeerka sayn** *m.l* (*xis.*) Saddex-xagal kasta saamiga dhererka dhinaca marka loo eego saynka xagasha ka horjeedda dhinacaasi waa isku mid dhammaan saddexda dhinac. Sidaa daraadeed saddex-xagal dhinacyadiisu ay yihiin a, biyo c, xaglihiisuna ay yihiin A, B iyo C. Jidka waa a = b = c taas oo ay tahay dhinaca kahorjeeda xagasha A, b-tahay dhinaca kahorjeeda xagasha B iyo c-na tahay dhinaca ka horjeeda xagasha C.

**xeerka[2] aad ee Niyuuton** *m.l* (*fiis.*) Dhaqsaha isbeddelka dahfad ay walaxi leedahay wuxu saamiggal ku yahay xoogga falaya, waxa ayna qaadataa jihada xooggu u falmayo.

**xeerka[3] aad ee Niyuuton** *m.l* (*fiis.*) Fal waliba waxa uu leeyahay falgal le'eg lidna ku ah falkaas.

**xeernaan** *m.f.dh eeg* xeeran. *ld* **xeernaansho.**

**xeernaansho** *m.l/dh ld* **xeernaan.**

**xeer-neefeed** *m.l* (*fiis.*) Xeerarka la xidhiidha heerkulka cadaadiska iyo mugga ee neef cufkeedu go'an yahay. Xeerarka neefta ee ugu muhiimsani waa xeerka Boyle iyo kan Jaarlee.

**xeero[1]** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Weel godan oo qori ka samaysan oo cuntada lagu rito.

**xeero[2]** *m.dh* (*muus.*) Qaybta kordhisa codka shareerada oo ka samaysan xeero qori ah oo harag ari ku daboolan.

**xeeryan** *f.g4* **(-naa, -nayd)** *ld* **heeryaysan.**

**xeeryanaan** *m.f.dh ld* **heeryaysnaan.**
**xeeryanaansho** *m.l/dh ld* **heeryaysnaan.**
**xeeryaqaan** *m.l* **(-nno,** *m.dh*) Qof sharci ku takhasusay ama aad u yaqaan.
**xeeryid** *m.f.dh eeg* xeeri².
**xer** *m.dh.u* 1. Dad koox ah oo sheekh raacsan ama wax ka barta. 2. X. ah: nin u go'ay barashada diinta oo hadba meel u aada kutub raacasho.
**xerageddi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Xoolo xeradii ku firshowday, xero kale u beddelid.
**xerageddin** *m.f.dh eeg* xerageddi. *ld* **xerageddis.**
**xerageddis** *m.l ld* **xeragaddin.**
**xerageddisad** *m.l* **(-dyo,** *m.dh*) *ld* **xerageddisasho.**
**xerageddisasho** *m.f.dh eeg* xerageddiso. *ld* **xeragaddisad.**
**xerageddiso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Guri u dhow u guurid (cid).
**xerageli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Soo x.: wax kasbid. 2. Wax tacbid.
**xeragelin** *m.f.dh eeg* xerageli.
**xeraguul** *m.dh* **(-lo,** *m.l*) Xero xooluhu baryaan marka ay aroorka yihiin.
**xerayn** *m.f.dh eeg* xeree.
**xeraysad** *m.l ld* **xeraysasho.**
**xeraysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la xereeyey ahaansho.
**xeraysasho** *m.f.dh eeg* xerayso. *ld* **xeraysad, xeraysi.**
**xeraysi** *m.l ld* **xeraysasho.**
**xeraysnaan** *m.f.dh eeg* xeraysan. *ld* **xeraysnaansho.**
**xeraysnaansho** *m.l/dh ld* **xeraysnaan.**
**xerayso** *f.g/mg. 3* **(-stay, -satay)** 1. *(f.g)* Wax xero gashasho. 2. *(f.mg)* Xer noqosho.
**xeree** *f.g2* **(-reeyay, -raysay)** Xoolo iwm xero gelin.
**xergee** *f.g2* **(-geeyay, -geysay)** Geel meel reerka ka fog u daaq geyn. *ld* **xerri.**
**xergeyn** *m.f.dh eeg* xergee. *ld* **xerrin.**
**xero** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Meegaar dhagax ah ama ood ama qoryo, oo xoolo ama wax kale loo dhigo; derbi wareegsan oo illin laga galo leh; mooro; siibad. 2. Meel dugsiga ka weyn oo xertu wax ku barato.
**xerodhaaf¹** *m.l* Neef xeradiisa ka taga oo habeenkii xero kale ku hoyda.
**xerodhaaf²** *f.g1* **(-fay, -ftay)** Neef xeradiisa mooyaane xero kale ku hoyasho.
**xerodhaafid** *m.f.dh eeg* xerodhaaf².
**xerokabaad** *m.l* Xoolo aan xeradooda ku soo hoyan habeenkii oo moora kale u gudbo.
**xerokadareeris** *m.l* Ari badan oo goosmay.
**xeroo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Xoolo iwm xero gelid.
**xerood** *m.f.l eeg* xeroo.
**xerri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **xergee.**
**xerrin** *m.dh ld* **xergeyn.**
**xersilow** *m.l* **(-wyo,** *m.l*) Xersi dahab ka samaysan oo silsilad la geliyo dumarku qoorta ku xirtaan.
**xexeb** *m.l* **(-byo,** *m.dh*) Laallaabka ay leedahay heeryo awr saaran oo wax la gashado. *ld* **xolxol, xoxob.**
**xeyd** *f.g1* **(-day, -dday)** Maro dacalkeeda hoose kor u qaadid.
**xeydan¹** *f.mg1* **(-dnaa, -dnayd)** Wax la xayday noqosho.
**xeydan²** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Wax la xeyday ahaansho.
**xeydasho** *m.f.dh eeg* xeydo.
**xeydid** *m.f.dh eeg* xeyd.
**xeydmid** *m.f.dh eeg* xeydan¹.
**xeydnaan** *m.f.dh eeg* xeydan. *ld* **xeydnaansho.**
**xeydnaansho** *m.l/dh ld* **xeydnaa.**
**xeydo** *f.g3* **(-ytay, -ydatay)** Maro dacalkeeda hoose kor u qaadasho.
**xeyraxagato** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Xasharaad yaryar oo hargaha iwm. dufanka ka cuna.
**xiddaayad** *m.dh ld* **xiddo.**
**xiddayn** *m.f.dh eeg* xiddee.
**xiddaysad** *m.l ld* **xiddaysasho.**
**xiddaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax xiddo loo yeelay ahaansho.
**xiddaysasho** *m.f.dh ld* **xiddaysad, xiddaysi.**
**xiddaysi** *m.l ld* **xiddaysasho.**
**xiddaysnaan** *m.f.dh eeg* xiddaysan. *ld* **xiddaysnaansho.**
**xiddaysnaansho** *m.l/dh ld* **xiddaysnaan.**
**xiddee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** Dhar iwm xiddo u yeelid.
**xiddig cirif** *m.dh* (*c.fal.*) Xiddigta laga arko kugta cirifka woqooyi, ee sidaas, lagu calaamadaysto woqooyiga runta ah ee meeshii laga arki karo ee dhulka oogadiisa, sida, kubbad-badka woqooyi.
**xiddig¹** *m.l* 1. Wax iftiin leh oo hawada sare ku sugan oo aan dayaxa iyo qorraxda midna ahayn oo habeenkii kaliya la arko. 2. *(riw.)* Ninka koowaad ee loo xusho jilidda filimada, riwaayadaha iwm. 3. Qof cayaaryahan ah oo kooxdiisa aad uga muuqda. 4. Nasiib.
**xiddig²** *m.dh* **(-go,** *m.l*) 1. Wax iftiin leh oo habeenkii hawada sare laga arko. 2. *(riw.)* Haweeney riwaayadaha iyo filimada jisha. 3. Bir yar oo midab qurxoon leh iyo shangees oo ciidamada derejo ahaan loo siiyo.

**xiddigasheeg** *m.l* (**-gyo,** *m.dh*) Qof xiddigaha wax ka yaqaan oo ka faaliya. *ld* **xiddigiye.**
**xiddigdhul** *m.l/dh* Bahal yar oo wada qodax ah.
**xiddigi** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Xiddigo ka faalin.
**xiddigin** *m.f.dh eeg* xiddigi. *ld* **xiddigis.**
**xiddigis** *m.l ld* **cilmifeleg, xiddigin.**
**xiddigiye** *m.l* (**-yayaal,** *m.l/dh*) Qofka xiddigaha wax ka sheega ama faaliya; xiddigasheeg.
**xiddigle** *m.l* (**-layaal,** *m.l/dh*) Sargaal ciidan oo hal xiddig leh.
**xiddo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Dun midabyo badan oo si gaar ah loo farsameeyey oo si ayan u tifmin dacallada maryaha looga tolo oo qurux loogu tala galay.
**xidh yar** *m.dh* (*bot.*) Geedaaley yar oo har leh; geedo isku urursan oo ku yaal meel gaar oo bannaan.
**xidhiidhis** *m.l* Biyo si kedis ah oo dar-dar ah u shubma ee uu gaar ahaan keeno roobka weyn ee ka da'a waadiyada meelaha lamadegaan-u-ekeyaasha ah.
**xidid[1]** *m.l* (**-do,** *m.l*) 1. Geedka intiisa dhulka ku aasan, laamaha iyo faraqa ka baxa mid ka mid ah. 2. Dhuumaha oogada nafleyda ka buuxa oo dhiigga halbowleyaashu xubnaha ku faafiyeen, soo qaada oo wadnaha ku soo celiya. 3. Xiriir dadku yeesho oo xagga guurka ka yimaada.
**xidid[2]** *m.l* (**-do,** *m.l*) (*xis.*) 1. Xididka tiro maangal ama murakab ah: waa tiro marka la dul dhigo jibbaar ay la mid tahay tiradaasi. Tusaale ahaan, 2 waa xidid afraadka ee 16 (2 =16). 2. Xididka isle'eg: tiro marka lagu beddelo doorsoomaha ku jira isle'egta raaligeliya isle'egta, kaas oo labada dhinac ee isle'egtu isle'ekeysiiya.
**xidid[3]** *f.mg1* (**-day, -dday**) Xidid noqosho (dad).
**xididbarar** *m.l* (*c.nafl.*) Arooreyaal debca, dheeraada oo laallaabma.
**xidid-ciriirshe** *m.l* (**-shayaal,** *m.l/dh*) (*daaw.*) Dawo keenta in xididdada dhiigga ay isku rooraanoo ay ciriirshaan socodka dhiigga.
**xidid-dabciye** *m.l* (**-yayaal,** *m.l/dh*) (*daaw.*) Dawo keenta ballaarashada xididdada dhiigga oo badisa socodka dhiigga.
**xididdeysasho** *m.f.dh eeg* xididdeyso.
**xididdeyso** *f.mg3* (**-stay, -satay**) 1. Xidid yeelasho. 2. Ku x.: meel mudda badan ku sugnaansho.
**xididi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Xidid ka dhigid (dad); xididnimo ku dhawrid.
**xididid** *m.f.dh eeg* xixid[2].
**xididin** *m.f.dh eeg* xididi.
**xididmaskaxeed** *m.l* 1. Dhuuxa dheer oo lafdhabarta, intiisa kore oo riciraha tunka. 2. Mid ka mid ah sooha cad oo maskaxda, maskaxyarada iyo dhuuxdheeraha, sida saymo uga kala leexda oo oogada meesheed walba ka iltiran.
**xididnimo** *m.dh* Xidid ahaan.
**xididshe** *m.l* (**-shayaal,** *m.l/dh*) (*kiim.*) Atam ama koox atammo ah oo leh elektroon madi ah (aan lammaanayn). Xididsheyaasha soocani aad bay u firfircoon yihiin; waxana lagu dejin karaa ama lagu takoori karaa xaalado gaar ahaaneed oo keliya.
**xididxanuun** *m.l* Xanuun yar oo meel jirka ka mid ah si dabacsan u haya. Tus. “Jaamac waa isjirrisiinayaa ee xididxanuun ma hayo”.
**xidig** *m.l* (**-go,** *m.l*) (*baay.*) Jidh ku dhex samaysma unugga, marka ay dhacayaan mayoosiska iyo mitoosisku, kaasi oo ka qayb qaata filiqsanaanta koromatidhyada bu'da unugga hooyada.
**xidiidin** *m.dh* (**-nyo,** *m.dh*) Meel digdigo ah oo aan geedo lahayn.
**xidinxiito** *m.dh* 1. Shinbir yar oo af guduudan iyo lugo aad u dhuudhuuban leh. 2. X. ah: qof aad caato u ah. *ld* **xiidxiito, xiito.**
**xifaalayn** *m.f.dh eeg* xifaalee.
**xifaalee** *f.g2* (**-leeyay, -laysay**) Cid si kaftan ah wax uga sheegid.
**xifaalo** *m.dh* Si hufan oo maad leh oo wax laysaga sheego; kaftan.
**xifaalootan** *m.l ld* **xafiiltamid.**
**xifaaltamid** *m.dh ld* **xafiiltamid.**
**xifaaltan[1]** *m.l ld* **xafiiltamid.**
**xifaaltan[2]** *f.mg1* (**-amay, -antay**) *ld* **xafiiltan[2].**
**xifasho** *m.f.dh eeg* xifo.
**xifo** *f.mg3* (**-ftay, -fatay**) Si xad-dhaaf ah cunto uga dhergid.
**xig[1]** *m.l* Xaskul.
**xig[2]** *m.dh* 1. In yar oo hoore ah. 2. Neef dhawaan la maalay caano yar oo candhadiisa ku soo dhaca.
**xig[3]** *f.g1* (**-gay, -gtay**) 1. Wax, wax kale u dhowaansho. 2. Xiriir qaraabanimo yeelasho.
**xigaal** *m.l.u* Qaraabo. *ld* **xigaalo, xigto.**
**xigaalo** *m.dh ld* **xigaal.**
**xigasho** *m.f.dh eeg* xigo[2].
**xigid** *m.f.dh eeg* xig[3].
**xigmaati** *m.l.kh* Qof xigmad badan.
**xigmad** *m.dh* (**-do,** *m.l*) Murti.
**xigo[1]** *m.dh* Geestaan.
**xigo[2]** *f.mg3* (**-gtay, -gatay**) 1. Neef dhowaan la maalay mar kale maalid. 2. Hadal, maanso iwm oo horay loo sheegay tixraacid.

**xigsasho** *m.f.dh eeg* xigso.
**xigsii** *f.lg2* **(-iiyay, -iisay)** Wax meel ku sugan wax kale ag dhigid. *ld* **xiji.**
**xigsiin** *m.f.dh eeg* xigsii.
**xigsiisan** *m.l* Aroosidda nin ooridii ka dhimatay walaasheed arooso. *ld* **xiskiisan.**
**xigsimi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **xiskimi.**
**xigsimid** *m.dh ld* **xiskimid.**
**xigsimin** *m.dh ld* **xiskimin.**
**xigsin**[1] *m.dh ld* **xiskin**[1]**.**
**xigsin**[2] *f.mg1* **(-imay, -intay; -imi)** *ld* **xiskin**[2]**.**
**xigsinayn** *m.dh* (*fiis.*) Hab lagu raadiyo dhakhsaha uu hal xaddi doorsoome isla beddelo xaddiga doorsoome kale. Tusaale ahaan baabuur baa socday fogaanta x1 ilaa x2 waqtiga u dhexeeya t1 ilaa t2. Xawaare celceliska babuurku waa (x2-x1)/(t2-t1) oo loo qori karo Dx/Dt, taas oo x ay u tagantahay isbeddelka x ee waqtiga t.
**xigso** *f.g/mg3* **(-saday, -satay)** 1. *(f.g)* Cid meel fadhida ag fariisasho. 2. *(f.g)* Cid qaraabo ka dhigasho. 3. *(f.mg)* Ka x.: cid dhib ka furasho.
**xigtannimo** *m.dh* Qaraabonimo; sokeeye; xigaal.
**xigto** *m.dh ld* **xigaal.**
**xiid** *m.l* 1. Shinbir xidinxiitada u eg, kana weyn. 2. Xidinxiitada keeda lab.
**xiidan**[1] *m.l* 1. Dhuunta cunnadu marto, inteeda u dhexaysa caloosha iyo afka saxaradu ka baxdo. 2. Cunnammareenka intiisa yaryar oo caloosha (godanta) iyo qabsinnada u dhexaysa.
**xiidan**[2] *m.l* (*c.nafl.*) Qaybta ka midka mindhicirka weyn ee lafdhabarleyda ee u dhexaysa siikamka iyo malawadka. Shaqada ugu weyn ee uu qabtaana waxa weeye ka soo nuugista macaadinta iyo biyaha hadhaaga cuntada aan la dheefshiidin ee soo dhaafta mindhicirka yar, taas oo marka dambe noqota saxarro.
**xiidgood** *m.l* Xiidxiito.
**xiidmo** *m.l* Dheefshiidka intiisa yaryar oo ay ku dhammaato calooshu iyo qabsiinnada u dhexeeya.
**xiidxiito** *m.dh ld* **xidinxiito.**
**xiiji** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Nafley orod ku daalin, nafley xuurtaysiin. *ld* **xiiqi.**
**xiijin** *m.f.dh eeg* xiiji.
**xiilo** *m.dh ld* **xeel.**
**xiimi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax xiin ka keenid. 2. Wax aad u ordisiin.
**xiimid** *m.f.dh eeg* xiin[2].
**xiimin** *m.f.dh eeg* xiimi.
**xiin**[1] *m.l* 1. Waxa xoog u wareegaya ama u ordaya, shanqarta ka yeerta. 2. Sayn roob ah oo xoog iyo dheerayn leh.
**xiin**[2] *f.mg1* **(-iimay, -iintay; -iimi)** 1. Aad u ordid. 2. Matoor baabuur iwm dhawaaqid.
**xiinto** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) Webiyada, durdurrada iwm meelaha biyadhaca ah oo xiinka sameeya.
**xiiq**[1] *m.dh* 1. Neef xoog leh oo nafleyda qabata kolka in badan la ordo; xuurto. 2. Xiiqdheer; kix.
**xiiq**[2] *m.dh* (*daaw.*) Xaalad bukaansho oo lagu yaqaan iskuroorid kedis ah ee dhuumaha neefta taaso keenta dhibaato neefsasho.
**xiiq**[3] *f.mg1* **(-qay, -qday)** Xiiq qabsasho; xuurtoodid.
**xiiqdheer**[1] *m.dh* Cudur qufac badan leh oo carruurta ku dhaca. *ld* **kix.**
**xiiqdheer**[2] *m.dh* (*daaw.*) Cudur la isqaadsiiyo ee muddo gaaban, inta badanku dhaca caruurta oo uu keeno caabuq (mucosa) xuubka malaaska ee cunaha baktiiriyumka loo yaqaan “bordatella pertussis”. Kalhuuriska oo ah 1-2 toddobaad ka dib waxa bilowda xaako, qandho fudud, qufac iyo cunno xumo. Qufacu wuxu noqdaa mid soo noqnoqda soona kordha: qofacyo gaagaaban oo isku xigxiga waxa raacaya neef jeed khasab ah taas oo sameyneysa codkii kixda. Waxa sida badan dhacda dhiigbax sanka iyo afka ka yimaada iyo matag qufaca xiriirka ah ka yimaada.
**xiiqid** *m.f.dh eeg* xiiq[2].
**xiiqlee** *f.mg2* **(-leeyay, -leysay)** Aad u xiiqid.
**xiiqley** *m.dh ld* **hiiqley, xiiqdheer.**
**xiiqleyn** *m.f.dh eeg* xiiqlee.
**xiiqsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax xiiqay ahaansho.
**xiiqsanaan** *m.f.dh eeg* xiiqsan. *ld* **xiiqsanaansho.**
**xiiqsanaansho** *m.l/dh ld* **xiiqsanaan.**
**xiir** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Timo iwm gun ka jarid.
**xiiran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax la xiiray ahaansho.
**xiirasho** *m.f.dh eeg* xiiro.
**xiirid** *m.f.dh eeg* xiir. *ld* **xiirniin.**
**xiirimaad** *m.l ld* **xiirrimaad.**
**xiirnaan** *m.f.dh eeg* xiiran. *ld* **xiirnaansho.**
**xiirnaansho** *m.l/dh ld* **xiirnaan.**
**xiirniin** *m.l ld* **xiirid.**
**xiiro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** Timo madax ama gar ka jarasho.
**xiirrimaad** *m.l* Gun ka jaridda timo iwm gunta laga jaro. *ld* **xiirimaad.**

**xiis¹** *m.l* 1. Xiisad. 2. Geed-abaareed aad u weynaada oo xabag udgoon (guubali) leh.
**xiis²** *f.g/mg1* **(-say, -stay)** 1. *(f.g)* Xargo dhowr ah isku soohid. 2. *(f.mg)* U x.: wax u hiloobid.
**xiisaan** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Cad maro ah oo dhuuban oo askartii hore dhexda ku xiran jireen.
**xiisad** *m.dh* 1. Biya ama dabayl si xooggan u socda. 2. *(-do, m.l)* Qas iyo qalaanqal xasilloonida degaan wax u dhima.
**xiisadhac** *f.mg1* **(-cay, -cday; -dhici)** Ka x.: wax rabiddooda dhumin; xiiso wax loo qabay lumin.
**xiisadhicid** *m.f.dh eeg* xiisadhac.
**xiisayn** *m.f.dh eeg* xiisee.
**xiisee** *f.g2* **(-seeyay, -saysay)** Wax araggooda ama heliddooda aad u rabid.
**xiisid** *m.f.dh eeg* xiis².
**xiiso** *m.l* Wax la jeclaan jiray, kolka danbe oo la helo, rabitinka la iska dareemo ama loo qaado ama lagula dhaco.
**xiiso elektaroon** *m.l* **(-ooyin ...,** *m.l***)** (*fiis.*) Summadda A ayaa lagu asteeyaa. Tamarta baxda marka atam, molikuyuul ama koox ku sugan weji neefeed ay hesho elektaroon si ay u noqoto ayoon taban. Waxa markaas ay noqonaysaa tamarta: A+ e--> A- . Qiimaha togan ee A (halbeeggeedu waa elektaroonfoolt) wuxuu tilmaan u yahay in kul la bixiyey.
**xiisoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** U x.: xiiso dareemid.
**xiisood** *m.f.l eeg* xiisoo.
**xiito** *m.dh ld* **xidinxiito.**
**xiitoole** *m.l* Nooc caws oo qodaxa leh.
**xijaab¹** *m.l* **(-byo,** *m.dh***)** 1. Wax wax celiya ama isku gudba ama qariya; daah; ilixir. 2. Qardhaas; xirsi; makaraan.
**xijaab²** *f.g1* **(-bay, -btay)** 1. Wax qarin. 2. Wax dhibaato ka celin.
**xijaaban** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Wax la xijaabay ahaansho.
**xijaabasho** *m.f.dh eeg* xijaabo.
**xijaabid** *m.f.dh eeg* xiijaab².
**xijaabnaan** *m.f.dh eeg* xijaaban. *ld* **xijaabnaansho.**
**xijaabnaansho** *m.l/dh ld* **xijaabnaan.**
**xijaabo** *f.mg3* **(-btay, -batay)** 1. Wax xijaab ka dhigasho. 2. Qof muslim ah dhimasho.
**xiji¹** *m.l* Dhirta xabagta udgoon dhasha oo moxorka iyo yagcartu ka mid yihiin.
**xiji²** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Ku x.: wax, wax kale u dhoweyn ama raacin.
**xijin** *m.f.dh eeg* xiji².
**xikaayayn** *m.f.dh eeg* xikaayee.
**xikaayee** *f.mg2* **(-yeeyay, -yaysay)** Cid xikaayo u jeedin.
**xikaayo** *m.dh* Halxiraale gaar ah oo dhallinyarada ragga iyo dumarku isu jeedin jireen waayadii hore marka ay haasaawayaan.
**xikaayoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Xikaayo sheegid.
**xikaayood** *m.f.l eeg* xikaayoo.
**xil¹** *m.l* 1. Xishood; sheex; sarriig. 2. Wax ama hawl la isu dhiibay ama la is faray ama la qabanayo, wixii ceebaal ah, ama naftii sharaf lihi ka xishooto, oo ka imaan kara haddii la hargado ama lagu gaboodfalo. 3. Ceebal; fadeexo.
**xil²** *f.g2* **(-ilay, -ishay)** 1. Cid mas'uul saarid. 2. Cid ceebayn.
**xilafur¹** *m.l* 1. Xilaha la qabo oo si sharci ah loo sii daayo, loo furo; dalaaq. 2. Dhaar lagu dhaarto in xilaha la furayo.
**xilafur²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Xilo ku dhaarasho.
**xilafurid** *m.f.dh eeg* xilafur².
**xilafursii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Cid in ay xilaheeda ku dhaarato gayeysiin.
**xilafursiin** *m.f.dh eeg* xilafursii.
**xilagube** *m.l* **(-bayaal,** *m.l/dh***)** Nin ooridiisa u daran.
**xila-irmaanis** *m.l ld* **xila-irmaaniye.**
**xila-irmaaniye** *m.l* 1. Wiil gaaray da'dii qaangaarnimada. 2. Nin waxtar aan lahayn oo nacas ah. *ld* **xila-irmaanis.**
**xilasho** *m.f.dh eeg* xilo².
**xilbax¹** *m.l ld* **xilbixid.**
**xilbax²** *f.mg1* **(-xay, -xday; -bixi)** Waajib qof saarraa si fiican u gudasho.
**xilbixi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid in ay xilkeeda si fiican u gudato geyeysiin.
**xilbixid** *m.f.dh eeg* xilbax². *ld* **xilbax¹.**
**xilbixin** *m.f.dh eeg* xilbixi.
**xildhibaan** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** 1. Xubin gole shacbi ka tirsan. 2. Qof xil qaadi kara.
**xildiid** *m.dh* Xabag midab dambar-cad ah, ur silloon iyo dhadhan kharaar leh oo daawo ahaan loo isticmaalo.
**xilfe** *m.l* Nagaar la beero, oo iniino yaryar, oo dhirta dawada ka mid ah.
**xilid** *m.f.dh eeg* xil².
**xilkas** *m.l.kh* 1. Qof xilka garan og; xildhibaan. 2. Neef irmaan oo madi ah, oo lagu xilbaxo.
**xilkasnimo** *m.dh* Xilkas ahaansho.
**xillad** *m.l/dh* **(-do,** *m.l***)** Kal; waqti.
**xilli¹** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** 1. Waqti; goor; ammin. 2. Nur.
**xilli²** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** (*c.fal.*) Xilliyo sannadeed oo lagu garto xaalado gaar ahaaneed ee

cimilo, inta badanna ay keento janjeedhka udub dhexaadka dhulka e tub qorraxeedka iyo meereysiga dhulka ee qorraxda. Loolalka dhexe, afar xilli, oo midkiiba saddex bilood yahay, waxa guud ahaan lagu gartaa: kubbad-badhka woqooyi. Gugu waa maarso, abril iyo maajo; xagaagu waa juun, luulyo iyo agoosto; dayrta waa sebtembar, oktoobar iyo noofembar; jiilaalkuna waa diisembar, janaayo iyo febraayo. Kubbad-badhka koonfureedna xilliyaddu waa lidka kuwan, gugu waa sebtembar, oktoobar iyo noofembar, iwm. Xilliyada xiddigis ahaan waxaa loo tixgeliyaa taariikho gaar ahaaneed.

**xilo¹** *m.l.u* Haweenka la qabo; oori; afo; maranti; naag.

**xilo²** *f.mg3* **(-ishay, -ilatay)** U x.: wax dan moodid; wax u iilasho, wax u eexasho.

**xiloodi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Naag xodxodasho. 2. Qof cayr ah kaalmo ka doonid.

**xiloodin** *m.f.dh eeg* xiloodi.

**xilqaamid** *m.f.dh eeg* xilqan². *ld* **xilqaan¹.**

**xilqaan¹** *m.l ld* **xilqaamid.**

**xilqaan²** *f.g1* **(-aamay, -aantay; -aami)** Is x.: is adeejin, wax isu dirid, xil isa saarid.

**xilqabeen** *m.l.kh* Qof mas'uul ah oo aan ku dhiirran karin naftiisa inuu ka fekero.

**xilqo** *m.dh* Saf wareegsan oo dad taag ah ama fadhiya oo digrinaya; xilqad.

**xiltir¹** *m.l ld* **xiltirid.**

**xiltir²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Qof hawl cid laga sugaayey fulinteeda isu xilsaarid.

**xiltirid** *m.f.dh eeg* xiltir². *ld* **xiltir¹.**

**xilwareejin** *m.dh* La kala wareegidda laba qof maamul la kala wareegaan.

**xilyaxyax** *m.l* Ceeb weyn; bayuur.

**ximaar** *m.l* **(-riin,** *m.dh***)** Dameer.

**ximaayayn** *m.f.dh eeg* ximaayee.

**ximaayee** *f.g2* **(-yeeyay, -yaysay)** Cid si kaftan ku jiro wax uga sheegid.

**ximaayo** *m.dh* Xifaalo; xin.

**ximi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Si xin ku jiro cid ula dhaqmid.

**ximin** *m.f.dh eeg* ximi.

**ximir** *m.l* 1. Xiddig weyn oo u dhexeeya dirirka iyo haltoddobaaddada. 2. Roobabka dayrta ugu horreeya mid ka mid ah. 3. Xilli ka mid ah xilliyada dayrta.

**ximre** *m.l* Bayd faal oo manjaha tan ka sarraysa iyo madaxa ka ah min labo, madaxa tan ka hoosaysana hal. *ld* **cimre.**

**xin** *m.l* 1. Colaad yar oo masayr iyo xaasidnimo leh oo dad qaraaba ahi isu qabaan. 2. *(-man, m.l)* Biyafariisin yaroo xareed ah.

**xinif** *m.dh* Is necbaan yar oo dad ka dhexeysa.

**xiniin¹** *m.l* Nin ama neef lab ah oo hal xiniin leh.

**xiniin²** *m.dh* **(-nyo,** *m.l***)** Labada qanjir, oo ugaxda qaabkeeda leh, oo qooraha ku jira, oo biyaha laboodka sameeya, middood; raayaha middood.

**xiniin³** *m.dh* **(-nyo,** *m.l***)** (*c.nafl.*) Labada kuus-kuus ee xubin nimeedka ah oo sameeya shahwada, soona saara hormoonka ragga (androojin) oo ku xiran hormoonno kale (goonadotrofiinis) oo laga soo daayo qanjir dhiiqa bitwitariga.

**xiniintaabasho** *m.f.dh eeg* xiniintaabo. *ld* **xiniinyataabasho.**

**xiniintaabo** *f.g3* **(-btay, -batay)** *ld* **xiniinyataabo.**

**xiniin-xolac** *m.l* **(-yo,** *m.dh***)** (*daaw.*) Halaamacoodka xiniinyaha wuxuu keena xanuun, casaan iyo barar maqaarka xiniinyaha waxaana wehelin kara halaamacoodka dhuumaha shahwada.

**xiniinyataabasho** *m.dh eeg* xiniinyataabo. *ld* **xiniintaabasho.**

**xiniinyataabo** *f.mg3* **(-btay, -batay)** Qof la raba in laga salgaaro xummaantiisa, gardarro bareer ah ku samayn. *ld* **xiniintaabo.**

**xinjir** *m.dh* **(-ro,** *m.l***)** Dhiig guntamay.

**xinjir-roor** *m.l* **(-ro ...,** *m.l***)** (*daaw.*) Xaalad dhiiggu uu ka beddelmo dareere oo uu noqdo adke oo uu sameeyo xinjir. Xinjir-awd wuxuu ku dhacaa xididdada dhiigga waana xaalad cudureed. Xinjir awdku halbowle wuxu keenaa in dhiiggu ka xirmo soohyada halbowluhu waraabin jiray intuusan xirman. Awdmidda halbowle maskaxeed waxay ka mid tahay sababaha keena dhibibka (strike); xinjir awdka halbowle wadneedna waxay keentaa wadne wareen (heart attack).

**xinne** *m.l ld* **xinni.**

**xinnee** *f.g2* **(-neeyay, -neysay)** Xinni marin (meel).

**xinneyn** *m.f.dh eeg* xinnee.

**xinneysasho** *m.f.dh eeg* xinneyso.

**xinneyso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Xinni marsasho.

**xinni** *m.l* Cillaan. *ld* **xinne.**

**xiqdi** *m.l* Colaad iyo nacayb uurka lagu hayo.

**xir¹** *m.l* **(-rar,** *m.l***)** Kayn jiq oo aan meel la maro lahayn.

**xir²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Wax xarig iwm ku qabasho, ku guntid. 2. Cid xabsi gelin. 3. Albaab qataarid. 4. Hawl meel ka socotay joojin.

**xiran¹** *f.mg1* **(-rmay, -rantay; -rmi)** Wax la xirey noqosho.

**xiran²** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax la xirey ahaansho.
**xirasho** *m.f.dh eeg* xiro.
**xirfad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Shaqo aqoonteeda la leeyahay oo lagu shaqaysto; meherad. *ld* **xirfo.**
**xirfadle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Qof gacanta ka shaqeeya oo hawsha uu qabanaayo aqoon u leh.
**xirfo** *m.dh ld* **xirfad.**
**xirgi** *m.l* Garaad; caqli.
**xirid** *m.f.dh eeg* xir². *ld* **xirniin.**
**xiriir¹** *m.l* **(-rro,** *m.dh*) 1. Qaab wax is daba yaalla ay isugu xiran yihiin. 2. Cilaaqaad ka dhexeeya laba qof ama ka badan. 3. Urur lammaaneyaal horsan, ama isku xir ka dhexeeya kutirsaneyaasha urur ama ururro.
**xiriir²** *m.dh ld* **xąriir¹.**
**xiriir³** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** 1. Wax si aan kala go' lahayn isu daba jooga noqosho. 2. La x.: arrin xogteeda cid kala hadlid. 3. *ld* **xąriir².**
**xiriirfur¹** *m.l ld* **xiriirfurid.**
**xiriirfur²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Wax isku xirnaa kala furid.
**xiriirfurad** *m.l ld* **xiriirfurasho.**
**xiriirfurasho** *m.f.dh eeg* xiriirfuro. *ld* **xiriirfurad.**
**xiriirfurid** *m.f.dh eeg* xiriirfur². *ld* **xiriirfur¹.**
**xiriirfuro** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** Ka x.: awr iwm wixii uu ku daba xirnaa ka furasho.
**xiriiri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Dad xiriir wanaagsan la yeelasho. 2. Awr iwm isku daba xirid. 3. Dad, hawl iwm xiriir ka dhexeysiin.
**xiriirid** *m.dh eeg* xiriir². *ld* **xąriirid.**
**xiriirin** *m.f.dh eeg* xiriiri.
**xiriiriye¹** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh*) 1. Qof barnaamijyada ka baxa raadiyaha, telefishinka iwm dadka la socodsiiya. 2. Wax isku xira laba shay ama ka badan.
**xiriiriye²** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh*) (*nax.*) Curiyeyaal aan isbeddeleyn oo loo adeegsado xiriirin labo erey ama labo koox erey oo weer iskula jira amaba labo weerood oo kala madax bannaan. Tus. "Sahal iyo Malyuun waa walaalo".
**xiriirsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax, wax kale ku daba xiran ahaansho.
**xiriirsanaan** *m.f.dh eeg* xiriirsan. *ld* **xiriirsanaansho.**
**xiriirsanaansho** *m.l/dh ld* **xiriirsanaan.**
**xiriirsasho** *m.f.dh eeg* xiriirso.
**xiriirso** *f.g3* **(-saday, -satay)** 1. Wax, wax kale ku daba xirasho. 2. Cid afduubid.
**xiritaan** *m.l* 1. Xafladda lagu gebegebeeyo hawl socotay. 2. Gebegebada hawl socotay.
**xirmayn** *m.f.dh eeg* xirmee.
**xirmee** *f.g2* **(-meeyay, -maysay)** Meel xirmo ka dhigid.
**xirmid** *m.f.dh eeg* xiran¹.
**xirmo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Dhawr wax oo isku nooc ah oo isku xiran. 2. Dhul daaqsimeed muddo go'an laga xayiro daaqidda xoolaha si loogu aayo goor dambe.
**xirnaan** *m.f.dh eeg* xiran². *ld* **xirnaansho.**
**xirnaansho** *m.l/dh ld* **xirnaan.**
**xirniin** *m.l ld* **xirid.**
**xiro** *f.g3* **(-rtay, -ratay)** 1. Wax xarig iwm ku qabsasho. 2. Cid xabbisasho. 3. Albaab, dariishad iwm qataarasho. 4. Haweeney mehersasho. 5. Dhar lebbisasho. 6. Salaad ama soon gelid. 7. Ku x.: qof kale imaam ka dhigasho. 8. Ku x.: markab, doon iwm marso tegid.
**xirrib** *m.dh* 1. Isha guruxeeda iyo sanqaroorka meesha u dhexaysa. 2. Tab; dhagar; xeelad; khatal; siyaasad.
**xirribaggub** *f.g1* **(-bay, -btay)** Wax beentooda caddeyn.
**xirribaggubid** *m.f.dh eeg* xirribaggub.
**xirsi** *m.l* **(-iyo,** *m.dh*) 1. Warqad quraan ku qoran yahay ama wax kale oo inta idiin lagu dahaaro balaayo xijaab ahaan loo qaato. 2. Cunto, lacag, iwm oo balaayo xijaab ahaan loo bixiyo.
**xirsifur** *m.l* **(-ryo,** *m.dh*) X. ah: waxa loo sadqeeyo qof sixir lagu sameeyey ama jirro darani hayso, si uu uga badbaado halista.
**xirsixir¹** *m.l ld* **xirsixirid.**
**xirsixir²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Si ay wax u badbaadaan quraan akhriyid.
**xirsixiran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax xirsixir loo akhriyey ahaansho.
**xirsixirid** *m.f.dh eeg* xirsixir². *ld* **xirsixir¹.**
**xirsixirnaan** *m.f.dh eeg* xirsixiran. *ld* **xirsixirnaansho.**
**xirsixirnaansho** *m.l/dh ld* **xirsixirnaan.**
**xirxiran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** 1. Cid wax safar u diyaar ah ahaansho. 2. Qof aan furfurnayn ahaansho.
**xirxirnaan** *m.f.dh eeg* xirxiran. *ld* **xirxirnaansho.**
**xirxirnaansho** *m.l/dh ld* **xirxirnaan.**
**xis** *m.l* Dareen; miyir.
**xisaab¹** *m.dh* 1. Wax inta tiradoodu la egtahay. 2. Garsoorka uu Eebbe aakhiro mariyo addoomadiisa. 3. Cilmiga tirooyinka iyo joometeriga.
**xisaab²** *m.dh* (*xis.*)1. Waxa jira siyaabo badan oo loo qeexi karo xisaabta, hase yeeshee, qeexidyadaasi ma aha kuwa loo qaadan karo

qeexidda ereyga. 2. Barashada sida ratibaadyo iyo xiriiro loo bandhigo la isuna gaarsiiyo. 3. Barashada tirooyinka, shaxannda iyo qaybo kale oo lojik ahaan. 4. Barashada tirooyinka, shaxannada iyo qaybo kale oo lojik ahaan loo adeegsado. Waxaa loo qaybiyaa xisaab saafid iyo dabaqaad. Inkastoo qaybintu aan ahayn mid go'an misna labada qaybood waa ay isku xiranyihiin.

**xisaab[3]** *f.g1* **(-bay, -btay)** 1. Wax tirin. 2. Garsoor samayn (Ilaah).

**xisaabaad** *m.l* Maamul lacag oo hay'adi leedahay.

**xisaaban** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** Wax la xisaabay ahaansho. *ld* **xisaabsan.**

**xisaabasho** *m.f.dh eeg* xisaabo. *ld* **xisaabsasho.**

**xisaabfal asaasiga ah ee aritmatig** *m.dh* **(-llo ...,** *m.dh*) *eeg* aritmatig.

**xisaabi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **xisaab[2].**

**xisaabid** *m.f.dh eeg* xisaab[2]. *ld* **xisaabin.**

**xisaabin** *m.dh ld* **xisaabid.**

**xisaabiye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh*) Qof maamula lacag hay'ad dawladeed, shirkadeed, wakaaladeed ama mashruuc.

**xisaabnaan** *m.f.dh eeg* xisaaban. *ld* **xisaabnaansho, xisaabsanaan, xisaabsanaansho.**

**xisaabnaansho** *m.l/dh ld* **xisaabnaan.**

**xisaabo** *f.g3* **(-btay, -batay)** Wax tirsasho. *ld* **xisaabso.**

**xisaabsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **xisaaban.**

**xisaabsanaan** *m.dh ld* **xisaabnaan.**

**xisaabsanaansho** *m.l/dh ld* **xisaabnaan.**

**xisaabsasho** *m.dh ld* **xisaabasho.**

**xisaabso** *f.g3* **(-saday, -satay)** *ld* **xisaabo.**

**xisaabtamid** *m.f.dh eeg* xisaabtan[2]. *ld* **xisaabtan[1].**

**xisaabtan[1]** *m.l ld* **xisaabtamid.**

**xisaabtan[2]** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Laba dhan xisaab meel isla dhigid.

**xisad** *m.dh* **(-do,** *m.l*) Waqti loo qayday cashar-bixin.

**xisbi** *m.l* 1. *(axsaab, m.dh)* Urur siyaasi ah oo loo sameeyey in ay maamul dawladeed ka qaybgalaan. 2. Quraanka oo lixdan meelood loo qaybiyey meel ahaan.

**xisbiyiin** *m.dh.w* Xubno xisbi ka tirsan.

**xisdi** *m.l ld* **xasad[1].**

**xishmo** *m.dh ld* **xushmo.**

**xishoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Dhaqan iyo asluub wanaagsan ku dhaqmid.

**xishood** *m.f.l eeg* xishoo.

**xishoodsii** *f.mg2* **(-iiyay, -iisay)** Ka x.: cid xishood gelin.

**xishoodsiin** *m.f.dh eeg* xishoodsii.

**xiskiisan** *m.l ld* **xigsiisan.**

**xiskimi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Neef geel ah oo irmaan xiskin gaarsiin. *ld* **xigsimi.**

**xiskimid** *m.f.dh eeg* xiskin[2]. *ld* **xigsimid.**

**xiskimin** *m.f.dh eeg* xiskimi. *ld* **xigsimin.**

**xiskin[1]** *m.dh* 1. Subaxnimada qaybyteeda hore; barqo. 2. *(-imo, m.l)* Neef geel ah oo la maalay inta candhadiisa caano uga soo dhacayaan. *ld* **xigsin[1].**

**xiskin[2]** *f.mg1* **(-imay, -intay; -imi)** Hal irmaan oo la maalay waqtigii ay mar kale godlan kari lahayd gaarid. *ld* **xigsin[2].**

**xisti** *m.l* Sharci bulsho meel ku wada nool u degsan oo aan qornayn. *ld* **xisdi.**

**xitaa** *fk. ld* **xataa.**

**xobbor** *m.l* Qaarka sare oo horay u gota iin dhabarka gaartay awgeed.

**xobboran** *f.mg4* **(-rnaa, -rnayd)** Wax xobbor yeeshay ahaansho.

**xobbornaan** *m.f.dh eeg* xobboran. *ld* **xobbornaansho.**

**xobbornaansho** *m.l/dh ld* **xobbornaan.**

**xoday** *m.l* Geed-quwaax xabag wanaagsan oo wax lagu daweeyo.

**xodxodasho** *m.f.dh eeg* xodxodo[2].

**xodxodo[1]** *m.dh* Qof dumar ah oo la jecel yahay ama guur laga doonayo, hadal soo jiida oo saamays weyn leh, oo lagula hadlo; shukaansi; kood.

**xodxodo[2]** *f.g3* **(-otay, -odatay)** Haweeney guur ku haasaawin.

**xog[1]** *m.l ld* **xoq[1].**

**xog[2]** *m.dh* 1. Arrin xaqiiqdeeda dhabta ah. 2. *ld* **xoq[1].**

**xog[3]** *f.g1* **(-gay, -gtay)** *ld* **xoq[3].**

**xoghaye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh*) 1. Qof hawshiisu tahay in uu cid kale u hayo ama u agaasimo xafiis ay ka fulaan qoraallo raadreeb leh. 2. Wasiir.

**xoghayn** *m.dh* 1. *(-no, m.l)* Xafiiska xoghayaha. 2. Wax xogtooda runta ah, hayn, ka warqabid; xog'ogaalnimo.

**xogid** *m.dh ld* **xoqid.**

**xogmooge** *m.l.kh* **(-gayaal,** *m.l/dh*) X. ah: qof aan ogayn wax dhacay.

**xogogaal** *m.l.kh* X. ah: qof si wanaagsan ula socda xog jirta ama sida wax dhacay u dhaceen.

**xogogaalnimo** *m.dh* Xogogaal ahaan.

**xogsasho** *m.f.dh eeg* xogso.

**xogwaraysasho** *m.f.dh eeg* xogwarayso. *ld* **xogwaraysi.**

**xogwaraysi** *m.l ld* **xogwaraysasho.**

**xogwarayso** *f.g3* **(-stay, -satay)** Cid xog qarsoon weyddiin.

**xogwarramid** *m.f.dh eeg* xogwarran[2]. *ld* **xogwarran[1].**

**xogwarran[1]** *m.l ld* **xogwarramid.**

**xogwarran[2]** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Arrin si tifaftiran uga war bixin.

**xoldhan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax la xoldhay ahaansho.

**xoldhanaan** *m.f.dh eeg* xoldhan. *ld* **xo*ld*hanaansho.**

**xoldhanaansho** *m.l/dh ld* **xo*ld*hanaan.**

**xoldhid** *m.f.dh eeg* xolor.

**xolod** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** Jirrid weyn oo qallalan oo labada af mid dab ka baxayo.

**xolodho** *m.dh* Xalleefato.

**xolor** *f.g1* **(-ldhay, -lortay; -ldhi)** Wax hoos ka xoldid.

**xolxol** *m.l* Meel daloosha oo laba baal ama laba lakab dhexdooda ah. *ld* **xexeb, xoxob.**

**xood[1]** *m.l* **(-dyo,** *m.l***)** 1. Ul yar; dhenged. 2. Xoodamis; salaax.

**xood[2]** *m.dh* 1. Xoodamis; salaax. 2. Hab ceelasha qaarkood loo shubo.

**xood[3]** *f.g1* **(-day, -dday)** Xarig iwm oo dabacsan togid.

**xoodaami** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Jir nafley salaaxid.

**xoodaamin** *m.f.dh eeg* xoodaami.

**xoodan[1]** *f.mg1* **(-dmay, -dantay; -dmi)** Wax la xooday noqosho.

**xoodan[2]** *f.mg4* **(-dnaa, -dnayd)** Wax la xooday ahaansho.

**xoodasho** *m.f.dh eeg* xoodo.

**xoodbeeg** *m.l* **(-gmo,** *m.l***)** (*xis.*) Xoodbeeggu waa fogaanta u dhexeeysa xoodka iyo kulmiska oo loo qaybshay fogaanta u dhexeysa xoodka iyo jeedshaha. Nooca toobineed waxa uu ku xiranyahay qiimaha saamiga halbeegga (e). Marka e<1 toobineedku waa qabaal; marka e=1 toobineedku waa saab iyo marka e>1 toobineedku waa labo saab.

**xoode** *m.l* Xarig sida badan saan ka samaysan oo dhigaha kor looga xiro.

**xoodi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** *ld* **xoodaami.**

**xoodid** *m.f.dh eeg* xood[3].

**xoodin** *m.f.dh eeg* xoodi.

**xoodmid** *m.f.dh eeg* xoodan[1].

**xoodnaan[1]** *m.f.dh eeg* xoodan[2]. *ld* **xoodnaansho, xoodsanaan, xoodsanaansho.**

**xoodnaan[2]** *m.dh* 1. Dhakhsaha isbeddelka ee jihada xood halka bar gaar ahaneed ee xoodkaasi. 2. Rogaalka gacanka goobada, taas oo, si aad ah ugu ekaaneyso xood halka bar la isa siiyey.

**xoodnaan[3]** *m.dh* (*xis.*) Summad k. Dhaqsaha isbeddelka ee tiirada taabtaha ee xood, marka loo eego fogaanta ku dhereran xoodka.

**xoodnaansho** *m.l/dh ld* **xoodnaan[1].**

**xoodo** *f.g/mg3* **(-ooday, -oodatay)** 1. *(f.g)* Xarig iwm oo dabacsan togid. 2. *(f.g)* Ceel si xood ah u shubid. 3. *(f.mg)* U x.: salaax ku raaxaysasho.

**xoodsad** *m.l ld* **xoodsasho.**

**xoodsan** *f.mg4 ld* **xoodan[2].**

**xoodsanaan** *m.dh ld* **xoodnaan.**

**xoodsanaansho** *m.l/dh ld* **xoodnaan.**

**xoodsasho** *m.f.dh eeg* xoodso. *ld* **xoodsad, xoodsi.**

**xoodsi** *m.l ld* **xoodsasho.**

**xoodso** *f.g/mg3* **(-saday, -satay)** 1. *(f.g)* Nafley salaaxasho. 2. *(f.mg)* Nafley salaax u bogid.

**xood-taabte** *m.l* **(-tayaal,** *m.l/dh***)** (*xis.*) Garaaf fansaar tanjent. Kulannada kartis ee y=tanx waa xood kalgal ah oo leh laamo kala baxsan oo mid kasta leh bar rogmad halka dhibibka-x kuna laacsan xarriiqyada x=+ , + 3 , + 5 iwm.

**xoog xuddun ujeed** *m.l* Xoog xuddumeed le'eg, lidna ku ah jihada xoog xuddun kajeedka.

**xoog[1]** *m.l* 1. Kartida muruqyadu u yeeshaan culays qaadidda. 2. *(-gag, m.l)* Ciidan. 3. *(-gag, m.l)* Kubka intiisa hore u jeedda. 4. *(fiis.)* Riixidda ama jiididda ku dhacda wax.

**xoog[2]** *m.l* **(-gag,** *m.l***)** (*fiis.*) Summad F. Fal kasta oo beddela ama isku daya inuu beddelo xaaladda negaashaha walax ama ku jirta socod madoorsoome ah. Xoogga, F, ee ku abbaaran walax cufkeedu (m), dhalinayana karaar ah, (a), waxa lagu helaa F = ma Halbeegga cufku waa Niyuutan (N).

**xoog[3]** *f.g1* **(-gay, -gtay)** 1. Wax khasab ku qaadasho. 2. Haweeney kufsasho.

**xoogaa** *m.l/dh* Waxaan badnayn; in yar.

**xoog-bah-isjiidad** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** (*fiis.*) Xoog isjiidadka ka dhexeeya atamyada iyo molikiyuulada ee walax keliya ku wada jira.

**xoog-danabwade** *m.l* **(-dayaal,** *m.l/dh***)** (*fiis.*) (XDW) Keyd faraqa ugu weyn ee uu dhaliyo il-danab (sida baatari), una dhexeeya cidhifyada il-danabka. Xoogga danab wadidda isha danabka (baatari) waxaa si sahlan loo cabbiri karaa, marka aanu ku xidhnayn mareeg danab. Waxa lagu cabbiraa foolt (v).

**xoogee** *f.g2* **(-geeyay, -geysay)** Wax xoog leh ka dhigid.

**xoogeyn** *m.f.dh eeg* xoogee.

**xoogeysasho** *m.f.dh eeg* xoogeyso.

**xoogeyso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** Xoog yeelasho.
**xoogid** *m.f.dh eeg* xoog$^{3}$.
**xoogoobid** *m.f.dh eeg* xoogow$^{2}$. *ld* **xoogow$^{1}$.**
**xoogow$^{1}$** *m.l ld* **xoogoobid.**
**xoogow$^{2}$** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Xoog yeelasho.
**xoogsasho** *m.f.dh eeg* xoogso. *ld* **xoogsi.**
**xoogsato** *m.dh* Dad ku nool xooggooda wax ka soo baxa; muruqmaal.
**xoogsi** *m.l ld* **xoogsasho.**
**xoogso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Wax tacbasho; shaqaysasho.
**xoogxaraash** *m.l* **(-shyo,** *m.dh***)** Qof ku shaqeeya wax yar nolol maalmeedkiisa.
**xoogxaraashnimo** *m.dh* Xoogxaraash ahaansho.
**xoog-xuddun-ka-jeed** *m.l* **(-gag ...,** *m.l***)** (*fiis.*) Xoog xuddun ka-jeed. Xoog xuddumeed raadkiisa ladareemo marka baabuur aad saaran tahay uu jiiro galo. Waxa aad dareentaa in uu xoog ku jiidaya lidka jihada jiirada.
**xooji** *f.g/mg2* **(-iyay, -isay)** 1. *(f.g)* Wax xoog leh ka dhigid. 2. *(f.mg)* U x.: cid u shaqayn.
**xoojin** *m.f.dh eeg* xooji.
**xoolaaley** *m.dh ld* **xoolaley.**
**xooladhaqasho** *m.dh* Hawsha dhaqashada iyo xannaanaynta qaar ka mid ah xoolaha caws-ka daaqa.
**xooladhaqato** *m.dh.u* Dad reer guuraa ah oo hawshoodu ku kooban tahayn dhaqaalaynta xoolaha kuna nool wax-soosaarka xoolahooda. *ld* **xoolaley.**
**xoolaggoo** *f.mg2* **(-ooyay, -oysay)** U x.: qof cayroobay xoolo ku kaalin.
**xoolaggooyo** *m.dh ld* **xoolaggoyn.**
**xoolaggoyn** *m.f.dh eeg* xoolaggoo. *ld* **xoolaggooyo.**
**xoolaley** *m.dh.u ld* **xooladhaqato.**
**xoolatir** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Qof cayr ka dhigid.
**xoolatirid** *m.f.dh eeg* xoolatir.
**xoolatirsasho** *m.f.dh eeg* xoolatirso. *ld* **xoolatirsi.**
**xoolatirsi** *m.l ld* **xoolatirsasho.**
**xoolatirso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Si diya ama mag loo bixiyo xoolaha reer ka tirin.
**xoolayn** *m.f.dh eeg* xoolee.
**xoolaysad** *m.l ld* **xoolaysasho.**
**xoolaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la xooleeyey ahaansho.
**xoolaysasho** *m.f.dh eeg* xoolayso. *ld* **xoolaysad, xoolaysi.**
**xoolaysi** *m.l ld* **xoolaysasho.**
**xoolaysnaan** *m.f.dh eeg* xoolaysan. *ld* **xoolaysnaansho.**
**xoolaysnaansho** *m.l/dh ld* **xoolaysnaan.**
**xoolayso** *f.g/mg3* **(-stay, -satay)** 1. *(f.g)* Weel la tolay wax isticmaal u diyaar ah ka dhigid. 2. *(f.mg)* Xoolo yeelasho.
**xoolee** *f.g2* **(-leeyay, -laysay)** 1. Weel, dhig iwm asal, xayr iwm marin si loogu dhaqmo. 2. Cid xoolo u uruurin. 3. Godadka jarta, shaxda iwm dhagxaan ku ridid.
**xoolo** *m.l* **(-layow,** *m.l***)** 1. Saddexda meesi oo la dhaqdo (geed, lo', ari). 2. Hanti; maal.
**xoolohunnay** *m.l* Qof xoolaha marka uu raaco daayaca.
**xoolo-ogaa** *m.l* Qof ilaalinta xoolaha aad ugu feejigan. *ld* **xoolo-ogaal.**
**xoolo-ogaal** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** *ld* **xoolo-ogaa.**
**xoolo-ogaalnimo** *m.dh ld* **xoolo-ogaannimo.**
**xoolo-ogaannimo** *m.dh* Xoolo-ogaa ahaansho (qof). *ld* **xoolo-ogaalnimo.**
**xoon$^{1}$** *m.l* 1. Laxle. 2. Koox.
**xoon$^{2}$** *m.l.u* (*c.nafl.*) Sooloji ahaan, koox xaya-waanka ka mid ah oo iskusinji ah oo meel ku wada nool, noloshooduna iskuxidhantahay. Qaarkood sida shacaabiga iyo isboonjiga waxay iskaga dhegsanyihiin dusha, una shaqeeyaan sidii xayawaan keliya. Kuwu kalena, sida xoon cayayaanka dusha iskagama dhegsana, waxaanay leeyihiin urur-ro bulsho oo heer sare ah oo xubnahoodu shaqooyin kala duwan qabtaan.
**xoon$^{3}$** *f.mg1* **(-oomay, -oontay; -oomi)** Wadajir, wax ama meel isugu soo ururid, isu soo tuurid; shamuumid; heemasho.
**xoonsamid** *m.f.dh eeg* xoonsan$^{1}$.
**xoonsan$^{1}$** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Wax meel ku uruursan ama tuursan noqosho.
**xoonsan$^{2}$** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax meel ku uruuray ama tuursan ahaansho.
**xoonsanaan** *m.f.dh eeg* xoonsan$^{2}$. *ld* **xoonsanaansho.**
**xoonsanaansho** *m.l/dh ld* **xoonsanaan.**
**xoonshinniyeed** *m.l* Shinni fara badan oo meel ku wada nool.
**xoor$^{1}$** *m.l* **(-rar,** *m.l***)** 1. Bahal dabacaddaha la bah ah; wuxuu leeyahay dhogor adag oo duf ah oo bey ah; aad wuxuu u laayaa halaqa, jiirka, kd., fudaydna looma dili karo. 2. *ld* **xoor 2 (2).**
**xoor$^{2}$** *m.dh* 1. Xumbo cad oo caanaha la lisay yeeshaan. 2. *ld* **xoor 1 (2).** Magac xiddigood.
**xoor$^{3}$** *f.g1* **(-ray, -rtay)** 1. Wax tuurid. 2. Wax dhumin.
**xoori** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Xoor yeelasho.
**xoorid** *m.f.dh eeg* xoor$^{3}$.
**xoorin** *m.f.dh eeg* xoori.

**xoorsato** *m.dh* Xoolo dhaqato hadba meel daaq cusub u doonata oo aan negaanaynin in badan; cosobsato.
**xoosh** *m.l* 1. Cirro. 2. Daash, sida meel baabuurta la dhigta oo guriga raacsan.
**xoox** *m.dh* Caanaha u horreeya oo laga liso ama laga nuugo candho irmaan.
**xooxi** *f.g/mg2* **(-iyay, -isay)** 1. *(f.g)* Candho xoox ka maalid. 2. *(f.mg)* Candho irmaan xoox yeelasho.
**xooxin** *m.f.dh eeg* xooxi.
**xooxsad** *m.l ld* **xooxsasho.**
**xooxsasho** *m.f.dh eeg* xooxso. *ld* **xooxsad.**
**xooxso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Candho xoox ka maalid.
**xoq¹** *m.l* Beeyo qolof lagu fujiyo oo aan saafi ahayn. *ld* **xog¹, xog², xoq².**
**xoq²** *m.dh ld* **xoq¹.**
**xoq³** *f.g1* **(-qay, -qday)** 1. Wax ciddiyaha marmarin. 2. Wax hoolid. 3. Cusbo gaar ah carruur dabada ka gelin. *ld* **xog³.**
**xoqad¹** *m.l ld* **xoqasho.**
**xoqad²** *m.dh* 1. *(-do, m.l)* Diirad, dooribeyn, biladaye. 2. Qun, xoqato.
**xoqado** *m.dh eeg* quman.
**xoqasho** *m.f.dh eeg* xoqo. *ld* **xoqad¹.**
**xoqato** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** Qalab yar oo bir ah oo af godan oo qumanka lagu xoqo.
**xoqe** *m.l* **(-qayaal,** *m.l/dh***)** Qalab yar oo carruurta duburka looga xoqo.
**xoqid** *m.f.dh eeg* xoq³. *ld* **xogid.**
**xoqo** *f.g3* **(-qday, -qatay)** Meel jirka nafleyda ka mid ah oo cuncunaysa ciddi ama wax kale xoog ugu duugasho.
**xor** *m.dh* 1. Wuxuu doono samayn kara; aan cidi u talin; wuxuu maskaxdiisa ka maago samayn kara isagoo aan cidna kala tashan; isu taliya; madax bannaan; aan hawl ama shii-daad kale horjoogin ama xayirayn. 2. *(-ro, m.l)* Dacal (dhar); daraf; serji.
**xorayn** *m.f.dh eeg* xoree.
**xoree** *f.g2* **(-reeyay, -raysay)** Cid xor ka dhigid.
**xorgog¹** *m.l.kh* Caato, wuxuu ku dhego aan laga fujin karin; wax ku koga ama isku qonbojiya.
**xorgog²** *f.mg1* **(-gay, -gtay)** 1. Nafley caatoobid. 2. Wax si ba'an ugu dhegid.
**xorgogid** *m.f.dh eeg* xorgog².
**xorgogsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax xorgogay ahaansho.
**xorgogsanaan** *m.f.dh eeg* xorgogsan. *ld* **xorgo-gsanaansho.**
**xorgogsanaansho** *m.l/dh ld* **xorgogsanaan.**
**xorjab¹** *m.l ld* **xorjabid.**
**xorjab²** *f.mg1* **(-bay, -btay)** Xor duuduub yeelasho.
**xorjabid** *m.f.dh eeg* xorjab². *ld* **xorjab¹.**
**xornimo** *m.dh* Xor ahaan; xurriyad.
**xoroobid** *m.f.dh eeg* xorow.
**xorow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Xor noqosho.
**xorre** *m.l* 1. Cudur fasas leh oo ku dhaca faraha fooddooda oo xanuun badan leh. 2. *ld* **xarre.**
**xorriyad** *m.dh* Madaxbannaani. *ld* **xorriyo.**
**xorriyo** *m.dh ld* **xorriyad.**
**xorshosh** *m.l* Qori ama wax kale oo korka sare ka fayow, gudahase ka mootan oo bolol ka ah, oo kolkii la taabto burburaya, tilmaan-tood. *ld* **xorshosho.**
**xortol¹** *m.l ld* **xortolid.**
**xortol²** *f.g1* **(-olay, -oshay)** Laba maro iwm xortooda isku tolid.
**xortolan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax la xortolay ahaansho.
**xortolasho** *m.f.dh eeg* xortolo.
**xortolid** *m.f.dh eeg* xortol². *ld* **xortol¹.**
**xortolnaan** *m.f.dh eeg* xortolan. *ld* **xortol-naansho.**
**xortolnaansho** *m.l/dh ld* **xortolnaan.**
**xortolo** *f.g3* **(-oshay, -olatay)** Dhar, haan iwm dhexda ka tolasho.
**xoryeel¹** *m.l* **(-llo,** *m.dh***)** Nin addoon ahaa oo la xoreeyey.
**xoryeel²** *m.dh* Haweeney addoon ahayd oo la xoreeyey.
**xoxob** *m.l ld* **xexeb, xolxol.**
**xubbi** *m.l* Jacayl.
**xubbul-yeeg** *m.l* **(-gyo,** *m.dh***)** Dhagax dubnadeed oo wejiga cayaarta loogu talaggalay labadiisa dhinac min hal dhibic ku leh. *ld* **yeeg.**
**xubeer** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Wax aan hanti lahayn noqosho.
**xubeerid** *m.f.dh eeg* xubeer.
**xubeero** *m.dh* 1. Baahi. 2. Cayrnimo.
**xubin** *m.dh* **(-bno,** *m.l***)** 1. Qaybaha oogada nafleyda middiiba, siiba inta laba kalaggoys u dhexaysa ama isku cad ah. 2. Dadka maamul ama urur ka koobanyahay, midkiiba.
**xubin dhac** *m.l* **(-bno ...,** *m.l***)** (*daaw.*) Xubin ama sooh oo hoos uga dhaqaaqa meeshiisii caadiga ahayd, badanaa waxa keena sooha taageera oo dabca. Rimmaydhac iyo siil-dhac waxa keena, inta badan, jiidid iyo jeexmid ku dhaca sooha taageerada xilliga dhalmada.
**xubin-holac** *m.l* **(-bno ...,** *m.l***)** (*daaw.*) Halamacoodka xubno kalagoyska mid ama ka badan astaamihiisu: barar, kuleyl, xanuun iyo dhaqaaq la'aan.

**xubnayn** *m.f.dh eeg* xubnee.
**xubnee** *f.g2* **(-neeyay, -naysay)** 1. Wax xubno u yeelid. 2. Wax xubno u qaybin.
**xubno holac** *m.l* **(-ooyin ...,** *m.l*) Holac ku dhaca kala goysyada jidhka.
**xuddumi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Ku x.: neef xoolo ah ilmo dhashay siin. 2. Ka x.: haweeney foolanaysa ka dhalin.
**xuddumin** *m.f.dh eeg* xuddumi.
**xuddun¹** *m.dh* **(-umo,** *m.l*) 1. Godka yarka ah oo caloosha bartankeeda ku yaal. 2. Hab waalidku carruurtiisa wax xoolo ah, u siiyo (ilmaha dhashay xuddunta laga gooyo baa neefka la siinayo loogu xiraa; xuddunxir).
**xuddun²** *m.dh* (*jool.*) Badhtamaha dhulka ee ka hooseeya carro-jiifka dhulka, hexroorkiisuna yahay 6900 oo mitir, oo leh cufnaan sare, kana kooban nikal iyo xadiid.
**xuddunxir¹** *m.l* Xoolo la siiyo ilmo markaa dhashay.
**xuddunxir²** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Ilmo markaa dhashay xoolo siin.
**xuddunxirid** *m.f.dh eeg* xuddunxir².
**xuddur** *m.l* X. ah: xero weyn oo aad loo adkeeyay.
**xudduud¹** *m.l* **(-do,** *m.l*) Soohdin; seere; xad.
**xudduud²** *m.dh* 1. Duxda hadalka ama macnaha oraah lagu dhawaaqay ka dambeysa. 2. Xusuus la sii dhadhansado, oo wax kolkaas la sheegay soo kiciyaan, lagu soo garwaaqsado. 3. Seere; soohdin; xad.
**xuf** *m.l* **(-faf,** *m.l*) Xuub yar oo harag jilicsan laga soo jeexay oo toobinka afka laga saaro. *ld* **xug¹ (2).**
**xufnugeyl** *m.l.kh* X. ah: xoolaha intooda tabarta yar.
**xug¹** *m.dh* X. ah: xaskul qori lagu xaquuqay oo buruqdii laga milay oo liilankii caddaa isu haray. 2. *ld* **xuf.**
**xug²** *f.g1* **(-gay, -gtay)** 1. Xoolo isku duuban, si degdeg ah u kaxayn, u eryid. 2. Si aayar ah maqaarka ama xuubka uga saarid. 3. Hilib ku haray maqaarka ka jarjarid. *ld* **hug.**
**xugid** *m.f.dh eeg* xug². *ld* **hugid.**
**xugmi** *m.l ld* **xukun¹ (2).**
**xugun** *m.l ld* **xukun¹.**
**xujaale** *m.l ld* **xujoole.**
**xujee** *f.g2* **(-jeeyay, -jeysay)** 1. Cid xujo ku xirid. 2. Cid eedeyn.
**xujeey** *m.dh.w eeg* xaaji.
**xujeyn** *m.f.dh eeg* xujee.
**xujo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l*) 1. Weyddiin adag oo aan sahal looga jawaabi karin. 2. Dembi; Eed.
**xujoobid** *m.f.dh eeg* xujow.
**xujoole** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Qof had iyo jeer xujo keena. *ld* **xujaale.**
**xujow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Wax xujo galay noqosho.
**xujub** *m.l* **(-byo,** *m.dh*) Qabri; xabaal. *ld* **xujuub.**
**xujuub** *m.l* **(-byo,** *m.dh*) *ld* **xujub.**
**xukuman** *f.mg4* **(-mnaa, -mnayd)** Wax xukun ku dhacay ahaansho.
**xukumid** *m.f.dh eeg* xukun². *ld* **xakumid.**
**xukumnaan** *m.f.dh eeg* xukuman. *ld* **xukumnaansho.**
**xukumnaansho** *m.l/dh ld* **xukumnaan.**
**xukun militeri** *m.l* 1. *(siyaa.)* Dawlad militri oo ku qabsatay awoodda xukunka xoog militeri, doorasho la'aan. 2. *(siyaa.)* Sharciyo gaar ahaan lagu soo rogo dal, awood dheraadna siiya taliyaasha xoogga dalka, markuu dalkas gudihiisa ama dibaddiisa dagaal halis ah ka jiro.
**xukun¹** *m.l* 1. Talis, guddoon. 2. *ld* **xugmi.** Go'aan maxkamadeed. 3. *ld* **xakaamad, xukuumad.** Dowlad; dawlo. *ld* **xugun.**
**xukun²** *f.g1* **(-umay, -untay; -umi)** 1. Wax maamulid. 2. Cid go'aan maxkamadeed ku qaadid.
**xukun-la'aan** *m.dh* 1. *(siyaa.)* Dawlad la'aan. 2. *(siyaa.)* Dhaqdhaqaaq siyaaso-bulshadeed oo aaminsan in qaranku uu ku dhisnaado xuriyadda iyo madaxbannanidda qofka.
**xukuumad** *m.dh ld* **xukun¹ (3).**
**xul¹** *m.l* 1. Wax badan kuwa laga soo xushtay. 2. *ld* **xulid.**
**xul²** *f.g1* **(xulay, xushay)** 1. Tiro wax kale oo la nooc ah fiicnaan uga doorid. 2. Wax, wax kale ka dhex baarid. 3. Kayn iwm dhex marid.
**xulad** *m.l ld* **xulasho.**
**xulafo** *m.dh.u* Dad is bahaystay.
**xulan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Wax xul lagu sameeyey ahaansho.
**xulanti** *m.dh* Wax badan inta laga soo xushay oo ugu wareegsan.
**xulasho** *m.f.dh eeg* xulo. *ld* **xulad.**
**xulasho-dabeeci** *m.l* (*baay.*) Marka laga hadlayo aragtida Daarwin, dariiqad ku soo darta tadawurka sinjiyo cusub oo xayawaan iyo dhirba leh.
**xulato** *m.dh* Laba qof, laba dawladood, laba cidood ama ka badan oo gacan saar yeesha ama isbahaysi.
**xulbad** *m.dh* Nagaar caws ah oo mirihiisa la cuno ama sanuunadda iyo wixii la mid ah lagu geedeeyo.

**xuli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax fiicnaan ay leeyihiin ku soocasho. 2. Wax, wax ka baarasho.
**xulid** *m.f.dh eeg* xul². *ld* **xul¹ (2).**
**xulin** *m.f.dh eeg* xuli.
**xulnaan** *m.f.dh eeg* xulan. *ld* **xulnaansho.**
**xulnaansho** *m.l/dh ld* **xulnaan.**
**xulo** *f.g3* **(xushay, xulatay)** Wax badan kuwa ugu wanaagsan kala bixid.
**xuloobid** *m.f.dh eeg* xulow².
**xulow¹** *m.l* Biyo gala cagaha marka kabo la'aan lagu socdo kulayl.
**xulow²** *f.g1* **(-oway, -owday)** Kulayl lagu socdo kabo la'aan awgeed cago biyo gelid.
**xulquun** *m.l ld* **xurquun.**
**xuluf** *m.l* Digirta baalkeeda kore.
**xulus** *m.l ld* **xalus.**
**xuluul** *m.dh* 1. Cawska jiilaalkii xoolaha dhirta hoosteeda looga guro. 2. *ld* **huluul, xaluul.** (-llo, m.l./dh) Xuluulasho; dhexgal; huluulad.
**xuluulad** *m.l ld* **xuluulasho.**
**xuluulasho** *m.f.dh eeg* xuluulo. *ld* **huluulad, huluulasho, xaluulad, xaluulasho, xuluul**
**xuluuli** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax xuluul gelin.
**xuluulin** *m.f.dh eeg* xuluuli.
**xuluulo** *f.g/mg3* **(xuushay, xuulatay)** 1. Meel kayn ah dhexgelid adiga oo is gaabinaya. 2. Irrid gaaban ka hoos dusid. *ld* **huluulo, xaluulo.**
**xuluushan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax, wax kale la dhexgeliyey ahaansho.
**xuluushanaan** *m.f.dh eeg* xuluushan. *ld* **xuluushanaansho.**
**xuluushanaansho** *m.l/dh ld* **xuluushanaan.**
**xulxul** *m.l ld* **xolxol.**
**xumaan¹** *m.f.dh eeg* xun. *ld* **xumaansho, xumi.**
**xumaan²** *m.dh* 1. Wax wax dhima ama waxyeello leh ama la qoonsado. 2. wax xun ahaansho ama noqosho.
**xumaansho** *m.l/dh eeg* xumaan.
**xumadoon** *m.l* X. ah: qof jecel in arrin laysku haayo xumaani ka dhacdo.
**xumaraadis** *m.l* X. ah: qof jecel in xumaani dhacdo.
**xumayn** *m.f.dh eeg* xumee. *ld* **xumays¹.**
**xumays¹** *m.l ld* **xumayn.**
**xumays²** *m.dh.u* 1. Cawro; oogada dadka inta la qarsho. 2. Hilbaha inta uurkujirta ah. 3. Xoolaha iyo dadka intooda tabarta yar.
**xumbayn** *m.f.dh eeg* xumbee.
**xumbaysii** *f.mg2* **(-iiyay, -iisay)** Ka x.: wax xumbo ka keenid.
**xumbaysiin** *m.f.dh eeg* xumbaysii.
**xumbee** *f.mg2* **(-beeyay, -beysay)** Xumbo yeelasho.
**xumbo** *m.dh* Xoor; abur.
**xumbuse** *m.l* Nooc cawska ka mid ah oo xooluhu daaqaan.
**xumee** *f.g2* **(-meeyay, -maysay)** Cid xumo ku samayn.
**xumi** *m.dh ld* **xumaan¹.**
**xummad** *m.dh* Kulaylka jirka oo sarakaca jirro awgeed.
**xummadaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax xummadi hayso ahaansho.
**xummadaysnaan** *m.f.dh eeg* xummadaysan. *ld* **xummadaysnaansho.**
**xummadaysnaansho** *m.l/dh ld* **xummadaysnaan.**
**xummad-guduud** *m.dh* (*daaw.*) Cudur si aad ah la isu qaadsiiyo sida badan ku dhaca carruurta, waxaana keena baktiiriyada "streeptococcus". Waxaana laga qaadaa qof qaba ama qof jeermigu jirkiisa ku jiro oo an bukin - waxaana la isugu gudbiya qufac ama caano jeermigu gaaray.
**xummad-hurdo** *m.dh* (*daaw.*) Cudur la isqaadsiiyo oo uu keeno "arbo fiirus" waxa laga helaa Afrikada kulul iyo gobollada waqooyi ee koonfur Ameerika, waxa gudbiya kaneeco khaas ahaan "aedes Aegypti", fiirusku wuxu baabi'iya soohyada beerka iyo kelyaha.
**xumo** *m.l* Wax aan la jeclaysan ama aan wanaagsanayn.
**xun** *f.mg4* **(-umaa, -umayd)** 1. Wax aan wanaagsanayn ahaansho. 2. Ka x.: wax aan raalli ka ahayn wax la sameeyey ahaansho. 3. Ku x.: wax, wax aad u jecel ahaansho.
**xundhur¹** *m.dh* **(-ro,** *m.l***)** Xuddun.
**xundhur²** *m.dh* (*daaw.*) Cudur la is qaadsiiyo oo ku dhaca xiidmaha shuban dhiig iyo axal la socdaan.
**xundhur-ameebeed** *m.dh* (*daaw.*) Jirro xiidmeed oo uu keeno noole borotosoo ah (entamoeba istolytica), kaasoo keena in uu xiidmaha dalooliyo ama absees ku sameeya: beerka, sambabada iyo maskaxda; waxaana laga qaadaa cunnada iyo biyaha aan nadiifka ahayn oo ay gaadhey saxaro qof cudurkaas qaba.
**xundhur-bakteeriyeed** *m.l* (*daaw.*) Cudur ku dhaca xiidmaha oo uu keeno bakteeriyaha loo yaqaan shigella, waxaana laga qaadaa cunnada iyo biyaha aan nadiif ahayn oo ay gaadhey saxaro qof cudurkaas qaba. Astaamihiisa waxaa ka mid ah shuban,

lallabo, casiraad, qandho oo ilaa todobaad socdaan.

**xundhuro** *m.l.u* Qaraabo calaaqaad wanaagsani ka dhexeeyo.

**xunguruf** *m.dh* 1. Bahal ka mid ah bahalaha sheekooyinka lagu tebiyo hase yeeshee ayan cidi weli arag oo leh ciddiyo dhaadheer oo ay wejiga kaga xagato dadka. 2. Dafo. 3. Cadaawadnimo yar oo dad ka dhexeysa.

**xuquuq** *m.dh.w eeg* xaq.

**xur** *m.l* Weel yar oo wax lagu beego oo afar qursi qaada; suus; madaal.

**xurbi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Caano iwm xurbiye ku walaaqid.

**xurbin**[1] *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** 1. Ul dheer oo afka ganto ku leh oo caanaha iwm lagu walaaqo. 2. Ul gaaban oo af buuran leh oo soorta la karinayo lagu walaaqo. *ld* **xurbiye, xurbo, xurub.**

**xurbin**[2] *m.f.dh eeg* xurbi.

**xurbiye** *m.l* **(-yayaal,** *m.l/dh***)** 1. *ld* **xurbin**[1]**.** 2. Qaybta ku dhex wareegta matoor danab ama danab dhaliye, xurbintaasina waxa ay keentaa in uu danabku saaqmo mareegta dhexdeeda.

**xurbo** *m.dh ld* **xurbin**[1]**.**

**xurguf** *m.dh* Iska horimaad yar oo laba qof ama ka badan ka dhexeeya.

**xurgufsii** *f.g2* **(-iiyay, -iisay)** Cid faraheeda xoog wax uga qaadid.

**xurgufsiin** *m.f.dh eeg* xurgufsii.

**xurmayn** *m.f.dh eeg* xurmee.

**xurmaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax xurmo leh ahaansho.

**xurmaysnaan** *m.f.dh eeg* xurmaysan. *ld* **xurmaysnaansho.**

**xurmaysnaansho** *m.l/dh ld* **xurmaysnaan.**

**xurmee** *f.mg2* **(-meeyay, -maysay)** Cid xurmo u yeelid; cid sharfid.

**xurmo** *m.dh* 1. Weyneyn; sharaf; tixgelis; muuno. 2. Hanti yar oo nin siiyo naagtiisa qaraabadeeda.

**xurquun** *m.l* Gasiin. *ld* **xulquun.**

**xurub** *m.l ld* **xurbin**[1]**.**

**xuruubbamid** *m.dh ld* **xaruumid.**

**xuruubban**[1] *m.l ld* **xaruun**[1]**.**

**xuruubban**[2] *f.mg1* **(-amay, -antay)** *ld* **xaruun**[2]**.**

**xuruuf** *m.dh.w eeg* xaraf.

**xuruumid** *m.f.dh ld* **xaruumid.**

**xuruun**[1] *m.l ld* **xaruun**[1]**.**

**xuruun**[2] *f.mg1* **(-uumay, -uuntay; -uumi)** *ld* **xaruun**[2]**.**

**xus**[1] *m.l* 1. Allabari cid dhimatay loo sameeyo. 2. Damaashaad loo sameeyo dhacdo taariikh leh.

**xus**[2] *f.g1* **(-say, -stay)** 1. Wax soo hadal qaadid. 2. Cid dhimatay Allabari u samayn. 3. Dhacdo tariikh leh xaflad u samayn.

**xusan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Wax la xusay ahaansho.

**xushlayn** *m.f.dh eeg* xushlee.

**xushle** *m.l* 1. Orod laafyo badan. 2. Si xarrago iyo mardaaddi leh u socoshada.

**xushlee** *f.mg2* **(-leeyay, -laysay)** Orod xushle ah ordid.

**xushmad** *m.dh ld* **xushmo.**

**xushmadarro** *m.dh* Xushmo la'aanshada.

**xushmadayn** *m.dh ld* **xushmayn.**

**xushmadee** *f.g2* **(-deeyay, -daysay)** *ld* **xushmee.**

**xushmayn** *m.f.dh eeg* xushmee. *ld* **xushmadayn.**

**xushmee** *f.g2* **(-meeyay, -maysay)** Cid xushmo u yeelid. *ld* **xushmadee.**

**xushmo** *m.dh* Sharaf iyo wanaag laga kasbado bulshada dhexdeeda; xurmo; muuno. *ld* **xishmo, xushmad.**

**xusid** *m.f.dh eeg* xus[2].

**xusli** *f.g/mg2* **(-iyay, -isay)** 1. *(f.g)* Wax dhudhun ku cabbirid. 2. *(f.mg)* U x.: wax ama cid u iilasho. 3. *(f.g)* Orod gaaban ordid.

**xuslin** *m.f.dh eeg* xusli.

**xusnaan** *m.f.dh eeg* xusan. *ld* **xusnaansho.**

**xusnaansho** *m.l/dh ld* **xusnaan.**

**xusul** *m.l ld* **suxul.**

**xusulduub**[1] *m.l ld* **xusu*ld*uubid.**

**xusulduub**[2] *f.mg1* **(-bay, -btay)** Orod gacmuhu laaban yihiin xawli gaaban ku ordid.

**xusulduubid** *m.f.dh eeg* xusulduub[2]. *ld* **xusulduub**[1]**.**

**xusullaysasho** *m.f.dh eeg* xusullayso. *ld* **xusullaysi.**

**xusullaysi** *m.l ld* **xusullaysasho.**

**xusullayso** *f.mg3* **(-stay, -satay)** 1. Xusul mudasho. 2. Dhudhun wax ku cabbirasho.

**xusuus** *m.dh* 1. Awoodda maskaxda ee kaydinta dhacdooyinka. 2. Gocashada dhacdo qof raad ku reebtay.

**xusuusad** *m.l ld* **xusuusasho.**

**xusuusan** *f.g4* **(-snaa, -snayd)** Cid wax horay u dhacay maskaxda ku haysa ahaansho.

**xusuusasho** *m.f.dh eeg* xusuuso. *ld* **xusuusad.**

**xusuusdhig** *m.l* 1. Meel la dhigo dukumentiga muhimka ah. 2. Dhigidda meel taariikh ah la dhigo ubax xusuus ah.

**xusuusi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Cid waxay ilowsanayd garwaaqsiin.
**xusuusin** *m.f.dh eeg* xusuusi.
**xusuusnaan** *m.f.dh eeg* xusuusan. *ld* **xusuusnaansho.**
**xusuusnaansho** *m.l/dh ld* **xusuusnaan.**
**xusuuso** *f.g3* **(-stay,-satay)** Cid waxay illowsanayd garwaaqsasho.
**xusuusqor** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Buug lagu qoro waxyaabaha la doonayo inaan la illaawin.
**xutubi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Wax qadarin. 2. Wax fiiro gaar ah siin.
**xutubin** *m.f.dh eeg* xutubi.
**xutush** *m.l ld* **cutush.**
**xuub¹** *m.l* **(-bab,** *m.l***)** 1. Lakab ama baal khafiif ah, oo jilicsan, oo xubnaha nafleyda meelo ka mid ah ku rogan, ku dahaaran. 2. Baal jaadkaas ah, oo dhirta iniinaheeda ama meeleheed kale ku rogan.
**xuub²** *m.l* **(-bab,** *m.l***)** (*c.nafl.*) Nudo kiish oo kale ah kuwaas oo daboola isku xidha ama ku dhereran unugyada bayoolojiyeed iyo organ yarayaashooda, organnadooda iyo dhismayaashooda kale.
**xuubabbays** *m.dh* Saracda korkeeda (oogada dadka).
**xuub-badh-habe** *m.l* **(-bayaal,** *m.l/dh***)** (*baay.*) Marka la sharaxayo siimowga, xuub oggolaada inay dhexmaraan molikiyuulladda miluhu, hase yeeshee aanay dhex mari karin kuwa milmuhu.
**xuub-balaasmeed** *m.l* **(-dyo,** *m.dh***)** (*baay.*) Xuubka badh habaha ah ee sameeya xadka dusha ee unugga. Xuubka badankiisu wuxuu ka samaysanyahay borotiinno iyo dufan. Wuxuu joogteeyaa walxaha gelaya iyo kuwa ka baxaya unugga.
**xuubdhacsad** *m.l ld* **xuubdhacsasho.**
**xuubdhacsasho** *m.f.dh eeg* xuubdhacso. *ld* **xuubdhacsad, xuubdhacsi.**
**xuubdhacsi** *m.l ld* **xuubdhacsasho.**
**xuubdhacso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Mas iwm xuub ridid. 2. Nafley cayilid. 3. Nafley muuqaalkeedii hore mid ka fiican yeelasho. *ld* **xuubsiibo.**
**xuubdillaac (eerniya)** *m.l* **(-bab ...,** *m.l***)** (*daaw.*) Xubin jirka ka mid ah haddii ay ka baxdo meeshii ay caadi ahaan ku taalley.
**xuubdillaacsad** *m.l ld* **xuubdillaacsasho.**
**xuubdillaacsasho** *m.f.dh eeg* xuubdillaacso. *ld* **xuubdillaacsad, xuubdillaacsi.**
**xuubdillaacsi** *m.l ld* **xuubdillaacsasho.**
**xuubdillaacso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** 1. Xuubka sare iska siibid. 2. Qaabka sare beddelid.
**xuubi¹** *m.l* Libaaxbadeedka waaweyn jaad ka mid ah.
**xuubi²** *f.g/mg2* **(-iyay, -isay)** 1. *(f.g)* Caano degdeg u qurqurin. 2. *(f.mg)* Wax qolof ama ded saarnaa ka qaadid. 3. *(f.mg)* Xoolo iwm degdeg ku kaxayn.
**xuub-ileed-holac** *m.l* **(-bab .... ...,** *m.l***)** (*daaw.*) Halaamacoodka xuubka daboola wilka isha. Astaamaha: xanuun badan, isha oo ilmeysa iyo aragga oo xumaada.
**xuubin** *m.f.dh eeg* xuubi².
**xuubka saynuufiyal** *m.l* **(-lo,** *m.dh***)** (*c.nafl.*) Xuub ka samaysan nudo isku xidhayaal, kaas oo sameeya kiish ku wareegsan kala goys dhaqdhaqaaq samayn kara, sida kala goyska suxulka, oo labada dhinacba kaga dhegsan laf. Kiishka waxaa ka buuxa dheecaan isjiidanaya oo subka korka sare ee carjowda kala goyska.
**xuubka timbaanik** *m.l* **(-kyo,** *m.dh***)** (*c.nafl.*) Xuubka kala sooca qaybta kore iyo qaybta dhexe ee dhegta. Wuxuu sameeyaa dhaqdhaqaaq uu ugu jawaabayo hirarka codka, isaga oo u gudbinaya barta maqalka, siina marinaya laf dhexe-dhegoodka.
**xuub-malaas** *m.l* **(-bab ...,** *m.l***)** (*c.nafl.*) Xuub qoyan oo gudaha kaga malaasan xubnaha qaab dhuumeedka leh iyo xubnaha daloola sida: sanka, daloollada sanka xiga qaybta neef mareenka, xameyti mareenka iyo qaybta ganaca. Afka waxaa ku malaasan xuub dhismihiisu isbedbeddelo. Xuubka malaasku wuxuu ka sameysanyahay: ebiteliyum oo ugu sareeya waxaana ku yaal qanjirro yar-yar oo sameeya xab, waxaana ka hooseeya lakab soohxiriiriye ah iyo lakab ah muruq-xuubeed oo ugu hooseeya.
**xuub-maskaxeed** *m.l* **(-bab.../-dyo,** *m.dh***)** (*c.nafl.*) Saddexda xuub ee ka sameeysan sooh xiriiriye oo hoos kaga dahaaran lafta madaxa iyo godka laf-dhabarta, waxayna daboolaan maskaxda iyo xangullada.
**xuub-muruqeed** *m.l* **(-bab ...,** *m.dh***)** (*c.nafl.*) Sooh xiriireed daboola xubnaha jilicsan ee jirka wuxuuna leeyahay qayb sare, maqaarka hoostiisa, iyo qayb hoose oo ku duuban xirmooyinka muruqyada.
**xuubsad** *m.l ld* **xuubsasho.**
**xuubsasho** *m.f.dh eeg* xuubso. *ld* **xuubsad, xuubsi.**
**xuubsi** *m.l ld* **xuubsasho.**
**xuubsiibad** *m.l ld* **xuubsiibasho.**
**xuubsiibasho** *m.f.dh eeg* xuubsiibo. *ld* **xuubsiibad.**

**xuubsiibo** *f.mg3* (**-btay, -batay**) Xuubka ama haragga duugooba ka bixid, ka siibasho (halaqu sanadiiba dhawr jeer buu xuubsiibtaa).
**xuubso** *f.g3* (**-saday, -satay**) 1. Xuubka hore ka diirasho, ka muruxso. 2. Canaan iyo dagaal kulul cid ku samayn.
**xuub-ubuceed** *m.l* (**-bab ...,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Xuubka qoyan ee uurkujirtada gudaheeda.
**xuub-wadne** *m.l* (**-bab ...,** *m.l*) (*c.nafl.*) Xuubka ku daboolan wadnaha oo laba qaybood leh; qayb dibadeed oo dhammaan wadnaha daboola wuxuuna ku dhaggan-yahay xididdada dhiigga ee waaweyn oo wadnaha ka baxa ama soo gala; qaybta gudaha qoyaan leh waa kiish xiran: waji toos ugu dhaggan muruqa wadnaha; iyo waji xiga qayb dibadeedka xuubka; riisheka dhexdiisa waxaa ku jira qaddar yar oo dhacaan ah oo ka ilaaliya isxoqidda labada qaybood ee xuubka marka wadnahu garaacayo.
**xuub-wadneed** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) (*c.nafl.*) Dhinaca lafdhabarleyda, xuub qoyan oo sameeya gidaarka moqorka kalka wadnaha.
**xuub-xabeed** *m.l* (**-dyo,** *m.dh*) (*baay.*) Lakab nudo ah oo ka kooban ibitiiliyam ay tiiriyaan nudo isku-xidhayaal. Ibtiiliyamka dhexdiisa waxa laga heelaa unugyo goblet oo gaar ah, kaas oo guudka kaga dhiijiya xab, ibitiiliyamkuna badanaa waxaa uu leeyahay gan. Xuub xabeebku wuxuu ku dhereere-ranyahay moqorrada jidhka ee xidhiidhka la leh dibadda sida mariinka cuntada iyo mariinka hawada.
**xuudhayn** *m.f.dh eeg* xuudhee. *ld* **xuudheys.**
**xuudhee** *f.mg2* (**-dheeyay, -dheysay**) 1. Socod aayar ah oo aan meel la tageyn socosho. 2. Isku x.: laba nafley isku dirid.
**xuudheys** *m.l ld* **xuudhayn.**
**xuuko** *m.dh* Subag hilibka geela laga shiilo oo sida xayrta adkaata.
**xuunsho** *m.dh* Shimbir badanaa cad oo wasakhda cunta.
**xuur** *m.l* (**-ro,** *m.l*) 1. Inan da' yar. 2. X. ah: yar, aan weyneyn.
**xu̧ur** *m.dh* 1. Gabar yar oo aan fil weyneyn. 2. Shimbir luqun dheer.
**xuuralcayn** *m.dh* 1. Gabdho aad u qurxoon oo jannada jooga. 2. Gabadh aad u qurxoon una dabci wanaagsan.
**xuuri** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) *ld* **khuuri.**
**xuurin** *m.f.dh eeg* xuuri.
**xuurtayn** *m.f.dh eeg* xuurtee.
**xuurtaysii** *f.g2* (**-iiyay, -iisay**) *ld* **xuurtee.**
**xuurtaysiin** *m.dh ld* **xuurtayn.**
**xuurtee** *f.g2* (**-teeyay, -taysay**) Cid xuurto badid. *ld* **xuurtaysii.**
**xuurto** *m.dh* Culays ku yimaada neefta marka nafley orod ku daasho ama hawl iwm. *ld* **xiiq.**
**xuurtoo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) Xuurto dareemid.
**xuurtood** *m.f.l eeg* xuurtoo.
**xuux** *m.dh* "X.!": erey carruurta lagu yiraahdo marka la cabsiinayo.
**xuuxi** *f.g2* (**-iyay, -isay**) Carruur wax ku cabsiin.
**xuuxin** *m.f.dh eeg* xuuxi.

# Y

**y (ya')** *m.dh* Xarafka saddex iyo labaatanaad ee alifba'da af soomaaliga waana shibbane.
**yaa[1]** *mu.we* Kuma ayaa?, tuma ayaa?
**yaa[2]** *e.we* Maxaad tiri? Ku soo celi!
**yaa[3]** *qr.dd ld* **baa.**
**yaa[4]** *qr.* Yaan: markii qurubka diidmada 'aan 2' lagu lifaaqo amar diidmo ayuu muujiyaa. Tus. "Yaanu keenin".
**yaab[1]** *m.l* Amakaag; irkig; abyan; fajac.
**yaab[2]** *f.mg1* **(-bay, -btay)** 1. Ku y./ka y.: dhacdo qof sameeyey la fajicid. 2. U y.: wax dhibaato uga baqid (cid). 3. Ka y.: dhibaato ka baqid (cid). 4. Isla y.: cid fal ay samaysay ka qoomamayn.
**yaabban** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** *ld* **yaabsan.**
**yaabbanaan** *m.dh ld* **yaabsanaan.**
**yaabbanaansho** *m.l/dh ld* **yaabsanaan.**
**yaabi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Ka y.: cid yaab ku abuurid.
**yaabid** *m.f.dh eeg* yaab[2]. *ld* **yaabis[2].**
**yaabin** *m.f.dh eeg* yaabi. *ld* **yaabis[1].**
**yaabis[1]** *m.l* 1. Y. ah: aan iidaan (ama goosaar) lahayn (cunto iwm); engegan. 2. *ld* **yaabin.**
**yaabis[2]** *m.dh ld* **yaabid.**
**yaabsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Wax yaab hayo ahaansho (qof). *ld* **yaabban.**
**yaabsanaan** *m.f.dh eeg* yaabsan. *ld* **yaabbanaan, yaabbanaansho, yaabsanaansho.**
**yaabsanaansho** *m.l/dh ld* **yaabsanaan.**
**yaac** *f.mg1* **(-cay, -cday)** 1. Dad, duunyo ama qalab kala firdhasho. 2. Ka soo y.: furuuruc iwm oo gada dusheeda ka soo bixid.
**yaaci** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Dad, duunyo ama qalab kala firdhin.
**yaacid** *m.f.dh eeg* yaac.
**yaacin** *m.f.dh eeg* yaaci. *ld* **yaacis.**
**yaacis** *m.l ld* **yaacin.**
**yaacsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Dad, duunyo ama qalab wax kala firirsan ahaansho.
**yaacsanaan** *m.f.dh eeg* yaacsan. *ld* **yaacsanaansho.**
**yaacsanaansho** *m.l/dh ld* **yaacsanaan.**
**yaadaddo** *m.dh* (*c.nafl.*) Bahal yar oo wax xagta oo leh duf adag iyo qodxo dhaadheer oo mardimo leh, caddaan iyo madow ah; caanaqub; kashiito; dhiddo.
**yaahuu** *e.d* Erey laga horgeeyo qof habaartamay. Tus. "Cuqdaa iyo cawradaa cun!", "Islahel!".
**yaallin** *m.l* Oollin.
**yaambo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** *ld* **yaanbo.**
**yaanbo** *m.dh* **(-ooyin,** *m.l***)** 1. Bir xalleefsan oo af ballaaran iyo daab leh oo beeraha lagu falo. 2. Bir af ballaaran oo godan leh oo ay cagafcagaftu beeraha ku fasho.
**yaanyo** *m.dh.u* (*bot.*) Miro guduudan ama cillaan xigeen ah oo la cuno iyagoo ceerin ama bisil; inta badan iidaankaa lagu daraa.
**yaanyuur** *m.dh* **(-ro,** *m.l***)** Mukulaal, dummad.
**yaaq** *m.l* (*bot.*) Geed dheer oo aad iyo aad u sal iyo jirrid iyo dhex weyn: mayraxdiisa waxaa laga sameeyaa xargo iyo waxyaalo kale; mirihiisu waxay leeyihiin qaabka qulucda, buruq la cunana waa leeyihiin.
**yaaqil** *m.l* Shilin yar oo markaa ugaxnimadii ka soo baxday.
**yaaquud** *m.l.u* Nooc ka mid ah dhagxaanta qaaliga ah oo dhawr midab oo kala duwan u sii kala baxa.
**yaar[1]** *m.l ld* **jaar(2).**
**yaar[2]** *f.g1* **(-ray, -rtay)** Koor carrabbadeeda isku xirid si aanay u shanqarin.
**yaardi** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** Halbeeg dhererka lagu cabbiro oo habka ingiriiska ah oo u dhigma 0.914 m.
**yaare** *m.l* 1. Xilli ka mid ah xilliyada sannadka soomaalida oo roobab ka da'aan xeebaha bari. 2. Dhaxanta roobku keeno.
**yaarid** *m.f.dh eeg* yaar[2].
**yaasiinmaddoone** *m.l* **(-nayaal,** *m.l/dh***)** Marsoobax.
**yaaw** *m.l* Leber laba loo dhigay middood.
**yabaal[1]** *m.l* 1. Dhirta magoolkeeda. 2. *ld* **yabaalid.**

**yabaal[2]** *f.mg1* **(-aalay, -aashay)** Magoolid (geed).

**yabaalid** *m.f.dh eeg* yabaal[2]. *ld* **yabaal[1] (2).**

**yabaaq** *m.l ld* **yabaq[1].**

**yabadhaalo** *m.dh* Carruurta ay dhasho haweeney minyaro ah.

**yabaq[1]** *m.l* Hadal iyo dhawaaq dad meel durugsan ka yeeraya. *ld* **jabaq[1], yabaaq.**

**yabaq[2]** *f.mg1* **(-bqay, -baqday; -bqi)** Dad ama nafley meel fog ka buuqid. *ld* **jabaq[2].**

**yabar** *m.dh* Xoolaha ugu horreeya oo la siiyo arooska.

**yabarayn** *m.f.dh eeg* yabaree.

**yabaree** *f.g2* **(-reeyay, -raysay)** Ka y.: cid mingis, rooxaan iwm ka muddeyn (ka tumid).

**yabaro** *m.dh* Waxyaalo dadka wadaaddada qaba loo sameeyo, waxayna u dhexaysaa "saagootiga" iyo "ruqsada" (wadaaddo; fiqibburaale).

**yablas[1]** *m.l* Qaylo badan.

**yablas[2]** *f.mg1* **(-say, -stay)** Qaylo badan samayn.

**yablasid** *m.f.dh eeg* yablas[2].

**yabooh[1]** *m.l* 1. Dadka cayrta ah, baryada ay wax ku weyddiistaan; waxa kolkay yaboohsadaan la siiyo. 2. *ld* **yaboohid.**

**yabooh[2]** *f.mg1* **(-hay, -hday)** 1. Ka y.: baadi meel shir ah ka naadin. 2. U y.: cid, cid kale taageero u weyddiin.

**yaboohi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Baadi la hayo shir ka baafin. 2. Yabooh weyddiin.

**yaboohid** *m.f.dh eeg* yabooh[2]. *ld* **yabooh[1] (2).**

**yaboohin** *m.f.dh eeg* yaboohi. *ld* **yaboohis.**

**yaboohis** *m.l ld* **yaboohin.**

**yaboohsad** *m.l ld* **yaboohsasho.**

**yaboohsasho** *m.f.dh eeg* yaboohso. *ld* **yaboohsad, yaboohsi.**

**yaboohsi** *m.l ld* **yaboohsasho.**

**yaboohso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Qof cayr ah cid baryid.

**yabqid** *m.f.dh eeg* yabaq[2]. *ld* **jabqid.**

**yac[1]** *m.dh* Sagaarada teeda dheddig.

**yac[2]** *e.d* Ka joog! Daa!

**yacarun** *m.l ld* **carun.**

**yacay[1]** *m.l* Geedo yaryar iwm oo dhawraarin ahaan gogosha iyo dhulka la kala dhexgeliyo; asgogol.

**yacay[2]** *f.g1* **(-yay, -yday)** Guri yacay dhigid.

**yacayan** *f.mg4* **(-ynaa, -ynayd)** Guri wax yacay la dhigay ahaansho.

**yacayid** *m.f.dh eeg* yacay[2].

**yacaynaan** *m.f.dh eeg* yacayan. *ld* **yacaynaansho.**

**yacaynaansho** *m.l/dh ld* **yacaynaan.**

**yacni** *fk.* Waxaa loola jeedaa.

**yacyacood** *m.l.kh* 1. Y. ah: miro aan weli bislaan. 2. Y. ah: hilib aan bislaan oo weli dhiiggii leh.

**yad[1]** *m.dh* 1. Awood gacan lagu fuliyo. 2. Mulkile. 3. Gacan. *ld* **yed[1].**

**yad[2]** *f.g1* **(-day, -dday)** 1. Cid ama wax gacan wax ku yeelid. 2. Gacan wax ku dhigid. 3. *ld* **yad 2.** U y.: cid wax siin. 4. Ku y.: cid gacan wax ku yeelid.

**yadan** *m.l/dh* **(-mo/-nno,** *m.dh***)** Biyo fadhiisin yar oo hoos u dheer, qaranka dushooda ku samaysma.

**yadid** *m.f.dh eeg* yad[2].

**yagcar** *m.dh* (*bot.*) Geedka mayddiga dhalo.

**yagleel[1]** *m.l/dh ld* **yagleelid.**

**yagleel[2]** *f.mg1* **(-eelay, -eeshay)** 1. Xero ama deyr si ku meel gaar ah u samayn. 2. Labo qof oo is guursanaaya guri u dhisid.

**yagleelid** *m.f.dh eeg* yagleel[2]. *ld* **yagleel[1].**

**yah** *e.d* Erey wixii la qoonsado oo la haaraama hayo lagu yiraahdo; hah! caku!.

**yahaabur** *m.l.kh* Y. ah: qof lixaad weyn.

**yahaaburnimo** *m.dh* Yahaabur ahaansho.

**yahan** *m.l* 1. Dhagax, adag, xanaf leh oo middiyaha, toorriyaha iwm lagu afeeyo. 2. Baydari; ugaarsade; laaye; dile; hargaanti. 3. Hadii magac gadaal loogu liifaqo xirfad ayuu muujiyaa. Tus. "Dagaalyahan, aqoonyahan iwm".

**yakayn** *m.f.dh eeg* yakee.

**yake** *m.l* 1. Ganaax weyn oo la saaro cid jebisey xeer u degsan bulsho dhaqan wadaag leh. 2. *ld* **yeeg.**

**yakee** *f.g2* **(-keeyay, -kaysay)** Cid ganaax weyn saarid.

**yakeysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** Qof yakoobay ahaansho.

**yakeysanaan** *m.f.dh eeg* yakeysan. *ld* **yakeysanaansho.**

**yakeysanaansho** *m.l/dh ld* **yakeysanaan.**

**yakoobid** *m.f.dh eeg* yakow.

**yakow** *f.mg1* **(-oobay, -owday; -oobi)** Qof xujoobid.

**yal** *m.l* Dabayl qabow oo roobku keeno.

**yalaalug** *m.l* Lallabo. *ld* **yalaalugo.**

**yalaalugo** *m.dh ld* **yalaalug.**

**yalaalugoo** *f.mg3* **(-ooday, -ootay)** Qof yalaalugo dareemid.

**yalaalugood** *m.f.l eeg* yalaalugoo.

**yalaalugsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Qof yalaalugo hayso ahaansho.

**yalaalugsanaan** *m.f.dh eeg* yalaalugsan. *ld* **yalaalugsanaansho.**

**yalaalugsanaansho** *m.l/dh ld* **yalaalugsanaan.**

**yalalaxo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) *ld* **yalanyalxo.**
**yalanyalxo** *m.dh* (**-ooyin,** *m.l*) Dabayl qabow oo roobku markuu da'o ka dib timaada. *ld* **yalalaxo.**
**yalanyalxoo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) Dhaxan yar dareemid cabsi awgeed.
**yalanyalxood** *m.f.l eeg* yalanyalxoo.
**yalax** *m.l.kh* Y. ah: timo aad u jilicsan. *ld* **yaleex (2).**
**yaleex** *m.l* 1. Dabayl ka kacda miyiga oo cabsigelisa qofka keligiisa socda.2. *ld* **yalax.** Timo dad oo aad u jilicsan, sida yixda.
**yamaan** *m.l* Qamaan.
**yamaarug** *m.l* (*bot.*) Geed yar oo gaxandhada u eg.
**yamays** *m.l* (*bot.*) Dhul weyn oo wareegsan oo go'ay oo salkiisu fogyahay oo inta badan biyo galaan, sida kan Gaalkacyo ku yaal.
**yamxeeri** *f.mg2* (**-iyay, -isay**) Qof xaaladdiisa dhaqaale oo wanaagsan ka been sheegid; wax badan ka dayrin.
**yamxeerin** *m.f.dh eeg* yamxeeri. *ld* **yamxeero.**
**yamxeero** *m.dh ld* **yamxeerin.**
**yamyam** *m.l.kh* 1. Y. ah: qof hadal badan. 2. Askar ku hadli jirtay afka sawaaxiliga oo ingiriisku ka keenay bariga Afrika.
**yaqfo** *m.l* (**-ooyin,** *m.l*) Ilko.
**yaqiin** *m.dh* War iwm oo dhabnimadiisa la hubo; xaqiiq.
**yaqiinsasho** *m.f.dh eeg* yaqiinso. *ld* **yaqiinsi.**
**yaqiinsi** *m.l ld* **yaqiinsasho.**
**yaqiinso** *f.g3* (**-saday, -satay**) War iwm dhabnimadiisa hubsasho.
**yaqyaqsasho** *m.f.dh eeg* yaqyaqso. *ld* **yaqyaqsi, yaqyaqsood.**
**yaqyaqsi** *m.l ld* **yaqyaqsasho.**
**yaqyaqsii** *f.mg2* (**-iiyay, -iisay**) Ka y.: cid yaqyaqsi ku dhalin.
**yaqyaqsiin** *m.f.dh eeg* yaqyaqsii.
**yaqyaqso** *f.mg3* (**-saday, -satay**) Qof yaqyaqsi dareemid. *ld* **yaqyaqsoo.**
**yaqyaqsoo** *f.mg3* (**-ooday, -ootay**) *ld* **yaqyaqso.**
**yaqyaqsood** *m.l ld* **yaqyaqsasho.**
**yar**[1] *m.l* (**-ryar,** *m.l*) Wiil da' yar.
**yar**[2] *m.dh* (**-ryar,** *m.l*) Gabar da'yar.
**yar**[3] *f.mg4* (**-raa, -rayd; yaryar**) 1. Wax da'diisu yartahay ahaansho. 2. Wax tiradooda ama cabbirkoodu uusan badnayn ahaansho.
**yaraan**[1] *m.l* (**-nno,** *m.dh*) Carruur hooyo wada dhashay midka ugu dhalasho dambeeya; guradambeys.
**yaraan**[2] *m.f.dh eeg* yar[3]. *ld* **yaraansho.**
**yaraansho** *m.l/dh eeg* yarow. *ld* **yaraan**[2]**.**
**yarad** *m.l* Hanti la siiyo qoys ama qof laga guursaday gabar ama haweenay.
**yarayn**[1] *m.f.dh eeg* yaree. *ld* **yarays, yaraysiin.**
**yarayn**[2] *m.dh* (*kiim.*) Ogsijiin kasaaridda ama haydarojiin kudaridda loo geysto iskudhis. Guud ahaan, waxa la odhan karaa atam, molikuyuul ama ayoon wuu yaraaday ama yarayn baa ku dhacday marka uu helo elektaroono.
**yarays** *m.l ld* **yarayn**[1]**.**
**yaraysad** *m.l ld* **yaraysasho.**
**yaraysasho** *m.f.dh eeg* yarayso. *ld* **yaraysad, yaraysi.**
**yaraysi** *m.l ld* **yaraysasho.**
**yaraysii** *f.g2* (**-iiyay, -iisay**) *ld* **yaree.**
**yaraysiin** *m.dh ld* **yarayn**[1]**.**
**yarayso** *f.g3* (**-stay, -satay**) 1. Qof fal samayntiisa sahlasho. 2. Qof wax ku weyn wax yar ka dhigasho. 3. Qof, cid wax liita ka dhigasho.
**yare** *fk.* Xoogaa, in yar. Tus. "Wuu yare daalanyahay". *ld* **yarehe.**
**yaree** *f.g2* (**-reeyay, -raysay**) 1. Qof fal samayntiisa dhimid. 2. Qof wax weyn ama tiradoodu badantahay wax yar ka dhigid. *ld* **yareysii.**
**yarehe** *fk. ld* **yare.**
**yariis**[1] *m.l.kh* Y. ah: nin bar yar.
**yariis**[2] *m.dh.kh* Y. ah: haweeney bar yar.
**yaris** *m.dh* 1. Ugaarta qaybteeda yaryar sida calakudda, sagaarada iwm. 2. Cawska jaad ka mid ah.
**yarow** *f.mg3* (**-raaday, -raatay**) Wax yaraaday noqosho.
**yaryarayn** *m.f.dh eeg* yaryaree.
**yaryaraysasho** *m.f.dh eeg* yaryarayso.
**yaryaree** *f.g2* (**-reeyay, -raysay**) Yaryar ka dhigid; jarjarid; dhuudhuubid.
**yaryareyso** *f.g3* (**-stay, -satay**) Wax isticmaalkooda dhaqaalaysasho.
**yaryaro** *m.dh* Jaad cawska xooluhu daaqaan ka mid ah.
**yas** *f.g1* (**-say, -stay**) Cid wax liita ka dhigid.
**yasid** *m.f.dh eeg* yas.
**yasir** *f.g1* (**-ray, -rtay**) U y.: cid wax qabsoomiddiisa u sahlid.
**yasirid** *m.f.dh eeg* yasir.
**yatiin** *m.l/dh.u* Carruur yaryar oo aabahood dhintay; agoon.
**yaw** *m.l.kh* Y. ah: qof damac iyo hunguri badan leh oo bulshada dhexdeeda aan qiimo ku lahayn.
**yawyab**[1] *m.l* 1. Baryo foolxun oo qof baryayo laga aamusi waayo oo faraqa lagu dhego. 2. Buuq carruur.

**yawyab[2]** *f.mg1* **(-bay, -btay)** 1. Ku y.: si aad ah cid wax uga baryid. 2. Ku y.: nafley buuq samayn.

**yawyabid** *m.f.dh eeg* yawyab[2].

**yaxaas** *m.l* (*c.nafl.*) Bahal webiga ku jira oo abeeso-lugaley weynaatay u eg; haraggiisa waxaa kasoo taagtaagan filgimmo geeso u eg oo waa adayg toxob leh; wuxuu leeyahay dabo dheer iyo madax isaguna dheer oo saddexgees qaabki leh; daaman adag iyo af weyn oo ilko ku sarcanyihiin; dadka iyo duunyadaba waa uu cunaa.

**yaxdho** *m.l* **(-ooyin,** *m.l***)** Hilib.

**yaxoob** *f.mg1* **(-bay, -btay)** *ld* **yoxoob[2].**

**yaxoobid** *m.dh ld* **yoxoobid.**

**yaxuus** *m.l* Nin aad u gaboobay.

**yaxuusoobid** *m.f.dh eeg* yaxuusow.

**yaxuusow** *f.mg1* **(-soobay, -sowday)** Yaxuus noqosho (nin).

**yaxyax[1]** *m.l* 1. Xishood; sheex; xil ka bax. 2. *ld* **yaxyaxid.**

**yaxyax[2]** *f.mg1* **(-xay, -xday)** Qof ceeb weyn dareemid.

**yaxyaxi** *f.mg2* **(-iyay, -isay)** Ka y.: khajil iyo xishood cid gelin.

**yaxyaxid** *m.f.dh eeg* yaxyax[2]. *ld* **yaxyax[1] (2).**

**yaxyaxin** *m.f.dh eeg* yaxyaxi.

**yeber** *m.l.kh* Y. ah: ilmo isku hooyo ah kan ugu yar; gurudambays.

**yed[1]** *m.dh ld* **yad[1].**

**yed[2]** *f.g1* **(-day, -dday)** *ld* **yad[2] (3).**

**yedid** *m.f.dh eeg* yed[2].

**yeeg** *m.l* **(-gag,** *m.l***)** Turub hal dhibic leh oo ka sarreya baashiga. *ld* **yake (2), yeeke.**

**yeeg-bibanji** *m.l* **(-iyo,** *m.l***)** *ld* **yeeg-bibiish.**

**yeeg-bibiish** *m.l* **(-iyo,** *m.dh***)** Dhagax dubnadeed oo wejiga cayaarta loogu talaggalay dhinac hal dhibic ku leh, dhinaca kalena shan dhibcood. *ld* **banji-biyeeg, biish-biyeeg, yeeg-bibanji.**

**yeeg-bicaddaan** *m.l* **(-nno,** *m.dh***)** Dhagax dubnadeed oo wejiga cayaarta loogu talaggalay dhinac hal dhibic ku leh, dhinaca kalena ka cad. *ld* **caddaan-biyeeg.**

**yeeg-bidooh** *m.l* **(-hyo,** *m.dh***)** Dhagax dubnadeed oo wejiga cayaarta loogu talaggalay dhinac hal dhibic ku leh, dhinaca kalena laba dhibcood ku leh. *ld* **dooh-biyeeg.**

**yeeg-bijoohaar** *m.l* **(-rro,** *m.dh***)** Dhagax dubnadeed oo wejiga cayaarta loogu talaggalay dhinac hal dhibic ku leh, dhinaca kalena afar dhibcood ku leh. *ld* **joohaar-biyeeg.**

**yeeg-bisaliim** *m.l* **(-mo,** *m.dh***)** Dhagax dubnadeed oo wejiga cayaarta loogu talaggalay dhinac ku leh hal dhibic, dhinaca kalena saddex dhibcood ku leh. *ld* **saliim-biyeeg.**

**yeeg-bishiish** *m.l* **(-shyo,** *m.dh***)** Dhagax dubnadeed oo wejiga cayaarta loogu talaggalay, dhinac ku leh hal dhibic, dhinaca kalena lix dhibcood. *ld* **shiish-biyeeg**

**yeegtiis** ***m.l*** **(-syo,** *m.dh***)** Bisha ku dhammaata kow iyo soddon.

**yeeke** *m.l* **(-kayaal,** *m.l/dh***)** *ld* **yeeg.**

**yeel[1]** *m.l* **(-lal,** *m.l***)** Qeeb ceel biyo looga cabbo sida wadaan, dawli iwm.

**yeel[2]** *m.l* Y.-kay, y.-kaa: arrintay, arrintaa iwm.

**yeel[3]** *m.dh* **(-lo,** *m.l***)** 1. Xarig dheer oo loo isticmaalo awrta rariddeeda oo isaga gudba awrka dhinacyadiisa, dabagelisna leh. 2. Inta xarig ah ee ka samaysan harag.

**yeel[4]** *xi.* (*nax.*) Ha yeeshee (hayeeshee) ama hase yeeshee (haseyeeshee): ha ahaatee, laakiin.

**yeel[5]** *f.g1* **(-eelay, -eeshay)** 1. Cid arrin ama wax kale ka aqbalid. 2. Kab go'day samayn. 3. Wax samayntooda ku kicid.

**yeelaal** *m.l* 1. Hab; farsamo; tab. 2. Laamo geed oo lagu xoojiyo wadaanta afkeeda.

**yeelaali** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax samayn ama hindisid.

**yeelaalin** *m.f.dh eeg* yeelaali.

**yeelan** *f.mg4* **(-lnaa, -lnayd)** Kab, wadaan iwm wax la sameeyey ahaansho.

**yeelasho** *m.f.dh eeg* yeelo.

**yeele** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh***)** (*nax.*) Magaca waafaqsan qaab sarfeedka falka weerta; fale.

**yeelid** *m.f.dh eeg* yeel[5].

**yeelin** *m.f.dh eeg* yeeli.

**yeelnaan** *m.f.dh eeg* yeelan. *ld* **yeelnaansho.**

**yeelnaansho** *m.l/dh ld* **yeelnaan.**

**yeelo** *f.g3* **(-eeshay, -eelatay)** 1. Hanti ama wax kale lahaan. 2. Ku y.: dayn cid ku lahaan. 3. U y.: wax aad u danayn. 4. Kab iwm suun u samaysasho.

**yeelsii** *f.g/lg2* **(-iiyay, -iisay)** Cid arrin ama wax kale oggolaysiin.

**yeelsiin** *m.f.dh eeg* yeelsii.

**yeelyeel** *f.g1* **(-eelay, -eehsay)** Is y.: qof wax uusan ahayn iska dhigid.

**yeelyeelad** *m.l ld* **yeelyeelasho.**

**yeelyeelasho** *m.f.dh eeg* yeelyeelo. *ld* **yeelyeelad.**

**yeelyeelid** *m.f.dh eeg* yeelyeel.

**yeelyeelo** *f.mg3* **(-eeshay, -eelatay)** Cir in uu da'o u diyaar garoobid.

**yeer[1]** *m.dh* Dhawaaq; cod.

**yeer**[2] *f.mg1* **(-ray, -rtay)** 1. U y.: cid u dhawaaqid si ay u timaaddo. 2. Nafley dhawaaqid.
**yeerasho** *m.f.dh eeg* yeero.
**yeeri** *f.g2* **(-iyay, -isay)** 1. Qalab muusiko ka dhawaajin. 2. U y.: cid wax ay qorto u akhriyid.
**yeerid** *m.f.dh* yeer[2]. *ld* **yeeris**[2]**.**
**yeerin** *m.f.dh eeg* yeeri. *ld* **yeeris**[1]**.**
**yeeris**[1] *m.l ld* **yeerin.**
**yeeris**[2] *m.dh ld* **yeerid.**
**yeero** *f.mg3* **(-rtay, -ratay)** U y.: cid wacasho.
**yeersasho** *m.f.dh eeg* yeerso.
**yeerso** *f.g3* **(-saday, -satay)** Arday quraan qoranaaya aayadda uu marayo macallinka u sheegid si midda ku xigta loogu sheego.
**yeey** *m.l ld* **yey.**
**yerid** *m.l* 1. *ld* **yirid.** Cudur ku dhaca ilkaha oo cirridka waxyeela. 2. Y. ah: nin doob ah.
**yeris** *m.dh* 1. Ugaarta inteeda yaryar. 2. Cawska jaad ka mid ah.
**yersin** *m.l* Ugaarsadaha soo qumiya dagiiranka.
**yey** *m.l* (*c.nafl.*) Bahal dugaagga ka mid ah oo eeyga u eg, arigana aad u laysa; uubato; uu'leey. *ld* **yeey.**
**yib**[1] *m.dh* Cayaar fadhiga lagu dheelo, shan iyo labaatan hogood leh, si afar gees ah dhulka loogu calaamadiyo, oo ay dheelaan laba qof oo kiiba yeesho laba iyo toban dhagax oo isku midab ah, waxaana loo cayaaraa habka daamada loo dheelo.
**yib**[2] *f.g1* **(-bay, -btay)** Yib cayaarid.
**yibal** *m.l* Darxumo ka muuqata xoolo caato ah marka ay biyo cabbaan ee ay baad waayaan.
**yibid** *m.f.dh eeg* yib[2].
**yibir**[1] *m.l* Qof ka tirsan beesha loo yaqaano Yibro.
**yibir**[2] *m.dh* Haweenay aad u hunguri xun.
**yibirnimo** *m.dh* Yibir ahaansho.
**yiblasho** *m.f.dh eeg* yiblo.
**yiblo** *f.mg3* **(-laday, -latay)** Wax yibal hayo noqosho.
**yicib** *m.dh* Gudda miro ka baxa oo qolof iyo labo qalbac oo beer ah leh oo la cuno, aadna u nuxrur badan. *ld* **jicib.**
**yicibciye** *m.l* Nooc ka mid ah dhirta faalasha oo geelu aad u daaqo.
**yiciis** *m.dh.u* Dad tabartoodu liidato saboolna ah.
**yicis** *m.dh* 1. Carruur yaryar oo tabar daran nafaqo darro awgeed. 2. Carruur yaryar oo hooyadood dhimatay.
**yicisnimo** *m.dh* Wax yicis ah ahaansho (carruur).
**yididdiilo** *m.dh* Rajo; himilo. *ld* **hididdiilo.**
**yir** *m.l* Wax yar oo adag oo ku go'an ibta neefka guran.
**yirid** *m.l* (*daaw.*) Halaamacoodka cirridka oo ay keento huuro ilkaha iyo cirridka meesha ay iska galaan fariisata. Cirridku wuu bararaa si sahlanna dhiig ayaa uga yimaada. *ld* **yerid (1).**
**yix** *m.dh* Timaha hore oo yaleexa ah oo carruurta la dhashaan.
**yohoomid** *m.f.dh eeg* yohoon[2].
**yohoon**[1] *m.l.kh* Y. ah: gaadiidka badda oo shiraaca leh, kolkay u socdaan docda urtu u socoto oo ay dheerayna hayaan.
**yohoon**[2] *f.mg1* **(-oomay, -oontay; -oomi)** 1. Socod aan joogsi lahayn socosho. 2. Gaadiid badeed dabayl gadaal uga timid si fiican ugu socosho. 3. Iyada oo aan rajo laga qabin in la soo noqdo meel ka tegid.
**yohoonsan** *f.mg4* **(-oonaa, -oonayd)** Wax yohoomay ahaansho.
**yohoonsanaan** *m.f.dh eeg* yohoonsan. *ld* **yohonsanaansho.**
**yohoonsanaansho** *m.l/dh ld* **yohoonsanaan.**
**yoobsan** *f.mg4* **(-naa, -nayd)** Dad ama xoolo meel tuuran ahaansho.
**yoobsanaan** *m.f.dh eeg* yoobsan. *ld* **yoobsanaansho.**
**yoobsanaansho** *m.l/dh ld* **yoobsanaan.**
**yoobsasho** *m.f.dh eeg* yoobso.
**yoobso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Dad ama xoolo meel tuurasho.
**yooco** *m.dh* (*bot.*) Geed kolkuu koro sal weyn yeesha oo haamo waaweyn iyo weelal kale laga qoro.
**yoofil** *m.dh.u* Timo aan la firin ee si xun ku dheeraada; yoos; baabbul; hoolif.
**yookayn** *m.f.dh eeg* yokee.
**yookaysan** *f.mg4* **(-snaa, -snayd)** 1. Xoolo, wax addimada ka xiran ahaansho. 2. Xoolo wax geed lagu qabbiray ahaansho.
**yookaysnaan** *m.f.dh eeg* yookaysan. *ld* **yookaysnaansho.**
**yookaysnaansho** *m.l/dh ld* **yookaysnaan.**
**yookee** *f.g2* **(-keeyay, -kaysay)** 1. Xoolo addimo ka xirid. 2. Xoolo geed ku qabbirid.
**yooko** *m.dh* Wax soo baxsan ama kor u likaysan.
**yool** *m.l* 1. Degganaansho la'aan nafley ka muuqata. 2. *(-lal, m.l)* Sal; gun; madhaafaan. Maalintii y.ka: maalinta qiyamaaha. 3. *(-lal, m.l)* Goob; madal; garoonka gudahiisa meesha kubbadda cagta iwm lagu dheelo.
**yoolaal** *f.mg1* **(-aalay, -aashay)** Si macno la'aan ah meel u istaagid.
**yoolaalid** *m.f.dh eeg* yoolaal.

**yoolgaar¹** *m.l ld* **yoolgaarid.**
**yoolgaar²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Ka y.: arrin iwm ka gungaarid.
**yoolgaarid** *m.f.dh eeg* yoolgaar². *ld* **yoolgaar¹.**
**yoolyool¹** *m.l* 1. Cayaaro dhawr ah oo ay dhallinyaradu dheelaan habeenkii ama maalintii waqtigana ku gaabsadaan, waxaana ka mid ah ciyaar labo goobood (yool) leh oo isaseemid (istaabasho) iyo orod ku badan. 2. *ld* **yoolyoolid.**
**yoolyool²** *f.mg1* **(-oolay, -ooshay)** Xoolo ama dad wax xasillooni darro ka muuqato noqosho.
**yoolyoolid** *m.f.dh eeg* yoolyool². *ld* **yoolyool¹ (2).**
**yoome** *m.l* (*muus.*) Jaad ka mid ah Durbannada.
**yoomid** *m.f.dh eeg* yoon². *ld* **yulqamid.**
**yoon¹** *m.l* Hugun; bulaan; qablan; yeer. *ld* **yulqan¹, yulul.**
**yoon²** *f.mg1* **(-oomay, -oontay; -oomi)** Dad, xoolo ama nafley kale qaylo samayn; wada hugmid; bulaamid. *ld* **yulqan².**
**yoonge** *m.l* **(-gayaal,** *m.l/dh*) Dheri weyn oo hilbaha geela lagu kariyo.
**yoos** *m.l* Timo iska baxa oo aan la ilaalin; yoofil; baabbul.
**yoose** *m.l* Mingiska la tunto qaybihiisa mid ka mid ah.
**yooyootamid** *m.f.dh eeg* yooyootan². *ld* **yooyootan¹ (2).**
**yooyootan¹** *m.l* 1. Cayaar sii baabba'aysa oo wiilal iyo gabdho laysu caayo, cay kaftan ah oo aan laga caroon: mirihiisu, suugaan ahaanta aad bay u fiicanyihiin haseyeeshee cayda xun oo uu ku dhisanyahay baa dishay. 2. *ld* **yooyootamid.**
**yooyootan²** *f.mg1* **(-amay, -antay; -ami)** Wiil iyo gabar cayaar (kaftan) isaga horimaansho.
**yoxoob¹** *m.l* 1. Fadhi ama taagnaan iyadoo oogada la goda hayo. 2. Lo'da iwm kolka inta roob qabto ay docda roobku ka yimid maahee docda kale wada aaddo, iyadoo is wada qooxaysa. 3. Fadhi yuurur ah. 4. *ld* **yoxoobid.**
**yoxoob²** *f.mg1* **(-bay, -btay)** Si kadaloob ah u fariisasho.
**yoxoobid** *m.f.dh eeg* yoxoob². *ld* **yaxoobid, yoxoob¹ (4), yoxoobsasho.**
**yoxoobsasho** *m.dh ld* **yoxoobid.**
**yoxoobso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** *ld* **yoxoob².**
**yu'ad** *m.l ld* **yu'asho.**
**yu'asho** *m.f.dh eeg* yu'o. *ld* **yu'ad.**
**yucub** *m.l* (*bot.*) Geed weyn oo laf adag oo alaabo wanaagsan laga qorto, sida koorta geela.
**yuf** *m.l* Ari, sagaaro iwm dhogor kicidda haleesha marka cabsi la soo gudboonaato.
**yulkhad** *m.dh* Bayd faal oo manjaha tan ka sarraysa iyo madaxa ka ah min hal, madaxa tan ka hoosaysana labo.
**yulqamid** *m.dh ld* **yoomid.**
**yulqan¹** *m.l ld* **yoon¹.**
**yulqan²** *f.mg1* **(-amay, -antay)** *ld* **yoon².**
**yulul** *m.l ld* **yoon¹.**
**yumbad** *m.l ld* **yumbasho.**
**yumbasho** *m.f.dh eeg* yumbo. *ld* **dhumbad, dhumbasho, yumbad.**
**yumbi** *f.g2* **(-iyay, -isay)** Wax biyo ku dhex mukhuurin. *ld* **dhumbi, kumbi (2).**
**yumbin** *m.f.dh eeg* yumbi. *ld* **dhumbin, kumbin.**
**yumbo** *f.mg3* **(-baday, -batay)** Biyo dhex mukhuurasho. *ld* **dhumbo.**
**yu'o** *f.g3* **(-'day, -'atay)** 1. Wax cawryid. 2. Wax habaarid.
**yur** *e.d* Erey xoog loo yiraahdo kolka bahal layska celinayo, si uu u joogsado.
**yurasil** *m.l* **(-lo,** *m.dh*) (*baay.*) Mid ka mid ah kuwa ugu muhiimsan waxyabaha ay ka koobanyihiin beysaska nukliyootaydhada iyo asiidh bu'eedda RNA. Waxa laga soo dhiraandhirriyaa bayramadiin.
**yurayn** *m.f.dh eeg* yuree.
**yuree** *f.g2* **(-reeyay, -raysay)** Dugaag wax ka celin.
**yurqudle** *m.l* **(-layaal,** *m.l/dh*) Waqti gaajo aad u darani jirto oo cuntadu yar tahay.
**yuruuruc** *m.l* Koox ubad ah oo yaryar; carruur; gurbood.
**yusur** *m.l* 1. Madow oo dhalaalaya (midab dad). 2. Geed laftiisa madow laga sameeyo miraha tusbaxa.
**yutucsasho** *m.f.dh eeg* yutucso.
**yutucso** *f.mg3* **(-saday, -satay)** Wax ama arrin qabsasho.
**yuub¹** *m.l* **(-bab,** *m.l*) Wiilasha la gudo cadka laga gooynaayo; buuryo; beejo.
**yuub²** *f.g1* **(-bay, -btay)** 1. Wax soo tagid. 2. Wax istaajin. *ld* **yuuc².**
**yuuban** *f.mg4* **(-bnaa, -bnayd)** 1. Wax soo taagan ahaansho. 2. Wax taagan ahaansho.
**yuubid** *m.f.dh* yuuc². *ld* **yuucid.**
**yuubnaan** *m.f.dh eeg* yuuban. *ld* **yuubnaansho, yuucnaan, yuucnaansho.**
**yuubnaansho** *m.l/dh ld* **yuubnaan.**
**yuuc¹** *m.l* **(-cac,** *m.l*) Yaaw laba loo dhigay middood.

**yuuc²** *f.g1* **(-cay, -cday)** *ld* **yuub².**
**yuucan** *f.mg4* **(-cnaa, -cnayd)** *ld* **yuuban.**
**yuucid** *m.dh ld* **yuubid.**
**yuucnaan** *m.dh ld* **yuubnaan.**
**yuucnaansho** *m.l/dh ld* **yuubnaan.**
**yuuq** *f.g1* **(-qay, -qday)** Cid wax ku taagid.
**yuuqan** *f.mg4* **(-qnaa, -qnayd)** Wax la yuuqay ahaansho.
**yuuqid** *m.f.dh eeg* yuuq.
**yuuqnaan** *m.f.dh eeg* yuuqan. *ld* **yuuqnaansho.**
**yuuqnaansho** *m.l/dh ld* **yuuqnaan.**
**yuur** *m.dh* Duubidda qof sarta wejiga duubo marka uu wax diiddanyahay
**yuuriya** *m.dh* (*kiim.*) Adke cad oo wiriqaysan oo ku milma biyaha CO(NH2), yuuriya waa maxsuulka naytaroojiineed ee ugu dambeeya qashinsaarka naasleyda.
**yuurur¹** *m.l* 1. Fadhi; yoxoob; kuudud. 2. *ld* **yuururid.**
**yuurur²** *f.mg1* **(-ray, -rtay)** Muddo badan hawl la'aan meel fadhiyid; yoxoobid; kuududid.
**yuururid** *m.f.dh eeg* yuurur². *ld* **yuurur¹ (2).**
**yuxuud** *m.l.kh* Y. ah: qof aad gabow u ah.

# Naxwaha af-soomaaliga oo kooban

Qaybaha ugu muhimsan ee naxwaha af-soomaaliga, oo looga baahanyahay xagga sifaynta af-soomaaliga, oo caadiyan loo yiqiin "qaybaha hadalka", waxay yihiin: *magacyada*, *cayimayaasha* (determiners), *magacuyaallada*, *falalka* iyo *qurubyada*. Inta aan loo gudaggelin sifaynta qayb walba waxaa muhim ah in hoosta laga xarriiqo waxyaabaha qaarkood ee u gaarka ah ereyada af-soomaaliga.
Ereyada af-soomaaliga waxaa ka mid ah ereyo badan oo lagu magacaabi karo erey-saleedyo, yacnii waa ereyo aan weli naxwe ahaan caddayn waxa ay yihiin.
Erey-saleedyada waxaa laga heli karaa weerta dhaxdeeda iyagoo ah magac, kaasoo noqon kara yeele ama layeele (toosan/dadban), ama isagoo ah fal u shaqaynayo khabar ahaan (predicate). Tus.:

- ***qosol*** (erey-saleed)

*Halkan **qosol** loogama baahna* (waa magac)
*Wiilku waa **qoslay*** (waa fal)

- ***caddayn*** (erey-saleed)

***Caddayn** baa lagaa rabaa* (magac)
*Waxaan **caddaynayaa** inaad shaqaysay* (fal)

- ***quusad*** (erey-saleed)

*Iska ilaali **quusadka*** (magac)
*Inta aadan **quusanin** ayaan kula hadlayaa* (fal)

Haddaba waxaa la doorbiday in qaamuuska laba jeer lagu qoro ereyada la midka ah ereyga ***qosol*** isagoo magac ah iyo isagoo fal ah.
Waxaan halkan ku soo bandhigaynaa astaamaha guud ee ay leeyihin koox-naxweedyada ama qaybaha hadalka ee la xiriira ereyada af-soomaaliga.

## 1. Magacyada

Magacyadu waxay tilmaamaan dad, duunyo, shay, ra'yi, fal iwm sida: *nin, ari, buug, figrad, maanta, bixid* iwm. Haseyeeshe waxaa loo sii kooxeeyaa iyaga oo laga eegayo qaar ka mid ah astaamahooda la xiriira micnahooda, madaama astaamahaasi ay muujinayaan qaabab sarfeed iyo weereed oo kala duwan. Magacyadu waxay la socon karaan cayimayaal (determiners), kuwaasoo dib loogu lifaaqo magacyada, sida aan ku arki doonno bogagga soo socda.

### 1.1 Qaybaha magacyada

Guud ahaan magacyadu waxay u kala baxaan:

a. **Magacyo gaar ah**, kuwaasoo lagu aqoonsado qof ama shey gaar ah, sida: *Cali, Maryam, Moqdisho* iwm.

b. **Magacyo guud**, kuwaasoo ah macgacyo aan cidna u gaar ahayn, sida: *geed, nin magaalo, duqnimo* iwm, waxaana lagu lifaaqi karaa cayimayaal, waxaana laga dhigi karaa wadar.

Magacyada guud laba qaybood ayaa loo sii kala saaraa:

**magacyo cillanaad** oo ay tilmaamayaan wax shanteenna dareemayaal aanu dareemi karin sida: *ra'yi, ceeb, run, jacayl, dadnimo* iwm.

**magacyo caadyaal** ah oo tilmaamayaan wax nool ama shay la arki karo oo la taaban karo sida: *nin, guri, ari, geed* iwm.

**Magacyada caadyaalka** ahi waxay u sii kala baxaan laba qaybood:

**- Magacyo tirsama** oo ah magacyo tilmaamaya dad ama shay la tirin karo, sidaa darteed magacyadaas qaab wadareed ayay lahaan karaan. Tus.: *buug, guri, nin* iwm.
***afar** buug ayaan akhriyey*.
***buugag** baan kuu soo iibiyey*.

- **Magacyo aan tirsamin** waa magacyo tilmaamaya wax aan la tirin karin sida: *sonkor, biyo, caano, ciid* iwm, sidaa darteed suurtaggal ma ah in aan niraahno:* ***hal** sonkor*, * ***laba** caano*, *****afar** ciid* iwm. Tus.:
****labo** biyo ayaan rabaa* (waa qalad)
*biyo **badan** ayaan rabaa* (waa sax).

Arrirtan ayaa ugu wacan in ereyadani aanay lahaan karin qaab wadareed. Waxaa kaloo ka mid ah magacyada aan tirsamin magacyo kale oo aan tilmaamaynin qof ama neef xayawaan ah oo keliya, laakiinsee tilmaamaya koox dad ama duunyo ah, oo loo arkayo sidii wax midaysan ama urur ah, sidaa darteed lama raacsin karo tiro wadareed, magacyadaasna waxaa lagu magacaabaa **magacyo urur**, waxaana ka mid ah: *dad, dumar, ari, ido, caruur, geel* iwm.Tus.:
****afar** dad ayaan arkay* (qalad)
*dad **badan** ayaan arkay* (sax)

Sida muuqata magacyadan lama raacsiin karo tiro wadareed, waxaase la raacsiin karaa oo keliya ereyga "***badan***", sidaa darteed waxay qayb ka yihiin magacyada aan tirsamin, haseyeeshee qaab ahaan magacyadan waa la

wadarayn karaa iyagoo lagu lifaaqayo dibkabe wadareed oo iyaga u gaar ah (–**yaw**), sida: *dad**yaw***, *geel**yaw*** oo loola jeedo *dad **badan***, *geel **badan***.

## 1.2 Astaamaha guud ee magacyada

a. **Caynta: lab iyo dheddig**

Caynta magaca, gaar ahaan marka aan qodob raacsanayn, waxaa lagu gartaa codkaca iyo dhammaad yara kala duwan ee ay leeyihiin magacyada qaarkood, dib baanse uga faalloon doonnaa arrintaas.

**Magacyada labeed**

Waxaa ka mid ah: *nin(ka), ari(ga), miis(ka), gabay(ga), fal(ka)* iwm. Magacyada labeed waxaa lagu aqoonsadaa **codkaca** (tone) oo ku dhaca shaqalka ka horreeyo midka ugu dambeeya, magacyada dheddigna shaqalka ugu dambeeya ayaa codkacu ku dhacaa. Sidaa darteed aad ayay u badanyihiin magacyada mataanaha ah, oo kala duwanaanta codkacooda uun lagu kala sari karo micnaha kala duwan ee ay kala leeyihiin labada magac oo lab iyo dheddig kala ah sida kuwa soo socda:

| L | Dh |
|---|---|
| *ínan (ka)* | *inán (ta)* |
| *ceesáan (ka)* | *ceesaán (ta)* |
| *dálab (ka)* | *daláb (ta)* |
| *shílin (ka)* | *shilín (ta)* |

Si loo kala saaro caynta magacyada mataanaha ee hal alanlaha ah, yacnii hal shaqal oo keliya leh, waxaa jira hab codayn kale oo lagu kala saaro, waa nooc kale oo shaqalka loogu dhawaaqo: mid **culus** iyo mid **fudud**. Bal isku daya in dhawaaq ahaan aad ku kala saartaan caynta ereyadan mataanaha ah:

| L (shaqal culus) | Dh (shaqal fudud) |
|---|---|
| *ur (ka)* | *ur (ta)* |
| *gar (ka)* | *gar (ta)* |
| *dul (ka)* | *dul (sha)* |
| *tuur (ka)* | *tuur (ta)* |
| *fool (ka)* | *fool (sha)* |

**Magacyada dheddigeed**
Waxaa ka mid ah: *naag(ta), bad(da), beer(ta), cunid(da)*. Waxaa kaloo dheddig ah magacyada ku dhamaada ***-o*** ama ***-i*** intooda badan, sida: *dhalo(da), aragti(da), bari(da), xero(da), jago(da), mindi(da)* iwm.

b. **Tirada: keli iyo wadar**
Magacyada kelida ah malaha qaab ama lifaaqyo gaar ah, waxayna tilmaamaan dad, duunyo, shay iyo fal, sida: *guri, gacan, dal, dhagax, nin, rati, qarin* iwm.
Si magacyada looga dhigo wadar waxaa jira xeerar kala duwan oo ay kala leeyihiin magacyada labka iyo kuwa dheddigga.
**Magacyada labka ee kelida ah**
Waxay ku wadaroobaan dibkabayaal kala duwan:

- Magacyada hal alanlaha ah waxay ku wadaroobaan dibkabaha -**shibbanaha** ugu dambeeya ee magaca.Tus.:
*dal(ka) > dal**al**(ka),*
*af(ka) > af**af**(ka),*
*miis(ka) > miis**as**(ka)*

- Magacyada ka kooban in ka badan hal alan intooda badani waxay ku wadaroobbaan dibkabaha ***-o***, cayntooduna dheddig ayay isu rogtaa. Intaa waxaa sii dheer in dibkabuhu siyaabo kala duwan uu ugu lifaaqmo ereyga:
Haddii magac lab oo kelida ah uu ku dhammaado: ***b***, ***d***, ***n***, ***l***, ***r***, waxaa labalaabma shibbanaha ugu dambeeya, cayntiisuna dheddig ayay isu beddeshaa. Tus.:
*saca**b**(ka) > sacab**bo**(**da**),*
*wadaa**d**(ka) > wadaad**do**(**da**)*

Haddii magacu uu ku dhammaado: ***s***, ***q***, ***c***, ***f***, ***x***, ***i*** waxaa ***-o*** wadareedda iyo xarfaha ku dhammaado ereyga la dhex dhigaa xarafkan ***-y-***. Tus.:
*dugs**i**(ga) > dugsi**yo**(**da**),*
*maga**c**(a) > magac**yo**(**da**)*

Qaar ka mid ah magacyada laba alanllaha ah oo ku wadarooba ***-o*** waxay lumiyaan shaqalka 2aad, sidoodii hore ayayna laba alanle[1] u ahaanayaan, cayntuna isma beddesho. Tus.:

---

[1] Arrintani waa xeer guud oo loo adeegsado markasta oo la arko erey dhismihiisu uu ka koobanyahay *shi+sha+shi+sha+shi+sha* (*shi* = shibbane, *sha* = shaqal); shaqalka gaaban ee u

*ji**lib**(ka) > ji**lbo**(ha),*
*ga**rab**(ka) > ga**rbo**(ha),*
*il**ig**(ga) > il**ko**(ha)*

- Magacyada ku dhammaada ***-e*** waxay ku wadaroobaan dibkabaha ***-yaal***, cayntuna dheddig ayay noqotaa. Tus.:
*bar**e**(ha) > bara**yaal**(sha),*
*aabb**e**(ha) > aabba**yaal**(sha)*

- Waxaa jira magacyo labeed oo ay ku wadaroobaan marka codkaca loo durkiyo xagga shaqalka 2aad, cayntuna dheddig ayay noqotaa. Tus.:
*d**i**bi(ga) > dib**i**(da)*
*c**a**rab(ka) > car**a**b(ta)*

- Qaar ka mid ah magacyada ka soo jeeda af carbeedka waxay ku wadaroobaan qaab wadareedka af carbeedka. Tus.:
*darsi(ga) > d**uruu**s(ta)*
*macallin(ka) > macallim**iin**(ta)*

**Magacyada dheddig ee kelida ah**

Magacyada dheddig waxay ku wadaroobaan hababka soo socda:

- Xitaa magacyada dheddigga ahi dibkabaha ***-o*** ayay ku wadaroobaan, cayntuna lab ayay noqotaa. Tus.:
*kab(ta) > kab**o**(ha)*
*bad(da) > bad**o**(ha)*
*hab**a**r(ta) > habr**o** (ha)*
*gac**a**n(ta) > gacm**o**(ha)*[2]

- Magacyada dheddig ee kelida ah oo ku dhammaada ***-i*** waxay ku wadaroobaan dibkabaha ***-yo***, cayntooduna lab ayay isu rogtaa. Tus.:
*mind**i** (da) mindi**yo** (ha),*
*shin**i** (da) shini**yo** (ha)*

---

dhaxeeya waa la xadfaa, sidaasaana ereyga ku noqda saddex alalanle, wuxuu dib ugu noqonayaa laba alanlennimadii hore.

[2] Labada erey ee ugu dambeeya waxaaloo adeegsaday xeerka ku xusan tixraaca hoose ee hore.

- Magacyada dheddig ee kilida ah oo ku dhammaada ***-o*** waxay ku wadaroobaan dibkabaha ***-oyin***, waxayna isu beddelaan magacyo lab. Tus.:
  *wadd**o**(da) > wadd**ooyin**(ka),*
  *daaw**o**(da) > daaw**ooyin**(ka)*

## 2. Cayimayaasha (determiners)

Cayimayaashu waa koox u qaybsan afar qaybood markii laga eego xagga waxqabadkooda micneed, yacnii kala qaybintoodu waxay la xiriirtaa nooca xogwarran ee ay ku biirinayaan hadba magaca dibkabe ahaan loogu lifaaqayo. Waxayna u kala baxaan: *qodobo, tilmaameyaal, weyddiimo* iyo *lahaansho*. Giddigoodu waxay leeyihiin: qaab labeed oo ku bilaabanaya xarafka ***-k*** iyo qaab dheddigeed oo ka bilaabanaya ***-t***, waxayna waafaqaan hadba caynta magaca ay ku lifaaqmayaan. Cayimayaashu marna ma wadaroobaan xataa haddii magaca ay ku lifaaqanyihiin uu yahay wadar.

### 2.1 Qodobbada

Qodobka oo dowrkiisu yahay in uu cayimo magaca laga hadlayo ayaa afaf badani u adeegsadaan laba qaab: qodob wax cayima iyo qodob aan wax cayimin. Af-soomaaliguse wuxuu leeyahay midka wax cayima oo keliya, sida af carbeedka. Taasi waxay la micna tahay in magaca aanu raacsanayn qodob uu yahay wax aan cayinnayn ama aan la aqoonin. Tus.:

*Nin baa yimid* (halkan qofka laga hadlayo lama yaqaan)
*Nin**ka** ayaa yimid* (halkanse waa la yaqaannaa)

Qodobka soomaaliyeed qaabab kala duwan ayuu leeyahay: ***-ka*** iyo ***-kii*** oo ay raacaan magaca labeed iyo ***-ta*** iyo ***-tii*** oo ay raacaan magaca dheddigeed. Haddii lagahadluhu uu ka fogyahay qofka hadlaya ama uu yahay wax mar hore laga hadlay waxaa loo adeegsadaa ***-kii***/***-tii***, laakiin ***-ka*** iyo ***-ta*** kuma xirna labadaa arrimood ee hore.
Qaabka qodobku wuu isbeddelaa, waxuuna ku xiranyahay hadba sida uu yahay dhammaaka magaca lagu lifaaqayo[3]

---

[3] Xeerarka aan halkan ku soo bandhigaynaa waxaa la wadaaga cayimayaasha kale ee ka bilaabma ***-k*** iyo ***-t***.

Qodobka -***ka*** wuxuu isu beddelaa: -***ha***, -***ga***, -***a***. Xaaladaha keena isbeddelladaasina waa kuwan:

qodobka -***ka*** wuxuu isu beddelaa -***ha*** markuu raaco magac ku dhammaada shaqalka -***e*** ama –***o***. Tus.:

*kab**o** + **ka** = kab**aha**,*

*qor**e** + **ka** = qor**aha***

- -***k*** waxay noqotaa -***g*** marka ay raacdo magac labeed oo ku dhammaada: -***g***, -***w***, -***aa***, -***u***, -***y*** ama –i. Tus.:

*buu**g** + **ka** = buu**gga**,* *ere**y** + **ka** = ere**yga**,*

*gur**i** + **ka** = gur**iga**,* *dhurw**aa** +**ka** = dhurw**aaga***

*h**u** + **ka** = h**uga**,* *qabo**w** + **ka** = qabo**wga***

- -***k*** waxay noqotaa -***a*** marka ay raacdo magac labeed oo ku dhammaado: -***h***, -***x***, -***q***, -***c***, -***kh***. Tus.:

*mada**x** + **ka** = mada**xa**,* *ra**h** + **ka** =ra**ha**,*

*maga**c** + **ka** = maga**ca**,* *dii**q** + **ka** = dii**qa**,*

*too**kh** + **ka** = too**kha**.*

Qodob dheddigeedka -***ta*** isna wuxuu isu beddelaa: -***da*** ama -***sha***.

- -***t*** waxay noqotaa -***d*** marka ay raacdo magac ku dhammaada shaqalka -***o*** ama -***d***, -***c***, -***x***, -***h***, -***y***, ***hamsa*** (‘). Tus.:

*mar**o** + **ta** = mara**da** ,* *ba**d** + **ta** = bad**da**,*

*qoda**x** + **ta** = qodax**da**,* *ba**c** + **ta** = bac**da**,*

*galla**y** + **ta** = gallay**da*** *bu**’** + **ta** = bu’**da***

- -***t*** waxay noqotaa -***sh*** marka ay raacdo magac ku dhammaada –***l.*** Tus.:

*u**l** + **ta** = u**sha*** *i**l** + **ta** = i**sha***

*bi**l** +**ta** = bi**sha*** *dha**l** + **ta** = dha**sha***

## 2.2 Dibkabayaasha tilmaamayaasha

Tilmaamayaasha, sida qodobbada, ayaa magaca gadaal looga lifaaqaa, tiradooduna waa saddex, kala duwanaantoodu waxay la xiriirtaa masaafada u dhexaysa hadlaha iyo waxa uu tilmaamayo. Masafadaas saddex meelood ayaa loo kala saaraa:

| cayn | dhawaan | durugsan | baallayn |
|---|---|---|---|
| Lab | ***-kan*** | ***-kas*** | ***-keer*** |
| Dheddig | ***-tan*** | ***-tas*** | ***-teer*** |

Tilmaamyaashu waxay raacaan xeerarka isbeddel-codeeka ee aan ku soo xusnay qaybta qodobbada, sida laga dareemaayo tusaalayaashan. Tus.:
*Nin**kan** ayaa iska leh baabuurka*
*Gabdha**haas** ayaa u socda dugsiga*
*Wiil**keer** baa arday ah*

## 2.3 Dibkabayaasha lahaanshaha

Xitaa dibkabayaasha lahaanshaha waxay u kala baxaan lab iyo dheddig, waxayna muujiyaan waxa uu milkiiluhu leeyahay:

| qofka | lab | dheddig |
|---|---|---|
| 1° | ***-kayga*** | ***-tayda*** |
| 2° | ***-kaada*** | ***-taada*** |
| 3° l | ***-kiisa*** | ***-tiisa*** |
| 3° dh | ***-keeda*** | ***-teeda*** |
| 1° w.so | ***-kaayaga*** | ***-taayada*** |
| 1° w.mi | ***-keenna*** | ***-teenna*** |
| 2° w | ***-kiinna*** | ***-tiinna*** |
| 3° w | ***-kooda*** | ***-tooda*** |

Qaababkan lahaansho waxay ka koobanyihiin laba shay: dibkabe lahaansho iyo qodob, sida dibkabaha ***kayga*** oo ka soo jeeda ***kay + ka***.
Xitaa dibkabayaasha lahaanshahu waxay ku billaabmaan ***-k*** kuwooda labka ahi, kuwa dheddigga ahina ***-t***, sidaa darteed waxy raacaan xeerarkii isqabadyada ee aan kor ku soo xusnay. Tus.:
*buug**gayga*** < *buug* + ***kayga***
*arday**diisa*** < *arday* + ***tiisa***
*dal**keenna*** <*dal* + ***keenna***
*us**hiinna*** <*ul* + ***tiinna***
***Ishiisa*** *lagu arke*
***Ushiisa*** *lagu dilaa*

### 2.4 Dibkabayaasha weyddiinta

Waxaa loo adeegsadaa marka la weyddiinayo in la ogaado magaca qofka yeelaha ama layeelaha ah. Dibkabaha –kee labka ayuu u gaar yahay, -tee na dheddigga. Tus.:
*dal**kee*** < *dal* + ***kee***
*mee**shee*** < *meel* + ***tee***
*saacad**dee*** < *saacad* + ***tee***
*Buug**gee** baad akhrisay?*
*Nin**kee** baa yimid?*

## 3. Magacuyaallada

Magacuyaalladu dhowr siyood ayay u kala baxaan.Waxaan ka hadalkooda ku billaabaynaa **magacuyaallada qofeed** oo ay u kala baxaan: **magacuyaallo qofeed ee ebyoon** iyo **magacuyaallo qofeed ee dhimman**.

### 3.1 Magacuyaallo qofeed ee ebyoon

Waxay matalayaan magacyada, weerta gudaheeda waxay ka qabtaan kaalinta yeelaha iyo layeelaha, waxayna yeelan karaan weer faahfaahineed (relative phrase) iwm. Tus.:
***Iyadu** dugsiga ayay aadday (yeele)*
*Cali **iyada** buu la hadlay (layeele)*
***Iyada oo caraysan** baa timid*
*Anigu **iyada oo taagan** baan arkay*

Inta badan waxaa ku lifaaqan qodobka ***-ka/-ta***, sida *ani**ga*** (*ani* + ***ka***), mararka qaarkoodna qodob la'aan ayay ahaan karaan, gaar ahaan marka lagu lifaaqayo xiriiriyaha ***-na*** ama diiradeeyaha ***baa/ayaa***. Tus.:
*adi**ga*** < *adi* + ***ka***
*ad**na*** < *adi* + ***na***
*adi**gàa*** < *adi* + ***ka*** + ***baa***
*ad**àa*** < *adi* + ***baa***

Magacuyaallada qofeed ee abyoon waxay ka koobanyihiin 8 qaab:

1° ke. *ani-ga*
2° ke. *adi-ga*

| | |
|---|---|
| 3° ke.l | *isa-ga* |
| 3° ke.dh | *iya-da* |
| 1° w.so | *anna-ga* |
| 1° w.mi | *inna-ga*[4] |
| 2° w | *idin-ka* |
| 3° w | *iya-ga* |

### 3.2 Magacuyaallada qofeed ee dhimman

Waa qayb gaar ah, maxaayeelay ma geli karaan kaalinta magaca, sida aan ku aragnay magacuyaallada abyoon. Waxaana shardi ah in lagu meeleeyo falka hortiisa oo keli ah, halkaasoo ah rugtaa koox faleedka (horyaallada, magacuyaallada dhimman iyo qurubyo kale), kuwaasoo isku dhafma. Tus.:
*Wiilkaas baa* ***i*** *arkay*
*Wiilkaas baa* ***igu*** *arkay xafiiska (igu <****i*** *+ku)*
*Arrintan mar hore ayaan* ***kaaga*** *digay (****ka****+u+ka)*
*War cusub buu* ***noola*** *yimid (****na****+u+la)*

Magcuyaallada dhimman laba qaybood ayay u kala baxaan, waxayna ku kala duwanyihiin xagga kaalinta ay ka kala qabtaan weerta gudaheeda. Qayb kaalintoodu marwaliba waa yeele, qaybta kalena waa layeele.

**a.** Magacuyaallada dhimman ee yeelaha ah waa kuwan:

| | |
|---|---|
| 1° ke. | *aan* |
| 2° ke. | *aad* |
| 3° ke.l | *uu* |
| 3° ke.dh | *ay* |
| 1° w.so | *aan / aannu* |
| 1° w.mi | *aynu* |
| 2° w | *aad / aydin* |
| 3° w | *ay* |

Tus.:
*Macallinka* ***aad*** *aragtay waa taariikhyahan*

[4] Si loo muujiyo qaabka kooban ee magacuyaalka waxaa gaar looga bixiyey qodobka. Midda kale ereyga **so** (soocan) waxaa loola jeedaa in qaabka aan/aannu la adeegsado marka lala hadluhu uusan ka mid ahayn yeelayaasha, ereyga kale **mi** (mideeya) isna wuxuu tilmaamayaa in ereyga aynu la adeegsado marka lala hadlaha uu ka mid yahay yeelayaasha.

*Halka **ay** Maryan ku sugantahay b**aan** (baa + **aan**) aqaanaa*
*Wax**aynu** rajaynaynaa in maamulahu **uu** dhakhsi ku yimaado*

**b.** Magacuyaallada dhimman ee layeelaha ah iyaguna markooda laba qayb ayay u kala baxaan:

Kuwan hore ayaana adeegsigoodu badanyahay:

| | |
|---|---|
| 1° ke. | *I* |
| 2° ke. | *Ku* |
| 1° w.so | *Na* |
| 1° w.mi | *Ina* |
| 2° w | *Idin* |
| 3°ke.l/3°w | *Ø* (ma laha) |

Tus.:
*Way **idin** arkeen*
*Waad **na** hagaajisay*
*Muxuu **ku** baray macallinku?*

Sida muuqata qofka 3° ee kelida ama wadarta ah ma laha qaabka magacuyaalka dhimman ee layeelaha ah, haddaba maqnaashihiisa waxaa loo fasirtaa in uu yahay qofka 3°, qofka falka leh waxaa laga garan karaa waxa laga hadlayo (context), sida weertan oo kale: *way keeneen*, yeeluhu wxuu noqon karaa wadar lab ama dheddig ama waxyaabo aan nooleen.

Kuwa kalena waa kuwan:

| | |
|---|---|
| 1° ke. | *kay* |
| 2° ke. | *kaa* |
| 1° w.so | *kayo* |
| 1° w.mi | *keen* |
| 2° w | *kiin* |
| 3° ke.l/3° w | *Ø* (ma laha) |

Magacuyaalladan waxaa la adeegsadaa markii barta koox faleedyada ay ku wada kulmaan laba magacuyaal dhimman.Tus.:
*Wuu iga **kaa** weyddiiyay*
*Aan isku **kiin** sheego*

**c.** Waxaa kaloo ka mid ah qaybaha magacuyaallada dhimman labo magacuyaal kale: ***la*** iyo ***is***.

***La*** waa magacuyaal yeele oo aanu caddayn qofka loola jeedo, waa qof-laawe (passive), falkuna wuxuu ula dhaqmaa sidii qofka 3° ee lab oo kelida ah.Tus.:

*Waa* **la** *xaday*
*Waa* ***la****gu arkay* (**la**gu < ***la*** + *ku* mu.2°ly.ke)

***Is*** waa magacuyaal aan isbeddelin oo layeele ah, muujinayana in falku uu ku noqonayo isla yeelaha ama wax la is weydaarsanayo.Tus.:

*Wuu* ***is*** *dilay* (fal noqod)
*Way* ***is*** *arkeen* (isdhaafsi).

### 3.3 Koox kale oo ka mid ah magacuyaallada ebyoon

Qaababka cayimayaasha (yacnii dibkabayaasha tilmaamaha, lahaanshaha iyo weyddiimaha ee kor ku xusan) oo lagu lifaaqo magacyada, waxaa loo adeegsan karaa si madaxbannaan, yacnii magacuyaal ebyoon ayay yihiin. Magacuyaalladan waxay kaloo cayimayaasha uga duwanyihiin in ay leeyihiin qaab wadareed oo aan u kala soocnayn lab iyo dheddig iyo arrima kale oo aan mid mid u arki doonna:

#### a. Magacuyaallo tilmaame

Magacuyaalladan laba arrimood ayay uga duwanyihiin dibkabayaasha tilmaame. Waxay leeyihiin qaab wadareed iyo qaab 4° oo aan lahayn dibkabayaasha tilmaame oo tilmaamaya wax meel shishe yaalla.

| cayn | dhawaan | durugsan | baallayn | shishayn |
|---|---|---|---|---|
| lab | ***kan/ka*** | ***kaas/kan*** | ***keer*** | ***koo*** |
| dheddig | ***tan/ta*** | ***taas/tan*** | ***teer*** | ***too*** |
| wadar = l. & dh. | ***kuwan*** | ***kuwaas*** | ***kuweer*** | ***kuwoo*** |

Tus.:
***Kuwaas*** *baa ka yimid dibadda*
***Keer*** *yimid maanta waa walaalkay*
*Waa* ***tan*** *mucallimadda cusub*
***Kani*** *waa walaalkay*

**b. Magacuyaallo lahaansho**

Xitaa magacuyaallada lahaansho waxay u kala baxaan lab iyo dheddig, waxayna leeyihiin qaab wadareed cayntiisu aanay u kala soocnayn lab iyo dheddig.

| qof | lab | dheddig | wadar |
|---|---|---|---|
| 1° | ***kayga*** | ***tayda*** | ***kuwayga*** |
| 2° | ***kaada*** | ***taada*** | ***kuwaaga*** |
| 3° l | ***kiisa*** | ***tiisa*** | ***kuwiisa*** |
| 3° dh | ***keeda*** | ***teeda*** | ***kuweeda*** |
| 1° w.so | ***kaayaga*** | ***taayada*** | ***kuwayaga*** |
| 1° w.mi | ***keenna*** | ***teenna*** | ***kuweenna*** |
| 2° w | ***kiinna*** | ***tiinna*** | ***kuwiinna*** |
| 3° w | ***kooda*** | ***tooda*** | ***kuwooda*** |

Tus.:

*Haddaadan baabuur wadanin* ***kayga*** *qaado*
*Ardadiinna* ***kuwayaga*** *ayaa ka firfircoon*
*Wallee ina ragow tala adduun* ***taada*** *uun ma aha*

**c. Magacuyaallo aan cayinayn**

Magacuyaalladan waxay tilmaamaan qof ama wax aan cayinayn oo magaciisa aan la aqoon, waxayna noqon karaan yeele ama la yeele, waxayna leeyihiin qaab wadareed.
Xitaa qodobka kii/tii waxa loo adeegsan karaa magacuyaal ahaan marka la doonaayo in la qariyo qof magaciisa.

| lab | dheddig | wadar |
|---|---|---|
| ***ku*** | ***tu*** | ***kuwo*** |
| ***koo*** | ***too*** | ***kuwo*** |
| ***kii*** | ***tii*** | ***kuwii*** |
| ***mid*** | ***mid*** | ***kuwo*** |

Tus.:

***Tu*** *aan la aqoon baa timid*
***Mid*** *baan halkaas ku arkay*
***Ku*** *aan la aqoonin ayaan halkaas ku arkay*
***Kuwo*** *dibadda ka yimid ayaan ka maqlay*
***Kii*** *baa yimid*

**d. Magacuyaallo weyddiimeed**

Magacuyaallada soo socda waxaa la adeegsadaa oo keliya marka la doonayo in la ogaado qof ama shey magaciisa kaasoo yeele ama layeele noqon kara:

| lab | dheddig | wadar |
|---|---|---|
| ***kee*** | ***tee*** | ***kuwee*** |
| ***kuma*** | ***tuma*** | ***kuwama*** |
| ***yaa*** | ***yaa*** | ***kuwee*** |

Tus.:

***Kee*** *baa kula quman?*
*Waa* **tuma** *midda soo socota?*
***Yaa*** *kuu sheegay warkan?*
***Kuwee*** *baa kula fiican?*
***Tumaad*** *aragtay*

## 4. Falalka

Waxaanu halkaan ku soo koobaynaa sifaynta sarfaha hodanka ah ee falalka af-somaaliga, ha ahaato xagga isrogrogga iyo xagga farcamidda. Dhismaha aasaasiga ee qaababka falalka af-soomaaliga intooda badani waa sidatan:

| I | II | III | IV |
|---|---|---|---|
| Salka ereyga | Salkordhiye | Qof | Isrog.(amminka) |

I - ***Salka ereyga***

Waa unugga matilaya micnaha ereyga. Waxaana ka mid ah falalka sida: *cun*, *qor*, *xir*, *dil* iwm. Dhammaan sal-faleedyada fal-gudbayaasha iyo fal-magudbayaasha ee aan lahayn lifaaqyo (yacnii dibkabe la'aan ah) waxay ka mid yihiin kooxda isrogrogga 1°.
Sida aan dib ugu arki doonno xitaa salka ereyga wuxuu noqon karaa mid ka kooban sal iyo dibkabe, sida falalka asalkoodu ka soo jeedo magac: *duq*, *carro* iwm oo markii lagu lifaaqo dibkabaha ***-ow*** ay noqonayaan falal. Tus.:
*Duq**ow*** < *duq* + ***ow***
*Carr**ow*** < *carro* + ***ow***

micnihii magacyadan waxaa loo rogay micna aan kii hore ka duwanayn, laakiin leh qaab faleed.

II **-** ***Salkordhiye***

Waa wax markii lagu lifaaqo salka uu ereyga ku kordhiyo micna dheeraad ah, isagoo beddelaya xataa tirada kaqaybgalayaasha hawsha, sida aan ka dareemayno weertan:

*Koobku waa jab**ay***

Weertani waxay leedahay hal magac oo yeele ah, falkuna waa fal-magudbe, weerta:

*Maryan koobka way jab**isay***

waxaa ku jira labo magac oo kala ah yeele iyo layeele, falkuna markan waa fal-gudbe. Haddaba sal-faleedka *jab* oo ah fal-magudbe ka tirsan kooxda isrogrogga 1° waxaa lagu kabay salballaariyaha ***-is*** oo ka dhigay fal-gudbe oo ka tirsan kooxda isrogrogga 2°.

III **-** ***Qof***

Waa shayga muujinaya iswaafajinta falka iyo qofka ah falaha weerta:

| | | | |
|---|---|---|---|
| (Iyadu) *way cuntay* | [ *cun* ] | [ ***t*** ] | [ *ay* ] |
| | sal | waaf. qf 3°dh | isrog. tagto |
| (Annagu) *waan cun**n**ay* | [ *cun* ] | [ ***n*** ] | [ *ay* ] |
| | sal | waaf. qf 1°w | isrog. tagto |
| (Isagu) *wuu cunay* | [ *cun* ] | ***Ø*** | [ *ay* ] |
| | sal | waaf. qf 3°ke | isrog. tagto |

IV **- *Isrogrogga***

Isrogroggu waa shayga muujinaya falka amminkiisa (tense), muuqaalkiisa (aspect) iyo habkiisa (mood). Iskudhafka lifaaqa iswaafajiyaha qofka iyo amminku wuxuu soo saaraa 5 qaab oo kala duwan, laakiin waxaa loo adeegsadaa 8 nooc magacuyaal oo kala duwan. Arrintaasna waxaa tusaale ahaan aan ka arkaynaa falka *cun* isrogroggiisa amminka joogtada iyo tagtada ah:

| qofka | | tagto | joogto |
|---|---|---|---|
| 1 ke | (waan) | *cun – Ø – ay* | *cun – Ø – aa* |
| 2 ke | (waad) | *cun – t – ay* | *cun – t – aa* |
| 3 ke. l | (wuu) | *cun – Ø – ay* | *cun – Ø – aa* |
| 3 ke. dh | (way) | *cun – t – ay* | *cun – t – aa* |
| 1 w. so | (waan) | *cun – n – ay* | *cun – n – aa* |
| 1 w. mi | (waynu) | *cun – n – ay* | *cun – n – aa* |
| 2 w | (waad) | *cun – t – een* | *cun – t – aan* |
| 2 w | (way) | *cun – Ø – een* | *cun – Ø – aan* |

Sida muuqata waa eber (Ø) lifaaqa qof qofka 1°ke, 3°ke.l; 3°w; lifaaqa ***-t-*** waxuu u gaar yahay qofka 2°ke, 3°ke.dh, 2°w; lifaaqa ***-n-*** isna waxaa u gaar yahay qofka 1°w. Lifaaqyadan waxaa lagu sii lifaaqaa dibkabaha isrogrogga falka tagtada oo ah ***-ay*** ama ***-een***, marka falku uu yahay joogtana waxaa lagu lifaaqaa ***-aa***/***-aan***. Dabcan, isrogrogyada noocyadoodu way badanyihiin oo kuma eka oo keliya midka la xiriira amminka aan tusaale ahaan kor ku soo muujinnay, laakiin waxaa jira kuwa kale oo la xiriira muuqaalka (aspect), habka (mood) iyo xataa marka falku yahay qaab diidmo ah (tusaalooyinka la xiriira isrogroyadan waxaa laga helayaa shaxda isrogrogga falalka).

## 4.1 Kooxaynta falalka

Af-soomaaliga, isagoo laga eegayo xagga isrogrogga, waxaa la ogaadey in falalku ay u kala baxaan laba qayb sarfeed: a) qayb aad u tira badan oo leh dibkabeyaal, b) iyo qayb sooyaal ah oo si gaar ah ay u leeyihiin sarfe horkabe iyo dibkabe ah, qaybtaan waxaa ka mid ah falka *yahay* oo marka uu yahay tagto u dhaqma sida falalka dibkabayaasha leh, marka uu joogto yahayna wuxuu noqdaa fal dibkabe ah

### a. Kooxda 1°: falalka dibkabayaasha leh (Isrogroggooda)

Falalka kooxdan 1° oo sarfahoodu aanu fududayn waxay ka koobanyihiin 4 nooc isrogrog oo kala duwan.

**Isrogrogga 1°**

Isrogroggani waxaa u gaar ah falalka aan salkoodu lahayn lifaaqyo, ha ahaadeen fal-gudbe (*cun*, *qor*, *xir*...) ama fal-magudbe (*tag*, *jab*, *kar*…).
Tus.:
*Cali baa cun**ay** tufaaxa*
*Gabadha ayaa qor**tay** warqaddan*
*Koobku wuu jab**ay***
*Nimanku way tag**een***

Isrogroggan koowaad waxaa kaloo ka mid ah xitaa falal sal ballaariye wata, saddex qayb ayayna u kala baxaan:

- Qaybta 1° waa fal-magudbayaal oo ka yimaadeen:
  ***magac + ow***
  *baraf* + ***ow*** = *baraf**ow*** (tus.*Biyuhu way baraf**oob**een)*
  *nacas* + ***ow*** = *nacas**ow***

- Qaybta 2° waxay ka koobantahay fal (-gudbe-sababeeye) + ***am***. Lifaaqan wuxuu weerta ka dhigaa yeele-laawe (passive), falkuna waa fal-magudbe.
  **F** + ***-am***
  ***xir*** + ***-am*** (tus.: *Albaabku waa xir**m**ay)*

- Qaybta 3° waa falalka ku dhammaada ***-i*** , kuwaasoo u dhaqma qaabka isrogrogga 1° iyo midka II°ba, sida falka *badi* oo labada siyoodba loo adeegsan karo:

| | -iyay | -iday | badiyid (1° isrog.) |
|---|---|---|---|
| | | | Tus.: *Kooxdan ayaa badi**d**ay* |
| *badi* | | | |
| | -yay | -isay | badin (2° isrog.) |
| | | | Tus.: *Kooxdan ayaa badi**s**ay* |

**Isrogrogga 2°**

Isrogroggani waxaa uu gaar u yahay falalka asalkoodu ka yimid falal kale oo lagu lifaaqay dibkabe.

- **F + *-is*** *(lifaaq sababeed)*

| | |
|---|---|
| *kar (f.mg)* | *Shaahu wuu karay* |
| *kar* + ***is*** = *kar**is** (f.g)* | *Ubax shaah bay kar**is**ay* |
| *jab (f.mg)* | *Dhaladu way jabtay* |
| *jab* + ***is*** = *jab**is** (f.g)* | *Caasha dhalada ayay jeb**is**ay* |

- **N + *-ée/ -ayn***

| | |
|---|---|
| *sun* + ***-ée*** = *sum**ee*** | *Yaa cuntada sum**eey**ey?* |
| *qado* + ***ayn*** = *qad**ayn*** | *Xageed ka qad**ayn** rabtaa?* |
| *run* + ***ayn*** = *rum**ayn*** | *Wax la rum**ayn** karo ma aha* |
| *cidlo* + ***-ée*** = *cidl**ee*** | *Maxay guriga u cidl**eey**een?* |

- Falalka isrogrogga 4°+ ***-ée***

| | |
|---|---|
| *adag* + ***-ée*** =*adk**ée*** | *Aad ayay u adk**eey**een imtixaanka* |
| *yar* + ***ee*** = *yar**ee*** | *Intaa ka badan lama yar**eey**n karo* |

**Isrogrogga 3°**

Kuwa isrogroggan raacsan waxaa ka mid ah falal farcame oo leh lifaaqa –at oo falka ku soo kordhiya micne wax samaysasho.

- **F + *-at***

| | |
|---|---|
| *qaado* + ***at*** = *qaad**ad*** | *Lacag ayuu qaa**tay** (qaa**dtay** = qaa**ttay**)* |
| *guuris* + ***at*** = *guurs**ad*** | *Cali gabar buu guursa**day*** |
| *yarow* + ***at*** = *yara**ad*** | *Biyuhu way yaraa**deen*** |

- **M + -*at***

  *geeri + **at** = geriy**ood***  *Xagguu ku geeriy**ood**ay ninku?*
  *gaajo + **at** = gaaj**ood***  *Aad baan u gaaj**ood**ay*

**Isrogrogga 4°**

Kuwa isrogroggan raacsani waa falal gaar ah oo badankuudu ay leeyihiin micno aan ka fogayn sifada (adjective), haseyeeshe markii laga eego xagga sarfaha iyo weereyntaba waxay u dhaqmaan sida falka, waxayna marwalba ay ku lifaaqanyihiin falka *ahaw*, sidaa awgeed waxaa lagu magacaabaa "*fal sifo*", oo Andrzejewski-na uu ku magacaabay "hybrid verbs".
Falal sifo laba qaybood ayay u kala baxaan: a) fal saleedyo ama fal sifo oo asal ah ( oo dadka qaarkood ay ku tiriyaan inay yihiin sifooyin), sida: *cad*, *yar*, *weyn*, *dheer*, *adag*, *leh*, *jecel*, *macaan*, *og*, *la'*, *oggol*, *cusub*, iwm. b) fal sifo kuwa ugu badan oo ka soojeeda falal kale ama magacyo iyagoo lagu kabay lifaaqyada ***-an*** / ***-oon***.

- **F** (fal saleed): *adag, yar, weyn, og*

  *adag*  *Way **adagtahay** inuu yimaado maanta* (adag + tahay)
  *yar*  *Wiilku wuu ka **yaraa** gabadha.* (yaraa < yar + ahaa)
  *weyn*  *Anigu waan kaa **weynahay*** (weynahay <weyn + ahay)
  *og*  *Waan **ogaa** in aad dhooftay* (ogaa < og + ahaa)

- **F** + ***-an***

  *xir + **-an** = xir**an***
  *xafiisku wuu **xiranyahay***
  *Shalayna wuu **xirnaa***

- **M** + ***-oon***

  *udug + **-oon** = udg**oon***
  *Catarkan aad buu u **udgoonyahay***

- **M** + ***-an***

  *guduud + **-an** = guduud**an***
  *Qalinku wuu **guduudanyahay***

b. **Kooxda 2°: falalka horkabeyaasha leh**

Kooxdan waxay ka koobantahay falal tiradoodu aad u koobantahay, haddana adeegsigoodu aad buu u badanyahay. Waxay leeyihin lifaaqyo horkabe iyo dibkabeba ah oo isrogroga, waxayna isu rogrogaan qaabka ugu qaddiimsan ee luqadda. Kooxdan waxaa ugu muhimsan shantan fal ee hoos ku xusan: ***aqoo, aal, imow, dheh, ahaw.*** Tus.:
Waxaa **n**imid marka ay iyagu **y**imaad**een**.
Qofka aad **taqaanaa** waan kula **aqaanaa**.
Anigu shalay ayaan **i**mid, idinkuna goormaad **t**imaa**ddeen**?
Xaggay **yaallaan** buugaagtu.
Ma xasuusantahay waxa aan ku **niri** ?

Falka shanaad oo ah *ahaw* wuxuu horkabe leeyahay amminka joogtada oo keli ah. Tus.:
*Waxaad* ***t****ahay nin wanaagsan*

(Falalkan isrogroggooda oo kaamil ah ka eeg bogagga shaxda hogatuska.)

## 5. Qurubyada (particles)

Qaybtan waxaa lagu qaadaadhigayaa qurubyo aan isbeddelayn oo weerta gudaheeda ka kala ciyaara kaalimo kala duwan, waxayna kala yihiin: horyaalayaasha, xiriiriyeyaasha, qurub diiradeedyada, iyo qurubyo cayima nooca ay weertu tahay.

### 5.1 Horyaalayaasha (prepositions)

Waa qurubyo bartoodu tahay falka ka hore (halkaasoo ay ku lifaaqmaan magacuyaallada dhimman oo layeelaha ah), waxay weerta gudaheeda ku hayaan magaca aan yeelaha ahayn, yacnii horyaalkaas la'aantiisa magacaas kama mid ahaan karo weerta. Horyaalayaashu waa afar: ***u***, ***ku***, ***ka***, ***la***. Sida soo socota ayayna u shaqeeyaan:

a. ***Ku*** iyo ***ka***
waxay isku xiraan falka iyo meesha fakaasi uu ka dhacayo. Tus.:
*Cali wuxuu* ***ka*** *shaqeeyaa* ***warshadda***
*Xasan* ***suuqa*** *ayaan* ***ku*** *arkay*

- ***Ka*** waxaa kaloo loo adeegsadaa meel ka imaansho. Tus.:

*Nin baa **Gaalkacyo** **<u>ka</u>** yimi.*

Sidoo kale mawduuc laga hadlayo ayaa loo adeegsadaa. Tus.:
*Axmed **taariikhdiisa** ayuu **<u>ka</u>** hadlay*

- ***Ku*** waxaa kaloo loo adeegsadaa wasiilo. Tus.:
  *Bariiska **qaaddada** **<u>ku</u>** cun!*

b. ***U*** waa horyaale 4 siyood loo adeegsado:

- hadaf ama ulajeeddo ayuu la xiriiraa. Tus.:
  *Wiilku wax buu **u** danleeyahay?*

- ama jiho. Tus.:
  *Aadan dibadda ayuu **u** dhoofay.*

- ama cid u samafalid. Tus.:
  *Maryan, wiilka shaah **u** kari!*

- ama hab. Tus.:
  *Si wanaagsan **u** habay!*
  *Si fiicaan **u** akhri!*

c. ***La*** waa layeele tilmaama la jirid ama wadajir. Tus.:
*Cali aabihiis ayuu **la** joogay.*

Horyaalayaasha rugtoodu waa falka hortiisa, magaca ay la shaqeeyaanna meel uma go'na. Haddii weer gudaheeda laga helo in ka badan hal horyaale waxay ku wada kulmaan falka hortiisa[5] , mararka qaarkood waxaa dhici karta in magaca uu la xiriiro lagu wareero sidii loo fasiri lahaa, waxaa keliyah oo lagu kala saari karaa xaaladda (context), sida weertan:
*Axmed baa **odayga wiilka** guriga **ugu** geeyey*
(yaa la geeyey, yaana loo geeyey?)

Weertan kale ee fudud:

---

[5] Iskudhafka horyaallada iyo magacuyaallada dhimman ee layeelaha ah waxaad ka eegtaa shaxda hogatuska.

*Axmed baa qaaday buugaagta.*

Haddii aan ku darno cidda loo soo qaaday iyo meesha laga soo qaaday buugaagta waxaa soo baxaysaa weertan ballaaran:
*Axmed baa **Maryam uga** qaaday buugaagta **miiska**.*

Weertan waxay ka timid isku dhafka labadan weerood:
*Axmed baa **ka** qaaday buugaagta **miiska** +*
*Axmed. baa **u** qaaday **Maryam** buugaagta*

Horyaallada isku dhafan ama ku dhafan magacuyaallada layeelaha ah oo kaamil ah waxaad ka eegtaa shaxda horyaallada iyo magacuyaallada.

## 5.2 Xiriiriyeyaal

Qurubyadan hawshooda aasaasiga ahi waa xiriirinta ereyada ama weeraha. Xiriiriyeyaasha ugu muhimsan iyo waxa ay kala qabtaan waxaa ka mid ah:

***iyo***
Xiriiriyahani wuxuu isku xiraa magacyo, magacuyaallo iyo tirooyin. Tus.:
*Cali **iyo** Maxamed waa walaalo*
*Aniga **iyo** adiguba waan aragnay*
*Labaatan **iyo** shan sano ayuu jiraa*

***na***
Waxay isku xirtaa laba weerood, siiba marka ay kala leeyihiin yeele ama fal kala duwan, weerta labaad ereygeeda koobaad ayayna isku lifaaqdaa. Tus.:
*Cali bariis buu cunay Jaamac**na** baasto*
*Guriga ayaan aadayaa waa**na** seexanayaa*
*Waan tagayaa adigu**na**?*

***oo***
Xiriiriyahan siyaabo kala duwan ayaa loo adeegsadaa, inta ugu muhimsanina waa kuwan:

- Iskuxiridda labo weer tebineed oo ebyoon ama labo weer amar. Tus.:
  *Awees waa wiil dheer **oo** cas*
  *Geeddi **oo** dhowaan yimid baa keenay alaabta*

*Soo orod**oo** ii kalay!*

- Iskuxiridda laba fal oo isku mar la qabtay. Tus.:
  *Anig**oo** soo socda baa Cali ii yeerey*

***ee***

Xiriiriyahanna siyabo kala duwan ayaa loo adeegsadaa:

- wuxuuna isku xiraa laba weerood. Tus.:
  *Amed ma seexan **ee** Ubax baa seexatay*
  *Daah ha cun**ee***
  *Aan seexann**ee**, nalka naga dami!*

- Waxaa kaloo loo adeegsadaa orah magaceed (nominal phrase) gudaheeda. Tus.:
  *Dukaanka dahabka **ee** Caasho ayaa dhow*

***-se***

Waa xiriiriye lid oo isku naba weerta dambe ereygeeda koobaad sida aan ku soo aragnay ***–na***. Tus.:
*Faarax wuu tagay Geeddi**se** wuu seexday*

***ama/mise***

Labadan xiriiriye waxay isku xiraan labo erey ama labo weerood oo kala duwan. ***Mise*** weer weyddiimeed ayaa loo adeegsadaa, ***ama***na weer aan weddiin ahayn.Tus.:
*Cali guriga ayuu jiraa **ama** shaqada*
*Yaad doonaysaa, Cabdullaahi **mise** Saciid?*

***laakiin/haseyeeshee***

Labadan xiriiriye, inkastoo aan ahayn qurbyo, haddana hawshoodu kama duwana waxa ay qabtaan xiriiriyeyaasha kale, sida xiriiriyaha ee ayay u muujinayaa micno iska soo horjeeda. Tus.:
*Calasow wuu yimid **laakiin** kuma arkin*
*Saynab way timid **haseyeeshee** kuma arkin*

## 5.3 Qurub diiradeedyada (focus marker)

Qaybtan waxay ka koobantahay: ***baa*** iyo ***ayaa***. labadan qurub oo isku si loo adeegsado waxay diiradda saaraan magaca ay ka dambeeyaan ama ay ku

ag dhowyihiin, hawshooduna waxay tahay in ay muujiyaan in magacaasi uu yahay mid sida warka cusub ee la rabo in loo gudbiyo dhageystaha ama akhriyaha, Tus.:
***Cali baa** ka yimid Afgooye*

(weertan waxaa laga dareemayaa in horey loo ogaa in laga yimid Afgooye, warka cusubse wuxuu yahay in Cali uu yahay qofka yimid oo ah yeelaha weerta, weertaa waxay jawaab u tahay weyddiinta ah: *yaa ka yimid Afgooye?*)
Qurubyadan marka ay diiradda saarayaan layeelaha waxay ku dhafmaan magacuyaallaka dhimman oo yeelaha ah.Tus.:
*Gabadhu Cali bay (baa+ay) aragtay*

Gaar ahaan marka la hadlayo qurubkan wuxuu ku lifaaqmi karaa magaca:

*Calaa (Cali + ayaa) yimid*

Waxaa kaloo qurub diiradeedyada la halmaala ereyga ***waxaa***. Ereygan hawshiisu kama duwana midda ay qabtaan labada qurub ee aan kor ku soo xusnay, laakiin dhaqan gaar ah ayuu leeyahay marka laga eego xagga weereynta, maxaayeelay magaca uu diiradeynaayo wuxuu u wareejiyaa weerta dhammaadkeeda.Tus.:
*Aadan **wuxuu** arkay **<u>faras cad</u>***
*(Aadan **<u>faras cad ayuu</u>** arkay)*

## 5.4 Qurub weereedyo kala duwan

Weeraha lagu magacaabo: *weer caddayn* (declarative sentence), *weer weyddiimeed, weer amar, weer shardiiley iyo weer talo* (obtative sentence) waxay leeyihiin qurubyo kala duwan oo muujinayaan kala duwanaanta hababka (mood) falalka.
Waa kuwan, qurubyada ugu muhimsan (***waa***, ***ma***, ***ha***, ***sow***, ***y-***) iyo tusaalooyinkooda:

**a. weero caddayn**

| | **qurubka** | **qaab faleedka** |
|---|---|---|
| w. caddayn | waa | sugaa |
| w. weyddiimeed | ma | sugaa |
| w. amar | --- | sug (ke)/ suga (w) |
| w. shardiiley | waa | sugi lahaa |
| w. talo | ha | sugo |

**b. weero diidmo**

| | **qurub** | **q. diidmo** | **q. faleed** |
|---|---|---|---|
| w. caddayn | --- | ma | sugo |
| w. weyddiimeed | sow | ma | sugo |
| w. amar | ha | --- | sugin/suginina |
| w. shardiiley | --- | ma | sugeen |
| w. talo | yaanu | --- | sugin |

## Raadraac


Andrzejewski, B.W. "Pronominal and prepositional particles in Nothern Somali", *African Language Studies*, 1, 1960.

Andrzejewski, B.W. "Inflectional characteristics of the so-called week verbs in Somali", *African Language Studies*, 9, 1968.

Andrzejewski, B.W "Some observation on hybrid verbs in Somali", *African Language Studies*,10, 1969.

Puglielli, A. *Sintassi della lingua somala*, Studi Somali 2, Roma, MAE,1981.

Puglielli, A. "La derivazione nominale in Somalo", in A. Puglielli (a cura di) *Aspetti morfologici, lessicali e della focalizzazione*, *Studi Somali 5*, Roma, MAE, 1984.

Puglielli, A . e Ciise Mahamed Siyaad, “La flessione del nome”, in A. Puglielli (a cura di) *Aspetti morfologici, lessicali e della focalizzazione*, *Studi Somali 5*, Roma, MAE, 1984.
Puglielli, A e R.Ajello “More on 'hybrid verbs' in Somali”, in M. Bachhaus-Gerst and F. Serzisko (eds.), *Cushitic-Omotic: Papers from the International Symposium on Cushitic and Omotic Languages*, Hamburg, Helmut Buske Verlag, 1988.
Puglielli, A. e Abdalla Omar Mansur , *Barashada Naxwaha Af Soomaaliga*, Londra, Haan Publisher, 1999.
Puglielli, A. “ The structure of coordination in Somali”, in M. Hoehne and V. Lulin (eds.), *Milk and Peace, Drought and War. Somali Culture, Society and Politics*, London, C. Hurst §Co Publishers LTD, 2010
Saeed John, *Somali Syntax*. London: John Benjamins, 1999.

# Hogatuska isrogrogga falalka

## A. Falalka dibkabayaasha leh

Isrogrogga – I **CUN**

AMAR

| | | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 2° ke. | cun | cunin |
| 2° w. | cuna | cunina |

MASDAR

| cuni |
|---|

HABKA EBYOON

| | *joogto caadaley* | *qaab diidmo* | *joogto socota* | *qaab diidmo* |
|---|---|---|---|---|
| 1° ke. | cunaa | ma cuno | cunayaa | ma cunayo |
| 2° ke. | cuntaa | ma cunto/cuntid | cunaysaa | ma cunayso/cunaysid |
| 3° ke.l | cunaa | ma cuno | cunayaa | ma cunayo |
| 3° ke.dh. | cuntaa | ma cunto | cunaysaa | ma cunayso |
| 1° w. | cunnaa | ma cunno | cunaynaa | ma cunayno |
| 2° w. | cuntaan | ma cuntaan | cunaysaan | ma cunaysaan |
| 3° w. | cunaan | ma cunaan | cunayaan | ma cunayaan |

| | *tagto* | *qaab diidmo* | *tagto socota* | *qaab diidmo* |
|---|---|---|---|---|
| 1° ke. | cunay | ma cunin | cunayay | ma cunayn/cunaynin |
| 2° ke. | cuntay | ma cunin | cunaysay | ma cunayn/cunaynin |
| 3° ke.l | cunay | ma cunin | cunayay | ma cunayn/cunaynin |
| 3° ke.dh. | cuntay | ma cunin | cunaysay | ma cunayn/cunaynin |
| 1° w. | cunnay | ma cunin | cunaynay | ma cunayn/cunaynin |
| 2° w. | cunteen | ma cunin | cunayseen | ma cunayn/cunaynin |
| 3° w. | cuneen | ma cunin | cunayeen | ma cunayn/cunaynin |

| | *tagto caadaley* | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 1° ke. | cuni jiray | ma cuni jirin |
| 2° ke. | cuni jirtay | ma cuni jirin |
| 3° ke.l | cuni jiray | ma cuni jirin |
| 3° ke.dh. | cuni jirtay | ma cuni jirin |
| 1° w. | cuni jirnay | ma cuni jirin |
| 2° w. | cuni jirteen | ma cuni jirin |
| 3° w. | cuni jireen | ma cuni jirin |

| | *timaaddo* | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 1° ke. | cuni doonaa | ma cuni doono |
| 2° ke. | cuni doontaa | ma cuni doonto/doontid |
| 3° ke.l | cuni doonaa | ma cuni doono |
| 3° ke.dh. | cuni doontaa | ma cuni doonto |
| 1° w. | cuni doonnaa | ma cuni doonno |
| 2° w. | cuni doontaan | ma cuni doontaan |
| 3° w. | cuni doonaan | ma cuni doonaan |

SHARDILEY

| | | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 1° ke. | cuni lahaa | ma cuneen |
| 2° ke. | cuni lahayd | ma cunteen |
| 3° ke.l | cuni lahaa | ma cuneen |
| 3° ke.dh. | cuni lahayd | ma cunteen |
| 1° w. | cuni lahayn | ma cunneen |
| 2° w. | cuni lahaydeen | ma cunteen |
| 3° w. | cuni lahayeen | ma cuneen |

HABKA DHIMMAN

| | *joogto dhimman* | *qaab diidmo* | *tagto dhimman* | *qaab diidmo* |
|---|---|---|---|---|
| 1° ke. | (aan) cuno | (aanan) cunin | (aan) cunay | (aanan) cunin |
| 2° ke. | (aad) cunto/cuntid | (aadan) cunin | (aad) cuntay | (aadan) cunin |
| 3° ke.l | (uu) cuno | (uusan) cunin | (uu) cunay | (uusan) cunin |
| 3° ke.dh. | (ay) cunto | (aysan) cunin | (ay) cuntay | (aysan) cunin |
| 1° w. | (aan/aynu) cunno | (aanan) cunin | (aan/aynu) cunnay | (aanan) cunin |
| 2° w. | (aad) cuntaan | (aadan) cunin | (aad) cunteen | (aadan) cunin |
| 3° w. | (ay) cunaan | (ayan) cunin | (ay) cuneen | (ayan) cunin |

HAB TALO

| | | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 1° ke. | (an) cuno | yaanan cunin |
| 2° ke. | (ad) cunto | yaanad cunin |
| 3° ke.l | (ha) cuno | yaanu/yuusan cunin |
| 3° ke.dh. | (ha) cunto | yaanay/yaysan cunin |
| 1° w. | (aynu/an) cunno | yaynu/yaanan cunin |
| 2° w. | (ad) cunteen | yaanad cunin |
| 3° w. | (ha) cuneen | yaanay/yaysan cunin |

Isrogrogga – IIa *TOOSI*

AMAR

| | | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 2° ke. | toosi | toosin |
| 2° w. | toosiya | toosinina |

MASDAR

| |
|---|
| toosin |

HABKA EBYOON

| | ***joogto caadaley*** | ***qaab diidmo*** | ***joogto socota*** | ***qaab diidmo*** |
|---|---|---|---|---|
| 1° ke. | toosiyaa | ma toosiyo | toosinayaa | ma toosinayo |
| 2° ke. | toosisaa | ma toosiso / toosisid | toosinaysaa | ma toosinayso / toosinaysid |
| 3° ke.l | toosiyaa | ma toosiyo | toosinayaa | ma toosinayo |
| 3° ke.dh. | toosisaa | ma toosiso | toosinaysaa | ma toosinayso |
| 1° w. | toosinaa | ma toosino | toosinaynaa | ma toosinayno |
| 2° w. | toosisaan | ma toosisaan | toosinaysaan | ma toosinaysaan |
| 3° w. | toosiyaan | ma toosiyaan | toosinayaan | ma toosinayaan |

| | ***tagto*** | ***qaab diidmo*** | ***tagto socota*** | ***qaab diidmo*** |
|---|---|---|---|---|
| 1° ke. | toosiyay | ma toosin | toosinayay | ma toosinayn/toosinaynin |
| 2° ke. | toosisay | ma toosin | toosinaysay | ma toosinayn/toosinaynin |
| 3° ke.l | toosiyay | ma toosin | toosinayay | ma toosinayn/toosinaynin |
| 3° ke.dh. | toosisay | ma toosin | toosinaysay | ma toosinayn/toosinaynin |
| 1° w. | toosinay | ma toosin | toosinaynay | ma toosinayn/toosinaynin |
| 2° w. | toosiseen | ma toosin | toosinayseen | ma toosinayn/toosinaynin |
| 3° w. | toosiyeen | ma toosin | toosinayeen | ma toosinayn/toosinaynin |

| | ***tagto caadaley*** | ***qaab diidmo*** |
|---|---|---|
| 1° ke. | toosin jiray | ma toosin jirin |
| 2° ke. | toosin jirtay | ma toosin jirin |
| 3° ke.l | toosin jiray | ma toosin jirin |
| 3° ke.dh. | toosin jirtay | ma toosin jirin |
| 1° w. | toosin jirnay | ma toosin jirin |
| 2° w. | toosin jirteen | ma toosin jirin |
| 3° w. | toosin jireen | ma toosin jirin |

| | *timaaddo* | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 1° ke. | toosin doonaa | ma toosin doono |
| 2° ke. | toosin doontaa | ma toosin doonto/doontid |
| 3° ke.l | toosin doonaa | ma toosin doono |
| 3° ke.dh. | toosin doontaa | ma toosin doonto |
| 1° w. | toosin doonnaa | ma toosin doonno |
| 2° w. | toosin doontaan | ma toosin doontaan |
| 3° w. | toosin doonaan | ma toosin doonaan |

SHARDILEY

| | | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 1° ke. | toosin lahaa | ma toosiyeen |
| 2° ke. | toosin lahayd | ma toosiseen |
| 3° ke.l | toosin lahaa | ma toosiyeen |
| 3° ke.dh. | toosin lahayd | ma toosiseen |
| 1° w. | toosin lahayn | ma toosinneen |
| 2° w. | toosin lahaydeen | ma toosiseen |
| 3° w. | toosin lahayeen | ma toosiyeen |

HABKA DHIMMAN

| | *joogto dhimman* | *qaab diidmo* | *tagto dhimman* | *qaab diidmo* |
|---|---|---|---|---|
| 1° ke. | (aan) toosiyo | (aanan) toosin | (aan) toosiyay | (aanan) toosin |
| 2° ke. | (aad) toosiso / toosisid | (aadan) toosin | (aad) toosisay | (aadan) toosin |
| 3° ke.l | (uu) toosiyo | (uusan) toosin | (uu) toosiyay | (uusan) toosin |
| 3° ke.dh. | (ay) toosiso | (aysan) toosin | (ay) toosisay | (aysan) toosin |
| 1° w. | (aan/aynu) toosinno | (aanan) toosin | (aan/aynu) toosinay | (aanan) toosin |
| 2° w. | (aad) toosisaan | (aadan) toosin | (aad) toosiseen | (aadan) toosin |
| 3° w. | (ay) toosiyaan | (ayan) toosin | (ay) toosiyeen | (ayan) toosin |

HAB TALO

| | | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 1° ke. | (an) toosiyo | yaanan toosin |
| 2° ke. | (ad) toosiso | yaanad toosin |
| 3° ke.l | (ha) toosiyo | yaanu/yuusan toosin |
| 3° ke.dh. | (ha) toosiso | yaaney/yaysan toosin |
| 1° w. | (aynu/an) toosinno | yaynu/yaanan toosin |
| 2° w. | (ad) toosiseen | yaanad toosin |
| 3° w. | (ha) toosiyeen | yaaney/yaysan toosin |

Isrogrogga – IIb **CADDEE**

AMAR

| | | ***qaab diidmo*** |
|---|---|---|
| 2° ke. | caddee | Caddeyn |
| 2° w. | caddeeya | caddeynina |

MASDAR

| caddayn |
|---|

HABKA EBYOON

| | ***joogto caadaley*** | ***qaab diidmo*** | ***joogto socota*** | ***qaab diidmo*** |
|---|---|---|---|---|
| 1° ke. | caddeeyaa | ma caddeeyo | caddeynayaa | ma caddeynayo |
| 2° ke. | caddeysaa | ma caddeeyso / caddeeysid | caddeynaysaa | ma caddeynayso / caddeynaysid |
| 3° ke.l | caddeeyaa | ma caddeeyo | caddeynayaa | ma caddeynayo |
| 3° ke.dh. | caddeysaa | ma caddeeyso | caddeynaysaa | ma caddeynayso |
| 1° w. | caddeeyaa | ma caddeyno | caddeeynaynaa | ma caddeeynayno |
| 2° w. | caddeysaan | ma caddeysaan | caddeysaan | ma caddeysaan |
| 3° w. | caddeeyaan | ma caddeeeyaan | caddeeyaan | ma caddeeyaan |

| | ***tagto*** | ***qaab diidmo*** | ***tagto socota*** | ***qaab diidmo*** |
|---|---|---|---|---|
| 1° ke. | caddeeyey | ma caddeyn | caddaynayay | ma caddaynayn/caddaynaynin |
| 2° ke. | caddeysay | ma caddeyn | caddeynaysay | ma caddaynayn/caddaynaynin |
| 3° ke.l | caddeeyey | ma caddeyn | caddenayay | ma caddaynayn/caddaynaynin |
| 3° ke.dh. | caddeysay | ma caddeyn | caddeynaysay | ma caddaynayn/caddaynaynin |
| 1° w. | caddeynay | ma caddeyn | caddaynaynay | ma caddaynayn/caddaynaynin |
| 2° w. | caddeyseen | ma caddeyn | caddaynayseen | ma caddaynayn/caddaynaynin |
| 3° w. | caddeeyeen | ma caddeyn | caddaynayeen | ma caddaynayn/caddaynaynin |

| | ***tagto caadaley*** | ***qaab diidmo*** |
|---|---|---|
| 1° ke. | caddayn jiray | ma caddayn jirin |
| 2° ke. | caddayn jirtay | ma caddayn jirin |
| 3° ke.l | caddayn jiray | ma caddayn jirin |
| 3° ke.dh. | caddayn jirtay | ma caddayn jirin |
| 1° w. | caddayn jirnay | ma caddayn jirin |
| 2° w. | caddayn jirteen | ma caddayn jirin |
| 3° w. | caddayn jireen | ma caddayn jirin |

| | *timaaddo* | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 1° ke. | caddayn doonaa | ma caddayn doono |
| 2° ke. | caddayn doontaa | ma caddayn doonto/doontid |
| 3° ke.l | caddayn doonaa | ma caddayn doono |
| 3° ke.dh. | caddayn doontaa | ma caddayn doonto |
| 1° w. | caddayn doonnaa | ma caddayn doonno |
| 2° w. | caddayn doontaan | ma caddayn doontaan |
| 3° w. | caddayn doonaan | ma caddayn doonaan |

SHARDILEY

| | | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 1° ke. | caddayn lahaa | ma caddeeyeen |
| 2° ke. | caddayn lahayd | ma caddeyseen |
| 3° ke.l | caddayn lahaa | ma caddeeyeen |
| 3° ke.dh. | caddayn lahayd | ma caddayseen |
| 1° w. | caddayn lahayn | ma caddaynayn |
| 2° w. | caddayn lahaydeen | ma caddayseen |
| 3° w. | caddayn lahayeen | ma caddeeyeen |

HABKA DHIMMAN

| | *joogto dhimman* | *qaab diidmo* | *tagto dhimman* | *qaab diidmo* |
|---|---|---|---|---|
| 1° ke. | (aan) caddeeyo | (aanan) caddayn | (aan) caddeeyay | (aanan) caddayn |
| 2° ke. | (aad) caddeyso / caddeysid | (aadan) caddayn | (aad) caddeysay | (aadan) caddayn |
| 3° ke.l | (uu) caddeeyo | (uusan) caddayn | (uu) caddeeyay | (uusan) caddayn |
| 3° ke.dh. | (ay) caddeyso | (aysan) caddayn | (ay) caddaysay | (aysan) caddayn |
| 1° w. | (aan/aynu) caddeyno | (aanan) caddayn | (aan) caddaynay | (aanan) caddayn |
| 2° w. | (aad) caddeysaan | (aadan) caddayn | (aad) caddayseen | (aadan) caddayn |
| 3° w. | (ay) caddeeyaan | (ayan) caddayn | (ay) caddeeyeen | (ayan) caddayn |

HAB TALO

| | | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 1° ke. | (an) caddeeyo | yaanan caddaynin |
| 2° ke. | (ad) caddeyso | yaanad caddaynin |
| 3° ke.l | (ha) caddeeyo | yaanu/yuusan caddaynin |
| 3° ke.dh. | (ha) caddeyso | yaaney/yaysan caddaynin |
| 1° w. | (aynu/an) caddeyno | yaynu/yaanan caddaynin |
| 2° w. | (ad) caddeyseen | yaanad caddaynin |
| 3° w. | (ha) caddeeyeen | yaaney/yaysan caddaynin |

Isrogrogga – IIIa **_DHAQO_**

AMAR

| | | ***qaab diidmo*** |
|---|---|---|
| 2° ke. | dhaqo | dhaqan |
| 2° w. | dhaqda | dhaqanina |

MASDAR

| |
|---|
| dhaqan |

HABKA EBYOON

| | ***joogto caadaley*** | ***qaab diidmo*** | ***joogto socota*** | ***qaab diidmo*** |
|---|---|---|---|---|
| 1° ke. | dhaqdaa | ma dhaqdo | dhaqanayaa | ma dhaqanayo |
| 2° ke. | dhaqataa | ma dhaqato / dhaqatid | dhaqanaysaa | ma dhaqanayso / dhaqanaysid |
| 3° ke.l | dhaqdaa | ma dhaqdo | dhaqanayaa | ma dhaqanayo |
| 3° ke.dh. | dhaqataa | ma dhaqato | dhaqanaysaa | ma dhaqanayso |
| 1° w. | dhaqannaa | ma dhaqanno | dhaqanaynaa | ma dhaqanayno |
| 2° w. | dhaqataan | ma dhaqataan | dhaqanaysaan | ma dhaqanaysaan |
| 3° w. | dhaqdaan | ma dhaqadaan | dhaqanayaan | ma dhaqanayaan |

| | ***tagto*** | ***qaab diidmo*** | ***tagto socota*** | ***qaab diidmo*** |
|---|---|---|---|---|
| 1° ke. | dhaqday | ma dhaqan | dhaqanayay | ma dhaqanayn/dhaqanaynin |
| 2° ke. | dhaqatay | ma dhaqan | dhaqanaysay | ma dhaqanayn/dhaqanaynin |
| 3° ke.l | dhaqday | ma dhaqan | dhaqanayay | ma dhaqanayn/dhaqanaynin |
| 3° ke.dh. | dhaqatay | ma dhaqan | dhaqanaysay | ma dhaqanayn/dhaqanaynin |
| 1° w. | dhaqannay | ma dhaqan | dhaqanaynay | ma dhaqanayn/dhaqanaynin |
| 2° w. | dhaqateen | ma dhaqan | dhaqanayseen | ma dhaqanayn/dhaqanaynin |
| 3° w. | dhaqdeen | ma dhaqan | dhaqanayeen | ma dhaqanayn/dhaqanaynin |

| | ***tagto caadaley*** | ***qaab diidmo*** |
|---|---|---|
| 1° ke. | dhaqan jiray | ma dhaqan jirin |
| 2° ke. | dhaqan jirtay | ma dhaqan jirin |
| 3° ke.l | dhaqan jiray | ma dhaqan jirin |
| 3° ke.dh. | dhaqan jirtay | ma dhaqan jirin |
| 1° w. | dhaqan jirnay | ma dhaqan jirin |
| 2° w. | dhaqan jirteen | ma dhaqan jirin |
| 3° w. | dhaqan jireen | ma dhaqan jirin |

| | *timaaddo* | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 1° ke. | dhaqan doonaa | ma dhaqan doono |
| 2° ke. | dhaqan doontaa | ma dhaqan doonto/doontid |
| 3° ke.l | dhaqan doonaa | ma dhaqan doono |
| 3° ke.dh. | dhaqan doontaa | ma dhaqan doonto |
| 1° w. | dhaqan doonnaa | ma dhaqan doonno |
| 2° w. | dhaqan doontaan | ma dhaqan doontaan |
| 3° w. | dhaqan doonaan | ma dhaqan doonaan |

SHARDILEY

| | | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 1° ke. | dhaqan lahaa | ma dhaqdeen |
| 2° ke. | dhaqan lahayd | ma dhaqateen |
| 3° ke.l | dhaqan lahaa | ma dhaqdeen |
| 3° ke.dh. | dhaqan lahayd | ma dhaqateen |
| 1° w. | dhaqan lahayn | ma dhaqanneen |
| 2° w. | dhaqan lahaydeen | ma dhaqateen |
| 3° w. | dhaqan lahayeen | ma dhaqdeen |

HABKA DHIMMAN

| | *joogto dhimman* | *qaab diidmo* | *tagto dhimman* | *qaab diidmo* |
|---|---|---|---|---|
| 1° ke. | (aan) dhaqdo | (aanan) dhaqan | (aan) dhaqday | (aanan) dhaqan |
| 2° ke. | (aad) dhaqato/dhaqatid | (aadan) dhaqan | (aad) dhaqatay | (aadan) dhaqan |
| 3° ke.l | (uu) dhaqdo | (uusan) dhaqan | (uu) dhaqday | (uusan) dhaqan |
| 3° ke.dh. | (ay) dhaqato | (aysan) dhaqan | (ay) dhaqatay | (aysan) dhaqan |
| 1° w. | (aan/aynu) dhaqanno | (aanan) dhaqan | (aan) dhaqannay | (aanan) dhaqan |
| 2° w. | (aad) dhaqataan | (aadan) dhaqan | (aad) dhaqateen | (aadan) dhaqan |
| 3° w. | (ay) dhaqdaan | (ayan) dhaqan | (ay) dhaqdeen | (ayan) dhaqan |

HAB TALO

| | | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 1° ke. | (an) dhaqdo | yaanan dhaqanin |
| 2° ke. | (ad) dhaqato | yaanad dhaqanin |
| 3° ke.l | (ha) dhaqdo | yaanu/yuusan dhaqanin |
| 3° ke.dh. | (ha) dhaqato | yaaney/yaysan dhaqanin |
| 1° w. | (aynu/an) dhaqanno | yaynu/yaanan dhaqanin |
| 2° w. | (ad) dhaqateen | yaanad dhaqanin |
| 3° w. | (ha) dhaqdeen | yaaney/yaysan dhaqanin |

Isrogrogga – IIIb **_QABSO_**

AMAR

| | | ***qaab diidmo*** |
|---|---|---|
| 2° ke. | qabso | qabsan |
| 2° w. | qabsada | qabsanina |

MASDAR

| |
|---|
| qabsan |

HABKA EBYOON

| | ***joogto caadaley*** | ***qaab diidmo*** | ***joogto socota*** | ***qaab diidmo*** |
|---|---|---|---|---|
| 1° ke. | qabsadaa | ma qabsado | qabsanayaa | ma qabsanayo |
| 2° ke. | qabsataa | ma qabsato/ qabsatid | qabsanaysaa | ma qabsanayso/ qabsanaysid |
| 3° ke.l | qabsadaa | ma qabsado | qabsanayaa | ma qabsanayo |
| 3° ke.dh. | qabsataa | ma qabsato | qabsanaysaa | ma qabsanayso |
| 1° w. | qabsannaa | ma qabsanno | qabsanaynaa | ma qabsanayno |
| 2° w. | qabsataan | ma qabsataan | qabsanaysaan | ma qabsanaysaan |
| 3° w. | qabsadaan | ma qabsadaan | qabsanayaan | ma qabsanayaan |

| | ***tagto*** | ***qaab diidmo*** | ***tagto socota*** | ***qaab diidmo*** |
|---|---|---|---|---|
| 1° ke. | qabsaday | ma qabsan | qabsanayay | ma qabsanayn/qabsanaynin |
| 2° ke. | qadsatay | ma qabsan | qadsanaysay | ma qabsanayn/qabsanaynin |
| 3° ke.l | qabsaday | ma qabsan | qabsanayay | ma qabsanayn/qabsanaynin |
| 3° ke.dh. | qabsatay | ma qabsan | qabsanaysay | ma qabsanayn/qabsanaynin |
| 1° w. | qabsannay | ma qabsan | qabsanaynay | ma qabsanayn/qabsanaynin |
| 2° w. | qabsateen | ma qabsan | qabsanyaseen | ma qabsanayn/qabsanaynin |
| 3° w. | qabsadeen | ma qabsan | qabsanayeen | ma qabsanayn/qabsanaynin |

| | ***tagto caadaley*** | ***qaab diidmo*** |
|---|---|---|
| 1° ke. | qabsan jiray | ma qabsan jirin |
| 2° ke. | qabsan jirtay | ma qabsan jirin |
| 3° ke.l | qabsan jiray | ma qabsan jirin |
| 3° ke.dh. | qabsan jirtay | ma qabsan jirin |
| 1° w. | qabsan jirnay | ma qabsan jirin |
| 2° w. | qabsan jirteen | ma qabsan jirin |
| 3° w. | qabsan jireen | ma qabsan jirin |

| | *timaaddo* | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 1° ke. | qabsan doonaa | ma qabsan doono |
| 2° ke. | qabsan doontaa | ma qabsan doonto/doontid |
| 3° ke.l | qabsan doonaa | ma qabsan doono |
| 3° ke.dh. | qabsan doontaa | ma qabsan doonto |
| 1° w. | qabsan doonnaa | ma qabsan doonno |
| 2° w. | qabsan doontaan | ma qabsan doontaan |
| 3° w. | qabsan doonaan | ma qabsan doonaan |

SHARDILEY

| | | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 1° ke. | qabsan lahaa | ma qabsadeen |
| 2° ke. | qabsan lahayd | ma qabsateen |
| 3° ke.l | qabsan lahaa | ma qabsadeen |
| 3° ke.dh. | qabsan lahayd | ma qabsateen |
| 1° w. | qabsan lahayn | ma qabsaneen |
| 2° w. | qabsan lahaydeen | ma qabsateen |
| 3° w. | qabsan lahayeen | ma qabsadeen |

HABKA DHIMMAN

| | *joogto dhimman* | *qaab diidmo* | *tagto dhimman* | *qaab diidmo* |
|---|---|---|---|---|
| 1° ke. | (aan) qabsado | (aanan) qabsan | (aan) qabsaday | (aanan) qabsan |
| 2° ke. | (aad) qabsato/ qabsatid | (aadan) qabsan | (aad) qabsatay | (aadan) qabsan |
| 3° ke.l | (uu) qabsado | (uusan) qabsan | (uu) qabsaday | (uusan) qabsan |
| 3° ke.dh. | (ay) qabsato | (aysan) qabsan | (ay) qabsatay | (aysan) qabsan |
| 1° w. | (aan/aynu) qabsanno | (aanan) qabsan | (aan) qabsannay | (aanan) qabsan |
| 2° w. | (aad) qabsataan | (aadan) qabsan | (aad) qabsateen | (aadan) qabsan |
| 3° w. | (ay) qabsadaan | (ayan) qabsan | (ay) qabsadeen | (ayan) qabsan |

HAB TALO

| | | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 1° ke. | (an) qabsado | yaanan qabsanin |
| 2° ke. | (ad) qabsato | yaanad qabsanin |
| 3° ke.l | (ha) qabsado | yaanu/yuusan qabsanin |
| 3° ke.dh. | (ha) qabsato | yaaney/yaysan qabsanin |
| 1° w. | (aynu/an) qabsanno | yaynu/yaanan qabsanin |
| 2° w. | (ad) qabsateen | yaanad qabsanin |
| 3° w. | (ha) qabsadeen | yaaney/yaysan qabsanin |

Isrogrogga – IVa (FAL SIFO) ***ADAG***

HABKA EBYOON

| | *joogto* | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 1° ke. | adkahay | ma adki |
| 2° ke. | adagtahay | ma adkid |
| 3° ke.l | adagyahay | ma adka |
| 3° ke.dh. | adagtahay | ma adka |
| 1° w. | adagnahay | ma adkin |
| 2° w. | adagtihiin | ma adkidin |
| 3° w. | adagyihiin | ma adka |

| | *tagto* | *qaab diidmo* | *tagto caadaley* | *qaab diidmo* |
|---|---|---|---|---|
| 1° ke. | adkaa | ma adkayn | adkaan jiray | ma adkaan jirin |
| 2° ke. | adkayd | ma adkayn | adkaan jirtay | ma adkaan jirin |
| 3° ke.l | adkaa | ma adkayn | adkaan jiray | ma adkaan jirin |
| 3° ke.dh. | adkayd | ma adkayn | adkaan jirtay | ma adkaan jirin |
| 1° w. | adkayn | ma adkayn | adkaan jirnay | ma adkaan jirin |
| 2° w. | adkaydeen | ma adkayn | adkaan jirteen | ma adkaan jirin |
| 3° w. | adkayeen | ma adkayn | adkaan jireen | ma adkaan jirin |

| | *timaaddo* | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 1° ke. | adkaan doonaa | ma adkaan doono |
| 2° ke. | adkaan doontaa | ma adkaan doonto |
| 3° ke.l | adkaan doonaa | ma adkaan doono |
| 3° ke.dh. | adkaan doontaa | ma adkaan doonto |
| 1° w. | adkaan doonnaa | ma adkaan doonno |
| 2° w. | adkaan doontaan | ma adkaan doontaan |
| 3° w. | adkaan doonaan | ma adkaan doonaan |

SHARDILEY

| | | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 1° ke. | adkaan lahaa | ma adkaadeen |
| 2° ke. | adkaan lahayd | ma adkaateen |
| 3° ke.l | adkaan lahaa | ma adkaadeen |
| 3° ke.dh. | adkaan lahayd | ma adkaateen |
| 1° w. | adkaan lahayn | ma adkaanneen |
| 2° w. | adkaan lahaydeen | ma adkaateen |
| 3° w. | adkaan lahayeen | ma adkaadeen |

HABKA DHIMMAN

| | *joogto dhimman* | *qaab diidmo* | *tagto dhimman* | *qaab diidmo* |
|---|---|---|---|---|
| 1° ke. | in aan adkahay | in aanan adkayn | in aan adkaa | in aanan adkayn |
| 2° ke. | in aad adagtahay | in aadan adkayn | in aad adkayd | in aadan adkayn |
| 3° ke.l | in uu adagyahay | in uusan adkayn | in uu adkaa | in uusan adkayn |
| 3° ke.dh. | in ay adagtahay | in aysan adkayn | in ay adkayd | in aysan adkayn |
| 1° w. | in aan adagnahay | in aanan adkayn | in aan adkayn | in aanan adkayn |
| 2° w. | in aad adagtihiin | in aadan adkayn | in aad adkaydeen | in aadan adkayn |
| 3° w. | in ay adagyihiin | in ayan adkayn | in ay adkayeen | in ayan adkayn |

Isrogrogga – IVb ***FIICAN***

HABKA EBYOON

| | *joogto* | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 1° ke. | fiicnahay | ma fiicni |
| 2° ke. | fiicantahay | ma fiicnid |
| 3° ke.l | fiicanyahay | ma fiicna |
| 3° ke.dh. | fiicantahay | ma fiicna |
| 1° w. | fiicannahay | ma fiicnin |
| 2° w. | fiicantihiin | ma fiicnidin |
| 3° w. | fiicanyihiin | ma fiicna |

| | *tagto* | *qaab diidmo* | *tagto caadaley* | *qaab diidmo* |
|---|---|---|---|---|
| 1° ke. | fiicnaa | ma fiicnayn | ficnaan jiray | ma ficnaan jirin |
| 2° ke. | fiicnayd | ma fiicnayn | ficnaan jirtay | ma ficnaan jirin |
| 3° ke.l | fiicnaa | ma fiicnayn | ficnaan jiray | ma ficnaan jirin |
| 3° ke.dh. | fiicnayd | ma fiicnayn | ficnaan jirtay | ma ficnaan jirin |
| 1° w. | fiicnayn | ma fiicnayn | ficnaan jirnay | ma ficnaan jirin |
| 2° w. | fiicnaydeen | ma fiicnayn | ficnaan jirteen | ma ficnaan jirin |
| 3° w. | fiicnayeen | ma fiicnayn | ficnaan jireen | ma ficnaan jirin |

| | *timaaddo* | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 1° ke. | ficnaan doonaa | ma fiicnaan doono |
| 2° ke. | ficnaan doontaa | ma fiicnaan doonto |
| 3° ke.l | ficnaan doonaa | ma fiicnaan doono |
| 3° ke.dh. | ficnaan doontaa | ma fiicnaan doonto |
| 1° w. | ficnaan doonnaa | ma fiicnaan doonno |
| 2° w. | ficnaan doontaan | ma fiicnaan doontaan |
| 3° w. | ficnaan doonaan | ma fiicnaan doonaan |

SHARDILEY

| | | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 1° ke. | fiicnaa lahaa | ma fiicnaadeen |
| 2° ke. | fiicnaa lahayd | ma fiicnaateen |
| 3° ke.l | fiicnaa lahaa | ma fiicnaadeen |
| 3° ke.dh. | fiicnaa lahayd | ma fiicnaateen |
| 1° w. | fiicnaa lahayn | ma fiicnaanneen |
| 2° w. | fiicnaa lahaydeen | ma fiicnaateen |
| 3° w. | fiicnaa lahayeen | ma fiicnaadeen |

HABKA DHIMMAN

| | *joogto dhimman* | *qaab diidmo* | *tagto dhimman* | *qaab diidmo* |
|---|---|---|---|---|
| 1° ke. | in aan fiicnahay | in aanan fiicnayn | in aan fiicnaa | in aanan fiicnayn |
| 2° ke. | in aad fiicantahay | in aadan fiicnayn | in aad fiicnayd | in aadan fiicnayn |
| 3° ke.l | in uu fiicanyahay | in uusan fiicnayn | in uu fiicnaa | in uusan fiicnayn |
| 3° ke.dh. | in ay fiicantahay | in aysan fiicnayn | in ay fiicnayd | in aysan fiicnayn |
| 1° w. | in aan fiicannahay | in aanan fiicnayn | in aan fiicnayn | in aanan fiicnayn |
| 2° w. | in aad fiicantihiin | in aadan fiicnayn | in aad fiicnaydeen | in aadan fiicnayn |
| 3° w. | in ay fiicanyihiin | in ayan fiicnayn | in ay fiicnayeen | in ayan fiicnayn |

**B. Falal horkabayaal leh (o shan ah)**

***AQAAN***

MASDAR

| |
|---|
| aqoon |

HABKA EBYOON

| | *joogto caadaley* | *qaab diidmo* |
|---|---|---|
| 1° ke. | aqaan | ma aqaan |
| 2° ke. | taqaan | ma taqaan |
| 3° ke.l | yaqaan | ma yaqaan |
| 3° ke.dh. | taqaan | ma taqaan |
| 1° w. | naqaan | ma naqaan |
| 2° w. | taqaaniin | ma taqaaniin |
| 3° w. | yaqaaniin | ma yaqaaniin |

